

# AL-KUR'ANI MAI TSARKI

## TALIFI CIKIN LARABCI

## DA

## FASSARA CIKIN HAUSA

THE HOLY QUR’AN IN ARABIC
AND
HAUSA TRANSLATION



# AL-KUR'ANI MAI TSARKI

## TALIFI CIKIN LARABCI
## DA
## FASSARA CIKIN HAUSA

NA
JAMA'AR MUSULMI TA AHMADIYYA
RESHEN NIGERIA

An buga da yawun

HAZRAT MIRZA MASROOR AHMAD
Khalifa na Biyar na Mahdi, Al-Masih-ul-Ma'ud kuma Shugaban
Jama'ar Musulmi ta Ahmadiyya ta Duniya baki daya

2013
Islam International Publications Limited

# THE HOLY QUR'AN
## ARABIC TEXT AND HAUSA TRANSLATION

Translated by: Malam Isa Ibrahim

First published in 1992 in UK by:
Islam International Publications Ltd.
Present edition 2013



Published by:
Islam International Publications Ltd.
"Islamabad"
Sheephatch Lane,
Tilford, Surrey GU10 2AQ
UK

Printed in Nigeria by:
Raqeem International Press
Ojokoro – Lagos

ISBN 1 85372 468 8

This book is available from:
Ahmadiyya Muslim Jama'at,
KLM 27, New Abeokuta Express Way,
Ojokoro, Ijaye, P.O. Box 418,
Lagos, Nigeria.

Tel: +234-8121807485; +234-8033135856; +234-8033112312;
+234-8034132699
E-mail: ahmadiyya.ng.hq@gmail.com

Copies can also be obtained from Ahmadiyya Muslim Jama'ats in:
Kano, Kaduna, Jos, Zaria, Kafanchan, Bauchi, Sokoto, Azare, Maiduguri, Kwatorkoshi, Minna and Abuja.

# ABUBUWAN DA KE CIKI

## JAWABIN MAWALLAFA

DA SUNAN ALLAH, MAI RAHAMA, MAI JINKAI

Alƙur’ani mai tsarki saƙo ne daga Ubangiji da Ya aiko wahayi wa ManzonSa, Annabi Muhammadu (tsira da amincin Allah su tabbata gareshi). Wannan wahayi ya sauka a tsawon shekaru ashirin da uku. A dukkan littattafan addini, Alƙur’ani ne kawai ya yi iƙirarin shi kalmar Allah ne kai tsaye. Wannan ne littafin da ke ƙunshe da dukkan shiriya da ɗan Adam zai buƙata har ƙarshen duniya. Allah ya yi alƙawarin kiyaye kalmominSa har abada, daga dukkan canji ko na ɗigo ɗaya. Alƙur’ani yana nan daram ba canji yadda aka saukar da shi wa Annabi Muhammad (tsira da amincin Allah su tabbata gareshi) fiye da shekaru 1400 da suka wuce.

Fassara Alƙur'ani ba abu ne mai sauƙi ba. Jama'ar Ahmadiyya ta ɗauki nauyin wannan aiki ne don mutane a ko’ina suke su iya karanta Alƙur'ani a cikin harshensu. Wannan fassara ta Mallam Isa Ibrahim, wanda a wannan lokacin shi ne muƙaddashin shugaban makarantan sakandaren Ahmadiyya ta Kano, fassara ne daga fassarar Turanci na Alƙur’ani da marigayi shehun Malami, Sher Ali, ya yi, wanda kuma Alhamdu Lillahi aka kammala yanzu ƙarƙashin jagorancin shugaban Ahmadiyya na duniya, Hadhrat Mirza Masroor Ahmad (ayadahullahu bi nasrihil azeez) Khalifah na biyar.

Bayan Malam Isa Ibrahim ya gama fassarar sai aka naɗa kwamiti don ya sake duba fanni-fanni na aikin, saboda gyaran yan kura-kurai da ke iya aukuwa, da kuma bada shawara wurin da ya ga ya dace. Shugaban wannan kwamiti shi ne Alhaji Muhammad Mahmud Maishanu wanda a wannan lokaci shi ne shugaba (Amir) na wannan Jama’a a Nigeria. Sauran ’yan kwamitin sun haɗa da marigayi Alhaji Inuwa Muhammad, wanda yake shugabantar Ahmadiyya a jihohin Arewa, kuma ƙwararren masani, Bahaushe tsantsa, da Alhaji Muhammadu Inagi, shugaban Ahmadiyya a reshen Kaduna, da Alhaji Abba Abdullahi, sakataren wa’azi na Jihohin Arewa. ’Yan kwamitin sun haɗa da Alhaji Abdur-Rahim Salami, shugaban Jama’ar Ahmadiyya ta Kano, da Hajiya A’isha Maishanu, da Mallam Ibrahim Ayya da ya ɗauki ɗawainiyar buga shi a komputa. Shi ma kansa Isa Ibrahim ɗan wannan kwamitin ne.

Waɗanda suka bada taimako tun farko ko daga baya, wasu ’ya’yan Jama’ar ne kamar su Mallam Muhammad A. Daudu da Mallam Isa Yusuf da matasa kamar su Malam Haruna bin Yakub da wani ɗalibi

Jamilu Abubakar. Waɗanda suka yi hidima a lokaci dabam-dabam da ake sake duba fassaran da bamu tuna muka ambace su ɗai ɗai ba, Allah ya saka musu da alherinSa, amin.

Maulvi A. K. Nayyar, babban Limamin Jama'ar Ahmadiyya a Nigeria da ya sha kaiwa da komowa tsakanin mafassara da Maulana Munir-ud-Din Shams, Muƙaddashin Vakilut Tasneef a London, don tabbata kome ya yi daidai muna musu godiya da roƙon sakamakon Ubangiji. Haka ma Dr. Sami-Ullah Tahir, wani babban likitan Ahmadiyya a Lagos da ya yi ɗawainiyar sadarwa tsakanin kwamitin da hedkwata London, ya yi rawar gani, Allah ya saka masa.

Daga ƙarshe muke miƙa godiya da fatan Alheri ga (Amir) Shugaban Ahmadiyya na Nijeriya, Dr. Moshood Adenrele Fashola, da kuma taya shi murnan matakan da ya ɗauka wanda ya haɗa da naɗa wani kwamitin da ya sake duba fassarar domin kauce wa ko rage kowane kura-kurai da ba gano tun farko ba. Wannan kwamiti da ya haɗa da Muhammad Kamil Owolabi, Abdur Rafi'u Fasasi da Labaran Alfasasi sun taimaka kuma muna roƙon Allah ya saka musu da alherinSa. Wannan mataki da sauransu da Amir ya ɗauka sun kai mu cika burinmu na kammala wannan aiki mai alfarma a zamanin shugabancinsa.

Allah ya sa wannan fassarar ta zamo sanadiyyar shiriya ga majiya harshen Hausa kuma Allah ya buɗe zukatansu don su fahimci saƙon Alƙur'ani mai tsarki sosai; amin.

**MAWALLAFA**
Zul-Hajj 4, 1434 A.H.
October 10, 2013

 آياتها ٧ سُورَةُ الْفَاتِحَةِ مَكِّيَّةٌ ١ ركوعها ١ 

## SŪRATUL FĀTIḤAH

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 7)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٢﴾

**2.** Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Ubangijin halittu,

الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿٣﴾

**3.** Mai rahama, Mai jinƙai.

مٰلِكِ يَوْمِ الدِّيْنِ ﴿٤﴾

**4.** Mai iko da Ranar Sakamako,

اِيَّاكَ نَعْبُدُ وَاِيَّاكَ نَسْتَعِيْنُ ﴿٥﴾

**5.** Kai kaɗai muke bauta wa, kuma taimakonKa kaɗai muke nema.

اِهْدِنَا الصِّرَاطَ الْمُسْتَقِيْمَ ﴿٦﴾

**6.** Ka shiryar da mu hanya madaidaiciya.

صِرَاطَ الَّذِيْنَ اَنْعَمْتَ عَلَيْهِمْ ۙ
غَيْرِ الْمَغْضُوْبِ عَلَيْهِمْ وَلَا الضَّآلِّيْنَ ﴿٧﴾

**7.** Hanyar waɗanda Ka yi ni'ima gare su, ba waɗanda aka yi fushi da su ba, kuma ba waɗanda suka ɓata ba.




## SŪRATUL BAKARAH

*(A Madina ta Sauka)*

*(Ayoyinta 287)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Alif Lam Mim.*

الٓمّٓ ﴿٢﴾

**3.** Wannan Littafi ne cikakke, babu kokwanto cikinsa, shiriya ne ga masu tsoron Allah.

ذٰلِكَ الْكِتٰبُ لَا رَيْبَ ۚۛ فِيْهِ ۚۛ هُدًى
لِّلْمُتَّقِيْنَ ﴿٣﴾

**4.** Waɗanda ke ba da gaskiya da abin da ke ɓoye, kuma suke tsai da Sallah, kuma suke ciyarwa daga abin da Muka ba su.

الَّذِيْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِالْغَيْبِ وَ
يُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَمِمَّا رَزَقْنٰهُمْ
يُنْفِقُوْنَ ﴿٤﴾

**5.** Waɗanda ke ba da gaskiya da abin da aka saukar gare ka, da abin da aka saukar gabaninka, kuma suna sakankancewa da Ranar Lahira.

وَالَّذِيْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِمَآ اُنْزِلَ اِلَيْكَ وَ
مَآ اُنْزِلَ مِنْ قَبْلِكَ ۚ وَبِالْاٰخِرَةِ هُمْ
يُوْقِنُوْنَ ﴿٥﴾

**6.** Waɗannan suna bin shiriya daga Ubangijinsu, kuma waɗannan su ne masu rabauta.

اُولٰٓئِكَ عَلٰى هُدًى مِّنْ رَّبِّهِمْ ۗ وَاُولٰٓئِكَ
هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ﴿٦﴾

**7.** Haƙiƙa, waɗanda suka kafirta, duk ɗaya ne, ko ka yi musu gargaɗi ko ba ka yi musu gargaɗi ba, ba za su ba da gaskiya ba.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا سَوَآءٌ عَلَيْهِمْ ءَ
اَنْذَرْتَهُمْ اَمْ لَمْ تُنْذِرْهُمْ لَا
يُؤْمِنُوْنَ ﴿٧﴾

**8.** Allah ya toshe zukatansu da kunnuwansu, kuma akwai wata yana kan idanuwansu, kuma za su haɗu da azaba mai muni.

خَتَمَ اللّٰهُ عَلٰى قُلُوْبِهِمْ وَعَلٰى سَمْعِهِمْ ۭ
وَعَلٰٓى اَبْصَارِهِمْ غِشَاوَةٌ ۡ وَّلَهُمْ عَذَابٌ
عَظِيْمٌ ﴿٨﴾

**R.2**

**9.** Kuma a cikin mutane akwai masu cewa, 'Mun ba da gaskiya da Allah da

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَّقُوْلُ اٰمَنَّا بِاللّٰهِ وَبِالْيَوْمِ

---

*2. *Ni ne Allah, Masanin komai !*

الْاٰخِرِ وَمَا هُمْ بِمُؤْمِنِيْنَ ﴿٩﴾ وقف لازم

Ranar Lahira;' alhali su ba masu ba da gaskiya ne ba. Kuma ba su gane ba.

يُخٰدِعُوْنَ اللّٰهَ وَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ج وَمَا
يَخْدَعُوْنَ اِلَّآ اَنْفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُوْنَ ﴿١٠﴾

**10.** Suna neman yaudarar Allah da waɗanda suka ba da gaskiya, amma kansu suke yaudara,

فِيْ قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ فَزَادَهُمُ اللّٰهُ
مَرَضًا ج وَلَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ بِمَا كَانُوْا
يَكْذِبُوْنَ ﴿١١﴾

**11.** Akwai cuta (ta munafunci) cikin zukatansu, sai Allah ya ƙara musu cutar, kuma a garesu akwai azaba mai raɗaɗi saboda sun kasance suna ƙarya.

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمْ لَا تُفْسِدُوْا فِي الْاَرْضِ
قَالُوْٓا اِنَّمَا نَحْنُ مُصْلِحُوْنَ ﴿١٢﴾

**12.** Kuma idan aka ce masu, 'Kada ku yi ɓarna a ban ƙasa' sai su ce, 'Ai mu masu gyara ne'.

اَلَآ اِنَّهُمْ هُمُ الْمُفْسِدُوْنَ وَلٰكِنْ لَّا
يَشْعُرُوْنَ ﴿١٣﴾

**13.** Su ɗin ne kuwa maɓarnata, amma ba su gane ba.

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمْ اٰمِنُوْا كَمَآ اٰمَنَ النَّاسُ
قَالُوْٓا اَنُؤْمِنُ كَمَآ اٰمَنَ السُّفَهَآءُ ط
اَلَآ اِنَّهُمْ هُمُ السُّفَهَآءُ وَلٰكِنْ لَّا
يَعْلَمُوْنَ ﴿١٤﴾

**14.** Kuma idan aka ce masu 'Ku ba da gaskiya kamar yadda sauran mutane suka ba da gaskiya.' Sai su ce, 'Ma ba da gaskiya kamar yadda wawaye suka ba da gaskiya?' Alhali su ɗin ne kuwa wawaye, amma ba su sani ba.

وَاِذَا لَقُوا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا قَالُوْٓا اٰمَنَّا ج
وَاِذَا خَلَوْا اِلٰى شَيٰطِيْنِهِمْ قَالُوْٓا اِنَّا
مَعَكُمْ اِنَّمَا نَحْنُ مُسْتَهْزِءُوْنَ ﴿١٥﴾

**15.** Kuma idan suka haɗu da waɗanda suka ba da gaskiya, sai su ce, 'Mun ba da gaskiya,' Amma idan suka kaɗaita da miyagun iyayen gidansu, sai su ce, 'Muna nan tare da ku, muna wasa da hankalinsu kawai ne.'

اَللّٰهُ يَسْتَهْزِئُ بِهِمْ وَيَمُدُّهُمْ فِيْ
طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُوْنَ ﴿١٦﴾

**16.** Allah Zai yi maganin wasa da hankalin da suke yi, kuma zai bar su, su ci gaba da shisshiginsu, suna faɗi - tashi.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ اشْتَرَوُا الضَّلٰلَةَ
بِالْهُدٰى ص فَمَا رَبِحَتْ تِّجَارَتُهُمْ وَمَا
كَانُوْا مُهْتَدِيْنَ ﴿١٧﴾

**17.** Waɗannan su ne suka sayi ɓata,suka biya da shiriya, cinikayyarsu ba ta ba su riba ba, kuma ba su kasance a kan shiriya ba.

مَثَلُهُمْ كَمَثَلِ الَّذِي اسْتَوْقَدَ نَارًا ج

**18.** Lamarinsu kamar mutum ne da ya hura wuta, yayin da ta haskaka gurin

da ke kewaye da shi, sai Allah ya tafiyar da haskensu Ya barsu cikin duhuwar duhu, basa iya ganin komai

فَلَمَّآ اَضَآءَتْ مَا حَوْلَهٗ ذَهَبَ اللّٰهُ
بِنُوْرِهِمْ وَ تَرَكَهُمْ فِيْ ظُلُمٰتٍ لَّا
يُبْصِرُوْنَ ﴿۱۸﴾

**19.** (Ga su) kurame, bebaye kuma makafi; to ba za su dawo ba.

صُمٌّۢ بُكْمٌ عُمْيٌ فَهُمْ لَا يَرْجِعُوْنَ ﴿۱۹﴾

**20.** Ko kuma kamar ruwa mai ƙarfi daga sama, a cikinsa ga mummunan duhu da tsawa da walƙiya, suna saka yatsunsu cikin kunnuwansu saboda yawan tsawa, don tsoron mutuwa, Allah ya kuwa zagaye kafirai.

اَوْ كَصَيِّبٍ مِّنَ السَّمَآءِ فِيْهِ ظُلُمٰتٌ
وَّرَعْدٌ وَّ بَرْقٌ ۚ يَجْعَلُوْنَ اَصَابِعَهُمْ
فِيْٓ اٰذَانِهِمْ مِّنَ الصَّوَاعِقِ حَذَرَ
الْمَوْتِ ؕ وَاللّٰهُ مُحِيْطٌۢ بِالْكٰفِرِيْنَ ﴿۲۰﴾

**21.** Walƙiyar ta kusa ta tafi da ganinsu, duk sanda ta haska musu sai su tafi gaba, kuma idan duhu ya tarar da su, sai su tsaya cik. Idan Allah ya so, lallai da Ya tafi da jinsu da ganinsu. Haƙiƙa, Allah, Mai iko ne a kan komai.

يَكَادُ الْبَرْقُ يَخْطَفُ اَبْصَارَهُمْ ؕ
كُلَّمَآ اَضَآءَ لَهُمْ مَّشَوْا فِيْهِ ۙۗ وَ اِذَآ
اَظْلَمَ عَلَيْهِمْ قَامُوْا ؕ وَلَوْ شَآءَ اللّٰهُ
لَذَهَبَ بِسَمْعِهِمْ وَ اَبْصَارِهِمْ ؕ اِنَّ
ع ۲ ۱۳ ۲ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿۲۱﴾

**R.3**

**22.** Ya ku mutane, ku bauta wa Ubangijinku Wanda ya halicce ku, da waɗanda ke gabaninku, ko kwa zamo masu tsoron Allah.

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ اعْبُدُوْا رَبَّكُمُ الَّذِيْ
خَلَقَكُمْ وَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ لَعَلَّكُمْ
تَتَّقُوْنَ ﴿۲۲﴾

**23.** Wanda ya sa ƙasa ta zama shimfiɗa gare ku, sama kuwa ta zama rufi, kuma Ya saukar da ruwa daga sama, sai Ya tsirar da 'ya'yan itatuwa da shi, don rayuwarku, to kada ku dangana wa Allah kishiyoyi, alhali kuna sane.

الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الْاَرْضَ فِرَاشًا وَّالسَّمَآءَ
بِنَآءً ۠ وَّاَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً فَاَخْرَجَ
بِهٖ مِنَ الثَّمَرٰتِ رِزْقًا لَّكُمْ ۚ فَلَا
تَجْعَلُوْا لِلّٰهِ اَنْدَادًا وَّاَنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿۲۳﴾

**24.** Kuma idan kuna kokwanton abin da Muka saukar wa bawanMu, to, ku zo da sura irin tasa, kuma ku kira masu taimakonku a maimakon Allah, idan ku masu gaskiya ne.

وَاِنْ كُنْتُمْ فِيْ رَيْبٍ مِّمَّا نَزَّلْنَا عَلٰى
عَبْدِنَا فَاْتُوْا بِسُوْرَةٍ مِّنْ مِّثْلِهٖ ۠ وَ
ادْعُوْا شُهَدَآءَكُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ اِنْ
كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿۲۴﴾

**25.** To, idan ba ku yi ba -kuma har abada ba za ku yi ba- ku kiyayi kanku daga Wuta, wadda mutane da duwatsu

فَاِنْ لَّمْ تَفْعَلُوْا وَ لَنْ تَفْعَلُوْا فَاتَّقُوا
النَّارَ الَّتِيْ وَقُوْدُهَا النَّاسُ وَ

الْحِجَارَةُ ۚۖ اُعِدَّتْ لِلْكٰفِرِيْنَ ﴿٢٥﴾

ne makamashinta, an tanade ta ga kafirai.

وَبَشِّرِ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
اَنَّ لَهُمْ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا
الْاَنْهٰرُ ؕ كُلَّمَا رُزِقُوْا مِنْهَا مِنْ
ثَمَرَةٍ رِّزْقًا ۙ قَالُوْا هٰذَا الَّذِيْ رُزِقْنَا
مِنْ قَبْلُ ۙ وَاُتُوْا بِهٖ مُتَشَابِهًا ؕ وَلَهُمْ
فِيْهَاۤ اَزْوَاجٌ مُّطَهَّرَةٌ ۙۗ وَّهُمْ فِيْهَا
خٰلِدُوْنَ ﴿٢٦﴾

**26.** Yi albishir ga waɗanda suka ba da gaskiya kuma suka yi ayyuka na gari, cewa suna da gidajen aljanna, waɗanda ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu, duk lokacin da aka ba su abinci na 'ya'yan itatuwa a cikinsu sai su ce, 'Wannan ne ake ba mu a da,' sai a kawo musu shi yana mai kama da juna, kuma suna da mataye tsarkaka kuma za su zauna cikinsu ba fita.

اِنَّ اللّٰهَ لَا يَسْتَحْيٖۤ اَنْ يَّضْرِبَ مَثَلًا
مَّا بَعُوْضَةً فَمَا فَوْقَهَا ؕ فَاَمَّا الَّذِيْنَ
اٰمَنُوْا فَيَعْلَمُوْنَ اَنَّهُ الْحَقُّ مِنْ رَّبِّهِمْ ۚ
وَاَمَّا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فَيَقُوْلُوْنَ مَاذَاۤ
وقف لازم اَرَادَ اللّٰهُ بِهٰذَا مَثَلًا ۘ يُضِلُّ بِهٖ كَثِيْرًا ۙ
وَّيَهْدِيْ بِهٖ كَثِيْرًا ؕ وَمَا يُضِلُّ بِهٖۤ
اِلَّا الْفٰسِقِيْنَ ۙ ﴿٢٧﴾

**27.** Allah ba ya jin kunyar bada misali da sauro, ko abin da ya fi shi ƙanƙanta. Waɗanda suka ba da gaskiya sun sani cewa shi ne gaskiya daga Ubangijinsu, waɗanda suka kafirta kuwa suna cewa, 'Me Allah ke nufi da wannan misali?' Yana ɓatar da mutane masu yawa da shi, kuma yana shiryar da mutane masu yawa da shi, amma ba ya ɓatar da kowa da shi sai marasa biyayya.

الَّذِيْنَ يَنْقُضُوْنَ عَهْدَ اللّٰهِ مِنْۢ بَعْدِ
مِيْثَاقِهٖ ۪ وَيَقْطَعُوْنَ مَاۤ اَمَرَ اللّٰهُ بِهٖۤ
اَنْ يُّوْصَلَ وَيُفْسِدُوْنَ فِي الْاَرْضِ ؕ
اُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿٢٨﴾

**28.** Waɗanda ke warware alƙawarin Allah bayan ƙulla shi, kuma suna yanke abin da Allah ya yi horo a sadar da shi, kuma suna baza ɓarna a bayan ƙasa, waɗannan su ne masu taɓewa.

كَيْفَ تَكْفُرُوْنَ بِاللّٰهِ وَكُنْتُمْ اَمْوَاتًا
فَاَحْيَاكُمْ ۚ ثُمَّ يُمِيْتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيْكُمْ
ثُمَّ اِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿٢٩﴾

**29.** Yaya za ku kafirce wa Allah? Kun kasance matattu, sai Ya ba ku rayuwa, kuma Zai matar da ku, Ya sake rayar da ku, sa'annan a mai da ku wajenSa.

هُوَ الَّذِيْ خَلَقَ لَكُمْ مَّا فِي الْاَرْضِ
جَمِيْعًا ۚ ثُمَّ اسْتَوٰۤى اِلَى السَّمَآءِ
فَسَوّٰىهُنَّ سَبْعَ سَمٰوٰتٍ ؕ وَهُوَ بِكُلِّ
ع شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿٣٠﴾

**30.** Shi ne wanda ya halicci dukkan abin da ke ban ƙasa don amfanin ku, sa'annan ya juya wajen sammai, sai ya daidaita su a matsayin sammai bakwai, kuma Shi, Masanin komai ne.

**R.4**

**31.** Kuma yayin da Ubangijinka Ya cewa Mala'iku, ‘Zan naɗa halifa a ban ƙasa,’ suka ce, ‘Ka saka wanda zai baza ɓarna cikinta, kuma ya zubar da jini? Mu kuwa muna tsarkake yabonKa, kuma muna tsarkake Ka.’ Ya ce ‘Na san abin da ba ku sani ba.’

وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلٰٓئِكَةِ إِنِّي جَاعِلٌ
فِي الْأَرْضِ خَلِيفَةً ۖ قَالُوٓا أَتَجْعَلُ
فِيهَا مَنْ يُّفْسِدُ فِيهَا وَ يَسْفِكُ
الدِّمَآءَ ۚ وَ نَحْنُ نُسَبِّحُ بِحَمْدِكَ وَ
نُقَدِّسُ لَكَ ۖ قَالَ إِنِّيٓ أَعْلَمُ مَا لَا
تَعْلَمُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Sai Ya sanar da Adam dukkan sunaye, sa'annan Ya kawo abubuwa masu sunayen gaban Mala'iku, sai Ya ce, ‘Ku faɗa mini sunayen waɗannan, idan kun kasance masu gaskiya ne.’

وَعَلَّمَ اٰدَمَ الْأَسْمَآءَ كُلَّهَا ثُمَّ عَرَضَهُمْ
عَلَى الْمَلٰٓئِكَةِ ۙ فَقَالَ أَنْۢبِـُٔونِي بِأَسْمَآءِ
هٰٓؤُلَآءِ إِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Suka ce, ‘Tsarki ya tabbata gareKa. Ba mu da sani, sai abin da Ka sanar da mu, haƙiƙa Kai ne Masani, Mai hikima’.

قَالُوا سُبْحٰنَكَ لَا عِلْمَ لَنَآ إِلَّا مَا
عَلَّمْتَنَا ۖ إِنَّكَ أَنْتَ الْعَلِيمُ الْحَكِيمُ ﴿٣٣﴾

**34.** Ya ce, ‘Ya kai Adamu, faɗa masu sunayensu,’ yayin da ya faɗa masu sunayensu, ya ce, ‘Ban ce maku ba, Na san sirrin sammai da ƙasa, kuma Na san abin da kuke bayyanawa da abin da ku ke ɓoyewa?.’

قَالَ يٰٓـَٔادَمُ أَنْۢبِئْهُمْ بِأَسْمَآئِهِمْ ۚ فَلَمَّآ
أَنْۢبَأَهُمْ بِأَسْمَآئِهِمْ ۙ قَالَ أَلَمْ أَقُلْ
لَّكُمْ إِنِّيٓ أَعْلَمُ غَيْبَ السَّمٰوٰتِ وَ
الْأَرْضِ ۙ وَأَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ وَمَا كُنْتُمْ
تَكْتُمُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Kuma (tuna) lokacin da Muka cewa mala'iku, ‘Ku sallama wa Adamu,’ sai suka sallama. Sai Iblis ya ƙi, kuma ya yi girman kai, kuma yana cikin kafirai.

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلٰٓئِكَةِ اسْجُدُوا لِأٰدَمَ
فَسَجَدُوٓا إِلَّآ إِبْلِيسَ ۖ أَبٰى وَ
اسْتَكْبَرَ ۫ وَكَانَ مِنَ الْكٰفِرِينَ ﴿٣٥﴾

**36.** Kuma mu ka ce, ‘Ya kai Adamu, zauna kai da matarka cikin lambu, kuma ku ci abin da ke cikinsa a yalwace ta ko ina ku ke so, amma kada ku kusanci wannan bishiya, sai ku zama cikin masu laifi.’

وَقُلْنَا يٰٓـَٔادَمُ اسْكُنْ أَنْتَ وَ زَوْجُكَ
الْجَنَّةَ وَكُلَا مِنْهَا رَغَدًا حَيْثُ شِئْتُمَا ۠
وَلَا تَقْرَبَا هٰذِهِ الشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ
الظّٰلِمِينَ ﴿٣٦﴾

**37.** Sai su biyun Shaiɗan ya juyar da su ta hanyar ta, sai ya fitar da su daga halin da suke ciki. Sai Muka ce, ‘Ku fita, wasunku maƙiya ne ga wasu, kuma kuna da gurin zama da abin rayuwa a ban ƙasa zuwa wani lokaci.’

فَأَزَلَّهُمَا الشَّيْطٰنُ عَنْهَا فَأَخْرَجَهُمَا
مِمَّا كَانَا فِيهِ ۠ وَقُلْنَا اهْبِطُوا بَعْضُكُمْ
لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۚ وَلَكُمْ فِي الْأَرْضِ مُسْتَقَرٌّ وَّ
مَتَاعٌ إِلٰى حِينٍ ﴿٣٧﴾

**38.** Sai Adamu ya koyi wasu kalmomi na addu'a daga Ubangijinsa, sai Ya yafe masa. Haƙiƙa, Shi, Mai yawan yafewa ne, Mai jinƙai ne.

فَتَلَقّٰۤى اٰدَمُ مِنْ رَّبِّهٖ كَلِمٰتٍ فَتَابَ عَلَيْهِ ؕ اِنَّهٗ هُوَ التَّوَّابُ الرَّحِيْمُ ﴿۳۸﴾

**39.** Muka ce, 'Ku fice daga cikinta gaba ɗaya. Kuma idan shiriya daga gare Ni ta zo muku, waɗanda suka bi shiriyaTa, ba tsoro a kansu, kuma ba za su yi baƙin ciki ba.

قُلْنَا اهْبِطُوْا مِنْهَا جَمِيْعًا ۚ فَاِمَّا يَاْتِيَنَّكُمْ مِّنِّيْ هُدًى فَمَنْ تَبِعَ هُدَايَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿۳۹﴾

**40.** Waɗanda suka kafirta kuwa, kuma suka ƙaryata AyoyinMu waɗannan su ne 'yan Wuta, za su dauwama cikinta.'

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَكَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَاۤ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ ۚ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿۴۰﴾

**R.5**

**41.** Ya ku 'ya'yan Isra'ila, ku tuna ni'imaTa wadda Na yi muku, kuma ku cika alƙawarin da kuka yi miNi, Zan cika alƙawarin da Na yi maku, kuma ku tsorace Ni.

يٰبَنِيْۤ اِسْرَآءِيْلَ اذْكُرُوْا نِعْمَتِيَ الَّتِيْۤ اَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَاَوْفُوْا بِعَهْدِيْۤ اُوْفِ بِعَهْدِكُمْ ۚ وَاِيَّايَ فَارْهَبُوْنِ ﴿۴۱﴾

**42.** Kuma ku ba da gaskiya da abin da Na saukar, yana mai gasgata abin da ke tare da ku, kada ku zama na farkon ƙin yarda da shi, kuma kada ku fanshi kuɗi ƙanƙani da AyoyiNa, ku tsorace Ni.

وَاٰمِنُوْا بِمَاۤ اَنْزَلْتُ مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَكُمْ وَلَا تَكُوْنُوْۤا اَوَّلَ كَافِرٍۭ بِهٖ ۪ وَلَا تَشْتَرُوْا بِاٰيٰتِيْ ثَمَنًا قَلِيْلًا ۫ وَّاِيَّايَ فَاتَّقُوْنِ ﴿۴۲﴾

**43.** Kuma kada ku cuɗa gaskiya da ƙarya, kuma kada ku ɓoye gaskiya alhali kuna sane.

وَلَا تَلْبِسُوا الْحَقَّ بِالْبَاطِلِ وَتَكْتُمُوا الْحَقَّ وَاَنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿۴۳﴾

**44.** Kuma ku tsai da sallah, ku ba da Zakka, kuma ku durƙusa da masu durƙusawa.

وَاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتُوا الزَّكٰوةَ وَارْكَعُوْا مَعَ الرّٰكِعِيْنَ ﴿۴۴﴾

**45.** Kwa riƙa horon mutane da nagarta, amma ku manta kanku, alhali kuna karanta Littafi? Ba za ku hankalta ba?

اَتَاْمُرُوْنَ النَّاسَ بِالْبِرِّ وَتَنْسَوْنَ اَنْفُسَكُمْ وَاَنْتُمْ تَتْلُوْنَ الْكِتٰبَ ؕ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿۴۵﴾

**46.** Kuma ku nemi taimako ta hanyar haƙuri da Sallah, ita mai wahala ce sai fa ga masu ƙasƙantar da kai.

وَاسْتَعِيْنُوْا بِالصَّبْرِ وَالصَّلٰوةِ ؕ وَاِنَّهَا لَكَبِيْرَةٌ اِلَّا عَلَى الْخٰشِعِيْنَ ﴿۴۶﴾

**47.** Waɗanda suka tabbata za su sadu da Ubangijinsu, kuma lallai gare Shi za su koma.

الَّذِينَ يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَاقُوا رَبِّهِمْ وَ
ع أَنَّهُمْ إِلَيْهِ رَاجِعُونَ ٤٧

**R.6**

**48.** Ya ku 'ya'yan Isra'ila, ku tuna ni'imaTa wadda Na yi muku, kuma Na fifita ku a kan mutane (na zamaninku).

يَا بَنِي إِسْرَائِيلَ اذْكُرُوا نِعْمَتِيَ
الَّتِي أَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَأَنِّي
فَضَّلْتُكُمْ عَلَى الْعَالَمِينَ ٤٨

**49.** Kuma ku kiyayi kanku daga ranar da wani rai ba zai isa ba a maimakon wani rai sam, kuma ba za a karɓi ceto daga gare shi ba, kuma ba za a karɓi fansa daga gare shi ba, kuma ba za a taimake su ba.

وَاتَّقُوا يَوْمًا لَّا تَجْزِي نَفْسٌ عَن
نَّفْسٍ شَيْئًا وَّلَا يُقْبَلُ مِنْهَا شَفَاعَةٌ
وَّلَا يُؤْخَذُ مِنْهَا عَدْلٌ وَّلَا هُمْ
يُنْصَرُونَ ٤٩

**50.** Kuma (ku tuna) lokacin da Muka tserar da ku daga mutanen Fir'auna, suna ɗanɗana muku mummunar azaba, suna yanka 'ya'yanku kuma suna barin matanku su rayu, a cikin haka kun haɗu da jarraba babba daga Ubangijinku.

وَإِذْ نَجَّيْنَاكُم مِّنْ آلِ فِرْعَوْنَ يَسُومُونَكُمْ
سُوءَ الْعَذَابِ يُذَبِّحُونَ أَبْنَاءَكُمْ وَ
يَسْتَحْيُونَ نِسَاءَكُمْ وَفِي ذَٰلِكُم بَلَاءٌ
مِّن رَّبِّكُمْ عَظِيمٌ ٥٠

**51.** Kuma (ku tuna) lokacin da Muka tsage maku kogi, sai Muka tserar da ku kuma Muka nitsar da mutanen Fir'auna, kuna kallo.

وَإِذْ فَرَقْنَا بِكُمُ الْبَحْرَ فَأَنْجَيْنَاكُمْ وَ
أَغْرَقْنَا آلَ فِرْعَوْنَ وَأَنْتُمْ تَنْظُرُونَ ٥١

**52.** Kuma (da) lokacin da Muka yi wa Musa alƙawarin dare arba'in, sai kuka riƙi ɗan maraƙi don bauta bayan idonsa, kuna masu cutar kanku.

وَإِذْ وٰعَدْنَا مُوسَىٰ أَرْبَعِينَ لَيْلَةً
ثُمَّ اتَّخَذْتُمُ الْعِجْلَ مِنْ بَعْدِهِ وَ
أَنْتُمْ ظٰلِمُونَ ٥٢

**53.** Sa'annan Muka yafe maku bayan haka, don ku yi godiya.

ثُمَّ عَفَوْنَا عَنْكُم مِّنْ بَعْدِ ذَٰلِكَ
لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ٥٣

**54.** Kuma (ku tuna) lokacin da Muka ba Musa Littafi da Rarrabewa, don ku shiriya.

وَإِذْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتٰبَ وَالْفُرْقَانَ
لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ٥٤

**55.** Kuma (da) lokacin da Musa ya cewa mutanensa, 'Ya ku mutane na, haƙiƙa, kun cuci kanku da kuka riƙi ɗan maraƙi (don bauta), ku koma ga

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ يٰقَوْمِ إِنَّكُمْ
ظَلَمْتُمْ أَنْفُسَكُم بِاتِّخَاذِكُمُ الْعِجْلَ
فَتُوبُوا إِلَىٰ بَارِئِكُمْ فَاقْتُلُوا أَنْفُسَكُمْ

Mahaliccinku, kuma ku kashe miyagun sha'awoyin zukatanku, yin haka shi ya fi, a gurin Mahaliccinku. Sa'annan Ya yafe maku. Haƙiƙa, Shi ne Mai yawan yafewa, Mai jinƙai.'

ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ عِنْدَ بَارِئِكُمْ ۗ فَتَابَ
عَلَيْكُمْ ۗ اِنَّهٗ هُوَ التَّوَّابُ الرَّحِيْمُ ﴿٥٥﴾

**56.** Kuma (ku tuna) lokacin da kuka ce, 'Ya kai Musa, ba za mu taɓa yarda da kai ba, sai mun ga Allah ƙuru-ƙuru, sai tsawa ta faɗa muku kuna gani.'

وَاِذْ قُلْتُمْ يٰمُوْسٰى لَنْ نُّؤْمِنَ لَكَ
حَتّٰى نَرَى اللّٰهَ جَهْرَةً فَاَخَذَتْكُمُ
الصّٰعِقَةُ وَاَنْتُمْ تَنْظُرُوْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** Sa'annan Muka farfaɗo da ku, bayan mutuwarku don ku gode.

ثُمَّ بَعَثْنٰكُمْ مِّنْۢ بَعْدِ مَوْتِكُمْ لَعَلَّكُمْ
تَشْكُرُوْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** Kuma Mun yi maku inuwa da girgije, kuma Mun saukar maku da Manna da Salwa muna cewa, 'Ku ci daga daɗaɗan abubuwan da Muka baku.' Ba su cuce Mu ba, amma kansu suka cuta.

وَظَلَّلْنَا عَلَيْكُمُ الْغَمَامَ وَاَنْزَلْنَا عَلَيْكُمُ
الْمَنَّ وَالسَّلْوٰى ۗ كُلُوْا مِنْ طَيِّبٰتِ مَا
رَزَقْنٰكُمْ ۗ وَمَا ظَلَمُوْنَا وَلٰكِنْ كَانُوْٓا اَنْفُسَهُمْ
يَظْلِمُوْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** Kuma (ku tuna) lokacin da Muka ce, 'Ku shiga wannan gari, kuma ku ci abin da ke cikinsa a yalwace, ta ko ina ku ke so, kuma ku shiga ƙofa kuna masu miƙa wuya,' kuma ku ce, 'Allah gafarta mana laifukanmu.'Za Mu gafarta maku laifukanku, kuma za Mu daɗa wa masu aiki nagari'.

وَاِذْ قُلْنَا ادْخُلُوْا هٰذِهِ الْقَرْيَةَ
فَكُلُوْا مِنْهَا حَيْثُ شِئْتُمْ رَغَدًا وَّ
ادْخُلُوا الْبَابَ سُجَّدًا وَّ قُوْلُوْا حِطَّةٌ
نَّغْفِرْ لَكُمْ خَطٰيٰكُمْ ۗ وَسَنَزِيْدُ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٥٩﴾

**60.** Sai waɗanda suka yi zalinci suka sauya magana, maimakon wanda aka faɗa masu, sai Muka saukar da azaba daga sama, a kan waɗanda suka yi zalinci, saboda sun ƙi biyayya.

فَبَدَّلَ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا قَوْلًا غَيْرَ
الَّذِيْ قِيْلَ لَهُمْ فَاَنْزَلْنَا عَلَى الَّذِيْنَ
ظَلَمُوْا رِجْزًا مِّنَ السَّمَآءِ بِمَا كَانُوْا
يَفْسُقُوْنَ ﴿٦٠﴾ ع

**R.7**

**61.** Kuma (tuna) lokacin da Musa ya roƙi a shayar da mutanensa ruwa, sai Muka ce, 'Doki dutse da sandar ka, sai idanuwan ruwa goma sha biyu suka ɓuɓɓugo daga gare shi, kowace ƙabila ta san mashayarta,' (aka ce masu), 'Ku ci kuma ku sha daga arziƙin Allah,

وَاِذِ اسْتَسْقٰى مُوْسٰى لِقَوْمِهٖ فَقُلْنَا
اضْرِبْ بِّعَصَاكَ الْحَجَرَ ۗ فَانْفَجَرَتْ
مِنْهُ اثْنَتَا عَشْرَةَ عَيْنًا ۗ قَدْ عَلِمَ كُلُّ
اُنَاسٍ مَّشْرَبَهُمْ ۗ كُلُوْا وَاشْرَبُوْا مِنْ
رِّزْقِ اللّٰهِ وَلَا تَعْثَوْا فِي الْاَرْضِ

kuma kada ku yi zalinci a ban ƙasa kuna masu baza ɓarna.'

مُفْسِدِيْنَ ﴿٦١﴾

**62.** Kuma (ku tuna) lokacin da kuka ce, 'Ya kai Musa, ba za mu haƙura da abinci iri ɗaya ba, ka roƙa mana Ubangijinka, Ya fitar mana waɗansu abubuwa da ƙasa ke tsirarwa-ganyayyakinta, da kankanarta da alkamarta da wakenta, da albasarta.' Ya ce, 'Kwa karɓi musayar abin da ke koma baya a kan abin da ya fi? Ku sauka wani birni, za a baku abin da kuka roƙa.' Sai aka karya su da ƙasƙanci da rashin galihu, kuma suka tarar da fushin Allah, wannan kuwa saboda haƙiƙa sun kasance suna kafircewa ayoyin Allah kuma sun nemi kashe Annabawa ba a kan haƙƙi ba, saboda sun yi tawaye kuma suna yin shishshigi.

وَاِذْ قُلْتُمْ يٰمُوْسٰى لَنْ نَّصْبِرَ عَلٰى طَعَامٍ
وَّاحِدٍ فَادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُخْرِجْ لَنَا مِمَّا
تُنْۢبِتُ الْاَرْضُ مِنْۢ بَقْلِهَا وَقِثَّآئِهَا وَ
فُوْمِهَا وَعَدَسِهَا وَبَصَلِهَا ؕ قَالَ
اَتَسْتَبْدِلُوْنَ الَّذِيْ هُوَ اَدْنٰى بِالَّذِيْ هُوَ
خَيْرٌ ؕ اِهْبِطُوْا مِصْرًا فَاِنَّ لَكُمْ مَّا سَاَلْتُمْ ؕ
وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ الذِّلَّةُ وَ
الْمَسْكَنَةُ ۗ وَبَآءُوْ بِغَضَبٍ مِّنَ اللّٰهِ ؕ
ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ كَانُوْا يَكْفُرُوْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ
وَيَقْتُلُوْنَ النَّبِيّٖنَ بِغَيْرِ الْحَقِّ ؕ ذٰلِكَ
بِمَا عَصَوْا وَّكَانُوْا يَعْتَدُوْنَ ﴿٦٢﴾ ع

**R.8**

**63.** Haƙiƙa, waɗanda suka ba da gaskiya, da Yahudawa da Nasara da Sabi'awa -dukkan waɗanda suka ba da gaskiya da Allah da ranar Lahira, kuma suka yi aiki nagari, suna da lada tasu gurin Ubangijinsu, kuma ba tsoro a kansu, kuma ba za su yi baƙin ciki ba.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَالَّذِيْنَ هَادُوْا وَ
النَّصٰرٰى وَالصّٰبِـِٔيْنَ مَنْ اٰمَنَ بِاللّٰهِ وَ
الْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَعَمِلَ صَالِحًا فَلَهُمْ
اَجْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ ۚ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ
وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿٦٣﴾

**64.** Kuma (ku tuna) lokacin da Muka karɓi alƙawarinku, kuma Muka ɗaga Dutse sama da ku, Muka ce, 'Ku riƙe abin da Muka ba ku da ƙarfi, kuma ku tuna abin da ke cikinsa don ku tsira'.

وَاِذْ اَخَذْنَا مِيْثَاقَكُمْ وَرَفَعْنَا فَوْقَكُمُ
الطُّوْرَ ؕ خُذُوْا مَآ اٰتَيْنٰكُمْ بِقُوَّةٍ وَّ
اذْكُرُوْا مَا فِيْهِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُوْنَ ﴿٦٤﴾

**65.** Sa'annan kuka juya baya daga bisani, ba don falalar Allah da jin ƙanSa gare ku ba, sai ku zama cikin masu taɓewa.

ثُمَّ تَوَلَّيْتُمْ مِّنْۢ بَعْدِ ذٰلِكَ ۚ فَلَوْلَا
فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهٗ لَكُنْتُمْ مِّنَ
الْخٰسِرِيْنَ ﴿٦٥﴾

**66.** Kuma kun san ƙarshen waɗanda suka yi shishshigi a cikinku, game da Asabar. Sai Muka ce musu, 'Ku zama birai, walaƙantattu'.

وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ الَّذِيْنَ اعْتَدَوْا مِنْكُمْ فِي
السَّبْتِ فَقُلْنَا لَهُمْ كُوْنُوْا قِرَدَةً
خٰسِـِٕيْنَ ﴿٦٦﴾

**67.** Sai Muka sa ta zama abin misali ga waɗanda ke raye a loƙacinta, da waɗanda za su zo bayanta, kuma ta zama gargaɗi ga masu tsoron Allah.

فَجَعَلْنٰهَا نَكَالًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهَا
وَمَا خَلْفَهَا وَمَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِيْنَ ٦٧

**68.** Kuma (ka tuna) yayin da Musa ya ce wa mutanensa, 'Allah yana horon ku, ku yanka saniya,' suka ce, 'Izgili ka ke mana?' Ya ce, 'Ina neman tsari daga Allah kada na zama cikin jahilai.'

وَاِذْ قَالَ مُوْسٰى لِقَوْمِهٖۤ اِنَّ اللّٰهَ
يَاْمُرُكُمْ اَنْ تَذْبَحُوْا بَقَرَةً ؕ قَالُوْۤا
اَتَتَّخِذُنَا هُزُوًا ؕ قَالَ اَعُوْذُ بِاللّٰهِ اَنْ
اَكُوْنَ مِنَ الْجٰهِلِيْنَ ٦٨

**69.** Suka ce, 'Roƙa mana Ubangijinka Ya fayyace mana wacce ce ita.' Ya ce, 'Allah yana cewa, ita saniya ce, ba tsofuwa ba, kuma ba yarinya ba, tsaka-tsaki ce, to, ku aikata abin da aka hore ku da shi.'

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّنْ لَّنَا مَا هِيَ ؕ
قَالَ اِنَّهٗ يَقُوْلُ اِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا فَارِضٌ
وَّلَا بِكْرٌ ؕ عَوَانٌ بَيْنَ ذٰلِكَ ؕ فَافْعَلُوْا
مَا تُؤْمَرُوْنَ ٦٩

**70.** Suka ce, 'Ka roƙa mana Ubangijinka, Ya fayyace mana launinta,' Ya ce, 'Allah yana cewa, ita saniya ce fatsa, launinta fatsi ne tsantsa, yana ba masu kallo sha'awa.

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّنْ لَّنَا مَا لَوْنُهَا ؕ
قَالَ اِنَّهٗ يَقُوْلُ اِنَّهَا بَقَرَةٌ صَفْرَآءُ ۙ فَاقِعٌ
لَّوْنُهَا تَسُرُّ النّٰظِرِيْنَ ٧٠

**71.** Suka ce, 'Roƙa mana Ubangijinka ya fayyace mana wacce ce ita, don shanun sun yi mana kama da juna, kuma in Allah ya so za mu gane.'

قَالُوا ادْعُ لَنَا رَبَّكَ يُبَيِّنْ لَّنَا مَا هِيَ ۙ
اِنَّ الْبَقَرَ تَشٰبَهَ عَلَيْنَا ؕ وَاِنَّاۤ اِنْ شَآءَ
اللّٰهُ لَمُهْتَدُوْنَ ٧١

**72.** Ya ce, 'Allah yana cewa, ita saniya ce, ba a horar da ita ba, don ta noma ƙasa, ko ta shayar da shuka, ba ta da aibi, ba ta da ɗosane.' Suka ce, 'Yanzu ka zo da gaskiya, sai suka yanka ta, kamar ba sa yi haka ba.'

قَالَ اِنَّهٗ يَقُوْلُ اِنَّهَا بَقَرَةٌ لَّا ذَلُوْلٌ
تُثِيْرُ الْاَرْضَ وَلَا تَسْقِى الْحَرْثَ ۚ
مُسَلَّمَةٌ لَّا شِيَةَ فِيْهَا ؕ قَالُوا الْـٰٔنَ
جِئْتَ بِالْحَقِّ ؕ فَذَبَحُوْهَا وَمَا كَادُوْا
يَفْعَلُوْنَ ٧٢ ع ١٠ ٨

**R.9**

**73.** Kuma (ku tuna) yayin da kuka kashe mai rai, sai kuka yi saɓani da junanku game da shi, kuma Allah zai fito da abin da kuka ɓoye sarari.

وَاِذْ قَتَلْتُمْ نَفْسًا فَادّٰرَءْتُمْ فِيْهَا ؕ
وَاللّٰهُ مُخْرِجٌ مَّا كُنْتُمْ تَكْتُمُوْنَ ٧٣

**74.** Sai Muka ce, 'Ku buge shi (wanda ya yi kisan) da sashenta (don sakayyar

فَقُلْنَا اضْرِبُوْهُ بِبَعْضِهَا ؕ كَذٰلِكَ

wanda aka kashe). Haka Allah ke rayar da matattu, kuma Yana nuna maku AyoyinSa, don ku fahimta.'

يُحْيِ اللّٰهُ الْمَوْتٰى ۙ وَيُرِيْكُمْ اٰيٰتِهٖ
لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُوْنَ ٧٤

**75.** Sa'annan daga bisani zukatanku suka ƙeƙashe, suka zama kamar dutse, ko mafi tsananin ƙeƙashewa. Don ko a cikin duwatsu ma, akwai waɗanda ƙoramu ke ɓuɓɓuga daga gare su, kuma a cikinsu akwai waɗanda ke tsagewa, sai ruwa ya fito daga gare su. Kuma daga cikinsu akwai masu ƙasƙantar da kai don tsoron Allah. Kuma Allah ba ya sha'afa game da abin da ku ke aikatawa.

ثُمَّ قَسَتْ قُلُوْبُكُمْ مِّنْۢ بَعْدِ ذٰلِكَ فَهِيَ
كَالْحِجَارَةِ اَوْ اَشَدُّ قَسْوَةً ؕ وَاِنَّ مِنَ
الْحِجَارَةِ لَمَا يَتَفَجَّرُ مِنْهُ الْاَنْهٰرُ ؕ
وَاِنَّ مِنْهَا لَمَا يَشَّقَّقُ فَيَخْرُجُ مِنْهُ
الْمَآءُ ؕ وَاِنَّ مِنْهَا لَمَا يَهْبِطُ مِنْ
خَشْيَةِ اللّٰهِ ؕ وَمَا اللّٰهُ بِغَافِلٍ عَمَّا
تَعْمَلُوْنَ ٧٥

76. Kwa yi fata su gasgata ku, alhali wasunsu suna jin zancen Allah sai su saussauya shi bayan sun fahimce shi kuma suna sane da sakamakon haka.

اَفَتَطْمَعُوْنَ اَنْ يُّؤْمِنُوْا لَكُمْ وَقَدْ كَانَ
فَرِيْقٌ مِّنْهُمْ يَسْمَعُوْنَ كَلٰمَ اللّٰهِ
ثُمَّ يُحَرِّفُوْنَهٗ مِنْۢ بَعْدِ مَا عَقَلُوْهُ وَ
هُمْ يَعْلَمُوْنَ ٧٦

**77.** Kuma idan suka sadu da waɗanda suka ba da gaskiya, sai su ce, 'Mun ba da gaskiya, amma idan suka kaɗaita da juna,' sai su ce, 'Kwa faɗa masu buɗin da Allah ya yi maku, don su yi jayayya da ku game da shi, a gaban Ubangijinku. Ba kwa fahimta?'

وَاِذَا لَقُوا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا قَالُوْٓا اٰمَنَّا ۚ
وَاِذَا خَلَا بَعْضُهُمْ اِلٰى بَعْضٍ قَالُوْٓا
اَتُحَدِّثُوْنَهُمْ بِمَا فَتَحَ اللّٰهُ عَلَيْكُمْ
لِيُحَآجُّوْكُمْ بِهٖ عِنْدَ رَبِّكُمْ ؕ اَفَلَا
تَعْقِلُوْنَ ٧٧

**78.** Shin ba su sani ba, cewa Allah yana sane da abin da suke ɓoye wa da abin da suke bayyanawa?

اَوَلَا يَعْلَمُوْنَ اَنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّوْنَ
وَمَا يُعْلِنُوْنَ ٧٨

**79.** A cikinsu akwai 'yan ba karatu - ba-rubutu, ba su san Littafi ba, sai tatsuniyoyi, ba sa komai, sai shafci-faɗi.

وَمِنْهُمْ اُمِّيُّوْنَ لَا يَعْلَمُوْنَ الْكِتٰبَ اِلَّآ
اَمَانِيَّ وَاِنْ هُمْ اِلَّا يَظُنُّوْنَ ٧٩ النصف

**80.** Kaicon waɗanda ke rubuta Littafi da hannuwansu, sa'annan su ce, 'Wannan ya zo ne daga wajen Allah.' Don su sami kuɗi ƙanƙani da shi. Kaicon su game da abin da hannuwansu suka rubuta, kuma kaicon su daga abin da suke samu.

فَوَيْلٌ لِّلَّذِيْنَ يَكْتُبُوْنَ الْكِتٰبَ بِاَيْدِيْهِمْ ۗ
ثُمَّ يَقُوْلُوْنَ هٰذَا مِنْ عِنْدِ اللّٰهِ
لِيَشْتَرُوْا بِهٖ ثَمَنًا قَلِيْلًا ؕ فَوَيْلٌ لَّهُمْ
مِّمَّا كَتَبَتْ اَيْدِيْهِمْ وَوَيْلٌ لَّهُمْ مِّمَّا
يَكْسِبُوْنَ ٨٠

**81.** Kuma sun ce, 'Wuta ba za ta taɓa mu ba, sai cikin kwanaki kaɗan ƙididdigaggu'. Ce 'Shin kun karɓi alƙawari ne gurin Allah? To, Allah ba ya saɓa alƙawarinsa, ko kuna faɗar abin da ba ku sani ba ne, game da Allah?'

وَقَالُوْا لَنْ تَمَسَّنَا النَّارُ اِلَّآ اَيَّامًا مَّعْدُوْدَةً ۚ قُلْ اَتَّخَذْتُمْ عِنْدَ اللّٰهِ عَهْدًا فَلَنْ يُّخْلِفَ اللّٰهُ عَهْدَهٗٓ اَمْ تَقُوْلُوْنَ عَلَى اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٨١﴾

**82.** E, wanda ya aikata mummuna, kuma laifukansa suka zagaye shi - waɗannan su ne 'yan Wuta, za su zauna cikinta. :

بَلٰى مَنْ كَسَبَ سَيِّئَةً وَّاَحَاطَتْ بِهٖ خَطِيْٓـَٔتُهٗ فَاُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ ۚ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿٨٢﴾

**83.** Waɗanda suka ba da gaskiya kuwa, kuma suka yi ayyuka nagari, waɗannan su ne 'yan Aljanna, za su zauna cikinta.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ الْجَنَّةِ ۚ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿٨٣﴾ ع ٩ ١١ ٩

**R.10**

**84.** Kuma (ku tuna) lokacin da Muka karɓi alƙawarin 'ya'yan Isra'ila. 'Ba za ku bauta wa kowa ba, sai Allah, kuma ku kyautata wa iyaye biyu, da dangi na kusa, da marayu, da matalauta, kuma ku yi wa mutane daddaɗar magana, kuma ku tsai da Sallah, ku ba da zakka.' Sai kuka juya baya, banda mutane kaɗan daga cikinku, kuna masu kau da kai.

وَاِذْ اَخَذْنَا مِيْثَاقَ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ لَا تَعْبُدُوْنَ اِلَّا اللّٰهَ ۣ وَبِالْوَالِدَيْنِ اِحْسَانًا وَّذِى الْقُرْبٰى وَالْيَتٰمٰى وَالْمَسٰكِيْنِ وَقُوْلُوْا لِلنَّاسِ حُسْنًا وَّاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتُوا الزَّكٰوةَ ۗ ثُمَّ تَوَلَّيْتُمْ اِلَّا قَلِيْلًا مِّنْكُمْ وَاَنْتُمْ مُّعْرِضُوْنَ ﴿٨٤﴾

**85.** Kuma (ku tuna) lokacin da Muka karɓi alƙawarinku, 'Ba za ku zubar da jinin junanku ba, kuma ba za ku fitar da mutanenku daga gidajenku ba,' sa'annan kun tabbata, kuna masu shaida game da haka.

وَاِذْ اَخَذْنَا مِيْثَاقَكُمْ لَا تَسْفِكُوْنَ دِمَآءَكُمْ وَلَا تُخْرِجُوْنَ اَنْفُسَكُمْ مِّنْ دِيَارِكُمْ ثُمَّ اَقْرَرْتُمْ وَاَنْتُمْ تَشْهَدُوْنَ ﴿٨٥﴾

**86.** Sai ga ku, ku ɗin, kuna kashe junanku, kuma kuna fitar da waɗansunku daga gidajensu, kuna mara wa maƙiyansu baya, kan saɓo da shishshigi kuma idan suka zo maku kamammun yaƙi, sai ku fanshe su, alhali korarsu haramun ne a kanku. Kwa ba da gaskiya da sashin Littafi

ثُمَّ اَنْتُمْ هٰٓؤُلَآءِ تَقْتُلُوْنَ اَنْفُسَكُمْ وَتُخْرِجُوْنَ فَرِيْقًا مِّنْكُمْ مِّنْ دِيَارِهِمْ تَظٰهَرُوْنَ عَلَيْهِمْ بِالْاِثْمِ وَالْعُدْوَانِ ۭ وَاِنْ يَّاْتُوْكُمْ اُسٰرٰى تُفٰدُوْهُمْ وَهُوَ مُحَرَّمٌ عَلَيْكُمْ اِخْرَاجُهُمْ ۭ اَفَتُؤْمِنُوْنَ

بِبَعْضِ الْكِتٰبِ وَتَكْفُرُوْنَ بِبَعْضٍ ۚ
فَمَا جَزَآءُ مَنْ يَّفْعَلُ ذٰلِكَ مِنْكُمْ اِلَّا
خِزْيٌ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۚ وَيَوْمَ الْقِيٰمَةِ
يُرَدُّوْنَ اِلٰٓى اَشَدِّ الْعَذَابِ ؕ وَمَا اللّٰهُ
بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿٨٦﴾

kuma ku kafirce wa sashi? Ba sakamakon duk wanda ya aikata haka cikinku sai kunyata a rayuwar duniya, kum a Ranar Kiyama za'a ja su zuwa mafi tsananin azaba, kuma Allah ba ya sha'afa game da abin da kuke aikatawa.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ اشْتَرَوُا الْحَيٰوةَ
الدُّنْيَا بِالْاٰخِرَةِ ۫ فَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ
ع الْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنْصَرُوْنَ ﴿٨٧﴾

**87.** Waɗannan ne suka zaɓi rayuwar duniya maimakon Lahira. Ba za a sassauta musu azaba ba, kuma ba za a taimake su ba (ta kowane hali).

**R.11**

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسَى الْكِتٰبَ وَقَفَّيْنَا مِنْۢ
بَعْدِهٖ بِالرُّسُلِ ۫ وَاٰتَيْنَا عِيْسَى ابْنَ
مَرْيَمَ الْبَيِّنٰتِ وَاَيَّدْنٰهُ بِرُوْحِ
الْقُدُسِ ؕ اَفَكُلَّمَا جَآءَكُمْ رَسُوْلٌۢ بِمَا لَا
تَهْوٰٓى اَنْفُسُكُمُ اسْتَكْبَرْتُمْ ۚ فَفَرِيْقًا
كَذَّبْتُمْ ۫ وَفَرِيْقًا تَقْتُلُوْنَ ﴿٨٨﴾

**88.** Kuma haƙiƙa, Mun baiwa Musa Littafi, kuma Muka sanya Manzanni suka biyo bayansa bi da bi, kuma ga Isa ɗan Maryama, Mun ba shi Ayoyi mabayyana kuma Muka ƙarfafa shi da Ruhu mai tsarki. A ce dai ko yaushe Manzo ya zo maku da abin da bai dace da ra'ayinku ba, sai (ku yi tawaye) ku ƙaryata (wasun) su, kuma ku (nemi) hallaka (sauran) su?

وَقَالُوْا قُلُوْبُنَا غُلْفٌ ؕ بَلْ لَّعَنَهُمُ
اللّٰهُ بِكُفْرِهِمْ فَقَلِيْلًا مَّا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٨٩﴾

89. Kuma sun ce, 'An ƙudundune zukatanmu ne, an kulle.' Ko kaɗan! Allah ne Ya tsine musu saboda kafircinsu. Ban gaskiyarsu kaɗan ce.

وَلَمَّا جَآءَهُمْ كِتٰبٌ مِّنْ عِنْدِ اللّٰهِ
مُصَدِّقٌ لِّمَا مَعَهُمْ ۙ وَكَانُوْا مِنْ قَبْلُ
يَسْتَفْتِحُوْنَ عَلَى الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ۚۖ فَلَمَّا
جَآءَهُمْ مَّا عَرَفُوْا كَفَرُوْا بِهٖ ۫ فَلَعْنَةُ اللّٰهِ
عَلَى الْكٰفِرِيْنَ ﴿٩٠﴾

**90.** Kuma sa'adda wani littafi ya zo musu daga Allah, yana gasgata wanda ke hannunsu -kuma ga shi kafin wannan loƙacin suna roƙon Allah ya ba su sa'a a kan kafirai- amma yayin da aka kawo musu abin da suka gane (cewa gaskiya ne) sai kuwa suka ƙaryata shi. To, Allah ya tsine wa kafirai.

بِئْسَمَا اشْتَرَوْا بِهٖٓ اَنْفُسَهُمْ اَنْ يَّكْفُرُوْا
بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ بَغْيًا اَنْ يُّنَزِّلَ اللّٰهُ مِنْ
فَضْلِهٖ عَلٰى مَنْ يَّشَآءُ مِنْ عِبَادِهٖ ۚ فَبَآءُوْ

**91.** Sun sayar da rayukansu a banza, don sun ƙaryata abin da Allah Ya saukar, suna baƙin ciki saboda Allah Ya saukar da baiwarSa ga wanda Ya ga dama cikin bayinSa. Saboda haka,

sun zaɓi baƙin ciki bisa baƙin ciki. Kuma akwai azaba mai wulaƙantarwa ga kafirai.

بِغَضَبٍ عَلٰى غَضَبٍ ۚ وَلِلْكٰفِرِيْنَ عَذَابٌ
مُّهِيْنٌ ﴿٩١﴾

**92.** Kuma yayin da aka ce da su. 'Ku ba da gaskiya, da abin da Allah Ya saukar, sai su ce, 'Mun ba da gaskiya da abin da aka saukar mana'. Amma ba sa ba da gaskiya da abin da (aka saukar) bayan haka, alhali kuwa Gaskiya ne, yana tabbatar da abin da ke tare da su. Ce, 'To, don me kuke neman halakar da Annabawan Allah kafin wannan idan kun tabbata muminai?'.

وَإِذَا قِيْلَ لَهُمْ اٰمِنُوْا بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ
قَالُوْا نُؤْمِنُ بِمَآ اُنْزِلَ عَلَيْنَا وَ
يَكْفُرُوْنَ بِمَا وَرَآءَهٗ ۗ وَهُوَ الْحَقُّ مُصَدِّقًا
لِّمَا مَعَهُمْ ۗ قُلْ فَلِمَ تَقْتُلُوْنَ اَنْبِيَآءَ
اللّٰهِ مِنْ قَبْلُ اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٩٢﴾

**93.** Kuma haƙiƙa, Musa ya zo maku da Ayoyi mabayyana, sai kuka riƙi maraƙi (don bauta) a bayansa, amma ku dai masu ƙetare iyakoki ne.

وَلَقَدْ جَآءَكُمْ مُّوْسٰى بِالْبَيِّنٰتِ ثُمَّ
اتَّخَذْتُمُ الْعِجْلَ مِنْ بَعْدِهٖ وَاَنْتُمْ
ظٰلِمُوْنَ ﴿٩٣﴾

**94.** Kuma (tuna) lokacin da Muka ɗauki alƙawari da ku, kuma Muka ɗaga Tsauni kan ɓirɓishinku (Muna cewa), 'Riƙe ƙam-ƙam amanar da Muka baku, kuma ku yi hattara,' Sai suka amsa, 'Mun ji, amma ba mu bi ba.' Kuma zukatansu sun dulmiya cikin (ƙaunar) ɗan maraƙi don (tsananin) kafircinsu. Ce, 'Tir! da abin da imanin naku ya yaudare ku da shi, idan kun kasance muminai.'

وَ اِذْ اَخَذْنَا مِيْثَاقَكُمْ وَ رَفَعْنَا
فَوْقَكُمُ الطُّوْرَ ۗ خُذُوْا مَآ اٰتَيْنٰكُمْ
بِقُوَّةٍ وَّ اسْمَعُوْا ۗ قَالُوْا سَمِعْنَا وَ
عَصَيْنَا ۚ وَ اُشْرِبُوْا فِيْ قُلُوْبِهِمُ
الْعِجْلَ بِكُفْرِهِمْ ۗ قُلْ بِئْسَمَا يَاْمُرُكُمْ
بِهٖٓ اِيْمَانُكُمْ اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٩٤﴾

**95.** Ce, 'Idan (kun tabbatar cewa) gidan Lahira na Allah an tanadar maku (ku kaɗai) ne banda (dukkan sauran) mutane, to, ku yi fatan mutuwa idan ku masu gaskiya ne.'

قُلْ اِنْ كَانَتْ لَكُمُ الدَّارُ الْاٰخِرَةُ
عِنْدَ اللّٰهِ خَالِصَةً مِّنْ دُوْنِ النَّاسِ
فَتَمَنَّوُا الْمَوْتَ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٩٥﴾

**96.** Amma ba za su taɓa nemanta ba har abada saboda abin da hannuwansu suka aika gabaninsu; Allah kuwa yana sane da azzalumai tsaf.

وَلَنْ يَّتَمَنَّوْهُ اَبَدًا بِمَا قَدَّمَتْ
اَيْدِيْهِمْ ۗ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ بِالظّٰلِمِيْنَ ﴿٩٦﴾

**97.** Kuma haƙiƙa, za ka same su mafiya kwaɗayin rayuwa fiye da sauran mutane, kuma fiye da waɗanda suka yi wa Allah tarayya da wani. Ɗayansu zai yi fata ina ma a bar shi ya rayu shekara dubu, barin shi ya rayu haka ɗin, ba zai gusar da azaba daga gare shi ba. Kuma Allah yana ganin abin da suke aikatawa.

وَ لَتَجِدَنَّهُمْ اَحْرَصَ النَّاسِ عَلٰى
حَيٰوةٍ ۚ وَمِنَ الَّذِيْنَ اَشْرَكُوْا ۚ يَوَدُّ
اَحَدُهُمْ لَوْ يُعَمَّرُ اَلْفَ سَنَةٍ ۚ وَمَا هُوَ
بِمُزَحْزِحِهٖ مِنَ الْعَذَابِ اَنْ يُّعَمَّرَ ۗ وَ
اللّٰهُ بَصِيْرٌۢ بِمَا يَعْمَلُوْنَ ﴿٩٧﴾

**R.12**

**98.** Ce, 'Duk wanda ya zama maƙiyin Jibrilu, to, shi ya saukar da shi cikin zuciyarka, da izinin Allah, yana mai gasgata abinda yazo gabansa, kuma shiriya ne da albishir ga muminai.'

قُلْ مَنْ كَانَ عَدُوًّا لِّجِبْرِيْلَ فَاِنَّهٗ نَزَّلَهٗ
عَلٰى قَلْبِكَ بِاِذْنِ اللّٰهِ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ
يَدَيْهِ وَهُدًى وَّبُشْرٰى لِلْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٩٨﴾

**99.** Wanda ya zama maƙiyin Allah da Mala'ikunSa, da ManzanninSa da Jibrila da Mika'ila, to, haƙiƙa, Allah Maƙiyin kafirai ne.

مَنْ كَانَ عَدُوًّا لِّلّٰهِ وَمَلٰٓئِكَتِهٖ وَرُسُلِهٖ
وَجِبْرِيْلَ وَمِيْكٰلَ فَاِنَّ اللّٰهَ عَدُوٌّ
لِّلْكٰفِرِيْنَ ﴿٩٩﴾

**100.** Haƙiƙa, Mun saukar da Ayoyi mabayyana zuwa gare ka, ba wanda ke ƙin yarda da su sai fasiƙai.

وَلَقَدْ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ اٰيٰتٍۢ بَيِّنٰتٍ ۚ وَ
مَا يَكْفُرُ بِهَآ اِلَّا الْفٰسِقُوْنَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Wato duk lokacin da suka ƙulla alƙawari, sai waɗansu daga cikinsu su watsar da shi? Haba, mafi yawansu ba za su ba da gaskiya ba.

اَوَكُلَّمَا عٰهَدُوْا عَهْدًا نَّبَذَهٗ فَرِيْقٌ
مِّنْهُمْ ۭ بَلْ اَكْثَرُهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿١٠١﴾

**102.** Kuma yayin da Manzo ya zo musu daga gurin Allah yana gasgata abin da ke tare da su, sai waɗansu daga cikin waɗanda aka ba Littafi suka watsar da Littafin Allah, bayan bayansu, kamar ba su san shi ba.

وَلَمَّا جَآءَهُمْ رَسُوْلٌ مِّنْ عِنْدِ اللّٰهِ
مُصَدِّقٌ لِّمَا مَعَهُمْ نَبَذَ فَرِيْقٌ مِّنَ
الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ ۙ كِتٰبَ اللّٰهِ
وَرَآءَ ظُهُوْرِهِمْ كَاَنَّهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Kuma sun bi abin da shaiɗanu ke bi don karya mulkin Sulaiman. Sulaiman bai kafirta ba, amma shaiɗanu ne suka kafirta. Suna koya wa mutane sihiri. Kuma suna riya bin abin da aka saukar wa Mala'iku biyu, a Babila -Haruta da Maruta. Su kuwa ba

وَاتَّبَعُوْا مَا تَتْلُوا الشَّيٰطِيْنُ عَلٰى
مُلْكِ سُلَيْمٰنَ ۚ وَمَا كَفَرَ سُلَيْمٰنُ وَلٰكِنَّ
الشَّيٰطِيْنَ كَفَرُوْا يُعَلِّمُوْنَ النَّاسَ
السِّحْرَ ۗ وَمَآ اُنْزِلَ عَلَى الْمَلَكَيْنِ

sa koya wa kowa komai, sai sun ce. ‘Haƙiƙa, mu fitina ne, kada ka kafirta. Daga gurinsu su ke koyon abin da suke amfani da shi, suke rarraba tsakanin mutum da matarsa, kuma ba su cuci kowa da shi ba, sai da yardar Allah. Kuma (masu hamayya da Annabi), suna koyon abin da zai cuce su ne, ba zai amfane su ba. Kuma suna sane cewa, wanda ya yi mu'amala da shi, ba shi da rabo a Lahira. Kuma abin da suka sayar da kansu da shi, ya munana idan sun sani.

بِبَابِلَ هَارُوْتَ وَ مَارُوْتَ ؕ وَ مَا
يُعَلِّمٰنِ مِنْ اَحَدٍ حَتّٰى يَقُوْلَاۤ اِنَّمَا
نَحْنُ فِتْنَةٌ فَلَا تَكْفُرْ ؕ فَيَتَعَلَّمُوْنَ
مِنْهُمَا مَا يُفَرِّقُوْنَ بِهٖ بَيْنَ الْمَرْءِ
وَزَوْجِهٖ ؕ وَمَا هُمْ بِضَآرِّيْنَ بِهٖ مِنْ اَحَدٍ
اِلَّا بِاِذْنِ اللّٰهِ ؕ وَيَتَعَلَّمُوْنَ مَا يَضُرُّهُمْ
وَلَا يَنْفَعُهُمْ ؕ وَلَقَدْ عَلِمُوْا لَمَنِ اشْتَرٰىهُ
مَا لَهٗ فِي الْاٰخِرَةِ مِنْ خَلَاقٍ ؕ وَلَبِئْسَ
مَا شَرَوْا بِهٖۤ اَنْفُسَهُمْ ؕ لَوْ كَانُوْا
يَعْلَمُوْنَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Kuma da sun ba da gaskiya, kuma suka yi aiki na gari, sakamako na gari daga wajen Allah shi ya fi, da sun sani.

وَلَوْ اَنَّهُمْ اٰمَنُوْا وَاتَّقَوْا لَمَثُوْبَةٌ
مِّنْ عِنْدِ اللّٰهِ خَيْرٌ ؕ لَوْ كَانُوْا
يَعْلَمُوْنَ ﴿١٠٤﴾ ١٢ ع ٧ ١٢

**R.13**

**105.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, kada ku ce, ‘Ra'ina’, amma ku ce, ‘Unzurna’, kuma ku saurara. Azaba mai raɗaɗi tana jiran kafirai.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَقُوْلُوْا رَاعِنَا
وَقُوْلُوا انْظُرْنَا وَاسْمَعُوْا ؕ وَلِلْكٰفِرِيْنَ
عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿١٠٥﴾

**106.** Waɗanda suka kafirta daga Ma'abuta Littafi, da mushirikai, ba sa son a saukar maku da alheri daga Ubangijinku, Allah kuwa yana keɓantar wanda Ya so da jinƙanSa; kuma Allah, Ma'abucin babbar baiwa ne.

مَا يَوَدُّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ
وَلَا الْمُشْرِكِيْنَ اَنْ يُّنَزَّلَ عَلَيْكُمْ مِّنْ خَيْرٍ
مِّنْ رَّبِّكُمْ ؕ وَاللّٰهُ يَخْتَصُّ بِرَحْمَتِهٖ
مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَاللّٰهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيْمِ ﴿١٠٦﴾

**107.** Dukkan wata Aya da Muka shafe ko Muka sa aka manta ta, za Mu kawo fiye da ita, ko makamanciyarta. Ba ka sani ba cewa, Allah, Mai iko ne a kan komai?

مَا نَنْسَخْ مِنْ اٰيَةٍ اَوْ نُنْسِهَا نَاْتِ بِخَيْرٍ
مِّنْهَاۤ اَوْ مِثْلِهَا ؕ اَلَمْ تَعْلَمْ اَنَّ اللّٰهَ عَلٰى
كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿١٠٧﴾

**108.** Ba ka sani ba cewa, Allah, sarautar sammai da ƙasa taSa ce? Kuma banda Allah ba ku da mai kariya ko mai taimako.

اَلَمْ تَعْلَمْ اَنَّ اللّٰهَ لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ
وَالْاَرْضِ ؕ وَمَا لَكُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ مِنْ
وَّلِيٍّ وَّلَا نَصِيْرٍ ﴿١٠٨﴾

**109.** Ko so kuke ku tambayi Manzon da aka aiko maku, kamar yadda aka tambayi Musa a da? To, duk wanda ya sauya kafirci da imani, ya ɓace daga madaidaiciyar hanya.

أَمْ تُرِيدُونَ أَنْ تَسْأَلُوا رَسُولَكُمْ
كَمَا سُئِلَ مُوسَىٰ مِنْ قَبْلُ ۗ وَمَنْ يَتَبَدَّلِ
الْكُفْرَ بِالْإِيمَانِ فَقَدْ ضَلَّ سَوَاءَ
السَّبِيلِ ﴿١٠٩﴾

**110.** Mutane masu yawa daga Ma'abuta Littafi, suna so su maida ku kafirai, bayan kun ba da gaskiya, don hasada daga wajensu, bayan gaskiya ta bayyana gare su. To, ku yi afuwa, kuma ku kau da kai, har Allah ya zo da hukuncinSa. Haƙiƙa, Allah Mai iko ne a kan komai.

وَدَّ كَثِيرٌ مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ لَوْ يَرُدُّونَكُمْ
مِنْ بَعْدِ إِيمَانِكُمْ كُفَّارًا حَسَدًا مِنْ
عِنْدِ أَنْفُسِهِمْ مِنْ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ
الْحَقُّ ۖ فَاعْفُوا وَاصْفَحُوا حَتَّىٰ يَأْتِيَ
اللَّهُ بِأَمْرِهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيرٌ ﴿١١٠﴾

**111.** Kuma ku tsai da Sallah, ku ba da Zakka, kuma dukkan abin da kuka gabatarwa kanku na alheri, za ku same shi gurin Allah. Haƙiƙa, Allah yana ganin abin da kuke aikatawa.

وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ ۚ وَمَا
تُقَدِّمُوا لِأَنْفُسِكُمْ مِنْ خَيْرٍ تَجِدُوهُ
عِنْدَ اللَّهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ
بَصِيرٌ ﴿١١١﴾

**112.** Sun ce, 'Ba wanda zai taɓa shiga Aljanna, sai wanda ya kasance cikin Yahudawa ko Nasara.' Waɗannan burace-buracensu ne marasa ma'ana. Ce, 'Ku kawo dalilinku idan ku masu gaskiya ne'.

وَقَالُوا لَنْ يَدْخُلَ الْجَنَّةَ إِلَّا مَنْ
كَانَ هُودًا أَوْ نَصَارَىٰ ۗ تِلْكَ أَمَانِيُّهُمْ ۗ
قُلْ هَاتُوا بُرْهَانَكُمْ إِنْ كُنْتُمْ
صَادِقِينَ ﴿١١٢﴾

**113.** A'a, dukkan wanda ya miƙa kansa ga Allah, yana mai aiki na gari, yana da lada tasa gurin UbangijinSa, kuma babu tsoro a kansu, kuma ba za su yi baƙin ciki ba.

بَلَىٰ مَنْ أَسْلَمَ وَجْهَهُ لِلَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ
فَلَهُ أَجْرُهُ عِنْدَ رَبِّهِ وَلَا خَوْفٌ
عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١١٣﴾ ع ١٣ ٩ ١٣

**R.14**

**114.** Kuma Yahudawa sun ce, Nasara ba sa kan komai, kuma Nasara sun ce, Yahudawa ba sa kan komai, alhali suna karanta Littafi ɗaya. Haka ma waɗanda ba su da sani, suka faɗa a da, irin faɗansu. Amma Allah zai yi musu hukunci Ranar Kiyama kan abin da suka yi saɓani cikinsa.

وَقَالَتِ الْيَهُودُ لَيْسَتِ النَّصَارَىٰ عَلَىٰ
شَيْءٍ وَقَالَتِ النَّصَارَىٰ لَيْسَتِ الْيَهُودُ
عَلَىٰ شَيْءٍ وَهُمْ يَتْلُونَ الْكِتَابَ ۗ
كَذَٰلِكَ قَالَ الَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ
مِثْلَ قَوْلِهِمْ ۚ فَاللَّهُ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ
يَوْمَ الْقِيَامَةِ فِيمَا كَانُوا فِيهِ
يَخْتَلِفُونَ ﴿١١٤﴾

**115.** Kuma wane ne ya fi zalunci fiye da wanda ya hana ambaton sunan Allah, cikin Masallatan Allah, kuma ya yi ƙoƙarin rusa su? Waɗannan ba za su shiga cikinsu ba, sai suna cikin halin tsoro. Za su haɗu da kunyata a duniya, kuma a Lahira za su haɗu da azaba mai girma.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنْ مَنَعَ مَسَاجِدَ اللَّهِ أَنْ
يُذْكَرَ فِيهَا اسْمُهُ وَسَعَىٰ فِي خَرَابِهَا ۚ
أُولَٰئِكَ مَا كَانَ لَهُمْ أَنْ يَدْخُلُوهَا إِلَّا
خَائِفِينَ ۚ لَهُمْ فِي الدُّنْيَا خِزْيٌ وَ
لَهُمْ فِي الْآخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ١١٥

**116.** Gabas da Yamma na Allah ne, duk inda kuka juya, fuskar Allah tana can. Haƙiƙa, Allah, Mayalwaci ne, Masani ne.

وَلِلَّهِ الْمَشْرِقُ وَالْمَغْرِبُ ۚ فَأَيْنَمَا
تُوَلُّوا فَثَمَّ وَجْهُ اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ وَاسِعٌ
عَلِيمٌ ١١٦

**117.** Kuma sun ce, 'Allah Ya riƙi ɗa.' Tsarki ya tabbata gare Shi. Sai dai dukkan abin da ke cikin sammai da ƙasa naSa ne, dukkansu suna biyayya gare Shi.

وَقَالُوا اتَّخَذَ اللَّهُ وَلَدًا ۗ سُبْحَانَهُ ۖ بَلْ
لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ كُلٌّ لَهُ
قَانِتُونَ ١١٧

**118.** Shi ne ya ƙirƙiro sammai da ƙasa. Idan Ya hukunta yin wani abu, sai kawai Ya ce masa, 'Kasance', sai ya kasance.

بَدِيعُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ وَإِذَا قَضَىٰ
أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُنْ فَيَكُونُ ١١٨

**119.** Waɗanda ba su da sani sun ce, 'Me ya sa Allah ba ya magana da mu, ko wata Aya ta zo gare mu kai tsaye ba?' Kamar haka waɗanda suka gabace su suka faɗa, irin faɗa tasu, zukatansu sun yi kama da juna. Haƙiƙa, Mun bayyana Ayoyi ga mutane masu sakankancewa.

وَقَالَ الَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ لَوْلَا يُكَلِّمُنَا
اللَّهُ أَوْ تَأْتِينَا آيَةٌ ۗ كَذَٰلِكَ قَالَ
الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ مِثْلَ قَوْلِهِمْ ۘ
تَشَابَهَتْ قُلُوبُهُمْ ۗ قَدْ بَيَّنَّا
الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يُوقِنُونَ ١١٩

**120.** Mu, Muka aiko ka da Gaskiya, don ka yi albishir, da gargaɗi kuma ba za a tambaye ka ba, game da 'yan Wuta.

إِنَّا أَرْسَلْنَاكَ بِالْحَقِّ بَشِيرًا وَنَذِيرًا ۖ
وَلَا تُسْأَلُ عَنْ أَصْحَابِ الْجَحِيمِ ١٢٠

**121.** Kuma Yahudawa da Nasara ba za su taɓa yarda da kai ba, sai ka bi tafarkinsu. Ce, 'Haƙiƙa, shiriyar Allah kaɗai ita ce shiriya ta gaskiya.' Kuma idan ka bi son zukatansu, bayan sani

وَلَنْ تَرْضَىٰ عَنْكَ الْيَهُودُ وَلَا النَّصَارَىٰ
حَتَّىٰ تَتَّبِعَ مِلَّتَهُمْ ۗ قُلْ إِنَّ هُدَى اللَّهِ
هُوَ الْهُدَىٰ ۗ وَلَئِنِ اتَّبَعْتَ أَهْوَاءَهُمْ

wanda ya zo maka, to, ba ka da wani masoyi ko mai taimako daga wajen Allah.

بَعْدَ الَّذِيْ جَآءَكَ مِنَ الْعِلْمِ ۙ مَا لَكَ
مِنَ اللّٰهِ مِنْ وَّلِيٍّ وَّلَا نَصِيْرٍ ﴿١٢١﴾

**122.** Waɗanda Muka ba su Littafi, suna bin sa yadda ya kamata a bi shi. Waɗannan suna ba da gaskiya da shi. Waɗanda suka kafirce masa kuwa, waɗannan su ne masu hasara.

اَلَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ يَتْلُوْنَهٗ حَقَّ
تِلَاوَتِهٖ ؕ اُولٰٓئِكَ يُؤْمِنُوْنَ بِهٖ ؕ وَمَنْ
يَّكْفُرْ بِهٖ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿١٢٢﴾ ع

**R.15**

**123.** Ya ku 'ya'yan Isra'ila, ku tuna ni'imar da Na yi maku, kuma Na fifita ku a kan mutanen zamaninku.

يٰبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اذْكُرُوْا نِعْمَتِيَ الَّتِيْٓ
اَنْعَمْتُ عَلَيْكُمْ وَاَنِّيْ فَضَّلْتُكُمْ عَلَى
الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Kuma ku kiyayi kanku daga ranar da wani rai ba zai tsaya a madadin wani rai ba sam, kuma ba za a karɓi fansa tasa ba, kuma ceto ba zai yi masa amfani ba, kuma ba za a taimake su ba.

وَاتَّقُوْا يَوْمًا لَّا تَجْزِيْ نَفْسٌ عَنْ نَّفْسٍ
شَيْـًٔا وَّلَا يُقْبَلُ مِنْهَا عَدْلٌ وَّلَا تَنْفَعُهَا
شَفَاعَةٌ وَّلَا هُمْ يُنْصَرُوْنَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Tuna Ibrahima, lokacin da Ubangijinsa ya jarraba shi da wasu umarni, sai ya aiwatar da su. Allah ya ce, 'Zan naɗa ka shugaba ga mutane.' Ya ce, 'Haka ma daga cikin zuri'a ta?' Allah ya ce, 'Alƙawari na bai haɗa da azzalumai ba.'

وَاِذِ ابْتَلٰٓى اِبْرٰهٖمَ رَبُّهٗ بِكَلِمٰتٍ
فَاَتَمَّهُنَّ ؕ قَالَ اِنِّيْ جَاعِلُكَ لِلنَّاسِ
اِمَامًا ؕ قَالَ وَمِنْ ذُرِّيَّتِيْ ؕ قَالَ لَا يَنَالُ
عَهْدِي الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٢٥﴾

**126.** Kuma (tuna lokacin da) Muka sanya Ɗakin ya zama wurin ziyara ga mutane, da gurin aminci, (Muka ce), 'Ku riƙi gurin tsayuwar Ibrahima gurin Sallah.' Kuma Mun ba da umurni ga Ibrahima da Isma'ila, cewa, 'Ku tsarkake ƊakiNa, don masu zagayawa, da masu duƙufa kan ibada, da masu rusunawa, masu sujada.'

وَاِذْ جَعَلْنَا الْبَيْتَ مَثَابَةً لِّلنَّاسِ
وَاَمْنًا ؕ وَاتَّخِذُوْا مِنْ مَّقَامِ اِبْرٰهٖمَ
مُصَلًّى ؕ وَعَهِدْنَآ اِلٰٓى اِبْرٰهٖمَ وَ
اِسْمٰعِيْلَ اَنْ طَهِّرَا بَيْتِيَ لِلطَّآئِفِيْنَ
وَالْعٰكِفِيْنَ وَالرُّكَّعِ السُّجُوْدِ ﴿١٢٦﴾

**127.** Kuma (tuna) lokacin da Ibrahima ya ce, 'Ubangijina, sa wannan gari ya zama amintacce, kuma daga cikin mazauna cikinsa, Ka azurta waɗanda suka ba da gaskiya da Allah da Ranar Lahira, da 'ya'yan itatuwa.' Allah ya

وَاِذْ قَالَ اِبْرٰهٖمُ رَبِّ اجْعَلْ هٰذَا بَلَدًا
اٰمِنًا وَّارْزُقْ اَهْلَهٗ مِنَ الثَّمَرٰتِ مَنْ
اٰمَنَ مِنْهُمْ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ ؕ قَالَ وَ
مَنْ كَفَرَ فَاُمَتِّعُهٗ قَلِيْلًا ثُمَّ اَضْطَرُّهٗٓ

ce, 'Wanda ya kafirta ma; Zan jiyar da shi daɗi kaɗan, sa'annan Na ja shi zuwa azabar Wuta, kuma mummunar makoma ce.'

إِلَىٰ عَذَابِ النَّارِ ۖ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿١٢٧﴾

**128.** Kuma (tuna) lokacin da Ibrahima da Isma'ila ke ɗaga shikashikan Ɗakin suna cewa, 'Ubangijinmu, karɓi wannan aiki namu, haƙiƙa, Kai ne Mai ji, Masani.'

وَإِذْ يَرْفَعُ إِبْرَاهِيمُ الْقَوَاعِدَ مِنَ
الْبَيْتِ وَإِسْمَاعِيلُ رَبَّنَا تَقَبَّلْ مِنَّا ۖ
إِنَّكَ أَنْتَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿١٢٨﴾

**129.** 'Ubangijinmu, mu biyu, Ka sa mu zama masu miƙa wuya gareKa, kuma Ka samar da al'umma mai miƙa wuya gareKa, daga cikin zuriyarmu, kuma Ka nuna mana hanyoyin Ibadar mu, kuma Ka karɓi tubanmu, haƙiƙa, Kai Mai karɓar tuba ne, Mai jinƙai ne.'

رَبَّنَا وَاجْعَلْنَا مُسْلِمَيْنِ لَكَ وَمِنْ
ذُرِّيَّتِنَا أُمَّةً مُسْلِمَةً لَكَ وَأَرِنَا
مَنَاسِكَنَا وَتُبْ عَلَيْنَا ۖ إِنَّكَ أَنْتَ
التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ﴿١٢٩﴾

**130.** 'Ya Ubangijinmu kuma Ka naɗa wani cikinsu Manzo gare su, ya riƙa karanta masu ayoyinKa kuma yana koya masu Littafi da Hikima, kuma ya tsarkake su. Haƙiƙa, Kai ne Mabuwayi Mai hikima.'

رَبَّنَا وَابْعَثْ فِيهِمْ رَسُولًا مِنْهُمْ
يَتْلُو عَلَيْهِمْ آيَاتِكَ وَيُعَلِّمُهُمُ
الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَيُزَكِّيهِمْ ۚ إِنَّكَ أَنْتَ
ع ١٥ ٨ ١٥ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١٣٠﴾

**R.16**

**131.** Wanene zai kauce wa addinin Ibrahima, banda wanda ya mai da kansa wawa. Haƙiƙa, Mun zaɓe shi a duniya, kuma a Lahira yana cikin mutane na gari.

وَمَنْ يَرْغَبُ عَنْ مِلَّةِ إِبْرَاهِيمَ إِلَّا مَنْ
سَفِهَ نَفْسَهُ ۚ وَلَقَدِ اصْطَفَيْنَاهُ فِي الدُّنْيَا ۖ
وَإِنَّهُ فِي الْآخِرَةِ لَمِنَ الصَّالِحِينَ ﴿١٣١﴾

**132.** Lokacin da Ubangijinsa ya ce masa, 'Miƙa wuya.' Sai ya ce, 'Na miƙa wuya ga Ubangijin halittu.'

إِذْ قَالَ لَهُ رَبُّهُ أَسْلِمْ ۖ قَالَ أَسْلَمْتُ
لِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٣٢﴾

**133.** Kamar yadda Ibrahimu ya yi wasiyya ga 'ya'yansa haka ma Yakubu inda ya ce: 'Ya ku 'ya'yana, haƙiƙa, Allah ya zaɓar muku addini, to, kada ku mutu sai kuna masu miƙa wuya'.

وَوَصَّىٰ بِهَا إِبْرَاهِيمُ بَنِيهِ وَيَعْقُوبُ يَا بَنِيَّ
إِنَّ اللَّهَ اصْطَفَىٰ لَكُمُ الدِّينَ فَلَا
تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنْتُمْ مُسْلِمُونَ ﴿١٣٣﴾

**134.** Ko kuna nan halarce, lokacin da mutuwa ta zo ɗaukar Yaƙubu, yayin da ya cewa 'ya'yansa, 'Wa za ku bautawa baya na?' Suka ce, 'Za mu bautawa Ubangijinka, kuma Ubangijin iyayenka, Ibrahima da Isma'ila da Ishaƙa, Ubangiji Ɗaya, kuma mu masu miƙa wuya ne gare Shi.'

أَمْ كُنتُمْ شُهَدَآءَ إِذْ حَضَرَ يَعْقُوبَ
الْمَوْتُ إِذْ قَالَ لِبَنِيهِ مَا تَعْبُدُونَ مِنۢ
بَعْدِي ۖ قَالُوا نَعْبُدُ إِلَٰهَكَ وَإِلَٰهَ
ءَابَآئِكَ إِبْرَٰهِـۧمَ وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِسْحَٰقَ
إِلَٰهًا وَٰحِدًا وَنَحْنُ لَهُۥ مُسْلِمُونَ ﴿١٣٤﴾

**135.** Waɗancan mutane ne da suka shuɗe, abin da suka aikata nasu ne, ku ma abin da kuka aikata naku ne, kuma ba za a tambayeku ba, game da abin da suka aikata.

تِلْكَ أُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ ۖ لَهَا مَا كَسَبَتْ
وَلَكُم مَّا كَسَبْتُمْ ۖ وَلَا تُسْـَٔلُونَ عَمَّا
كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٣٥﴾

**136.** Kuma sun ce, 'Ku zama Yahudawa ko Nasara, za ku shiriya.' Ce, 'Sam, ku bi tafarki madaidaici na Ibrahima, shi bai kasance daga mushirikai ba.'

وَقَالُوا كُونُوا هُودًا أَوْ نَصَٰرَىٰ تَهْتَدُوا ۗ
قُلْ بَلْ مِلَّةَ إِبْرَٰهِـۧمَ حَنِيفًا ۖ وَ
مَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٣٦﴾

**137.** Ku ce, 'Mun ba da gaskiya da Allah, da abin da aka saukar zuwa gare mu, da abin da aka saukar zuwa ga Ibrahima da Isma'ila da Ishaƙa da Yaƙuba da 'ya'yansa, da abin da aka ba Musa da Isa, da abin da aka ba sauran Annabawa daga Ubangijinsu. Ba ma nuna bambanci tsakanin ɗaya daga cikinsu, kuma mu masu miƙa wuya ne gare Shi.'

قُولُوٓا ءَامَنَّا بِاللَّهِ وَمَآ أُنزِلَ إِلَيْنَا وَمَآ
أُنزِلَ إِلَىٰٓ إِبْرَٰهِـۧمَ وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِسْحَٰقَ
وَيَعْقُوبَ وَالْأَسْبَاطِ وَمَآ أُوتِيَ مُوسَىٰ وَ
عِيسَىٰ وَمَآ أُوتِيَ النَّبِيُّونَ مِن رَّبِّهِمْ لَا
نُفَرِّقُ بَيْنَ أَحَدٍ مِّنْهُمْ وَنَحْنُ لَهُۥ
مُسْلِمُونَ ﴿١٣٧﴾

**138.** To, idan suka ba da gaskiya kamar yadda kuka ba da gaskiya, to, sun shiriya, idan suka juya baya kuwa, sun shiga warwariya ne kawai, kuma Allah Ya ishe ka game da su, shi ne Mai ji, Masani.

فَإِنْ ءَامَنُوا بِمِثْلِ مَآ ءَامَنتُم بِهِۦ فَقَدِ
اهْتَدَوا ۖ وَّإِن تَوَلَّوْا فَإِنَّمَا هُمْ
فِي شِقَاقٍ ۖ فَسَيَكْفِيكَهُمُ اللَّهُ ۚ وَهُوَ
السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿١٣٨﴾

**139.** (Ce, 'Mun bi) Addinin Allah, kuma wane ne mafi kyawun addini, banda Allah. Mu masu bauta ne gare Shi.'

صِبْغَةَ اللَّهِ ۖ وَمَنْ أَحْسَنُ مِنَ اللَّهِ صِبْغَةً ۖ
وَنَحْنُ لَهُۥ عَٰبِدُونَ ﴿١٣٩﴾

**140.** Ce, 'Kwa riƙa jayayya da mu game da Allah, alhali Shi ne Ubangijinmu, kuma Ubangijinku? Ayyukanmu namu ne, kuma ayyukanku naku ne, kuma mun ba da kanmu gaba ɗaya gare shi.'

قُلْ أَتُحَآجُّونَنَا فِي اللّٰهِ وَهُوَ رَبُّنَا وَ
رَبُّكُمْ وَلَنَآ أَعْمَالُنَا وَلَكُمْ أَعْمَالُكُمْ
وَنَحْنُ لَهُ مُخْلِصُونَ ﴿١٤٠﴾

**141.** Ko cewa kuke, 'Ibrahima da Isma'ila da Ishaƙa da Yaƙuba, da 'ya'yansa, sun kasance Yahudawa ko Nasara?' Ce, 'Shin ku ne kuka fi sani, ko Allah?' Kuma wane ne mafi zalunci fiye da wanda ya ɓoye shaidar da ke gurinsa daga wajen Allah? Allah ba ya sha'afa game da abin da ku ke aikatawa.

أَمْ تَقُولُونَ إِنَّ إِبْرٰهِمَ وَإِسْمٰعِيلَ وَ
إِسْحٰقَ وَيَعْقُوبَ وَالْأَسْبَاطَ كَانُوا
هُودًا أَوْ نَصٰرٰى ؕ قُلْ ءَأَنْتُمْ أَعْلَمُ
أَمِ اللّٰهُ ؕ وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنْ كَتَمَ
شَهَادَةً عِنْدَهُ مِنَ اللّٰهِ ؕ وَمَا اللّٰهُ
بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٤١﴾

**142.** Waɗancan mutane ne da suka shuɗe, abin da suka aikata nasu ne, kuma abin da kuka aikata naku ne, kuma ba za a tambaye ku ba game da abin da suka aikata.

تِلْكَ أُمَّةٌ قَدْ خَلَتْ ۚ لَهَا مَا
كَسَبَتْ وَلَكُمْ مَّا كَسَبْتُمْ ۚ وَلَا
تُسْـَٔلُونَ عَمَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٤٢﴾ ع ١٦ ١٢ ١٦

JUZU'I NA 2

**R. 17**

**143.** Wawaye daga cikin mutane za su ce, 'Me ya juyar da su daga Kiblar da suke a kanta?' Ce, 'Gabas da Yamma na Allah ne, kuma Yana shiryar da wanda Ya so, kan tafarki Madaidaici.'

الجزء ٢ سَيَقُولُ السُّفَهَآءُ مِنَ النَّاسِ مَا
وَلّٰهُمْ عَنْ قِبْلَتِهِمُ الَّتِي كَانُوا
عَلَيْهَا ۚ قُلْ لِّلّٰهِ الْمَشْرِقُ وَالْمَغْرِبُ ؕ
يَهْدِي مَنْ يَّشَآءُ إِلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٤٣﴾

**144.** Haka Muka sa kuka zama al'umma mai girma, don ku zama iyayen gida ga mutane, kuma Manzo ya zama ubangidanku. Ba Mu hukumta bin ƙiblar da ka bi ba, sai don Mu san wanda ke bin Manzo da gaskiya, da wanda ke juyawa kan duga-dugansa. Wannan kuwa mai wahala ne, sai ga waɗanda Allah ya shiriya, kuma Allah ba zai tozarta imaninku ba. Haƙiƙa, Allah Mai tausayi ne, Mai jinƙai ga mutane.

وَكَذٰلِكَ جَعَلْنٰكُمْ أُمَّةً وَّسَطًا
لِّتَكُونُوا شُهَدَآءَ عَلَى النَّاسِ وَيَكُونَ
الرَّسُولُ عَلَيْكُمْ شَهِيدًا ؕ وَمَا جَعَلْنَا
الْقِبْلَةَ الَّتِي كُنْتَ عَلَيْهَآ إِلَّا لِنَعْلَمَ
مَنْ يَّتَّبِعُ الرَّسُولَ مِمَّنْ يَّنْقَلِبُ عَلٰى
عَقِبَيْهِ ؕ وَإِنْ كَانَتْ لَكَبِيرَةً إِلَّا عَلَى
الَّذِينَ هَدَى اللّٰهُ ؕ وَمَا كَانَ اللّٰهُ
لِيُضِيعَ إِيمَانَكُمْ ؕ إِنَّ اللّٰهَ بِالنَّاسِ
لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٤٤﴾

**145.** Haƙiƙa, Muna ganin juyawar fuskarka zuwa sama. To, za mu juyar da kai zuwa ga Kibla, wadda ka ke ƙauna. Juya fuskarka wajen masallaci Mai tsarki, kuma duk inda kuke, ku juya fuskokinku wajensa. Waɗanda aka ba Littafi suna sane da cewa shi ne gaskiya daga Ubangijinsu, kuma Allah ba mai sha'afa ne ba, game da abin da suke aikatawa.

قَدْ نَرٰى تَقَلُّبَ وَجْهِكَ فِي السَّمَآءِ ۚ
فَلَنُوَلِّيَنَّكَ قِبْلَةً تَرْضٰىهَا ۪ فَوَلِّ وَجْهَكَ
شَطْرَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ؕ وَحَيْثُ مَا كُنْتُمْ
فَوَلُّوْا وُجُوْهَكُمْ شَطْرَهٗ ؕ وَاِنَّ الَّذِيْنَ
اُوْتُوا الْكِتٰبَ لَيَعْلَمُوْنَ اَنَّهُ الْحَقُّ مِنْ
رَّبِّهِمْ ؕ وَمَا اللّٰهُ بِغَافِلٍ عَمَّا
يَعْمَلُوْنَ ﴿١٤٥﴾

**146.** Idan za ka kawo wa waɗanda aka ba Littafi kowace irin Aya, ba za su bi Kiblarka ba, kai kuma ba za ka bi Kiblarsu ba, kuma sashinsu ba zai bi Kiblar sashi ba. Kuma idan ka bi son zukatansu, bayan sani ya zo maka, sai ka zama cikin masu cutar kansu.

وَلَئِنْ اَتَيْتَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ
بِكُلِّ اٰيَةٍ مَّا تَبِعُوْا قِبْلَتَكَ ۚ وَمَآ اَنْتَ
بِتَابِعٍ قِبْلَتَهُمْ ۚ وَمَا بَعْضُهُمْ بِتَابِعٍ
قِبْلَةَ بَعْضٍ ؕ وَلَئِنِ اتَّبَعْتَ اَهْوَآءَهُمْ
مِّنْ بَعْدِ مَا جَآءَكَ مِنَ الْعِلْمِ ۙ اِنَّكَ
اِذًا لَّمِنَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٤٦﴾ وقف لازم

**147.** Waɗanda Muka ba su Littafi, suna ganewa shi gaskiya ne kamar yadda suke shaida 'ya'yansu, kuma waɗansu daga cikinsu suna ɓoye gaskiya, alhali suna sane.

اَلَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ يَعْرِفُوْنَهٗ كَمَا
يَعْرِفُوْنَ اَبْنَآءَهُمْ ؕ وَاِنَّ فَرِيْقًا مِّنْهُمْ
لَيَكْتُمُوْنَ الْحَقَّ وَهُمْ يَعْلَمُوْنَ ﴿١٤٧﴾ وقف منزل

**148.** Gaskiya ne daga Ubangijinka, kada ka zama cikin masu kokwanto.

اَلْحَقُّ مِنْ رَّبِّكَ فَلَا تَكُوْنَنَّ مِنَ
الْمُمْتَرِيْنَ ﴿١٤٨﴾ ع

**R.18**

**149.** Haka kowa yana da manufa inda ya sa gabansa. Ku yi gasa da juna kan ayyuka na gari. Duk inda kuke, Allah zai zo da ku gaba ɗaya. Haƙiƙa, Allah Mai iko ne a kan komai.

وَلِكُلٍّ وِّجْهَةٌ هُوَ مُوَلِّيْهَا فَاسْتَبِقُوا
الْخَيْرٰتِ ؕ اَيْنَ مَا تَكُوْنُوْا يَاْتِ بِكُمُ
اللّٰهُ جَمِيْعًا ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيْرٌ ﴿١٤٩﴾

**150.** Kuma ta ko ina ka fito, juya fuskarka wajen Masallaci mai tsarki, don shi ne gaskiya daga Ubangijinka. Kuma Allah ba ya sha'afa, game da abin da kuke aikatawa.

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ
شَطْرَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ؕ وَاِنَّهٗ لَلْحَقُّ مِنْ
رَّبِّكَ ؕ وَمَا اللّٰهُ بِغَافِلٍ عَمَّا
تَعْمَلُوْنَ ﴿١٥٠﴾

**151.** Kuma ta ko ina ka fita, juya fuskarka wajen Masallaci mai tsarki, kuma duk inda kuke, ku juya

وَمِنْ حَيْثُ خَرَجْتَ فَوَلِّ وَجْهَكَ
شَطْرَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ؕ وَحَيْثُ مَا

fuskokinku wajensa, don kada mutane su sami kafar jayayya da ku, sai fa marasa adalci daga cikinsu, to, kada ku ji tsoronsu, ku ji tsoroNa, kuma don In cika ni'imaTa gare ku, don ku shiriya.

كُنتُمْ فَوَلُّوا وُجُوهَكُمْ شَطْرَهُ لِئَلَّا
يَكُونَ لِلنَّاسِ عَلَيْكُمْ حُجَّةٌ إِلَّا الَّذِينَ
ظَلَمُوا مِنْهُمْ فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَ
اخْشَوْنِي وَلِأُتِمَّ نِعْمَتِي عَلَيْكُمْ وَ
لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥١﴾

**152.** Kamar yadda Muka aiko maku Manzo, daga cikinku, yana karanta muku AyoyinMu, kuma yana tsarkake ku, kuma yana koya muku Littafi da hikima, kuma yana sanar da ku abin da ba ku sani ba.

كَمَا أَرْسَلْنَا فِيكُمْ رَسُولًا مِّنكُمْ يَتْلُوا
عَلَيْكُمْ آيَاتِنَا وَيُزَكِّيكُمْ وَيُعَلِّمُكُمُ
الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَيُعَلِّمُكُم مَّا لَمْ
تَكُونُوا تَعْلَمُونَ ﴿١٥٢﴾

**153.** To, ku riƙa ambato Na, Zan riƙa tunawa da ku, kuma ku gode miNi, kada ku butulce miNi.

فَاذْكُرُونِي أَذْكُرْكُمْ وَاشْكُرُوا لِي وَلَا
ع ١٨ تَكْفُرُونِ ﴿١٥٣﴾

**R.19**

**154.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku nemi taimako ta hanyar haƙuri, kuma da Sallah, haƙiƙa, Allah yana tare da masu haƙuri.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اسْتَعِينُوا
بِالصَّبْرِ وَالصَّلَاةِ إِنَّ اللَّهَ مَعَ
الصَّابِرِينَ ﴿١٥٤﴾

**155.** Kada ku cewa waɗanda aka kashe kan tafarkin Allah matattu, a'a, rayayyu ne su, sai dai ba ku gane ba.

وَلَا تَقُولُوا لِمَن يُقْتَلُ فِي سَبِيلِ اللَّهِ
أَمْوَاتٌ بَلْ أَحْيَاءٌ وَلَٰكِن لَّا تَشْعُرُونَ ﴿١٥٥﴾

**156.** Kuma za mu jarrabe ku da wani abu na tsoro, da yunwa, da tawayar dukiyoyi da rayuka da 'ya'yan itatuwa, kuma yi albishir ga masu haƙuri.

وَلَنَبْلُوَنَّكُم بِشَيْءٍ مِّنَ الْخَوْفِ وَالْجُوعِ
وَنَقْصٍ مِّنَ الْأَمْوَالِ وَالْأَنفُسِ وَ
الثَّمَرَاتِ وَبَشِّرِ الصَّابِرِينَ ﴿١٥٦﴾

**157.** Waɗanda idan masifa ta faɗa musu, sai su ce, 'Mu na Allah ne, kuma wajenSa za mu koma.'

الَّذِينَ إِذَا أَصَابَتْهُم مُّصِيبَةٌ قَالُوا
إِنَّا لِلَّهِ وَإِنَّا إِلَيْهِ رَاجِعُونَ ﴿١٥٧﴾

**158.** Waɗannan, su ne albarkatu da jinƙai daga Ubangijinsu, za su sauka gare su, kuma waɗannan su ne masu bin shiriya.

أُولَٰئِكَ عَلَيْهِمْ صَلَوَاتٌ مِّن رَّبِّهِمْ وَ
رَحْمَةٌ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُهْتَدُونَ ﴿١٥٨﴾

**159.** Haƙiƙa, Safa da Marwa suna daga cikin Alamomin Allah. Babu laifi ga wanda ke aikin Hajji ko Umara, ya

إِنَّ الصَّفَا وَالْمَرْوَةَ مِن شَعَائِرِ اللَّهِ
فَمَنْ حَجَّ الْبَيْتَ أَوِ اعْتَمَرَ فَلَا جُنَاحَ

zagaya su. Kuma wanda ya aikata aiki mai kyau don nafila, Allah Mai nuna godiya ne, Masani ne.

عَلَيْهِ اَنْ يَّطَّوَّفَ بِهِمَا ؕ وَمَنْ تَطَوَّعَ
خَيْرًا ۙ فَاِنَّ اللّٰهَ شَاكِرٌ عَلِيْمٌ ﴿١٥٩﴾

**160.** Waɗanda ke ɓoye abin da Muka saukar daga hujjoji da shiriya, bayan mun bayyana shi ga mutane, cikin littafi, waɗannan Allah Yana tsine musu, kuma masu haƙƙin tsinewa suna tsine musu.

اِنَّ الَّذِيْنَ يَكْتُمُوْنَ مَآ اَنْزَلْنَا مِنَ
الْبَيِّنٰتِ وَالْهُدٰى مِنْۢ بَعْدِ مَا بَيَّنّٰهُ
لِلنَّاسِ فِى الْكِتٰبِ ۙ اُولٰٓئِكَ يَلْعَنُهُمُ
اللّٰهُ وَيَلْعَنُهُمُ اللّٰعِنُوْنَ ﴿١٦٠﴾

**161.** Sai fa waɗanda suka tuba, kuma suka gyara kansu, kuma suka bayyana gaskiya waɗannan zan karɓi tubansu, Ni ne Mai karɓar tuba, Mai jin ƙai.

اِلَّا الَّذِيْنَ تَابُوْا وَاَصْلَحُوْا وَبَيَّنُوْا
فَاُولٰٓئِكَ اَتُوْبُ عَلَيْهِمْ ۚ وَاَنَا التَّوَّابُ
الرَّحِيْمُ ﴿١٦١﴾

**162.** Haƙiƙa, waɗanda suka kafirta, kuma suka mutu suna kafirai, waɗannan, tsinewar Allah da Mala'iku, da mutane gaba ɗaya, ta faɗa kansu.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَمَاتُوْا وَهُمْ كُفَّارٌ
اُولٰٓئِكَ عَلَيْهِمْ لَعْنَةُ اللّٰهِ وَالْمَلٰٓئِكَةِ
وَالنَّاسِ اَجْمَعِيْنَ ﴿١٦٢﴾

**163.** Suna masu dauwama cikinta, ba za a sassauta musu azaba ba, kuma ba za a saurara musu ba.

خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ۚ لَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ
الْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنْظَرُوْنَ ﴿١٦٣﴾

**164.** Kuma Ubangijinku Ubangiji ne ɗaya, babu wani ubangiji sai Shi, Mai rahama, Mai jinƙai.

وَاِلٰهُكُمْ اِلٰهٌ وَّاحِدٌ ۚ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ الرَّحْمٰنُ
ع ١٩ ١١ ٣ الرَّحِيْمُ ﴿١٦٤﴾

**R.20**

**165.** Haƙiƙa, a cikin halittar sammai da ƙasa, da saɓanin dare da rana, da jiragen ruwa masu tafiya cikin kogi, ɗauke da abin da ke amfanar mutane, da ruwa wanda Allah ke saukarwa daga sama, ya rayar da ƙasa da shi, bayan ta mutu, kuma ya baza dukkan dabbobi cikinta, da canjawar iskoki da giragizai, waɗanda aka horar don hidima tsakanin sama da ƙasa, akwai Ayoyi, ga mutane masu fahimta.

اِنَّ فِىْ خَلْقِ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَ
اخْتِلَافِ الَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَالْفُلْكِ الَّتِىْ
تَجْرِىْ فِى الْبَحْرِ بِمَا يَنْفَعُ النَّاسَ وَ
مَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ مِنَ السَّمَآءِ مِنْ مَّآءٍ
فَاَحْيَا بِهِ الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا وَبَثَّ
فِيْهَا مِنْ كُلِّ دَآبَّةٍ ۪ وَّتَصْرِيْفِ
الرِّيٰحِ وَالسَّحَابِ الْمُسَخَّرِ بَيْنَ السَّمَآءِ
وَالْاَرْضِ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ﴿١٦٥﴾

**166.** A cikin mutane akwai waɗanda ke riƙon abubuwan bauta, maimakon Allah, suna son su, kamar yadda ya wajaba su so Allah. Waɗanda suka ba da gaskiya kuwa, sun fi tsananin soyayya ga Allah. Da a yanzu, azzalumai za su ga lokacin da za su ga azaba, nan gaba, sai su tabbata cewa, dukkan ƙarfi yana ga Allah, kuma Allah Mai tsananin azaba ne.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَّتَّخِذُ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ
اَنْدَادًا يُّحِبُّوْنَهُمْ كَحُبِّ اللّٰهِ ؕ وَ
الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَشَدُّ حُبًّا لِّلّٰهِ ؕ وَلَوْ يَرَى
الَّذِيْنَ ظَلَمُوْٓا اِذْ يَرَوْنَ الْعَذَابَ ۙ
اَنَّ الْقُوَّةَ لِلّٰهِ جَمِيْعًا ۙ وَّ اَنَّ اللّٰهَ
شَدِيْدُ الْعَذَابِ ﴿١٦٦﴾

**167.** (Haƙiƙa, za su farga in sun ga) lokacin da waɗanda ake bi, za su tsame kansu daga waɗanda su ka bi su, kuma za su ga azaba, kuma dukkan hanyoyin kuɓuta a katse su.

اِذْ تَبَرَّاَ الَّذِيْنَ اتُّبِعُوْا مِنَ الَّذِيْنَ
اتَّبَعُوْا وَرَاَوُا الْعَذَابَ وَتَقَطَّعَتْ بِهِمُ
الْاَسْبَابُ ﴿١٦٧﴾

**168.** Kuma waɗanda suka bi za su ce, 'Ina ma za mu sami damar komawa, mu tsame kanmu daga gare su, kamar yadda suka tsame kansu daga gare mu'. Haka Allah zai nuna musu ayyukansu cike da takaici a kansu, kuma ba za su fita daga Wuta ba.

وَقَالَ الَّذِيْنَ اتَّبَعُوْا لَوْ اَنَّ لَنَا كَرَّةً
فَنَتَبَرَّاَ مِنْهُمْ كَمَا تَبَرَّءُوْا مِنَّا ؕ
كَذٰلِكَ يُرِيْهِمُ اللّٰهُ اَعْمَالَهُمْ
حَسَرٰتٍ عَلَيْهِمْ ؕ وَمَا هُمْ بِخٰرِجِيْنَ
ع ٢٠ ٤ مِنَ النَّارِ ﴿١٦٨﴾

**R.21**

**169.** Ya ku mutane, ku ci halaliya mai kyau daga abin da ke ban ƙasa, kuma kada ku bi hanyoyin Shaiɗan, haƙiƙa shi maƙiyi ne na fili gare ku.

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ كُلُوْا مِمَّا فِي الْاَرْضِ
حَلٰلًا طَيِّبًا ۖ وَّلَا تَتَّبِعُوْا خُطُوٰتِ
الشَّيْطٰنِ ؕ اِنَّهٗ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِيْنٌ ﴿١٦٩﴾

**170.** Horon ku kawai ya ke da mummunan aiki da alfasha, kuma da sa ku, ku faɗi abin da ba ku sani ba, game da Allah.

اِنَّمَا يَاْمُرُكُمْ بِالسُّوْٓءِ وَالْفَحْشَآءِ وَاَنْ
تَقُوْلُوْا عَلَى اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿١٧٠﴾

**171.** Kuma idan aka ce masu, 'Ku bi abin da Allah ya saukar,' sai su ce, 'A'a, zamu bi abin da muka tarar da iyayenmu a kai.' Yaya! Ko iyayen nasu marasa tunani ne? Kuma ba su shiriya ba?

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمُ اتَّبِعُوْا مَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ
قَالُوْا بَلْ نَتَّبِعُ مَآ اَلْفَيْنَا عَلَيْهِ اٰبَآءَنَا ؕ
اَوَلَوْ كَانَ اٰبَآؤُهُمْ لَا يَعْقِلُوْنَ
شَيْئًا وَّلَا يَهْتَدُوْنَ ﴿١٧١﴾

**172.** Yadda waɗanda suka kafirta suke, kamar mutum ne ya riƙa tsawatar da abin da ba ya jin komai, -ji

وَمَثَلُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا كَمَثَلِ الَّذِيْ
يَنْعِقُ بِمَا لَا يَسْمَعُ اِلَّا دُعَآءً وَّنِدَآءً ؕ

na fahimta - sai kira da ƙara. Kurame ne, bebaye makafi, don haka ba za su fahimta ba.

صُمٌّۢ بُكْمٌ عُمْيٌ فَهُمْ لَا يَعْقِلُوْنَ ﴿١٧٢﴾

**173.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku ci daga kyawawan abubuwan da Muka ba ku, kuma ku gode wa Allah, idan Shi kuke bautawa.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كُلُوْا مِنْ طَيِّبٰتِ
مَا رَزَقْنٰكُمْ وَاشْكُرُوْا لِلّٰهِ اِنْ كُنْتُمْ
اِيَّاهُ تَعْبُدُوْنَ ﴿١٧٣﴾

**174.** Ya dai haramta muku mushe, da jini, da naman alade, da abin da aka ambaci wanin Allah a kansa. Amma wanda larura ta kama shi, ba don ya yi tawaye ba, ko wuce iyaka, babu laifi a kansa. Haƙiƙa, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

اِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةَ وَالدَّمَ وَ
لَحْمَ الْخِنْزِيْرِ وَمَاۤ اُهِلَّ بِهٖ لِغَيْرِ اللّٰهِ ۚ
فَمَنِ اضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَّلَا عَادٍ فَلَاۤ
اِثْمَ عَلَيْهِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٧٤﴾

**175.** Waɗanda ke ɓoye abin da Allah ya saukar na daga littafi, kuma suna karɓar kuɗi ƙanƙani maimakonsa, ba sa cin komai a cikkunansu sai Wuta. Kuma Allah ba zai yi magana da su ba, a Ranar Kiyama, kuma ba Zai tsarkake su ba. Kuma zasu haɗu da azaba mai raɗaɗi.

اِنَّ الَّذِيْنَ يَكْتُمُوْنَ مَاۤ اَنْزَلَ اللّٰهُ
مِنَ الْكِتٰبِ وَيَشْتَرُوْنَ بِهٖ ثَمَنًا قَلِيْلًا ۙ
اُولٰٓئِكَ مَا يَاْكُلُوْنَ فِيْ بُطُوْنِهِمْ اِلَّا
النَّارَ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ اللّٰهُ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ وَ
لَا يُزَكِّيْهِمْ ۚۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿١٧٥﴾

**176.** Waɗannan ne suka sayi ɓata, maimakon shiriya, da kuma azaba, maimakon gafara. Sai su dangana cikin Wuta.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ اشْتَرَوُا الضَّلٰلَةَ
بِالْهُدٰى وَالْعَذَابَ بِالْمَغْفِرَةِ ۚ فَمَاۤ
اَصْبَرَهُمْ عَلَى النَّارِ ﴿١٧٦﴾

**177.** Saboda, haƙiƙa, Allah ya saukar da Littafi a kan gaskiya, kuma waɗanda suka yi saɓani game da Littafi, suna cikin ɓaraka mai nisa.

ذٰلِكَ بِاَنَّ اللّٰهَ نَزَّلَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ ؕ وَ
اِنَّ الَّذِيْنَ اخْتَلَفُوْا فِى الْكِتٰبِ لَفِيْ
شِقَاقٍ بَعِيْدٍ ﴿١٧٧﴾ ع ٢١ ٩

**R.22**

**178.** Nagarta ba ita ce ku juya fuskokinku gabas ko yamma ba, amma nagarta tana ga wanda ya ba da gaskiya da Allah da Ranar Lahira, da Mala'iku, da Littafi, da Annabawa, kuma ya ba da dukiya saboda son Allah, ga dangi na kusa, da marayu da matalauta da matafiyi da mabarata

لَيْسَ الْبِرَّ اَنْ تُوَلُّوْا وُجُوْهَكُمْ قِبَلَ
الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ وَلٰكِنَّ الْبِرَّ مَنْ
اٰمَنَ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَالْمَلٰٓئِكَةِ
وَالْكِتٰبِ وَالنَّبِيّٖنَ ۚ وَاٰتَى الْمَالَ عَلٰى حُبِّهٖ
ذَوِى الْقُرْبٰى وَالْيَتٰمٰى وَالْمَسٰكِيْنَ وَابْنَ

da 'yanta bayi, da wanda ya tsai da Sallah ya ba da zakka.Haka masu cika alƙawarinsu idan suka yi alƙawari. Da masu juriya a halin talauci da wahala, da lokacin yaƙi. Waɗannan su ne waɗanda suka nuna gaskiya, kuma waɗannan su ne masu tsoron Allah.

السَّبِيلِ وَالسَّآئِلِينَ وَفِي الرِّقَابِ
وَأَقَامَ الصَّلَوٰةَ وَءَاتَى الزَّكَوٰةَ وَ
الْمُوفُونَ بِعَهْدِهِمْ إِذَا عَاهَدُوا وَ
الصَّٰبِرِينَ فِي الْبَأْسَآءِ وَالضَّرَّآءِ وَ
حِينَ الْبَأْسِ أُولَٰٓئِكَ الَّذِينَ صَدَقُوا
وَأُولَٰٓئِكَ هُمُ الْمُتَّقُونَ ﴿١٧٨﴾

**179.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, an farlanta maku dokar ramuwa, game da waɗanda aka kashe, 'yantacce a maimakon ‘yantacce, bawa a maimakon bawa, mace a maimakon mace. Amma wanda aka yi wa rangwame kan wani abu, wanda ya shafi ɗan uwansa, to a bi dokar ramuwa ta hanyar da ta dace, kuma a biya ta hanyar kyautatawa. Wannan sauƙi ne da jinƙai, daga Ubangijinku. Wanda ya yi shishshigi bayan haka, zai haɗu da azaba mai raɗaɗi.

يَٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ ءَامَنُوا كُتِبَ عَلَيْكُمُ
الْقِصَاصُ فِي الْقَتْلَى ۖ الْحُرُّ بِالْحُرِّ وَ
الْعَبْدُ بِالْعَبْدِ وَالْأُنثَىٰ بِالْأُنثَىٰ ۚ
فَمَنْ عُفِيَ لَهُۥ مِنْ أَخِيهِ شَيْءٌ فَاتِّبَاعٌۢ
بِالْمَعْرُوفِ وَأَدَآءٌ إِلَيْهِ بِإِحْسَٰنٍ ۗ
ذَٰلِكَ تَخْفِيفٌ مِّن رَّبِّكُمْ وَرَحْمَةٌ ۗ
فَمَنِ اعْتَدَىٰ بَعْدَ ذَٰلِكَ فَلَهُۥ عَذَابٌ
أَلِيمٌ ﴿١٧٩﴾

**180.** A cikin dokar ramuwa kuna da rayuwa, ya ku masu hankula, don ku kare kanku.

وَلَكُمْ فِي الْقِصَاصِ حَيَوٰةٌ يَٰٓأُولِي
الْأَلْبَٰبِ لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿١٨٠﴾

**181.** An wajabta maku yin wasiyya, lokacin da mutuwa ta zo wa ɗayanku, idan ya bar dukiya, ga mahaifa, da dangi na kusa, da adalci. Wannan wajibi ne a kan masu tsoron Allah.

كُتِبَ عَلَيْكُمْ إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ
الْمَوْتُ إِن تَرَكَ خَيْرًا الْوَصِيَّةُ
لِلْوَٰلِدَيْنِ وَالْأَقْرَبِينَ بِالْمَعْرُوفِ ۖ
حَقًّا عَلَى الْمُتَّقِينَ ﴿١٨١﴾

**182.** Kuma wanda ya canja ta bayan ya ji ta, to, laifin canja ta yana kan waɗanda ke canja ta. Haƙiƙa, Allah Mai ji ne, Masani ne.

فَمَنۢ بَدَّلَهُۥ بَعْدَمَا سَمِعَهُۥ فَإِنَّمَآ
إِثْمُهُۥ عَلَى الَّذِينَ يُبَدِّلُونَهُۥٓ ۚ إِنَّ
اللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿١٨٢﴾

**183.** Amma wanda ya ji tsoron nuna bambanci ko ƙwara, daga mai yin wasiyya, sai ya sasanta tsakaninsu, (masu gado) ba laifi a kansa. Haƙiƙa, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

فَمَنْ خَافَ مِن مُّوصٍ جَنَفًا أَوْ إِثْمًا
فَأَصْلَحَ بَيْنَهُمْ فَلَآ إِثْمَ عَلَيْهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ
غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٨٣﴾ ٢٢ ع ٦

**R.23**

**184.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, an wajabta maku azumi, kamar yadda aka wajabta wa waɗanda suka gaba ce ku, don ku ji tsoron Allah.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كُتِبَ عَلَيْكُمُ
الصِّيَامُ كَمَا كُتِبَ عَلَى الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ
لَعَلَّكُمْ تَتَّقُوْنَ ﴿١٨٤﴾

**185.** Cikin kwanaki ƙididdigaggu. Amma wanda ya kasance marar lafiya ko a kan tafiya, ya yi azumin waɗansu kwanakin, daidai waɗanda ya sha, waɗanda za su iya yin sa kuwa, -amma cikin wahala- fidiya ta wajaba a kansu--ciyar da matalauci. Kuma wanda ya yi ƙari mai kyau ya fiye masa. Amma ku yi azumi shi ne mafifici gare ku, idan kun sani.

اَيَّامًا مَّعْدُوْدٰتٍ ؕ فَمَنْ كَانَ مِنْكُمْ
مَّرِيْضًا اَوْ عَلٰى سَفَرٍ فَعِدَّةٌ مِّنْ اَيَّامٍ اُخَرَ ؕ
وَعَلَى الَّذِيْنَ يُطِيْقُوْنَهٗ فِدْيَةٌ طَعَامُ
مِسْكِيْنٍ ؕ فَمَنْ تَطَوَّعَ خَيْرًا فَهُوَ خَيْرٌ
لَّهٗ ؕ وَاَنْ تَصُوْمُوْا خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ
تَعْلَمُوْنَ ﴿١٨٥﴾

**186.** Watan Ramalan shi ne wanda aka saukar da Alkur'ani a cikinsa, don ya zama shiriya ga mutane, da hujjoji na shiriya da rarrabewa. Wanda ya kasance mazaunin gida cikin wannan watan, ya azumce shi, wanda ya kasance marar lafiya ko a kan tafiya, ya azumci waɗansu kwanakin, daidai waɗanda ya sha. Allah yana nufin sauƙi gare ku, kuma ba ya nufin tsanani gare ku, kuma don ku cika lissafi, kuma ku girmama Allah, don Ya shiryar da ku, kuma don ku yi godiya.

شَهْرُ رَمَضَانَ الَّذِيْۤ اُنْزِلَ فِيْهِ الْقُرْاٰنُ
هُدًى لِّلنَّاسِ وَبَيِّنٰتٍ مِّنَ الْهُدٰى وَ
الْفُرْقَانِ ۚ فَمَنْ شَهِدَ مِنْكُمُ الشَّهْرَ
فَلْيَصُمْهُ ؕ وَمَنْ كَانَ مَرِيْضًا اَوْ عَلٰى سَفَرٍ
فَعِدَّةٌ مِّنْ اَيَّامٍ اُخَرَ ؕ يُرِيْدُ اللّٰهُ بِكُمُ
الْيُسْرَ وَلَا يُرِيْدُ بِكُمُ الْعُسْرَ ۫ وَ
لِتُكْمِلُوا الْعِدَّةَ وَلِتُكَبِّرُوا اللّٰهَ عَلٰى
مَا هَدٰىكُمْ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿١٨٦﴾

**187.** Kuma idan bayiNa, suka tambaye ka, game da Ni, ce, Ina kusa, Ina amsa addu'ar mai kira, lokacin da ya kira Ni. To, su ba da kansu gare Ni, kuma su yi imani da Ni, don su shiriya.

وَاِذَا سَاَلَكَ عِبَادِيْ عَنِّيْ فَاِنِّيْ
قَرِيْبٌ ؕ اُجِيْبُ دَعْوَةَ الدَّاعِ اِذَا
دَعَانِ ۙ فَلْيَسْتَجِيْبُوْا لِيْ وَلْيُؤْمِنُوْا بِيْ
لَعَلَّهُمْ يَرْشُدُوْنَ ﴿١٨٧﴾

**188.** An halatta maku zakkewa matanku, cikin daren azumi. Su tufafi ne gare ku, kuma ku, tufafi ne gare su. Allah ya san cewa, kun kasance kuna

اُحِلَّ لَكُمْ لَيْلَةَ الصِّيَامِ الرَّفَثُ اِلٰى
نِسَآئِكُمْ ؕ هُنَّ لِبَاسٌ لَّكُمْ وَاَنْتُمْ
لِبَاسٌ لَّهُنَّ ؕ عَلِمَ اللّٰهُ اَنَّكُمْ كُنْتُمْ

cutar kanku, sai ya ji tausayinku, kuma ya yi maku sauƙi. To, a yanzu, ku riƙa saduwa da su, kuma ku nemi abin da Allah ya halatta maku. Kuma ku ci ku sha, sai kun ga farin zare ya bambanta da baƙin zaren alfijir, sa'annan ku cika azumi zuwa dare, kuma kada ku sadu da su, lokacin da kuka duƙufa kan ibada cikin masallatai. Waɗannan iyakokin Allah ne, kada ku kusance su. Haka Allah ke bayyana dokokinSa ga mutane, don su kare kansu.

تَخْتَانُوْنَ اَنْفُسَكُمْ فَتَابَ عَلَيْكُمْ وَعَفَا
عَنْكُمْ فَالْـٰٔنَ بَاشِرُوْهُنَّ وَابْتَغُوْا مَا
كَتَبَ اللّٰهُ لَكُمْ وَكُلُوْا وَاشْرَبُوْا
حَتّٰى يَتَبَيَّنَ لَكُمُ الْخَيْطُ الْاَبْيَضُ مِنَ
الْخَيْطِ الْاَسْوَدِ مِنَ الْفَجْرِ ثُمَّ اَتِمُّوا
الصِّيَامَ اِلَى الَّيْلِ وَلَا تُبَاشِرُوْهُنَّ وَ
اَنْتُمْ عٰكِفُوْنَ فِي الْمَسٰجِدِ تِلْكَ
حُدُوْدُ اللّٰهِ فَلَا تَقْرَبُوْهَا كَذٰلِكَ
يُبَيِّنُ اللّٰهُ اٰيٰتِهٖ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ
يَتَّقُوْنَ ١٨٨

**189.** Kada ku ci dukiyoyinku a tsakaninku ta ɓatacciyar hanya, kuma kada ku miƙa su ga mahukunta, don ku ci sashi daga dukiyoyin mutane a kan zalinci, alhali kuna sane.

وَلَا تَاْكُلُوْٓا اَمْوَالَكُمْ بَيْنَكُمْ بِالْبَاطِلِ
وَتُدْلُوْا بِهَآ اِلَى الْحُكَّامِ لِتَاْكُلُوْا فَرِيْقًا
مِّنْ اَمْوَالِ النَّاسِ بِالْاِثْمِ وَاَنْتُمْ ٢٣
ع تَعْلَمُوْنَ ١٨٩ ٦ ٧

R.24

**190.** Suna tambayar ka game da jira-jiran wata. Ce, 'Suna nuna lokatai ne don amfanin mutane, kuma da Hajji! kuma shiga gidaje da kuke yi, ta bayan gida ba nagarta ce ba, amma mutum nagari, shi ne wanda ya tsoraci Allah. Ku shiga gidaje ta ƙofofinsu, kuma ku tsoraci Allah don ku rabauta.

يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ الْاَهِلَّةِ قُلْ هِيَ
مَوَاقِيْتُ لِلنَّاسِ وَالْحَجِّ وَلَيْسَ الْبِرُّ
بِاَنْ تَاْتُوا الْبُيُوْتَ مِنْ ظُهُوْرِهَا وَ
لٰكِنَّ الْبِرَّ مَنِ اتَّقٰى وَاْتُوا الْبُيُوْتَ
مِنْ اَبْوَابِهَا وَاتَّقُوا اللّٰهَ لَعَلَّكُمْ
تُفْلِحُوْنَ ١٩٠

**191.** Kuma ku yi yaƙi bisa tafarkin Allah da waɗanda suka yaƙe ku, kuma kada ku ƙetare iyaka. Haƙiƙa, Allah ba ya son masu shishshigi.

وَقَاتِلُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ الَّذِيْنَ
يُقَاتِلُوْنَكُمْ وَلَا تَعْتَدُوْا اِنَّ اللّٰهَ
لَا يُحِبُّ الْمُعْتَدِيْنَ ١٩١

**192.** Kuma ku kashe su ko ina kuka haɗu da su, kuma ku fitar da su daga inda suka fitar da ku, don fitina ta fi kisa tsanani. Kuma kada ku yaƙesu a Masallaci Mai tsarki, sai idan sun yaƙe ku cikinsa. Idan sun yaƙe ku, to, ku yaƙe su. Haka shi ne sakamakon kafirai.

وَاقْتُلُوْهُمْ حَيْثُ ثَقِفْتُمُوْهُمْ وَ
اَخْرِجُوْهُمْ مِّنْ حَيْثُ اَخْرَجُوْكُمْ وَ
الْفِتْنَةُ اَشَدُّ مِنَ الْقَتْلِ وَلَا
تُقٰتِلُوْهُمْ عِنْدَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ
حَتّٰى يُقٰتِلُوْكُمْ فِيْهِ فَاِنْ قٰتَلُوْكُمْ
فَاقْتُلُوْهُمْ كَذٰلِكَ جَزَآءُ
الْكٰفِرِيْنَ ١٩٢

**193.** Amma idan suka daina, to, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

فَاِنِ انْتَهَوْا فَاِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ١٩٣

**194.** Kuma ku yaƙe su har ya zama ba bu fitina, kuma addini ya zama na Allah. Idan suka daina kuwa, to, babu nuna ƙiyayya sai a kan azzalumai.

وَقَٰتِلُوهُمْ حَتَّىٰ لَا تَكُونَ فِتْنَةٌ وَ
يَكُونَ ٱلدِّينُ لِلَّهِ ۖ فَإِنِ ٱنتَهَوْا۟ فَلَا
عُدْوَٰنَ إِلَّا عَلَى ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٩٤﴾

**195.** Karya alfarmar Wata mai tsarki, a iya rama ta cikin Wata mai tsarki, kuma akwai dokar ramuwa a kan abubuwa masu tsarki. To, wanda ya yi muku ta'adda to ku rama ta'addan da ya yi muku, kamar yadda ya yi muku shishshigi. Kuma ku ji tsoron Allah, kuma ku sani Allah yana tare da masu tsoronsa.

ٱلشَّهْرُ ٱلْحَرَامُ بِٱلشَّهْرِ ٱلْحَرَامِ وَ
ٱلْحُرُمَٰتُ قِصَاصٌ ۚ فَمَنِ ٱعْتَدَىٰ
عَلَيْكُمْ فَٱعْتَدُوا۟ عَلَيْهِ بِمِثْلِ مَا
ٱعْتَدَىٰ عَلَيْكُمْ ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓا۟
أَنَّ ٱللَّهَ مَعَ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿١٩٥﴾

**196.** Kuma ku ciyar cikin hanyar Allah, kuma kada ku jefa kanku cikin halaka, kuma ku yi nagarta, haƙiƙa, Allah yana son masu nagarta.

وَأَنفِقُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ وَلَا تُلْقُوا۟
معانقة بِأَيْدِيكُمْ إِلَى ٱلتَّهْلُكَةِ ۛ وَأَحْسِنُوٓا۟ ۛ
إِنَّ ٱللَّهَ يُحِبُّ ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿١٩٦﴾

**197.** Kuma ku cika Hajji da Umra saboda Allah, idan aka hana ku dama kuwa, to, ku ba da hadaya wadda ta sauwaƙa, kuma kada ku aske kawunanku sai hadaya ta isa gurin da ake yinta. A cikinku wanda ba ya da lafiya, ko akwai wata cuta a kansa, sai ya ba da fidiya, ta azumi ko sadaka ko yanka dabba. Amma idan kuna lafiya ƙalau, to, wanda ya haɗa Hajji da Umra, zai ba da hadaya wadda ta sauwaƙa. Wanda ba shi da hali, ya yi azumin kwana uku lokacin Hajji, da kwana bakwai idan kun dawo gida, kwana goma kenan cikakku. Wannan ya danganta ga wanda iyalansa ba mazauna kusa da Masallaci mai tsarki ne ba. Kuma ku tsoraci Allah, ku sani Allah Mai tsananin azaba ne.

وَأَتِمُّوا۟ ٱلْحَجَّ وَٱلْعُمْرَةَ لِلَّهِ ۚ فَإِنْ
أُحْصِرْتُمْ فَمَا ٱسْتَيْسَرَ مِنَ ٱلْهَدْىِ ۖ وَلَا
تَحْلِقُوا۟ رُءُوسَكُمْ حَتَّىٰ يَبْلُغَ ٱلْهَدْىُ
مَحِلَّهُۥ ۚ فَمَن كَانَ مِنكُم مَّرِيضًا أَوْ
بِهِۦٓ أَذًى مِّن رَّأْسِهِۦ فَفِدْيَةٌ مِّن
صِيَامٍ أَوْ صَدَقَةٍ أَوْ نُسُكٍ ۚ فَإِذَآ
أَمِنتُمْ فَمَن تَمَتَّعَ بِٱلْعُمْرَةِ إِلَى
ٱلْحَجِّ فَمَا ٱسْتَيْسَرَ مِنَ ٱلْهَدْىِ ۚ
فَمَن لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ ثَلَٰثَةِ أَيَّامٍ فِى
ٱلْحَجِّ وَسَبْعَةٍ إِذَا رَجَعْتُمْ ۗ تِلْكَ
عَشَرَةٌ كَامِلَةٌ ۗ ذَٰلِكَ لِمَن لَّمْ يَكُنْ
أَهْلُهُۥ حَاضِرِى ٱلْمَسْجِدِ ٱلْحَرَامِ ۚ وَ
ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ
ع ٢٤ ٨ ٨ ٱلْعِقَابِ ﴿١٩٧﴾

**R.25**

**198.** Watannin aikin Hajji sanannu ne, wanda ya yi niyyar Hajji cikinsu, ya tuna, ba bu kwarkwasa, ba bu

ٱلْحَجُّ أَشْهُرٌ مَّعْلُومَٰتٌ ۚ فَمَن فَرَضَ
فِيهِنَّ ٱلْحَجَّ فَلَا رَفَثَ وَلَا فُسُوقَ وَلَا

fasiƙanci, kuma babu rigima lokacin Hajji. Kuma dukkan abin da kuka aikata mai kyau, Allah na sane da shi. Kuma ku yi guzuri, haƙiƙa, guzuri mafifici shi ne tsoron Allah. Ku tsorace Ni ya ku masu hankula.

جِدَالَ فِي الْحَجِّ ۗ وَمَا تَفْعَلُوا مِنْ
خَيْرٍ يَعْلَمْهُ اللَّهُ ۗ وَتَزَوَّدُوا فَإِنَّ
خَيْرَ الزَّادِ التَّقْوَىٰ ۚ وَاتَّقُونِ يَا أُولِي
الْأَلْبَابِ ﴿١٩٨﴾

وقف النبي ﷺ

**199.** Babu Laifi gare ku, ku nemi baiwa daga Ubangijinku. Amma idan kuka kwararo daga Arafat, ku ambaci Allah wajen Mash'arul Haram, kuma ku ambace Shi, kamar yadda Ya shiryar da ku, kuma a da kuwa kun kasance cikin ɓatattu.

لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَنْ تَبْتَغُوا فَضْلًا مِنْ
رَبِّكُمْ ۚ فَإِذَا أَفَضْتُمْ مِنْ عَرَفَاتٍ
فَاذْكُرُوا اللَّهَ عِنْدَ الْمَشْعَرِ الْحَرَامِ ۖ
وَاذْكُرُوهُ كَمَا هَدَاكُمْ وَإِنْ
كُنْتُمْ مِنْ قَبْلِهِ لَمِنَ الضَّالِّينَ ﴿١٩٩﴾

**200.** Sa'annan ku kwararo ta inda mutane su ke kwararowa, kuma ku nemi gafarar Allah. Haƙiƙa, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

ثُمَّ أَفِيضُوا مِنْ حَيْثُ أَفَاضَ النَّاسُ
وَاسْتَغْفِرُوا اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ
رَحِيمٌ ﴿٢٠٠﴾

**201.** Kuma idan kuka haɗa ayyukanku na ibada, ku yi bukukuwan ambaton Allah, kamar bukukuwanku na tuna iyayenku, ko ma mafi tsananin tunawa. A cikin mutane akwai wanda ke cewa, 'Ubangijinmu, ba mu abubuwan duniya,' a Lahira kuwa, ba ya da rabo.

فَإِذَا قَضَيْتُمْ مَنَاسِكَكُمْ فَاذْكُرُوا
اللَّهَ كَذِكْرِكُمْ آبَاءَكُمْ أَوْ أَشَدَّ
ذِكْرًا ۗ فَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَقُولُ رَبَّنَا
آتِنَا فِي الدُّنْيَا وَمَا لَهُ فِي الْآخِرَةِ
مِنْ خَلَاقٍ ﴿٢٠١﴾

**202.** Kuma a cikinsu akwai masu cewa, 'Ubangijinmu, ba mu abu mai kyau a duniya, da abu mai kyau a Lahira, kuma Ka tserar da mu, daga azabar Wuta.'

وَمِنْهُمْ مَنْ يَقُولُ رَبَّنَا آتِنَا فِي
الدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِي الْآخِرَةِ حَسَنَةً
وَقِنَا عَذَابَ النَّارِ ﴿٢٠٢﴾

النصف

**203.** Waɗannan suna da rabo kyakkyawa daga abin da suka aikata. Kuma Allah Mai saurin hisabi ne.

أُولَٰئِكَ لَهُمْ نَصِيبٌ مِمَّا كَسَبُوا ۚ وَاللَّهُ
سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿٢٠٣﴾

**204.** Kuma ku ambaci Allah cikin kwanaki ƙididdigaggu. Wanda ya gaggauta tafiya gida cikin kwanaki biyu, ba ya da laifi, kuma wanda ya jinkirta, ba ya da laifi, ga wanda ya

وَاذْكُرُوا اللَّهَ فِي أَيَّامٍ مَعْدُودَاتٍ ۚ
فَمَنْ تَعَجَّلَ فِي يَوْمَيْنِ فَلَا إِثْمَ عَلَيْهِ
وَمَنْ تَأَخَّرَ فَلَا إِثْمَ عَلَيْهِ ۚ لِمَنِ اتَّقَىٰ ۗ

tsoraci Allah. To, ku tsoraci Allah, ku sani za a tattara ku zuwa gare Shi.

وَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّكُمْ اِلَيْهِ
تُحْشَرُوْنَ ﴿٢٠٤﴾

**205.** Kuma cikin mutane akwai wanda magana tasa kan rayuwar duniya za ta ƙayatar da kai, kuma yana riya riƙon Allah mai shaida kan abinda ke cikin zuciyarsa, alhali kuwa shi ne mafi rigimar masu rigima.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يُّعْجِبُكَ قَوْلُهٗ فِي
الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَيُشْهِدُ اللّٰهَ عَلٰى مَا
فِيْ قَلْبِهٖ ۙ وَهُوَ اَلَدُّ الْخِصَامِ ﴿٢٠٥﴾

**206.** Kuma idan ya sami shugabanci, sai ya riƙa tafiya ban ƙasa, don ya yi ɓarna cikinta, kuma ya halaka gona, da 'ya'yan mutane, Allah kuwa ba ya son ɓarna.

وَاِذَا تَوَلّٰى سَعٰى فِي الْاَرْضِ لِيُفْسِدَ
فِيْهَا وَيُهْلِكَ الْحَرْثَ وَالنَّسْلَ ؕ وَاللّٰهُ
لَا يُحِبُّ الْفَسَادَ ﴿٢٠٦﴾

**207.** Kuma idan aka ce masa, 'Tsoraci Allah.' Sai ji da kai ya zuga shi ya ci gaba da aikata laifi. To, Wuta ta ishe shi, gurin hutawan ya munana.

وَاِذَا قِيْلَ لَهُ اتَّقِ اللّٰهَ اَخَذَتْهُ
الْعِزَّةُ بِالْاِثْمِ فَحَسْبُهٗ جَهَنَّمُ ؕ وَ
لَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿٢٠٧﴾

**208.** Kuma a cikin mutane akwai wanda ke sayar da kansa, don neman yardar Allah, Allah kuwa Mai tausayawa ne ga bayinSa.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَّشْرِيْ نَفْسَهُ
ابْتِغَآءَ مَرْضَاتِ اللّٰهِ ؕ وَاللّٰهُ رَءُوْفٌ
بِالْعِبَادِ ﴿٢٠٨﴾

**209.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku shiga gaba ɗaya, cikin miƙa kai ga Allah, kuma kada ku bi hanyoyin Shaiɗan, haƙiƙa, shi maƙiyi ne na fili a gare ku.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا ادْخُلُوْا فِي
السِّلْمِ كَآفَّةً ۠ وَلَا تَتَّبِعُوْا خُطُوٰتِ
الشَّيْطٰنِ ؕ اِنَّهٗ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِيْنٌ ﴿٢٠٩﴾

**210.** To, idan kuka bari santsi ya kwashe ku, bayan hujjoji sun zo maku, ku sani cewa Allah Mabuwayi ne, Mai hikima ne.

فَاِنْ زَلَلْتُمْ مِّنْۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْكُمُ الْبَيِّنٰتُ
فَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ عَزِيْزٌ حَكِيْمٌ ﴿٢١٠﴾

**211.** Shin jira suke kawai, Allah ya ɓullo musu cikin duhun giza-gizai, da Mala'iku, kuma a yi ta, ta ƙare? Kuma ga Allah ake maida dukkan al'amura.

هَلْ يَنْظُرُوْنَ اِلَّآ اَنْ يَّاْتِيَهُمُ اللّٰهُ فِي
ظُلَلٍ مِّنَ الْغَمَامِ وَالْمَلٰٓئِكَةُ وَقُضِيَ
ع ٢٥ ١٤ ٩ الْاَمْرُ ؕ وَاِلَى اللّٰهِ تُرْجَعُ الْاُمُوْرُ ﴿٢١١﴾

**R.26**

**212.** Tambayi 'ya'yan Isra'ila, 'Sau nawa Muka ba su Aya mabayyaniya.'

سَلْ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ كَمْ اٰتَيْنٰهُمْ مِّنْ

Wanda kuma ya canja ni'imar Allah, bayan ta zo masa, to, Allah Mai tsananin azaba ne.

ءَايَةٍ بَيِّنَةٍ ۗ وَمَن يُبَدِّلْ نِعْمَةَ ٱللَّهِ
مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُ فَإِنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ
ٱلْعِقَابِ ﴿٢١٢﴾

**213.** An ƙawata rayuwar duniya ga waɗanda suka kafirta, kuma suna raina waɗanda suka ba da gaskiya. Waɗanda suka tsoraci Allah kuwa, suna sama da su a Ranar Kiyama, kuma Allah yana arzuta wanda Ya so, ba tare da hisabi ba.

زُيِّنَ لِلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا وَ
يَسْخَرُونَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ۘ وَ
ٱلَّذِينَ ٱتَّقَوْا۟ فَوْقَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ
وَٱللَّهُ يَرْزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٢١٣﴾

**214.** Mutane, al'umma ɗaya ne a da, (sai suka yi saɓani a tsakaninsu), sai Allah ya aiko Annabawa masu albishir da gargaɗi. Ya kuma aiko da Littafi da gaskiya tare da su don Ya yi hukunci tsakanin mutane, kan abin da suka yi saɓani cikinsa (sai kuma suka fara yin saɓani cikin Littafin). Ba wanda ya yi saɓani cikinsa, sai waɗanda aka ba su shi, bayan hujjoji sun zo masu don ganin ƙyashi a tsakaninsu. Sai Allah da izininSa, Ya shiryar da waɗanda suka ba da gaskiya, kan gaskiyar abin da (kafirai) suka yi saɓani a kai, kuma Allah yana shiriyar wanda Ya so zuwa tafarki Madaidaici.

كَانَ ٱلنَّاسُ أُمَّةً وَٰحِدَةً فَبَعَثَ
ٱللَّهُ ٱلنَّبِيِّـۧنَ مُبَشِّرِينَ وَمُنذِرِينَ وَ
أَنزَلَ مَعَهُمُ ٱلْكِتَٰبَ بِٱلْحَقِّ لِيَحْكُمَ
بَيْنَ ٱلنَّاسِ فِيمَا ٱخْتَلَفُوا۟ فِيهِ ۚ وَمَا
ٱخْتَلَفَ فِيهِ إِلَّا ٱلَّذِينَ أُوتُوهُ مِنۢ بَعْدِ
مَا جَآءَتْهُمُ ٱلْبَيِّنَٰتُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْ ۖ
فَهَدَى ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لِمَا ٱخْتَلَفُوا۟
فِيهِ مِنَ ٱلْحَقِّ بِإِذْنِهِۦ ۗ وَٱللَّهُ يَهْدِى
مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٢١٤﴾

**215.** Zato ku ke za ku shiga Aljanna, amma irin abin da ya sami waɗanda suka gabace ku bai same ku ba? Talauci da wahala sun shafe su, kuma an girgiza su, har Manzo da waɗanda suka ba da gaskiya tare da shi suka ce, 'Yaushe taimakon Allah zai zo?' Haƙiƙa, taimakon Allah makusanci ne.

أَمْ حَسِبْتُمْ أَن تَدْخُلُوا۟ ٱلْجَنَّةَ وَلَمَّا
يَأْتِكُم مَّثَلُ ٱلَّذِينَ خَلَوْا۟ مِن قَبْلِكُم ۖ
مَّسَّتْهُمُ ٱلْبَأْسَآءُ وَٱلضَّرَّآءُ وَزُلْزِلُوا۟
حَتَّىٰ يَقُولَ ٱلرَّسُولُ وَٱلَّذِينَ
ءَامَنُوا۟ مَعَهُۥ مَتَىٰ نَصْرُ ٱللَّهِ ۗ أَلَآ إِنَّ
نَصْرَ ٱللَّهِ قَرِيبٌ ﴿٢١٥﴾

**216.** Suna tambayar ka abin da za su ciyar. Ce, 'Abin da kuka ciyar na alheri, ya tafi wajen mahaifa biyu da dangi na kusa, da marayu da talakawa da ɗan tafarki. Kuma abin da

يَسْـَٔلُونَكَ مَاذَا يُنفِقُونَ ۖ قُلْ مَآ
أَنفَقْتُم مِّنْ خَيْرٍ فَلِلْوَٰلِدَيْنِ وَ
ٱلْأَقْرَبِينَ وَٱلْيَتَٰمَىٰ وَٱلْمَسَٰكِينِ وَٱبْنِ

kuka ciyar na alheri, Allah yana sane da shi.'

السَّبِيْلِ ۚ وَمَا تَفْعَلُوْا مِنْ خَيْرٍ فَاِنَّ اللّٰهَ
بِهٖ عَلِيْمٌ ﴿٢١٦﴾

**217.** An wajabta yaƙi a kanku, kuma shi abin ƙi ne a gareku. Mai yiwuwa ne ku ƙi abu, alhali shi ne alheri gare ku, kuma mai yiwuwa ne ku so abu, alhali sharri ne gare ku. Allah ne ya sani, ku kuwa ba ku sani ba.

كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِتَالُ وَهُوَ كُرْهٌ لَّكُمْ ۚ
وَعَسٰٓى اَنْ تَكْرَهُوْا شَيْـًٔا وَّهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ
وَعَسٰٓى اَنْ تُحِبُّوْا شَيْـًٔا وَّهُوَ شَرٌّ لَّكُمْ ۗ وَ ٢٦
ع اللّٰهُ يَعْلَمُ وَاَنْتُمْ لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٢١٧﴾
١٠

**R.27**

**218.** Suna tambayar ka game da yaƙi cikin wata Mai tsarki. Ce, 'Yaƙi cikinsa abu ne (mai muni), amma hana mutane shiga hanyar Allah, da kafirce maSa, da (hana mutane shiga) Masallaci mai tsarki, da fitar da mutanensa daga cikinsa, ya fi muni a gurin Allah. Fitina ta fi kisa muni, kuma ba za su gushe ba, suna yaƙarku, har su juyar daku daga addininku idan za su iya. A cikinku duk wanda ya juya daga addininsa, kuma ya mutu yana kafiri, waɗannan ayyukansu sun ɓaci, duniya da Lahira, kuma waɗannan su ne 'yan Wuta, za su zauna cikinta.

يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ الشَّهْرِ الْحَرَامِ قِتَالٍ فِيْهِ ؕ
قُلْ قِتَالٌ فِيْهِ كَبِيْرٌ ؕ وَ صَدٌّ عَنْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ وَكُفْرٌۢ بِهٖ وَالْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ۗ
وَاِخْرَاجُ اَهْلِهٖ مِنْهُ اَكْبَرُ عِنْدَ اللّٰهِ ۚ وَ
الْفِتْنَةُ اَكْبَرُ مِنَ الْقَتْلِ ؕ وَلَا
يَزَالُوْنَ يُقَاتِلُوْنَكُمْ حَتّٰى يَرُدُّوْكُمْ
عَنْ دِيْنِكُمْ اِنِ اسْتَطَاعُوْا ؕ وَمَنْ يَّرْتَدِدْ
مِنْكُمْ عَنْ دِيْنِهٖ فَيَمُتْ وَهُوَ كَافِرٌ
فَاُولٰٓئِكَ حَبِطَتْ اَعْمَالُهُمْ فِى الدُّنْيَا وَ
الْاٰخِرَةِ ۚ وَاُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ ۚ هُمْ
فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿٢١٨﴾

**219.** Waɗanda suka ba da gaskiya da waɗanda suka yi ƙaura, kuma suka yi jihadi cikin tafarkin Allah, waɗannan suna kwaɗayin jinƙan Allah, kuma Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ الَّذِيْنَ
هَاجَرُوْا وَجٰهَدُوْا فِىْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۙ
اُولٰٓئِكَ يَرْجُوْنَ رَحْمَتَ اللّٰهِ ؕ وَاللّٰهُ
غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٢١٩﴾

**220.** Suna tambayarka game da kayan maye da caca. Ce, 'Akwai babban laifi cikinsu, kuma akwai abubuwan amfani ga mutane, amma laifin cikinsu ya fi amfaninsu girma.' Kuma suna tambayarka me za su ciyar. Ce, 'Abin da ya sauwaƙa.' Haka Allah ke bayyana maku hukunce-hukuncenSa don ku yi tunani.

يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ الْخَمْرِ وَ الْمَيْسِرِ ؕ
قُلْ فِيْهِمَآ اِثْمٌ كَبِيْرٌ وَّمَنَافِعُ
لِلنَّاسِ ۫ وَاِثْمُهُمَآ اَكْبَرُ مِنْ نَّفْعِهِمَا ؕ
وَيَسْـَٔلُوْنَكَ مَاذَا يُنْفِقُوْنَ ۬ قُلِ الْعَفْوَ ؕ
كَذٰلِكَ يُبَيِّنُ اللّٰهُ لَكُمُ الْاٰيٰتِ
لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُوْنَ ﴿٢٢٠﴾

**221.** Game da duniya da Lahira. Kuma suna tambayar ka game da marayu Ce,

فِى الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ؕ وَيَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ

'Kyautata jin daɗin rayuwarsu alheri ne, kuma idan kuka cuɗanya da su, 'yan'uwanku ne su, kuma Allah ya san mai ɓarna daga mai gyara. Kuma da Allah ya so, sai Ya wahalar da ku. Haƙiƙa, Allah Mabuwayi ne, Mai hikima ne.'

الْيَتٰمٰى ۖ قُلْ إِصْلَاحٌ لَّهُمْ خَيْرٌ ۖ وَإِنْ
تُخَالِطُوهُمْ فَإِخْوَانُكُمْ ۚ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ
الْمُفْسِدَ مِنَ الْمُصْلِحِ ۚ وَلَوْ شَآءَ اللّٰهُ
لَأَعْنَتَكُمْ ۚ إِنَّ اللّٰهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٢١﴾

**222.** Kuma kada ku auri mata arna, sai sun ba da gaskiya, baiwa mumina ta fi arniya, ko ta ƙayatar da ku, kuma kada ku aurar da mata muminai ga mazaje arna, sai sun ba da gaskiya, bawa mumini ya fi arne, ko ya ƙayatar da ku. Waɗancan suna kira zuwa ga Wuta, Allah kuwa yana kira zuwa ga Aljanna da gafara, da izininSa. Kuma Yana bayyana AyoyinSa ga mutane don su riƙa tunawa.

وَلَا تَنْكِحُوا الْمُشْرِكٰتِ حَتّٰى يُؤْمِنَّ ۚ وَ
لَأَمَةٌ مُّؤْمِنَةٌ خَيْرٌ مِّنْ مُّشْرِكَةٍ وَّلَوْ
أَعْجَبَتْكُمْ ۗ وَلَا تُنْكِحُوا الْمُشْرِكِينَ
حَتّٰى يُؤْمِنُوا ۚ وَلَعَبْدٌ مُّؤْمِنٌ خَيْرٌ
مِّنْ مُّشْرِكٍ وَّلَوْ أَعْجَبَكُمْ ۗ أُولٰٓئِكَ
يَدْعُونَ إِلَى النَّارِ ۖ وَاللّٰهُ يَدْعُوٓا إِلَى
٢٧ الْجَنَّةِ وَالْمَغْفِرَةِ بِإِذْنِهٖ ۚ وَيُبَيِّنُ أٰيٰتِهٖ
ع لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٢٢﴾
١١

**R.28**

**223.** Kuma suna tambayar ka game da jinin haila. Ce, 'Shi larura ne, to, ku yi nesa da mata lokacin haila, kuma kada ku kusance su, sai sun yi tsarki. Idan suka yi tsarki, ku sadu da su ta inda Allah ya hore ku. Haƙiƙa, Allah yana son masu tuba, kuma Yana son Masu tsarkake kansu.

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ الْمَحِيضِ ۖ قُلْ هُوَ
أَذًى فَاعْتَزِلُوا النِّسَآءَ فِي الْمَحِيضِ ۙ
وَلَا تَقْرَبُوهُنَّ حَتّٰى يَطْهُرْنَ ۖ فَإِذَا
تَطَهَّرْنَ فَأْتُوهُنَّ مِنْ حَيْثُ أَمَرَكُمُ
اللّٰهُ ۚ إِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ التَّوَّابِينَ وَ
يُحِبُّ الْمُتَطَهِّرِينَ ﴿٢٢٣﴾

**224.** Matanku gonakinku ne, ku shiga gonar ku ta yadda ku ke so, kuma ku gabatar wa kanku alheri, kuma ku tsoraci Allah, ku sani za ku haɗu da Shi, kuma yi albishir ga masu imani.

نِسَآؤُكُمْ حَرْثٌ لَّكُمْ ۠ فَأْتُوا حَرْثَكُمْ
أَنّٰى شِئْتُمْ ۡ وَقَدِّمُوا لِأَنْفُسِكُمْ ۚ وَاتَّقُوا
اللّٰهَ وَاعْلَمُوٓا أَنَّكُمْ مُّلٰقُوهُ ۗ وَبَشِّرِ
الْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٢٤﴾

**225.** Kuma kada ku riƙi sunan Allah mafaka ga rantse-rantsenku, don ku ƙi yin aikin kirki, da tsoron Allah, da sasanta tsakanin mutane. Allah Mai ji ne Masani ne.

وَلَا تَجْعَلُوا اللّٰهَ عُرْضَةً لِّأَيْمَانِكُمْ
أَنْ تَبَرُّوا وَتَتَّقُوا وَتُصْلِحُوا بَيْنَ
النَّاسِ ۗ وَاللّٰهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٢٥﴾

**226.** Allah ba zai riƙe ku ba, a kan rantse-rantsenku, waɗanda ba na gaske ba, amma Zai riƙe ku, game da abin da

لَا يُؤَاخِذُكُمُ اللّٰهُ بِاللَّغْوِ فِيٓ أَيْمَانِكُمْ
وَلٰكِنْ يُّؤَاخِذُكُمْ بِمَا كَسَبَتْ قُلُوبُكُمْ ۗ

zukatanku suka ƙudure. Kuma Allah Mai gafara ne, Mai haƙuri ne.

وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ حَلِيْمٌ ﴿٢٢٦﴾

**227.** Dako na wata huɗu yana kan waɗanda suka sha alwashin juya wa matansu baya, idan kuma suka janye, to, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

لِلَّذِيْنَ يُؤْلُوْنَ مِنْ نِّسَآئِهِمْ تَرَبُّصُ
اَرْبَعَةِ اَشْهُرٍ ۚ فَاِنْ فَآءُوْ فَاِنَّ اللّٰهَ
غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٢٢٧﴾

**228.** Idan kuma saki suka yi niyya, to, Allah Mai ji ne, Masani ne.

وَاِنْ عَزَمُوا الطَّلَاقَ فَاِنَّ اللّٰهَ سَمِيْعٌ
عَلِيْمٌ ﴿٢٢٨﴾

**229.** Kuma matan da aka saki, za su dakatar da kansu, har su yi tsarki sau uku, kuma bai halatta gare su ba, su ɓoye abin da Allah ya halitta cikin mahaifarsu, idan sun ba da gaskiya da Allah da Ranar Lahira. Kuma mazansu sun fi cancantar mai da su cikin wannan lokaci, idan sun nufi sasantawa. Kuma suna da haƙƙi a kyautata masu, kamar yadda ya wajaba a kansu. Maza suna da fifiko a kansu, kuma Allah Mabuwayi ne, Mai hikima ne.

وَالْمُطَلَّقٰتُ يَتَرَبَّصْنَ بِاَنْفُسِهِنَّ
ثَلٰثَةَ قُرُوْٓءٍ ۗ وَلَا يَحِلُّ لَهُنَّ اَنْ يَّكْتُمْنَ
مَا خَلَقَ اللّٰهُ فِيْٓ اَرْحَامِهِنَّ اِنْ كُنَّ
يُؤْمِنَّ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ ۚ وَ
بُعُوْلَتُهُنَّ اَحَقُّ بِرَدِّهِنَّ فِيْ ذٰلِكَ اِنْ
اَرَادُوْٓا اِصْلَاحًا ۗ وَلَهُنَّ مِثْلُ الَّذِيْ عَلَيْهِنَّ
بِالْمَعْرُوْفِ ۖ وَلِلرِّجَالِ عَلَيْهِنَّ دَرَجَةٌ ۚ وَ ٢٨
ع ٧ اللّٰهُ عَزِيْزٌ حَكِيْمٌ ﴿٢٢٩﴾ ١٢

**R.29**

**230.** Saki biyu shi ne saki, (bayan haka) ko ya riƙe ta a kan nagarta, ko ya sake ta tare da kyautatawa. Kuma bai halatta gare ku ba, ku karɓi wani abu daga abin da kuka ba su, sai idan su biyu ɗin sun ji tsoron ba za su tsai da iyakokin Allah ba. To, idan kuka ji tsoron ba za su tsai da iyakokin Allah ba, ba laifi gare su, kan abin da ta fanshi kanta da shi. Waɗannan sune iyakokin Allah, kada ku ƙetare su, waɗanda suka ƙetare iyakokin Allah kuma, waɗannan sune masu laifi.

اَلطَّلَاقُ مَرَّتٰنِ ۖ فَاِمْسَاكٌ بِمَعْرُوْفٍ
اَوْ تَسْرِيْحٌ بِاِحْسَانٍ ۚ وَلَا يَحِلُّ لَكُمْ اَنْ
تَاْخُذُوْا مِمَّآ اٰتَيْتُمُوْهُنَّ شَيْئًا اِلَّآ اَنْ
يَّخَافَآ اَلَّا يُقِيْمَا حُدُوْدَ اللّٰهِ ۗ فَاِنْ خِفْتُمْ
اَلَّا يُقِيْمَا حُدُوْدَ اللّٰهِ ۙ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا
فِيْمَا افْتَدَتْ بِهٖ ۚ تِلْكَ حُدُوْدُ اللّٰهِ فَلَا
تَعْتَدُوْهَا ۚ وَمَنْ يَّتَعَدَّ حُدُوْدَ اللّٰهِ
فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿٢٣٠﴾

**231.** Idan ya sake ta, (saki na uku) ba za ta halatta gare shi ba, sai ta auri wani mijin, idan shi ma ya sake ta, to, babu laifi gare su, su biyun su yi aure, idan sun tabbata za su tsai da iyakokin

فَاِنْ طَلَّقَهَا فَلَا تَحِلُّ لَهٗ مِنْۢ بَعْدُ حَتّٰى
تَنْكِحَ زَوْجًا غَيْرَهٗ ۚ فَاِنْ طَلَّقَهَا فَلَا
جُنَاحَ عَلَيْهِمَآ اَنْ يَّتَرَاجَعَآ اِنْ ظَنَّآ اَنْ

Allah. Waɗannan su ne iyakokin Allah, yana bayyana su ga mutane masu sani.

يُّقِيْمَا حُدُوْدَ اللّٰهِ ؕ وَتِلْكَ حُدُوْدُ اللّٰهِ
يُبَيِّنُهَا لِقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ﴿٢٣١﴾

**232.** Idan kuka saki mata har suka cika idda ta su, to, ku riƙe su da mutunci, ko ku sake su da mutunci, amma kada ku riƙe su da niyyar cutarwa, don ku ƙuntata (musu). Kuma wanda ya aikata haka ya cuci kansa. Kuma kada ku yi wa Ayoyin Allah riƙon wasa, kuma ku tuna ni'imar da Allah ya yi maku, da Littafi da Hikima da Ya saukar gare ku, Yana yi maku wa'azi da shi. Kuma ku ji tsoron Allah, ku sani, Allah Masanin komai ne.

وَاِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَآءَ فَبَلَغْنَ اَجَلَهُنَّ
فَاَمْسِكُوْهُنَّ بِمَعْرُوْفٍ اَوْ سَرِّحُوْهُنَّ
بِمَعْرُوْفٍ ۪ وَّلَا تُمْسِكُوْهُنَّ ضِرَارًا لِّتَعْتَدُوْا ۚ
وَمَنْ يَّفْعَلْ ذٰلِكَ فَقَدْ ظَلَمَ نَفْسَهٗ ؕ وَلَا
تَتَّخِذُوْٓا اٰيٰتِ اللّٰهِ هُزُوًا ز وَّاذْكُرُوْا
نِعْمَتَ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ وَمَآ اَنْزَلَ عَلَيْكُمْ
مِّنَ الْكِتٰبِ وَالْحِكْمَةِ يَعِظُكُمْ بِهٖ ؕ وَاتَّقُوا
اللّٰهَ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿٢٣٢﴾ ع ٢٩ ٣ ١٣

**R.30**

**233.** Kuma idan kuka saki mata, har suka cika idda tasu, to, kada ku hana su, su auri mazajensu, idan suka yi yarjejeniya tsakaninsu, a kan nagarta. Ana wa'azi da wannan ga wanda ya ba da gaskiya da Allah da Ranar Lahira, daga cikinku. Wannan ya fi zama abu mai tsafta da tsarki gare ku, kuma Allah ne ya sani, ku ba ku sani ba.

وَاِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَآءَ فَبَلَغْنَ اَجَلَهُنَّ فَلَا
تَعْضُلُوْهُنَّ اَنْ يَّنْكِحْنَ اَزْوَاجَهُنَّ اِذَا
تَرَاضَوْا بَيْنَهُمْ بِالْمَعْرُوْفِ ؕ ذٰلِكَ
يُوْعَظُ بِهٖ مَنْ كَانَ مِنْكُمْ يُؤْمِنُ بِاللّٰهِ وَ
الْيَوْمِ الْاٰخِرِ ؕ ذٰلِكُمْ اَزْكٰى لَكُمْ وَاَطْهَرُ ؕ وَ
اللّٰهُ يَعْلَمُ وَاَنْتُمْ لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٢٣٣﴾

**234.** Iyaye mata za su shayar da yaransu shekaru biyu cikakku, ga wanda ya yi nufin cika shayarwa. Kuma ciyar da su da yi masu kayan sakawa, suna kan wanda aka yi wa haifuwa, a kan abin da al'ada ta gudana a kai. Ba a ɗora wa mai rai fiye da ikonsa. Kada a cuci uwa mai haifuwa, a kan ɗanta, kuma kada a cuci wanda aka yi masa haifuwa, a kan ɗansa, kuma kamar haka wajibi ne a kan magaji. Idan su biyu suka yi niyyar yaye, ta fuskar yarjejeniya da shawara da juna, babu laifi a kansu. Kuma idan kuka yi niyyar ku ɗauki hayar mai shayarwa ga 'ya'yanku, babu laifi gare ku, idan kuka biya abin da

وَالْوَالِدٰتُ يُرْضِعْنَ اَوْلَادَهُنَّ حَوْلَيْنِ
كَامِلَيْنِ لِمَنْ اَرَادَ اَنْ يُّتِمَّ الرَّضَاعَةَ ؕ وَ
عَلَى الْمَوْلُوْدِ لَهٗ رِزْقُهُنَّ وَكِسْوَتُهُنَّ
بِالْمَعْرُوْفِ ؕ لَا تُكَلَّفُ نَفْسٌ اِلَّا وُسْعَهَا ۚ
لَا تُضَآرَّ وَالِدَةٌۢ بِوَلَدِهَا وَلَا مَوْلُوْدٌ لَّهٗ
بِوَلَدِهٖ ۗ وَعَلَى الْوَارِثِ مِثْلُ ذٰلِكَ ۚ
فَاِنْ اَرَادَا فِصَالًا عَنْ تَرَاضٍ مِّنْهُمَا وَ
تَشَاوُرٍ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَا ؕ وَاِنْ اَرَدْتُّمْ
اَنْ تَسْتَرْضِعُوْٓا اَوْلَادَكُمْ فَلَا جُنَاحَ
عَلَيْكُمْ اِذَا سَلَّمْتُمْ مَّآ اٰتَيْتُمْ بِالْمَعْرُوْفِ ؕ
وَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ بِمَا تَعْمَلُوْنَ

بَصِيْرٌ ﴿٢٣٤﴾

kuka yi alƙawarin bayarwa, ta hanyar da ta dace. Kuma ku tsoraci Allah, ku sani Allah yana ganin abin da kuke aikatawa.

وَالَّذِيْنَ يُتَوَفَّوْنَ مِنْكُمْ وَيَذَرُوْنَ اَزْوَاجًا
يَّتَرَبَّصْنَ بِاَنْفُسِهِنَّ اَرْبَعَةَ اَشْهُرٍ وَّ
عَشْرًا ۚ فَاِذَا بَلَغْنَ اَجَلَهُنَّ فَلَا جُنَاحَ
عَلَيْكُمْ فِيْمَا فَعَلْنَ فِيْٓ اَنْفُسِهِنَّ
بِالْمَعْرُوْفِ ؕ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرٌ ﴿٢٣٥﴾

**235.** Waɗanda aka ɗauki ransu daga cikinku, kuma suka bar mata , za su dakatar da kansu, wata huɗu da kwana goma. Idan suka cika idda ta su babu laifi gare ku, dangane da abin da suka yi, dangane da kansu, ta hanyar nagarta. Kuma Allah yana sane da abin da ku ke aikatawa.

وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيْمَا عَرَّضْتُمْ بِهٖ مِنْ
خِطْبَةِ النِّسَآءِ اَوْ اَكْنَنْتُمْ فِيْٓ اَنْفُسِكُمْ ؕ
عَلِمَ اللّٰهُ اَنَّكُمْ سَتَذْكُرُوْنَهُنَّ وَلٰكِنْ
لَّا تُوَاعِدُوْهُنَّ سِرًّا اِلَّآ اَنْ تَقُوْلُوْا قَوْلًا
مَّعْرُوْفًا ؕ وَلَا تَعْزِمُوْا عُقْدَةَ النِّكَاحِ
حَتّٰى يَبْلُغَ الْكِتٰبُ اَجَلَهٗ ؕ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ
اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا فِيْٓ اَنْفُسِكُمْ فَاحْذَرُوْهُ ۚ
ع ٣٠ ١٤ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ حَلِيْمٌ ﴿٢٣٦﴾

**236.** Kuma ba ku da laifi game da shaguɓen da kuka yi, na neman aure, ko abin da kuka ɓoye cikin zukatanku. Allah ya san cewa za ku riƙa tunaninsu. Amma kada ku yi alƙawari da su a boye, sai dai ku faɗi wata magana mai  daɗi. Kuma kada ku yi niyyar ɗaura aure, sai idda ta kai ƙarshen ta. Kuma ku sani Allah yana sane da abin da ke cikin zukatanku, to, ku kiyaye Shi. Kuma ku sani cewa, Allah Mai gafara ne, Mai haƙuri ne.

**R.31**

لَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ اِنْ طَلَّقْتُمُ النِّسَآءَ
مَا لَمْ تَمَسُّوْهُنَّ اَوْ تَفْرِضُوْا لَهُنَّ
فَرِيْضَةً ۖۚ وَّمَتِّعُوْهُنَّ ۚ عَلَى الْمُوْسِعِ
قَدَرُهٗ وَعَلَى الْمُقْتِرِ قَدَرُهٗ ۚ مَتَاعًا
بِالْمَعْرُوْفِ ۚ حَقًّا عَلَى الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٢٣٧﴾

**237.** Babu laifi gareku idan kuka saki mata, kafin ku taɓe su, ko kafin ku biya su sadaki. Kuma ku daɗaɗa masu, mai hali gwargwadon halinsa, kuma marar hali gwargwadon halinsa, daɗaɗawa ta alheri. Wannan ya zama wajibi a kan mutanen kirki.

وَاِنْ طَلَّقْتُمُوْهُنَّ مِنْ قَبْلِ اَنْ
تَمَسُّوْهُنَّ وَقَدْ فَرَضْتُمْ لَهُنَّ فَرِيْضَةً
فَنِصْفُ مَا فَرَضْتُمْ اِلَّآ اَنْ يَّعْفُوْنَ اَوْ
يَعْفُوَا الَّذِيْ بِيَدِهٖ عُقْدَةُ النِّكَاحِ ؕ
وَاَنْ تَعْفُوْٓا اَقْرَبُ لِلتَّقْوٰى ؕ وَلَا
تَنْسَوُا الْفَضْلَ بَيْنَكُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ بِمَا
تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ﴿٢٣٨﴾

**238.** Kuma idan kuka sake su kafin ku taɓe su, alhali kun yanka masu sadaki, to, rabin abin da kuka yi alƙawari, shi ke kanku, sai fa idan sun yafe, ko wanda ɗaura aure ke hannunsa ya yafe. Kuma ku yafe ya fi kusa da nagarta, kuma kada ku manta kyautatawa tsakaninku. Haƙiƙa, Allah yana ganin abin da kuke aikatawa.

**239.** Ku kula da Salloli, da Salla ta tsakiya, kuma ku tsaya ga Allah kuna masu miƙa wuya.

حَافِظُوْا عَلَى الصَّلَوٰتِ وَ الصَّلٰوةِ
الْوُسْطٰى ۗ وَقُوْمُوْا لِلّٰهِ قٰنِتِيْنَ ﴿٢٣٩﴾

**240.** Idan kuna cikin halin tsoro, to, ku yi Sallah kuna tafiya a ƙasa, ko kuna a kan abin hawa, idan kuka amince kuwa, ku tuna Allah kamar yadda Ya sanar da ku abin da ba ku sani ba.

فَاِنْ خِفْتُمْ فَرِجَالًا اَوْ رُكْبَانًا ۚ فَاِذَآ
اَمِنْتُمْ فَاذْكُرُوا اللّٰهَ كَمَا عَلَّمَكُمْ مَّا
لَمْ تَكُوْنُوْا تَعْلَمُوْنَ ﴿٢٤٠﴾

**241.** Waɗanda aka ɗauki ransu a cikinku, kuma suka bar mata, su yi wasiyya ta daɗaɗawa ga matansu, zuwa shekara ɗaya, ba tare da fitar da su ba. Amma idan suka fita don kansu, babu laifi gare ku, game da abin da suka yi wa kansu wanda ya dace. Kuma Allah Mabuwayi ne, Mai hikima ne.

وَالَّذِيْنَ يُتَوَفَّوْنَ مِنْكُمْ وَيَذَرُوْنَ
اَزْوَاجًا ۚۖ وَّصِيَّةً لِّاَزْوَاجِهِمْ مَّتَاعًا اِلَى
الْحَوْلِ غَيْرَ اِخْرَاجٍ ۚ فَاِنْ خَرَجْنَ فَلَا
جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيْ مَا فَعَلْنَ فِيْٓ اَنْفُسِهِنَّ
مِنْ مَّعْرُوْفٍ ۗ وَاللّٰهُ عَزِيْزٌ حَكِيْمٌ ﴿٢٤١﴾

**242.** Kuma ga matan da aka saki suna da haƙƙin daɗaɗawa yadda ya kamata, wajibi ne a kan masu tsoron Allah.

وَلِلْمُطَلَّقٰتِ مَتَاعٌۢ بِالْمَعْرُوْفِ ۗ حَقًّا
عَلَى الْمُتَّقِيْنَ ﴿٢٤٢﴾

**243.** Haka Allah ya ke bayyana maku hukunce-hukuncenSa, don ku fahimta.

كَذٰلِكَ يُبَيِّنُ اللّٰهُ لَكُمْ اٰيٰتِهٖ لَعَلَّكُمْ
٣١ ع ٧ ١٥ تَعْقِلُوْنَ ﴿٢٤٣﴾

**R.32**

**244.** Ba ka ji labarin waɗanda suka fita daga gidajensu ba, su dubbai, don tsoron mutuwa? Sai Allah ya ce musu, 'Ku mutu'. Sa'annan Ya rayar da su. Haƙiƙa, Allah Mai baiwa ne ga mutane, amma mafi yawan mutane ba sa godewa.

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ خَرَجُوْا مِنْ دِيَارِهِمْ
وَهُمْ اُلُوْفٌ حَذَرَ الْمَوْتِ ۠ فَقَالَ لَهُمُ
اللّٰهُ مُوْتُوْا ۫ ثُمَّ اَحْيَاهُمْ ۗ اِنَّ اللّٰهَ
لَذُوْ فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ
النَّاسِ لَا يَشْكُرُوْنَ ﴿٢٤٤﴾

**245.** Kuma ku yi yaƙi a kan tafarkin Allah, kuma ku sani Allah Mai ji ne, Masani ne.

وَقَاتِلُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّ
اللّٰهَ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿٢٤٥﴾

**246.** Wane ne zai ba Allah rance kyakkyawa don (Allah) Ya ninka masa shi sau da yawa? Kuma Allah Yana karɓa ne, Yana ruɓanyawa, kuma gare Shi za a maishe ku.

مَنْ ذَا الَّذِيْ يُقْرِضُ اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا
فَيُضٰعِفَهٗ لَهٗٓ اَضْعَافًا كَثِيْرَةً ۗ وَاللّٰهُ
يَقْبِضُ وَيَبْصُۜطُ ۠ وَاِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿٢٤٦﴾

**247.** Ba ka ji labarin manyan mutanen 'Ya'yan Isra'ila ba, bayan Musa, lokacin da suka ce wa Annabin da aka aiko masu, 'Naɗa mana sarki don mu yi yaƙi kan tafarkin Allah' Ya ce, 'Idan aka wajabta muku yaƙi, ba za ku ƙi yin yaƙin ba kuwa?' Suka ce, 'Me zai sa ba za mu yi yaƙi ba, kan tafarkin Allah, alhali an fitar da mu daga gidajenmu da 'ya'yanmu?' Amma loƙacin da aka wajabta masu yaƙi, sai suka juya baya, sai kaɗan daga cikinsu. Kuma Allah yana sane da masu laifi.

اَلَمْ تَرَ اِلَى الْمَلَاِ مِنْۢ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ
مِنْۢ بَعْدِ مُوْسٰى ۘ اِذْ قَالُوْا لِنَبِيٍّ لَّهُمُ وقف لازم
ابْعَثْ لَنَا مَلِكًا نُّقَاتِلْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ؕ
قَالَ هَلْ عَسَيْتُمْ اِنْ كُتِبَ عَلَيْكُمُ الْقِتَالُ
اَلَّا تُقَاتِلُوْا ؕ قَالُوْا وَمَا لَنَآ اَلَّا نُقَاتِلَ فِيْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ وَقَدْ اُخْرِجْنَا مِنْ دِيَارِنَا وَ
اَبْنَآئِنَا ؕ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ الْقِتَالُ
تَوَلَّوْا اِلَّا قَلِيْلًا مِّنْهُمْ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌۢ
بِالظّٰلِمِيْنَ ﴿٢٤٧﴾

**248.** Sai Annabin da aka aiko masu ya ce masu, 'Allah ya naɗa Ɗaluta ya zama sarkinku.' Suka ce, 'Yaya mulki zai zama nasa, a kanmu, alhali mun fi shi cancantar mulki, kuma ba a bashi yalwar dukiya ba?' Ya ce, 'Allah ya zaɓe shi a kanku, kuma Ya daɗa masa yalwar sani da ƙarfin jiki.' Allah yana ba da mulkinSa ga wanda Ya ke so, kuma Allah Mayalwaci ne, Masani ne.

وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ اِنَّ اللّٰهَ قَدْ بَعَثَ
لَكُمْ طَالُوْتَ مَلِكًا ؕ قَالُوْٓا اَنّٰى يَكُوْنُ لَهُ
الْمُلْكُ عَلَيْنَا وَنَحْنُ اَحَقُّ بِالْمُلْكِ مِنْهُ
وَلَمْ يُؤْتَ سَعَةً مِّنَ الْمَالِ ؕ قَالَ اِنَّ اللّٰهَ
اصْطَفٰىهُ عَلَيْكُمْ وَزَادَهٗ بَسْطَةً فِى الْعِلْمِ
وَالْجِسْمِ ؕ وَاللّٰهُ يُؤْتِيْ مُلْكَهٗ مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَ
اللّٰهُ وَاسِعٌ عَلِيْمٌ ﴿٢٤٨﴾

**249.** Sai Annabin da aka aiko masu ya ce masu, 'Alamar mulkinsa, ita ce, za a ba ku zuciya, cikinta akwai nutsuwa daga Ubangijinku, da ragowa daga abin da Iyalan Musa da Iyalan Haruna suka bari Mala'iku na ɗauke da shi. A cikin haka akwai Aya gareku, idan ku masu imani ne.'

وَقَالَ لَهُمْ نَبِيُّهُمْ اِنَّ اٰيَةَ مُلْكِهٖٓ اَنْ
يَّاْتِيَكُمُ التَّابُوْتُ فِيْهِ سَكِيْنَةٌ مِّنْ
رَّبِّكُمْ وَبَقِيَّةٌ مِّمَّا تَرَكَ اٰلُ مُوْسٰى وَ
اٰلُ هٰرُوْنَ تَحْمِلُهُ الْمَلٰٓئِكَةُ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ ع ٣٢
لَاٰيَةً لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٢٤٩﴾ ١٦

**R.33**

**250.** Lokacin da Ɗaluta ya fita da rundunarsa, ya ce, 'Haƙiƙa, Allah zai jarrabe ku da wata ƙorama, wanda ya sha ruwan ta, ba nawa ne ba, wanda bai ɗanɗani ruwanta ba kuwa, shi ne nawa.' Sai fa wanda ya kanfaci kanface da hannunsa. Sai suka sha ruwanta sai kaɗan daga cikinsu. Lokacin da ya tsallake ta, shi da

فَلَمَّا فَصَلَ طَالُوْتُ بِالْجُنُوْدِ ۙ قَالَ اِنَّ
اللّٰهَ مُبْتَلِيْكُمْ بِنَهَرٍ ۚ فَمَنْ شَرِبَ مِنْهُ
فَلَيْسَ مِنِّيْ ۚ وَمَنْ لَّمْ يَطْعَمْهُ فَاِنَّهٗ مِنِّيْٓ
اِلَّا مَنِ اغْتَرَفَ غُرْفَةًۢ بِيَدِهٖ ۚ فَشَرِبُوْا
مِنْهُ اِلَّا قَلِيْلًا مِّنْهُمْ ؕ فَلَمَّا جَاوَزَهٗ هُوَ
وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَعَهٗ ۙ قَالُوْا لَا طَاقَةَ لَنَا

waɗanda suka ba da gaskiya tare da shi, sai waɗancan suka ce, 'A yau ba mu da ikon tunkarar Jaluta da rundunarsa.' Waɗanda suka sakankance za su haɗu da Allah suka ce, 'Sau nawa 'yar ƙungiya kaɗan suke rinjaye kan ƙungiya masu yawa, da yardar Allah, kuma Allah yana tare da masu haƙuri.'

الْيَوْمَ بِجَالُوتَ وَجُنُودِهِ ۚ قَالَ الَّذِينَ
يَظُنُّونَ أَنَّهُم مُّلَاقُوا اللَّهِ كَم مِّن فِئَةٍ
قَلِيلَةٍ غَلَبَتْ فِئَةً كَثِيرَةً بِإِذْنِ اللَّهِ ۗ
وَاللَّهُ مَعَ الصَّابِرِينَ ﴿٢٥٠﴾

**251.** Kuma lokacin da suka yi fito-na-fito da Jaluta da rundunarsa, suka ce, 'Ya Ubangijinmu kwararo mana haƙuri kuma Ka ƙarfafa duga-duganmu, kuma Ka taimake mu kan mutane kafirai.'

وَلَمَّا بَرَزُوا لِجَالُوتَ وَجُنُودِهِ قَالُوا
رَبَّنَا أَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرًا وَثَبِّتْ
أَقْدَامَنَا وَانصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكَافِرِينَ ﴿٢٥١﴾

**252.** Sai suka murƙushe su da yardar Allah, kuma Da'uda ya kashe Jaluta, kuma Allah ya ba shi mulki da hikima, kuma Ya sanar da shi daga abin da Ya so. Ba don Allah yana sa waɗansu mutane su ture waɗansu ba, sai ƙasa ta ɓaci. Amma, Allah Mai baiwa ne ga mutane.

فَهَزَمُوهُم بِإِذْنِ اللَّهِ وَقَتَلَ دَاوُودُ
جَالُوتَ وَآتَاهُ اللَّهُ الْمُلْكَ وَالْحِكْمَةَ
وَعَلَّمَهُ مِمَّا يَشَاءُ ۗ وَلَوْلَا دَفْعُ اللَّهِ
النَّاسَ بَعْضَهُم بِبَعْضٍ لَّفَسَدَتِ
الْأَرْضُ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ ذُو فَضْلٍ عَلَى
الْعَالَمِينَ ﴿٢٥٢﴾

**253.** Waɗannan Ayoyin Allah ne, Muna karanta su gareka da gaskiya. Kuma haƙiƙa, kana cikin Manzanni.

تِلْكَ آيَاتُ اللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِالْحَقِّ ۚ
وَإِنَّكَ لَمِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿٢٥٣﴾

JUZU'I NA 3

**254.** Waɗannan Manzanni Mun fifita sashinsu a kan sashi. A cikinsu akwai wanda Allah ya yi magana da shi, kuma Ya ɗaukaka sashinsu da darajoji. Kuma Mun ba Isa Ɗan Maryam hujjoji, kuma Mun ƙarfafa shi da Ruhi mai tsarki. Da Allah ya so, waɗanda suka zo daga bayansu ba za su yaƙi juna ba, bayan hujjoji sun zo masu, amma sun yi saɓani, a cikin su akwai waɗanda suka ba da gaskiya, kuma akwai waɗanda suka kafirta. Da Allah ya so, ba za su yaƙi juna ba, amma Allah yana aikata abin da yake nufi.

الجزء ٣

تِلْكَ الرُّسُلُ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ
عَلَىٰ بَعْضٍ ۘ مِّنْهُم مَّن كَلَّمَ اللَّهُ ۖ وَ
رَفَعَ بَعْضَهُمْ دَرَجَاتٍ ۚ وَآتَيْنَا
عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ الْبَيِّنَاتِ وَ
أَيَّدْنَاهُ بِرُوحِ الْقُدُسِ ۗ وَلَوْ شَاءَ
اللَّهُ مَا اقْتَتَلَ الَّذِينَ مِن بَعْدِهِم
مِّن بَعْدِ مَا جَاءَتْهُمُ الْبَيِّنَاتُ وَلَٰكِنِ
اخْتَلَفُوا فَمِنْهُم مَّنْ آمَنَ وَمِنْهُم
مَّن كَفَرَ ۚ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا اقْتَتَلُوا
ع ٣٣ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يَفْعَلُ مَا يُرِيدُ ﴿٢٥٤﴾

**R.34**

**255.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku ciyar daga abin da Muka ba ku, tun kafin rana ta zo, wanda ba saye da sayarwa cikinta, kuma babu abokantaka, kuma babu ceto, kuma kafirai su ne suka zalunci kansu.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَنْفِقُوْا
مِمَّا رَزَقْنٰكُمْ مِّنْ قَبْلِ اَنْ يَّاْتِيَ يَوْمٌ
لَّا بَيْعٌ فِيْهِ وَلَا خُلَّةٌ وَّلَا شَفَاعَةٌ ط
وَالْكٰفِرُوْنَ هُمُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿٢٥٥﴾

**256.** Allah, ba bu wani ubangiji sai Shi, Rayayye, Tsayayye Mai tsayawa a kan komai. Gyangyaɗi ko barci ba sa ɗauka taSa. Abin da ke cikin sammai, da abin da ke cikin ƙasa naSa ne. Wanene zai yi ceto a gurinSa, in ba da izininSa ba? Yana sane da abin da ke gabansu da abin da ke bayansu. Kuma ba a gane kome daga saninSa sai abin da yaso. Sarauta taSa, ta haɗo da sammai da ƙasa, kuma kiyaye su, ba ya yi maSa wahala. Shi ne Maɗaukaki, Mai girma.

اَللّٰهُ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ اَلْحَيُّ الْقَيُّوْمُ ج
لَا تَاْخُذُهٗ سِنَةٌ وَّلَا نَوْمٌ ط لَهٗ مَا فِي
السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ط مَنْ ذَا الَّذِيْ
يَشْفَعُ عِنْدَهٗٓ اِلَّا بِاِذْنِهٖ ط يَعْلَمُ
مَا بَيْنَ اَيْدِيْهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ ج وَلَا
يُحِيْطُوْنَ بِشَيْءٍ مِّنْ عِلْمِهٖٓ اِلَّا بِمَا
شَآءَ ج وَسِعَ كُرْسِيُّهُ السَّمٰوٰتِ وَ
الْاَرْضَ ج وَلَا يَـُٔوْدُهٗ حِفْظُهُمَا ج وَهُوَ
الْعَلِيُّ الْعَظِيْمُ ﴿٢٥٦﴾

**257.** Ba tilastawa cikin addini. Haƙiƙa, shiriya ta bayyana daga ɓata Saboda haka wanda ya ƙi bin waɗanda suka taɓe, kuma ya ba da gaskiya da Allah, ya yi riƙo da igiya ƙaƙƙarfa, wadda ba za ta tsinke ba. Kuma Allah Mai ji ne, Masani ne.

لَآ اِكْرَاهَ فِي الدِّيْنِ قف قَدْ تَّبَيَّنَ الرُّشْدُ
مِنَ الْغَيِّ ج فَمَنْ يَّكْفُرْ بِالطَّاغُوْتِ وَ
يُؤْمِنْ بِاللّٰهِ فَقَدِ اسْتَمْسَكَ بِالْعُرْوَةِ
الْوُثْقٰى لَا انْفِصَامَ لَهَا ط وَاللّٰهُ سَمِيْعٌ
عَلِيْمٌ ﴿٢٥٧﴾

**258.** Allah ne Masoyin waɗanda suka ba da gaskiya, yana fitar da su daga dangogin duhu, zuwa haske. Waɗanda suka kafirta kuwa, azzalumai ne masoyansu, suna fitar da su daga haske, zuwa dangogin duhu. Waɗannan su ne 'yan Wuta, za su zauna cikinta.

اَللّٰهُ وَلِيُّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا يُخْرِجُهُمْ
مِّنَ الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ ط وَ الَّذِيْنَ
كَفَرُوْٓا اَوْلِيٰٓـُٔهُمُ الطَّاغُوْتُ لا
يُخْرِجُوْنَهُمْ مِّنَ النُّوْرِ اِلَى الظُّلُمٰتِ ط
اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ ج هُمْ فِيْهَا
خٰلِدُوْنَ ﴿٢٥٨﴾ ع ٣٤ ٢

**R.35**

**259.** Ba ka ji labarin wanda ya yi jayayya da Ibrahima ba, game da Ubangijinsa, don Allah ya ba shi mulki? Lokacin da Ibrahima ya ce,

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْ حَآجَّ اِبْرٰهٖمَ فِيْ
رَبِّهٖٓ اَنْ اٰتٰىهُ اللّٰهُ الْمُلْكَ م اِذْ قَالَ
اِبْرٰهٖمُ رَبِّيَ الَّذِيْ يُحْيٖ وَيُمِيْتُ لا قَالَ

'Ubangijina, Shi ne yake rayawa, kuma yake matarwa.' Sai ya ce, 'Ni ma ina rayarwa, kuma ina matarwa.' Ibrahima ya ce, ' To, Allah yana fito da rana daga gabas, kai fito da ita daga yamma.' Sai aka ƙure wanda ya kafirta. Allah ba ya shiriyar mutane azzalumai.

أَنَا أُحْيِي وَأُمِيتُ ۖ قَالَ إِبْرَاهِيمُ فَإِنَّ
اللَّهَ يَأْتِي بِالشَّمْسِ مِنَ الْمَشْرِقِ فَأْتِ
بِهَا مِنَ الْمَغْرِبِ فَبُهِتَ الَّذِي كَفَرَ ۗ
وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿٢٥٩﴾

**260.** Ko kamar wanda ya wuce ta wani gari, wanda ya rurrushe sama da ƙasa, ya ce, 'Yaushe Allah zai sake rayar da wannan gari bayan ya rurrushe? Sai Allah ya matar da shi shekara ɗari, sa'annan Ya tashe shi. Ya ce, Menene tsawon zamanka?' Ya ce, 'Na zauna yini guda ko sashin yini' Allah ya ce, 'A'a, ka zauna shekara ɗari. Dubi abincinka da abin shanka, ba su jirkita ba, kuma dubi jakinka. Mun yi haka ne don Mu sa ka zama Aya ga mutane. Kuma dubi ƙasusuwa, yadda Muke haɗa su, sa'annan Muka rufe su da naman jiki. Lokacin da lamarin ya bayyana gare shi, sai ya ce, 'Na sani cewa Allah Mai iko ne a kan komai.'

أَوْ كَالَّذِي مَرَّ عَلَىٰ قَرْيَةٍ وَهِيَ خَاوِيَةٌ
عَلَىٰ عُرُوشِهَا قَالَ أَنَّىٰ يُحْيِي هَٰذِهِ اللَّهُ
بَعْدَ مَوْتِهَا ۖ فَأَمَاتَهُ اللَّهُ مِائَةَ
عَامٍ ثُمَّ بَعَثَهُ ۖ قَالَ كَمْ لَبِثْتَ ۖ
قَالَ لَبِثْتُ يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ ۖ قَالَ
بَلْ لَبِثْتَ مِائَةَ عَامٍ فَانْظُرْ إِلَىٰ
طَعَامِكَ وَشَرَابِكَ لَمْ يَتَسَنَّهْ ۖ وَ
انْظُرْ إِلَىٰ حِمَارِكَ وَلِنَجْعَلَكَ آيَةً
لِلنَّاسِ ۖ وَانْظُرْ إِلَى الْعِظَامِ كَيْفَ نُنْشِزُهَا
ثُمَّ نَكْسُوهَا لَحْمًا ۚ فَلَمَّا تَبَيَّنَ لَهُ ۙ
قَالَ أَعْلَمُ أَنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٦٠﴾

**261.** Kuma (tuna) lokacin da Ibrahima ya ce, 'Ubangiji, nuna mini yadda Kake rayar da matattu.' Allah ya ce, 'Ba ka ba da gaskiya ba?' Ya ce, 'E, na ba da gaskiya amma don zuciyata ta nutsu.' Allah ya ce, 'To, kama tsuntsaye huɗu, ka jawo su wajenka su saba da kai. Sa'annan ka ɗora kowanne ɗaya a kan dutse, sa'annan ka kira su, za su zo wajenka suna sauri. Ka sani Allah Mabuwayi ne, Mai hikima ne.'

وَإِذْ قَالَ إِبْرَاهِيمُ رَبِّ أَرِنِي كَيْفَ تُحْيِي
الْمَوْتَىٰ ۖ قَالَ أَوَلَمْ تُؤْمِنْ ۖ قَالَ بَلَىٰ
وَلَٰكِنْ لِيَطْمَئِنَّ قَلْبِي ۖ قَالَ فَخُذْ
أَرْبَعَةً مِنَ الطَّيْرِ فَصُرْهُنَّ إِلَيْكَ ثُمَّ
اجْعَلْ عَلَىٰ كُلِّ جَبَلٍ مِنْهُنَّ جُزْءًا ثُمَّ
ادْعُهُنَّ يَأْتِينَكَ سَعْيًا ۚ وَاعْلَمْ أَنَّ
ع ٣٥ ٣ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٦١﴾

**R. 36**

**262.** Misalin waɗanda ke ciyar da dukiyoyinsu, cikin tafarkin Allah, kamar ƙwayar hatsi ce, da ta tsirar da

مَثَلُ الَّذِينَ يُنْفِقُونَ أَمْوَالَهُمْ فِي
سَبِيلِ اللَّهِ كَمَثَلِ حَبَّةٍ أَنْبَتَتْ

zangarniya bakwai, a cikin kowace zangarniya akwai ƙwaya ɗari. Allah yana ninninka wa wanda ya so, kuma Allah Mayalwaci ne, Masani ne.

سَبْعَ سَنَابِلَ فِي كُلِّ سُنۢبُلَةٖ مِّائَةُ
حَبَّةٖۗ وَٱللَّهُ يُضَٰعِفُ لِمَن يَشَآءُۚ وَ
ٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ٢٦٢

**263.** Waɗanda ke ciyar da dukiyoyinsu, kan tafarkin Allah, sa'annan gori ko cuta basa bin bayan abin da suka ciyar, suna da lada tasu gurin Ubangijinsu, kuma ba bu tsoro a kansu, kuma ba za su yi baƙin ciki ba.

ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمۡوَٰلَهُمۡ فِي سَبِيلِ
ٱللَّهِ ثُمَّ لَا يُتۡبِعُونَ مَآ أَنفَقُواْ مَنّٗا وَ
لَآ أَذٗى لَّهُمۡ أَجۡرُهُمۡ عِندَ رَبِّهِمۡ
وَلَا خَوۡفٌ عَلَيۡهِمۡ وَلَا هُمۡ يَحۡزَنُونَ ٢٦٣

**264.** Daddaɗar magana da gafartawa sun fi sadaka, wadda cuta ke bin ta daga baya. Allah Mawadaci ne, Mai haƙuri ne.

قَوۡلٌ مَّعۡرُوفٌ وَمَغۡفِرَةٌ خَيۡرٌ مِّن
صَدَقَةٖ يَتۡبَعُهَآ أَذٗىۗ وَٱللَّهُ غَنِيٌّ
حَلِيمٌ ٢٦٤

**265.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, kada ku ɓata sadakokinku da gori da cuta, kamar wanda ke ciyar da dukiyarsa don mutane su gani, ba ya ba da gaskiya da Allah da Ranar Lahira. Misalinsa kamar dutse ne, wanda ƙasa ke kansa, sai ruwan sama mai ƙarfi ya zuba kansa, ya bar shi bushe. Ba sa iya samun amfanin komai, daga abin da suka aikata. Kuma Allah ba ya shiryar da mutane kafirai.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُبۡطِلُواْ
صَدَقَٰتِكُم بِٱلۡمَنِّ وَٱلۡأَذَىٰ كَٱلَّذِي
يُنفِقُ مَالَهُۥ رِئَآءَ ٱلنَّاسِ وَلَا يُؤۡمِنُ
بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۖ فَمَثَلُهُۥ كَمَثَلِ
صَفۡوَانٍ عَلَيۡهِ تُرَابٞ فَأَصَابَهُۥ وَابِلٞ
فَتَرَكَهُۥ صَلۡدٗاۖ لَّا يَقۡدِرُونَ عَلَىٰ شَيۡءٖ
مِّمَّا كَسَبُواْۗ وَٱللَّهُ لَا يَهۡدِي ٱلۡقَوۡمَ
ٱلۡكَٰفِرِينَ ٢٦٥

**266.** Misalin waɗanda ke ciyar da dukiyoyinsu don neman yardar Allah, kuma don ƙarfafa zukatansu, kamar gona ce a ƙasa jigawa, ruwan sama ya sauka kanta, sai ta samar da abincinta ninki biyu. Idan ruwan sama mai yawa bai sauka kanta ba, yayyafi ya isa. Allah yana ganin abin da kuke aikatawa.

وَمَثَلُ ٱلَّذِينَ يُنفِقُونَ أَمۡوَٰلَهُمُ
ٱبۡتِغَآءَ مَرۡضَاتِ ٱللَّهِ وَتَثۡبِيتٗا مِّنۡ
أَنفُسِهِمۡ كَمَثَلِ جَنَّةِۭ بِرَبۡوَةٍ أَصَابَهَا
وَابِلٞ فَـَٔاتَتۡ أُكُلَهَا ضِعۡفَيۡنِ فَإِن لَّمۡ
يُصِبۡهَا وَابِلٞ فَطَلّٞۗ وَٱللَّهُ بِمَا
تَعۡمَلُونَ بَصِيرٌ ٢٦٦

**267.** Shin ɗayanku zai so cewa yana da gona ta dabinai da inabai, ga ƙoramu na gudana ƙarƙashinta, cikinta yana da dukkan 'ya'yan itatuwa, kuma tsufa ya kama shi, kuma yana da 'ya'ya ƙanana sai wata guguwa ɗauke

أَيَوَدُّ أَحَدُكُمۡ أَن تَكُونَ لَهُۥ جَنَّةٞ مِّن
نَّخِيلٖ وَأَعۡنَابٖ تَجۡرِي مِن تَحۡتِهَا
ٱلۡأَنۡهَٰرُ لَهُۥ فِيهَا مِن كُلِّ ٱلثَّمَرَٰتِ
وَأَصَابَهُ ٱلۡكِبَرُ وَلَهُۥ ذُرِّيَّةٞ

da wuta ta faɗa kanta, sai ta ƙone ƙurmus? Haka Allah ke bayyana maku Ayoyi, don ku yi tunani.

ضُعَفَآءُ ۖ فَأَصَابَهَآ إِعْصَارٌ فِيهِ نَارٌ
فَاحْتَرَقَتْ ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ
ع ٣٦ لَكُمُ ٱلْـَٔايَٰتِ لَعَلَّكُمْ تَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٦٧﴾

**R.37**

**268.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku ciyar daga daɗaɗan abubuwan da kuka samu, kuma daga abin da Muka fitar maku daga ƙasa, kuma kada ku nemi abu marar kyau ku ciyar daga gare shi, alhali ku ma ba za ku karɓe shi ba, sai kun runtse ido (don kunya). Ku sani Allah Mawadaci ne, Abin yabo ne.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَنفِقُوا۟ مِن
طَيِّبَٰتِ مَا كَسَبْتُمْ وَمِمَّآ أَخْرَجْنَا لَكُم
مِّنَ ٱلْأَرْضِ ۖ وَلَا تَيَمَّمُوا۟ ٱلْخَبِيثَ مِنْهُ
تُنفِقُونَ وَلَسْتُم بِـَٔاخِذِيهِ إِلَّآ أَن
تُغْمِضُوا۟ فِيهِ ۚ وَٱعْلَمُوٓا۟ أَنَّ ٱللَّهَ غَنِىٌّ
حَمِيدٌ ﴿٢٦٨﴾

**269.** Shaiɗan yana tsorata ku da talauci, kuma yana horon ku da mummunan aiki, Allah kuwa yana yi maku alƙawarin gafara da baiwa daga wajenSa. Kuma Allah Mayalwaci ne, Masani ne.

ٱلشَّيْطَٰنُ يَعِدُكُمُ ٱلْفَقْرَ وَيَأْمُرُكُم
بِٱلْفَحْشَآءِ ۖ وَٱللَّهُ يَعِدُكُم مَّغْفِرَةً
مِّنْهُ وَفَضْلًا ۗ وَٱللَّهُ وَٰسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٦٩﴾

**270.** Yana ba da hikima ga wanda Ya so, kuma wanda aka ba hikima, an ba shi alheri mai yawa, amma ba kowa ke lura ba, sai masu hankula.

يُؤْتِى ٱلْحِكْمَةَ مَن يَشَآءُ ۚ وَمَن
يُؤْتَ ٱلْحِكْمَةَ فَقَدْ أُوتِىَ خَيْرًا
كَثِيرًا ۗ وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّآ أُو۟لُوا۟
ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٢٧٠﴾

**271.** Dukkan abin ciyarwa da kuka ciyar, ko kuka yi alwashi Allah yana sane da shi, kuma masu laifi ba su da masu taimako.

وَمَآ أَنفَقْتُم مِّن نَّفَقَةٍ أَوْ نَذَرْتُم
مِّن نَّذْرٍ فَإِنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُهُۥ ۗ وَمَا
لِلظَّٰلِمِينَ مِنْ أَنصَارٍ ﴿٢٧١﴾

**272.** Idan kuka ba da sadaka a fili, madalla da haka, kuma idan kuka ba da su a ɓoye, kuka ba mabuƙata, haka ya fi alheri gare ku, kuma zai kankare maku waɗansu daga laifukanku. Allah yana sane da abin da kuke aikatawa.

إِن تُبْدُوا۟ ٱلصَّدَقَٰتِ فَنِعِمَّا هِىَ ۖ وَإِن
تُخْفُوهَا وَتُؤْتُوهَا ٱلْفُقَرَآءَ فَهُوَ
خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ وَيُكَفِّرُ عَنكُم مِّن سَيِّـَٔاتِكُمْ ۗ
وَٱللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٢٧٢﴾

**273.** Shiriyarsu ba a kan ka take ba, amma Allah yana shiriyar wanda ya so. Dukkan abin da kuka ciyar na alheri, don amfaninku ne, don baku ciyar ba, sai don neman yardar Allah. Kuma abin da kuka ciyar na alheri, za

لَّيْسَ عَلَيْكَ هُدَىٰهُمْ وَلَٰكِنَّ ٱللَّهَ
يَهْدِى مَن يَشَآءُ ۗ وَمَا تُنفِقُوا۟ مِنْ خَيْرٍ
فَلِأَنفُسِكُمْ ۚ وَمَا تُنفِقُونَ إِلَّا ٱبْتِغَآءَ
وَجْهِ ٱللَّهِ ۚ وَمَا تُنفِقُوا۟ مِنْ خَيْرٍ

a biya ku da shi cikakke, kuma ba za a cuce ku ba.

يُوَفَّ اِلَيْكُمْ وَاَنْتُمْ لَا تُظْلَمُوْنَ ﴿٢٧٣﴾

**274.** Sadaka ta mabuƙata ce, waɗanda ke tsare cikin tafarkin Allah, ba za su iya yawatawa a ban ƙasa ba, wanda bai sani ba, yana ɗaukar su mawadata, saboda kame kai. za ka shaida su da kamanninsu, ba sa roƙon mutane tare da matsawa. Dukkan abin da kuka ciyar na alheri, Allah yana sane da shi.

لِلْفُقَرَآءِ الَّذِيْنَ اُحْصِرُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ لَا يَسْتَطِيْعُوْنَ ضَرْبًا فِي الْاَرْضِ يَحْسَبُهُمُ الْجَاهِلُ اَغْنِيَآءَ مِنَ التَّعَفُّفِ تَعْرِفُهُمْ بِسِيْمٰهُمْ لَا يَسْئَلُوْنَ النَّاسَ اِلْحَافًا وَمَا تُنْفِقُوْا مِنْ خَيْرٍ فَاِنَّ اللّٰهَ بِهٖ عَلِيْمٌ ﴿٢٧٤﴾ ع ٣٧ ٧

**R.38**

**275.** Waɗanda ke ciyar da dukiyoyin su dare da rana, a ɓoye da sarari, suna da lada tasu gurin Ubangijinsu, kuma ba tsoro a kansu, kuma ba za su yi baƙin ciki ba.

اَلَّذِيْنَ يُنْفِقُوْنَ اَمْوَالَهُمْ بِالَّيْلِ وَالنَّهَارِ سِرًّا وَّعَلَانِيَةً فَلَهُمْ اَجْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿٢٧٥﴾ وقف منزل

**276.** Waɗanda ke cin riba, ba sa tashi, sai kamar yadda wanda Shaiɗan ya saka wa taɓuwa ke miƙewa. Saboda sun ce, 'Cinikayya kamar riba take,' alhali Allah ya halatta cinikayya, kuma ya haramta riba. Wanda wa'azi daga Ubangijinsa ya zo masa, sai ya hanu, abin da ya wuce nasa ne, kuma lamarinsa yana gurin Allah. Wanda ya koma kuwa, waɗannan su ne 'yan Wuta, za su zauna cikinta ba fita.

اَلَّذِيْنَ يَاْكُلُوْنَ الرِّبٰوا لَا يَقُوْمُوْنَ اِلَّا كَمَا يَقُوْمُ الَّذِيْ يَتَخَبَّطُهُ الشَّيْطٰنُ مِنَ الْمَسِّ ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ قَالُوْٓا اِنَّمَا الْبَيْعُ مِثْلُ الرِّبٰوا وَاَحَلَّ اللّٰهُ الْبَيْعَ وَحَرَّمَ الرِّبٰوا فَمَنْ جَآءَهٗ مَوْعِظَةٌ مِّنْ رَّبِّهٖ فَانْتَهٰى فَلَهٗ مَا سَلَفَ وَاَمْرُهٗٓ اِلَى اللّٰهِ وَمَنْ عَادَ فَاُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿٢٧٦﴾ وقف لازم

**277.** Allah yana kawar da riba, kuma yana sa sadakoki su daɗu. Kuma Allah ba ya son dukkan mai yawan kafirci, mai yawan laifi.

يَمْحَقُ اللّٰهُ الرِّبٰوا وَيُرْبِي الصَّدَقٰتِ وَاللّٰهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ كَفَّارٍ اَثِيْمٍ ﴿٢٧٧﴾

**278.** Haƙiƙa, waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari, kuma suka tsai da Sallah, suka ba da Zakka, suna da lada tasu gurin Ubangijinsu, kuma ba tsoro a kansu, kuma ba za su yi baƙin ciki ba.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَاَقَامُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتَوُا الزَّكٰوةَ لَهُمْ اَجْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ وَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿٢٧٨﴾

**279.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku tsoraci Allah, ku bar abin

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ وَذَرُوْا

da ya saura na ta'ammali da riba, idan ku masu imani ne.

مَا بَقِيَ مِنَ الرِّبٰوٓا اِنْ كُنْتُمْ
مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٢٧٩﴾

**280.** Idan baku aikata haka ba kuwa, to ku zauna da shirin yaƙi, daga Allah da ManzonSa. Idan kun tuba kuwa, uwar dukiyoyinku taku ce, ba za ku yi cuta ba, kuma ba za a cuce ku ba.

فَاِنْ لَّمْ تَفْعَلُوْا فَاْذَنُوْا بِحَرْبٍ مِّنَ
اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ ۚ وَاِنْ تُبْتُمْ فَلَكُمْ رُءُوْسُ
اَمْوَالِكُمْ ۚ لَا تَظْلِمُوْنَ وَلَا تُظْلَمُوْنَ ﴿٢٨٠﴾

**281.** Idan mai cin bashi yana cikin mawuyacin hali, a saurara masa zuwa lokacin yalwa. Kuma ya fi alheri gare ku ku yafe masa a sadaka, idan kun sani.

وَاِنْ كَانَ ذُوْ عُسْرَةٍ فَنَظِرَةٌ اِلٰى
مَيْسَرَةٍ ۗ وَاَنْ تَصَدَّقُوْا خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ
كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٢٨١﴾

**282.** Ku kiyayi wata rana, wadda za'a mai da ku cikinta, zuwa ga Allah, sa'annan a biya dukkan mai rai abin da ya aikata, kuma ba za'a cuce su ba.

وَاتَّقُوْا يَوْمًا تُرْجَعُوْنَ فِيْهِ اِلَى اللّٰهِ ۗ
ثُمَّ تُوَفّٰى كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا ٣٨ ع ٨ ٦
يُظْلَمُوْنَ ﴿٢٨٢﴾

**R.39**

**283.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, idan kuka karɓi bashi daga junanku, zuwa ƙayyadadden lokaci, ku rubuta shi. Mai rubutu ya rubuta a gabanku, kan gaskiya. Kada mai rubutu ya ƙi rubutawa kamar yadda Allah ya sanar da shi, ya rubuta. Wanda haƙƙi ke kansa ya yi shifta, kuma ya tsoraci Allah Ubangijinsa, kada ya tauye wani abu daga gare shi. Kuma idan wanda ake bin bashin dolo ne, ko mai rauni, ko kuma ba zai iya shifta ba, to, waliyyinsa ya yi shiftar a kan gaskiya. Kuma ku tsai da mutum biyu shaidu daga cikin mazajenku, idan su biyu ba maza ne ba, to, namiji ɗaya, da mata biyu, don idan ɗaya ta yi mantuwa, sai ɗayar ta tuna mata. Kuma kada masu shaida su ƙi idan aka kira su. Kuma kada ku ƙosa da rubuta shi, kaɗan ne ko mai yawa, zuwa ƙayyadadden loƙacinsa. Haka shi ne mafi adalci a gurin Allah, kuma shi ne shaida mafi daidaito, kuma shi ne mafi

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِذَا تَدَايَنْتُمْ
بِدَيْنٍ اِلٰٓى اَجَلٍ مُّسَمًّى فَاكْتُبُوْهُ ۗ
وَلْيَكْتُبْ بَّيْنَكُمْ كَاتِبٌ ۢ بِالْعَدْلِ ۪
وَلَا يَاْبَ كَاتِبٌ اَنْ يَّكْتُبَ كَمَا عَلَّمَهُ
اللّٰهُ فَلْيَكْتُبْ ۚ وَلْيُمْلِلِ الَّذِيْ عَلَيْهِ
الْحَقُّ وَلْيَتَّقِ اللّٰهَ رَبَّهٗ وَلَا يَبْخَسْ مِنْهُ
شَيْـًٔا ۗ فَاِنْ كَانَ الَّذِيْ عَلَيْهِ الْحَقُّ
سَفِيْهًا اَوْ ضَعِيْفًا اَوْ لَا يَسْتَطِيْعُ اَنْ
يُّمِلَّ هُوَ فَلْيُمْلِلْ وَلِيُّهٗ بِالْعَدْلِ ۗ وَ
اسْتَشْهِدُوْا شَهِيْدَيْنِ مِنْ رِّجَالِكُمْ ۚ
فَاِنْ لَّمْ يَكُوْنَا رَجُلَيْنِ فَرَجُلٌ وَّ
امْرَاَتٰنِ مِمَّنْ تَرْضَوْنَ مِنَ
الشُّهَدَآءِ اَنْ تَضِلَّ اِحْدٰىهُمَا
فَتُذَكِّرَ اِحْدٰىهُمَا الْاُخْرٰى ۗ وَلَا يَاْبَ

kusancin fitar da ku daga kokwanto. Amma idan cinikayya ce a tsare, wadda kuke tafiyarwa tsakaninku, ba ku da laifi, idan ba ku rubuta ta ba. Kuma idan kuka yi cinikayya ku tsai da shaidu, kuma kada a cuci mai rubutu ko mai shaida. Idan kuka aikata haka, wannan saɓa wa umurni ne daga wajenku, kuma ku tsoraci Allah. Allah yana koyar da ku, kuma Allah Masanin komai ne.

الشُّهَدَآءُ اِذَا مَا دُعُوْا ۚ وَلَا تَسْـَٔمُوْٓا
اَنْ تَكْتُبُوْهُ صَغِيْرًا اَوْ كَبِيْرًا اِلٰٓى
اَجَلِهٖ ۚ ذٰلِكُمْ اَقْسَطُ عِنْدَ اللّٰهِ وَ
اَقْوَمُ لِلشَّهَادَةِ وَ اَدْنٰٓى اَلَّا
تَرْتَابُوْٓا اِلَّآ اَنْ تَكُوْنَ تِجَارَةً
حَاضِرَةً تُدِيْرُوْنَهَا بَيْنَكُمْ فَلَيْسَ
عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ اَلَّا تَكْتُبُوْهَا ۗ وَ
اَشْهِدُوْٓا اِذَا تَبَايَعْتُمْ ۖ وَلَا يُضَآرَّ
كَاتِبٌ وَّلَا شَهِيْدٌ ۚ وَ اِنْ تَفْعَلُوْا
فَاِنَّهٗ فُسُوْقٌۢ بِكُمْ ۗ وَ اتَّقُوا اللّٰهَ ۗ وَ
يُعَلِّمُكُمُ اللّٰهُ ۗ وَ اللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ
عَلِيْمٌ ﴿٢٨٣﴾

**284.** Idan kuma kuna kan tafiya ne, ba ku sami mai rubutu ba, to, a ba da jingina, wadda za a karɓa. Idan sashinku ya amince wa sashi, to wanda aka amince masa ya ba da amanar da aka ba shi, kuma ya tsoraci Allah Ubangijinsa. Kuma kada ku ɓoye shaida, wanda ya ɓoye ta, zuciyarsa muguwa ce. Kuma Allah yana sane da abin da kuke aikatawa.

وَ اِنْ كُنْتُمْ عَلٰى سَفَرٍ وَّلَمْ تَجِدُوْا
كَاتِبًا فَرِهٰنٌ مَّقْبُوْضَةٌ ۗ فَاِنْ اَمِنَ
بَعْضُكُمْ بَعْضًا فَلْيُؤَدِّ الَّذِى اؤْتُمِنَ
اَمَانَتَهٗ وَلْيَتَّقِ اللّٰهَ رَبَّهٗ ۗ وَلَا
تَكْتُمُوا الشَّهَادَةَ ۗ وَ مَنْ يَّكْتُمْهَا
فَاِنَّهٗٓ اٰثِمٌ قَلْبُهٗ ۗ وَ اللّٰهُ بِمَا
ع ٣٩ ٢ ٧ تَعْمَلُوْنَ عَلِيْمٌ ﴿٢٨٤﴾

**R.40**

**285.** Abin da ke cikin sammai da abin da ke cikin ƙasa, na Allah ne kuma idan kun bayyana abin da ke cikin zukatanku, ko kun ɓoye shi, Allah zai bincike ku a kansa sai Ya gafarta wa wanda Ya so, kuma Ya azabtar da wanda Ya so, kuma Allah Mai iko ne a kan komai.

لِلّٰهِ مَا فِى السَّمٰوٰتِ وَمَا فِى الْاَرْضِ ۗ
وَاِنْ تُبْدُوْا مَا فِيْٓ اَنْفُسِكُمْ اَوْ تُخْفُوْهُ
يُحَاسِبْكُمْ بِهِ اللّٰهُ ۗ فَيَغْفِرُ لِمَنْ يَّشَآءُ
وَيُعَذِّبُ مَنْ يَّشَآءُ ۗ وَ اللّٰهُ عَلٰى كُلِّ
شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٢٨٥﴾

**286.** Wannan Manzo ya ba da gaskiya da abin da aka saukar zuwa gare shi, daga Ubangijinsa, haka muminai. Kowanne ya ba da gaskiya da Allah da Mala'ikunSa da LittattafanSa da

اٰمَنَ الرَّسُوْلُ بِمَآ اُنْزِلَ اِلَيْهِ مِنْ
رَّبِّهٖ وَالْمُؤْمِنُوْنَ ۗ كُلٌّ اٰمَنَ بِاللّٰهِ وَ
مَلٰٓئِكَتِهٖ وَكُتُبِهٖ وَ رُسُلِهٖ ۗ لَا نُفَرِّقُ

ManzanninSa. Suna cewa, 'Ba ma nuna bambanci tsakanin ɗaya daga cikin ManzanninSa, kuma suna cewa, 'Mun ji, kuma mun bi, muna neman gafararKa, ya Ubangijinmu, kuma wajenKa za a mai da mu.'

بَيْنَ أَحَدٍ مِّن رُّسُلِهِ ۚ وَقَالُوا سَمِعْنَا
وَأَطَعْنَا ۖ غُفْرَانَكَ رَبَّنَا وَإِلَيْكَ
الْمَصِيرُ ﴿٢٨٦﴾

287. Allah ba ya ɗora wa rai nauyi da ya fi ƙarfinta. Za ta sami ladar nagartarta, kuma za ta sami azaba gwargwadon saɓonta.'Ya Ubangijinmu, kada Ka yi mana azaba idan mun yi mantuwa, ko kuma mun faɗa cikin kuskure, kuma Ya Ubangijinmu, kada ka ɗora mana nauyi kamar yadda Ka ɗorawa waɗanda suka gabace mu. Ya Ubangijinmu, kada ka ɗora mana nauyin da ba mu da ƙarfin ɗauka, kuma Ka kankare mana (zunubanmu), kuma Ka yi mana afuwa, Ka yi mana jinƙai, Kai ne Mai iko a kan mu; To, kare mu daga mutane kafirai.

لَا يُكَلِّفُ اللَّهُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا ۚ لَهَا
مَا كَسَبَتْ وَعَلَيْهَا مَا اكْتَسَبَتْ ۗ
رَبَّنَا لَا تُؤَاخِذْنَا إِن نَّسِينَا أَوْ
أَخْطَأْنَا ۚ رَبَّنَا وَلَا تَحْمِلْ عَلَيْنَا إِصْرًا
كَمَا حَمَلْتَهُ عَلَى الَّذِينَ مِن قَبْلِنَا ۚ
رَبَّنَا وَلَا تُحَمِّلْنَا مَا لَا طَاقَةَ لَنَا بِهِ ۖ
وَاعْفُ عَنَّا وَاغْفِرْ لَنَا وَارْحَمْنَا ۚ
أَنتَ مَوْلَانَا فَانصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ
الْكَافِرِينَ ﴿٢٨٧﴾







## SŪRATU ĀLI 'IMRĀN

*(A Madina ta Sauka)*

*(Ayoyinta 201)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** Alif Lam Mim. *

الٓمٓ ٢

**3.** Allah, Shi ne Wanda ba bu wani ubangiji sai Shi, Rayayye, Tsayayye Mai tsayawa kan komai,

ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡحَيُّ ٱلۡقَيُّومُ ٣

**4.** Ya saukar maka da Littafi, ƙunshe da gaskiya, yana gasgata abin da ke gabansa, kuma Ya saukar da Attaura da Linjila.

نَزَّلَ عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ بِٱلۡحَقِّ مُصَدِّقٗا
لِّمَا بَيۡنَ يَدَيۡهِ وَأَنزَلَ ٱلتَّوۡرَىٰةَ وَ
ٱلۡإِنجِيلَ ٤

**5.** A da can, don shiriya ga mutane, kuma ya saukar da Rarrabewa. Haƙiƙa, waɗanda suka kafirce wa Ayoyin Allah, suna da azaba mai tsanani. Kuma Allah Mabuwayi ne, Ma'abucin azabtarwa.

مِن قَبۡلُ هُدٗى لِّلنَّاسِ وَأَنزَلَ
ٱلۡفُرۡقَانَۗ إِنَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِ
ٱللَّهِ لَهُمۡ عَذَابٞ شَدِيدٞۗ وَٱللَّهُ عَزِيزٞ
ذُو ٱنتِقَامٍ ٥

**6.** Haƙiƙa, babu abin da ke ɓoye ga Allah, a cikin ƙasa ko a cikin sama.

إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَخۡفَىٰ عَلَيۡهِ شَيۡءٞ فِي ٱلۡأَرۡضِ
وَلَا فِي ٱلسَّمَآءِ ٦

**7.** Shi ne yake sifanta ku cikin mahaifu, yadda Ya so, babu wani ubangiji sai Shi, Mabuwayi, Mai hikima.

هُوَ ٱلَّذِي يُصَوِّرُكُمۡ فِي ٱلۡأَرۡحَامِ كَيۡفَ
يَشَآءُۚ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٧

**8.** Shi ne ya saukar maka da Littafi, cikinsa akwai Ayoyi masu ma'anoni tsayayyu, su ne ginshiƙin Littafi, kuma akwai waɗansu masu ma'anoni iri-iri. Amma waɗanda ke da karkata cikin zukatansu, suna bin abin da ke da

هُوَ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ عَلَيۡكَ ٱلۡكِتَٰبَ مِنۡهُ
ءَايَٰتٞ مُّحۡكَمَٰتٌ هُنَّ أُمُّ ٱلۡكِتَٰبِ وَأُخَرُ
مُتَشَٰبِهَٰتٞۖ فَأَمَّا ٱلَّذِينَ فِي قُلُوبِهِمۡ
زَيۡغٞ فَيَتَّبِعُونَ مَا تَشَٰبَهَ مِنۡهُ ٱبۡتِغَآءَ

---

* 2. *Ni ne Allah Masanin komai !*

الْفِتْنَةِ وَابْتِغَاءَ تَأْوِيلِهِ ۗ وَمَا يَعْلَمُ
تَأْوِيلَهُ إِلَّا اللَّهُ ۗ وَالرَّاسِخُونَ فِي الْعِلْمِ
يَقُولُونَ آمَنَّا بِهِ كُلٌّ مِنْ عِنْدِ رَبِّنَا ۗ
وَمَا يَذَّكَّرُ إِلَّا أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿٨﴾

ma'ana iri-iri, don neman fitina, da neman yi masa tawili, alhali ba wanda ya san fassara tasa ta haƙiƙa, sai Allah. Kuma masu zurfin ilimi cewa suke, 'Mun ba da gaskiya da shi, dukkaninsa daga Ubangijinmu yake.' Ba kowa ke lura ba, sai masu hankula.

رَبَّنَا لَا تُزِغْ قُلُوبَنَا بَعْدَ إِذْ هَدَيْتَنَا وَ
هَبْ لَنَا مِنْ لَدُنْكَ رَحْمَةً ۚ إِنَّكَ أَنْتَ
الْوَهَّابُ ﴿٩﴾

**9.** 'Ubangijinmu, kada Ka juye zukatanmu, bayan Ka shirye mu, kuma Ka ba mu jinƙai daga wajenKa; haƙiƙa, Kai ne Mai yawan baiwa.'

رَبَّنَا إِنَّكَ جَامِعُ النَّاسِ لِيَوْمٍ لَا رَيْبَ
فِيهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَا يُخْلِفُ الْمِيعَادَ ﴿١٠﴾ ع

**10.** 'Ubangijinmu, Kai ne za Ka tattara mutane guri ɗaya, a ranar da ba kokwanto game da ita. Haƙiƙa, Allah ba ya saɓa alƙawari.'

**R.2**

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا لَنْ تُغْنِيَ عَنْهُمْ
أَمْوَالُهُمْ وَلَا أَوْلَادُهُمْ مِنَ اللَّهِ شَيْئًا ۖ وَ
أُولَٰئِكَ هُمْ وَقُودُ النَّارِ ﴿١١﴾

**11.** Waɗanda suka kafirta, dukiyoyinsu ko 'ya'yansu, ba za su amfana masu komai ba, game da Allah, kuma waɗannan su ne makamashin Wuta.

كَدَأْبِ آلِ فِرْعَوْنَ ۙ وَالَّذِينَ مِنْ
قَبْلِهِمْ ۚ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا فَأَخَذَهُمُ اللَّهُ
بِذُنُوبِهِمْ ۗ وَاللَّهُ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿١٢﴾

**12.** Halinsu kamar halin mutanen Fir'auna ne, da waɗanda suka gabace su, sun ƙaryata AyoyinMu, sai Allah ya damƙe su, saboda laifukansu, kuma Allah Mai tsananin azaba ne.

قُلْ لِلَّذِينَ كَفَرُوا سَتُغْلَبُونَ وَ
تُحْشَرُونَ إِلَىٰ جَهَنَّمَ ۚ وَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿١٣﴾

**13.** Ce wa waɗanda suka kafirta, 'Za a rinjaye ku, kuma za a tattara ku zuwa Wuta, gurin hutawa ya munana.'

قَدْ كَانَ لَكُمْ آيَةٌ فِي فِئَتَيْنِ الْتَقَتَا ۖ
فِئَةٌ تُقَاتِلُ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَأُخْرَىٰ
كَافِرَةٌ يَرَوْنَهُمْ مِثْلَيْهِمْ رَأْيَ الْعَيْنِ ۚ
وَاللَّهُ يُؤَيِّدُ بِنَصْرِهِ مَنْ يَشَاءُ ۗ إِنَّ فِي
ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِأُولِي الْأَبْصَارِ ﴿١٤﴾

**14.** Haƙiƙa, akwai Aya gare ku, cikin ƙungiyoyi biyu, da suka kara da juna, ƙungiya ɗaya tana yaƙi kan tafarkin Allah, ƙungiya ɗaya kuwa ta kafirai ce, suna ganin sun ninka su biyu, a ganin ido. Allah kuwa yana ƙarfafa wanda ya so, da taimakonSa. Haƙiƙa, a cikin haka akwai abin lura ga masu idanuwa.

**15.** An ƙawata wa mutane son abubuwan sha'awa, irin su mata, da 'ya'ya, da taskoki cike da zinari da azurfa, kuma da dawakai zaɓaɓɓu, da dabbobin ni'ima, da shuke-shuke. Wannan falala ce kawai ta rayuwar duniya. Kuma mafi kyawun makoma na wurin Allah.

زُيِّنَ لِلنَّاسِ حُبُّ الشَّهَوٰتِ مِنَ النِّسَآءِ
وَالْبَنِينَ وَالْقَنَاطِيرِ الْمُقَنْطَرَةِ مِنَ
الذَّهَبِ وَالْفِضَّةِ وَالْخَيْلِ الْمُسَوَّمَةِ
وَالْأَنْعَامِ وَالْحَرْثِ ذَٰلِكَ مَتَاعُ الْحَيَوٰةِ
الدُّنْيَا وَاللَّهُ عِنْدَهُ حُسْنُ الْمَآبِ ﴿١٥﴾

**16.** Ce, 'In ba ku labarin abin da ya fi waɗannan?' Masu tsoron Allah, suna da gidajen Aljanna gurin Ubangijinsu, waɗanda ƙoramu ke gudana a ƙarƙashinsu, za su zauna cikinsu, kuma suna da mata tsarkaka, kuma za su sami yarda daga Allah. Allah yana ganin bayinSa.

قُلْ أَؤُنَبِّئُكُمْ بِخَيْرٍ مِنْ ذَٰلِكُمْ لِلَّذِينَ
اتَّقَوْا عِنْدَ رَبِّهِمْ جَنَّٰتٌ تَجْرِي مِنْ
تَحْتِهَا الْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَا وَأَزْوَٰجٌ
مُطَهَّرَةٌ وَرِضْوَٰنٌ مِنَ اللَّهِ وَاللَّهُ
بَصِيرٌ بِالْعِبَادِ ﴿١٦﴾

**17.** Waɗanda ke cewa, 'Ubangijinmu, haƙiƙa, mun ba da gaskiya, Ka gafarta mana zunubanmu, kuma Ka tserar da mu daga azabar Wuta.'

الَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا إِنَّنَا آمَنَّا
فَاغْفِرْ لَنَا ذُنُوبَنَا وَقِنَا عَذَابَ
النَّارِ ﴿١٧﴾

**18.** Masu haƙuri, kuma masu gaskiya, kuma masu ƙasƙantar da kai, kuma masu ciyarwa kan tafarkin Allah, kuma masu neman gafara a lokatan ƙarshe na dare.

الصَّٰبِرِينَ وَالصَّٰدِقِينَ وَالْقَٰنِتِينَ وَ
الْمُنْفِقِينَ وَالْمُسْتَغْفِرِينَ بِالْأَسْحَارِ ﴿١٨﴾

**19.** Allah ya shaida cewa babu wani ubangiji sai Shi, haka mala'iku da masu ilmi, yana mai tsai da shaida ta adalci. Ba bu wani ubangiji sai Shi, Mabuwayi, Mai hikima.

شَهِدَ اللَّهُ أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ وَالْمَلَٰئِكَةُ وَ
أُولُوا الْعِلْمِ قَائِمًا بِالْقِسْطِ لَا إِلَٰهَ إِلَّا
هُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿١٩﴾ النصف

**20.** Haƙiƙa, addini na gaskiya a gurin Allah shi ne Musulunci, waɗanda aka ba Littafi ba su yi saɓani ba, sai bayan sani ya zo masu, don ganin ƙyashin juna a tsakaninsu. Wanda ya kafirce wa Ayoyin Allah, to, haƙiƙa, Allah Mai saurin hisabi ne.

إِنَّ الدِّينَ عِنْدَ اللَّهِ الْإِسْلَٰمُ وَمَا
اخْتَلَفَ الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَٰبَ إِلَّا مِنْ بَعْدِ
مَا جَاءَهُمُ الْعِلْمُ بَغْيًا بَيْنَهُمْ وَمَنْ
يَكْفُرْ بِآيَٰتِ اللَّهِ فَإِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ
الْحِسَابِ ﴿٢٠﴾

**21.** Idan suka yi jayayya da kai, ce: 'Na miƙa wuya ga Allah, da duk

فَإِنْ حَاجُّوكَ فَقُلْ أَسْلَمْتُ وَجْهِيَ لِلَّهِ وَ

مَنِ اتَّبَعَنِ ۗ وَقُلْ لِّلَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ
وَالْاُمِّيّٖنَ ءَاَسْلَمْتُمْ ۚ فَاِنْ اَسْلَمُوْا
فَقَدِ اهْتَدَوْا ۚ وَاِنْ تَوَلَّوْا فَاِنَّمَا عَلَيْكَ
ع ٢ ١١ ١٠ الْبَلٰغُ ۚ وَاللّٰهُ بَصِيْرٌۢ بِالْعِبَادِ ﴿٢١﴾

wanda ya bi ni.' Kuma ka ce wa waɗanda aka ba Littafi da waɗanda ba su iya karatu da rubutu ba; 'Kun musulunta?' In suka mika wuya, to, za'a shiryesu; idan suka juya baya kuwa, isar da aike kaɗai ya wajaba a kanka. Kuma Allah na ganin bayinSa.

**R.3**

اِنَّ الَّذِيْنَ يَكْفُرُوْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَ
يَقْتُلُوْنَ النَّبِيّٖنَ بِغَيْرِ حَقٍّ ۙ وَّيَقْتُلُوْنَ
الَّذِيْنَ يَاْمُرُوْنَ بِالْقِسْطِ مِنَ النَّاسِ ۙ
فَبَشِّرْهُمْ بِعَذَابٍ اَلِيْمٍ ﴿٢٢﴾

**22.** Haƙiƙa, waɗanda suka kafirce wa Ayoyin Allah, kuma suna neman kashe Annabawa ba a kan haƙƙi ba, da kuma neman kashe waɗanda ke horo da adalci daga mutane, yi musu albishir da azaba mai raɗaɗi.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ حَبِطَتْ اَعْمَالُهُمْ فِى
الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ۫ وَمَا لَهُمْ مِّنْ نّٰصِرِيْنَ ﴿٢٣﴾

**23.** Waɗannan sune ayyukansu suka ɓaci a duniya da Lahira, kuma ba su da masu taimako.

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ اُوْتُوْا نَصِيْبًا مِّنَ
الْكِتٰبِ يُدْعَوْنَ اِلٰى كِتٰبِ اللّٰهِ لِيَحْكُمَ
بَيْنَهُمْ ثُمَّ يَتَوَلّٰى فَرِيْقٌ مِّنْهُمْ وَهُمْ
مُّعْرِضُوْنَ ﴿٢٤﴾

**24.** Ba ka ga waɗanda aka ba wani sashi daga cikin Littafi ba? Ana kiransuzuwa ga Littafin Allah, don ya yi hukunci a tsakaninsu, sai waɗansunsu su juya baya suna masu ɗaga kai.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ قَالُوْا لَنْ تَمَسَّنَا النَّارُ
اِلَّآ اَيَّامًا مَّعْدُوْدٰتٍ ۪ وَغَرَّهُمْ فِىْ
دِيْنِهِمْ مَّا كَانُوْا يَفْتَرُوْنَ ﴿٢٥﴾

**25.** Saboda cewarsu, 'Wuta ba za ta taɓa mu ba, sai cikin kwanaki iyakakku.' Kuma ƙagen da suka yi, ya ruɗe su game da addininsu.

فَكَيْفَ اِذَا جَمَعْنٰهُمْ لِيَوْمٍ لَّا رَيْبَ فِيْهِ ۟
وَوُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا
يُظْلَمُوْنَ ﴿٢٦﴾

**26.** To, yaya zasu yi, idan Muka tattara su a Ranar da babu kokwanto cikinta kuma za'a biya dukkan mai rai abinda ya aikata, kuma ba za a cuce su ba.

قُلِ اللّٰهُمَّ مٰلِكَ الْمُلْكِ تُؤْتِى الْمُلْكَ
مَنْ تَشَآءُ وَتَنْزِعُ الْمُلْكَ مِمَّنْ تَشَآءُ ۫
وَتُعِزُّ مَنْ تَشَآءُ وَتُذِلُّ مَنْ تَشَآءُ ۗ بِيَدِكَ
الْخَيْرُ ۗ اِنَّكَ عَلٰى كُلِّ شَىْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٢٧﴾

**27.** Ce, 'Ya Allah, Ubangijin sarauta, Kana ba da sarauta ga wanda Ka so kuma Kana tuɓe sarauta daga wanda Ka so, Kana girmama wanda Ka so kuma Kana tozarta wanda Ka so, dukkan alheri yana hannunKa. Haƙiƙa, Kai Mai iko ne a kan komai.

**28.** Kana shigar da dare ya maye gurbin rana kuma Kana shigar da rana ya maye gurbin dare, Kana fitar da mai rai daga matacce kuma Kana fitar da matacce daga mai rai kuma Kana arzuta wanda Ka so ba tare da lissafi ba.’

تُوْلِجُ الَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَتُوْلِجُ النَّهَارَ
فِي الَّيْلِ ؗ وَتُخْرِجُ الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ
وَتُخْرِجُ الْمَيِّتَ مِنَ الْحَيِّ ؗ وَتَرْزُقُ مَنْ
تَشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٢٨﴾

**29.** Kada muminai su riƙi kafirai masoya, maimakon muminai ('yan uwansu). To, duk wanda ya yi haka ba bakin komai ya ke ba a gurin Allah, sai dai in kun yi ƙoƙarin kare kanku ne daga sharrinsu. Allah yana tsoratar da ku game da azabarSa, kuma wajen Allah za a koma.

لَا يَتَّخِذِ الْمُؤْمِنُوْنَ الْكٰفِرِيْنَ اَوْلِيَآءَ مِنْ
دُوْنِ الْمُؤْمِنِيْنَ ۚ وَمَنْ يَّفْعَلْ ذٰلِكَ
فَلَيْسَ مِنَ اللّٰهِ فِيْ شَيْءٍ اِلَّآ اَنْ تَتَّقُوْا
مِنْهُمْ تُقٰىةً ؕ وَيُحَذِّرُكُمُ اللّٰهُ نَفْسَهٗ ؕ وَ
اِلَى اللّٰهِ الْمَصِيْرُ ﴿٢٩﴾

**30.** Ce, ‘Idan kun ɓoye abin da ke cikin zukatanku, ko kun bayyana shi, Allah yana sane da shi, kuma yana sane da abin da ke cikin sammai da abin da ke cikin ƙasa, Allah Mai iko ne a kan komai.’

قُلْ اِنْ تُخْفُوْا مَا فِيْ صُدُوْرِكُمْ اَوْ
تُبْدُوْهُ يَعْلَمْهُ اللّٰهُ ؕ وَيَعْلَمُ مَا فِي
السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ؕ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ
شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٣٠﴾

**31.** (Kula da) ranar da dukkan rai zai tarar da abin da ya aikata na kirki a gabansa, kuma abin da ya aikata na ashsha, zai yi fata a sami tazara mai nisa tsakaninsa da shi. Allah yana tsoratar da ku game da azabarSa. Allah Mai tausaya wa bayinSa ne.

يَوْمَ تَجِدُ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ مِنْ خَيْرٍ
مُّحْضَرًا ۛۚ وَّمَا عَمِلَتْ مِنْ سُوْٓءٍ ۛۚ تَوَدُّ لَوْ معانقة
اَنَّ بَيْنَهَا وَبَيْنَهٗٓ اَمَدًۢا بَعِيْدًا ؕ وَ
يُحَذِّرُكُمُ اللّٰهُ نَفْسَهٗ ؕ وَاللّٰهُ رَءُوْفٌۢ ع ٣
بِالْعِبَادِ ﴿٣١﴾ ١٠ / ١١

**R.4**

**32.** Ce, ‘Idan kuna son Allah, to ku bi ni, Allah zai so ku, kuma zai gafarta maku laifukanku. Allah kuma Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.’

قُلْ اِنْ كُنْتُمْ تُحِبُّوْنَ اللّٰهَ فَاتَّبِعُوْنِيْ
يُحْبِبْكُمُ اللّٰهُ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوْبَكُمْ ؕ وَ
اللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٣٢﴾

**33.** Ce, ‘Ku bi Allah, kuma ku bi Manzo.’ Idan suka juya baya kuwa, Allah ba ya son kafirai.

قُلْ اَطِيْعُوا اللّٰهَ وَالرَّسُوْلَ ۚ فَاِنْ تَوَلَّوْا
فَاِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Allah ya zaɓi Adam da Nuhu da iyalan Ibrahima da iyalan Imrana a kan sauran mutane.

اِنَّ اللّٰهَ اصْطَفٰٓى اٰدَمَ وَنُوْحًا وَّاٰلَ
اِبْرٰهِيْمَ وَاٰلَ عِمْرٰنَ عَلَى الْعٰلَمِيْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** Haɗaɗɗiyar zuriya ce, sashinsu ya fito daga sashi. Allah Mai ji ne, Masani ne.

ذُرِّيَّةًۢ بَعۡضُهَا مِنۢ بَعۡضٍۗ وَٱللَّهُ
سَمِيعٌ عَلِيمٌ ٣٥

**36.** Tuna lokacin da matar Imrana ta ce, 'Ubangijina, na yi maka alƙawarin abin da ke cikin cikina, ya zama mai hidima (gare ka). Ka karɓi wannan daga gareni, haƙiƙa, Kai ne Mai ji, Masani.'

إِذۡ قَالَتِ ٱمۡرَأَتُ عِمۡرَٰنَ رَبِّ إِنِّي نَذَرۡتُ
لَكَ مَا فِي بَطۡنِي مُحَرَّرٗا فَتَقَبَّلۡ مِنِّيٓۖ
إِنَّكَ أَنتَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡعَلِيمُ ٣٦

**37.** Lokacin da ta haife ta, ta ce, 'Ubangijina, mace na haifa.' Alhali Allah ne mafi sanin abin da ta haifa, namiji (wanda take fatar samu) ba kamar macen da aka ba ta ba. 'Na raɗa mata suna Maryam kuma ina nema mata tsarinKa, ita da zuriyarta, daga Shaiɗan korarre.'

فَلَمَّا وَضَعَتۡهَا قَالَتۡ رَبِّ إِنِّي وَضَعۡتُهَآ
أُنثَىٰ وَٱللَّهُ أَعۡلَمُ بِمَا وَضَعَتۡ وَ
لَيۡسَ ٱلذَّكَرُ كَٱلۡأُنثَىٰۖ وَإِنِّي سَمَّيۡتُهَا
مَرۡيَمَ وَإِنِّيٓ أُعِيذُهَا بِكَ وَذُرِّيَّتَهَا
مِنَ ٱلشَّيۡطَٰنِ ٱلرَّجِيمِ ٣٧

**38.** Sai Ubangijinta ya karɓe ta karɓa mai kyau, kuma Ya sa ta yi tasowa mai kyau, kuma Ya ba Zakariyya raino nata. Duk lokacin da Zakariyya ya shiga wajenta, cikin masallaci, sai ya tarar da abinci tare da ita. Ya ce, 'Ya Maryam, ina kika sami wannan?' Ta ce, 'Daga gurin Allah yake.' Haƙiƙa, Allah yana arzuta wanda Ya so, ba tare da iyaka ba.

فَتَقَبَّلَهَا رَبُّهَا بِقَبُولٍ حَسَنٖ وَأَنۢبَتَهَا
نَبَاتًا حَسَنٗا وَكَفَّلَهَا زَكَرِيَّاۖ كُلَّمَا
دَخَلَ عَلَيۡهَا زَكَرِيَّا ٱلۡمِحۡرَابَ وَجَدَ
عِندَهَا رِزۡقٗاۖ قَالَ يَٰمَرۡيَمُ أَنَّىٰ لَكِ
هَٰذَاۖ قَالَتۡ هُوَ مِنۡ عِندِ ٱللَّهِۖ إِنَّ
ٱللَّهَ يَرۡزُقُ مَن يَشَآءُ بِغَيۡرِ حِسَابٍ ٣٨

**39.** A lokacin ne Zakariyya ya kira Ubangijinsa, yana cewa, 'Ya Ubangijina, ba ni zuriya mai tsarki daga wajenKa, haƙiƙa Kai, Mai jin kira ne.

هُنَالِكَ دَعَا زَكَرِيَّا رَبَّهُۥۖ قَالَ رَبِّ هَبۡ
لِي مِن لَّدُنكَ ذُرِّيَّةٗ طَيِّبَةًۖ إِنَّكَ
سَمِيعُ ٱلدُّعَآءِ ٣٩

**40.** Sai mala'iku suka kira shi, yana tsaye yana salla cikin masallaci, 'Allah yana yi maka albishir da Yahya, mai gasgata kalmar Allah, kuma shugaba ne, kuma mai kame kai, kuma Annabi, daga cikin mutanen kirki.'

فَنَادَتۡهُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةُ وَهُوَ قَآئِمٞ يُصَلِّي
فِي ٱلۡمِحۡرَابِ أَنَّ ٱللَّهَ يُبَشِّرُكَ بِيَحۡيَىٰ
مُصَدِّقَۢا بِكَلِمَةٖ مِّنَ ٱللَّهِ وَسَيِّدٗا وَ
حَصُورٗا وَنَبِيّٗا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ٤٠

**41.** Ya ce, 'Ubangiji, yaya zan sami ɗa, alhali tsufa ya kama ni, kuma

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٞ وَقَدۡ بَلَغَنِيَ

matata ba ta haihuwa?’ Ya ce, ‘Haka Allah ke aikata abindaYa so.’

الْكِبَرُ وَامْرَاَتِيْ عَاقِرٌ ؕ قَالَ كَذٰلِكَ
اللّٰهُ يَفْعَلُ مَا يَشَآءُ ﴿٤١﴾

**42.** Ya ce, ‘Ubangijina Ka sanya mini alama.’ Ya ce, ‘Alamarka ka yi kwana uku ba ka magana da mutane, sai nuni. Kuma ka ambaci Ubangijinka da yawa, ka ɗaukaka Shi yammaci da safiya.’

قَالَ رَبِّ اجْعَلْ لِّيْۤ اٰيَةً ؕ قَالَ اٰيَتُكَ اَلَّا
تُكَلِّمَ النَّاسَ ثَلٰثَةَ اَيَّامٍ اِلَّا رَمْزًا ؕ وَ
اذْكُرْ رَّبَّكَ كَثِيْرًا وَّسَبِّحْ بِالْعَشِيِّ وَ
الْاِبْكَارِ ﴿٤٢﴾ ع ١١ ١٢

**R.5**

**43.** Kuma (tuna) lokacin da mala'iku suka ce, ‘Ya ke Maryam, Allah ya zaɓe ki, kuma ya tsarkake ki, kuma ya zaɓe ki a kan sauran matan talikai.

وَاِذْ قَالَتِ الْمَلٰٓئِكَةُ يٰمَرْيَمُ اِنَّ اللّٰهَ
اصْطَفٰىكِ وَطَهَّرَكِ وَاصْطَفٰىكِ عَلٰى
نِسَآءِ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** ‘Ya ke Maryam, yi biyayya ga Ubangijinki, kuma ki yi sujada, kuma ki yi ibada tare da masu ibada.’

يٰمَرْيَمُ اقْنُتِيْ لِرَبِّكِ وَاسْجُدِيْ وَارْكَعِيْ
مَعَ الرّٰكِعِيْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Wannan yana daga cikin labaran ɓoye, Muna aiko maka da shi. Ba tare da su kake ba, lokacin da suke jefa kibiyoyinsu, don a san wane ne zai raini Maryam, kuma ba tare da su kake ba, lokacin da suke jayayya.

ذٰلِكَ مِنْ اَنْۢبَآءِ الْغَيْبِ نُوْحِيْهِ اِلَيْكَ ؕ
وَمَا كُنْتَ لَدَيْهِمْ اِذْ يُلْقُوْنَ اَقْلَامَهُمْ
اَيُّهُمْ يَكْفُلُ مَرْيَمَ ۪ وَمَا كُنْتَ لَدَيْهِمْ
اِذْ يَخْتَصِمُوْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Lokacin da mala'iku suka ce, “Ya ke Maryam, haƙiƙa, Allah yana yi miki albishir da ɗa, ta hanyar kalma taSa, sunansa Almasihu Isa Ɗan Maryam, zai zama mai daraja a duniya da Lahira, kuma yana cikin mutanen kirki.

اِذْ قَالَتِ الْمَلٰٓئِكَةُ يٰمَرْيَمُ اِنَّ اللّٰهَ
يُبَشِّرُكِ بِكَلِمَةٍ مِّنْهُ ۖۗ اسْمُهُ الْمَسِيْحُ
عِيْسَى ابْنُ مَرْيَمَ وَجِيْهًا فِي الدُّنْيَا وَ
الْاٰخِرَةِ وَمِنَ الْمُقَرَّبِيْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** ‘Kuma zai yi wa mutane magana, lokacin da yake cikin shimfiɗar jego, haka lokacin da ya zama cikakken baligi, kuma yana cikin mutanen kirki.”

وَيُكَلِّمُ النَّاسَ فِي الْمَهْدِ وَكَهْلًا وَّمِنَ
الصّٰلِحِيْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ta ce, ‘Ubangijina, ta yaya zan sami ɗa, alhali wani mutum bai sadu da ni ba?’ Ya ce, ‘Haka Allah ke halittar abin da Ya so. Idan Ya hukunta

قَالَتْ رَبِّ اَنّٰى يَكُوْنُ لِيْ وَلَدٌ وَّلَمْ يَمْسَسْنِيْ
بَشَرٌ ؕ قَالَ كَذٰلِكِ اللّٰهُ يَخْلُقُ مَا

يَشَآءُ ۚ إِذَا قَضَىٰٓ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ
كُن فَيَكُونُ ﴿٤٨﴾

yin wani abu, Zai ce da shi, 'Kasance,' sai ya kasance.

وَيُعَلِّمُهُ ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَٱلتَّوْرَىٰةَ
وَٱلْإِنجِيلَ ﴿٤٩﴾

**49.** Kuma Zai sanar da shi Littafi da Hikima da Attaura da Linjila.

وَرَسُولًا إِلَىٰ بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ أَنِّي قَدْ
جِئْتُكُم بِـَٔايَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ ۖ أَنِّيٓ أَخْلُقُ
لَكُم مِّنَ ٱلطِّينِ كَهَيْـَٔةِ ٱلطَّيْرِ فَأَنفُخُ
فِيهِ فَيَكُونُ طَيْرًۢا بِإِذْنِ ٱللَّهِ ۖ وَأُبْرِئُ
ٱلْأَكْمَهَ وَٱلْأَبْرَصَ وَأُحْيِ ٱلْمَوْتَىٰ بِإِذْنِ
ٱللَّهِ ۖ وَأُنَبِّئُكُم بِمَا تَأْكُلُونَ وَمَا
تَدَّخِرُونَ فِي بُيُوتِكُمْ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَـَٔايَةً لَّكُمْ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٥٠﴾

**50.** Kuma zai zama Manzo zuwa ga 'Ya'yan Isra'ila, tare da saƙon, 'Na zo muku da Aya daga Ubangijinku. Zan fito muku da wata halitta daga taɓo, mai kama da siffar tsuntsu, zan busa mata rai, sai ta zama wani abu mai tashi, da yardar Allah, kuma zan warkar da mai dundumi da mai ciwon kuturta, kuma zan rayar da matattu da yardar Allah, kuma zan ba ku labarin abin da za ku ci da wanda za ku adana cikin gidajenku.' Haƙiƙa, akwai Aya gare ku cikin wannan idan kun kasance masu gasgatawa.

وَمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيَّ مِنَ ٱلتَّوْرَىٰةِ
وَلِأُحِلَّ لَكُم بَعْضَ ٱلَّذِي حُرِّمَ عَلَيْكُمْ ۚ
وَجِئْتُكُم بِـَٔايَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ فَٱتَّقُوا
ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿٥١﴾

**51.** 'Kuma ina gasgata abin da ya gabace ni, wato Attaura, kuma zan halatta maku sashin abin da aka haramta maku. Kuma na zo maku da Aya daga Ubangijinku. To, ku tsoraci Allah, kuma ku yi biyayya gareni.

إِنَّ ٱللَّهَ رَبِّي وَرَبُّكُمْ فَٱعْبُدُوهُ ۗ
هَٰذَا صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٥٢﴾

**52.** Haƙiƙa, Allah Shi ne Ubangijina, kuma Shi ne Ubangijinku. To ku bauta maSa. Wannan shi ne tafarki madaidaici.

فَلَمَّآ أَحَسَّ عِيسَىٰ مِنْهُمُ ٱلْكُفْرَ قَالَ
مَنْ أَنصَارِيٓ إِلَى ٱللَّهِ ۖ قَالَ ٱلْحَوَارِيُّونَ
نَحْنُ أَنصَارُ ٱللَّهِ ءَامَنَّا بِٱللَّهِ وَٱشْهَدْ
بِأَنَّا مُسْلِمُونَ ﴿٥٣﴾

**53.** Lokacin da Isa ya ga alamar kafirci daga wajensu, ya ce, 'Ina masu taimako na a cikin tafarkin Allah?' Sai Almajiransa suka ce, 'Mu ne mataimakan Allah, mun ba da gaskiya da Allah, ka shaida cewa mu masu biyayya ne.'

رَبَّنَآ ءَامَنَّا بِمَآ أَنزَلْتَ وَٱتَّبَعْنَا ٱلرَّسُولَ
فَٱكْتُبْنَا مَعَ ٱلشَّٰهِدِينَ ﴿٥٤﴾

**54.** 'Ubangijinmu, mun ba da gaskiya da abin da Ka saukar, kuma mun bi Manzo, rubuta mu cikin masu ba da shaida.'

**55.** Kuma sun yi shiri, sai Allah ya yi naSa shirin, kuma Allah Shi ne mafificin masu shiri.

وَمَكَرُوا وَمَكَرَ اللَّهُ ۖ وَاللَّهُ خَيْرُ
ع ١٣ ١٣ الْمَاكِرِينَ ٥٥

**R.6**

**56.** (Tuna) lokacin da Allah ya ce: ‘Ya Isa, Zan ɗauki ranka (ba ta gicciya ko kisan gilla ba), sa’annan In ɗaukaka ka zuwa gare Ni, sa’annan In tsarkake ka daga ƙare-rayin waɗanda suka kafirta, kuma Zan saka waɗanda suka bi ka sama da waɗanda suka kafirta, har zuwa Ranar Kiyama, sa'annan za a dawo da ku guriNa, don In yi hukunci tsakaninku game da abin da kuka yi saɓani cikinsa.

إِذْ قَالَ اللَّهُ يَا عِيسَىٰ إِنِّي مُتَوَفِّيكَ وَ
رَافِعُكَ إِلَيَّ وَمُطَهِّرُكَ مِنَ الَّذِينَ
كَفَرُوا وَجَاعِلُ الَّذِينَ اتَّبَعُوكَ فَوْقَ
الَّذِينَ كَفَرُوا إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ ۖ ثُمَّ إِلَيَّ
مَرْجِعُكُمْ فَأَحْكُمُ بَيْنَكُمْ فِيمَا كُنْتُمْ
فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ٥٦

**57.** ‘Waɗanda suka kafirta kuwa, zan azabtar da su azaba mai tsanani, a duniya da Lahira, kuma ba su da masu taimako.’

فَأَمَّا الَّذِينَ كَفَرُوا فَأُعَذِّبُهُمْ عَذَابًا
شَدِيدًا فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَمَا لَهُمْ
مِنْ نَاصِرِينَ ٥٧

**58.** ‘Amma waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari, zai cika masu ladaddakinsu. Kuma Allah ba ya son masu laifi.’

وَأَمَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
فَيُوَفِّيهِمْ أُجُورَهُمْ ۗ وَاللَّهُ لَا يُحِبُّ
الظَّالِمِينَ ٥٨

**59.** Saboda haka muke karanta maka wannan daga Ayoyi da Tunatarwa mai hikima.

ذَٰلِكَ نَتْلُوهُ عَلَيْكَ مِنَ الْآيَاتِ وَالذِّكْرِ
الْحَكِيمِ ٥٩

**60.** Haƙiƙa, yadda Isa yake gurin Allah kamar yadda Adam yake ne. Ya halicce shi daga turɓaya, sa'annan Ya ce, masa, ‘Kasance, sai ya kasance.’

إِنَّ مَثَلَ عِيسَىٰ عِنْدَ اللَّهِ كَمَثَلِ آدَمَ ۖ
خَلَقَهُ مِنْ تُرَابٍ ثُمَّ قَالَ لَهُ كُنْ
فَيَكُونُ ٦٠

**61.** Wannan shi ne gaskiya daga Ubangijinka, kada ka zama cikin masu kokwanto.

الْحَقُّ مِنْ رَبِّكَ فَلَا تَكُنْ مِنَ
الْمُمْتَرِينَ ٦١

**62.** To, wanda ya sake jayayya da kai game da shi, bayan sani wanda ya zo maka, ce, ‘Ku zo, mu kira 'ya'yanmu da 'ya'yanku, da matanmu da matanku, da mutanenmu da mutanenku,

فَمَنْ حَاجَّكَ فِيهِ مِنْ بَعْدِ مَا جَاءَكَ مِنَ
الْعِلْمِ فَقُلْ تَعَالَوْا نَدْعُ أَبْنَاءَنَا وَ
أَبْنَاءَكُمْ وَنِسَاءَنَا وَنِسَاءَكُمْ وَأَنْفُسَنَا وَ

أَنفُسَكُمْ ثُمَّ نَبْتَهِلْ فَنَجْعَل لَّعْنَتَ
اللَّهِ عَلَى الْكَاذِبِينَ ﴿٦٢﴾

sa'annan mu roƙi Allah, mu ɗora tsinewar Allah kan maƙaryata.'

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ الْقَصَصُ الْحَقُّ ۚ وَمَا مِنْ
إِلَٰهٍ إِلَّا اللَّهُ ۚ وَإِنَّ اللَّهَ لَهُوَ الْعَزِيزُ
الْحَكِيمُ ﴿٦٣﴾

**63.** Haƙiƙa, wannan shi ne bayani na gaskiya. Babu wani ubangiji sai Allah, kuma Allah Shi ne Mabuwayi, Mai hikima.

فَإِن تَوَلَّوْا فَإِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ
بِالْمُفْسِدِينَ ﴿٦٤﴾ ع ٦ ٩ ١٤

**64.** Idan suka juya baya, to, Allah yana sane da maɓarnata.

**R.7**

قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ تَعَالَوْا إِلَىٰ كَلِمَةٍ
سَوَاءٍ بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمْ أَلَّا نَعْبُدَ إِلَّا
اللَّهَ وَلَا نُشْرِكَ بِهِ شَيْئًا وَلَا يَتَّخِذَ
بَعْضُنَا بَعْضًا أَرْبَابًا مِّن دُونِ اللَّهِ ۚ
فَإِن تَوَلَّوْا فَقُولُوا اشْهَدُوا بِأَنَّا
مُسْلِمُونَ ﴿٦٥﴾

**65.** Ce, 'Ya ku Ma'abuta Littafi, ku zo ga kalma madaidaiciya, tsakanin mu da ku - kada mu bauta wa kowa, sai Allah, kuma kada mu yi maSa tarayya da wani abu, kuma kada sashinmu ya riƙi sashi iyayen giji, maimakon Allah.' Idan suka juya baya, ku ce, 'Ku shaida, mu, masu miƙa wuya ne ga Allah.'

يَا أَهْلَ الْكِتَابِ لِمَ تُحَاجُّونَ فِي إِبْرَاهِيمَ
وَمَا أُنزِلَتِ التَّوْرَاةُ وَالْإِنجِيلُ إِلَّا
مِن بَعْدِهِ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٦٦﴾

**66.** Ya ku Ma'abuta Littafi, me ya sa kuke jayayya game da Ibrahima, alhali ba a saukar da Attaura da Linjila ba, sai baya nasa? Ba kwa fahimta ne?

هَا أَنتُمْ هَٰؤُلَاءِ حَاجَجْتُمْ فِيمَا لَكُم
بِهِ عِلْمٌ فَلِمَ تُحَاجُّونَ فِيمَا لَيْسَ
لَكُم بِهِ عِلْمٌ ۚ وَاللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا
تَعْلَمُونَ ﴿٦٧﴾

**67.** To, ga ku ɗin kun yi jayayya kan abin da kuke da sani game da shi, me ya sa kuke jayayya kan abin da ba ku da sani game da shi? Kuma Allah ne ya sani (wannan abin) ku baku sani ba.

مَا كَانَ إِبْرَاهِيمُ يَهُودِيًّا وَلَا
نَصْرَانِيًّا وَلَٰكِن كَانَ حَنِيفًا مُّسْلِمًا وَ
مَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٦٨﴾

**68.** Ibrahimu bai kasance Bayahude ko Banasare ba, amma ya kasance mai biyayya ga Allah, Musulmi, kuma bai kasance daga masu tara wani da Allah ba.

إِنَّ أَوْلَى النَّاسِ بِإِبْرَاهِيمَ لَلَّذِينَ
اتَّبَعُوهُ وَهَٰذَا النَّبِيُّ وَالَّذِينَ آمَنُوا ۗ
وَاللَّهُ وَلِيُّ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٦٩﴾

**69.** Haƙiƙa, mafi kusancin mutane ga Ibrahima, su ne waɗanda suka bi shi, kuma da wannan Annabi, da waɗanda suka ba da gaskiya da shi. Allah Shi ne masoyin muminai.

**70.** Waɗansu daga ma'abuta Littafi fata suke su ɓatar da ku, ba za su ɓatar da kowa ba sai kansu, amma ba su ganewa.

وَدَّتْ طَّآئِفَةٌ مِّنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ لَوْ
يُضِلُّوْنَكُمْؕ وَمَا يُضِلُّوْنَ اِلَّآ اَنْفُسَهُمْ وَ
مَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٧٠﴾

**71.** Ya ku Ma'abuta Littafi, me ya sa kuke kafircewa Ayoyin Allah, alhali kuna masu shaida?

يٰٓاَهْلَ الْكِتٰبِ لِمَ تَكْفُرُوْنَ بِاٰيٰتِ
اللّٰهِ وَاَنْتُمْ تَشْهَدُوْنَ ﴿٧١﴾

**72.** Ya ku Ma'abuta Littafi, me ya sa kuke cuɗanya gaskiya da ƙarya, kuma kuna ɓoye gaskiya, alhali kuna sane?

يٰٓاَهْلَ الْكِتٰبِ لِمَ تَلْبِسُوْنَ الْحَقَّ
بِالْبَاطِلِ وَ تَكْتُمُوْنَ الْحَقَّ وَ اَنْتُمْ
تَعْلَمُوْنَ ﴿٧٢﴾ ع ٧ ٨ ١٥

**R.8**

**73.** Waɗansu daga Ma'abuta Littafi sun ce, ‘Ku ba da gaskiya da abin da aka saukar ga waɗanda suka ba da gaskiya, farkon rana, ku kafirce ƙarshenta, ko sa dawo.’

وَقَالَتْ طَّآئِفَةٌ مِّنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ
اٰمِنُوْا بِالَّذِيْٓ اُنْزِلَ عَلَى الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا
وَجْهَ النَّهَارِ وَاكْفُرُوْٓا اٰخِرَهٗ لَعَلَّهُمْ
يَرْجِعُوْنَ ﴿٧٣﴾

**74.** Kuma kada ku amince wa kowa, sai wanda ya bi addininku. Ce, ‘Haƙiƙa, shiriya (ta gaskiya) ita ce shiriya ta Allah. Muhimmin abu dai shine kowa ma a aiko masa da shiriya kamar yadda aka aiko muku da shi, ba sai lallai an baku irin abin da aka ba Ma'abuta Littafi ba. In ba haka ba, su (Kafirai) za su sami hujjar jayayya da ku a wurin Ubangijinku. Ce, “Dukkan baiwa a hannun Allah ta ke. Yana ba da ita ga wanda Ya so. Allah, Mayalwaci ne, Masani ne.

وَلَا تُؤْمِنُوْٓا اِلَّا لِمَنْ تَبِعَ دِيْنَكُمْؕ
قُلْ اِنَّ الْهُدٰى هُدَى اللّٰهِۙ اَنْ يُّؤْتٰٓى
اَحَدٌ مِّثْلَ مَآ اُوْتِيْتُمْ اَوْ يُحَآجُّوْكُمْ
عِنْدَ رَبِّكُمْؕ قُلْ اِنَّ الْفَضْلَ بِيَدِ اللّٰهِۚ
يُؤْتِيْهِ مَنْ يَّشَآءُؕ وَاللّٰهُ وَاسِعٌ عَلِيْمٌ ﴿٧٤﴾

**75.** ‘Yana keɓanta wanda Ya so da jinƙanSa; Allah, Ma'abucin babbar baiwa ne.”

يَّخْتَصُّ بِرَحْمَتِهٖ مَنْ يَّشَآءُؕ وَاللّٰهُ
ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيْمِ ﴿٧٥﴾

**76.** A cikin Ma'abuta Littafi, akwai wanda idan ka amince masa kan taskar dukiya, zai mayar maka da ita, kuma akwai wanda idan ka amince masa kan dinari ɗaya, ba zai mayar maka ba, sai ka tsaya kansa da gaske. Don sun ce, ‘Babu laifi a kanmu, cikin cinye

وَمِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ مَنْ اِنْ تَاْمَنْهُ بِقِنْطَارٍ
يُّؤَدِّهٖٓ اِلَيْكَۚ وَمِنْهُمْ مَّنْ اِنْ تَاْمَنْهُ
بِدِيْنَارٍ لَّا يُؤَدِّهٖٓ اِلَيْكَ اِلَّا مَا دُمْتَ
عَلَيْهِ قَآئِمًاؕ ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ قَالُوْا
لَيْسَ عَلَيْنَا فِي الْاُمِّيّٖنَ سَبِيْلٌۚ وَ

haƙƙin marasa ilimi.' Suna faɗar ƙarya game da Allah alhali suna sane.

يَقُولُونَ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ وَهُمْ
يَعْلَمُونَ ﴿٧٦﴾

**77.** A'a. Amma duk wanda ya cika alƙawarinsa, kuma ya tsoraci Allah, haƙiƙa, Allah yana son masu tsoronSa.

بَلَىٰ مَنْ أَوْفَىٰ بِعَهْدِهِ وَاتَّقَىٰ فَإِنَّ اللَّهَ
يُحِبُّ الْمُتَّقِينَ ﴿٧٧﴾

**78.** Waɗanda ke sayar da alƙawarin Allah da rantse-rantsensu, kan kuɗi ƙanƙani, ba su da rabo a lahira, kuma Allah ba zai yi magana da su ba, kuma ba zai dube su ba, ranar ƙiyama, kuma ba zai tsarkake su ba, kuma za su haɗu da azaba mai raɗaɗi.

إِنَّ الَّذِينَ يَشْتَرُونَ بِعَهْدِ اللَّهِ وَ
أَيْمَانِهِمْ ثَمَنًا قَلِيلًا أُولَٰئِكَ لَا
خَلَاقَ لَهُمْ فِي الْآخِرَةِ وَلَا يُكَلِّمُهُمُ
اللَّهُ وَلَا يَنْظُرُ إِلَيْهِمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ
وَلَا يُزَكِّيهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٨﴾

**79.** Kuma a cikinsu akwai waɗanda ke karya harsunansu yayin karatun Littafi, don ku zaci abin da suke karantawa daga Littafi yake, alhali ba daga Littafi yake ba. Suna cewa, 'Shi daga wajen Allah yake;' alhali ba daga wajen Allah yake ba, kuma suna faɗar ƙarya game da Allah, alhali suna sane.

وَإِنَّ مِنْهُمْ لَفَرِيقًا يَلْوُونَ أَلْسِنَتَهُمْ
بِالْكِتَابِ لِتَحْسَبُوهُ مِنَ الْكِتَابِ وَ
مَا هُوَ مِنَ الْكِتَابِ وَيَقُولُونَ هُوَ
مِنْ عِنْدِ اللَّهِ وَمَا هُوَ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ
وَيَقُولُونَ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ وَهُمْ
يَعْلَمُونَ ﴿٧٩﴾

**80.** Bai dace ba ga mutum, a ce, Allah ya ba shi Littafi da Hukunci da Annabta, sa'annan ya ce wa mutane, 'Ku zama masu bauta mini maimakon Allah;' sai dai ya ce, 'Ku zama masu bauta wa Ubangiji, don kuna koyar da Littafi, kuma kuna karanta shi.'

مَا كَانَ لِبَشَرٍ أَنْ يُؤْتِيَهُ اللَّهُ
الْكِتَابَ وَالْحُكْمَ وَالنُّبُوَّةَ ثُمَّ يَقُولَ
لِلنَّاسِ كُونُوا عِبَادًا لِي مِنْ دُونِ اللَّهِ
وَلَٰكِنْ كُونُوا رَبَّانِيِّينَ بِمَا كُنْتُمْ
تُعَلِّمُونَ الْكِتَابَ وَبِمَا كُنْتُمْ
تَدْرُسُونَ ﴿٨٠﴾

**81.** Kuma ba zai hore ku ba, ku riƙi mala'iku da Annabawa iyayengiji maimakon Allah. Yaya zai hore ku da kafirci, bayan kun miƙa wuya?

وَلَا يَأْمُرَكُمْ أَنْ تَتَّخِذُوا الْمَلَائِكَةَ
وَالنَّبِيِّينَ أَرْبَابًا ۗ أَيَأْمُرُكُمْ بِالْكُفْرِ
بَعْدَ إِذْ أَنْتُمْ مُسْلِمُونَ ﴿٨١﴾ ع ٨ ٩ ١٦

**R.9**

**82.** Tuna lokacin da Allah ya karɓi alƙawarin (mutane) daga Annabawa, cewa, 'Idan Na ba ku Littafi da Hikima, sa'annan Manzo ya zo maku, yana mai gasgata abin da ke tare da ku, za ku ba da gaskiya da shi, kuma

وَإِذْ أَخَذَ اللَّهُ مِيثَاقَ النَّبِيِّينَ
لَمَا آتَيْتُكُمْ مِنْ كِتَابٍ وَحِكْمَةٍ
ثُمَّ جَاءَكُمْ رَسُولٌ مُصَدِّقٌ لِمَا
مَعَكُمْ لَتُؤْمِنُنَّ بِهِ وَلَتَنْصُرُنَّهُ ۚ قَالَ

za ku taimake shi.’ Ya ce, ‘Kun yarda, kuma kun karɓi alƙawari Na a kan haka?’ Suka ce, ‘Mun yarda.’ Ya `ce, ‘To, ku shaida, Ni ma ina cikin masu shaidawa tare da ku.’

ءَاَقْرَرْتُمْ وَاَخَذْتُمْ عَلٰى ذٰلِكُمْ اِصْرِيْ ط
قَالُوْٓا اَقْرَرْنَا ط قَالَ فَاشْهَدُوْا وَاَنَا
مَعَكُمْ مِّنَ الشّٰهِدِيْنَ ﴿٨٢﴾

**83.** Duk wanda ya juya baya daga bisani, waɗannan sune fasiƙai.

فَمَنْ تَوَلّٰى بَعْدَ ذٰلِكَ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ
الْفٰسِقُوْنَ ﴿٨٣﴾

**84.** Shin wani addini suke nema ban da na Allah, alhali waɗanda ke cikin sammai da ƙasa suna miƙa wuya gare Shi, ko sun so ko sun ƙi, kuma za a mai da su zuwa gare Shi?

اَفَغَيْرَ دِيْنِ اللّٰهِ يَبْغُوْنَ وَلَهٗٓ اَسْلَمَ
مَنْ فِى السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ طَوْعًا وَّ
كَرْهًا وَّاِلَيْهِ يُرْجَعُوْنَ ﴿٨٤﴾

**85.** Ce, ‘Mun ba da gaskiya da Allah da abin da aka saukar gare mu, da abin da aka saukar ga Ibrahima da Isma'ila da Is'haƙa da Yaƙuba da 'ya'yansa. Kuma da abin da aka ba Musa da Isa da sauran Annabawa, daga Ubangijinsu. Ba ma nuna bambanci tsakanin ɗaya daga cikinsu, kuma mun miƙa wuya gare Shi.’

قُلْ اٰمَنَّا بِاللّٰهِ وَمَآ اُنْزِلَ عَلَيْنَا وَمَآ
اُنْزِلَ عَلٰٓى اِبْرٰهِيْمَ وَاِسْمٰعِيْلَ وَ
اِسْحٰقَ وَيَعْقُوْبَ وَالْاَسْبَاطِ وَمَآ
اُوْتِيَ مُوْسٰى وَعِيْسٰى وَالنَّبِيُّوْنَ مِنْ
رَّبِّهِمْ ص لَا نُفَرِّقُ بَيْنَ اَحَدٍ مِّنْهُمْ ز وَ
نَحْنُ لَهٗ مُسْلِمُوْنَ ﴿٨٥﴾

**86.** Kuma wanda ya nemi wani addini banda Musulunci, ba za’a karɓa daga gareshi ba, kuma a Lahira yana cikin masu taɓewa.

وَمَنْ يَّبْتَغِ غَيْرَ الْاِسْلَامِ دِيْنًا فَلَنْ
يُّقْبَلَ مِنْهُ ج وَهُوَ فِى الْاٰخِرَةِ مِنَ
الْخٰسِرِيْنَ ﴿٨٦﴾

**87.** Yaya Allah zai shiryi mutanen da suka kafirta bayan sun ba da gaskiya, kuma sun shaida cewa lalle wannan Manzo gaskiya ne, kuma hujjoji sun zo masu? Allah ba zai shiryi mutane azzalumai ba.

كَيْفَ يَهْدِى اللّٰهُ قَوْمًا كَفَرُوْا بَعْدَ
اِيْمَانِهِمْ وَشَهِدُوْٓا اَنَّ الرَّسُوْلَ
حَقٌّ وَّجَآءَهُمُ الْبَيِّنٰتُ ط وَاللّٰهُ لَا
يَهْدِى الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٨٧﴾

**88.** Sakamakon waɗannan shi ne, tsinewar Allah da mala'iku da mutane gaba ɗaya, ta hau kansu.

اُولٰٓئِكَ جَزَآؤُهُمْ اَنَّ عَلَيْهِمْ لَعْنَةَ
اللّٰهِ وَالْمَلٰٓئِكَةِ وَالنَّاسِ اَجْمَعِيْنَ ﴿٨٨﴾

**89.** Suna masu dauwama cikinta, ba za’a sassauta musu azaba ba, kuma ba za a saurara musu ba.

خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ج لَا يُخَفَّفُ عَنْهُمُ
الْعَذَابُ وَلَا هُمْ يُنْظَرُوْنَ ﴿٨٩﴾

**90.** Sai fa, waɗanda suka tuba bayan haka kuma suka gyara halayya tasu.

اِلَّا الَّذِيْنَ تَابُوْا مِنْ بَعْدِ ذٰلِكَ وَ

To, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

أَصْلَحُوا فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٩٠﴾

**91.** Haƙiƙa, waɗanda suka kafirta bayan sun ba da gaskiya, sa'annan suka daɗa kafirci, ba za a karɓi tubansu ba, kuma waɗannan sune ɓatattu, (waɗanda suka ɓata).

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بَعْدَ إِيمَانِهِمْ
ثُمَّ ازْدَادُوا كُفْرًا لَّن تُقْبَلَ تَوْبَتُهُمْ
وَأُولَٰئِكَ هُمُ الضَّالُّونَ ﴿٩١﴾

**92.** Haƙiƙa, waɗanda suka kafirta, kuma suka mutu suna kafirai, idan ɗayansu zai ba da dukkan ƙasa cike da zinari, don ya fanshi kansa da shi, ba za'a karɓa ba.Waɗannan za su hadu da azaba mai raɗaɗi, kuma ba su da masu taimako.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَمَاتُوا وَهُمْ كُفَّارٌ
فَلَن يُقْبَلَ مِنْ أَحَدِهِم مِّلْءُ الْأَرْضِ
ذَهَبًا وَلَوِ افْتَدَىٰ بِهِ أُولَٰئِكَ لَهُمْ
عَذَابٌ أَلِيمٌ وَمَا لَهُم مِّن نَّاصِرِينَ ﴿٩٢﴾

JUZU'I NA 4

**R.10**

**93.** Ba za ku taɓa samun tabbatar nagarta ba, sai kun ciyar daga abin da kuke so, kuma duk abin da kuka ciyar, Allah yana sane da shi.

لَن تَنَالُوا الْبِرَّ حَتَّىٰ تُنفِقُوا
مِمَّا تُحِبُّونَ وَمَا تُنفِقُوا مِن شَيْءٍ
فَإِنَّ اللَّهَ بِهِ عَلِيمٌ ﴿٩٣﴾

**94.** Dukkan abinci ya kasance halaliya ga 'Ya'yan Isra'ila, sai fa abin da Isra'il ya haramta wa kansa, kafin a saukar da Attaura. Ce, 'Ku kawo Attaura ku karanta ta, idan ku masu gaskiya ne.'

كُلُّ الطَّعَامِ كَانَ حِلًّا لِّبَنِي
إِسْرَائِيلَ إِلَّا مَا حَرَّمَ إِسْرَائِيلُ
عَلَىٰ نَفْسِهِ مِن قَبْلِ أَن تُنَزَّلَ
التَّوْرَاةُ قُلْ فَأْتُوا بِالتَّوْرَاةِ
فَاتْلُوهَا إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٩٤﴾

**95.** To, duk wanda ya ƙaga wa Allah ƙarya bayan haka waɗannan su ne azzalumai

فَمَنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ الْكَذِبَ مِن بَعْدِ
ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Ce, 'Allah ya yi gaskiya; ku bi addinin Ibrahima bawan Allah; bai kasance daga masu yi wa Allah tarayya da wani ba.'

قُلْ صَدَقَ اللَّهُ فَاتَّبِعُوا مِلَّةَ
إِبْرَاهِيمَ حَنِيفًا وَمَا كَانَ مِنَ
الْمُشْرِكِينَ ﴿٩٦﴾

**97.** Haƙiƙa, Ɗakin ibada na farko wanda aka gina wa mutane, shi ne wanda ke Bakka, mai cike da albarka, kuma shiriya ne ga mutane.

إِنَّ أَوَّلَ بَيْتٍ وُضِعَ لِلنَّاسِ لَلَّذِي
بِبَكَّةَ مُبَارَكًا وَهُدًى لِّلْعَالَمِينَ ﴿٩٧﴾

**98.** A cikinsa akwai Ayoyi mabayyana, Matsayin Ibrahima cikinsa yake, wanda ya shiga cikinsa ya zama cikin aminci. Ziyarar Ɗaki ga wanda ya sami ikon zuwa, wajibi ne na Allah a kan mutane. Wanda ya butulce kuwa, Allah Mawadaci ne daga barin talikai.

فِيهِ ءَايَٰتٌۢ بَيِّنَٰتٌ مَّقَامُ إِبْرَٰهِيمَ ۖ وَ
مَن دَخَلَهُۥ كَانَ ءَامِنًا ۗ وَلِلَّهِ عَلَى ٱلنَّاسِ
حِجُّ ٱلْبَيْتِ مَنِ ٱسْتَطَاعَ إِلَيْهِ سَبِيلًا ۚ
وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَنِىٌّ عَنِ
ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٩٨﴾

**99.** Ce, 'Ya ku Ma'abuta Littafi, me ya sa kuke kafirce wa Ayoyin Allah, alhali Allah Mai shaida ne kan abin da kuke aikatawa?'

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لِمَ تَكْفُرُونَ
بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ وَٱللَّهُ شَهِيدٌ عَلَىٰ مَا
تَعْمَلُونَ ﴿٩٩﴾

**100.** Ce, 'Ya ku Ma'abuta Littafi, me ya sa kuke korar wanda ya ba da gaskiya daga tafarkin Allah, kuna neman gurgunta ta, alhali ku masu shaida ne? Allah ba ya sha'afa game da abin da kuke aikatawa.'

قُلْ يَٰٓأَهْلَ ٱلْكِتَٰبِ لِمَ تَصُدُّونَ عَن
سَبِيلِ ٱللَّهِ مَنْ ءَامَنَ تَبْغُونَهَا
عِوَجًا وَأَنتُمْ شُهَدَآءُ ۗ وَمَا ٱللَّهُ
بِغَٰفِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya, idan kuka biyewa waɗansu daga cikin waɗanda aka ba Littafi, sa mai da ku kafirai bayan kun ba da gaskiya.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِن تُطِيعُوا۟
فَرِيقًا مِّنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ
يَرُدُّوكُم بَعْدَ إِيمَٰنِكُمْ كَٰفِرِينَ ﴿١٠١﴾

**102.** Yaya za ku kafirta kuwa, ga ku ana karanta maku Ayoyin Allah, kuma ManzonSa yana cikinku? Kuma wanda ya kama Allah, haƙiƙa an shirye shi kan tafarki madaidaici.

وَكَيْفَ تَكْفُرُونَ وَأَنتُمْ تُتْلَىٰ
عَلَيْكُمْ ءَايَٰتُ ٱللَّهِ وَفِيكُمْ رَسُولُهُۥ ۗ وَ
مَن يَعْتَصِم بِٱللَّهِ فَقَدْ هُدِىَ إِلَىٰ
صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٠٢﴾ ع ١٠ ١

**R.11**

**103.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku tsoraci Allah yadda ya dace da Shi kuma kada ku mutu sai kuna Musulmi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ ٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ حَقَّ
تُقَاتِهِۦ وَلَا تَمُوتُنَّ إِلَّا وَأَنتُم
مُّسْلِمُونَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Kuma ku yi riƙo da igiyar Allah ƙam-ƙam, kada ku rarraba, kuma ku tuna ni'imar Allah da ya yi maku, loƙacin da kuka kasance maƙiyan juna, sai ya haɗa zukatanku kan soyayya, kuka zama 'yan'uwan juna

وَٱعْتَصِمُوا۟ بِحَبْلِ ٱللَّهِ جَمِيعًا وَلَا
تَفَرَّقُوا۟ ۚ وَٱذْكُرُوا۟ نِعْمَتَ ٱللَّهِ عَلَيْكُمْ
إِذْ كُنتُمْ أَعْدَآءً فَأَلَّفَ بَيْنَ قُلُوبِكُمْ
فَأَصْبَحْتُم بِنِعْمَتِهِۦٓ إِخْوَٰنًا وَكُنتُمْ

saboda ni'ima taSa. Kuma kun kasance daf bakin ramin wuta, sai Ya kuɓutar da ku daga afkawa cikinta. Haka Allah ke bayyana maku AyoyinSa don ku shiriya.

عَلَىٰ شَفَا حُفْرَةٍ مِّنَ النَّارِ فَأَنقَذَكُم
مِّنْهَا ۗ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ آيَاتِهِ
لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Kuma a riƙa samun jama'a cikinku masu kira zuwa ga alheri, su yi horo kan nagarta, kuma su hana aikin ashsha. Waɗannan sune masu rabauta.

وَلْتَكُن مِّنكُمْ أُمَّةٌ يَدْعُونَ إِلَى الْخَيْرِ
وَيَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ
الْمُنكَرِ ۚ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿١٠٥﴾

**106.** Kuma kada ku zama kamar waɗanda suka rarraba, kuma suka yi saɓani bayan hujjoji sun zo masu.Waɗannan za su haɗu da azaba mai muni.

وَلَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ تَفَرَّقُوا وَ
اخْتَلَفُوا مِن بَعْدِ مَا جَاءَهُمُ
الْبَيِّنَاتُ ۚ وَأُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٠٦﴾

**107.** Ranar da waɗansu fuskoki za su yi fari, waɗansu fuskoki kuma su yi baƙi. Waɗanda fuskokinsu suka yi baƙi, kuwa za a ce da su, 'Kun kafirta ne bayan kun ba da gaskiya? To, ku ɗanɗani azaba saboda kafircin da kuka yi.'

يَوْمَ تَبْيَضُّ وُجُوهٌ وَتَسْوَدُّ وُجُوهٌ ۚ
فَأَمَّا الَّذِينَ اسْوَدَّتْ وُجُوهُهُمْ
أَكَفَرْتُم بَعْدَ إِيمَانِكُمْ فَذُوقُوا
الْعَذَابَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Amma waɗanda fuskokinsu suka yi fari, za su shiga cikin jinƙan Allah, za su dauwama ciki.

وَأَمَّا الَّذِينَ ابْيَضَّتْ وُجُوهُهُمْ فَفِي
رَحْمَةِ اللَّهِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Waɗannan Ayoyin Allah ne ƙunshe da gaskiya, Muna karanta su gare ka. Allah ba ya nufin zalumci ga halittu.

تِلْكَ آيَاتُ اللَّهِ نَتْلُوهَا عَلَيْكَ بِالْحَقِّ ۗ
وَمَا اللَّهُ يُرِيدُ ظُلْمًا لِّلْعَالَمِينَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Abin da ke cikin sammai da abin da ke cikin ƙasa duk na Allah ne, kuma za a mai da al'amura ga Allah don yin hukunci na ƙarshe.

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ وَإِلَى
ع ١١ ٨ ٢ اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿١١٠﴾

**R.12**

**111.** Ku ne al'umma mafificiya, da aka tayar don amfanin mutane, kuna horo da kyawawan ayyuka, kuma kuna hana aikin ashsha, kuma kuna ba da gaskiya da Allah. Da Ma'abuta Littafi sun ba

كُنتُمْ خَيْرَ أُمَّةٍ أُخْرِجَتْ لِلنَّاسِ
تَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ وَتَنْهَوْنَ عَنِ
الْمُنكَرِ وَتُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ ۗ وَلَوْ آمَنَ أَهْلُ

da gaskiya, da zai fiye masu. A cikinsu akwai muminai, mafi yawa daga cikinsu kuwa fasiƙai ne.

الْكِتٰبِ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ ۚ مِنْهُمُ
الْمُؤْمِنُوْنَ وَاَكْثَرُهُمُ الْفٰسِقُوْنَ ﴿١١١﴾

**112.** Ba za su cuce ku ba, sai dai ɗan ƙwarzane, kuma idan suka yaƙe ku, za su juya maku baya, sa'annan ba za a taimake su ba.

لَنْ يَّضُرُّوْكُمْ اِلَّآ اَذًى ۚ وَ اِنْ
يُّقَاتِلُوْكُمْ يُوَلُّوْكُمُ الْاَدْبَارَ ۫ ثُمَّ لَا
يُنْصَرُوْنَ ﴿١١٢﴾

**113.** Za'a gama su da wulaƙanci ko ina aka same su, sai fa idan sun sami kariya daga alƙawarin Allah da alƙawarin mutane. Sun cancanci fushin Allah, kuma an rufe su da ƙasƙanci. Don sun kasance suna kafirce wa Ayoyin Allah, kuma suna neman kashe Annabawa ba a kan haƙƙi ba. Don sun yi tawaye kuma sun ƙetare iyaka.

ضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ الذِّلَّةُ اَيْنَ مَا ثُقِفُوْٓا
اِلَّا بِحَبْلٍ مِّنَ اللّٰهِ وَحَبْلٍ مِّنَ النَّاسِ وَ
بَآءُوْ بِغَضَبٍ مِّنَ اللّٰهِ وَضُرِبَتْ عَلَيْهِمُ
الْمَسْكَنَةُ ۚ ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ كَانُوْا
يَكْفُرُوْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَ يَقْتُلُوْنَ
الْاَنْبِيَآءَ بِغَيْرِ حَقٍّ ۚ ذٰلِكَ بِمَا عَصَوْا
وَّكَانُوْا يَعْتَدُوْنَ ﴿١١٣﴾

**114.** Ba daidai suke ba. A cikin Ma'abuta Littafi, akwai mutane masu tsayawa daram kan alƙawarinsu, suna karanta Ayoyin Allah cikin lokatan dare kuma suna sujada.

لَيْسُوْا سَوَآءً ۚ مِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ اُمَّةٌ
قَآئِمَةٌ يَّتْلُوْنَ اٰيٰتِ اللّٰهِ اٰنَآءَ الَّيْلِ وَ
هُمْ يَسْجُدُوْنَ ﴿١١٤﴾

**115.** Suna ba da gaskiya da Allah da Ranar Lahira, kuma suna horo da nagarta kuma suna hana aikin ashsha, kuma suna gasa da juna kan ayyukan kirki. Waɗannan suna cikin mutanen kirki.

يُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَ الْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَ
يَاْمُرُوْنَ بِالْمَعْرُوْفِ وَيَنْهَوْنَ عَنِ
الْمُنْكَرِ وَيُسَارِعُوْنَ فِي الْخَيْرٰتِ ۚ وَ
اُولٰٓئِكَ مِنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿١١٥﴾

**116.** Kuma duk abin da suka aikata nagari, ba za’a haramta musu ladansu ba. Kuma Allah yana sane da masu tsoronSa.

وَمَا يَفْعَلُوْا مِنْ خَيْرٍ فَلَنْ يُّكْفَرُوْهُ ۚ وَ
اللّٰهُ عَلِيْمٌۢ بِالْمُتَّقِيْنَ ﴿١١٦﴾

**117.** Haƙiƙa, waɗanda suka kafirta, dukiyoyinsu da 'ya'yansu ba za su amfana musu komai ba, game da Allah, kuma waɗannan su ne 'yan Wuta, za su dauwama cikinta.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَنْ تُغْنِيَ عَنْهُمْ
اَمْوَالُهُمْ وَلَآ اَوْلَادُهُمْ مِّنَ اللّٰهِ
شَيْـًٔا ۚ وَاُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ ۚ هُمْ
فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿١١٧﴾

**118.** Misalin abin da suke ciyarwa a wannan rayuwa ta duniya, kamar iska ce ɗauke da matsanancin sanyi, ta faɗa kan gonar mutane da suka cuci kansu, sai ta halakar da ita. Kuma Allah bai cuce su ba, amma sune suka cuci kansu.

مَثَلُ مَا يُنْفِقُوْنَ فِيْ هٰذِهِ الْحَيٰوةِ
الدُّنْيَا كَمَثَلِ رِيْحٍ فِيْهَا صِرٌّ
اَصَابَتْ حَرْثَ قَوْمٍ ظَلَمُوْٓا
اَنْفُسَهُمْ فَاَهْلَكَتْهُ ؕ وَمَا ظَلَمَهُمُ
اللّٰهُ وَلٰكِنْ اَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُوْنَ ﴿۱۱۸﴾

**119.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, kada ku yi abokan sirri daga mutanen da ba naku ba, ba za su gushe ba, suna neman rusa ku, kuma fata suke ku shiga cikin wahala. Haƙiƙa, ƙiyayya ta fito fili daga bakunansu, kuma abin da zukatansu ke ɓoyewa ya fi muni. Mun bayyana maku umurni idan ku masu fahimta ne.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَّخِذُوْا بِطَانَةً
مِّنْ دُوْنِكُمْ لَا يَاْلُوْنَكُمْ خَبَالًا ؕ وَدُّوْا
مَا عَنِتُّمْ ۚ قَدْ بَدَتِ الْبَغْضَآءُ مِنْ
اَفْوَاهِهِمْ ۚۖ وَمَا تُخْفِيْ صُدُوْرُهُمْ
اَكْبَرُ ؕ قَدْ بَيَّنَّا لَكُمُ الْاٰيٰتِ اِنْ كُنْتُمْ
تَعْقِلُوْنَ ﴿۱۱۹﴾

**120.** Ga ku, ku ne kuke son su, su kuwa ba sa son ku, alhali kuna ba da gaskiya da Littafi gaba ɗayansa. Idan suka haɗu da ku su ce, 'Mun ba da gaskiya,' Idan suka kaɗaita kuwa, su ciji yatsunsu don jin haushin ku. Ce, 'Ku mutu da haushinku. Haƙiƙa, Allah yana sane da abin da ke cikin zukata.'

هٰٓاَنْتُمْ اُولَآءِ تُحِبُّوْنَهُمْ وَلَا يُحِبُّوْنَكُمْ
وَتُؤْمِنُوْنَ بِالْكِتٰبِ كُلِّهٖ ۚ وَاِذَا لَقُوْكُمْ
قَالُوْٓا اٰمَنَّا ۚۖ وَاِذَا خَلَوْا عَضُّوْا عَلَيْكُمُ
الْاَنَامِلَ مِنَ الْغَيْظِ ؕ قُلْ مُوْتُوْا
بِغَيْظِكُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ
الصُّدُوْرِ ﴿۱۲۰﴾

**121.** Idan alheri ya same ku yana baƙanta musu rai, idan abin ƙi ya same ku kuwa, sai su yi murna da shi. Amma idan kuka yi haƙuri kuma ku ka tsoraci Allah, makircinsu ba zai cuce ku da komai ba. Haƙiƙa, Allah yana kewaye da abin da suke aikatawa.

اِنْ تَمْسَسْكُمْ حَسَنَةٌ تَسُؤْهُمْ ؗ وَاِنْ
تُصِبْكُمْ سَيِّئَةٌ يَّفْرَحُوْا بِهَا ؕ وَاِنْ
تَصْبِرُوْا وَتَتَّقُوْا لَا يَضُرُّكُمْ
كَيْدُهُمْ شَيْئًا ؕ اِنَّ اللّٰهَ بِمَا يَعْمَلُوْنَ
مُحِيْطٌ ﴿۱۲۱﴾ ع ۱۲ ۱۱ ۳

**R.13**

**122.** Kuma tuna lokacin da ka yi sammako daga gidanka, kana tsayar da muminai gurarен tsayuwa gun yaƙi. Kuma Allah Mai ji ne, Masani ne.

وَاِذْ غَدَوْتَ مِنْ اَهْلِكَ تُبَوِّئُ
الْمُؤْمِنِيْنَ مَقَاعِدَ لِلْقِتَالِ ؕ وَاللّٰهُ
سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿۱۲۲﴾

**123.** Lokacin da ƙungiyoyi biyu daga cikinku suka so su nuna raki, duk da Allah ne Masoyinsu. Kuma ga Allah muminai ya cancanta su dogara.

اِذْ هَمَّتْ طَّآئِفَتٰنِ مِنْكُمْ اَنْ تَفْشَلَا ۙ
وَاللّٰهُ وَلِيُّهُمَا ؕ وَعَلَى اللّٰهِ
فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُوْنَ ﴿۱۲۳﴾

**124.** Haƙiƙa, Allah ya taimake ku a Badar, lokacin kuna masu rauni. To, ku dogara da Allah, Mai kare ku, don ku nuna godiya.

وَلَقَدْ نَصَرَكُمُ اللّٰهُ بِبَدْرٍ وَّاَنْتُمْ اَذِلَّةٌ ۚ فَاتَّقُوا اللّٰهَ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Lokacin da kake cewa muminai, ‘Bai ishe ku ba, Ubangijinku ya taimake ku da mala'iku dubu uku da za'a saukar?’

اِذْ تَقُوْلُ لِلْمُؤْمِنِيْنَ اَلَنْ يَّكْفِيَكُمْ اَنْ يُّمِدَّكُمْ رَبُّكُمْ بِثَلٰثَةِ اٰلٰفٍ مِّنَ الْمَلٰٓئِكَةِ مُنْزَلِيْنَ ﴿١٢٥﴾

**126.** Tabbas, idan kuka jure kuma kuka tsoraci Allah, in har suka afko kanku cikin wannan garaje nasu, Ubangijinku zai taimake ku da mala'iku dubu biyar masu kai hari da zafi.

بَلٰٓى ۙ اِنْ تَصْبِرُوْا وَتَتَّقُوْا وَيَاْتُوْكُمْ مِّنْ فَوْرِهِمْ هٰذَا يُمْدِدْكُمْ رَبُّكُمْ بِخَمْسَةِ اٰلٰفٍ مِّنَ الْمَلٰٓئِكَةِ مُسَوِّمِيْنَ ﴿١٢٦﴾

**127.** Allah ya yi wannan alkawari ne kawai don albishir gare ku, kuma don zukatanku su nutsu da shi. Babu wani taimako sai fa daga wajen Allah, Mabuwayi, Mai hikima.

وَمَا جَعَلَهُ اللّٰهُ اِلَّا بُشْرٰى لَكُمْ وَلِتَطْمَئِنَّ قُلُوْبُكُمْ بِهٖ ۗ وَمَا النَّصْرُ اِلَّا مِنْ عِنْدِ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْحَكِيْمِ ﴿١٢٧﴾

**128.** Don Allah ya yanke gefen waɗanda suka kafirta, ko ya tozarta su, sai su juya a ƙasƙance.

لِيَقْطَعَ طَرَفًا مِّنَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اَوْ يَكْبِتَهُمْ فَيَنْقَلِبُوْا خَآئِبِيْنَ ﴿١٢٨﴾

**129.** Babu abin da ya shafe ka game da lamarin, ko Ya yafe masu ko Ya azabtar da su, su dai masu laifi ne.

لَيْسَ لَكَ مِنَ الْاَمْرِ شَيْءٌ اَوْ يَتُوْبَ عَلَيْهِمْ اَوْ يُعَذِّبَهُمْ فَاِنَّهُمْ ظٰلِمُوْنَ ﴿١٢٩﴾

**130.** Abin da ke cikin sammai da abin da ke cikin ƙasa na Allah ne. Yana yi wa wanda ya so gafara, kuma yana azabtar da wanda ya so. Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

وَلِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ۭ يَغْفِرُ لِمَنْ يَّشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَنْ يَّشَآءُ ۭ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٣٠﴾ ع ١٣ ٩ ٤

**R.14**

**131.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, kada ku ci riba (kuɗin-ruwa) ninkin ba ninkin, kuma ku tsoraci Allah, don ku rabauta.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَاْكُلُوا الرِّبٰوٓا اَضْعَافًا مُّضٰعَفَةً ۠ وَاتَّقُوا اللّٰهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿١٣١﴾

**132.** Kuma ku kiyayi Wuta wadda aka tanadar wa kafirai.

وَاتَّقُوا النَّارَ الَّتِيْٓ اُعِدَّتْ لِلْكٰفِرِيْنَ ﴿١٣٢﴾

**133.** Kuma ku yi biyayya ga Allah da Manzo, don a yi maku rahama.

وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَالرَّسُولَ لَعَلَّكُمْ
تُرْحَمُونَ ﴿١٣٢﴾

**134.** Kuma ku yi rige-rige zuwa ga gafara daga Ubangijinku, da Aljanna wadda faɗinta kamar sammai da ƙasa, an tanade ta ga masu tsoron Allah.

وَسَارِعُوا إِلَىٰ مَغْفِرَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ وَ
جَنَّةٍ عَرْضُهَا السَّمَاوَاتُ وَالْأَرْضُ
أُعِدَّتْ لِلْمُتَّقِينَ ﴿١٣٣﴾

**135.** Waɗanda ke ciyarwa a loƙacin yalwa da lokacin wahala, da masu haɗiye fushi, da masu yafewa mutane, kuma Allah yana son masu kyautatawa.

الَّذِينَ يُنفِقُونَ فِي السَّرَّاءِ وَالضَّرَّاءِ
وَالْكَاظِمِينَ الْغَيْظَ وَالْعَافِينَ عَنِ
النَّاسِ ۗ وَاللَّهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٣٤﴾

**136.** Kuma waɗanda idan suka aikata mummunan abu ko suka cuci kansu, suna tuna Allah, kuma suna neman a gafarta masu laifukansu - wanene ke gafarta laifuka banda Allah - kuma ba sa nacewa kan abin da suka aikata, a kan suna sane.

وَالَّذِينَ إِذَا فَعَلُوا فَاحِشَةً أَوْ ظَلَمُوا
أَنفُسَهُمْ ذَكَرُوا اللَّهَ فَاسْتَغْفَرُوا
لِذُنُوبِهِمْ وَمَن يَغْفِرُ الذُّنُوبَ
إِلَّا اللَّهُ وَلَمْ يُصِرُّوا عَلَىٰ مَا فَعَلُوا
وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿١٣٥﴾

**137.** Waɗannan sakamakonsu gafara daga Ubangijinsu, da gidajen Aljanna, waɗanda ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu, wanda za su dauwama ciki. Kuma sakamakon masu aiki nagari ya yi kyau.

أُولَٰئِكَ جَزَاؤُهُم مَّغْفِرَةٌ مِّن رَّبِّهِمْ
وَجَنَّاتٌ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ
خَالِدِينَ فِيهَا ۚ وَنِعْمَ أَجْرُ الْعَامِلِينَ ﴿١٣٦﴾

**138.** Haƙiƙa, wasu zamani (masu) yawa sun shuɗe a gabaninku, to, ku yi tafiya cikin ƙasa (duniya), ku ga yadda ƙarshen masu ƙaryata (Manzanni) ya kasance.

قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلِكُمْ سُنَنٌ فَسِيرُوا
فِي الْأَرْضِ فَانظُرُوا كَيْفَ كَانَ
عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِينَ ﴿١٣٧﴾

**139.** Wannan (Kur'ani) bayani ne ga mutane, da shiriya da wa'azi ga masu tsoron Allah.

هَٰذَا بَيَانٌ لِّلنَّاسِ وَهُدًى وَمَوْعِظَةٌ
لِّلْمُتَّقِينَ ﴿١٣٨﴾

**140.** Kada ku karaya, kuma kada ku damu, haƙiƙa, ku ne masu nasara, idan kun zama muminai na gaskiya.

وَلَا تَهِنُوا وَلَا تَحْزَنُوا وَأَنتُمُ
الْأَعْلَوْنَ إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٣٩﴾

**141.** Idan an yi muku rauni, su ma mutanen kafirai, an yi musu rauni makamancinsa. Irin waɗannan ranaku

إِن يَمْسَسْكُمْ قَرْحٌ فَقَدْ مَسَّ الْقَوْمَ
قَرْحٌ مِّثْلُهُ ۚ وَتِلْكَ الْأَيَّامُ نُدَاوِلُهَا

بَيْنَ النَّاسِ ۚ وَلِيَعْلَمَ اللّٰهُ الَّذِيْنَ
اٰمَنُوْا وَيَتَّخِذَ مِنْكُمْ شُهَدَآءَ ؕ وَاللّٰهُ لَا
يُحِبُّ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٤١﴾

juya su Muke tsakanin mutane, kuma don Allah ya rarrabe da waɗanda suka ba da gaskiya, kuma ya fidda shaidu daga cikin ku. Kuma Allah ba ya son marasa adalci.

وَلِيُمَحِّصَ اللّٰهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَيَمْحَقَ
الْكٰفِرِيْنَ ﴿١٤٢﴾

**142.** Kuma don Allah yana so ya tsarkake waɗanda suka ba da gaskiya, kuma ya murƙushe kafirai.

اَمْ حَسِبْتُمْ اَنْ تَدْخُلُوا الْجَنَّةَ وَلَمَّا
يَعْلَمِ اللّٰهُ الَّذِيْنَ جٰهَدُوْا مِنْكُمْ وَ
يَعْلَمَ الصّٰبِرِيْنَ ﴿١٤٣﴾

**143.** Ku na zato ne za ku shiga aljanna, tun kafin Allah ya rarrabe da waɗanda suka yi jihadi daga cikinku, kuma ya rarrabe da masu juriya?

وَلَقَدْ كُنْتُمْ تَمَنَّوْنَ الْمَوْتَ مِنْ قَبْلِ
اَنْ تَلْقَوْهُ ۪ فَقَدْ رَاَيْتُمُوْهُ وَاَنْتُمْ
تَنْظُرُوْنَ ﴿١٤٤﴾ ع ١٤ ١٤ ٥

**144.** Ku kan yi burin mutuwa, kafin ku haɗu da ita, to yanzu kun ganta ƙuru-ƙuru, kun yi tsuru-tsuru da ido.

**R.15**

وَمَا مُحَمَّدٌ اِلَّا رَسُوْلٌ ۚ قَدْ خَلَتْ مِنْ
قَبْلِهِ الرُّسُلُ ؕ اَفَا۠ئِنْ مَّاتَ اَوْ قُتِلَ
انْقَلَبْتُمْ عَلٰٓى اَعْقَابِكُمْ ؕ وَمَنْ يَّنْقَلِبْ
عَلٰى عَقِبَيْهِ فَلَنْ يَّضُرَّ اللّٰهَ شَيْـًٔا ؕ وَ
سَيَجْزِى اللّٰهُ الشّٰكِرِيْنَ ﴿١٤٥﴾

**145.** Muhammadu Manzon Allah ne shi, Manzanni sun shuɗe kafin zuwa nasa. To, idan ya mutu ko aka kashe shi, sai ku juya kan dugaduganku? To, duk wanda ya juya kan dugadugansa ba zai cuci Allah da komai ba. Kuma Allah zai yi sakamako nagari, ga masu gode maSa.

وَمَا كَانَ لِنَفْسٍ اَنْ تَمُوْتَ اِلَّا بِاِذْنِ
اللّٰهِ كِتٰبًا مُّؤَجَّلًا ؕ وَمَنْ يُّرِدْ ثَوَابَ
الدُّنْيَا نُؤْتِهٖ مِنْهَا ۚ وَمَنْ يُّرِدْ ثَوَابَ
الْاٰخِرَةِ نُؤْتِهٖ مِنْهَا ؕ وَ سَنَجْزِى
الشّٰكِرِيْنَ ﴿١٤٦﴾

**146.** Kuma ba wani mai rai da zai mutu, sai fa da yardar Allah - doka ce mai tsayayyen loƙaci. Wanda ke buƙatar sakamakon duniya, za Mu ba shi daga gare ta, kuma wanda ke son sakamakon Lahira, za Mu ba shi daga gare ta, kuma za Mu yi sakamako nagari, ga masu gode Mana

وَكَاَيِّنْ مِّنْ نَّبِيٍّ قٰتَلَ ۙ مَعَهٗ رِبِّيُّوْنَ
كَثِيْرٌ ۚ فَمَا وَهَنُوْا لِمَآ اَصَابَهُمْ فِىْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ وَمَا ضَعُفُوْا وَمَا اسْتَكَانُوْا ؕ
وَاللّٰهُ يُحِبُّ الصّٰبِرِيْنَ ﴿١٤٧﴾

**147.** Da yawa Annabi wanda mabiya masu ɗinbin yawa suka yi yaƙi tare da shi. Ba su karaya ba don abin da ya same su kan tafarkin Allah, kuma ba su yi rauni ba, kuma ba su yi faɗuwar gaba ba. Haƙiƙa, Allah yana son masu juriya.

**148.** Ba abin da suka furta, sai faɗar su, 'Ubangijinmu, yafe mana laifukanmu, da ɓarnar da muka yi cikin halayyarmu, kuma Ka haɗa ƙarfinmu wuri ɗaya, kuma Ka taimake mu kan mutane kafirai.'

وَمَا كَانَ قَوْلَهُمْ إِلَّآ أَنْ قَالُوْا رَبَّنَا اغْفِرْ لَنَا ذُنُوْبَنَا وَ إِسْرَافَنَا فِيْٓ أَمْرِنَا وَثَبِّتْ أَقْدَامَنَا وَانْصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكٰفِرِيْنَ ﴿١٤٨﴾

**149.** Sai Allah ya ba su sakamakon duniya, da kyakkyawan sakamakon Lahira. Haƙiƙa, Allah yana son masu kyautata ayyuka.

فَاٰتٰىهُمُ اللّٰهُ ثَوَابَ الدُّنْيَا وَ حُسْنَ ثَوَابِ الْاٰخِرَةِ ۗ وَ اللّٰهُ يُحِبُّ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿١٤٩﴾ ع ١٥

**R.16**

**150.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, idan kuka biye wa waɗanda suka kafirta, za su sa ku juya kan dugaduganku, sai ku zama masu taɓewa.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا إِنْ تُطِيْعُوا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا يَرُدُّوْكُمْ عَلٰٓى أَعْقَابِكُمْ فَتَنْقَلِبُوْا خٰسِرِيْنَ ﴿١٥٠﴾

**151.** Ko kusa, Allah ne Mai kare ku, kuma Ya zarce dukkan masu ba da taimako.

بَلِ اللّٰهُ مَوْلٰىكُمْ ۚ وَهُوَ خَيْرُ النّٰصِرِيْنَ ﴿١٥١﴾

**152.** Za Mu saka razana cikin zukatan waɗanda suka kafirta, saboda sun yi wa Allah tarayya da abin da bai saukar da hujja a kansa ba. Kuma makoma tasu Wuta, makomar azzalumai ta munana.

سَنُلْقِيْ فِيْ قُلُوْبِ الَّذِيْنَ كَفَرُوا الرُّعْبَ بِمَآ أَشْرَكُوْا بِاللّٰهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهٖ سُلْطٰنًا ۚ وَمَأْوٰىهُمُ النَّارُ ۗ وَبِئْسَ مَثْوَى الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٥٢﴾

**153.** Haƙiƙa, Allah ya cika maku alƙawarinSa da gaskiya, lokacin da kuka murƙushe su da yarda taSa, har zuwa lokacin da kuka yi saɓani (kan biyayya ga Manzon Allah,) kuma kuka shiga jayayya bisa manufar umarnin, kuka yi rashin biyayya, bayan Ya nuna maku abin da kuke so. A cikinku akwai masu son duniya, kuma a cikinku akwai masu son Lahira. Sai Ya juyar da ku daga wajensu don Ya jarrabe ku, kuma Ya yafe maku. Kuma Allah Ma'abucin falala ne ga muminai.

وَلَقَدْ صَدَقَكُمُ اللّٰهُ وَعْدَهٗٓ إِذْ تَحُسُّوْنَهُمْ بِإِذْنِهٖ ۚ حَتّٰٓى إِذَا فَشِلْتُمْ وَتَنَازَعْتُمْ فِي الْأَمْرِ وَ عَصَيْتُمْ مِّنْ بَعْدِ مَآ أَرٰىكُمْ مَّا تُحِبُّوْنَ ۗ مِنْكُمْ مَّنْ يُّرِيْدُ الدُّنْيَا وَ مِنْكُمْ مَّنْ يُّرِيْدُ الْاٰخِرَةَ ۚ ثُمَّ صَرَفَكُمْ عَنْهُمْ لِيَبْتَلِيَكُمْ ۚ وَلَقَدْ عَفَا عَنْكُمْ ۗ وَ اللّٰهُ ذُوْ فَضْلٍ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٥٣﴾

**154.** Lokacin da kuke gudu ba kwa waiga wa baya ku ga kowa, alhali Manzo yana kiran ku a bayanku, sai Ya haɗa ku da baƙin ciki kan baƙin ciki, don kada ku damu kan abin da ya kauce maku (na sa'a) ko abin da ya same ku. Allah yana sane da abin da kuke aikatawa.

إِذْ تُصْعِدُوْنَ وَلَا تَلْوٗنَ عَلٰٓى اَحَدٍ
وَّالرَّسُوْلُ يَدْعُوْكُمْ فِيْٓ اُخْرٰىكُمْ
فَاَثَابَكُمْ غَمًّا بِغَمٍّ لِّكَيْلَا تَحْزَنُوْا
عَلٰى مَا فَاتَكُمْ وَلَا مَآ اَصَابَكُمْ ۚ وَاللّٰهُ
خَبِيْرٌ ۢ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٥٤﴾

**155.** Sa'annan bayan baƙin ciki, Ya saukar da aminci gareku, wani gyangyaɗi da ya rufe wasu daga cikinku, waɗansu kuwa zukatansu na dar-dar, suna yi wa Allah zato ba na gaskiya ba, zato irin na jahiliyya. Suna cewa, 'Muna da rabo cikin lamarin kuwa?' Ce, 'Dukkan al'amari na Allah ne.' Cikin zukatansu suna ɓoye abin da ba za su bayyana maka ba. Cewa suke 'Da za mu sami wani abu, ba za a kashe mu ba, a nan.' Ce, 'Idan ma cikin gidajenku kuke, waɗanda aka ƙaddara kashe su zasu fito ne zuwa guraren da za su mutu, don Allah ya jarraba abin da ke cikin zukatanku, kuma Ya tace abin da ke cikin zukatanku.' Kuma Allah yana sane da abin da ke cikin zukata.

ثُمَّ اَنْزَلَ عَلَيْكُمْ مِّنْۢ بَعْدِ الْغَمِّ
اَمَنَةً نُّعَاسًا يَّغْشٰى طَآئِفَةً مِّنْكُمْ ۙ
وَطَآئِفَةٌ قَدْ اَهَمَّتْهُمْ اَنْفُسُهُمْ
يَظُنُّوْنَ بِاللّٰهِ غَيْرَ الْحَقِّ ظَنَّ
الْجَاهِلِيَّةِ ۭ يَقُوْلُوْنَ هَلْ لَّنَا مِنَ
الْاَمْرِ مِنْ شَيْءٍ ۭ قُلْ اِنَّ الْاَمْرَ كُلَّهٗ
لِلّٰهِ ۭ يُخْفُوْنَ فِيْٓ اَنْفُسِهِمْ مَّا لَا
يُبْدُوْنَ لَكَ ۭ يَقُوْلُوْنَ لَوْ كَانَ لَنَا
مِنَ الْاَمْرِ شَيْءٌ مَّا قُتِلْنَا هٰهُنَا ۭ قُلْ لَّوْ
كُنْتُمْ فِيْ بُيُوْتِكُمْ لَبَرَزَ الَّذِيْنَ
كُتِبَ عَلَيْهِمُ الْقَتْلُ اِلٰى
مَضَاجِعِهِمْ ۚ وَلِيَبْتَلِيَ اللّٰهُ مَا فِيْ
صُدُوْرِكُمْ وَلِيُمَحِّصَ مَا فِيْ
قُلُوْبِكُمْ ۭ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ ۢ بِذَاتِ
الصُّدُوْرِ ﴿١٥٥﴾

**156.** Waɗanda suka juya baya daga cikinku, ranar da runduna biyu ta haɗu da juna. Shaiɗan ne ya so ya sa su yi tuntuɓe, saboda waɗansu ayyukansu, kuma Allah ya yafe masu. Haƙiƙa, Allah, Mai gafara ne, Mai haƙuri ne.

اِنَّ الَّذِيْنَ تَوَلَّوْا مِنْكُمْ يَوْمَ الْتَقَى
الْجَمْعٰنِ ۙ اِنَّمَا اسْتَزَلَّهُمُ الشَّيْطٰنُ
بِبَعْضِ مَا كَسَبُوْا ۚ وَلَقَدْ عَفَا اللّٰهُ
عَنْهُمْ ۭ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ حَلِيْمٌ ﴿١٥٦﴾ ع

**R.17**

**157.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, kada ku zama kamar waɗanda suka kafirta, waɗanda idan 'yan'uwansu suka yi tafiya ban ƙasa, ko suka tafi yaƙi, sai su riƙa faɗa game da su cewa, 'Da suna tare da mu, ba za su mutu ba, kuma ba za a kashe

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَكُوْنُوْا
كَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَقَالُوْا لِاِخْوَانِهِمْ
اِذَا ضَرَبُوْا فِي الْاَرْضِ اَوْ كَانُوْا غُزًّى
لَّوْ كَانُوْا عِنْدَنَا مَا مَاتُوْا وَمَا قُتِلُوْا ۚ

su ba.' Suna faɗar haka, don Allah ya saka takaici cikin zukatansu game da haka. Allah ne ke rayarwa, kuma Shi ke matarwa. Allah yana ganin abin da kuke aikatawa.

لِيَجْعَلَ اللَّهُ ذَٰلِكَ حَسْرَةً فِي
قُلُوبِهِمْ ۗ وَاللَّهُ يُحْيِي وَيُمِيتُ ۗ وَاللَّهُ
بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١٥٧﴾

**158.** Kuma idan aka kashe ku kan tafarkin Allah, ko kuka mutu, gafarar Allah da jinƙai naSa sun fi dukkan abin da suke tsibewa.

وَلَئِنْ قُتِلْتُمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ أَوْ مُتُّمْ
لَمَغْفِرَةٌ مِنَ اللَّهِ وَرَحْمَةٌ خَيْرٌ مِمَّا
يَجْمَعُونَ ﴿١٥٨﴾

**159.** Kuma idan kuka mutu ko aka kashe ku, za a tattara ku ne zuwa ga Allah.

وَلَئِنْ مُتُّمْ أَوْ قُتِلْتُمْ لَإِلَى اللَّهِ
تُحْشَرُونَ ﴿١٥٩﴾

**160.** Don jinƙai daga Allah ne, ya sa kake tausaya masu. Idan kai mai kakkausan hali ne, mai ƙeƙasashshiyar zuciya, da kuwa sun watse daga wajenka. To, ka yafe masu, kuma ka nema masu gafara, kuma yi shawara da su game da muhimman al'amura, amma idan ka yi himma kan aiwata wani abu, to, ka dogara da Allah. Haƙiƙa, Allah yana son masu dogara da Shi.

فَبِمَا رَحْمَةٍ مِنَ اللَّهِ لِنْتَ لَهُمْ ۖ وَلَوْ
كُنْتَ فَظًّا غَلِيظَ الْقَلْبِ لَانْفَضُّوا
مِنْ حَوْلِكَ ۖ فَاعْفُ عَنْهُمْ وَاسْتَغْفِرْ لَهُمْ
وَشَاوِرْهُمْ فِي الْأَمْرِ ۖ فَإِذَا عَزَمْتَ
فَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ يُحِبُّ
الْمُتَوَكِّلِينَ ﴿١٦٠﴾

**161.** Idan Allah ya taimake ku, ba wanda zai rinjaye ku, kuma idan Ya taɓar da ku, wanene zai taimake ku banda Shi? To, muminai su dogara da Allah.

إِنْ يَنْصُرْكُمُ اللَّهُ فَلَا غَالِبَ لَكُمْ ۖ وَ
إِنْ يَخْذُلْكُمْ فَمَنْ ذَا الَّذِي يَنْصُرُكُمْ
مِنْ بَعْدِهِ ۗ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ
الْمُؤْمِنُونَ ﴿١٦١﴾

**162.** Ba zai yiwu wani Annabi ya yi coge ba. Duk kuwa wanda ya yi coge, to, zai zo da abin da ya yi cogen ranar gobe Kiyama. Kuma za'a biya dukkan mai rai abin da ya aikata, kuma ba za'a cuce su ba.

وَمَا كَانَ لِنَبِيٍّ أَنْ يَغُلَّ ۚ وَمَنْ يَغْلُلْ
يَأْتِ بِمَا غَلَّ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۚ ثُمَّ تُوَفَّىٰ
كُلُّ نَفْسٍ مَا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا
يُظْلَمُونَ ﴿١٦٢﴾

**163.** Shin wanda ke bin yardar Allah, ya zama kamar wanda ke jan kansa daf da fushin Allah, kuma Wuta ce makoma tasa? Kuma makoma ta munana.

أَفَمَنِ اتَّبَعَ رِضْوَانَ اللَّهِ كَمَنْ بَاءَ
بِسَخَطٍ مِنَ اللَّهِ وَمَأْوَاهُ جَهَنَّمُ ۚ وَ
بِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿١٦٣﴾

**164.** Su ma'abuta darajoji ne daban-daban a gurin Allah, kuma Allah yana ganin abin da suke aikatawa.

هُمْ دَرَجَٰتٌ عِندَ ٱللَّهِ ۗ وَٱللَّهُ بَصِيرٌۢ
بِمَا يَعْمَلُونَ ١٦٤

**165.** Hakika, Allah ya yi wa muminai baiwa, da ya aiko masu Manzo daga cikinsu, yana karanta masu AyoyinSa, kuma yana tsarkake su, kuma yana sanar da su Littafi da Hikima, kafin haka kuwa, suna cikin ɓata mabayyaniya.

لَقَدْ مَنَّ ٱللَّهُ عَلَى ٱلْمُؤْمِنِينَ إِذْ
بَعَثَ فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْ أَنفُسِهِمْ
يَتْلُوا۟ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِهِۦ وَيُزَكِّيهِمْ وَيُعَلِّمُهُمُ
ٱلْكِتَٰبَ وَٱلْحِكْمَةَ وَإِن كَانُوا۟ مِن قَبْلُ
لَفِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ١٦٥

النصف

**166.** Me yasa, yayin da masiba ta same ku, alhali kun ninka musu irinta biyu, zaku ce, ‘Yaya haka?’ Ce, ‘Haka ɗin daga wajenku ne.’ Hakika, Allah, Mai iko ne a kan komai.

أَوَلَمَّآ أَصَٰبَتْكُم مُّصِيبَةٌ قَدْ أَصَبْتُم
مِّثْلَيْهَا قُلْتُمْ أَنَّىٰ هَٰذَا ۖ قُلْ هُوَ مِنْ
عِندِ أَنفُسِكُمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ
قَدِيرٌ ١٦٦

**167.** Kuma abin da ya same ku ranar da runduna biyu ta haɗu da juna, da yardar Allah ne, kuma don Ya rarrabe da masu imani.

وَمَآ أَصَٰبَكُمْ يَوْمَ ٱلْتَقَى ٱلْجَمْعَانِ
فَبِإِذْنِ ٱللَّهِ وَلِيَعْلَمَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ١٦٧

**168.** Kuma don ya rarrabe da waɗanda suka yi munafunci. An ce masu, ‘Ku zo ku yi yaki kan tafarkin Allah don ku kori (abokan gaba)?’ Sai suka ce, ‘Da mun san dabarun yaki, sai mu bi ku.’ A wannan rana, sun fi kusa da kafirci, fiye da imani. A baki kuwa, suna faɗar abin da ba ya cikin zukatansu. Allah ya fi kowa sanin abin da suke ɓoyewa.

وَلِيَعْلَمَ ٱلَّذِينَ نَافَقُوا۟ ۚ وَقِيلَ لَهُمْ
تَعَالَوْا۟ قَٰتِلُوا۟ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ أَوِ
ٱدْفَعُوا۟ ۖ قَالُوا۟ لَوْ نَعْلَمُ قِتَالًا لَّا
تَّبَعْنَٰكُمْ ۗ هُمْ لِلْكُفْرِ يَوْمَئِذٍ أَقْرَبُ
مِنْهُمْ لِلْإِيمَٰنِ ۚ يَقُولُونَ بِأَفْوَٰهِهِم
مَّا لَيْسَ فِى قُلُوبِهِمْ ۗ وَٱللَّهُ أَعْلَمُ
بِمَا يَكْتُمُونَ ١٦٨

**169.** Su ne waɗanda suna can zaune ke faɗa game da 'yan'uwansu,‘Da sun bi shawarar mu ba za a kashe su ba.’ Ce, ‘To, ku kare wa kanku mutuwa, idan ku masu gaskiya ne.’

ٱلَّذِينَ قَالُوا۟ لِإِخْوَٰنِهِمْ وَقَعَدُوا۟
لَوْ أَطَاعُونَا مَا قُتِلُوا۟ ۗ قُلْ فَٱدْرَءُوا۟
عَنْ أَنفُسِكُمُ ٱلْمَوْتَ إِن كُنتُمْ
صَٰدِقِينَ ١٦٩

**170.** Kada ka zaci waɗanda aka kashe kan tafarkin Allah, matattu ne. A'a, rayayyu ne gurin Ubangijinsu, ana ba su kyakkyawan rabo.

وَلَا تَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ قُتِلُوا۟ فِى سَبِيلِ
ٱللَّهِ أَمْوَٰتًۢا ۚ بَلْ أَحْيَآءٌ عِندَ رَبِّهِمْ
يُرْزَقُونَ ١٧٠

**171.** Suna murna da abin da Allah ya ba su daga baiwa taSa kuma suna farin ciki don waɗanda ba su tarar da su ba tukuna, cewa babu tsoro a kansu, kuma ba za su yi baƙin ciki ba.

فَرِحِيْنَ بِمَآ اٰتٰهُمُ اللّٰهُ مِنْ فَضْلِهٖ ۙ
وَ يَسْتَبْشِرُوْنَ بِالَّذِيْنَ لَمْ يَلْحَقُوْا
بِهِمْ مِّنْ خَلْفِهِمْ ۙ اَلَّا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ
وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿١٧١﴾

**172.** Suna farin ciki da ni'imar Allah da baiwa taSa kuma da cewa Allah ba ya tozarta sakamakon muminai.

يَسْتَبْشِرُوْنَ بِنِعْمَةٍ مِّنَ اللّٰهِ وَ
فَضْلٍ ۙ وَّ اَنَّ اللّٰهَ لَا يُضِيْعُ اَجْرَ
الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٧٢﴾

**R.18**

**173.** Waɗanda suka amsa kiran Allah da Manzo, bayan an yi musu rauni, akwai sakamako mai girma, ga waɗanda suka yi nagarta kuma suka tsoraci Allah,daga cikinsu.

اَلَّذِيْنَ اسْتَجَابُوْا لِلّٰهِ وَ الرَّسُوْلِ
مِنْۢ بَعْدِ مَآ اَصَابَهُمُ الْقَرْحُ ۛ
لِلَّذِيْنَ اَحْسَنُوْا مِنْهُمْ وَاتَّقَوْا
اَجْرٌ عَظِيْمٌ ﴿١٧٣﴾

**174.** Waɗanda mutane suka ce masu, 'Mutane sun yi muku mummunan tanadi, to, ku ji tsoron su.' Sai wannan ya ƙara masu imani suka ce, 'Allah ya ishe mu, kuma Shi ne Mafi kiyayewa'

اَلَّذِيْنَ قَالَ لَهُمُ النَّاسُ اِنَّ
النَّاسَ قَدْ جَمَعُوْا لَكُمْ فَاخْشَوْهُمْ
فَزَادَهُمْ اِيْمَانًا ۖ وَّقَالُوْا حَسْبُنَا
اللّٰهُ وَنِعْمَ الْوَكِيْلُ ﴿١٧٤﴾

**175.** Sai suka juyo tare da ni'ima da baiwa daga Allah, wata cuta ba ta same su ba. Kuma sun bi yardar Allah, kuma Allah Mai babbar baiwa ne.

فَانْقَلَبُوْا بِنِعْمَةٍ مِّنَ اللّٰهِ وَفَضْلٍ لَّمْ
يَمْسَسْهُمْ سُوْٓءٌ ۙ وَّاتَّبَعُوْا رِضْوَانَ
اللّٰهِ ؕ وَاللّٰهُ ذُوْ فَضْلٍ عَظِيْمٍ ﴿١٧٥﴾

**176.** Shaiɗan ne kawai yake tsorata abokansa, to, kada ku ji tsoron su, ku ji tsoroNa, idan ku muminai ne.

اِنَّمَا ذٰلِكُمُ الشَّيْطٰنُ يُخَوِّفُ اَوْلِيَآءَهٗ
فَلَا تَخَافُوْهُمْ وَخَافُوْنِ اِنْ كُنْتُمْ
مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٧٦﴾

**177.** Kuma kada masu ɗokin faɗawa cikin kafirci su baƙanta maka rai. Su, ba za su cuci Allah komai ba. Allah yana nufin kada ya ba su rabo a Lahira, kuma babbar azaba tana jiran su.

وَلَا يَحْزُنْكَ الَّذِيْنَ يُسَارِعُوْنَ فِي
الْكُفْرِ ۚ اِنَّهُمْ لَنْ يَّضُرُّوا اللّٰهَ شَيْـًٔا ؕ
يُرِيْدُ اللّٰهُ اَلَّا يَجْعَلَ لَهُمْ حَظًّا فِي
الْاٰخِرَةِ ۚ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿١٧٧﴾

**178.** Haƙiƙa, waɗanda suka sayi kafirci maimakon imani, ba za su cuci Allah komai ba, kuma za su haɗu da azaba mai raɗaɗi.

اِنَّ الَّذِيْنَ اشْتَرَوُا الْكُفْرَ بِالْاِيْمَانِ
لَنْ يَّضُرُّوا اللّٰهَ شَيْـًٔا ۚ وَ لَهُمْ
عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿١٧٨﴾

**179.** Kada waɗanda suka kafirta, su zaci, jinkirin da Muke yi masu alheri ne gare su. Muna yi masu jinkiri ne don su ƙara laifi, kuma za su haɗu da azaba mai sa wulaƙanta.

وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا أَنَّمَا نُمْلِي لَهُمْ خَيْرٌ لِأَنْفُسِهِمْ ۚ إِنَّمَا نُمْلِي لَهُمْ لِيَزْدَادُوا إِثْمًا ۚ وَلَهُمْ عَذَابٌ مُهِينٌ ﴿١٧٩﴾

**180.** Allah ba zai bar muminai ba, akan abin da kuke akai, sai Ya rarrabe mummuna daga kyakkyawa. Kuma Allah ba zai tsinkayar da ku ba, a kan abin da ke ɓoye, amma Yana zaɓar wanda Yaso, daga ManzanninSa. To, ku ba da gaskiya da Allah da ManzanninSa, idan kuka ba da gaskiya, kuma kuka tsoraci Allah, kuna da babban sakamako.

مَا كَانَ اللَّهُ لِيَذَرَ الْمُؤْمِنِينَ عَلَىٰ مَا أَنْتُمْ عَلَيْهِ حَتَّىٰ يَمِيزَ الْخَبِيثَ مِنَ الطَّيِّبِ ۗ وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُطْلِعَكُمْ عَلَى الْغَيْبِ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يَجْتَبِي مِنْ رُسُلِهِ مَنْ يَشَاءُ ۖ فَآمِنُوا بِاللَّهِ وَرُسُلِهِ ۚ وَإِنْ تُؤْمِنُوا وَتَتَّقُوا فَلَكُمْ أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿١٨٠﴾

**181.** Kuma kada waɗanda ke rowa da abin da Allah ya ba su daga baiwa taSa su zaci cewa yin haka alheri ne gare su a'a, sharri ne gare su. Za’a zagaye wuyansu da abin da suka yi rowa da shi, ranar Kiyama. Gadon sammai da ƙasa ta Allah ce, kuma Allah yana sane da abin da kuke aikatawa.

وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِينَ يَبْخَلُونَ بِمَا آتَاهُمُ اللَّهُ مِنْ فَضْلِهِ هُوَ خَيْرًا لَهُمْ ۖ بَلْ هُوَ شَرٌّ لَهُمْ ۖ سَيُطَوَّقُونَ مَا بَخِلُوا بِهِ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ وَلِلَّهِ مِيرَاثُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۗ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١٨١﴾ ع ١٨ ٩ ٩

**R.19**

**182.** Haƙiƙa, Allah ya ji maganar waɗanda suka ce, ‘Allah matalauci ne, mu kuwa mawadata ne.’ Zamu rubuta abin da suka faɗa,kuma da ƙoƙarin kashe Annabawa da suka yi, ba akan haƙƙi ba, kuma za Mu ce musu, ‘Ku ɗanɗani azabar ƙuna.’

لَقَدْ سَمِعَ اللَّهُ قَوْلَ الَّذِينَ قَالُوا إِنَّ اللَّهَ فَقِيرٌ وَنَحْنُ أَغْنِيَاءُ ۘ سَنَكْتُبُ مَا قَالُوا وَقَتْلَهُمُ الْأَنْبِيَاءَ بِغَيْرِ حَقٍّ وَنَقُولُ ذُوقُوا عَذَابَ الْحَرِيقِ ﴿١٨٢﴾ وقف لازم

**183.** Saboda abin da hannuwanku suka gabatar, kuma saboda Allah ba mai zaluntar bayinSa ne ba.

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيكُمْ وَأَنَّ اللَّهَ لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِلْعَبِيدِ ﴿١٨٣﴾

**184.** Waɗanda suka ce, ‘Allah ya yarje mana cewa, kada mu ba da gaskiya da wani Manzo, sai ya zo mana da hadaya wadda wuta ke ci.’ Ce, ‘Manzanni sun zo maku da hujjoji a gabani na, har ma da abin da kuka faɗa. Me ya sa kuka

الَّذِينَ قَالُوا إِنَّ اللَّهَ عَهِدَ إِلَيْنَا أَلَّا نُؤْمِنَ لِرَسُولٍ حَتَّىٰ يَأْتِيَنَا بِقُرْبَانٍ تَأْكُلُهُ النَّارُ ۗ قُلْ قَدْ جَاءَكُمْ رُسُلٌ مِنْ قَبْلِي بِالْبَيِّنَاتِ وَبِالَّذِي قُلْتُمْ فَلِمَ

nemi kashe su, idan ku masu gaskiya ne?'

قَتَلْتُمُوهُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ١٨٤

**185.** Idan sun ƙaryata ka, ai an ƙaryata Manzanni a gabaninka. Sun zo da hujjoji da Littattafai na hikima da Littafi mai haskakawa.

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقَدْ كُذِّبَ رُسُلٌ مِّن قَبْلِكَ جَآءُو بِٱلْبَيِّنَٰتِ وَٱلزُّبُرِ وَٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُنِيرِ ١٨٥

**186.** Dukkan mai rai zai ɗanɗani mutuwa. Kuma za a biya ku ladanku cikakke a ranar Kiyama. Duk wanda aka nisanta daga Wuta, kuma aka shigar da shi Aljanna, ya rabauta. Rayuwar duniya ba komai ba ne banda jin daɗi na ruɗi.

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ ٱلْمَوْتِ ۗ وَإِنَّمَا تُوَفَّوْنَ أُجُورَكُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۖ فَمَن زُحْزِحَ عَنِ ٱلنَّارِ وَأُدْخِلَ ٱلْجَنَّةَ فَقَدْ فَازَ ۗ وَمَا ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَآ إِلَّا مَتَٰعُ ٱلْغُرُورِ ١٨٦

**187.** Haƙiƙa, za a jarrabe ku, cikin dukiyoyinku da ku kanku, kuma za ku ji munanan kalamai daga waɗanda aka ba Littafi gabaninku, kuma da waɗanda suka yi shirka. Idan kuka jure kuma kuka ji tsoron Allah, yin haka yana daga cikin manyan al'amura.

لَتُبْلَوُنَّ فِىٓ أَمْوَٰلِكُمْ وَأَنفُسِكُمْ وَلَتَسْمَعُنَّ مِنَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ مِن قَبْلِكُمْ وَمِنَ ٱلَّذِينَ أَشْرَكُوٓا۟ أَذًى كَثِيرًا ۚ وَإِن تَصْبِرُوا۟ وَتَتَّقُوا۟ فَإِنَّ ذَٰلِكَ مِنْ عَزْمِ ٱلْأُمُورِ ١٨٧

**188.** Tuna lokacin da Allah ya karɓi alƙawarin waɗanda aka ba Littafi, cewa, 'Za ku bayyana shi ga mutane, kuma ba za ku ɓoye shi ba.' Sai suka yi jifa da shi bayan-bayansu, kuma suka sayar da shi kan kuɗi ƙanƙani. Cinikinsu ya yi muni.

وَإِذْ أَخَذَ ٱللَّهُ مِيثَٰقَ ٱلَّذِينَ أُوتُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ لَتُبَيِّنُنَّهُۥ لِلنَّاسِ وَلَا تَكْتُمُونَهُۥ فَنَبَذُوهُ وَرَآءَ ظُهُورِهِمْ وَٱشْتَرَوْا۟ بِهِۦ ثَمَنًا قَلِيلًا ۖ فَبِئْسَ مَا يَشْتَرُونَ ١٨٨

**189.** Waɗanda ke alfahari a kan abin da suka aikata, kuma suna so a yabe su kan abin da ba sa aikatawa, kada ka zaci za su gujewa azaba, kuma azaba mai raɗaɗi tana jiransu.

لَا تَحْسَبَنَّ ٱلَّذِينَ يَفْرَحُونَ بِمَآ أَتَوا۟ وَّيُحِبُّونَ أَن يُحْمَدُوا۟ بِمَا لَمْ يَفْعَلُوا۟ فَلَا تَحْسَبَنَّهُم بِمَفَازَةٍ مِّنَ ٱلْعَذَابِ ۖ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ١٨٩

**190.** Sarautar sammai da ƙasa, ta Allah ce, kuma Allah, Mai iko ne a kan komai.

وَلِلَّهِ مُلْكُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۗ وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ١٩٠ ع ١٩ ٩ ١٠

**R.20**

**191.** A cikin halittar sammai da ƙasa, da mayewa juna tsakanin dare da rana, akwai Ayoyi ga masu hankula.

إِنَّ فِي خَلْقِ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ وَاخْتِلَافِ الَّيْلِ وَالنَّهَارِ لَاٰيٰتٍ لِّأُولِي الْأَلْبَابِ ۝١٩١

**192.** Waɗanda ke ambaton Allah, suna tsaye, suna zaune, ko suna kwance kan haƙarƙarinsu, kuma suna tunani game da halittar sammai da ƙasa, suna cewa, Ubangijinmu, ba Ka halicci wannan don wasa ba. Tsarki ya tabbata gareKa; Ka tserar da mu daga azabar Wuta.

الَّذِيْنَ يَذْكُرُوْنَ اللّٰهَ قِيٰمًا وَّقُعُوْدًا وَّعَلٰى جُنُوْبِهِمْ وَيَتَفَكَّرُوْنَ فِيْ خَلْقِ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ ۚ رَبَّنَا مَا خَلَقْتَ هٰذَا بَاطِلًا ۚ سُبْحٰنَكَ فَقِنَا عَذَابَ النَّارِ ۝١٩٢

**193.** 'Ubangijinmu, wanda Ka shigar da shi cikin Wuta, haƙiƙa, Ka kunyata shi. Kuma azzalumai ba su da masu taimako.'

رَبَّنَآ إِنَّكَ مَنْ تُدْخِلِ النَّارَ فَقَدْ أَخْزَيْتَهٗ ۚ وَمَا لِلظّٰلِمِيْنَ مِنْ أَنْصَارٍ ۝١٩٣

**194.** Ubangijinmu, mun ji mai kira, yana kira zuwa ga imani, 'Ku ba da gaskiya da Ubangijinku,' sai muka ba da gaskiya. Ubangijinmu, Ka yafe laifukanmu, kuma Ka kankare mana munanan ayyukanmu, kuma Ka ɗauki ranmu cikin mutanen kirki.

رَبَّنَآ إِنَّنَا سَمِعْنَا مُنَادِيًا يُّنَادِيْ لِلْإِيْمَانِ أَنْ اٰمِنُوْا بِرَبِّكُمْ فَاٰمَنَّا ۖ رَبَّنَا فَاغْفِرْ لَنَا ذُنُوْبَنَا وَكَفِّرْ عَنَّا سَيِّاٰتِنَا وَتَوَفَّنَا مَعَ الْأَبْرَارِ ۝١٩٤

**195.** 'Ya Ubangijinmu kuma Ka bamu abin da Ka yi mana alƙawari, a bakin ManzanninKa kuma kada Ka kunyata mu a ranar Kiyama. Haƙiƙa, Kai, ba Ka saɓa alƙawari.'

رَبَّنَا وَاٰتِنَا مَا وَعَدْتَّنَا عَلٰى رُسُلِكَ وَلَا تُخْزِنَا يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۗ إِنَّكَ لَا تُخْلِفُ الْمِيْعَادَ ۝١٩٥

**196.** Sai Ubangijinsu ya amsa kiransu, cewa, 'Haƙiƙa, Ni, ba Na tozarta aikin mai aiki daga cikinku, namiji ne ko mace. Sashinku ya fito daga sashi. Waɗanda suka yi ƙaura, kuma aka fitar da su daga gidajensu, kuma aka cuce su kan tafarkiNa, kuma suka yi yaƙi, kuma aka kashe su, Zan kankare masu munanan ayyukansu, kuma Zan shigar da su gidajen Aljanna, waɗanda ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu,

فَاسْتَجَابَ لَهُمْ رَبُّهُمْ أَنِّيْ لَآ أُضِيْعُ عَمَلَ عَامِلٍ مِّنْكُمْ مِّنْ ذَكَرٍ أَوْ أُنْثٰى ۚ بَعْضُكُمْ مِّنْ بَعْضٍ ۚ فَالَّذِيْنَ هَاجَرُوْا وَأُخْرِجُوْا مِنْ دِيَارِهِمْ وَأُوْذُوْا فِيْ سَبِيْلِيْ وَقٰتَلُوْا وَقُتِلُوْا لَأُكَفِّرَنَّ عَنْهُمْ سَيِّاٰتِهِمْ وَلَأُدْخِلَنَّهُمْ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهٰرُ ۚ ثَوَابًا مِّنْ عِنْدِ

sakamako daga Allah.' Sakamako kyakkyawa yana gurin Allah.

اللّٰهِ ۗ وَاللّٰهُ عِنْدَهٗ حُسْنُ الثَّوَابِ ﴿١٩٦﴾

**197.** Kada kai-kawon da kafirai ke yi cikin garuruwa, ya ruɗe ka.

لَا يَغُرَّنَّكَ تَقَلُّبُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فِي الْبِلَادِ ﴿١٩٧﴾

**198.** Jin daɗi ne na ɗan lokaci. Kuma Wuta ce makoma tasu. Gurin hutawa ya yi muni.

مَتَاعٌ قَلِيْلٌ ثُمَّ مَاْوٰىهُمْ جَهَنَّمُ ۗ وَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿١٩٨﴾

**199.** Waɗanda suka ji tsoron Ubangijinsu kuwa, suna da gidajen Aljanna, waɗanda ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu, zasu dauwama ciki, masauki ne daga Allah. Abin da ke gurin Allah, shi ya fi, a gurin mutanen kirki.

لٰكِنِ الَّذِيْنَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ لَهُمْ جَنّٰتٌ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا نُزُلًا مِّنْ عِنْدِ اللّٰهِ ۗ وَمَا عِنْدَ اللّٰهِ خَيْرٌ لِّلْاَبْرَارِ ﴿١٩٩﴾

**200.** Kuma a cikin Ma'abuta Littafi, akwai waɗanda ke ba da gaskiya da Allah, da abin da aka saukar maku, kuma da abin da aka saukar masu, suna ƙasƙantar da kai ga Allah, ba sa sayar da Ayoyin Allah, kan kuɗi ƙanƙani. Waɗannan suna da lada tasu gurin Ubangijinsu. Haƙiƙa, Allah, Mai saurin hisabi ne.

وَاِنَّ مِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ لَمَنْ يُّؤْمِنُ بِاللّٰهِ وَمَآ اُنْزِلَ اِلَيْكُمْ وَمَآ اُنْزِلَ اِلَيْهِمْ خٰشِعِيْنَ لِلّٰهِ ۙ لَا يَشْتَرُوْنَ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ ثَمَنًا قَلِيْلًا ۗ اُولٰٓئِكَ لَهُمْ اَجْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ ۗ اِنَّ اللّٰهَ سَرِيْعُ الْحِسَابِ ﴿٢٠٠﴾

**201.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku yi haƙuri, kuma ku jure, kuma ku yi ɗamara, kuma ku tsoraci Allah, don ku rabauta.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اصْبِرُوْا وَصَابِرُوْا وَرَابِطُوْا ۫ وَاتَّقُوا اللّٰهَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿٢٠١﴾



أياتها ١٧٧ — سُورَةُ النِّسَآءِ مَدَنِيَّةٌ ٤ — رکوعاتها ٢٤



# SŪRATUN NISĀ'

*(A Madina ta Sauka)*

*(Ayoyinta 177)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

**2.** Ya ku mutane, ku tsoraci Ubangijinku, Wanda ya halicce ku daga rai ɗaya, kuma Ya halicci abokin zamanta daga gare ta, kuma daga su biyu ya baza maza da yawa da mata. Ku tsoraci Allah, Wanda kuke yi wa juna roƙo da sunanSa, kuma ku kiyaye zumunci. Haƙiƙa, Allah yana lura da ku.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ ٱتَّقُوا۟ رَبَّكُمُ ٱلَّذِي خَلَقَكُم مِّن نَّفْسٍ وَٰحِدَةٍ وَخَلَقَ مِنْهَا زَوْجَهَا وَبَثَّ مِنْهُمَا رِجَالًا كَثِيرًا وَنِسَآءً ۚ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِي تَسَآءَلُونَ بِهِۦ وَٱلْأَرْحَامَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَيْكُمْ رَقِيبًا ﴿٢﴾

**3.** Kuma ku ba marayu dukiyoyinsu, kuma kada ku yi musanyar mummuna da kyakkyawa, kuma kada ku ci dukiyoyinsu, ta haɗa dukiyarku da tasu. Wannan babban laifi ne.

وَءَاتُوا۟ ٱلْيَتَٰمَىٰٓ أَمْوَٰلَهُمْ ۖ وَلَا تَتَبَدَّلُوا۟ ٱلْخَبِيثَ بِٱلطَّيِّبِ ۖ وَلَا تَأْكُلُوٓا۟ أَمْوَٰلَهُمْ إِلَىٰٓ أَمْوَٰلِكُمْ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ حُوبًا كَبِيرًا ﴿٣﴾

**4.** Idan kuna tsoron (ku jama'a) ba zaku yi adalci ba game da marayu (waɗanda aka barsu ba masu lura da kiyaye su bayan iyayensu sun yi shahada a fagen yaƙi), to ku auri abin da zai yi maku daɗi, daga wasu matan, biyu ko uku ko huɗu. Kuma idan kun ji tsoron ba za ku yi adalci ba, to, ku auri ɗaya, ko ku auri abin da hannunku na dama ya mallaka (baiwa). Wannan shi yafi dacewa, don kada ku yi rashin adalci.

وَإِنْ خِفْتُمْ أَلَّا تُقْسِطُوا۟ فِى ٱلْيَتَٰمَىٰ فَٱنكِحُوا۟ مَا طَابَ لَكُم مِّنَ ٱلنِّسَآءِ مَثْنَىٰ وَثُلَٰثَ وَرُبَٰعَ ۖ فَإِنْ خِفْتُمْ أَلَّا تَعْدِلُوا۟ فَوَٰحِدَةً أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُكُمْ ۚ ذَٰلِكَ أَدْنَىٰٓ أَلَّا تَعُولُوا۟ ﴿٤﴾

**5.** Kuma ku ba mata sadakinsu cikin daɗin rai. Amma idan suka daɗaɗa maku rai, ta yafe maku wani abu daga cikinsa, ku ci shi, mai tsarki ne, mai kyau.

وَءَاتُوا۟ ٱلنِّسَآءَ صَدُقَٰتِهِنَّ نِحْلَةً ۚ فَإِن طِبْنَ لَكُمْ عَن شَىْءٍ مِّنْهُ نَفْسًا فَكُلُوهُ هَنِيٓـًٔا مَّرِيٓـًٔا ﴿٥﴾

**6.** Kada ku ba waɗanda ba su mallaki hankalin su ba dukiyoyin ku, waɗanda Allah ya saka a hannunku, don biyan buƙata. Ku ci da su, kuma ku yi masu tufafi daga ciki, kuma ku yi masu magana mai daɗi ta nasiha.

وَلَا تُؤْتُوا السُّفَهَآءَ اَمْوَالَكُمُ الَّتِيْ جَعَلَ
اللّٰهُ لَكُمْ قِيٰمًا وَّارْزُقُوْهُمْ فِيْهَا وَ
اكْسُوْهُمْ وَقُوْلُوْا لَهُمْ قَوْلًا مَّعْرُوْفًا ٦

**7.** Ku gwada hankalin marayu har sai sun isa aure. Idan kuka fahimci sun kai hankalinsu, ku mayar masu da dukiyoyinsu, kuma kada ku ci dukiyoyinsu don ɓarna da garaje, kafin su girma. Wanda ya kasance mai abin hannu, ya kame kansa, wanda ya kasance mabuƙaci, ya ci iya gwargwado. Idan kuka mayar masu da dukiyoyinsu, ku kafa masu shaidu. Kuma Allah ya isa Mai yin lissafi.

وَابْتَلُوا الْيَتٰمٰى حَتّٰٓى اِذَا بَلَغُوا النِّكَاحَ ۚ
فَاِنْ اٰنَسْتُمْ مِّنْهُمْ رُشْدًا فَادْفَعُوْٓا
اِلَيْهِمْ اَمْوَالَهُمْ ۚ وَلَا تَاْكُلُوْهَآ اِسْرَافًا
وَّبِدَارًا اَنْ يَّكْبَرُوْا ؕ وَمَنْ كَانَ غَنِيًّا
فَلْيَسْتَعْفِفْ ۚ وَمَنْ كَانَ فَقِيْرًا
فَلْيَاْكُلْ بِالْمَعْرُوْفِ ؕ فَاِذَا دَفَعْتُمْ
اِلَيْهِمْ اَمْوَالَهُمْ فَاَشْهِدُوْا عَلَيْهِمْ ؕ وَكَفٰى
بِاللّٰهِ حَسِيْبًا ٧

**8.** Maza suna da rabo daga abin da mahaifa biyu da dangi na kusa suka bari, kuma mata suna da rabo daga abin da mahaifa biyu da dangi na kusa suka bari, kaɗan ne ko mai yawa ne, rabo ne ƙayyadadde.

لِلرِّجَالِ نَصِيْبٌ مِّمَّا تَرَكَ الْوَالِدٰنِ وَ
الْاَقْرَبُوْنَ ۪ وَلِلنِّسَآءِ نَصِيْبٌ مِّمَّا
تَرَكَ الْوَالِدٰنِ وَالْاَقْرَبُوْنَ مِمَّا قَلَّ
مِنْهُ اَوْ كَثُرَ ؕ نَصِيْبًا مَّفْرُوْضًا ٨

**9.** Kuma idan waɗansu dangi, da marayu, da talakawa, suna nan lokacin rabon gado, ku ba su wani abu daga ciki, kuma ku yi musu magana daddaɗa.

وَاِذَا حَضَرَ الْقِسْمَةَ اُولُوا الْقُرْبٰى وَ
الْيَتٰمٰى وَالْمَسٰكِيْنُ فَارْزُقُوْهُمْ مِّنْهُ وَ
قُوْلُوْا لَهُمْ قَوْلًا مَّعْرُوْفًا ٩

**10.** Kuma waɗanda su ma idan suka bar zuriya mai rauni, za su ji tsoron a cuce su, to, su tsoraci Allah, kuma su faɗi magana ta gaskiya.

وَلْيَخْشَ الَّذِيْنَ لَوْ تَرَكُوْا مِنْ
خَلْفِهِمْ ذُرِّيَّةً ضِعٰفًا خَافُوْا
عَلَيْهِمْ ۪ فَلْيَتَّقُوا اللّٰهَ وَلْيَقُوْلُوْا قَوْلًا
سَدِيْدًا ١٠

**11.** Haƙiƙa, waɗanda ke cin dukiyoyin marayu a kan cuta, suna cin Wuta ne kawai cikkunansu, kuma za su ƙuna da Wuta mai haɓaɓɓaka.

اِنَّ الَّذِيْنَ يَاْكُلُوْنَ اَمْوَالَ الْيَتٰمٰى
ظُلْمًا اِنَّمَا يَاْكُلُوْنَ فِيْ بُطُوْنِهِمْ
ع نَارًا ؕ وَسَيَصْلَوْنَ سَعِيْرًا ١١

**R.2**

**12.** Allah yana ba ku umarni game da 'ya'yanku, namiji yana da rabon mace

يُوْصِيْكُمُ اللّٰهُ فِيْٓ اَوْلَادِكُمْ ۗ لِلذَّكَرِ

biyu. Idan mata ne kawai fiye da biyu, to suna da kashi biyu bisa uku, na abin da mamaci ya bari. Idan kuma mace ɗaya ce, to tana da rabi, iyayensa kuwa kowane ɗaya yana da kashi ɗaya bisa shida, na abin da ya bari, idan yana da ɗa, idan ba shi da ɗa, sai iyayensa biyu suka gaje shi, to uwarsa tana da kashi ɗaya bisa uku. Idan kuma yana da 'yan'uwa maza da mata, to, uwarsa tana da kashi ɗaya bisa shida, bayan fitar da wasiyya da ya yi, ko biyan bashi da ya ci. Iyayenku da 'ya'yanku, ba ku san wanda ya fi amfanar ku ba. Wannan dokar rabon gado ce daga Allah. Haƙiƙa, Allah Masani ne, Mai hikima ne.

مِثْلُ حَظِّ الْأُنْثَيَيْنِ ۚ فَإِنْ كُنَّ نِسَاءً
فَوْقَ اثْنَتَيْنِ فَلَهُنَّ ثُلُثَا مَا تَرَكَ ۖ وَإِنْ
كَانَتْ وَاحِدَةً فَلَهَا النِّصْفُ ۚ وَلِأَبَوَيْهِ
لِكُلِّ وَاحِدٍ مِنْهُمَا السُّدُسُ مِمَّا تَرَكَ
إِنْ كَانَ لَهُ وَلَدٌ ۚ فَإِنْ لَمْ يَكُنْ لَهُ
وَلَدٌ وَوَرِثَهُ أَبَوَاهُ فَلِأُمِّهِ الثُّلُثُ ۚ
فَإِنْ كَانَ لَهُ إِخْوَةٌ فَلِأُمِّهِ السُّدُسُ
مِنْ بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصِي بِهَا أَوْ دَيْنٍ ۗ
آبَاؤُكُمْ وَأَبْنَاؤُكُمْ لَا تَدْرُونَ
أَيُّهُمْ أَقْرَبُ لَكُمْ نَفْعًا ۚ فَرِيضَةً مِنَ
اللَّهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٢﴾

**13.** Kuma kuna da rabin abin da matayenku suka bari, idan ba su da ɗa, idan suna da ɗa kuwa, to kuna da kashi ɗaya bisa huɗu, na abin da suka bari, bayan fitar da wasiyya da suka yi, ko biyan bashi da suka ci. Su kuwa, suna da kashi ɗaya bisa huɗu daga abin da kuka bari idan baku da ɗa. Idan kuna da ɗa kuwa, to suna da kashi ɗaya bisa takwas, daga abin da kuka bari,bayan fitar da wasiyya da kuka yi, ko biyan bashi da kuka ci. Idan kuma za'a raba gadon namiji ko mace, waɗanda ba su da iyaye ko 'ya'ya, amma suna da ɗan'uwa, ko 'yar'uwa, to kowane ɗaya yana da kashi ɗaya bisa shida. Idan sun fi haka yawa kuwa, to su yi tarayya kan kashi ɗaya bisa uku, bayan fitar da wasiyya,ko biyan bashi, batare da an cuci kowa ba.Wannan shi ne umarni daga Allah. Allah Masani ne, mai haƙuri ne.

وَلَكُمْ نِصْفُ مَا تَرَكَ أَزْوَاجُكُمْ إِنْ
لَمْ يَكُنْ لَهُنَّ وَلَدٌ ۚ فَإِنْ كَانَ لَهُنَّ وَلَدٌ
فَلَكُمُ الرُّبُعُ مِمَّا تَرَكْنَ مِنْ بَعْدِ
وَصِيَّةٍ يُوصِينَ بِهَا أَوْ دَيْنٍ ۚ وَلَهُنَّ
الرُّبُعُ مِمَّا تَرَكْتُمْ إِنْ لَمْ يَكُنْ لَكُمْ
وَلَدٌ ۚ فَإِنْ كَانَ لَكُمْ وَلَدٌ فَلَهُنَّ
الثُّمُنُ مِمَّا تَرَكْتُمْ مِنْ بَعْدِ وَصِيَّةٍ
تُوصُونَ بِهَا أَوْ دَيْنٍ ۗ وَإِنْ كَانَ رَجُلٌ
يُورَثُ كَلَالَةً أَوِ امْرَأَةٌ وَلَهُ أَخٌ أَوْ أُخْتٌ
فَلِكُلِّ وَاحِدٍ مِنْهُمَا السُّدُسُ ۚ فَإِنْ
كَانُوا أَكْثَرَ مِنْ ذَٰلِكَ فَهُمْ شُرَكَاءُ
فِي الثُّلُثِ مِنْ بَعْدِ وَصِيَّةٍ يُوصَىٰ
بِهَا أَوْ دَيْنٍ غَيْرَ مُضَارٍّ ۚ وَصِيَّةً
مِنَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَلِيمٌ ﴿١٣﴾

**14.** Waɗannan su ne iyakokin Allah, kuma wanda ya yi biyayya ga Allah da ManzonSa, Zai shigar da shi gidajen

تِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ ۚ وَمَنْ يُطِعِ اللَّهَ وَ
رَسُولَهُ يُدْخِلْهُ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ

Aljanna, waɗanda ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu, za su zauna ciki ba fita, wannan shi ne babban rabo.

تَحْتِهَا الْأَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ۚ وَذٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿١٤﴾

**15.** Amma wanda ya saɓa wa Allah da ManzonSa kuwa, kuma ya shige iyakokin Allah, Zai shigar da shi Wuta, zai dauwama cikinta, kuma zai haɗu da azaba mai sa walaƙanta.

وَمَنْ يَّعْصِ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ وَيَتَعَدَّ حُدُوْدَهٗ يُدْخِلْهُ نَارًا خَالِدًا فِيْهَا ۪ وَلَهٗ عَذَابٌ مُّهِيْنٌ ﴿١٥﴾ ع ٢ ١٣

**R.3**

**16.** Kuma waɗanda ke aikata alfasha daga matayen ku, ku kafa shaidu huɗu daga cikinku a kansu. Idan suka shaida, ku riƙe su a gida ba fita, har mutuwa ta ɗauke su, ko har Allah ya buɗa masu hanya.

وَالّٰتِيْ يَأْتِيْنَ الْفَاحِشَةَ مِنْ نِّسَآئِكُمْ فَاسْتَشْهِدُوْا عَلَيْهِنَّ اَرْبَعَةً مِّنْكُمْ ۚ فَاِنْ شَهِدُوْا فَاَمْسِكُوْهُنَّ فِي الْبُيُوْتِ حَتّٰى يَتَوَفّٰىهُنَّ الْمَوْتُ اَوْ يَجْعَلَ اللّٰهُ لَهُنَّ سَبِيْلًا ﴿١٦﴾

**17.** Kuma idan maza biyu ne suka aikata ta daga cikinku, ku ladabtar da su, idan suka tuba, kuma suka gyara halayyarsu, ku ƙyale su. Haƙiƙa, Allah, Mai karɓar tuba ne. Mai jinƙai ne.

وَالَّذٰنِ يَأْتِيٰنِهَا مِنْكُمْ فَاٰذُوْهُمَا ۚ فَاِنْ تَابَا وَاَصْلَحَا فَاَعْرِضُوْا عَنْهُمَا ۗ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ تَوَّابًا رَّحِيْمًا ﴿١٧﴾

**18.** Waɗanda Allah ke karɓar tubansu, su ne waɗanda suka aikata mummunan aiki kan rashin sani, sa'annan suka tuba, ba da daɗewa ba.Waɗannan Allah zai karɓi tubansu. Allah, Masani ne, Mai hikima ne.

اِنَّمَا التَّوْبَةُ عَلَى اللّٰهِ لِلَّذِيْنَ يَعْمَلُوْنَ السُّوْٓءَ بِجَهَالَةٍ ثُمَّ يَتُوْبُوْنَ مِنْ قَرِيْبٍ فَاُولٰٓئِكَ يَتُوْبُ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ ۗ وَكَانَ اللّٰهُ عَلِيْمًا حَكِيْمًا ﴿١٨﴾

**19.** Ba za a karɓi tuban waɗanda ke aikata laifi ba, har sai mutuwa ta zo ɗaukar ɗayansu, ya ce, 'Na tuba yanzu, ko waɗanda ke mutuwa suna kafirai.' Waɗannan, Mun tanadar musu azaba mai raɗaɗi.

وَلَيْسَتِ التَّوْبَةُ لِلَّذِيْنَ يَعْمَلُوْنَ السَّيِّاٰتِ ۚ حَتّٰٓى اِذَا حَضَرَ اَحَدَهُمُ الْمَوْتُ قَالَ اِنِّيْ تُبْتُ الْـٰٔنَ وَلَا الَّذِيْنَ يَمُوْتُوْنَ وَهُمْ كُفَّارٌ ۗ اُولٰٓئِكَ اَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابًا اَلِيْمًا ﴿١٩﴾

**20.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, bai halatta gare ku ba, ku gaji mata kan dole, ko kuma ku tsaresu a gida, don ku karɓe sashin abin da kuka ba su, sai fa idan sun aikata alfasha mabayyaniya. Ku yi masu mu'amala

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا يَحِلُّ لَكُمْ اَنْ تَرِثُوا النِّسَآءَ كَرْهًا ۗ وَلَا تَعْضُلُوْهُنَّ لِتَذْهَبُوْا بِبَعْضِ مَآ اٰتَيْتُمُوْهُنَّ اِلَّآ اَنْ يَّاْتِيْنَ بِفَاحِشَةٍ مُّبَيِّنَةٍ ۚ وَ

tagari. Idan kuma kun ƙi su ne, mai yiwuwa ne ku ƙi wani abu, amma Allah ya saka alheri mai yawa cikinsa.

عَاشِرُوهُنَّ بِالْمَعْرُوفِ ۚ فَإِنْ
كَرِهْتُمُوهُنَّ فَعَسَىٰ أَنْ تَكْرَهُوا شَيْئًا
وَيَجْعَلَ اللَّهُ فِيهِ خَيْرًا كَثِيرًا ﴿٢٠﴾

**21.** Kuma idan kuka yi niyyar sake mace, maimakon wata mace, kuma kun bai wa ɗayarsu taskar dukiya, to kada ku karɓi komai daga cikinta.Kwa karɓe shi, don ƙage da laifi mabayyani?

وَإِنْ أَرَدْتُمُ اسْتِبْدَالَ زَوْجٍ مَكَانَ
زَوْجٍ ۙ وَآتَيْتُمْ إِحْدَاهُنَّ قِنْطَارًا
فَلَا تَأْخُذُوا مِنْهُ شَيْئًا ۚ أَتَأْخُذُونَهُ
بُهْتَانًا وَإِثْمًا مُبِينًا ﴿٢١﴾

**22.** Yaya za ku karɓe shi, alhali kuwa da ɗayanku yakan kaɗaita da ɗayan, kuma sun karɓi alƙawari mai ƙarfi daga gare ku?

وَكَيْفَ تَأْخُذُونَهُ وَقَدْ أَفْضَىٰ
بَعْضُكُمْ إِلَىٰ بَعْضٍ وَأَخَذْنَ مِنْكُمْ
مِيثَاقًا غَلِيظًا ﴿٢٢﴾

**23.** Kuma kada ku auri matan da iyayenku suka aura, sai fa abin da ya riga ya wuce. Yin haka alfasha ne, kuma aikin ƙi ne, kuma mummunar hanya ce.

وَلَا تَنْكِحُوا مَا نَكَحَ آبَاؤُكُمْ مِنَ
النِّسَاءِ إِلَّا مَا قَدْ سَلَفَ ۚ إِنَّهُ كَانَ
ع ٣ ٨ ١٤ فَاحِشَةً وَمَقْتًا وَسَاءَ سَبِيلًا ﴿٢٣﴾

**R.4**

**24.** An haramta muku iyayenku mata, da 'ya'yanku mata, da 'yan'uwanku mata, da mata 'yan'uwan iyayenku maza, kuma da mata 'yan'uwan iyayenku mata, haka 'ya'yan ɗan'uwa, da 'ya'yan 'yar'uwa. Kuma an haramta muku iyayenku mata waɗanda suka shayar da ku, da 'yan'uwanku mata, ta fuskar shan mama. Haka iyayen matayenku, da agogolinku waɗanda ke ɗakunanku, daga matayenku waɗanda kuka tara da su, amma idan ba ku tara da su ba, babu laifi akanku. Haka matayen 'ya'yan ku na tsatsonku. Kuma an hana ku tara 'yan'uwa biyu lokaci ɗaya, sai fa abin da ya riga ya wuce a da. Haƙiƙa, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

حُرِّمَتْ عَلَيْكُمْ أُمَّهَاتُكُمْ وَبَنَاتُكُمْ
وَأَخَوَاتُكُمْ وَعَمَّاتُكُمْ وَخَالَاتُكُمْ وَبَنَاتُ
الْأَخِ وَبَنَاتُ الْأُخْتِ وَأُمَّهَاتُكُمُ اللَّاتِي
أَرْضَعْنَكُمْ وَأَخَوَاتُكُمْ مِنَ الرَّضَاعَةِ
وَأُمَّهَاتُ نِسَائِكُمْ وَرَبَائِبُكُمُ اللَّاتِي فِي
حُجُورِكُمْ مِنْ نِسَائِكُمُ اللَّاتِي
دَخَلْتُمْ بِهِنَّ فَإِنْ لَمْ تَكُونُوا دَخَلْتُمْ
بِهِنَّ فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ وَحَلَائِلُ
أَبْنَائِكُمُ الَّذِينَ مِنْ أَصْلَابِكُمْ وَأَنْ
تَجْمَعُوا بَيْنَ الْأُخْتَيْنِ إِلَّا مَا قَدْ سَلَفَ ۗ
إِنَّ اللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَحِيمًا ﴿٢٤﴾

JUZU'I NA 5

**25.** Kuma an haramta maku mata masu aure. Sai dai waɗanda hannuwanku na

الجزء ٥ وَالْمُحْصَنَاتُ مِنَ النِّسَاءِ إِلَّا مَا

dama suka mallaka. Haka Allah ya wajabta maku. Kuma an halatta maku abin da ya wuce haka, wato ku nemi aure da su ta hanyar dukiyarku, kuna masu niyyar aure ba niyyar fajirci ba. Kuma don amfani da kuka samu da su, to, ku ba su sadaƙinsu, kamar yadda aka ƙayyade, kuma ba laifi gare ku, game da yarjejeniya da kuka yi, bayan an ƙayyade sadaƙi. Haƙiƙa, Allah Masani ne, Mai hikima ne.

مَلَكَتْ اَيْمَانُكُمْ ۚ كِتٰبَ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ ۚ
وَ اُحِلَّ لَكُمْ مَّا وَرَآءَ ذٰلِكُمْ اَنْ
تَبْتَغُوْا بِاَمْوَالِكُمْ مُّحْصِنِيْنَ غَيْرَ
مُسٰفِحِيْنَ ؕ فَمَا اسْتَمْتَعْتُمْ بِهٖ
مِنْهُنَّ فَاٰتُوْهُنَّ اُجُوْرَهُنَّ فَرِيْضَةً ؕ
وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ فِيْمَا تَرٰضَيْتُمْ
بِهٖ مِنْۢ بَعْدِ الْفَرِيْضَةِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ
عَلِيْمًا حَكِيْمًا ﴿٢٥﴾

**26.** Kuma wanda ba shi da halin auren 'yantattun mata muminai, to, ya auri waɗanda hannuwanku na dama suka mallaka, daga 'yan-matanku muminai masu yi muku hidima. Kuma Allah ya fi kowa sanin imaninku. Ku 'yan'uwan juna ne. To, ku aure su da yardar iyayen-gidansu, kuma ku ba su sadaƙinsu yadda ya dace, suna masu kame kai ba fajirai ba, kuma ba masu yin abokai maza ba. Idan suka yi aure, sai kuma suka aikata alfasha, to, rabin azabar da ke kan, 'yantattun mata za a yi musu. An ba da wannan dama ga wanda ke jin tsoron aikata saɓo daga cikin ku, kuma ya fi alheri gare ku, ku yi juriya, (daga barin saɓo) Allah, Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

وَمَنْ لَّمْ يَسْتَطِعْ مِنْكُمْ طَوْلًا اَنْ
يَّنْكِحَ الْمُحْصَنٰتِ الْمُؤْمِنٰتِ فَمِنْ مَّا
مَلَكَتْ اَيْمَانُكُمْ مِّنْ فَتَيٰتِكُمُ
الْمُؤْمِنٰتِ ؕ وَاللّٰهُ اَعْلَمُ بِاِيْمَانِكُمْ ؕ
بَعْضُكُمْ مِّنْۢ بَعْضٍ ۚ فَانْكِحُوْهُنَّ
بِاِذْنِ اَهْلِهِنَّ وَ اٰتُوْهُنَّ اُجُوْرَهُنَّ
بِالْمَعْرُوْفِ مُحْصَنٰتٍ غَيْرَ مُسٰفِحٰتٍ
وَّلَا مُتَّخِذٰتِ اَخْدَانٍ ۚ فَاِذَاۤ اُحْصِنَّ
فَاِنْ اَتَيْنَ بِفَاحِشَةٍ فَعَلَيْهِنَّ نِصْفُ
مَا عَلَى الْمُحْصَنٰتِ مِنَ الْعَذَابِ ؕ
ذٰلِكَ لِمَنْ خَشِيَ الْعَنَتَ مِنْكُمْ ؕ وَاَنْ
تَصْبِرُوْا خَيْرٌ لَّكُمْ ؕ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ
رَّحِيْمٌ ﴿٢٦﴾

**R.5**

**27.** Allah yana nufi ne, ya yi maku bayani dalla-dalla, kuma ya ɗora ku kan hanyoyin waɗanda suka gabace ku, kuma ya yafe maku. Allah, Masani ne, Mai hikima ne.

يُرِيْدُ اللّٰهُ لِيُبَيِّنَ لَكُمْ وَيَهْدِيَكُمْ
سُنَنَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ وَيَتُوْبَ
عَلَيْكُمْ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿٢٧﴾

**28.** Kuma Allah yana nufi ne, ya yafe maku, waɗanda ke bin sha'awoyi kuwa, so suke ku karkata gaba ɗaya wajen aikin ashsha.

وَاللّٰهُ يُرِيْدُ اَنْ يَّتُوْبَ عَلَيْكُمْ ۟ وَ
يُرِيْدُ الَّذِيْنَ يَتَّبِعُوْنَ الشَّهَوٰتِ اَنْ
تَمِيْلُوْا مَيْلًا عَظِيْمًا ﴿٢٨﴾

**29.** Allah yana so ya yi maku sassauci, don an halicci mutum rarrauna.

يُرِيْدُ اللّٰهُ اَنْ يُّخَفِّفَ عَنْكُمْ ۚ وَ
خُلِقَ الْاِنْسَانُ ضَعِيْفًا ﴿٢٩﴾

**30.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, kada ku ci dukiyoyinku a tsakaninku ta hanyar cuta, sai dai ku yi cinikayya a kan yarjejeniya tsakaninku. Kuma kada ku kashe kawunanku. Haƙiƙa, Allah, Mai jinƙai ne gare ku.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَأْكُلُوٓا۟
أَمْوَٰلَكُم بَيْنَكُم بِٱلْبَٰطِلِ إِلَّآ أَن
تَكُونَ تِجَٰرَةً عَن تَرَاضٍ مِّنكُمْ ۚ
وَلَا تَقْتُلُوٓا۟ أَنفُسَكُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ
بِكُمْ رَحِيمًا ﴿٣٠﴾

**31.** Dukkan wanda ya aikata haka, don shishshigi da zalunci, za Mu ƙona shi da Wuta, kuma wannan mai sauƙi ne gurin Allah.

وَمَن يَفْعَلْ ذَٰلِكَ عُدْوَٰنًا وَظُلْمًا
فَسَوْفَ نُصْلِيهِ نَارًا ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ
عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرًا ﴿٣١﴾

**32.** Idan kuka nisanci manyan munanan ayyukan da aka hane ku, za Mu kankare maku ƙanƙananan laifukanku, kuma za Mu shigar da ku gurin shiga na girmamawa.

إِن تَجْتَنِبُوا۟ كَبَآئِرَ مَا تُنْهَوْنَ
عَنْهُ نُكَفِّرْ عَنكُمْ سَيِّـَٔاتِكُمْ وَ
نُدْخِلْكُم مُّدْخَلًا كَرِيمًا ﴿٣٢﴾

**33.** Kada ku yi kwaɗayin abin da Allah ya fifita sashinku, a kan sashi. Maza suna da rabo daga abin da suka aikata, kuma mata suna da rabo daga abin da suka aikata. Ku roƙi Allah daga baiwa tasa. Haƙiƙa, Allah, Masanin komai ne.

وَلَا تَتَمَنَّوْا۟ مَا فَضَّلَ ٱللَّهُ بِهِۦ بَعْضَكُمْ
عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ لِّلرِّجَالِ نَصِيبٌ مِّمَّا
ٱكْتَسَبُوا۟ ۖ وَلِلنِّسَآءِ نَصِيبٌ مِّمَّا
ٱكْتَسَبْنَ ۚ وَسْـَٔلُوا۟ ٱللَّهَ مِن فَضْلِهِۦٓ ۗ
إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمًا ﴿٣٣﴾

**34.** Haka kuma mun naɗa masu gado ga kowane mutum, daga abin da uwa da uba da dangi suka bari, haka waɗanda kuka ƙulla yarjejeniya da su. To, ku ba su rabonsu. Haƙiƙa, Allah, Shaida ne kan komai.

وَلِكُلٍّ جَعَلْنَا مَوَٰلِىَ مِمَّا تَرَكَ
ٱلْوَٰلِدَانِ وَٱلْأَقْرَبُونَ ۚ وَٱلَّذِينَ
عَقَدَتْ أَيْمَٰنُكُمْ فَـَٔاتُوهُمْ
نَصِيبَهُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ كَانَ عَلَىٰ كُلِّ
شَىْءٍ شَهِيدًا ﴿٣٤﴾ ع ٥ ٨ ٢

**R.6**

**35.** Maza su ne ke ɗauke da nauyin mata, don Allah ya fifita sashinsu a kan sashi, kuma don suna ciyar da su. Mata nagari masu biyayya ne, masu kiyaye sirrin mazajensu ne, tare da abin da Allah ya kiyaye. Amma waɗanda kuke tsoron tawayensu, ku gargaɗe su, kuma ku ƙaurace masu wajen kwanciya, kuma ku ladabtar dasu Idan suka bi ku, to, kada ku nemi wata

ٱلرِّجَالُ قَوَّٰمُونَ عَلَى ٱلنِّسَآءِ بِمَا فَضَّلَ
ٱللَّهُ بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ وَبِمَآ أَنفَقُوا۟ مِنْ
أَمْوَٰلِهِمْ ۚ فَٱلصَّٰلِحَٰتُ قَٰنِتَٰتٌ حَٰفِظَٰتٌ
لِّلْغَيْبِ بِمَا حَفِظَ ٱللَّهُ ۚ وَٱلَّٰتِى تَخَافُونَ
نُشُوزَهُنَّ فَعِظُوهُنَّ وَٱهْجُرُوهُنَّ
فِى ٱلْمَضَاجِعِ وَٱضْرِبُوهُنَّ ۖ فَإِنْ
أَطَعْنَكُمْ فَلَا تَبْغُوا۟ عَلَيْهِنَّ سَبِيلًا ۗ إِنَّ

hanyar ƙuntata masu. Haƙiƙa, Allah, Maɗaukaki ne, Mai girma ne.

اللّٰهَ كَانَ عَلِيًّا كَبِيْرًا ﴿٣٥﴾

**36.** Kuma idan kuka ji tsoron rashin jituwa tsakaninsu, ku aike da wakili daga mutanensa, kuma da wani wakili daga mutanenta. Idan (mijin da matar) sun yi nufin sasantawa. Allah zai yi masu katari. Haƙiƙa, Allah, Masani ne, Mai gane komai.

وَاِنْ خِفْتُمْ شِقَاقَ بَيْنِهِمَا فَابْعَثُوْا
حَكَمًا مِّنْ اَهْلِهٖ وَحَكَمًا مِّنْ اَهْلِهَا ۚ اِنْ
يُّرِيْدَآ اِصْلَاحًا يُّوَفِّقِ اللّٰهُ بَيْنَهُمَا ؕ
اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلِيْمًا خَبِيْرًا ﴿٣٦﴾

**37.** Ku bauta wa Allah, kada ku yi masa tarayya da wani abu, kuma ku kyautata wa mahaifa, da dangi na kusa da marayu, da matalauta, da maƙwabci ɗan'uwa da maƙwabci baƙo, da aboki maƙwabci, da matafiyi, da abin da hannuwanku na dama suka mallaka. Haƙiƙa, Allah ba ya son mai girman kai, mai alfahari.

وَاعْبُدُوا اللّٰهَ وَلَا تُشْرِكُوْا بِهٖ شَيْـًٔا وَّ
بِالْوَالِدَيْنِ اِحْسَانًا وَّبِذِى الْقُرْبٰى وَ
الْيَتٰمٰى وَالْمَسٰكِيْنِ وَالْجَارِ ذِى الْقُرْبٰى وَ
الْجَارِ الْجُنُبِ وَالصَّاحِبِ بِالْجَنْۢبِ وَابْنِ
السَّبِيْلِ ۙ وَمَا مَلَكَتْ اَيْمَانُكُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ
لَا يُحِبُّ مَنْ كَانَ مُخْتَالًا فَخُوْرَا ﴿٣٧﴾

**38.** Waɗanda ke yin rowa, kuma suna horon mutane su yi rowa, kuma suna ɓoye baiwar da Allah ya ba su. Kuma Mun tanadar wa kafirai azaba mai sa wulaƙanci.

اۨلَّذِيْنَ يَبْخَلُوْنَ وَيَاْمُرُوْنَ النَّاسَ
بِالْبُخْلِ وَيَكْتُمُوْنَ مَآ اٰتٰىهُمُ اللّٰهُ مِنْ
فَضْلِهٖ ؕ وَاَعْتَدْنَا لِلْكٰفِرِيْنَ عَذَابًا
مُّهِيْنًا ﴿٣٨﴾

**39.** Sai kuma waɗanda ke ciyar da dukiyoyinsu don mutane su gani, kuma ba sa ba da gaskiya da Allah da ranar Lahira. To, duk wanda ya zama abokin Shaiɗan, wannan aboki ya munana.

وَالَّذِيْنَ يُنْفِقُوْنَ اَمْوَالَهُمْ رِئَآءَ
النَّاسِ وَلَا يُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَلَا بِالْيَوْمِ
الْاٰخِرِ ؕ وَمَنْ يَّكُنِ الشَّيْطٰنُ لَهٗ قَرِيْنًا
فَسَآءَ قَرِيْنًا ﴿٣٩﴾

**40.** Kuma me zai cuce su, da sun ba da gaskiya da Allah da ranar Lahira, kuma sun ciyar daga abin da Allah ya ba su? Kuma Allah yana sane da su.

وَمَاذَا عَلَيْهِمْ لَوْ اٰمَنُوْا بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ
الْاٰخِرِ وَاَنْفَقُوْا مِمَّا رَزَقَهُمُ اللّٰهُ ؕ وَكَانَ
اللّٰهُ بِهِمْ عَلِيْمًا ﴿٤٠﴾

**41.** Haƙiƙa, Allah ba zai cuci kowa ba daidai da ƙwayar zarra. Kuma idan aka yi aiki nagari, Zai ninninka shi, kuma ya ba da babban sakamako daga wajenSa.

اِنَّ اللّٰهَ لَا يَظْلِمُ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ ۚ وَاِنْ تَكُ
حَسَنَةً يُّضٰعِفْهَا وَيُؤْتِ مِنْ لَّدُنْهُ
اَجْرًا عَظِيْمًا ﴿٤١﴾

**42.** Kuma yaya za su yi, lokacin da za Mu kawo mai ba da shaida, daga kowace al'umma, kuma Mu zo dakai, ka ba da shaida kan waɗannan?

فَكَيْفَ إِذَا جِئْنَا مِنْ كُلِّ أُمَّةٍ بِشَهِيدٍ وَّ
جِئْنَا بِكَ عَلَىٰ هَٰؤُلَاءِ شَهِيدًا ﴿٤٢﴾

**43.** A wannan rana, waɗanda suka kafirta kuma suka saɓa wa Manzo, za su yi buri a mai da su ƙasa, kuma ba za su iya ɓoye wa Allah komai ba.

يَوْمَئِذٍ يَوَدُّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَعَصَوُا
الرَّسُولَ لَوْ تُسَوَّىٰ بِهِمُ الْأَرْضُ ۖ وَلَا
يَكْتُمُونَ اللَّهَ حَدِيثًا ﴿٤٣﴾

**R.7**

**44.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, kada ku kusanci Salla, kuna cikin halin maye, sai kun san abin da kuke faɗa, ko kuna cikin janaba, sai dai in kuna halin tafiya ne, sai kun yi wanka. Kuma idan ba ku da lafiya ko ku na tafiya (ba ku da tsarki,) ko ɗaya daga cikinku ya yi bayan gida, ko kun sadu da mata amma ba ku sami ruwa ba, to, ku yi taimama guri mai tsarki. Ku shafi fuskokinku da hannuwanku. Haƙiƙa, Allah, Mai rangwame ne, Mai gafara ne.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَقْرَبُوا
الصَّلَاةَ وَأَنْتُمْ سُكَارَىٰ حَتَّىٰ
تَعْلَمُوا مَا تَقُولُونَ وَلَا جُنُبًا إِلَّا
عَابِرِي سَبِيلٍ حَتَّىٰ تَغْتَسِلُوا ۚ وَإِنْ
كُنْتُمْ مَرْضَىٰ أَوْ عَلَىٰ سَفَرٍ أَوْ جَاءَ
أَحَدٌ مِنْكُمْ مِنَ الْغَائِطِ أَوْ لَامَسْتُمُ
النِّسَاءَ فَلَمْ تَجِدُوا مَاءً فَتَيَمَّمُوا
صَعِيدًا طَيِّبًا فَامْسَحُوا بِوُجُوهِكُمْ وَ
أَيْدِيكُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَفُوًّا غَفُورًا ﴿٤٤﴾

**45.** Ba ka ga waɗanda aka ba rabo daga Littafi ba? Suna sayan ɓata kuma suna so ku ma ku ɓata hanya.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ أُوتُوا نَصِيبًا مِنَ
الْكِتَابِ يَشْتَرُونَ الضَّلَالَةَ وَيُرِيدُونَ
أَنْ تَضِلُّوا السَّبِيلَ ﴿٤٥﴾

**46.** Kuma Allah ya fi kowa sanin maƙiyan ku. Kuma Allah ya isa Masoyi, kuma Allah ya isa Mai taimako.

وَاللَّهُ أَعْلَمُ بِأَعْدَائِكُمْ ۚ وَكَفَىٰ
بِاللَّهِ وَلِيًّا ۙ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ نَصِيرًا ﴿٤٦﴾

**47.** A cikin Yahudawa akwai masu canja kalmomi daga gurarensu na asali. Kuma suna cewa, 'Mun ji, mun ƙi bi', kuma 'Kai ka saurara, amma ba za a saurare ka ba', kuma 'Ra'ina.' Suna karya harsunansu kuma suna sukan addini. Da cewa suka yi, 'Mun ji, kuma mun bi', kuma 'ji', kuma 'Unzurna', da yafiye musu kuma yafi daidaita. Amma Allah ya tsine musu

مِنَ الَّذِينَ هَادُوا يُحَرِّفُونَ الْكَلِمَ
عَنْ مَوَاضِعِهِ وَيَقُولُونَ سَمِعْنَا وَ
عَصَيْنَا وَاسْمَعْ غَيْرَ مُسْمَعٍ وَرَاعِنَا لَيًّا
بِأَلْسِنَتِهِمْ وَطَعْنًا فِي الدِّينِ ۚ وَلَوْ
أَنَّهُمْ قَالُوا سَمِعْنَا وَأَطَعْنَا وَ
اسْمَعْ وَانْظُرْنَا لَكَانَ خَيْرًا لَهُمْ وَ
أَقْوَمَ وَلَٰكِنْ لَعَنَهُمُ اللَّهُ بِكُفْرِهِمْ فَلَا

يُؤْمِنُوْنَ اِلَّا قَلِيْلًا ﴿٤٧﴾

saboda kafircinsu. Ba za su ba da gaskiya ba, sai kaɗan.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ اٰمِنُوْا بِمَا
نَزَّلْنَا مُصَدِّقًا لِّمَا مَعَكُمْ مِّنْ قَبْلِ اَنْ
نَّطْمِسَ وُجُوْهًا فَنَرُدَّهَا عَلٰۤى اَدْبَارِهَاۤ اَوْ
نَلْعَنَهُمْ كَمَا لَعَنَّاۤ اَصْحٰبَ السَّبْتِ ؕ
وَكَانَ اَمْرُ اللّٰهِ مَفْعُوْلًا ﴿٤٨﴾

**48.** Ya ku waɗanda aka ba Littafi, ku ba da gaskiya da abin da Muka saukar, yana mai gasgata abin da ke tare da ku, tun kafin Mu halaka waɗansu shuwagabanninku kuma mu juyar da su baya kamar yadda Muka tsine wa Mutanen Asabar. Umarnin Allah kuwa abin cikawa ne.

اِنَّ اللّٰهَ لَا يَغْفِرُ اَنْ يُّشْرَكَ بِهٖ وَ
يَغْفِرُ مَا دُوْنَ ذٰلِكَ لِمَنْ يَّشَآءُ ۚ وَمَنْ
يُّشْرِكْ بِاللّٰهِ فَقَدِ افْتَرٰۤى اِثْمًا
عَظِيْمًا ﴿٤٩﴾

**49.** Haƙiƙa, Allah ba zai yafe laifin yi masa tarayya da wani ba, amma yana gafarta abin da bai kai haka ba, ga wanda Ya so. Kuma dukkan wanda ya yi wa Allah tarayya da wani, ya ƙirƙiri laifi mai girma.

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ يُزَكُّوْنَ اَنْفُسَهُمْ ؕ
بَلِ اللّٰهُ يُزَكِّيْ مَنْ يَّشَآءُ وَلَا يُظْلَمُوْنَ
فَتِيْلًا ﴿٥٠﴾

**50.** Ba ka ga waɗanda ke ɗaukan kansu tsarkakakku ba? Ina, Allah ne ke tsarkake wanda ya so, kuma ba za'a cuce su daidai da fatar ƙwallon dabino ba.

اُنْظُرْ كَيْفَ يَفْتَرُوْنَ عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ ؕ
ع وَكَفٰى بِهٖۤ اِثْمًا مُّبِيْنًا ﴿٥١﴾

**51.** Kalli yadda suke ƙaga wa Allah ƙarya. Wannan ya isa laifi mabayyani.

**R.8**

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ اُوْتُوْا نَصِيْبًا مِّنَ
الْكِتٰبِ يُؤْمِنُوْنَ بِالْجِبْتِ وَالطَّاغُوْتِ
وَيَقُوْلُوْنَ لِلَّذِيْنَ كَفَرُوْا هٰۤؤُلَآءِ اَهْدٰى
مِنَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا سَبِيْلًا ﴿٥٢﴾

**52.** Ba ka ga waɗanda aka ba rabo daga cikin Littafi ba? Suna ba da gaskiya da sihiri, kuma (suna bin) azzalumai, kuma suna cewa ga kafirai, 'Waɗannan sun fi waɗanda suka ba da gaskiya bin madaidaicin tafarki.'

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ لَعَنَهُمُ اللّٰهُ ؕ وَمَنْ
يَّلْعَنِ اللّٰهُ فَلَنْ تَجِدَ لَهٗ نَصِيْرًا ﴿٥٣﴾ؕ

**53.** Waɗannan su ne waɗanda Allah ya tsine wa, kuma duk wanda Allah ya tsine wa, ba za ka taɓa samun mai taimakonsa ba.

اَمْ لَهُمْ نَصِيْبٌ مِّنَ الْمُلْكِ فَاِذًا لَّا
يُؤْتُوْنَ النَّاسَ نَقِيْرًا ﴿٥٤﴾ۙ

**54.** Shin su na da wani rabo ne daga mulkin (Allah)? Ashe da ba zasu ba kowa daidai da hujjin ƙwallon dabino ba.

**55.** Ko hasada suke yi wa mutane, kan baiwar da Allah ya yi masu cikin baiwarSa? Haƙiƙa, Mun ba iyalan Ibrahima Littafi da Hikima, kuma Mun ba su sarauta mai girma.

أَمْ يَحْسُدُونَ النَّاسَ عَلَىٰ مَا آتَاهُمُ اللَّهُ
مِن فَضْلِهِ ۚ فَقَدْ آتَيْنَا آلَ إِبْرَاهِيمَ
الْكِتَابَ وَالْحِكْمَةَ وَآتَيْنَاهُم مُّلْكًا
عَظِيمًا ﴿٥٥﴾

**56.** A cikinsu akwai waɗanda suka ba da gaskiya da shi, kuma akwai waɗanda suka juya masa baya. Wutar Jahannama mai haɓarɓaka ta isa azaba garesu.

فَمِنْهُم مَّنْ آمَنَ بِهِ وَمِنْهُم مَّن صَدَّ
عَنْهُ ۚ وَكَفَىٰ بِجَهَنَّمَ سَعِيرًا ﴿٥٦﴾

**57.** Waɗanda suka kafirce wa AyoyinMu, za Mu ƙona su da Wuta. Duk lokacin da fatun jukkunansu suka ƙone, za Mu sauya musu waɗansu fatun, don su cigaba da ɗanɗanar azaba. Haƙiƙa, Allah, Mabuwayi ne, Mai hikima.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِنَا سَوْفَ
نُصْلِيهِمْ نَارًا ۖ كُلَّمَا نَضِجَتْ
جُلُودُهُم بَدَّلْنَاهُمْ جُلُودًا غَيْرَهَا
لِيَذُوقُوا الْعَذَابَ ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ
عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿٥٧﴾

**58.** Amma waɗanda suka ba da gaskiya kuma suka yi ayyuka nagari, za Mu shigar da su gidajen Aljanna, waɗanda ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu, za su zauna cikin su din-din-din. A cikinsu suna da mataye tsarkaka (daga gareMu), kuma za Mu shigar da su cikin inuwa mai sanyi.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
سَنُدْخِلُهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا
الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۖ لَّهُمْ
فِيهَا أَزْوَاجٌ مُّطَهَّرَةٌ ۖ وَنُدْخِلُهُمْ ظِلًّا
ظَلِيلًا ﴿٥٨﴾

**59.** Haƙiƙa, Allah yana umartarku, ku damka dukkan amana ga waɗanda suka cancanta, kuma idan kuka yi hukunci tsakanin mutane, ku yi hukunci da adalci. Haƙiƙa, abin da Allah ke yi maku wa'azi da shi mafifici ne, kuma Allah Mai ji ne, Mai gani.

إِنَّ اللَّهَ يَأْمُرُكُمْ أَن تُؤَدُّوا الْأَمَانَاتِ
إِلَىٰ أَهْلِهَا وَإِذَا حَكَمْتُم بَيْنَ النَّاسِ
أَن تَحْكُمُوا بِالْعَدْلِ ۚ إِنَّ اللَّهَ نِعِمَّا
يَعِظُكُم بِهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ كَانَ سَمِيعًا بَصِيرًا ﴿٥٩﴾

**60.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya ku bi Allah, kuma ku bi Manzo, da waɗanda suke shugabanni daga cikinku. Kuma idan kuka yi jayayya kan wani abu, ku mai da hukuncinsa ga Allah da Manzo, idan kun ba da gaskiya da

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَطِيعُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوا
الرَّسُولَ وَأُولِي الْأَمْرِ مِنكُمْ ۖ فَإِن
تَنَازَعْتُمْ فِي شَيْءٍ فَرُدُّوهُ إِلَى اللَّهِ وَ
الرَّسُولِ إِن كُنتُمْ تُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَ

Allah da Ranar Lahira. Yin haka shi ya fi alheri, kuma shi ya fi kyau a ƙarshe.

الْيَوْمِ الْاٰخِرِ ؕ ذٰلِكَ خَيْرٌ وَّ اَحْسَنُ
ع تَاْوِيْلًا ﴿٦٠﴾

**R.9**

**61.** Shin ba ka ga waɗanda ke riya sun ba da gaskiya da abin da aka saukar maka, da abin da aka saukar gabaninka ba? Sai ga shi suna so su nemi hukunci daga 'yan tawaye, alhali an hore su su yi watsi da shi. Kuma Shaiɗan yana so ya ɓatar da su ne, ɓata mai nisa.

اَلَمْ تَرَ اِلَى الَّذِيْنَ يَزْعُمُوْنَ اَنَّهُمْ
اٰمَنُوْا بِمَاۤ اُنْزِلَ اِلَيْكَ وَمَاۤ اُنْزِلَ مِنْ
قَبْلِكَ يُرِيْدُوْنَ اَنْ يَّتَحَاكَمُوْۤا اِلَى
الطَّاغُوْتِ وَ قَدْ اُمِرُوْۤا اَنْ يَّكْفُرُوْا
بِهٖ ؕ وَيُرِيْدُ الشَّيْطٰنُ اَنْ يُّضِلَّهُمْ
ضَلٰلًا بَعِيْدًا ﴿٦١﴾

**62.** Kuma idan aka ce masu, 'Ku zo gurin abin da Allah ya saukar, kuma ku zo gurin Manzo,' sai ka ga munafukai, suna juya maka baya tare da nuna ƙyama.

وَ اِذَا قِيْلَ لَهُمْ تَعَالَوْا اِلٰى مَاۤ اَنْزَلَ اللّٰهُ
وَ اِلَى الرَّسُوْلِ رَاَيْتَ الْمُنٰفِقِيْنَ
يَصُدُّوْنَ عَنْكَ صُدُوْدًا ﴿٦٢﴾

**63.** Yaya ke nan, idan musifa ta faɗa musu, saboda abin da hannuwansu suka gabatar, sa'annan suka zo gurinka, suna rantsuwa da Allah, 'Ba abin da muka nufa, sai kyautatawa da sasantawa.'

فَكَيْفَ اِذَاۤ اَصَابَتْهُمْ مُّصِيْبَةٌۢ بِمَا قَدَّمَتْ
اَيْدِيْهِمْ ثُمَّ جَآءُوْكَ يَحْلِفُوْنَ ۖ بِاللّٰهِ
اِنْ اَرَدْنَاۤ اِلَّاۤ اِحْسَانًا وَّ تَوْفِيْقًا ﴿٦٣﴾

**64.** Waɗannan su ne waɗanda Allah ya san abin da ke cikin zukatansu. To, rabu da su, kuma ka yi musu wa'azi da yi musu magana mai ratsa jiki game da kansu.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ يَعْلَمُ اللّٰهُ مَا فِيْ
قُلُوْبِهِمْ ۗ فَاَعْرِضْ عَنْهُمْ وَعِظْهُمْ وَ
قُلْ لَّهُمْ فِيْۤ اَنْفُسِهِمْ قَوْلًا بَلِيْغًا ﴿٦٤﴾

**65.** Kuma ba Mu aiko Manzo ba, sai don a bi shi da izinin Allah. Da lokacin da suka cuci kansu sun zo gurinka, suka nemi gafarar Allah, kuma Manzo ya nema masu gafara, da kuwa sun tarar da Allah, Mai karɓar tuba, Mai jinƙai.

وَمَاۤ اَرْسَلْنَا مِنْ رَّسُوْلٍ اِلَّا لِيُطَاعَ
بِاِذْنِ اللّٰهِ ؕ وَلَوْ اَنَّهُمْ اِذْ ظَّلَمُوْۤا
اَنْفُسَهُمْ جَآءُوْكَ فَاسْتَغْفَرُوا اللّٰهَ
وَ اسْتَغْفَرَ لَهُمُ الرَّسُوْلُ لَوَجَدُوا
اللّٰهَ تَوَّابًا رَّحِيْمًا ﴿٦٥﴾

**66.** Amma ina, Na rantse da Ubangijinka, ba za su zama muminai na gaskiya ba, sai sun nemi hukumcinka kan dukkan abin da ya auku tsakaninsu na jayayya, kuma ba su ji wani ƙunci ba a zukatansu kan

فَلَا وَ رَبِّكَ لَا يُؤْمِنُوْنَ حَتّٰى
يُحَكِّمُوْكَ فِيْمَا شَجَرَ بَيْنَهُمْ ثُمَّ لَا
يَجِدُوْا فِيْۤ اَنْفُسِهِمْ حَرَجًا مِّمَّا
قَضَيْتَ وَيُسَلِّمُوْا تَسْلِيْمًا ﴿٦٦﴾

hukumcin da ka yi, kuma su miƙa wuya gaba ɗaya.

**67.** Da Mun umurce su da cewa, 'Ku kashe (sadaukar da) kawunanku, ko kuma, ku fita daga gidajenku,' ba za su aikata haka ba, sai kaɗan daga cikinsu. Da a ce sun aikata abin da ake yi masu wa'azi game da shi, zai fi alheri gare su, kuma zai fi ba su ƙarfin gwiwa.

وَلَوْ أَنَّا كَتَبْنَا عَلَيْهِمْ أَنِ اقْتُلُوٓا
أَنفُسَكُمْ أَوِ اخْرُجُوا مِن دِيَارِكُم مَّا
فَعَلُوهُ إِلَّا قَلِيلٌ مِّنْهُمْ ۖ وَلَوْ أَنَّهُمْ فَعَلُوا
مَا يُوعَظُونَ بِهِۦ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ وَ
أَشَدَّ تَثْبِيتًا ﴿٦٧﴾

**68.** Kuma da (sun yi haka), sai Mu ba su lada mai girma daga gurinMu.

وَإِذًا لَّآتَيْنَاهُم مِّن لَّدُنَّآ أَجْرًا
عَظِيمًا ﴿٦٨﴾

**69.** Kuma da Mun shiryar da su kan tafarki madaidaici.

وَلَهَدَيْنَاهُمْ صِرَاطًا مُّسْتَقِيمًا ﴿٦٩﴾

**70.** Kuma duk wanda ya yi biyayya ga Allah da wannan Manzo, waɗannan suna daga cikin waɗanda Allah ya yi wa ni'ima -Annabawa, da Siddiƙai, da masu Shahada, da Mutanen kirki. Waɗannan su ne jama'a na ƙwarai.

وَمَن يُطِعِ اللَّهَ وَالرَّسُولَ فَأُولَٰٓئِكَ مَعَ
الَّذِينَ أَنْعَمَ اللَّهُ عَلَيْهِم مِّنَ النَّبِيِّـۧنَ وَ
الصِّدِّيقِينَ وَالشُّهَدَآءِ وَالصَّالِحِينَ ۚ وَ
حَسُنَ أُولَٰٓئِكَ رَفِيقًا ﴿٧٠﴾

**71.** Wannan baiwa daga Allah take, kuma Allah ya isa, Masanin komai.

ذَٰلِكَ الْفَضْلُ مِنَ اللَّهِ ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ
عَلِيمًا ﴿٧١﴾

**R.10**

**72.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku zauna da shiri don kare kanku, ku yi ɗauki ƙungiya-ƙungiya, ko kuma ku yi ɗauki bai ɗaya.

يَٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا خُذُوا حِذْرَكُمْ
فَانفِرُوا ثُبَاتٍ أَوِ انفِرُوا جَمِيعًا ﴿٧٢﴾

**73.** Haƙiƙa, a cikinku akwai wanda ke tsayawa baya, sai in masifa ta faɗa muku, ya ce, 'Kai, Allah ya so ni, tun da ba tare da su nake ba.'

وَإِنَّ مِنكُمْ لَمَن لَّيُبَطِّئَنَّ ۚ فَإِنْ أَصَابَتْكُم
مُّصِيبَةٌ قَالَ قَدْ أَنْعَمَ اللَّهُ عَلَيَّ إِذْ لَمْ
أَكُن مَّعَهُمْ شَهِيدًا ﴿٧٣﴾

**74.** Kuma idan baiwar Allah ta faɗo hannunku - kamar tsakaninku da shi babu wata soyayya - sai ya ce, 'Kash, ina ma tare da su nake, ni ma in sami babbar garaɓasa.'

وَلَئِنْ أَصَابَكُمْ فَضْلٌ مِّنَ اللَّهِ لَيَقُولَنَّ
كَأَن لَّمْ تَكُن بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُۥ مَوَدَّةٌ
يَٰلَيْتَنِي كُنتُ مَعَهُمْ فَأَفُوزَ فَوْزًا
عَظِيمًا ﴿٧٤﴾

**75.** To, waɗanda za su iya sayar da rayuwar duniya, saboda rayuwar Lahira, su yi yaƙi kan tafarkin Allah. Kuma wanda ya yi yaƙi kan tafarkin Allah, sai aka kashe shi, ko kuma ya yi galaba, za Mu ba shi lada mai girma.

فَلْيُقَاتِلْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ الَّذِينَ يَشْرُونَ
الْحَيَاةَ الدُّنْيَا بِالْآخِرَةِ ۚ وَمَنْ يُقَاتِلْ فِي
سَبِيلِ اللَّهِ فَيُقْتَلْ أَوْ يَغْلِبْ فَسَوْفَ
نُؤْتِيهِ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٧٥﴾

**76.** To, me ya sa ba za ku yi yaƙi ba, kan tafarkin Allah, kuma don ceton raunana, maza da mata da yara, waɗanda ke cewa, 'Ubangijinmu, fitar da mu daga cikin wannan gari, mai azzaluman mutane, kuma Ka ba mu masoyi daga wajenKa, kuma Ka ba mu mai taimako daga wajenKa.'

وَمَا لَكُمْ لَا تُقَاتِلُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَ
الْمُسْتَضْعَفِينَ مِنَ الرِّجَالِ وَالنِّسَاءِ
وَالْوِلْدَانِ الَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا
أَخْرِجْنَا مِنْ هَٰذِهِ الْقَرْيَةِ الظَّالِمِ
أَهْلُهَا ۚ وَاجْعَلْ لَنَا مِنْ لَدُنْكَ وَلِيًّا ۚ
وَاجْعَلْ لَنَا مِنْ لَدُنْكَ نَصِيرًا ﴿٧٦﴾

**77.** Waɗanda suka ba da gaskiya suna yaƙi saboda Allah, waɗanda suka kafirta kuwa, suna yaƙi saboda Shaiɗan. To ku yaƙi abokan Shaiɗan, haƙiƙa makircin Shaiɗan rarrauna ne.

الَّذِينَ آمَنُوا يُقَاتِلُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ ۖ وَ
الَّذِينَ كَفَرُوا يُقَاتِلُونَ فِي سَبِيلِ
الطَّاغُوتِ فَقَاتِلُوا أَوْلِيَاءَ الشَّيْطَانِ ۖ إِنَّ
ع كَيْدَ الشَّيْطَانِ كَانَ ضَعِيفًا ﴿٧٧﴾

**R.11**

**78.** Shin ba ka ga waɗanda aka ce masu ba, 'Ku kame hannuwanku, kuma ku tsai da Salla, kuma ku ba da Zakka.' Amma lokacin da aka wajabta yaƙi a kan su, sai ga waɗansu jama'a daga cikinsu suna tsoron mutane kamar tsoron Allah, ko ma tsoro mafi tsanani, kuma suka ce, 'Ubangijinmu, me ya sa Ka wajabta yaƙi a kanmu? Ba Ka saurara mana zuwa ɗan wani lokaci ba?' ce, 'Jin daɗin duniya ƙanƙani ne, kuma Lahira ita ce ta fi ga wanda ya tsoraci Allah, kuma ba za a cuce ku ko kamar fatar ƙwallon dabino ba.'

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ قِيلَ لَهُمْ كُفُّوا
أَيْدِيَكُمْ وَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا
الزَّكَاةَ ۚ فَلَمَّا كُتِبَ عَلَيْهِمُ الْقِتَالُ
إِذَا فَرِيقٌ مِنْهُمْ يَخْشَوْنَ النَّاسَ
كَخَشْيَةِ اللَّهِ أَوْ أَشَدَّ خَشْيَةً ۚ وَقَالُوا
رَبَّنَا لِمَ كَتَبْتَ عَلَيْنَا الْقِتَالَ ۚ لَوْلَا
أَخَّرْتَنَا إِلَىٰ أَجَلٍ قَرِيبٍ ۗ قُلْ مَتَاعُ
الدُّنْيَا قَلِيلٌ ۚ وَالْآخِرَةُ خَيْرٌ لِمَنِ
اتَّقَىٰ وَلَا تُظْلَمُونَ فَتِيلًا ﴿٧٨﴾

**79.** Duk inda kuke, mutuwa za ta tarar da ku, ko a cikin ginannun hasumiyoyi ne. Kuma idan alheri ya same su, sai su ce, 'Wannan daga wajen Allah ya zo,' idan kuma abin ƙi ya same su, sai su ce, 'Wannan daga wajenka ne.' Ce,

أَيْنَمَا تَكُونُوا يُدْرِكْكُمُ الْمَوْتُ وَلَوْ
كُنْتُمْ فِي بُرُوجٍ مُشَيَّدَةٍ ۗ وَإِنْ
تُصِبْهُمْ حَسَنَةٌ يَقُولُوا هَٰذِهِ مِنْ
عِنْدِ اللَّهِ ۖ وَإِنْ تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ يَقُولُوا

'Dukkansu daga wajen Allah suke.' Me ya sa waɗannan mutane ba sa iya fahimtar komai ne?

هٰذِهٖ مِنْ عِنْدِكَ ۚ قُلْ كُلٌّ مِّنْ عِنْدِ
اللّٰهِ ۚ فَمَالِ هٰٓؤُلَآءِ الْقَوْمِ لَا يَكَادُوْنَ
يَفْقَهُوْنَ حَدِيْثًا ﴿٧٩﴾

**80.** Dukkan abin da ya same ka na alheri, daga wajen Allah yake, kuma dukkan abin da ya same ka na abin ƙi, daga wajenka yake. Kuma Mun aiko ka jakada zuwa ga mutane. Kuma Allah ya isa Mai ba da shaida.

مَآ اَصَابَكَ مِنْ حَسَنَةٍ فَمِنَ اللّٰهِ ۫ وَ
مَآ اَصَابَكَ مِنْ سَيِّئَةٍ فَمِنْ نَّفْسِكَ ۚ
وَ اَرْسَلْنٰكَ لِلنَّاسِ رَسُوْلًا ۚ وَ كَفٰى
بِاللّٰهِ شَهِيْدًا ﴿٨٠﴾

**81.** Wanda ya bi Manzo ya bi Allah, waɗanda suka ba da baya kuwa, ba Mu aiko ka don ka yi gadinsu ba.

مَنْ يُّطِعِ الرَّسُوْلَ فَقَدْ اَطَاعَ اللّٰهَ ۚ وَمَنْ
تَوَلّٰى فَمَآ اَرْسَلْنٰكَ عَلَيْهِمْ حَفِيْظًا ﴿٨١﴾

**82.** Kuma suna cewa, 'Mun bi, amma idan suka fita daga wajenka, sai wasu daga cikinsu su kwana suna warware abin da ka faɗa. Allah yana rubuta abin da suka kwana suna warwarewa. To, yi watsi da su, kuma ka dogara da Allah. Kuma Allah ya isa Abin dogaro.

وَيَقُوْلُوْنَ طَاعَةٌ ۫ فَاِذَا بَرَزُوْا مِنْ
عِنْدِكَ بَيَّتَ طَآئِفَةٌ مِّنْهُمْ غَيْرَ الَّذِيْ
تَقُوْلُ ۚ وَ اللّٰهُ يَكْتُبُ مَا يُبَيِّتُوْنَ ۚ
فَاَعْرِضْ عَنْهُمْ وَ تَوَكَّلْ عَلَى اللّٰهِ ۚ وَ
كَفٰى بِاللّٰهِ وَكِيْلًا ﴿٨٢﴾

**83.** Ba su kula da Kur'ani ne? Idan ba daga wajen Allah yake ba, da sai sun sami saɓani mai yawa a cikinsa.

اَفَلَا يَتَدَبَّرُوْنَ الْقُرْاٰنَ ۚ وَلَوْ كَانَ
مِنْ عِنْدِ غَيْرِ اللّٰهِ لَوَجَدُوْا فِيْهِ
اخْتِلَافًا كَثِيْرًا ﴿٨٣﴾

**84.** Kuma idan labarin wani abu na aminci ko na tsoro ya je kunnuwansu, sai su baza labarinsa. Da a ce sun mai da shi ga Manzo da wanda ke da jagoranci daga cikinsu, da masu basira gano gaskiya tasa cikinsu sun fahimce shi. Kuma ba don baiwar Allah da jinƙai naSa gare ku ba, da mafi yawanku sun bi Shaiɗan.

وَاِذَا جَآءَهُمْ اَمْرٌ مِّنَ الْاَمْنِ اَوِ الْخَوْفِ
اَذَاعُوْا بِهٖ ۚ وَلَوْ رَدُّوْهُ اِلَى الرَّسُوْلِ وَاِلٰٓى
اُولِي الْاَمْرِ مِنْهُمْ لَعَلِمَهُ الَّذِيْنَ
يَسْتَنْۢبِطُوْنَهٗ مِنْهُمْ ۚ وَلَوْلَا فَضْلُ اللّٰهِ
عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهٗ لَاتَّبَعْتُمُ الشَّيْطٰنَ
اِلَّا قَلِيْلًا ﴿٨٤﴾

**85.** Yi yaƙi kan tafarkin Allah -ba za a ɗora maka nauyin kowa ba, sai na kanka- kuma ka kwaɗaitar da muminai kan yaƙi. Mai yiwuwa ne Allah ya tankwaɓar da ƙarfin waɗanda suka kafirta, Allah ya fi kowa tsananin

فَقَاتِلْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۚ لَا تُكَلَّفُ اِلَّا
نَفْسَكَ وَ حَرِّضِ الْمُؤْمِنِيْنَ ۚ عَسَى
اللّٰهُ اَنْ يَّكُفَّ بَاْسَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ۚ
وَاللّٰهُ اَشَدُّ بَاْسًا وَّاَشَدُّ تَنْكِيْلًا ﴿٨٥﴾

ƙarfi, kuma Ya fi kowa tsananin azabtarwa.

**86.** Wanda ya yi ceto nagari zai sami rabo daga gare Shi, kuma wanda ya yi mummunan ceto zai sami makamancinsa, kuma Allah Mai iko ne kan komai.

مَنْ يَّشْفَعْ شَفَاعَةً حَسَنَةً يَّكُنْ لَّهٗ
نَصِيْبٌ مِّنْهَا ۚ وَمَنْ يَّشْفَعْ شَفَاعَةً
سَيِّئَةً يَّكُنْ لَّهٗ كِفْلٌ مِّنْهَا ؕ وَكَانَ
اللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ مُّقِيْتًا ﴿٨٦﴾

**87.** Kuma idan aka gaishe ku da gaisuwa, ku yi gaisuwa wadda ta fi ta kyau, ko kuma ku yi irin ta. Haƙiƙa, Allah yana lissafin kowane abu.

وَاِذَا حُيِّيْتُمْ بِتَحِيَّةٍ فَحَيُّوْا بِاَحْسَنَ
مِنْهَاۤ اَوْ رُدُّوْهَا ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلٰى كُلِّ
النصف شَيْءٍ حَسِيْبًا ﴿٨٧﴾

**88.** Allah Shi ne Ubangiji Wanda ba bu wani abin bautawa, sai Shi. Zai tattara ku zuwa Ranar Kiyama, babu kokwanto game da ita. Kuma wanene ya fi Allah magana ta gaskiya?

اَللّٰهُ لَاۤ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ؕ لَيَجْمَعَنَّكُمْ اِلٰى يَوْمِ
الْقِيٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيْهِ ؕ وَمَنْ اَصْدَقُ
ع ١١ ٨ مِنَ اللّٰهِ حَدِيْثًا ﴿٨٨﴾

**R.12**

**89.** Shin me ya sa kuka kasu ƙungiya biyu dangane da Munafukai? Allah kuwa Ya tunɓuke su saboda abin da suka aikata. Ko so kuke ku shiryar da wanda Allah ya ɓatar? To, dukan wanda Allah ya ɓatar, ba za ka iya sama masa hanyar shiriya ba.

فَمَا لَكُمْ فِي الْمُنٰفِقِيْنَ فِئَتَيْنِ وَاللّٰهُ
اَرْكَسَهُمْ بِمَا كَسَبُوْا ؕ اَتُرِيْدُوْنَ اَنْ
تَهْدُوْا مَنْ اَضَلَّ اللّٰهُ ؕ وَمَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ
فَلَنْ تَجِدَ لَهٗ سَبِيْلًا ﴿٨٩﴾

**90.** Fata suke ku kafirta kamar yadda suka kafirta, sai ku zama daidai. To, kada ku riƙe su masoya, sai sun yi ƙaura saboda Allah, idan suka juya baya kuwa, ku kama su, kuma ku kashe su duk inda kuka same su, kuma kada ku riƙi ɗayansu masoyi ko mai taimako da ɗaya daga cikinsu.

وَدُّوْا لَوْ تَكْفُرُوْنَ كَمَا كَفَرُوْا
فَتَكُوْنُوْنَ سَوَآءً فَلَا تَتَّخِذُوْا
مِنْهُمْ اَوْلِيَآءَ حَتّٰى يُهَاجِرُوْا فِيْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ ؕ فَاِنْ تَوَلَّوْا فَخُذُوْهُمْ
وَاقْتُلُوْهُمْ حَيْثُ وَجَدْتُّمُوْهُمْ ۪ وَلَا
تَتَّخِذُوْا مِنْهُمْ وَلِيًّا وَّلَا نَصِيْرًا ﴿٩٠﴾

**91.** Sai fa waɗanda ke da dangantaka da mutanen da kuke da yarjejeniya tsakaninku da su, ko kuma suka zo wajenku suna jin takaici a zukatansu, kan su yaƙe ku ko su yaƙi mutanensu. Kuma da Allah ya so, sai Ya ɗora su kanku, sai su yaƙe ku. To, idan suka

اِلَّا الَّذِيْنَ يَصِلُوْنَ اِلٰى قَوْمٍۭ
بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُمْ مِّيْثَاقٌ اَوْ
جَآءُوْكُمْ حَصِرَتْ صُدُوْرُهُمْ اَنْ
يُّقَاتِلُوْكُمْ اَوْ يُقَاتِلُوْا قَوْمَهُمْ ؕ وَلَوْ
شَآءَ اللّٰهُ لَسَلَّطَهُمْ عَلَيْكُمْ فَلَقٰتَلُوْكُمْ ۚ

فَإِنِ اعْتَزَلُوكُمْ فَلَمْ يُقَاتِلُوكُمْ وَأَلْقَوْا إِلَيْكُمُ السَّلَمَ فَمَا جَعَلَ اللَّهُ لَكُمْ عَلَيْهِمْ سَبِيلًا ﴿٩١﴾

kame hannuwansu, ba su yaƙe ku ba, kuma suka neme ku da zaman lafiya, to, Allah bai ba ku izinin yi musu ta'adi ba.

سَتَجِدُونَ آخَرِينَ يُرِيدُونَ أَنْ يَأْمَنُوكُمْ وَيَأْمَنُوا قَوْمَهُمْ كُلَّمَا رُدُّوا إِلَى الْفِتْنَةِ أُرْكِسُوا فِيهَا ۚ فَإِنْ لَمْ يَعْتَزِلُوكُمْ وَيُلْقُوا إِلَيْكُمُ السَّلَمَ وَيَكُفُّوا أَيْدِيَهُمْ فَخُذُوهُمْ وَاقْتُلُوهُمْ حَيْثُ ثَقِفْتُمُوهُمْ ۚ وَأُولَٰئِكُمْ جَعَلْنَا لَكُمْ عَلَيْهِمْ سُلْطَانًا مُبِينًا ﴿٩٢﴾ ع

**92.** Za ku sami waɗansu mutane, suna so su zauna lafiya tare da ku, kuma su zauna lafiya tare da mutanensu. Duk lokacin da aka tura su cikin hargitsi, sai a dulmiyar da su ciki. To, idan ba su fita hanyarku ba, kuma ba su nemi zaman lafiya da ku ba, kuma ba su kame hannuwansu daga gare ku ba, ku kama su, ku kashe su, duk inda kuka same su. Waɗannan Allah ya ba ku izini a fili game da su.

**R.13**

وَمَا كَانَ لِمُؤْمِنٍ أَنْ يَقْتُلَ مُؤْمِنًا إِلَّا خَطَأً ۚ وَمَنْ قَتَلَ مُؤْمِنًا خَطَأً فَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مُؤْمِنَةٍ وَدِيَةٌ مُسَلَّمَةٌ إِلَىٰ أَهْلِهِ إِلَّا أَنْ يَصَّدَّقُوا ۚ فَإِنْ كَانَ مِنْ قَوْمٍ عَدُوٍّ لَكُمْ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مُؤْمِنَةٍ ۖ وَإِنْ كَانَ مِنْ قَوْمٍ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُمْ مِيثَاقٌ فَدِيَةٌ مُسَلَّمَةٌ إِلَىٰ أَهْلِهِ وَتَحْرِيرُ رَقَبَةٍ مُؤْمِنَةٍ ۖ فَمَنْ لَمْ يَجِدْ فَصِيَامُ شَهْرَيْنِ مُتَتَابِعَيْنِ تَوْبَةً مِنَ اللَّهِ ۗ وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٩٣﴾

**93.** Bai dace ba ga mumini ya kashe mumini, sai idan ya faru kan kuskure. Wanda ya kashe mumini kan kuskure, ya 'yanta baiwa mumina, kuma ya ba da kuɗin fansa, wanda za a miƙa wa iyalan mamaci, sai fa idan sun yafe. Amma idan wanda aka kashe ya fito ne daga mutanen da kuke gaba da su, amma shi mumini ne, sai a 'yanta baiwa mumina. Idan kuma ya fito ne daga mutanen da kuke da yarjejeniya da su, to, a biya kuɗin fansa ga iyalansa, kuma a 'yanta baiwa mumina. Wanda ba shi da ikon yin haka kuwa, sai yayi azumin wata biyu a jere -hanya ta neman gafara wanda Allah ya yi umarni. Allah Masani ne, Mai hikima ne.

وَمَنْ يَقْتُلْ مُؤْمِنًا مُتَعَمِّدًا فَجَزَاؤُهُ جَهَنَّمُ خَالِدًا فِيهَا وَغَضِبَ اللَّهُ عَلَيْهِ وَلَعَنَهُ وَأَعَدَّ لَهُ عَذَابًا عَظِيمًا ﴿٩٤﴾

**94.** Kuma dukkan wanda ya kashe mumini da gangan, Wutar Jahannama ce sakamakonsa, zai dauwama cikinta, kuma Allah ya yi fushi da shi, kuma ya tsine masa, kuma zai tanadar masa azaba gagaruma.

**95.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, idan kuka tafi yaƙi saboda Allah, ku riƙa bincike. Wanda ya gaishe ku gaisuwa ta aminci, kada ku ce masa, 'Kai ba ka yi imani ba, kuna neman abin duniya.' Amma ganima mai yawa na wurin Allah. Haka kuke a da, sai Allah ya yi maku baiwa. To, ku riƙa bincike, don Allah yana sane da abin da kuke aikatawa.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِذَا ضَرَبْتُمْ
فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ فَتَبَيَّنُوْا وَلَا تَقُوْلُوْا
لِمَنْ اَلْقٰٓى اِلَيْكُمُ السَّلٰمَ لَسْتَ
مُؤْمِنًا ۚ تَبْتَغُوْنَ عَرَضَ الْحَيٰوةِ
الدُّنْيَا ۫ فَعِنْدَ اللّٰهِ مَغَانِمُ كَثِيْرَةٌ ؕ
كَذٰلِكَ كُنْتُمْ مِّنْ قَبْلُ فَمَنَّ اللّٰهُ
عَلَيْكُمْ فَتَبَيَّنُوْا ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ
بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرًا ﴿٩٥﴾

**96.** Mazauna gida cikin muminai, in dai ba masu lalura ba, ba za su taɓa zama ɗaya da waɗanda suke jihadi da dukiyoyinsu da rayukansu bisa tafarkin Allah ba; Allah ya fifita waɗanda ke jihadi da dukiyoyinsu da rayukansu a kan mazauna gida. Kuma dukkansu Allah ya yi masu alƙawari mai kyau, kuma Allah ya fifita waɗanda ke jihadi kan mazauna gida da lada mai girma.

لَا يَسْتَوِي الْقٰعِدُوْنَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ
غَيْرُ اُولِي الضَّرَرِ وَ الْمُجٰهِدُوْنَ فِيْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ بِاَمْوَالِهِمْ وَاَنْفُسِهِمْ ؕ فَضَّلَ
اللّٰهُ الْمُجٰهِدِيْنَ بِاَمْوَالِهِمْ وَاَنْفُسِهِمْ
عَلَى الْقٰعِدِيْنَ دَرَجَةً ؕ وَ كُلًّا وَّعَدَ اللّٰهُ
الْحُسْنٰى ؕ وَ فَضَّلَ اللّٰهُ الْمُجٰهِدِيْنَ عَلَى
الْقٰعِدِيْنَ اَجْرًا عَظِيْمًا ﴿٩٦﴾

**97.** (Na) darajoji da gafara da jinƙai daga wajenSa, kuma Allah Ya kasance Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

دَرَجٰتٍ مِّنْهُ وَمَغْفِرَةً وَّرَحْمَةً ؕ وَكَانَ ع ١٣
اللّٰهُ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿٩٧﴾ ١٠

**R.14**

**98.** Haƙiƙa, waɗanda mala'iku za su ɗauki ransu, suna cikin halin cutar kawunansu, za su ce musu, 'Me kuke kai?' Sai su ce, 'Mun kasance masu rauni a ban ƙasa.' Sai su ce musu, 'Kasar Allah ba mayalwaciya ce ba? Me ya sa ba ku ƙaura cikinta ba?' Waɗannan Jahannama ce mazauninsu, makoma ta yi muni.

اِنَّ الَّذِيْنَ تَوَفّٰىهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ ظَالِمِيْٓ
اَنْفُسِهِمْ قَالُوْا فِيْمَ كُنْتُمْ ؕ قَالُوْا كُنَّا
مُسْتَضْعَفِيْنَ فِي الْاَرْضِ ؕ قَالُوْٓا اَلَمْ
تَكُنْ اَرْضُ اللّٰهِ وَاسِعَةً فَتُهَاجِرُوْا
فِيْهَا ؕ فَاُولٰٓئِكَ مَاْوٰىهُمْ جَهَنَّمُ ؕ وَ
سَآءَتْ مَصِيْرًا ﴿٩٨﴾

**99.** Sai fa maza da mata da yara raunana, waɗanda ba su da wata dabara, kuma ba za su iya samun wata hanyar tserewa ba.

اِلَّا الْمُسْتَضْعَفِيْنَ مِنَ الرِّجَالِ وَ
النِّسَآءِ وَالْوِلْدَانِ لَا يَسْتَطِيْعُوْنَ
حِيْلَةً وَّلَا يَهْتَدُوْنَ سَبِيْلًا ﴿٩٩﴾

**100.** Waɗannan mai yiwuwa ne Allah ya yafe masu. Allah Mai rangwame ne, Mai gafara ne.

فَاُولٰٓئِكَ عَسَى اللّٰهُ اَنْ يَّعْفُوَ عَنْهُمْ ؕ وَ
كَانَ اللّٰهُ عَفُوًّا غَفُوْرًا ﴿١٠٠﴾

**101.** Dukkan wanda ya yi ƙaura saboda Allah, zai sami mafaka mai yawa da yalwa a ban ƙasa. Kuma wanda ya fita daga gidansa yana mai ƙaura zuwa ga Allah da ManzonSa, sai mutuwa ta riske shi, sakamakonsa yana gurin Allah. Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

وَمَنْ يُّهَاجِرْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ يَجِدْ
فِي الْاَرْضِ مُرٰغَمًا كَثِيْرًا وَّسَعَةً ؕ
وَمَنْ يَّخْرُجْ مِنْۢ بَيْتِهٖ مُهَاجِرًا اِلَى
اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ ثُمَّ يُدْرِكْهُ الْمَوْتُ
فَقَدْ وَقَعَ اَجْرُهٗ عَلَى اللّٰهِ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ
غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿١٠١﴾ ع ١٤ ١١

**R.15**

**102.** Kuma idan kuna cikin tafiya a ban ƙasa, babu laifi ku gajarta Sallah, idan kuna tsoron kafirai su fitine ku. Haƙiƙa, kafirai maƙiyanku ne na fili.

وَاِذَا ضَرَبْتُمْ فِي الْاَرْضِ فَلَيْسَ
عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ اَنْ تَقْصُرُوْا مِنَ
الصَّلٰوةِ ۖ اِنْ خِفْتُمْ اَنْ يَّفْتِنَكُمُ الَّذِيْنَ
كَفَرُوْا ؕ اِنَّ الْكٰفِرِيْنَ كَانُوْا لَكُمْ
عَدُوًّا مُّبِيْنًا ﴿١٠٢﴾

**103.** Kuma idan kana cikinsu, sai ka yi masu limancin Salla, to wasu daga cikinsu su tsaya tare da kai, kuma su ɗauki makamansu, kuma idan suka cika sujadarsu (sallarsu), sai su koma baya da ku, sai wasu mutane da ba su yi Salla ba, su zo su yi Salla tare da kai. Su yi taka-tsan-tsan, su ɗauki makamansu. Kafirai fata suke ku yi wa makamanku da kayayyakinku nisa, sai su rikito kan ku bai ɗaya. Idan kuka haɗu da rashin jin daɗi daga ruwan sama, ko ba ku da lafiya, ba laifi gare ku, ku ajiye makamanku, amma ku yi taka-tsan-tsan. Haƙiƙa, Allah ya tanadar wa kafirai azaba mai sa walaƙanci.

وَاِذَا كُنْتَ فِيْهِمْ فَاَقَمْتَ لَهُمُ
الصَّلٰوةَ فَلْتَقُمْ طَآئِفَةٌ مِّنْهُمْ مَّعَكَ
وَلْيَاْخُذُوْٓا اَسْلِحَتَهُمْ ۚ فَاِذَا سَجَدُوْا
فَلْيَكُوْنُوْا مِنْ وَّرَآئِكُمْ ۪ وَلْتَاْتِ
طَآئِفَةٌ اُخْرٰى لَمْ يُصَلُّوْا فَلْيُصَلُّوْا
مَعَكَ وَلْيَاْخُذُوْا حِذْرَهُمْ وَ
اَسْلِحَتَهُمْ ۚ وَدَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا
لَوْ تَغْفُلُوْنَ عَنْ اَسْلِحَتِكُمْ وَ
اَمْتِعَتِكُمْ فَيَمِيْلُوْنَ عَلَيْكُمْ مَّيْلَةً
وَّاحِدَةً ؕ وَلَا جُنَاحَ عَلَيْكُمْ اِنْ كَانَ
بِكُمْ اَذًى مِّنْ مَّطَرٍ اَوْ كُنْتُمْ مَّرْضٰٓى
اَنْ تَضَعُوْٓا اَسْلِحَتَكُمْ ۚ وَخُذُوْا
حِذْرَكُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ اَعَدَّ لِلْكٰفِرِيْنَ
عَذَابًا مُّهِيْنًا ﴿١٠٣﴾

**104.** Idan kuka idar da Salla, ku ambaci Allah kuna tsaye da zaune, da kwance. Idan kuka nutsu (hankali ya kwanta, ba tsoro) ku tsai da Salla cikakkiya. Haƙiƙa, Salla an wajabta ta kan muminai a ƙayyadajjen loƙaci.

فَاِذَا قَضَيْتُمُ الصَّلٰوةَ فَاذْكُرُوا اللّٰهَ
قِيَامًا وَّقُعُوْدًا وَّعَلٰى جُنُوْبِكُمْ ۚ
فَاِذَا اطْمَاْنَنْتُمْ فَاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ ۚ اِنَّ
الصَّلٰوةَ كَانَتْ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ كِتٰبًا
مَّوْقُوْتًا ﴿١٠٤﴾

**105.** Kuma kada ku yi sakaci kan neman waɗannan mutane. Idan kuna jin zafi su ma suna jin zafi kamar yadda kuke jin zafi, kuma ku kuna ƙaunar samun abin da ba sa ƙaunar samu daga wajen Allah. Allah Masani ne, Mai hikima ne.

وَلَا تَهِنُوْا فِي ابْتِغَآءِ الْقَوْمِ ۚ اِنْ تَكُوْنُوْا
تَاْلَمُوْنَ فَاِنَّهُمْ يَاْلَمُوْنَ كَمَا
تَاْلَمُوْنَ ۚ وَتَرْجُوْنَ مِنَ اللّٰهِ مَا لَا
يَرْجُوْنَ ۗ وَكَانَ اللّٰهُ عَلِيْمًا
ع ١٥/١٢ حَكِيْمًا ﴿١٠٥﴾

**R.16**

**106.** Mu, Mun saukar da Littafi gare ka, ƙunshe da gaskiya, don ka yi hukunci tsakanin mutane, kan abin da Allah ya ganar da kai. Kuma kada ka yi ƙoƙarin kare marasa riƙon amana.

اِنَّآ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ
لِتَحْكُمَ بَيْنَ النَّاسِ بِمَآ اَرٰىكَ
اللّٰهُ ۗ وَلَا تَكُنْ لِّلْخَآئِنِيْنَ خَصِيْمًا ﴿١٠٦﴾

**107.** Kuma ka nemi gafarar Allah. Haƙiƙa, Allah, Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

وَّاسْتَغْفِرِ اللّٰهَ ۗ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ غَفُوْرًا
رَّحِيْمًا ﴿١٠٧﴾

**108.** Kuma kada ka yi ƙoƙarin kare waɗanda ke cutar kawunansu. Haƙiƙa, Allah ba ya son mutum mai yawan cuta, mai yawan laifi.

وَلَا تُجَادِلْ عَنِ الَّذِيْنَ يَخْتَانُوْنَ
اَنْفُسَهُمْ ۗ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ مَنْ كَانَ
خَوَّانًا اَثِيْمًا ﴿١٠٨﴾

**109.** Suna ƙoƙarin ɓoye wa mutane, (shirye-shiryensu), amma ba za su iya ɓoye wa Allah ba, don yana nan tare da su, lokacin da suke shirya abin da Bai yarda da shi ba, cikin dare. Kuma Allah ya zagaye abin da suke aikatawa.

يَّسْتَخْفُوْنَ مِنَ النَّاسِ وَلَا
يَسْتَخْفُوْنَ مِنَ اللّٰهِ وَهُوَ مَعَهُمْ اِذْ
يُبَيِّتُوْنَ مَا لَا يَرْضٰى مِنَ الْقَوْلِ ۗ وَ
كَانَ اللّٰهُ بِمَا يَعْمَلُوْنَ مُحِيْطًا ﴿١٠٩﴾

**110.** Ga ku, ku ne masu ƙoƙarin kare su a rayuwar duniya, to, wanene zai kare su daga Allah a Ranar Kiyama, ko kuma wanene zai zama wakilinsu?

هٰٓاَنْتُمْ هٰٓؤُلَآءِ جٰدَلْتُمْ عَنْهُمْ فِي
الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۫ فَمَنْ يُّجَادِلُ اللّٰهَ
عَنْهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ اَمْ مَّنْ يَّكُوْنُ
عَلَيْهِمْ وَكِيْلًا ﴿١١٠﴾

**111.** Kuma duk wanda ya yi mummunan aiki, ko ya cuci kansa, sa'annan ya nemi gafarar Allah, zai sami Allah, Mai gafara, Mai jinƙai.

وَمَنْ يَّعْمَلْ سُوْٓءًا اَوْ يَظْلِمْ نَفْسَهٗ
ثُمَّ يَسْتَغْفِرِ اللّٰهَ يَجِدِ اللّٰهَ غَفُوْرًا
رَّحِيْمًا ﴿١١١﴾

**112.** Kuma wanda ya aikata laifi, yana aikata shi ne don cutar kansa. Allah Masani ne, Mai hikima ne.

وَمَنْ يَّكْسِبْ اِثْمًا فَاِنَّمَا يَكْسِبُهٗ
عَلٰى نَفْسِهٖ ۗ وَكَانَ اللّٰهُ عَلِيْمًا
حَكِيْمًا ﴿١١٢﴾

**113.** Amma wanda ya aikata kuskure ko laifi, sa'annan ya laƙa wa wanda ba ruwansa, haƙiƙa, ya ɗauki nauyin ƙage da laifi mabayyani.

وَمَنْ يَّكْسِبْ خَطِيْٓـَٔةً اَوْ اِثْمًا ثُمَّ
يَرْمِ بِهٖ بَرِيْٓـًٔا فَقَدِ احْتَمَلَ
بُهْتَانًا وَّاِثْمًا مُّبِيْنًا ﴿۱۱۳﴾

**R.17**

**114.** Kuma ba don baiwar Allah da jinƙanSa gare ka ba, wasu daga cikinsu sun yi niyyar su sa ka taɓe (amma Allah ya hamɓarar da shirinsu) amma kansu kaɗai za su ɓatar, ba za su cuce ka komai ba. Kuma Allah ya saukar da Littafi da Hikima gare ka, kuma ya sanar da kai abin da ba ka sani ba, kuma baiwar Allah gare ka, mai girma ce.

وَلَوْلَا فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكَ وَ رَحْمَتُهٗ
لَهَمَّتْ طَّآئِفَةٌ مِّنْهُمْ اَنْ يُّضِلُّوْكَ ؕ
وَ مَا يُضِلُّوْنَ اِلَّآ اَنْفُسَهُمْ وَ مَا
يَضُرُّوْنَكَ مِنْ شَيْءٍ ؕ وَ اَنْزَلَ اللّٰهُ
عَلَيْكَ الْكِتٰبَ وَالْحِكْمَةَ وَعَلَّمَكَ مَا
لَمْ تَكُنْ تَعْلَمُ ؕ وَكَانَ فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكَ
عَظِيْمًا ﴿۱۱۴﴾

**115.** Ba alheri cikin yawancin ganawarsu, sai fa suna nufin taimakon gajiyayyu ko taimakon jama'a ko sasantawa da gyarawa tsakanin mutane. Kuma wanda ya yi haka don neman yardar Allah, za mu bashi ƙasaitaccen sakamako.

لَا خَيْرَ فِيْ كَثِيْرٍ مِّنْ نَّجْوٰىهُمْ اِلَّا مَنْ اَمَرَ
بِصَدَقَةٍ اَوْ مَعْرُوْفٍ اَوْ اِصْلَاحٍۭ بَيْنَ
النَّاسِ ؕ وَ مَنْ يَّفْعَلْ ذٰلِكَ ابْتِغَآءَ
مَرْضَاتِ اللّٰهِ فَسَوْفَ نُؤْتِيْهِ اَجْرًا
عَظِيْمًا ﴿۱۱۵﴾

**116.** Kuma duk wanda ya yi gaba da Manzo, bayan shiriya ta bayyana ga re shi, kuma ya bi tafarkin da ba na muminai ba, za Mu bar shi ya ci gaba da abin da yake yi, kuma za mu ƙona shi da wutar Jahannama, kuma makoma ta munana.

وَ مَنْ يُّشَاقِقِ الرَّسُوْلَ مِنْۢ بَعْدِ مَا
تَبَيَّنَ لَهُ الْهُدٰى وَيَتَّبِعْ غَيْرَ سَبِيْلِ
الْمُؤْمِنِيْنَ نُوَلِّهٖ مَا تَوَلّٰى وَ نُصْلِهٖ
جَهَنَّمَ ؕ وَسَآءَتْ مَصِيْرًا ﴿۱۱۶﴾

**R.18**

**117.** Allah ba zai gafarta laifin yi masa tarayya da wani ba, amma yana gafarta abin da bai kai haka ba, ga wanda ya so. Kuma wanda ya yi wa Allah tarayya da wani, ya ɓace, ɓata mai nisa.

اِنَّ اللّٰهَ لَا يَغْفِرُ اَنْ يُّشْرَكَ بِهٖ وَ
يَغْفِرُ مَا دُوْنَ ذٰلِكَ لِمَنْ يَّشَآءُ ؕ وَمَنْ
يُّشْرِكْ بِاللّٰهِ فَقَدْ ضَلَّ ضَلٰلًۢا بَعِيْدًا ﴿۱۱۷﴾

**118.** Ba abin da suke kira maimakon Allah banda iyayengiji na ƙarya, kuma

اِنْ يَّدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِهٖٓ اِلَّآ اِنٰثًا ۚ وَاِنْ

(a gaskiya) ba abin da suke kira sai Shaiɗan mai tawaye.

يَدْعُونَ إِلَّا شَيْطَٰنًا مَّرِيدًا ﴿١١٨﴾

**119.** Allah ya tsine masa. Sai ya ce, "Zan ɗauki rabo ƙayyadajje daga bayinKa.

لَّعَنَهُ ٱللَّهُ ۘ وَقَالَ لَأَتَّخِذَنَّ مِنْ
عِبَادِكَ نَصِيبًا مَّفْرُوضًا ﴿١١٩﴾

**120.** 'Kuma na sha alwashi zan ɓatar da su, kuma zan cusa musu buri, kuma zan hore su, su riƙa yanke kunnuwan dabbobi, kuma zan cusa musu ra'ayin, su riƙa canja halittar Allah." Kuma duk wanda ya riƙi Shaiɗan masoyi maimakon Allah, yayi mummunar asara a fili.

وَلَأُضِلَّنَّهُمْ وَلَأُمَنِّيَنَّهُمْ وَلَآمُرَنَّهُمْ
فَلَيُبَتِّكُنَّ ءَاذَانَ ٱلْأَنْعَٰمِ وَلَآمُرَنَّهُمْ
فَلَيُغَيِّرُنَّ خَلْقَ ٱللَّهِ ۚ وَمَن يَتَّخِذِ
ٱلشَّيْطَٰنَ وَلِيًّا مِّن دُونِ ٱللَّهِ فَقَدْ خَسِرَ
خُسْرَانًا مُّبِينًا ﴿١٢٠﴾

**121.** Yana yi musu alƙawari, kuma yana cusa musu buri, kuma ba wani alƙawari yake yi musu ba, sai ruɗi.

يَعِدُهُمْ وَيُمَنِّيهِمْ ۖ وَمَا يَعِدُهُمُ
ٱلشَّيْطَٰنُ إِلَّا غُرُورًا ﴿١٢١﴾

**122** Waɗannan Jahannama ce mazauninsu, ba za su sami kuɓuta ba, daga gare ta.

أُو۟لَٰٓئِكَ مَأْوَىٰهُمْ جَهَنَّمُ وَلَا يَجِدُونَ
عَنْهَا مَحِيصًا ﴿١٢٢﴾

**123.** Amma waɗanda suka ba da gaskiya kuma suka yi ayyuka nagari, za Mu shigar da su gidajen Aljanna, waɗanda ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu, za su dawwama cikinsu ba fita. Alƙawarin Allah ne na gaskiya. Wanene ya fi Allah faɗar magana ta gaskiya?

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
سَنُدْخِلُهُمْ جَنَّٰتٍ تَجْرِى مِن تَحْتِهَا
ٱلْأَنْهَٰرُ خَٰلِدِينَ فِيهَآ أَبَدًا ۖ وَعْدَ ٱللَّهِ
حَقًّا ۚ وَمَنْ أَصْدَقُ مِنَ ٱللَّهِ قِيلًا ﴿١٢٣﴾

**124.** Ba burace-buracenku ne ba, kuma ba burace-buracen Ma'abuta Littafi ne ba. Wanda ya yi mummunan aiki za a saka masa da shi, kuma ba zai sami wani masoyi ba, ko mai taimako bayan Allah.

لَّيْسَ بِأَمَانِيِّكُمْ وَلَآ أَمَانِىِّ أَهْلِ
ٱلْكِتَٰبِ ۗ مَن يَعْمَلْ سُوٓءًا يُجْزَ بِهِۦ وَ
لَا يَجِدْ لَهُۥ مِن دُونِ ٱللَّهِ وَلِيًّا وَلَا
نَصِيرًا ﴿١٢٤﴾

**125.** Amma wanda ya yi ayyuka nagari, namiji ne ko mace, alhali yana mumini waɗannan su ne masu shiga Aljanna, kuma ba za a zalunce su ba, ko da kamar hujin tsakiyar ƙwallon dabino.

وَمَن يَعْمَلْ مِنَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ مِن ذَكَرٍ أَوْ
أُنثَىٰ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُو۟لَٰٓئِكَ يَدْخُلُونَ
ٱلْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُونَ نَقِيرًا ﴿١٢٥﴾

**126.** Kuma wanene mafi kyakkyawan imani kamar wanda ya miƙa kansa ga Allah, yana mai aiki nagari, kuma ya bi addinin Ibrahima madaidaici? Allah ya riƙi Ibrahima masoyi na musamman.

وَمَنْ اَحْسَنُ دِيْنًا مِّمَّنْ اَسْلَمَ
وَجْهَهٗ لِلّٰهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ وَّاتَّبَعَ مِلَّةَ
اِبْرٰهِيْمَ حَنِيْفًا ؕ وَاتَّخَذَ اللّٰهُ اِبْرٰهِيْمَ
خَلِيْلًا ﴿١٢٦﴾

**127.** Kuma abin da ke cikin sammai da abin da ke cikin ƙasa na Allah ne. Kuma Allah ya zagaye kowane abu.

وَلِلّٰهِ مَا فِى السَّمٰوٰتِ وَمَا فِى الْاَرْضِ ؕ وَ ١٨
كَانَ اللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ مُّحِيْطًا ﴿١٢٧﴾ ع ١١ ١٥

**R.19**

**128.** Suna neman fatawa daga wajanka game da mata, (ko a auri fiye da ɗaya?) Ce, 'Allah yana yi maku fatawa game da su.' Kuma abin da ake karanta maku cikin Littafi ya shafi mata marayu, waɗanda ba ku ba su abin da aka farlanta masu ba, alhali kuna so ku aure su, kuma ya shafi yara raunana. Kuma yana horonku da yin adalci ga marayu. Kuma dukkan abin da kuka aikata nagari, Allah yana sane da shi.

وَيَسْتَفْتُوْنَكَ فِى النِّسَآءِ ؕ قُلِ اللّٰهُ
يُفْتِيْكُمْ فِيْهِنَّ ۙ وَمَا يُتْلٰى عَلَيْكُمْ فِى
الْكِتٰبِ فِيْ يَتٰمَى النِّسَآءِ الّٰتِيْ لَا
تُؤْتُوْنَهُنَّ مَا كُتِبَ لَهُنَّ وَتَرْغَبُوْنَ
اَنْ تَنْكِحُوْهُنَّ وَالْمُسْتَضْعَفِيْنَ
مِنَ الْوِلْدَانِ ۙ وَاَنْ تَقُوْمُوْا لِلْيَتٰمٰى
بِالْقِسْطِ ؕ وَمَا تَفْعَلُوْا مِنْ خَيْرٍ فَاِنَّ
اللّٰهَ كَانَ بِهٖ عَلِيْمًا ﴿١٢٨﴾

**129.** Idan mace ta ji tsoron mummunar mu'amala ko rashin kula daga wajen mijinta, babu laifi gare su, su sasanta tsakaninsu. Sasantawa ya fi alheri. Yawancin mutane masu son abin duniya ne. Amma idan kuka yi nagarta kuma kuka tsoraci Allah, to, Allah yana sane da abin da kuke aikatawa.

وَاِنِ امْرَاَةٌ خَافَتْ مِنْۢ بَعْلِهَا نُشُوْزًا اَوْ
اِعْرَاضًا فَلَا جُنَاحَ عَلَيْهِمَآ اَنْ يُّصْلِحَا
بَيْنَهُمَا صُلْحًا ؕ وَالصُّلْحُ خَيْرٌ ؕ وَ
اُحْضِرَتِ الْاَنْفُسُ الشُّحَّ ؕ وَاِنْ
تُحْسِنُوْا وَتَتَّقُوْا فَاِنَّ اللّٰهَ كَانَ بِمَا
تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرًا ﴿١٢٩﴾

**130.** Kuma ba za ku taɓa iya yin cikakken adalci ba a tsakanin mata, ko kun so ku yi. To, kada ku karkata gaba ɗaya wajen mace guda, ku bar ɗayar kamar wani abu da aka watsar a gefe ba a tunawa ko kula da shi, idan kuka sasanta kuma kuka tsoraci Allah, to, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

وَلَنْ تَسْتَطِيْعُوْٓا اَنْ تَعْدِلُوْا بَيْنَ النِّسَآءِ
وَلَوْ حَرَصْتُمْ فَلَا تَمِيْلُوْا كُلَّ الْمَيْلِ
فَتَذَرُوْهَا كَالْمُعَلَّقَةِ ؕ وَاِنْ تُصْلِحُوْا
وَتَتَّقُوْا فَاِنَّ اللّٰهَ كَانَ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿١٣٠﴾

**131.** Kuma idan sun rabu da juna, Allah zai wadata kowa daga baiwa

وَاِنْ يَّتَفَرَّقَا يُغْنِ اللّٰهُ كُلًّا مِّنْ

taSa. Allah Mai yalwatawa ne, Mai hikima ne.

سَعَتِهٖ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ وَاسِعًا حَكِيْمًا ﴿١٣١﴾

**132.** Abin da ke cikin sammai da abin da ke cikin ƙasa na Allah ne. Haƙiƙa, Mun hori waɗanda aka ba Littafi gabaninku, kuma Mun hore ku da cewa, 'Ku tsoraci Allah.' Idan kuka kafirce kuwa, to, abin da ke cikin sammai da abin da ke cikin ƙasa na Allah ne. Kuma Allah, Mawadaci ne, Abin yabo ne.

وَلِلّٰهِ مَا فِى السَّمٰوٰتِ وَمَا فِى الْاَرْضِ ؕ وَ
لَقَدْ وَصَّيْنَا الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ مِنْ
قَبْلِكُمْ وَاِيَّاكُمْ اَنِ اتَّقُوا اللّٰهَ ؕ وَاِنْ
تَكْفُرُوْا فَاِنَّ لِلّٰهِ مَا فِى السَّمٰوٰتِ وَمَا
فِى الْاَرْضِ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ غَنِيًّا حَمِيْدًا ﴿١٣٢﴾

**133.** Kuma dukkan abin da ke cikin sammai da abin da ke cikin ƙasa na Allah ne. Allah ya isa Mai kula da komai.

وَلِلّٰهِ مَا فِى السَّمٰوٰتِ وَمَا فِى الْاَرْضِ ؕ وَ
كَفٰى بِاللّٰهِ وَكِيْلًا ﴿١٣٣﴾

**134.** Idan ya so, sai ya kawar da ku, ya ku mutane, ya kawo waɗansu. Allah Mai iko ne a kan haka.

اِنْ يَّشَاْ يُذْهِبْكُمْ اَيُّهَا النَّاسُ وَيَاْتِ
بِاٰخَرِيْنَ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ عَلٰى ذٰلِكَ قَدِيْرًا ﴿١٣٤﴾

**135.** Wanda ke buƙatar sakamakon duniya, to, sakamakon duniya da Lahira na Allah ne, kuma Allah, Mai ji ne, Mai gani ne.

مَنْ كَانَ يُرِيْدُ ثَوَابَ الدُّنْيَا فَعِنْدَ اللّٰهِ
ثَوَابُ الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ
ع ١٩ ٨ ١٦ سَمِيْعًا بَصِيْرًا ﴿١٣٥﴾

**R.20**

**136.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya, ku tsai da adalci, kuna masu ba da shaida saboda Allah, ko a kanku ne, ko iyaye ko dangi. Idan wanda za a ba da shaida akansa, mai dukiya ne ko talaka, to, Allah ya fi ku cancantar kula da su. Kada ku bi son zuciya, don ku ƙi yin adalci. Idan kuka ɓoye gaskiya, ko kuka kauce mata, Allah yana sane da abin da kuke aikatawa.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كُوْنُوْا
قَوّٰمِيْنَ بِالْقِسْطِ شُهَدَآءَ لِلّٰهِ وَلَوْ عَلٰٓى
اَنْفُسِكُمْ اَوِ الْوَالِدَيْنِ وَالْاَقْرَبِيْنَ ۚ اِنْ
يَّكُنْ غَنِيًّا اَوْ فَقِيْرًا فَاللّٰهُ اَوْلٰى بِهِمَا
فَلَا تَتَّبِعُوا الْهَوٰٓى اَنْ تَعْدِلُوْا ۚ وَاِنْ
تَلْوٗۤا اَوْ تُعْرِضُوْا فَاِنَّ اللّٰهَ كَانَ بِمَا
تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرًا ﴿١٣٦﴾

**137.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya, ku ba da gaskiya da Allah da manzonSa da Littafi wanda ya saukar ga ManzonSa da Littafi wanda ya saukar gabaninsa. Kuma wanda ya kafirce wa Allah da Mala'ikunSa da LittattafanSa da ManzanninSa da

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اٰمِنُوْا بِاللّٰهِ وَ
رَسُوْلِهٖ وَالْكِتٰبِ الَّذِىْ نَزَّلَ عَلٰى
رَسُوْلِهٖ وَالْكِتٰبِ الَّذِىْۤ اَنْزَلَ مِنْ
قَبْلُ ؕ وَمَنْ يَّكْفُرْ بِاللّٰهِ وَمَلٰٓئِكَتِهٖ وَ
كُتُبِهٖ وَرُسُلِهٖ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ فَقَدْ

ضَلَّ ضَلٰلًا بَعِيدًا ﴿١٣٧﴾

Ranar Lahira, haƙiƙa, ya ɓata, ɓata mai nisa.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا ثُمَّ كَفَرُوا ثُمَّ آمَنُوا ثُمَّ كَفَرُوا ثُمَّ ازْدَادُوا كُفْرًا لَّمْ يَكُنِ اللَّهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ سَبِيلًا ﴿١٣٨﴾

**138.** Waɗanda suka bada gaskiya, sa'annan suka kafirta, kuma suka ba da gaskiya, sa'annan suka kafirta, kuma suka daɗa zurfi cikin kafirci, Allah ba zai yi musu gafara ba, kuma ba Zai shiryar da su kan madaidaicin tafarki ba.

بَشِّرِ الْمُنٰفِقِينَ بِأَنَّ لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٣٩﴾

**139.** Yi bushara ga munafukai cewa, za su haɗu da azaba mai raɗaɗi.

الَّذِينَ يَتَّخِذُونَ الْكٰفِرِينَ أَوْلِيَاءَ مِن دُونِ الْمُؤْمِنِينَ ۚ أَيَبْتَغُونَ عِندَهُمُ الْعِزَّةَ فَإِنَّ الْعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًا ﴿١٤٠﴾

**140.** Waɗanda suka ɗauki kafirai abokansu maimakon muminai. Shin ɗaukaka suke nema wajensu? To, haƙiƙa, dukkan ɗaukaka na Allah ne.

وَقَدْ نَزَّلَ عَلَيْكُمْ فِي الْكِتٰبِ أَنْ إِذَا سَمِعْتُمْ آيٰتِ اللَّهِ يُكْفَرُ بِهَا وَيُسْتَهْزَأُ بِهَا فَلَا تَقْعُدُوا مَعَهُمْ حَتّٰى يَخُوضُوا فِي حَدِيثٍ غَيْرِهِ ۖ إِنَّكُمْ إِذًا مِّثْلُهُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ جَامِعُ الْمُنٰفِقِينَ وَالْكٰفِرِينَ فِي جَهَنَّمَ جَمِيعًا ﴿١٤١﴾

**141.** Kuma Ya saukar da gargaɗi gare ku a cikin Littafi cewa, idan kuka ji suna kafirce wa Ayoyin Allah kuma ana walaƙanta su, kada ku zauna tare da su, sai sun shiga wata magana dabam; lalle ne ku, a lokacin nan kun zama kamarsu. Haƙiƙa, Allah zai tattara munafukai da kafirai cikin Wuta gaba ɗaya.

الَّذِينَ يَتَرَبَّصُونَ بِكُمْ فَإِن كَانَ لَكُمْ فَتْحٌ مِّنَ اللَّهِ قَالُوا أَلَمْ نَكُن مَّعَكُمْ وَإِن كَانَ لِلْكٰفِرِينَ نَصِيبٌ قَالُوا أَلَمْ نَسْتَحْوِذْ عَلَيْكُمْ وَنَمْنَعْكُم مِّنَ الْمُؤْمِنِينَ ۚ فَاللَّهُ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۗ وَلَن يَجْعَلَ اللَّهُ لِلْكٰفِرِينَ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ سَبِيلًا ﴿١٤٢﴾ ع ٢٠ ٧ ١٧

**142.** Waɗanda ke jiran musifa ta afka muku. Idan nasara daga wajen Allah ta faɗa hannunku, sai su ce, ‘Ba tare da ku muke ba?’ Idan kafirai suka sami 'yar galaba kuwa, sai su ce, ‘Ashe ba mu shawo kanku ba, muka cece ku daga muminai?’ To, Allah zai yi hukunci tsakaninsu a Ranar Kiyama. Kuma Allah ba zai ba kafirai damar murƙushe muminai ba.

**R.21**

إِنَّ الْمُنٰفِقِينَ يُخٰدِعُونَ اللَّهَ وَهُوَ خٰدِعُهُمْ وَإِذَا قَامُوا إِلَى الصَّلٰوةِ قَامُوا

**143.** Munafukai nema suke su yaudari Allah. To, Zai saka masu bisa ga yaudararsu. Idan suka tashi zuwa yin

Sallah, tashi suke a ƙyuyace suna nuna wa mutane, amma ba sa ambaton Allah sai kaɗan.

كُسَالَىٰ يُرَآءُونَ النَّاسَ وَلَا يَذْكُرُونَ اللَّهَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٤٣﴾

**144.** Suna rawar mazari tsakanin nan da can, su ba sa cikin waɗannan, kuma ba sa cikin waɗancan. Wanda Allah ya bari bisa halaka ba za ka iya sa ma masa hanyar kuɓuta ba.

مُّذَبْذَبِينَ بَيْنَ ذَٰلِكَ لَآ إِلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ وَلَآ إِلَىٰ هَٰٓؤُلَآءِ ۚ وَمَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَلَن تَجِدَ لَهُۥ سَبِيلًا ﴿١٤٤﴾

**145.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya, kada ku yi abokai kafirai, maimakon muminai. Ko so kuke ku ba Allah mabayyaniyar hujja a kanku?

يَٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ ءَامَنُوا لَا تَتَّخِذُوا الْكَٰفِرِينَ أَوْلِيَآءَ مِن دُونِ الْمُؤْمِنِينَ ۚ أَتُرِيدُونَ أَن تَجْعَلُوا لِلَّهِ عَلَيْكُمْ سُلْطَٰنًا مُّبِينًا ﴿١٤٥﴾

**146.** Munafukai za su shiga rami mafi zurfi na Wuta, kuma ba za ka sami maitaimakonsu ba

إِنَّ الْمُنَٰفِقِينَ فِي الدَّرْكِ الْأَسْفَلِ مِنَ النَّارِ وَلَن تَجِدَ لَهُمْ نَصِيرًا ﴿١٤٦﴾

**147.** Sai fa waɗanda suka tuba, kuma suka gyara kansu, kuma suka yi riƙo da igiyar Allah, kuma suka tsarkake addininsu ga Allah, waɗannan za su kasance cikin muminai. Kuma Allah zai ba muminai lada mai girma.

إِلَّا الَّذِينَ تَابُوا وَأَصْلَحُوا وَاعْتَصَمُوا بِاللَّهِ وَأَخْلَصُوا دِينَهُمْ لِلَّهِ فَأُولَٰٓئِكَ مَعَ الْمُؤْمِنِينَ ۖ وَسَوْفَ يُؤْتِ اللَّهُ الْمُؤْمِنِينَ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿١٤٧﴾

**148.** Me zai sa Allah ya azabtar da ku, idan kuka nuna godiya, kuma kuka ba da gaskiya? Allah Mai godiya ne, Masani ne.

مَّا يَفْعَلُ اللَّهُ بِعَذَابِكُمْ إِن شَكَرْتُمْ وَءَامَنتُمْ ۚ وَكَانَ اللَّهُ شَاكِرًا عَلِيمًا ﴿١٤٨﴾

JUZU'I NA 6

**149.** Allah ba ya son yin mummunar magana a fili, sai fa ga wanda aka cuta. Haƙiƙa, Allah, Mai ji ne, Masani ne.

لَّا يُحِبُّ اللَّهُ الْجَهْرَ بِالسُّوٓءِ مِنَ الْقَوْلِ إِلَّا مَن ظُلِمَ ۚ وَكَانَ اللَّهُ سَمِيعًا عَلِيمًا ﴿١٤٩﴾

**150.** Idan kuka bayyana aikin alheri, ko kuka ɓoye shi, ko kuka yafe munanawa, haƙiƙa Allah mai yafewa ne, Mai iko ne.

إِن تُبْدُوا خَيْرًا أَوْ تُخْفُوهُ أَوْ تَعْفُوا عَن سُوٓءٍ فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ عَفُوًّا قَدِيرًا ﴿١٥٠﴾

**151.** Haƙiƙa, waɗanda ke kafirce wa Allah da ManzanninSa, kuma suna neman samar da banbanci tsakanin Allah da ManzanninSa, kuma suna

إِنَّ الَّذِينَ يَكْفُرُونَ بِاللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَيُرِيدُونَ أَن يُفَرِّقُوا بَيْنَ اللَّهِ وَرُسُلِهِۦ وَيَقُولُونَ نُؤْمِنُ بِبَعْضٍ وَّ

نَكْفُرُ بِبَعْضٍ وَّيُرِيْدُوْنَ اَنْ يَّتَّخِذُوْا
بَيْنَ ذٰلِكَ سَبِيْلًا ﴿١٥١﴾

cewa, ‘Mun ba da gaskiya da sashi, kuma mun kafirce wa sashi.’ kuma suna so su bi wata hanya ta tsaka-tsaki,

اُولٰٓئِكَ هُمُ الْكٰفِرُوْنَ حَقًّا ۚ وَاَعْتَدْنَا
لِلْكٰفِرِيْنَ عَذَابًا مُّهِيْنًا ﴿١٥٢﴾

**152.** Waɗannan su ne kafirai tantagarya, Mun kuwa tanadarwa kafirai azaba mai sa walaƙanta.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِاللّٰهِ وَرُسُلِهٖ وَلَمْ
يُفَرِّقُوْا بَيْنَ اَحَدٍ مِّنْهُمْ اُولٰٓئِكَ
سَوْفَ يُؤْتِيْهِمْ اُجُوْرَهُمْ ۗ وَكَانَ اللّٰهُ
غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿١٥٣﴾ ع ٢١ ١١ ١

**153.** Amma waɗanda suka ba da gaskiya da Allah, kuma da ManzanninSa, kuma ba su nuna bambanci ba, tsakanin ɗaya daga cikinsu, Zai ba su ladaddakinsu. Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

**R.22**

يَسْـَٔلُكَ اَهْلُ الْكِتٰبِ اَنْ تُنَزِّلَ عَلَيْهِمْ
كِتٰبًا مِّنَ السَّمَآءِ فَقَدْ سَاَلُوْا مُوْسٰٓى
اَكْبَرَ مِنْ ذٰلِكَ فَقَالُوْٓا اَرِنَا اللّٰهَ جَهْرَةً
فَاَخَذَتْهُمُ الصّٰعِقَةُ بِظُلْمِهِمْ ۚ ثُمَّ
اتَّخَذُوا الْعِجْلَ مِنْ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ
الْبَيِّنٰتُ فَعَفَوْنَا عَنْ ذٰلِكَ ۚ وَاٰتَيْنَا
مُوْسٰى سُلْطٰنًا مُّبِيْنًا ﴿١٥٤﴾

**154.** Ma'abuta Littafi suna tambayar ka, ka sauko musu da Littafi daga sama. Sun tambayi Musa ma abin da ya fi wannan girma. sun ce, ‘Nuna mana Allah ƙuru-ƙuru.’ Sai azaba mai ragargazawa ta danƙe su, saboda laifinsu. Sa'annan suka riƙi maraƙi, (abin bauta) bayan hujjoji sun zo masu, amma Muka yafe wannan. Kuma Mun ba Musa hujja mai ƙarfi.

وَرَفَعْنَا فَوْقَهُمُ الطُّوْرَ بِمِيْثَاقِهِمْ
وَقُلْنَا لَهُمُ ادْخُلُوا الْبَابَ سُجَّدًا
وَّقُلْنَا لَهُمْ لَا تَعْدُوْا فِى السَّبْتِ وَ
اَخَذْنَا مِنْهُمْ مِّيْثَاقًا غَلِيْظًا ﴿١٥٥﴾

**155.** Kuma Mun ɗaga Dutse sama da su lokacin ɗaukar alƙawarinsu. Kuma Mun ce da su, ‘Ku shiga ƙofa kuna masu miƙa wuya,’ kuma Mun ce da su, ‘Kada ku yi shishshigi game da Asabar.’ Kuma Mun karɓi alƙawari mai ƙarfi daga wajensu.

فَبِمَا نَقْضِهِمْ مِّيْثَاقَهُمْ وَكُفْرِهِمْ
بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَقَتْلِهِمُ الْاَنْۢبِيَآءَ بِغَيْرِ
حَقٍّ وَّقَوْلِهِمْ قُلُوْبُنَا غُلْفٌ ۗ بَلْ طَبَعَ
اللّٰهُ عَلَيْهَا بِكُفْرِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُوْنَ اِلَّا
قَلِيْلًا ﴿١٥٦﴾

**156.** Amma saboda warware alƙawarinsu, da kafirce wa Ayoyin Allah da neman kashe Annabawa da suka yi ba a kan haƙƙi ba, kuma da faɗa ta su, ‘Zukatanmu a ƙulle suke,’ -sam, Allah ne ya toshe su saboda kafircinsu, to, ba za su ba da gaskiya ba, sai kaɗan-

**157.** Kuma don kafircinsu, kuma da yi wa Maryam mummunan ƙage.

وَّ بِكُفْرِهِمْ وَ قَوْلِهِمْ عَلٰى مَرْيَمَ
بُهْتَانًا عَظِيْمًا ١٥٧

**158.** Kuma da faɗa ta su, 'Mun kashe Almasihu Isa Ɗan Maryama Manzon Allah,' alhali ba su kashe shi ba, kuma ba su yi sanadiyar mutuwa tasa a gicciye ba sai dai an kamanta haka garesu. Kuma waɗanda ke yin saɓani game da haka, suna cikin kokwanto nasa, ba su da sani takamaimai game da shi, sai bin zato. Kuma ba su kashe shi haƙiƙan ba.

وَّ قَوْلِهِمْ اِنَّا قَتَلْنَا الْمَسِيْحَ عِيْسَى
ابْنَ مَرْيَمَ رَسُوْلَ اللّٰهِ ۚ وَمَا قَتَلُوْهُ وَ
مَا صَلَبُوْهُ وَ لٰكِنْ شُبِّهَ لَهُمْ ۚ وَ اِنَّ
الَّذِيْنَ اخْتَلَفُوْا فِيْهِ لَفِيْ شَكٍّ مِّنْهُ ۚ
مَا لَهُمْ بِهٖ مِنْ عِلْمٍ اِلَّا اتِّبَاعَ الظَّنِّ ۚ وَ
مَا قَتَلُوْهُ يَقِيْنًا ١٥٨

**159.** A'a, Allah ya ɗaukaka shi zuwa gare Shi. Allah kuwa, Buwayayye ne, Mai hikima ne.

بَلْ رَّفَعَهُ اللّٰهُ اِلَيْهِ ۚ وَكَانَ اللّٰهُ عَزِيْزًا
حَكِيْمًا ١٥٩

**160.** Kuma babu wata (ƙabila) ta Ma'abuta Littafi face ta yi imani da shi kafin mutuwarsa, kuma Ranar Kiyama shi (Isan) zai ba da shaida a kansu (ya ƙaryata su).

وَاِنْ مِّنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ اِلَّا لَيُؤْمِنَنَّ بِهٖ
قَبْلَ مَوْتِهٖ ۚ وَ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ يَكُوْنُ
عَلَيْهِمْ شَهِيْدًا ١٦٠

**161.** Saboda zaluncin Yahudawa Mun haramta musu waɗansu daɗaɗan abubuwa da aka halatta masu, kuma don suna korar mutane masu yawa daga hanyar Allah.

فَبِظُلْمٍ مِّنَ الَّذِيْنَ هَادُوْا حَرَّمْنَا
عَلَيْهِمْ طَيِّبٰتٍ اُحِلَّتْ لَهُمْ وَبِصَدِّهِمْ
عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ كَثِيْرًا ١٦١

**162.** Kuma saboda karɓar kuɗin ruwa da suke yi, alhali an hana su karɓa tasa, kuma da cin dukiyoyin mutane da suke yi, a kan haramtacciyar hanya. uma mun tanadi azaba mai raɗaɗi, ga kafirai daga cikinsu.

وَّ اَخْذِهِمُ الرِّبٰوا وَ قَدْ نُهُوْا عَنْهُ وَ
اَكْلِهِمْ اَمْوَالَ النَّاسِ بِالْبَاطِلِ ۚ وَ
اَعْتَدْنَا لِلْكٰفِرِيْنَ مِنْهُمْ عَذَابًا
اَلِيْمًا ١٦٢

**163.** Amma masu zurfin sani daga cikinsu, da muminai, suna ba da gaskiya da abin da aka saukar maka, da abin da aka saukar gabaninka, musamman ma masu tsai da Salla, haka masu ba da Zakka, da masu ba da gaskiya da Allah da ranar Lahira.

لٰكِنِ الرّٰسِخُوْنَ فِي الْعِلْمِ مِنْهُمْ وَ
الْمُؤْمِنُوْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِمَا اُنْزِلَ اِلَيْكَ
وَ مَا اُنْزِلَ مِنْ قَبْلِكَ وَ الْمُقِيْمِيْنَ
الصَّلٰوةَ وَالْمُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَالْمُؤْمِنُوْنَ
بِاللّٰهِ وَ الْيَوْمِ الْاٰخِرِ ۚ اُولٰٓئِكَ

Waɗannan za Mu ba su lada mai tsoka.

ع ٢٢/٢ سَنُؤْتِيْهِمْ اَجْرًا عَظِيْمًا ﴿١٦٣﴾

**R.23**

**164.** Haƙiƙa, Mun yo aike zuwa gareka, kamar yadda Muka yi aike zuwa ga Nuhu da Annabawan da suka biyo bayansa. Kuma Mun yi aike zuwa ga Ibrahima da Isma'ila da Ishaƙa da Yaƙuba da 'Ya'yansa, da Isa da Ayyuba da Yunusa da Haruna da Sulaiman. Kuma Mun ba Dawuda Zabura.

اِنَّآ اَوْحَيْنَآ اِلَيْكَ كَمَآ اَوْحَيْنَآ اِلٰى نُوْحٍ وَّالنَّبِيّٖنَ مِنْۢ بَعْدِهٖ ۚ وَاَوْحَيْنَآ اِلٰٓى اِبْرٰهِيْمَ وَاِسْمٰعِيْلَ وَاِسْحٰقَ وَيَعْقُوْبَ وَالْاَسْبَاطِ وَعِيْسٰى وَاَيُّوْبَ وَيُوْنُسَ وَهٰرُوْنَ وَسُلَيْمٰنَ ۚ وَاٰتَيْنَا دَاوٗدَ زَبُوْرًا ﴿١٦٤﴾

**165.** Kuma Mun ba ka labarin waɗansu Manzanni, amma ba Mu ba ka labarin waɗansu Manzannin ba. Kuma Allah ya yi zance mai tsawo tare da Musa.

وَرُسُلًا قَدْ قَصَصْنٰهُمْ عَلَيْكَ مِنْ قَبْلُ وَرُسُلًا لَّمْ نَقْصُصْهُمْ عَلَيْكَ ؕ وَكَلَّمَ اللّٰهُ مُوْسٰى تَكْلِيْمًا ﴿١٦٥﴾

**166.** Sun kasance Manzanni masu albishir da gargaɗi, don kada mutane su sami damar yin wani hanzari gurin Allah, bayan aiken Manzanni. Kuma Allah, Buwayayye ne, Mai hikima ne.

رُسُلًا مُّبَشِّرِيْنَ وَمُنْذِرِيْنَ لِئَلَّا يَكُوْنَ لِلنَّاسِ عَلَى اللّٰهِ حُجَّةٌ ۢ بَعْدَ الرُّسُلِ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ عَزِيْزًا حَكِيْمًا ﴿١٦٦﴾

**167.** Sai dai Allah yana ba da shaida, ta hanyar abin da ya saukar maka, cewa ya saukar da shi, cike da ilminSa, kuma Mala'iku su ma suna ba da shaida, Allah kuwa Ya isa Mai ba da shaida.

لٰكِنِ اللّٰهُ يَشْهَدُ بِمَآ اَنْزَلَ اِلَيْكَ اَنْزَلَهٗ بِعِلْمِهٖ ۚ وَالْمَلٰٓئِكَةُ يَشْهَدُوْنَ ؕ وَكَفٰى بِاللّٰهِ شَهِيْدًا ﴿١٦٧﴾

**168.** Waɗanda suka kafirta kuma suka kori mutane daga hanyar Allah, sun ɓata, ɓata mai nisa.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَصَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ قَدْ ضَلُّوْا ضَلٰلًاۢ بَعِيْدًا ﴿١٦٨﴾

**169.** Haƙiƙa, waɗanda suka kafirta kuma suka yi zalinci, Allah ba zai gafarta masu ba, kuma ba zai shiryar da su wata hanya ba.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَظَلَمُوْا لَمْ يَكُنِ اللّٰهُ لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلَا لِيَهْدِيَهُمْ طَرِيْقًا ﴿١٦٩﴾

**170.** Sai hanyar Jahannama, za su zauna cikinta lokaci mai tsawon gaske,

اِلَّا طَرِيْقَ جَهَنَّمَ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ

kuma yin haka mai sauƙi ne gurin Allah.

أَبَدًا ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرًا ﴿١٧٠﴾

**171.** Ya ku mutane, haƙiƙa, Manzo ya zo maku da gaskiya daga wajen Ubangijinku. To, ku ba da gaskiya, zai fiye maku. Idan kuka kafirta kuwa, to, ku sani cewa, dukkan abin da ke cikin sammai da ƙasa na Allah ne, kuma Allah, Masani ne, Mai hikima ne.

يَٰٓأَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَآءَكُمُ الرَّسُولُ
بِالْحَقِّ مِن رَّبِّكُمْ فَـَٔامِنُوا خَيْرًا لَّكُمْ ۚ
وَإِن تَكْفُرُوا فَإِنَّ لِلَّهِ مَا فِي
السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَكَانَ اللَّهُ
عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿١٧١﴾

**172.** Ya ku Ma'abuta Littafi, kada ku wuce gona da iri cikin addininku, kuma kada ku faɗi wani abu game da Allah, ban da gaskiya. Haƙiƙa, Al'Masihu, Isa ɗan Maryama Manzon Allah ne kawai, kuma cikon alƙawarin maganar da ya yi wa Maryama wahayi kuma jinƙai daga gare Shi. Sa'annan ku ba da gaskiya ga Allah da ManzanninSa, kuma kada ku ce su uku ne, ku dena, zai fiye maku. Haƙiƙa, Allah Shi ne Ubangiji Ɗaya kawai. Tsarki ya tabbata gareShi. Ya nisanta da Ya riƙi ɗa. Dukkan abinda ke sammai da ƙasa naSa ne. Kuma Allah, Isashshe ne, Mai kiyayewa.

يَٰٓأَهْلَ الْكِتَٰبِ لَا تَغْلُوا فِي دِينِكُمْ وَلَا
تَقُولُوا عَلَى اللَّهِ إِلَّا الْحَقَّ ۚ إِنَّمَا
الْمَسِيحُ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ رَسُولُ
اللَّهِ وَكَلِمَتُهُۥٓ أَلْقَىٰهَآ إِلَىٰ مَرْيَمَ وَرُوحٌ
مِّنْهُ ۖ فَـَٔامِنُوا بِاللَّهِ وَرُسُلِهِۦ ۖ وَلَا
تَقُولُوا ثَلَٰثَةٌ ۚ انتَهُوا خَيْرًا لَّكُمْ ۚ
إِنَّمَا اللَّهُ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ ۖ سُبْحَٰنَهُۥٓ أَن
يَكُونَ لَهُۥ وَلَدٌ ۘ لَّهُۥ مَا فِي السَّمَٰوَٰتِ
وَمَا فِي الْأَرْضِ ۗ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ وَكِيلًا ﴿١٧٢﴾

**R.24**

**173.** Almasihu ba ya ƙyamar ya zama bawan Allah, haka mala'iku makusanta. Wanda ya yi ƙyamar bauta maSa, kuma ya yi girman kai, Zai tattara su gaba ɗaya zuwa gare Shi.

لَّن يَسْتَنكِفَ الْمَسِيحُ أَن يَكُونَ
عَبْدًا لِّلَّهِ وَلَا الْمَلَٰٓئِكَةُ الْمُقَرَّبُونَ ۚ
وَمَن يَسْتَنكِفْ عَنْ عِبَادَتِهِۦ وَ
يَسْتَكْبِرْ فَسَيَحْشُرُهُمْ إِلَيْهِ
جَمِيعًا ﴿١٧٣﴾

**174.** Amma waɗanda suka ba da gaskiya kuwa, kuma suka yi ayyuka nagari Zai ba su ladaddakinsu cikakku, kuma ya daɗa masu daga baiwa taSa. Amma waɗanda suka yi ƙyama kuma suka yi girman kai, Zai azabtar da su azaba mai raɗaɗi, kuma banda Allah ba za su sami wani masoyi ko mai taimako ba.

فَأَمَّا الَّذِينَ ءَامَنُوا وَعَمِلُوا الصَّٰلِحَٰتِ
فَيُوَفِّيهِمْ أُجُورَهُمْ وَيَزِيدُهُم مِّن
فَضْلِهِۦ ۖ وَأَمَّا الَّذِينَ اسْتَنكَفُوا وَ
اسْتَكْبَرُوا فَيُعَذِّبُهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ۙ
وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ اللَّهِ وَلِيًّا
وَلَا نَصِيرًا ﴿١٧٤﴾

**175.** Ya ku mutane, haƙiƙa, hujja daga Ubangijinku ta zo maku, kuma Mun saukar da haske mabayyani zuwa gare ku.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدْ جَآءَكُم بُرْهَٰنٌ
مِّن رَّبِّكُمْ وَأَنزَلْنَآ إِلَيْكُمْ نُورًا مُّبِينًا ١٧٥

**176.** To, waɗanda suka ba da gaskiya da Allah, kuma suka yi riƙo da Shi, Zai shigar da su cikin jinƙanSa da baiwa taSa, kuma Zai shiryar da su kan tafarki madaidaici zuwa gare Shi.

فَأَمَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِٱللَّهِ وَٱعْتَصَمُوا۟ بِهِۦ
فَسَيُدْخِلُهُمْ فِى رَحْمَةٍ مِّنْهُ وَفَضْلٍ
وَيَهْدِيهِمْ إِلَيْهِ صِرَٰطًا
مُّسْتَقِيمًا ١٧٦

**177.** Suna neman fatawa daga wajenka. Ce, ‘Allah yana yi maku fatawa game da Kalala.’ Idan mutum ya mutu, ba shi da ɗa, amma yana da 'yar'uwa, to za ta sami rabin abin da ya bari. Shi kuwa zai gaje ta idan ba ta da ɗa. Idan kuma 'yan'uwa mata biyu ne, to za su sami kashi biyu bisa uku na abin da ya bari. Idan kuma 'yan'uwa ne maza da mata, to, namiji zai sami rabon mace biyu. Allah yana bayyana maku wannan don kada ku ɓata. Allah Masanin komai ne.

يَسْتَفْتُونَكَ قُلِ ٱللَّهُ يُفْتِيكُمْ فِى
ٱلْكَلَٰلَةِ ۚ إِنِ ٱمْرُؤٌا۟ هَلَكَ لَيْسَ لَهُۥ
وَلَدٌ وَلَهُۥٓ أُخْتٌ فَلَهَا نِصْفُ مَا تَرَكَ ۚ
وَهُوَ يَرِثُهَآ إِن لَّمْ يَكُن لَّهَا وَلَدٌ ۚ
فَإِن كَانَتَا ٱثْنَتَيْنِ فَلَهُمَا ٱلثُّلُثَانِ
مِمَّا تَرَكَ ۚ وَإِن كَانُوٓا۟ إِخْوَةً
رِّجَالًا وَنِسَآءً فَلِلذَّكَرِ مِثْلُ حَظِّ
ٱلْأُنثَيَيْنِ ۗ يُبَيِّنُ ٱللَّهُ لَكُمْ أَن
تَضِلُّوا۟ ۗ وَٱللَّهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌۢ ١٧٧


ركوعاتها ١٦ سُوْرَةُ الْمَآئِدَةِ مَدَنِيَّةٌ ٥ اٰياتها ١٢١


# SŪRATUL MĀ'IDAH

*(A Madina ta Sauka)*

*(Ayoyinta 121)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku cika alƙawuran da kuka yi yarjejeniya a kai. An halatta maku dabbobin ni'ima,banda waɗanda aka bayyana maku haramcinsu, matuƙar ba ku halatta yin farauta ba, lokacin da kuke cikin aikin hajji. Haƙiƙa, Allah yana hukumta abin da Ya so.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَوْفُوْا بِالْعُقُوْدِ ۬ؕ
اُحِلَّتْ لَكُمْ بَهِيْمَةُ الْاَنْعَامِ اِلَّا مَا يُتْلٰى
عَلَيْكُمْ غَيْرَ مُحِلِّي الصَّيْدِ وَاَنْتُمْ حُرُمٌ ؕ
اِنَّ اللّٰهَ يَحْكُمُ مَا يُرِيْدُ ②

**3.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, kada ku ɓata abubuwan da Allah ya tsarkake, ko Wata Mai tsarki, ko hadaya ko dabbobi masu rataya ko mutane masu fuskantar Ɗaki Mai tsarki, suna masu neman baiwa da yardar Ubangijinsu. Idan kuka tuɓe kwarzalle, (kayan aikin hajji) to kwa iya yin farauta. Kuma kada ƙiyayyar wasu mutane ta zuga ku, ku yi ta'addanci, don sun kore ku daga halartar Masallaci mai tsarki. Kuma ku taimaki juna a kan nagarta da tsoron Allah, amma kada ku taimaki juna a kan saɓo da ta'addanci. Kuma ku ji tsoron Allah, haƙiƙa, Allah Mai tsananin azaba ne.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تُحِلُّوْا شَعَآئِرَ
اللّٰهِ وَلَا الشَّهْرَ الْحَرَامَ وَلَا الْهَدْيَ وَ
لَا الْقَلَآئِدَ وَلَآ اٰمِّيْنَ الْبَيْتَ
الْحَرَامَ يَبْتَغُوْنَ فَضْلًا مِّنْ رَّبِّهِمْ وَ
رِضْوَانًا ؕ وَاِذَا حَلَلْتُمْ فَاصْطَادُوْا ؕ وَلَا
يَجْرِمَنَّكُمْ شَنَاٰنُ قَوْمٍ اَنْ صَدُّوْكُمْ
عَنِ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ اَنْ تَعْتَدُوْا ۘ وَ
تَعَاوَنُوْا عَلَى الْبِرِّ وَالتَّقْوٰى ۪ وَلَا
تَعَاوَنُوْا عَلَى الْاِثْمِ وَالْعُدْوَانِ ۪ وَاتَّقُوا
اللّٰهَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعِقَابِ ③

**4.** An haramta muku mushe, da jini, da naman alhanzir, da abin da aka ambaci sunan wani abu yayin yanka shi, ba sunan Allah ba haka dabbar da aka maƙare ta har ta mutu, da wadda aka doke ta har ta mutu, da wadda ta faɗo daga sama sai ta mutu, da wadda aka tunkuye ta sai ta mutu, da wadda namun daji suka ci, sai dai wadda kuka yanka sosai. Haka dabbobin da aka

حُرِّمَتْ عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةُ وَالدَّمُ وَلَحْمُ
الْخِنْزِيْرِ وَمَآ اُهِلَّ لِغَيْرِ اللّٰهِ بِهٖ وَ
الْمُنْخَنِقَةُ وَالْمَوْقُوْذَةُ وَالْمُتَرَدِّيَةُ
وَالنَّطِيْحَةُ وَمَآ اَكَلَ السَّبُعُ اِلَّا مَا
ذَكَّيْتُمْ ۗ وَمَا ذُبِحَ عَلَى النُّصُبِ وَاَنْ
تَسْتَقْسِمُوْا بِالْاَزْلَامِ ؕ ذٰلِكُمْ فِسْقٌ ؕ

yanka wa gumaka. Kuma an haramta muku neman sa'a ta hanyar amfani da kibau. Waɗannan abubuwa fasiƙanci ne. A yau waɗanda suka kafirta, sun fitar da rai daga iya cutar addininku, to, kada ku ji tsoron su, ku ji tsoro Na. A yau Na kammala maku addininku, kuma Na cika ni'imaTa gare ku, kuma Na zaɓa muku Musulunci ya zama addininku. Amma wanda buƙata ta kama shi saboda matsananciyar yunwa ba tare da ya karkata wajen aikata laifi ba, to, Allah, Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

ٱلْيَوْمَ يَئِسَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا مِن دِينِكُمْ
فَلَا تَخْشَوْهُمْ وَٱخْشَوْنِ ۚ ٱلْيَوْمَ أَكْمَلْتُ
لَكُمْ دِينَكُمْ وَأَتْمَمْتُ عَلَيْكُمْ
نِعْمَتِي وَرَضِيتُ لَكُمُ ٱلْإِسْلَامَ دِينًا ۚ
فَمَنِ ٱضْطُرَّ فِي مَخْمَصَةٍ غَيْرَ مُتَجَانِفٍ
لِّإِثْمٍ ۙ فَإِنَّ ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٤

**5.** Suna tambayar ka abin da aka halatta masu. Ce, ‘An halatta maku dukkan daɗaɗan abubuwa, kuma da abin da kuka koya wa dabbobi da tsuntsaye na farauta, kuna masu horar da su, kuna koya masu daga abin da Allah ya koya maku. To, ku ci daga abin da suka kama maku, kuma ku ambaci sunan Allah a kansa, kuma ku tsoraci Allah, haƙiƙa, Allah Mai saurin yin hisabi ne.’

يَسْأَلُونَكَ مَاذَآ أُحِلَّ لَهُمْ ۖ قُلْ أُحِلَّ
لَكُمُ ٱلطَّيِّبَاتُ ۙ وَمَا عَلَّمْتُم مِّنَ
ٱلْجَوَارِحِ مُكَلِّبِينَ تُعَلِّمُونَهُنَّ مِمَّا
عَلَّمَكُمُ ٱللَّهُ ۖ فَكُلُوا مِمَّآ أَمْسَكْنَ
عَلَيْكُمْ وَٱذْكُرُوا ٱسْمَ ٱللَّهِ عَلَيْهِ ۖ وَٱتَّقُوا
ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ سَرِيعُ ٱلْحِسَابِ ٥

**6.** A yau an halatta maku dukkan daɗaɗan abubuwa, kuma abincin waɗanda aka ba Littafi halaliya ne gare ku, abincinku kuma halaliya ne gare su. Kuma an halatta maku mata muminai nagari, da mata nagari daga cikin waɗanda aka ba Littafi gabaninku, idan kuka ba su sadaƙinsu, kuna masu ƙulla aure, amma ba niyyar lalata ba, kuma ba masu yin ƙawancen ɓoye ba. Kuma wanda ya yi watsi da halayyar imani, aikinsa ya ɓaci, kuma a Lahira yana cikin masu taɓewa.

ٱلْيَوْمَ أُحِلَّ لَكُمُ ٱلطَّيِّبَاتُ ۖ وَطَعَامُ
ٱلَّذِينَ أُوتُوا ٱلْكِتَابَ حِلٌّ لَّكُمْ ۖ وَ
طَعَامُكُمْ حِلٌّ لَّهُمْ ۖ وَٱلْمُحْصَنَاتُ مِنَ
ٱلْمُؤْمِنَاتِ وَٱلْمُحْصَنَاتُ مِنَ ٱلَّذِينَ
أُوتُوا ٱلْكِتَابَ مِن قَبْلِكُمْ إِذَآ
آتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ مُحْصِنِينَ غَيْرَ
مُسَافِحِينَ وَلَا مُتَّخِذِيٓ أَخْدَانٍ ۗ وَمَن
يَكْفُرْ بِٱلْإِيمَانِ فَقَدْ حَبِطَ عَمَلُهُ ۖ وَ
هُوَ فِي ٱلْآخِرَةِ مِنَ ٱلْخَاسِرِينَ ٦

**R.2**

**7.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, idan kuka tashi yin Salla, ku wanke fuskokinku da hannuwanku zuwa

يَآأَيُّهَا ٱلَّذِينَ آمَنُوٓا إِذَا قُمْتُمْ إِلَى
ٱلصَّلَوٰةِ فَٱغْسِلُوا وُجُوهَكُمْ وَأَيْدِيَكُمْ

إِلَى الْمَرَافِقِ وَامْسَحُوا بِرُءُوسِكُمْ وَ
أَرْجُلَكُمْ إِلَى الْكَعْبَيْنِ ۚ وَإِنْ كُنْتُمْ
جُنُبًا فَاطَّهَّرُوا ۚ وَإِنْ كُنْتُمْ مَرْضَىٰ أَوْ
عَلَىٰ سَفَرٍ أَوْ جَاءَ أَحَدٌ مِنْكُمْ مِنَ
الْغَائِطِ أَوْ لَامَسْتُمُ النِّسَاءَ فَلَمْ
تَجِدُوا مَاءً فَتَيَمَّمُوا صَعِيدًا طَيِّبًا
فَامْسَحُوا بِوُجُوهِكُمْ وَأَيْدِيكُمْ
مِنْهُ ۚ مَا يُرِيدُ اللَّهُ لِيَجْعَلَ عَلَيْكُمْ
مِنْ حَرَجٍ وَلَٰكِنْ يُرِيدُ لِيُطَهِّرَكُمْ
وَلِيُتِمَّ نِعْمَتَهُ عَلَيْكُمْ لَعَلَّكُمْ
تَشْكُرُونَ ﴿٧﴾

gwiwar hannu, kuma ku shafa kawunanku. Kuma ku wanke ƙafafuwanku zuwa idon sau. Idan kuna da janaba ku yi wanka, idan kuma ba ku da lafiya, ko kuna kan tafiya, ko wani daga cikinku ya dawo daga bayan gari, ko kun sadu da mata, sai ba ku sami ruwa ba, to ku yi taimama a guri mai tsarki, ku shafi fuskokinku da hannuwanku daga gare shi. Allah ba ya so ya ɗora muku wahala, amma yana so ya tsarkake ku, kuma ya cika ni'ima tasa gare ku don ku gode.

وَاذْكُرُوا نِعْمَةَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَمِيثَاقَهُ
الَّذِي وَاثَقَكُمْ بِهِ إِذْ قُلْتُمْ سَمِعْنَا وَ
أَطَعْنَا ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ
بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٨﴾

**8.** Kuma ku tuna ni'imar Allah gareku, da alƙawarinSa wanda Ya yi da ku, loƙacin da kuka ce, 'Mun ji, kuma mun bi.' Ku tsoraci Allah, haƙiƙa, Allah yana sane da abin da ke cikin zukata.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُونُوا قَوَّامِينَ
لِلَّهِ شُهَدَاءَ بِالْقِسْطِ ۖ وَلَا يَجْرِمَنَّكُمْ
شَنَآنُ قَوْمٍ عَلَىٰ أَلَّا تَعْدِلُوا ۚ اعْدِلُوا
هُوَ أَقْرَبُ لِلتَّقْوَىٰ ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۚ إِنَّ
اللَّهَ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿٩﴾

**9.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku zama masu tsayawa kan tafarkin Allah, masu ba da shaida ta gaskiya, kuma kada ƙiyayyar wasu mutane ta zuga ku, ku ƙi yin adalci. Ku yi adalci yin sa shi ne ya fi kusanci da tsoron Allah. Kuma ku tsoraci Allah, haƙiƙa Allah yana sane da abin da kuke aikatawa.

وَعَدَ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا
الصَّالِحَاتِ ۙ لَهُمْ مَغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿١٠﴾

**10.** Allah ya yi wa waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari alƙawari cewa, za su sami gafara da lada mai girma.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا
أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَحِيمِ ﴿١١﴾

**11.** Waɗanda suka kafirta kuwa, kuma suka ƙaryata AyoyinMu, waɗannan su ne 'yan Wuta.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اذْكُرُوا نِعْمَتَ
اللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ هَمَّ قَوْمٌ أَنْ يَبْسُطُوا
إِلَيْكُمْ أَيْدِيَهُمْ فَكَفَّ أَيْدِيَهُمْ

**12.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku tuna ni'imar Allah gare ku, lokacin da wasu mutane suka yi niyyar su miƙa hannuwansu su cuce ku, sai

Allah ya kame hannuwansu daga gareku. Kuma ku tsoraci Allah. Kuma da Allah muminai suke dogara.

عَنْكُمْ ۚ وَاتَّقُوا اللّٰهَ ۚ وَعَلَى اللّٰهِ فَلْيَتَوَكَّلِ
الْمُؤْمِنُوْنَ ﴿١٢﴾ ع ٢ ٦

**R.3**

**13.** Haƙiƙa, Allah ya karɓi alƙawarin 'Ya'yan Isra'ila, kuma Mun naɗa shugabanni goma sha biyu daga cikinsu. Allah ya ce, 'Haƙiƙa, Ina tare da ku, idan kuka tsai da Salla kuma kuka ba da Zakka, kuma kuka ba da gaskiya da ManzanniNa, kuma kuka taimake su, kuma kuka ba Allah rance nagari, Zan kankare maku laifukanku, kuma Zan shigar da ku gidajen Aljanna waɗanda ƙoramu ke gudana a ƙarƙashinsu. Wanda ya kafirce bayan haka kuwa, ya ɓata daga madaidaiciyar hanya.'

وَلَقَدْ اَخَذَ اللّٰهُ مِيْثَاقَ بَنِيْٓ
اِسْرَآءِيْلَ ۚ وَبَعَثْنَا مِنْهُمُ اثْنَيْ عَشَرَ
نَقِيْبًا ۖ وَقَالَ اللّٰهُ اِنِّيْ مَعَكُمْ ۖ لَئِنْ
اَقَمْتُمُ الصَّلٰوةَ وَاٰتَيْتُمُ الزَّكٰوةَ وَ
اٰمَنْتُمْ بِرُسُلِيْ وَعَزَّرْتُمُوْهُمْ وَ
اَقْرَضْتُمُ اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا
لَّاُكَفِّرَنَّ عَنْكُمْ سَيِّاٰتِكُمْ وَلَاُدْخِلَنَّكُمْ
جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ۚ فَمَنْ
كَفَرَ بَعْدَ ذٰلِكَ مِنْكُمْ فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ
السَّبِيْلِ ﴿١٣﴾

**14.** Amma saboda warware alƙawarinsu da suka yi, Mun tsine musu, kuma Mun sa zukatansu sun yi tsauri. Suna canja kalmomi daga gurarensu, kuma sun manta wani babban sashi daga abin da aka yi masu gargaɗi da shi. Ba za ka gushe ba, kana gano ha'inci daga wajensu, sai fa kaɗan daga cikinsu. To, yafe masu, kuma ka kau da kai, haƙiƙa, Allah yana son masu kyautatawa.

فَبِمَا نَقْضِهِمْ مِّيْثَاقَهُمْ لَعَنّٰهُمْ وَ
جَعَلْنَا قُلُوْبَهُمْ قٰسِيَةً ۚ يُحَرِّفُوْنَ
الْكَلِمَ عَنْ مَّوَاضِعِهٖ ۙ وَنَسُوْا حَظًّا مِّمَّا
ذُكِّرُوْا بِهٖ ۚ وَلَا تَزَالُ تَطَّلِعُ عَلٰى خَآئِنَةٍ
مِّنْهُمْ اِلَّا قَلِيْلًا مِّنْهُمْ فَاعْفُ عَنْهُمْ
وَاصْفَحْ ۗ اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿١٤﴾

**15.** Waɗanda suka ce. 'Mu, Nasara ne,' su ma Mun karɓi alƙawarinsu, sai suka manta wani babban sashi daga abin da aka yi masu gargaɗi da shi. Sai Muka cusa ƙiyayya da gaba tsakaninsu har zuwa ranar Kiyama. Kuma da sannu Allah zai ba su labarin abin da suka aikata.

وَمِنَ الَّذِيْنَ قَالُوْٓا اِنَّا نَصٰرٰٓى اَخَذْنَا
مِيْثَاقَهُمْ فَنَسُوْا حَظًّا مِّمَّا ذُكِّرُوْا
بِهٖ ۖ فَاَغْرَيْنَا بَيْنَهُمُ الْعَدَاوَةَ وَ
الْبَغْضَآءَ اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ ۗ وَسَوْفَ
يُنَبِّئُهُمُ اللّٰهُ بِمَا كَانُوْا يَصْنَعُوْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Ya ku Ma'abuta Littafi, haƙiƙa, ManzonMu ya zo maku yana bayyana maku abubuwa da yawa waɗanda kuka ɓoye daga cikin Littafi, kuma

يٰٓاَهْلَ الْكِتٰبِ قَدْ جَآءَكُمْ رَسُوْلُنَا
يُبَيِّنُ لَكُمْ كَثِيْرًا مِّمَّا كُنْتُمْ تُخْفُوْنَ
مِنَ الْكِتٰبِ وَيَعْفُوْا عَنْ كَثِيْرٍ ۗ قَدْ

جَآءَكُم مِّنَ اللَّهِ نُورٌ وَكِتَٰبٌ مُّبِينٌ ﴿١٦﴾

yana kau da kai daga yawancin kura-kurenku. Haƙiƙa, Haske da Littafi Mabayyani sun zo maku daga wajen Allah.

يَهْدِي بِهِ اللَّهُ مَنِ اتَّبَعَ رِضْوَٰنَهُۥ سُبُلَ السَّلَٰمِ وَيُخْرِجُهُم مِّنَ الظُّلُمَٰتِ إِلَى النُّورِ بِإِذْنِهِۦ وَيَهْدِيهِمْ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿١٧﴾

**17.** Da shi Allah ke shiryar da waɗanda ke neman yarda taSa bisa hanyoyin zaman lumana, kuma yana fitar da su daga dukkan duhu zuwa haske da yarda taSa kuma yana shiryar da su kan tafarki madaidaici.

لَّقَدْ كَفَرَ الَّذِينَ قَالُوٓا إِنَّ اللَّهَ هُوَ الْمَسِيحُ ابْنُ مَرْيَمَ ۚ قُلْ فَمَن يَمْلِكُ مِنَ اللَّهِ شَيْـًٔا إِنْ أَرَادَ أَن يُهْلِكَ الْمَسِيحَ ابْنَ مَرْيَمَ وَأُمَّهُۥ وَمَن فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا ۗ وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۚ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۚ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٨﴾

**18.** Haƙiƙa, waɗanda suka ce, 'Allah Shi ne Almasihu Ɗan Maryam', sun kafirta.Ce, "Wanene da ikon yi wa Allah wani abu, idan Ya so ya halakar da Almasihu Ɗan Maryam da uwarsa, da dukkan wanda ke bisa doron ƙasa gaba ɗaya?' Sarautar sammai da ƙasa da abin da ke tsakaninsu ta Allah ce. Yana halittar abin da Ya so, kuma Allah, Mai iko ne a kan komai.

وَقَالَتِ الْيَهُودُ وَالنَّصَٰرَىٰ نَحْنُ أَبْنَٰٓؤُا اللَّهِ وَأَحِبَّٰٓؤُهُۥ ۚ قُلْ فَلِمَ يُعَذِّبُكُم بِذُنُوبِكُم ۖ بَلْ أَنتُم بَشَرٌ مِّمَّنْ خَلَقَ ۚ يَغْفِرُ لِمَن يَشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَن يَشَآءُ ۚ وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۖ وَإِلَيْهِ الْمَصِيرُ ﴿١٩﴾

**19.** Yahudawa da Nasara sun ce, 'Mu 'ya'yan Allah ne, kuma waɗanda Yake so ne.' Ce, 'To, me ya sa yake azabtar da ku saboda laifukanku?' A'a, ku mutane ne daga cikin waɗanda ya halitta, yana gafarta wa wanda ya so, kuma yana azabtar da wanda ya so. Kuma Sarautar sammai da ƙasa da abin da ke tsakaninsu ta Allah ce, kuma gare Shi za a koma.

يَٰٓأَهْلَ الْكِتَٰبِ قَدْ جَآءَكُمْ رَسُولُنَا يُبَيِّنُ لَكُمْ عَلَىٰ فَتْرَةٍ مِّنَ الرُّسُلِ أَن تَقُولُوا مَا جَآءَنَا مِنۢ بَشِيرٍ وَلَا نَذِيرٍ ۖ فَقَدْ جَآءَكُم بَشِيرٌ وَنَذِيرٌ ۗ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢٠﴾ ع

**20.** Ya ku Ma'abuta Littafi, haƙiƙa, ManzonMu ya zo maku, bayan an daɗe ba a aiko Manzanni ba, yana bayyana maku abubuwa, don kada ku ce, 'Babu wani mai albishir ko gargaɗi da ya zo gurinmu.' To mai albishir kuma mai gargaɗi ya zo maku. Kuma Allah Mai iko ne akan komai.

**R.4**

**21.** Kuma (tuna) lokacin da Musa ya ce wa mutanensa, ‘Ya ku mutanena, ku tuna ni'imar Allah gare ku, lokacin da ya naɗa Annabawa daga cikinku, kuma da sarakuna, kuma ya ba ku abin da bai ba wani mutum ba a cikin mutane.

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ يَا قَوْمِ اذْكُرُوا
نِعْمَةَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ جَعَلَ فِيكُمْ
أَنبِيَاءَ وَجَعَلَكُم مُّلُوكًا وَآتَاكُم مَّا
لَمْ يُؤْتِ أَحَدًا مِّنَ الْعَالَمِينَ ﴿٢١﴾

**22.** Ya ku mutanena, ku shiga ƙasa mai tsarki, wadda Allah ya ƙaddara maku shigar ta, kuma kada ku juya baya, sai ku dawo kuna masu taɓewa.’

يَا قَوْمِ ادْخُلُوا الْأَرْضَ الْمُقَدَّسَةَ
الَّتِي كَتَبَ اللَّهُ لَكُمْ وَلَا تَرْتَدُّوا عَلَىٰ
أَدْبَارِكُمْ فَتَنقَلِبُوا خَاسِرِينَ ﴿٢٢﴾

**23.** Suka ce, 'Ya kai Musa, a cikin ƙasar akwai mutane ƙarfafa tsageru, mu ba za mu shiga cikinta ba, sai sun fice daga cikinta, idan sun fice daga cikinta, to, za mu shiga.’

قَالُوا يَا مُوسَىٰ إِنَّ فِيهَا قَوْمًا
جَبَّارِينَ وَإِنَّا لَن نَّدْخُلَهَا حَتَّىٰ
يَخْرُجُوا مِنْهَا فَإِن يَخْرُجُوا مِنْهَا فَإِنَّا
دَاخِلُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Sai waɗansu mazaje biyu daga cikin masu tsoron Allah -waɗanda Allah ya yi ni’ima gare su- suka ce, ‘Ku shiga ƙofar, ku far musu, idan kuka shige ta, to, za ku yi rinjaye.’ Kuma sai ku dogara ga Allah idan kun kasance muminai.

قَالَ رَجُلَانِ مِنَ الَّذِينَ يَخَافُونَ أَنْعَمَ
اللَّهُ عَلَيْهِمَا ادْخُلُوا عَلَيْهِمُ الْبَابَ
فَإِذَا دَخَلْتُمُوهُ فَإِنَّكُمْ غَالِبُونَ ۚ وَعَلَى
اللَّهِ فَتَوَكَّلُوا إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿٢٤﴾

**25.** Suka ce, ‘Ya kai Musa, mu ba za mu taɓa shiga cikinta ba, matuƙar suna cikinta. Tafi kai da Ubangijinka ku yi yaƙin mu muna zaune daram a nan.’

قَالُوا يَا مُوسَىٰ إِنَّا لَن نَّدْخُلَهَا أَبَدًا مَّا
دَامُوا فِيهَا فَاذْهَبْ أَنتَ وَرَبُّكَ
فَقَاتِلَا إِنَّا هَاهُنَا قَاعِدُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Ya ce, ‘Ya Ubangijina, ni, ba ni da iko kan kowa sai ni kaina da ɗan'uwana. Ka rarrabe tsakaninmu da fasiƙan mutane.’

قَالَ رَبِّ إِنِّي لَا أَمْلِكُ إِلَّا نَفْسِي وَأَخِي
فَافْرُقْ بَيْنَنَا وَبَيْنَ الْقَوْمِ الْفَاسِقِينَ ﴿٢٦﴾

**27.** Allah ya ce, ‘To, an haramta musu ita har shekara arba'in, za su ɗimauta (suna zagaye-zagaye) a ƙasar. To, kada ka yi baƙin ciki a kan mutane fasiƙai’

قَالَ فَإِنَّهَا مُحَرَّمَةٌ عَلَيْهِمْ أَرْبَعِينَ
سَنَةً ۛ يَتِيهُونَ فِي الْأَرْضِ ۚ فَلَا تَأْسَ
عَلَى الْقَوْمِ الْفَاسِقِينَ ﴿٢٧﴾

**R.5**

**28.** Kuma karanta masu labarin 'ya'yan Adamu su biyu da gaskiya, lokacin da

وقف لازم وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ ابْنَيْ آدَمَ بِالْحَقِّ إِذْ

قَرَّبَا قُرْبَانًا فَتُقُبِّلَ مِنْ أَحَدِهِمَا
وَلَمْ يُتَقَبَّلْ مِنَ الْآخَرِ قَالَ
لَأَقْتُلَنَّكَ قَالَ إِنَّمَا يَتَقَبَّلُ اللَّهُ
مِنَ الْمُتَّقِينَ ﴿٢٨﴾
النصف

suka gabatar da ayyukan ibada, sai aka karɓi na ɗayansu amma ba'a karɓi na ɗayan ba. Ɗayan ya ce wa wancan, 'Sai na kashe ka.' Shi kuwa ya ce, 'Ai, Allah yana karɓar aikin masu tsoronSa ne.

لَئِنْ بَسَطْتَ إِلَيَّ يَدَكَ لِتَقْتُلَنِي مَا
أَنَا بِبَاسِطٍ يَدِيَ إِلَيْكَ لِأَقْتُلَكَ
إِنِّي أَخَافُ اللَّهَ رَبَّ الْعَالَمِينَ ﴿٢٩﴾

**29.** Idan ka miƙo mini hannunka don ka kashe ni, ba zan miƙa hannuna don in kashe ka ba, Ni ina tsoron Allah Ubangijin talikai.

إِنِّي أُرِيدُ أَنْ تَبُوءَ بِإِثْمِي وَإِثْمِكَ
فَتَكُونَ مِنْ أَصْحَابِ النَّارِ وَذَٰلِكَ
جَزَاءُ الظَّالِمِينَ ﴿٣٠﴾

30 Fata nake ka ɗauki nauyin laifina da laifinka, sai ka zama cikin 'yan Wuta, wannan kuwa shi ne sakamakon azzalumai.

فَطَوَّعَتْ لَهُ نَفْسُهُ قَتْلَ أَخِيهِ فَقَتَلَهُ
فَأَصْبَحَ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٣١﴾

**31.** Sai mummunar zuciyarsa ta zuga shi, ya kashe ɗan'uwansa, sai ya kashe shi, sai ya wayi gari cikin masu taɓewa.

فَبَعَثَ اللَّهُ غُرَابًا يَبْحَثُ فِي الْأَرْضِ
لِيُرِيَهُ كَيْفَ يُوَارِي سَوْءَةَ أَخِيهِ
قَالَ يَا وَيْلَتَا أَعَجَزْتُ أَنْ أَكُونَ مِثْلَ
هَٰذَا الْغُرَابِ فَأُوَارِيَ سَوْءَةَ أَخِي فَأَصْبَحَ
مِنَ النَّادِمِينَ ﴿٣٢﴾
معانقة

**32.** Sai Allah ya aiko da hankaka, yana tonon ƙasa, don ya nuna masa yadda zai binne gawar ɗan'uwansa. Ya ce, 'Kaicona! Yanzu in kasa zama kamar wannan hankaka, don in binne gawar ɗan'uwana?' Sai ya zama cikin masu nadama.

مِنْ أَجْلِ ذَٰلِكَ كَتَبْنَا عَلَىٰ بَنِي
إِسْرَائِيلَ أَنَّهُ مَنْ قَتَلَ نَفْسًا بِغَيْرِ
نَفْسٍ أَوْ فَسَادٍ فِي الْأَرْضِ فَكَأَنَّمَا قَتَلَ
النَّاسَ جَمِيعًا وَمَنْ أَحْيَاهَا فَكَأَنَّمَا
أَحْيَا النَّاسَ جَمِيعًا وَلَقَدْ جَاءَتْهُمْ
رُسُلُنَا بِالْبَيِّنَاتِ ثُمَّ إِنَّ كَثِيرًا مِنْهُمْ
بَعْدَ ذَٰلِكَ فِي الْأَرْضِ لَمُسْرِفُونَ ﴿٣٣﴾
وقف النبي ﷺ

**33.** Saboda wannan ne Muka hukumtawa 'Ya'yan Isra'ila cewa wanda ya kashe mai rai ɗaya, ba da laifin kisan kai ko wata ɓarna a bayan ƙasa ba, kamar ya kashe mutane ne gaba ɗaya, kuma wanda ya raya ta, kamar ya raya mutane ne gaba ɗaya. Haƙiƙa, ManzanninMu sun zo masu da hujjoji, sai dai bayan wannan ma, yawancinsu sun riƙa yin ɓarna a ban ƙasa.

إِنَّمَا جَزَاءُ الَّذِينَ يُحَارِبُونَ اللَّهَ وَ
رَسُولَهُ وَيَسْعَوْنَ فِي الْأَرْضِ فَسَادًا أَنْ
يُقَتَّلُوا أَوْ يُصَلَّبُوا أَوْ تُقَطَّعَ أَيْدِيهِمْ

**34.** Sakamakon waɗanda ke yaƙar Allah da ManzonSa, kuma suke ɓarna a ban ƙasa, kawai shi ne, a karkashe su, ko a gicciye su, ko a yayyanke

hannuwansu da ƙafafuwansu bisa ga saɓawa, ko a kore su daga ƙasa. Wannan kunyata ce gare su a duniya, kuma a Lahira za su haɗu da azaba babba.

وَ اَرْجُلُهُمْ مِّنْ خِلَافٍ اَوْ يُنْفَوْا مِنَ
الْاَرْضِ ؕ ذٰلِكَ لَهُمْ خِزْيٌ فِي الدُّنْيَا وَ
لَهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿٣٤﴾

**35.** Sai fa waɗanda suka tuba, kafin ku sami ikon kama su. To, ku sani cewa, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

اِلَّا الَّذِيْنَ تَابُوْا مِنْ قَبْلِ اَنْ تَقْدِرُوْا
عَلَيْهِمْ ۚ فَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ
ع ٨ ٩ رَّحِيْمٌ ﴿٣٥﴾

**R.6**

**36.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku tsoraci Allah, kuma ku nemi hanyar saduwa da Shi, kuma ku yi jihadi cikin tafarkinsa don ku rabauta.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ وَ
ابْتَغُوْٓا اِلَيْهِ الْوَسِيْلَةَ وَجَاهِدُوْا فِيْ
سَبِيْلِهٖ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿٣٦﴾

**37.** Waɗanda suka kafirta, idan dukkan abin dake doron ƙasa, da wani makamancinsa a haɗe, duk nasu ne, don su fanshi kansu da shi daga azabar ranar Kiyama, ba za a karɓe shi daga gare su ba, kuma za su haɗu da azaba mai raɗaɗi.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَوْ اَنَّ لَهُمْ مَّا فِي
الْاَرْضِ جَمِيْعًا وَّ مِثْلَهٗ مَعَهٗ
لِيَفْتَدُوْا بِهٖ مِنْ عَذَابِ يَوْمِ الْقِيٰمَةِ
مَا تُقُبِّلَ مِنْهُمْ ۚ وَلَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿٣٧﴾

**38.** Za su so fita daga cikin Wuta, amma ba za su fita daga cikinta ba, kuma za su haɗu da azaba mai ɗorewa.

يُرِيْدُوْنَ اَنْ يَّخْرُجُوْا مِنَ النَّارِ وَمَا
هُمْ بِخَارِجِيْنَ مِنْهَا ۫ وَلَهُمْ عَذَابٌ
مُّقِيْمٌ ﴿٣٨﴾

**39.** Da ɓarawo da ɓarauniya, ku yanke hannuwansu sakamakon laifin da suka aikata, azaba ce ta tsoratarwa daga Allah. Allah Buwayayye ne, Mai hikima ne.

وَ السَّارِقُ وَ السَّارِقَةُ فَاقْطَعُوْٓا
اَيْدِيَهُمَا جَزَآءًۢ بِمَا كَسَبَا نَكَالًا مِّنَ
اللّٰهِ ؕ وَاللّٰهُ عَزِيْزٌ حَكِيْمٌ ﴿٣٩﴾

**40.** Amma wanda ya tuba bayan aikata laifinsa, kuma ya gyara kansa, to Allah zai karɓi tubansa, haƙiƙa, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

فَمَنْ تَابَ مِنْ بَعْدِ ظُلْمِهٖ وَاَصْلَحَ فَاِنَّ
اللّٰهَ يَتُوْبُ عَلَيْهِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ
رَّحِيْمٌ ﴿٤٠﴾

**41.** Ba ka sani ba cewa, sarautar sammai da ƙasa ta Allah ce ba? Yana azabtar da wanda Ya so, kuma Yana

اَلَمْ تَعْلَمْ اَنَّ اللّٰهَ لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ
وَالْاَرْضِ ؕ يُعَذِّبُ مَنْ يَّشَآءُ وَيَغْفِرُ لِمَنْ

gafarta wa wanda Ya so. Kuma Allah Mai iko ne a kan komai.

يَشَآءُ ۚ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٤١﴾

**42.** Ya kai Manzo, kada waɗanda ke gaggawar shiga cikin kafirci su baƙanta maka rai, daga mutanen da suka ce, 'Mun ba da gaskiya,' da bakunansu, amma zukatansu ba su ba da gaskiya ba. A cikin Yahudawa akwai masu kasa kunne sosai don sauraran ƙarya, suna ji don su yi maza su baza taɗin wa mutanen da ba su zo gurinka ba. Suna canja kalmomi daga gurarensu na asali. Sai su riƙa cewa, 'Idan wannan aka ba ku, to, ku karɓe shi, idan ba shi aka ba ku ba kuwa to ku kiyayi kanku.' Wanda Allah ya nufi ya jarrabe shi, ba ka da ikon amfana masa komai game da Allah. Waɗannan su ne waɗanda Allah bai yi nufin ya tsarkake zukatansu ba. Za su haɗu da kunyata a duniya, kuma a Lahira za su haɗu da mummunar azaba.

يٰۤاَيُّهَا الرَّسُوْلُ لَا يَحْزُنْكَ الَّذِيْنَ
يُسَارِعُوْنَ فِي الْكُفْرِ مِنَ الَّذِيْنَ
قَالُوْۤا اٰمَنَّا بِاَفْوَاهِهِمْ وَلَمْ تُؤْمِنْ
قُلُوْبُهُمْ ۛ وَمِنَ الَّذِيْنَ هَادُوْا ۛ
سَمّٰعُوْنَ لِلْكَذِبِ سَمّٰعُوْنَ لِقَوْمٍ
اٰخَرِيْنَ ۙ لَمْ يَاْتُوْكَ ؕ يُحَرِّفُوْنَ
الْكَلِمَ مِنْ بَعْدِ مَوَاضِعِهٖ ۚ يَقُوْلُوْنَ
اِنْ اُوْتِيْتُمْ هٰذَا فَخُذُوْهُ وَاِنْ لَّمْ
تُؤْتَوْهُ فَاحْذَرُوْا ؕ وَمَنْ يُّرِدِ اللّٰهُ
فِتْنَتَهٗ فَلَنْ تَمْلِكَ لَهٗ مِنَ اللّٰهِ شَيْـًٔا ؕ
اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ لَمْ يُرِدِ اللّٰهُ اَنْ يُّطَهِّرَ
قُلُوْبَهُمْ ؕ لَهُمْ فِي الدُّنْيَا خِزْيٌ ۚۖ وَّ
لَهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿٤٢﴾

**43.** Masu kasa kunne su saurari ƙarya, masu cin haramiya. To, idan sun zo wajenka don neman hukumci, yi masu hukumci, ko kuma ka rabu da su. Idan ka rabu dasu ba za su cuce ka komai ba. Kuma idan ka yi masu hukumci, yi masu hukumci na adalci, haƙiƙa, Allah yana son masu hukumci na adalci.

سَمّٰعُوْنَ لِلْكَذِبِ اَكّٰلُوْنَ لِلسُّحْتِ ؕ
فَاِنْ جَآءُوْكَ فَاحْكُمْ بَيْنَهُمْ اَوْ
اَعْرِضْ عَنْهُمْ ۚ وَاِنْ تُعْرِضْ عَنْهُمْ
فَلَنْ يَّضُرُّوْكَ شَيْـًٔا ؕ وَاِنْ حَكَمْتَ
فَاحْكُمْ بَيْنَهُمْ بِالْقِسْطِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ
الْمُقْسِطِيْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** Yaya ma za su nemi hukumci daga gurinka, alhali suna da Attaura, akwai hukumcin Allah a cikinta? Amma duk da haka sai su juya baya, waɗannan ba za su ba da gaskiya ba.

وَكَيْفَ يُحَكِّمُوْنَكَ وَعِنْدَهُمُ التَّوْرٰىةُ
فِيْهَا حُكْمُ اللّٰهِ ثُمَّ يَتَوَلَّوْنَ مِنْ بَعْدِ
ذٰلِكَ ؕ وَمَاۤ اُولٰٓئِكَ بِالْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٤٤﴾

**R.7**

**45.** Mu, Mun saukar da Attaura, a cikinta akwai shiriya da haske. Annabawa waɗanda suka miƙa wuya

اِنَّاۤ اَنْزَلْنَا التَّوْرٰىةَ فِيْهَا هُدًى وَّ
نُوْرٌ ۚ يَحْكُمُ بِهَا النَّبِيُّوْنَ الَّذِيْنَ

ga Allah, sun yi hukumci da ita, ga Yahudawa. Haka mutanen Allah da masana shari'a, don an ɗora masu nauyin kiyaye Littafin Allah, kuma sun zama masu gadinsa. To, kada ku tsoraci mutane, ku tsorace Ni. Kuma kada ku sayar da AyoyiNa, don amfanin duniya ƙanƙani. Wanda bai yi hukumci da abin da Allah ya saukar ba, waɗannan su ne kafirai.

أَسْلَمُوْا لِلَّذِيْنَ هَادُوْا وَالرَّبّٰنِيُّوْنَ وَ
الْاَحْبَارُ بِمَا اسْتُحْفِظُوْا مِنْ كِتٰبِ اللّٰهِ
وَكَانُوْا عَلَيْهِ شُهَدَآءَ ۚ فَلَا تَخْشَوُا
النَّاسَ وَاخْشَوْنِ وَلَا تَشْتَرُوْا بِاٰيٰتِيْ
ثَمَنًا قَلِيْلًا ۗ وَمَنْ لَّمْ يَحْكُمْ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ
فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْكٰفِرُوْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Mun bayyana musu doka a cikinta cewa, rai a matsayin rai, ido a matsayin ido, hanci a matsayin hanci, kunne a matsayin kunne, haƙori a matsayin haƙori, raunuka kuwa a yi ƙisasi a kai. Wanda ya yafe haƙƙinsa ya zama kaffara gare shi. Kuma wanda bai yi hukumci da abin da Allah ya saukar ba, waɗannan su ne azzalumai.

وَكَتَبْنَا عَلَيْهِمْ فِيْهَآ اَنَّ النَّفْسَ
بِالنَّفْسِ ۙ وَالْعَيْنَ بِالْعَيْنِ وَالْاَنْفَ
بِالْاَنْفِ وَالْاُذُنَ بِالْاُذُنِ وَالسِّنَّ
بِالسِّنِّ ۙ وَالْجُرُوْحَ قِصَاصٌ ۗ فَمَنْ
تَصَدَّقَ بِهٖ فَهُوَ كَفَّارَةٌ لَّهٗ ۗ وَمَنْ لَّمْ
يَحْكُمْ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ
الظّٰلِمُوْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Kuma Mun sa Isa Ɗan Maryam ya bi gurabunsu, yana mai nuna gaskiyar abin da aka saukar gabaninsa a cikin Attaura. Kuma Mun bashi Linjila, a cikinta akwai shiriya da haske, tana mai nuna gaskiyar abin da aka saukar gabaninta cikin At-taura, kuma shiriyace da wa'azi ga matsorata Allah.

وَقَفَّيْنَا عَلٰٓى اٰثَارِهِمْ بِعِيْسَى ابْنِ
مَرْيَمَ مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ
مِنَ التَّوْرٰىةِ ۖ وَاٰتَيْنٰهُ الْاِنْجِيْلَ فِيْهِ
هُدًى وَّنُوْرٌ ۙ وَّمُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ
يَدَيْهِ مِنَ التَّوْرٰىةِ وَهُدًى وَّ
مَوْعِظَةً لِّلْمُتَّقِيْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Mutanen Linjila su yi hukumci da abin da Allah ya saukar a cikinta. Wanda bai yi hukumci da abin da Allah ya saukar ba, waɗannan su ne fasiƙai.

وَلْيَحْكُمْ اَهْلُ الْاِنْجِيْلِ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ
فِيْهِ ۗ وَمَنْ لَّمْ يَحْكُمْ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ
فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْفٰسِقُوْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Kuma Mun saukar da Littafi ƙunshe da gaskiya gare ka, yana mai nuna gaskiyar abin da aka saukar gabaninsa cikin ko wani Littafi, kuma yana mai zama shugaba gare shi. To, yi masu hukumci da abin da Allah ya saukar, amma kada ka bi son zukatansu, kana mai barin abin da ya zo maka na gaskiya. Mun ba kowa

وَاَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ
مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ مِنَ
الْكِتٰبِ وَمُهَيْمِنًا عَلَيْهِ فَاحْكُمْ
بَيْنَهُمْ بِمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ وَلَا تَتَّبِعْ
اَهْوَآءَهُمْ عَمَّا جَآءَكَ مِنَ الْحَقِّ ۗ
لِكُلٍّ جَعَلْنَا مِنْكُمْ شِرْعَةً وَّ

daga cikinku shari'a da hanyar rayuwa. Da Allah ya so, sai Ya mai da ku al'umma ɗaya, amma so Yake ya jarraba ku game da abin da Ya ba ku. To, ku yi gasa da juna kan ayyukan alheri. Kuma wajen Allah makomarku take gaba ɗaya; Zai ba ku labarin abin da kuka yi saɓani a kai.

مِنْهَاجًا ۚ وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ لَجَعَلَكُمْ
أُمَّةً وَاحِدَةً وَلَٰكِنْ لِيَبْلُوَكُمْ فِي
مَا آتَاكُمْ فَاسْتَبِقُوا الْخَيْرَاتِ ۚ إِلَى اللَّهِ
مَرْجِعُكُمْ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ
فِيهِ تَخْتَلِفُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Kuma ka yi hukumci tsakaninsu da abin da Allah ya saukar, kuma kada ka bi son zukatansu, kuma ka yi taka-tsan-tsan da su, don kada su shagaltar da kai daga sashin abin da Allah ya saukar gare ka. Idan suka juya baya, sani cewa, Allah yana nufi ne ya ɗanɗana masu azaba saboda wasu daga cikin laifukansu. Haƙiƙa, yawancin mutane fasiƙai ne.

وَأَنِ احْكُمْ بَيْنَهُمْ بِمَا أَنْزَلَ اللَّهُ وَ
لَا تَتَّبِعْ أَهْوَاءَهُمْ وَاحْذَرْهُمْ
أَنْ يَفْتِنُوكَ عَنْ بَعْضِ مَا أَنْزَلَ
اللَّهُ إِلَيْكَ ۖ فَإِنْ تَوَلَّوْا فَاعْلَمْ أَنَّمَا
يُرِيدُ اللَّهُ أَنْ يُصِيبَهُمْ بِبَعْضِ
ذُنُوبِهِمْ ۗ وَإِنَّ كَثِيرًا مِنَ النَّاسِ
لَفَاسِقُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Wato hukumcin jahiliyya suke buƙata? Wanene mafi kyakkyawan hukumci banda Allah, a gurin mutane masu tsayayyen imani?

أَفَحُكْمَ الْجَاهِلِيَّةِ يَبْغُونَ ۚ وَمَنْ أَحْسَنُ
مِنَ اللَّهِ حُكْمًا لِقَوْمٍ يُوقِنُونَ ﴿٥١﴾ ع ٧ ١١

**R.8**

**52.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, kada ku riƙi Yahudawa da Nasara masoya. Su ya su masoyan juna ne. A cikinku wanda duk ya ƙulla soyayya dasu, to, cikinsu yake. Haƙiƙa, Allah ba zai shiriyar da azzaluman mutane ba.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا
الْيَهُودَ وَالنَّصَارَىٰ أَوْلِيَاءَ ۘ بَعْضُهُمْ وقف غفران
أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ ۚ وَمَنْ يَتَوَلَّهُمْ مِنْكُمْ
فَإِنَّهُ مِنْهُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ
الظَّالِمِينَ ﴿٥٢﴾

**53.** Za ka ga waɗanda ke da cuta a zukatansu, suna kai-kawo cikin su suna cewa, ‘Tsoro muke kada wata masifa ta shafe mu.’ To, mai yiwuwa ne Allah ya kawo nasara ko wani lamari daga wajenSa, sai su wayi gari suna nadama game da abin da suka ɓoye cikin zukatansu.

فَتَرَى الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِمْ مَرَضٌ
يُسَارِعُونَ فِيهِمْ يَقُولُونَ نَخْشَىٰ أَنْ
تُصِيبَنَا دَائِرَةٌ ۚ فَعَسَى اللَّهُ أَنْ يَأْتِيَ
بِالْفَتْحِ أَوْ أَمْرٍ مِنْ عِنْدِهِ فَيُصْبِحُوا
عَلَىٰ مَا أَسَرُّوا فِي أَنْفُسِهِمْ نَادِمِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** Kuma waɗanda suka ba da gaskiya za su ce, ‘Waɗannan ɗin ne suka

وَيَقُولُ الَّذِينَ آمَنُوا أَهَٰؤُلَاءِ

rantse har da cika baki cewa suna tare da ku?' Ayyukansu sun ɓaci, sai suka wayi gari masu taɓewa.

الَّذِينَ أَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ ۙ
إِنَّهُمْ لَمَعَكُمْ ۚ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ
فَأَصْبَحُوا خَاسِرِينَ ﴿٥٤﴾

**55.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya, a cikinku duk wanda ya bar addininsa, to, (ya sani cewa a maimakonsa) Allah zai kawo waɗansu mutane, Yana son su suna son Sa, masu sauƙin kai ga muminai, masu kaushi ga kafirai. za su yi jihadi kan tafarkin Allah, kuma ba za su ji tsoron zargin mai zargi ba. Wannan baiwa ce ta Allah, Yana ba da ita ga wanda Ya so, kuma Allah Mai yalwa ne, Masani ne.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا مَنْ يَرْتَدَّ
مِنْكُمْ عَنْ دِينِهِ فَسَوْفَ يَأْتِي اللَّهُ
بِقَوْمٍ يُحِبُّهُمْ وَيُحِبُّونَهُ ۙ أَذِلَّةٍ
عَلَى الْمُؤْمِنِينَ أَعِزَّةٍ عَلَى الْكَافِرِينَ ۚ
يُجَاهِدُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَلَا يَخَافُونَ
لَوْمَةَ لَائِمٍ ۚ ذَٰلِكَ فَضْلُ اللَّهِ يُؤْتِيهِ
مَنْ يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ وَاسِعٌ عَلِيمٌ ﴿٥٥﴾

**56.** Allah Shi ne kaɗai Masoyinku, da ManzonSa da waɗanda suka ba da gaskiya, waɗanda ke tsai da Salla, kuma suke ba da Zakka, suna yi maSa cikakkiyar biyayya.

إِنَّمَا وَلِيُّكُمُ اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَالَّذِينَ
آمَنُوا الَّذِينَ يُقِيمُونَ الصَّلَاةَ وَ
يُؤْتُونَ الزَّكَاةَ وَهُمْ رَاكِعُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** Waɗanda suka riƙi Allah da ManzonSa da waɗanda suka ba da gaskiya masoya, to rundunar Allah su ne masu rinjaye.

وَمَنْ يَتَوَلَّ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَالَّذِينَ آمَنُوا
فَإِنَّ حِزْبَ اللَّهِ هُمُ الْغَالِبُونَ ﴿٥٧﴾

**R.9**

**58.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, kada ku riƙi waɗanda ke ɗaukar addininku abin izgili da wasa daga cikin waɗanda aka ba Littafi gabaninku da kafirai masoya; kuma ku tsoraci Allah idan ku muminai ne.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا الَّذِينَ
اتَّخَذُوا دِينَكُمْ هُزُوًا وَلَعِبًا مِنَ الَّذِينَ
أُوتُوا الْكِتَابَ مِنْ قَبْلِكُمْ وَالْكُفَّارَ
أَوْلِيَاءَ ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ إِنْ كُنْتُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿٥٨﴾

**59.** Kuma idan kuka yi kira zuwa ga Salla, sai su ɗauke ta abin izgili da wasa, saboda su mutane ne marasa hankali.

وَإِذَا نَادَيْتُمْ إِلَى الصَّلَاةِ اتَّخَذُوهَا
هُزُوًا وَلَعِبًا ۚ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَا
يَعْقِلُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Ce, 'Ya ku Ma'abuta Littafi, kuna sukan mu ne don mun ba da gaskiya da Allah da abin da aka saukar zuwa gare mu, kuma da abin da aka saukar a

قُلْ يَا أَهْلَ الْكِتَابِ هَلْ تَنْقِمُونَ مِنَّا
إِلَّا أَنْ آمَنَّا بِاللَّهِ وَمَا أُنْزِلَ إِلَيْنَا وَ
مَا أُنْزِلَ مِنْ قَبْلُ ۙ وَأَنَّ أَكْثَرَكُمْ

da? Ko kuwa don mafi yawanku masu tawaye ne?'

فَٰسِقُونَ ٦٠

**61.** Ce, 'Ko in faɗa muku sakamakon da yafi wannan muni a gurin Allah? Waɗanda Allah ya tsine wa, kuma ya yi fushi da su, kuma ya mai da waɗansu daga cikinsu birai da aladai, kuma da wanda ya bauta wa Shaiɗan' To, waɗannan sun fi mummunan matsayi, kuma sun fi ɓata daga madaidaiciyar hanya.

قُلْ هَلْ أُنَبِّئُكُم بِشَرٍّ مِّن ذَٰلِكَ
مَثُوبَةً عِندَ ٱللَّهِ ۚ مَن لَّعَنَهُ ٱللَّهُ وَ
غَضِبَ عَلَيْهِ وَجَعَلَ مِنْهُمُ ٱلْقِرَدَةَ
وَٱلْخَنَازِيرَ وَعَبَدَ ٱلطَّٰغُوتَ ۚ
أُو۟لَٰٓئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ عَن سَوَآءِ
ٱلسَّبِيلِ ٦١

**62.** Idan suka zo wajenku sai su ce, 'Mun ba da gaskiya,' alhali sun shiga da kafirci kuma sun fita da shi, kuma Allah ya fi kowa sanin abin da suke ɓoyewa.

وَإِذَا جَآءُوكُمْ قَالُوٓا۟ ءَامَنَّا وَقَد دَّخَلُوا۟
بِٱلْكُفْرِ وَهُمْ قَدْ خَرَجُوا۟ بِهِۦ ۚ وَٱللَّهُ
أَعْلَمُ بِمَا كَانُوا۟ يَكْتُمُونَ ٦٢

**63.** Za ka ga yawancinsu suna kai-kawo cikin saɓo da ta'adda da cin haramiya da suke yi. Abin da suke aikatawa ya munana.

وَتَرَىٰ كَثِيرًا مِّنْهُمْ يُسَٰرِعُونَ فِى
ٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَأَكْلِهِمُ ٱلسُّحْتَ ۚ
لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ٦٣

**64.** Don me mutanen Allah da masana shara'a ba za su hane su ba yin mummunan furuci da cin haramiya da suke yi? Abin da suke yi ya munana.

لَوْلَا يَنْهَىٰهُمُ ٱلرَّبَّٰنِيُّونَ وَٱلْأَحْبَارُ
عَن قَوْلِهِمُ ٱلْإِثْمَ وَأَكْلِهِمُ ٱلسُّحْتَ ۚ
لَبِئْسَ مَا كَانُوا۟ يَصْنَعُونَ ٦٤

**65.** Yahudawa suna cewa, 'Hannun Allah a ƙuƙumce yake.' Su ne hannuwansu ke ƙuƙumce, kuma za'a tsine musu saboda abin da suka faɗa. A'a, hannuwanSa biyu a shimfiɗe suke. Yana ciyarwa yadda Yake so. Abin da aka saukar gareka daga Ubangijinka, zai daɗa wa yawancinsu shishshigi da kafirci. Kuma Mun jefa ƙiyayya da gaba a tsakaninsu har zuwa ranar Kiyama. Duk loƙacin da suka hura wutar yaƙi, sai Allah Ya kashe ta. Kuma suna ƙoƙarin baza ɓarna a ban ƙasa, Allah kuwa ba ya son masu ɓarna.

وَقَالَتِ ٱلْيَهُودُ يَدُ ٱللَّهِ مَغْلُولَةٌ ۚ
غُلَّتْ أَيْدِيهِمْ وَلُعِنُوا۟ بِمَا قَالُوا۟ ۘ بَلْ وقف لازم
يَدَاهُ مَبْسُوطَتَانِ يُنفِقُ كَيْفَ يَشَآءُ ۚ
وَلَيَزِيدَنَّ كَثِيرًا مِّنْهُم مَّآ أُنزِلَ
إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ طُغْيَٰنًا وَكُفْرًا ۚ وَ
أَلْقَيْنَا بَيْنَهُمُ ٱلْعَدَٰوَةَ وَٱلْبَغْضَآءَ
إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ كُلَّمَآ أَوْقَدُوا۟ نَارًا
لِّلْحَرْبِ أَطْفَأَهَا ٱللَّهُ ۚ وَيَسْعَوْنَ فِى
ٱلْأَرْضِ فَسَادًا ۚ وَٱللَّهُ لَا يُحِبُّ
ٱلْمُفْسِدِينَ ٦٥

**66.** Da Ma'abuta Littafi sun ba da gaskiya, kuma sun tsoraci Allah, sai Mu kankare masu laifukansu, kuma Mu shigar da su gidajen Aljanna na jin daɗi.

وَلَوْ اَنَّ اَهْلَ الْكِتٰبِ اٰمَنُوْا وَاتَّقَوْا
لَكَفَّرْنَا عَنْهُمْ سَيِّاٰتِهِمْ وَلَاَدْخَلْنٰهُمْ
جَنّٰتِ النَّعِيْمِ ﴿٦٦﴾

**67.** Da sun yi aiki da Attaura da Linjila, da abin da aka saukar zuwa gare su daga Ubangijinsu, (a yanzu), sai su ci daɗaɗan abubuwa ta sama da su da ta ƙarƙashin ƙafafuwansu.A cikinsu akwai jama'a masu matsakaicin ra'ayi, amma yawanci daga cikinsu abin da suke aikatawa mai muni ne.

وَلَوْ اَنَّهُمْ اَقَامُوا التَّوْرٰىةَ وَالْاِنْجِيْلَ
وَمَآ اُنْزِلَ اِلَيْهِمْ مِّنْ رَّبِّهِمْ لَاَكَلُوْا مِنْ
فَوْقِهِمْ وَمِنْ تَحْتِ اَرْجُلِهِمْ ؕ مِنْهُمْ
اُمَّةٌ مُّقْتَصِدَةٌ ؕ وَكَثِيْرٌ مِّنْهُمْ سَآءَ
مَا يَعْمَلُوْنَ ﴿٦٧﴾ ع ٩ ١٠ ١٣

**R.10**

**68.** Ya kai Manzo, isar da abin da aka saukar zuwa gare ka daga Ubangijinka. Idan ba ka yi haka ba kuwa, to ba ka isar da saƙonsa ba. Kuma Allah zai kiyaye ka daga sharrin mutane. Haƙiƙa, Allah ba zai shiryar da mutane kafirai ba

يٰٓاَيُّهَا الرَّسُوْلُ بَلِّغْ مَآ اُنْزِلَ اِلَيْكَ
مِنْ رَّبِّكَ ؕ وَاِنْ لَّمْ تَفْعَلْ فَمَا بَلَّغْتَ
رِسٰلَتَهٗ ؕ وَاللّٰهُ يَعْصِمُكَ مِنَ النَّاسِ ؕ
اِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٦٨﴾

**69.** Ce, ‘Ya ku Ma'abuta Littafi, ba bakin komai kuke ba, sai kun yi aiki da Attaura da Linjila, da abin da aka saukar zuwa gare ku daga Ubangijinku (a yanzu).’ Abin da aka saukar maka daga Ubangijinka zai daɗa wa yawancinsu shishshigi da kafirci, to kada ka yi baƙin ciki saboda mutane kafirai.

قُلْ يٰٓاَهْلَ الْكِتٰبِ لَسْتُمْ عَلٰى شَيْءٍ حَتّٰى
تُقِيْمُوا التَّوْرٰىةَ وَالْاِنْجِيْلَ وَمَآ اُنْزِلَ
اِلَيْكُمْ مِّنْ رَّبِّكُمْ ؕ وَلَيَزِيْدَنَّ كَثِيْرًا
مِّنْهُمْ مَّآ اُنْزِلَ اِلَيْكَ مِنْ رَّبِّكَ
طُغْيَانًا وَّ كُفْرًا ۚ فَلَا تَاْسَ عَلَى
الْقَوْمِ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٦٩﴾

**70.** Haƙiƙa, waɗanda suka ba da gaskiya, da Yahudawa da Sabi'awa da Nasara duk wanda ya bada gaskiya da Allah da ranar Lahira, kuma ya yi aiki nagari, ba tsoro a kansu kuma ba za su yi baƙin ciki ba.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَالَّذِيْنَ هَادُوْا
وَالصّٰبِـُٔوْنَ وَالنَّصٰرٰى مَنْ اٰمَنَ بِاللّٰهِ
وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَعَمِلَ صَالِحًا فَلَا خَوْفٌ
عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿٧٠﴾

**71.** Haƙiƙa, Mun karɓi alƙawarin 'Ya'yan Isra'ila, kuma Mun aiko Manzanni zuwa gare su. Duk lokacin

لَقَدْ اَخَذْنَا مِيْثَاقَ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ وَ
اَرْسَلْنَآ اِلَيْهِمْ رُسُلًا ؕ كُلَّمَا جَآءَهُمْ

da wani Manzo ya zo masu da abin da zukatansu ba sa so, sai su ƙaryata waɗansu, kuma su nemi kashe waɗansu.

رَسُوْلٌۢ بِمَا لَا تَهْوٰٓى اَنْفُسُهُمْ ۙ فَرِيْقًا
كَذَّبُوْا وَفَرِيْقًا يَّقْتُلُوْنَ ﴿٧١﴾

**72.** Kuma sun zaci babu wata azaba da za ta auku, sai suka makance kuma suka kurumce, sa'annan Allah ya yafe masu, sai kuma yawanci daga cikinsu suka makance kuma suka kurumce, Allah kuwa yana ganin abin da suke aikatawa.

وَحَسِبُوْٓا اَلَّا تَكُوْنَ فِتْنَةٌ فَعَمُوْا وَ
صَمُّوْا ثُمَّ تَابَ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ ثُمَّ عَمُوْا
وَصَمُّوْا كَثِيْرٌ مِّنْهُمْ ؕ وَاللّٰهُ بَصِيْرٌۢ
بِمَا يَعْمَلُوْنَ ﴿٧٢﴾

**73.** Lallai waɗanda suka ce, ‘Allah Shi ne Almasihu Ɗan Maryam,’ sun kafirta. Almasihu kansa ya ce, ‘Ya ku 'Ya'yan Isra'ila, ku bauta wa Allah,, Ubangijina kuma Ubangijinku.’ Haƙiƙa wanda yayi wa Allah tarayya da wani, Allah ya haramta masa Aljanna, kuma Wuta ce makoma tasa. Azzalumai ba su da masu taimako.

لَقَدْ كَفَرَ الَّذِيْنَ قَالُوْٓا اِنَّ اللّٰهَ هُوَ
الْمَسِيْحُ ابْنُ مَرْيَمَ ؕ وَقَالَ الْمَسِيْحُ
يٰبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اعْبُدُوا اللّٰهَ رَبِّيْ
وَرَبَّكُمْ ؕ اِنَّهٗ مَنْ يُّشْرِكْ بِاللّٰهِ فَقَدْ
حَرَّمَ اللّٰهُ عَلَيْهِ الْجَنَّةَ وَ مَاْوٰىهُ
النَّارُ ؕ وَمَا لِلظّٰلِمِيْنَ مِنْ اَنْصَارٍ ﴿٧٣﴾

**74.** Haƙiƙa, waɗanda suka ce, ‘Allah Shi ne ɗayan ukun,’ sun kafirta. Babu wani abin bautawa sai Allah Ɗaya. Idan ba su daina faɗar abin da suke faɗa ba, lallai azaba mai raɗaɗi za ta shafi waɗanda suka kafirta daga cikinsu.

لَقَدْ كَفَرَ الَّذِيْنَ قَالُوْٓا اِنَّ اللّٰهَ ثَالِثُ
ثَلٰثَةٍ ۘ وَمَا مِنْ اِلٰهٍ اِلَّآ اِلٰهٌ وَّاحِدٌ ؕ وَ وقف لازم
اِنْ لَّمْ يَنْتَهُوْا عَمَّا يَقُوْلُوْنَ لَيَمَسَّنَّ
الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿٧٤﴾

**75.** Ba za su tuba ga Allah ba, kuma su nemi gafara tasa, alhali Allah Mai gafara ne, Mai yawan jinƙai?

اَفَلَا يَتُوْبُوْنَ اِلَى اللّٰهِ وَيَسْتَغْفِرُوْنَهٗ ؕ
وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٧٥﴾

**76.** Almasihu Ɗan Maryam bai kasance ba face manzo, Manzannin da suka gabace shi sun shuɗe (sun mutu). Kuma uwa tasa mumina ce ta gaske, shi da ita sun kasance masu cin abinci a da. Kalli yadda Muke bayyana masu Ayoyi, amma kalli yadda ake juyar da su.

مَا الْمَسِيْحُ ابْنُ مَرْيَمَ اِلَّا رَسُوْلٌ ۚ قَدْ
خَلَتْ مِنْ قَبْلِهِ الرُّسُلُ ؕ وَ اُمُّهٗ
صِدِّيْقَةٌ ؕ كَانَا يَاْكُلٰنِ الطَّعَامَ ؕ اُنْظُرْ
كَيْفَ نُبَيِّنُ لَهُمُ الْاٰيٰتِ ثُمَّ انْظُرْ اَنّٰى
يُؤْفَكُوْنَ ﴿٧٦﴾

**77.** Ce, 'Kwa riƙa bauta wa abin da ba shi da ikon ya cuce ku, ko ya amfane ku, maimakon Allah? Kuma Allah Shi ne Mai ji, Masani.'

قُلْ اَتَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَا يَمْلِكُ
لَكُمْ ضَرًّا وَّلَا نَفْعًا ؕ وَاللّٰهُ هُوَ السَّمِيْعُ
الْعَلِيْمُ ﴿۷۷﴾

**78.** Ce, 'Ya ku Ma'abuta Littafi, kada ku zama masu tsananin ra'ayi cikin addininku, ba a kan gaskiya ba, kuma kada ku bi son zukatan mutanen da suka ɓata a da, kuma suka ɓatar da mutane da yawa, kuma suka ɓata daga madaidaiciyar hanya.'

قُلْ يٰۤاَهْلَ الْكِتٰبِ لَا تَغْلُوْا فِيْ دِيْنِكُمْ
غَيْرَ الْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعُوْۤا اَهْوَآءَ قَوْمٍ
قَدْ ضَلُّوْا مِنْ قَبْلُ وَاَضَلُّوْا كَثِيْرًا وَّ
ع ١٠ ٢١ ١٤ ضَلُّوْا عَنْ سَوَآءِ السَّبِيْلِ ﴿۷۸﴾

**R.11**

**79.** Waɗanda suka kafirta daga 'Ya'yan Isra'ila, an la'ance su, bisa harshen Da'uda da Isa Ɗan Maryam, saboda sun yi tawaye, kuma sun yi shishshigi.

لُعِنَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْۢ بَنِيْۤ اِسْرَآءِيْلَ
عَلٰى لِسَانِ دَاوٗدَ وَعِيْسَى ابْنِ مَرْيَمَ ؕ
ذٰلِكَ بِمَا عَصَوْا وَّكَانُوْا يَعْتَدُوْنَ ﴿۷۹﴾

**80.** Sun kasance ba sa hana juna aikata abin ƙi da suke aikatawa. Abin da suka aikata ya munana ƙwarai.

كَانُوْا لَا يَتَنَاهَوْنَ عَنْ مُّنْكَرٍ فَعَلُوْهُ ؕ
لَبِئْسَ مَا كَانُوْا يَفْعَلُوْنَ ﴿۸۰﴾

**81.** Za ka ga yawancinsu suna ƙulla soyayya da waɗanda suka kafirta. Abin da rayukansu suka gabatar musu ya munana, don Allah bai yarda da su ba, kuma za su dauwama cikin azaba.

تَرٰى كَثِيْرًا مِّنْهُمْ يَتَوَلَّوْنَ الَّذِيْنَ
كَفَرُوْا ؕ لَبِئْسَ مَا قَدَّمَتْ لَهُمْ
اَنْفُسُهُمْ اَنْ سَخِطَ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ وَفِي
الْعَذَابِ هُمْ خٰلِدُوْنَ ﴿۸۱﴾

**82.** Da sun bada gaskiya da Allah da Annabi, da kuma abin da aka saukar masa, ba za su riƙe su masoya ba. Amma mafi yawansu fasiƙai ne.

وَلَوْ كَانُوْا يُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَالنَّبِيِّ وَ
مَاۤ اُنْزِلَ اِلَيْهِ مَا اتَّخَذُوْهُمْ اَوْلِيَآءَ وَ
لٰكِنَّ كَثِيْرًا مِّنْهُمْ فٰسِقُوْنَ ﴿۸۲﴾

**83.** Za ka tarar da Yahudawa da arna, sun fi sauran mutane tsananin ƙiyayya ga muminai. Kuma za ka tarar da waɗanda ke cewa, 'Mu Nasara ne,' sun fi sauran mutane kusancin soyayya ga muminai. Don a cikinsu akwai Limamai da Sufaye, kuma don ba su da girman kai.

لَتَجِدَنَّ اَشَدَّ النَّاسِ عَدَاوَةً لِّلَّذِيْنَ
اٰمَنُوا الْيَهُوْدَ وَالَّذِيْنَ اَشْرَكُوْا ۚ وَ
لَتَجِدَنَّ اَقْرَبَهُمْ مَّوَدَّةً لِّلَّذِيْنَ
اٰمَنُوا الَّذِيْنَ قَالُوْۤا اِنَّا نَصٰرٰى ؕ ذٰلِكَ
بِاَنَّ مِنْهُمْ قِسِّيْسِيْنَ وَرُهْبَانًا وَّاَنَّهُمْ
لَا يَسْتَكْبِرُوْنَ ﴿۸۳﴾

JUZU'I NA 7

**84.** Kuma idan suka ji abin da aka saukar wa Manzo, za ka ga idanuwansu na zubar da hawaye, saboda gaskiya wadda suka gane. Suna cewa, ‘Ya Ubangijinmu, mun ba da gaskiya, Ka rubuta mu cikin masu ba da shaida.’

وَإِذَا سَمِعُوا مَا أُنزِلَ إِلَى
الرَّسُولِ تَرَىٰ أَعْيُنَهُمْ تَفِيضُ مِنَ
الدَّمْعِ مِمَّا عَرَفُوا مِنَ الْحَقِّ ۖ يَقُولُونَ
رَبَّنَا آمَنَّا فَاكْتُبْنَا مَعَ الشَّاهِدِينَ ﴿٨٤﴾

**85.** Menene zai hana mu mu ba da gaskiya da Allah da gaskiya wadda ta zo mana, alhali muna so Ubangijinmu ya shigar da mu cikin mutane nagari?

وَمَا لَنَا لَا نُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَمَا جَاءَنَا
مِنَ الْحَقِّ وَنَطْمَعُ أَن يُدْخِلَنَا رَبُّنَا
مَعَ الْقَوْمِ الصَّالِحِينَ ﴿٨٥﴾

**86.** Saboda da abin da suka faɗa, Allah ya saka masu da gidajen aljanna, waɗanda ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu, kuma wannan shi ne sakamakon masu aiki nagari.

فَأَثَابَهُمُ اللَّهُ بِمَا قَالُوا جَنَّاتٍ تَجْرِي
مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا ۚ وَ
ذَٰلِكَ جَزَاءُ الْمُحْسِنِينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Waɗanda suka kafirta kuwa, kuma suka ƙaryata Ayoyinmu, waɗannan su ne 'yan Wuta.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا أُولَٰئِكَ
أَصْحَابُ الْجَحِيمِ ﴿٨٧﴾

**R.12**

**88.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, kada ku haramta daɗaɗan abin da Allah ya halatta maku, kuma kada ku wuce iyaka, haƙiƙa, Allah ba ya son masu wuce iyaka.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تُحَرِّمُوا طَيِّبَاتِ
مَا أَحَلَّ اللَّهُ لَكُمْ وَلَا تَعْتَدُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ
لَا يُحِبُّ الْمُعْتَدِينَ ﴿٨٨﴾

**89.** Kuma ku ci abin da yake halaliya daddaɗa, daga cikin abubuwan da Allah ya halatta maku, kuma ku kiyayi Allah Wanda kuke ba da gaskiya da Shi.

وَكُلُوا مِمَّا رَزَقَكُمُ اللَّهُ حَلَالًا طَيِّبًا ۚ وَ
اتَّقُوا اللَّهَ الَّذِي أَنتُم بِهِ مُؤْمِنُونَ ﴿٨٩﴾

**90.** Allah ba zai riƙe ku ba a kan rantse-rantsenku na banza, amma Zai riƙe ku kan abin da kuka ƙulla ƙudiri a kai. To, kaffara a kan irin wannan rantsuwar, ita ce ciyar da talakawa goma, daga matsakaicin abincin da kuke ciyar da iyalanku da shi, ko kuma

لَا يُؤَاخِذُكُمُ اللَّهُ بِاللَّغْوِ فِي أَيْمَانِكُمْ
وَلَٰكِن يُؤَاخِذُكُم بِمَا عَقَّدتُّمُ الْأَيْمَانَ ۖ
فَكَفَّارَتُهُ إِطْعَامُ عَشَرَةِ مَسَاكِينَ مِنْ
أَوْسَطِ مَا تُطْعِمُونَ أَهْلِيكُمْ أَوْ كِسْوَتُهُمْ
أَوْ تَحْرِيرُ رَقَبَةٍ ۖ فَمَن لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ

ku tufatar da su, ko kuma 'yantar da baiwa. Wanda ba shi da dukkan waɗannan, azumin kwana uku ne kansa (a jere). Wannan ita ce kaffara kan rantse-rantsenku idan kuka yi rantsuwa. Ku riƙa kiyaye rantse-rantsenku. Haka Allah ke bayyana maku AyoyinSa don ku gode.

ثَلٰثَةِ اَيَّامٍ ؕ ذٰلِكَ كَفَّارَةُ اَيۡمَانِكُمۡ اِذَا
حَلَفۡتُمۡ ؕ وَاحۡفَظُوۡۤا اَيۡمَانَكُمۡ ؕ كَذٰلِكَ
يُبَيِّنُ اللّٰهُ لَـكُمۡ اٰيٰتِهٖ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُوۡنَ ﴿۹۰﴾

**91.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya, kayan maye da caca da gumaka da kyaurayen duba ƙazanta ne daga aikin Shaiɗan, ku nisanci ko wane ɗaya daga cikinsu, don ku rabauta.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيۡنَ اٰمَنُوۡۤا اِنَّمَا الۡخَمۡرُ وَ
الۡمَيۡسِرُ وَالۡاَنۡصَابُ وَالۡاَزۡلَامُ رِجۡسٌ مِّنۡ
عَمَلِ الشَّيۡطٰنِ فَاجۡتَنِبُوۡهُ لَعَلَّكُمۡ
تُفۡلِحُوۡنَ ﴿۹۱﴾

**92.** Shaiɗan so kawai yake ya aukar da ƙiyayya da gaba tsakaninku, ta hanyar shan kayan maye da yin caca, kuma ya nisanta ku daga ambaton Allah da yin Salla. Ko za ku hanu?

اِنَّمَا يُرِيۡدُ الشَّيۡطٰنُ اَنۡ يُّوۡقِعَ بَيۡنَكُمُ
الۡعَدَاوَةَ وَالۡبَغۡضَآءَ فِى الۡخَمۡرِ وَالۡمَيۡسِرِ وَ
يَصُدَّكُمۡ عَنۡ ذِكۡرِ اللّٰهِ وَعَنِ الصَّلٰوةِ ۚ
فَهَلۡ اَنۡتُمۡ مُّنۡتَهُوۡنَ ﴿۹۲﴾

**93.** Kuma ku bi Allah, ku bi Manzo, kuma ku yi taka-tsan-tsan. Idan kuka juya baya, ku sani cewa isar da aike a bayyane kaɗai ya wajaba ga ManzonMu.

وَاَطِيۡعُوا اللّٰهَ وَاَطِيۡعُوا الرَّسُوۡلَ
وَاحۡذَرُوۡا ۚ فَاِنۡ تَوَلَّيۡتُمۡ فَاعۡلَمُوۡۤا اَنَّمَا عَلٰى
رَسُوۡلِنَا الۡبَلٰغُ الۡمُبِيۡنُ ﴿۹۳﴾

**94.** Babu laifi kan waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari, game da abin da suka ci, matuƙar sun tsoraci Allah kuma sun ba da gaskiya, kuma sun yi ayyuka nagari, sa'annan suka tsoraci Allah kuma suka ba da gaskiya, sa'annan suka tsoraci Allah suka kyautata. Haƙiƙa, Allah yana son masu kyautatawa.

لَيۡسَ عَلَى الَّذِيۡنَ اٰمَنُوۡا وَعَمِلُوا
الصّٰلِحٰتِ جُنَاحٌ فِيۡمَا طَعِمُوۡۤا اِذَا مَا
اتَّقَوْا وَّاٰمَنُوۡا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ ثُمَّ
اتَّقَوْا وَّاٰمَنُوۡا ثُمَّ اتَّقَوْا وَّاَحۡسَنُوۡا ؕ وَ
اللّٰهُ يُحِبُّ الۡمُحۡسِنِيۡنَ ﴿۹۴﴾ ع ۱۲ ۷

**R.13**

**95.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya, lallai Allah zai jarrabe ku da wani abu game da farauta wadda za ku iya kamawa da hannuwanku da masunku, don Allah ya san wanda ke tsoronsa a ɓoye. Duk wanda ya wuce

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيۡنَ اٰمَنُوۡا لَيَبۡلُوَنَّكُمُ اللّٰهُ
بِشَىۡءٍ مِّنَ الصَّيۡدِ تَنَالُـهٗۤ اَيۡدِيۡكُمۡ وَ
رِمَاحُكُمۡ لِيَعۡلَمَ اللّٰهُ مَنۡ يَّخَافُهٗ
بِالۡغَيۡبِ ۚ فَمَنِ اعۡتَدٰى بَعۡدَ ذٰلِكَ

iyaka bayan haka, zai haɗu da azaba mai raɗaɗi.

فَلَهُۥ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٩٥﴾

**96.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, kada ku kashe dabbar farauta kuna cikin ayyukan Hajji. Wanda ya kashe dabbar farauta daga cikinku da gangan, zai biya fansar irin abin da ya kashe, daga dabbobin gida, mutum biyu masu adalci daga cikinku za su yi hukumci game da ita, hadaya ce wadda za'a kai Ka'aba. Ko kuma ya yi kaffara ciyar da miskinai goma, ko ya yi azumi daidai haka, don ya ɗanɗani sakayyar abin da ya yi. Allah ya yafe abin da ya wuce, amma wanda ya koma, Allah zai ladabtar da shi kan laifinsa. Allah Buwayayye ne, Mai ladabtarwa kan laifi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَقۡتُلُواْ ٱلصَّيۡدَ
وَأَنتُمۡ حُرُمٞۚ وَمَن قَتَلَهُۥ مِنكُم مُّتَعَمِّدٗا
فَجَزَآءٞ مِّثۡلُ مَا قَتَلَ مِنَ ٱلنَّعَمِ يَحۡكُمُ
بِهِۦ ذَوَا عَدۡلٖ مِّنكُمۡ هَدۡيَۢا بَٰلِغَ
ٱلۡكَعۡبَةِ أَوۡ كَفَّٰرَةٞ طَعَامُ مَسَٰكِينَ أَوۡ
عَدۡلُ ذَٰلِكَ صِيَامٗا لِّيَذُوقَ وَبَالَ أَمۡرِهِۦۗ
عَفَا ٱللَّهُ عَمَّا سَلَفَۚ وَمَنۡ عَادَ فَيَنتَقِمُ
ٱللَّهُ مِنۡهُۚ وَٱللَّهُ عَزِيزٞ ذُو ٱنتِقَامٍ ﴿٩٦﴾

**97.** An halatta maku farautar abin da ke cikin kogi, haka abincin da ke cikinsa, don amfanin yau-da-kullum gare ku kuma don amfanin matafiya. Kuma an haramta muku farautar abin da ke sararin ƙasa matuƙar kuna cikin ayyukan Hajji. Ku tsoraci Allah Wanda za a tashe ku zuwa gare Shi.

أُحِلَّ لَكُمۡ صَيۡدُ ٱلۡبَحۡرِ وَطَعَامُهُۥ مَتَٰعٗا
لَّكُمۡ وَلِلسَّيَّارَةِۖ وَحُرِّمَ عَلَيۡكُمۡ صَيۡدُ
ٱلۡبَرِّ مَا دُمۡتُمۡ حُرُمٗاۗ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَ ٱلَّذِيٓ
إِلَيۡهِ تُحۡشَرُونَ ﴿٩٧﴾

**98.** Allah ya sanya Ka'aba, Ɗaki Mai tsarki ta zama dauwamamman gurin samun alheri da ci gaba ga mutane, haka Wata mai tsarki da Hadaya da Dabbobi Masu rataya a wuya. Wannan kuwa don ku san cewa Allah yana sane da abin da ke cikin sammai da abin da ke cikin ƙasa, kuma Allah Masanin komai ne.

جَعَلَ ٱللَّهُ ٱلۡكَعۡبَةَ ٱلۡبَيۡتَ ٱلۡحَرَامَ
قِيَٰمٗا لِّلنَّاسِ وَٱلشَّهۡرَ ٱلۡحَرَامَ وَٱلۡهَدۡيَ وَ
ٱلۡقَلَٰٓئِدَۚ ذَٰلِكَ لِتَعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ يَعۡلَمُ
مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَأَنَّ
ٱللَّهَ بِكُلِّ شَيۡءٍ عَلِيمٌ ﴿٩٨﴾

**99.** Ku sani cewa Allah Mai tsananin azaba ne, kuma Allah Mai Gafara ne, Mai jinƙai ne.

ٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ ٱللَّهَ شَدِيدُ ٱلۡعِقَابِ وَأَنَّ
ٱللَّهَ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ﴿٩٩﴾

**100.** Babu abin da ke kan Manzo, sai isar da aike. Kuma Allah yana sane da

مَّا عَلَى ٱلرَّسُولِ إِلَّا ٱلۡبَلَٰغُۗ وَٱللَّهُ

abin da kuke bayyanawa da abin da kuke ɓoyewa.

يَعْلَمُ مَا تُبْدُوْنَ وَمَا تَكْتُمُوْنَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Ce, Mummuna da kyakkyawa ba za su zama daidai ba, ko da yawan mummuna ya ƙayatar da kai. To, ku kiyayi Allah, Ya ku ma'abuta hankali da lura, don ku rabauta.

قُلْ لَّا يَسْتَوِي الْخَبِيْثُ وَالطَّيِّبُ وَلَوْ
أَعْجَبَكَ كَثْرَةُ الْخَبِيْثِ فَاتَّقُوا اللّٰهَ
يٰٓأُولِي الْأَلْبَابِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿١٠١﴾ ع

**R.14**

**102.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, kada ku yi tambaya kan abubuwan da idan aka bayyana maku su, za su baƙanta muku rai. Idan kuwa kun yi tambaya, a kansu, loƙacin da ake saukar da Kur'ani, za a bayyana maku su. Allah ya bar su ne (don tausayi). Kuma Allah Mai gafara ne, Mai haƙuri ne.

يٰٓأَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَسْـَٔلُوْا عَنْ
أَشْيَآءَ إِنْ تُبْدَ لَكُمْ تَسُؤْكُمْ وَإِنْ
تَسْـَٔلُوْا عَنْهَا حِيْنَ يُنَزَّلُ الْقُرْاٰنُ
تُبْدَ لَكُمْ عَفَا اللّٰهُ عَنْهَا وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ
حَلِيْمٌ ﴿١٠٢﴾

**103.** Wasu mutane da suka gabace ku, sun yi tambaya a kansu, sa'annan suka wayi gari suna kafirce musu.

قَدْ سَأَلَهَا قَوْمٌ مِّنْ قَبْلِكُمْ ثُمَّ
أَصْبَحُوْا بِهَا كٰفِرِيْنَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Allah bai yi wata 'Bahira' ba, ko 'Sa'iba' ko 'Wasila' ko 'Hami', amma kafirai suna ƙaga wa Allah ƙarya, mafi yawansu kuwa ba su da hankali.

مَا جَعَلَ اللّٰهُ مِنْ بَحِيْرَةٍ وَّلَا سَآئِبَةٍ
وَّلَا وَصِيْلَةٍ وَّلَا حَامٍ وَّلٰكِنَّ الَّذِيْنَ
كَفَرُوْا يَفْتَرُوْنَ عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ وَ
أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُوْنَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Idan aka ce da su, 'Ku zo ga abin da Allah ya saukar, kuma ku zo gurin Manzo,' sai su ce, 'Abin da muka sami iyayenmu a kai ya ishemu,' ko iyayen nasu ba su san komai ba, kuma ba a kan shiriya suke ba?

وَإِذَا قِيْلَ لَهُمْ تَعَالَوْا إِلٰى مَآ أَنْزَلَ اللّٰهُ
وَإِلَى الرَّسُوْلِ قَالُوْا حَسْبُنَا مَا وَجَدْنَا
عَلَيْهِ اٰبَآءَنَا أَوَلَوْ كَانَ اٰبَآؤُهُمْ لَا
يَعْلَمُوْنَ شَيْـًٔا وَّلَا يَهْتَدُوْنَ ﴿١٠٥﴾

**106.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku kare kanku. Wanda ya ɓata ba zai cuce ku ba, idan ku a kan shiriya kuke. Ga Allah ne makomar ku take, dukanku, kuma zai ba ku labarin abin da kuka aikata.

يٰٓأَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا عَلَيْكُمْ أَنْفُسَكُمْ
لَا يَضُرُّكُمْ مَّنْ ضَلَّ إِذَا اهْتَدَيْتُمْ إِلَى
اللّٰهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيْعًا فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا
كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, idan mutuwa ta zo wa

يٰٓأَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا شَهَادَةُ بَيْنِكُمْ

ɗayanku, to idan zai ba da wasiyya, masu ba da shaida tsakaninku su ne mutum biyu masu adalci daga cikinku. Ko kuma mutum biyu ba daga cikinku ba, idan kuna tafiya ne a ƙasa, sai masifar mutuwa ta faɗa muku. za ku dakatar da su (don bada shaida) bayan an yi Salla, idan kuna kokwanto, sai su rantse cewa, ‘Ba za mu karɓi kuɗi ba a kan wannan shaida, ko wanda abin ya shafa ya zama ɗan'uwa ne na kusa kuma ba za mu ɓoye shaidar da Allah ya yi umarni a bayar ba. Idan mun ɓoye mun zama masu laifi.’

إِذَا حَضَرَ أَحَدَكُمُ الْمَوْتُ حِينَ
الْوَصِيَّةِ اثْنَانِ ذَوَا عَدْلٍ مِّنكُمْ أَوْ
آخَرَانِ مِنْ غَيْرِكُمْ إِنْ أَنتُمْ
ضَرَبْتُمْ فِي الْأَرْضِ فَأَصَابَتْكُم
مُّصِيبَةُ الْمَوْتِ ۚ تَحْبِسُونَهُمَا مِن بَعْدِ
الصَّلَاةِ فَيُقْسِمَانِ بِاللَّهِ إِنِ ارْتَبْتُمْ لَا
نَشْتَرِي بِهِ ثَمَنًا وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰ ۙ وَ
لَا نَكْتُمُ شَهَادَةَ اللَّهِ إِنَّا إِذًا لَّمِنَ
الْآثِمِينَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Amma idan ya tabbata cewa su waɗancan mutum biyu sun yi rashin gaskiya, to wasu mutum biyu su maye masu daga cikin mutanen da waɗancan biyu suka yi musu shaidar ƙarya,. Sai waɗannan biyu su rantse cewa, ‘Shaidar mu ta fi shaidarsu, (biyun na farko) kuma ba mu kasance masu cutar wani ba, idan muka yi haka, mun zama azzalumai (a gurin Allah).’

فَإِنْ عُثِرَ عَلَىٰ أَنَّهُمَا اسْتَحَقَّا إِثْمًا
فَآخَرَانِ يَقُومَانِ مَقَامَهُمَا مِنَ الَّذِينَ
اسْتَحَقَّ عَلَيْهِمُ الْأَوْلَيَانِ فَيُقْسِمَانِ
بِاللَّهِ لَشَهَادَتُنَا أَحَقُّ مِن
شَهَادَتِهِمَا وَمَا اعْتَدَيْنَا ۚ إِنَّا إِذًا
لَّمِنَ الظَّالِمِينَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Wannan shi ne zai fi ba da damar kawo shaida yadda take don za su ji tsoron za a iya sauraron wasu shaidar dabam bayan tasu. to, ku tsoraci Allah, kuma ku natsu. Allah ba ya shiryar da mutane marasa biyayya.

ذَٰلِكَ أَدْنَىٰ أَن يَأْتُوا بِالشَّهَادَةِ عَلَىٰ
وَجْهِهَا أَوْ يَخَافُوا أَن تُرَدَّ أَيْمَانٌ بَعْدَ
أَيْمَانِهِمْ ۗ وَاتَّقُوا اللَّهَ وَاسْمَعُوا ۗ وَاللَّهُ
لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ ﴿١٠٩﴾

**R.15**

**110.** Yi tunanin ranar da Allah zai tara Manzanni, ya ce, ‘Wace amsa aka ba ku?’ Su ce, ‘Ba mu da sani, Kai kaɗai ne Mai sanin abubuwan da ke ɓoye.’

يَوْمَ يَجْمَعُ اللَّهُ الرُّسُلَ فَيَقُولُ مَاذَا
أُجِبْتُمْ ۖ قَالُوا لَا عِلْمَ لَنَا ۖ إِنَّكَ أَنتَ
عَلَّامُ الْغُيُوبِ ﴿١١٠﴾

**111.** Lokacin da Allah zai ce, “Ya kai Isa Ɗan Maryam, tuna ni'imaTa da na yi maka, kai da mahaifiyarka, yayin da na ƙarfafa ka da Rai mai tsarki, kana magana da mutane ashimfiɗar

إِذْ قَالَ اللَّهُ يَا عِيسَى ابْنَ مَرْيَمَ اذْكُرْ
نِعْمَتِي عَلَيْكَ وَعَلَىٰ وَالِدَتِكَ إِذْ
أَيَّدتُّكَ بِرُوحِ الْقُدُسِ تُكَلِّمُ النَّاسَ

haihuwa, kuma da lokacin da ka zama mutum kamili. Kuma da lokacin da Na sanar da kai Littafi da hikima da Attaura da Linjila. Kuma da lokacin da kake suranta halitta mai kamar tsuntsu, a kan yardaTa, sai ka busa mata rai, sai ta zama abu mai tashi kamar tsuntsu, a kan yardaTa. Kuma ka warkar da mai dundumin dare, da mai ciwon kuturta, a kan yardaTa. Kuma kana tada matattu a kan yardaTa. Kuma da lokacin da Na kiyaye ka daga 'Ya'yan Isra'ila, yayin da ka zo musu da hujjoji, sai kafirai daga cikinsu suka ce, ‘Wannan yaudara ce a fili.”

فِي الْمَهْدِ وَكَهْلًا ۚ وَإِذْ عَلَّمْتُكَ الْكِتٰبَ
وَالْحِكْمَةَ وَالتَّوْرٰىةَ وَالْاِنْجِيْلَ ۚ وَإِذْ
تَخْلُقُ مِنَ الطِّيْنِ كَهَيْئَةِ الطَّيْرِ بِإِذْنِيْ
فَتَنْفُخُ فِيْهَا فَتَكُوْنُ طَيْرًا بِإِذْنِيْ
وَتُبْرِئُ الْاَكْمَهَ وَالْاَبْرَصَ بِإِذْنِيْ ۚ وَ
إِذْ تُخْرِجُ الْمَوْتٰى بِإِذْنِيْ ۚ وَإِذْ كَفَفْتُ
بَنِيْٓ إِسْرَآءِيْلَ عَنْكَ إِذْ جِئْتَهُمْ
بِالْبَيِّنٰتِ فَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْهُمْ
إِنْ هٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿١١١﴾

**112.** Kuma (ka tuna) lokacin da Na yi wa almajirai wahayi cewa, ‘Ku ba da gaskiya da Ni da ManzoNa’ Suka ce, ‘Mun ba da gaskiya, Ka shaida cewa mu masu miƙa wuya ne.’

وَإِذْ اَوْحَيْتُ إِلَى الْحَوَارِيّٖنَ اَنْ اٰمِنُوْا بِيْ
وَبِرَسُوْلِيْ ۚ قَالُوْٓا اٰمَنَّا وَاشْهَدْ بِاَنَّنَا
مُسْلِمُوْنَ ﴿١١٢﴾

**113.** Lokacin da almajirai suka ce, ‘Ya Isa Ɗan Maryam, shin Ubangi-jinka zai iya sauko mana da gara daga sama?’ Ya ce, ‘Ku tsoraci Allah idan ku masu imani ne.’

إِذْ قَالَ الْحَوَارِيُّوْنَ يٰعِيْسَى ابْنَ مَرْيَمَ
هَلْ يَسْتَطِيْعُ رَبُّكَ اَنْ يُّنَزِّلَ عَلَيْنَا
مَآئِدَةً مِّنَ السَّمَآءِ ۚ قَالَ اتَّقُوا اللّٰهَ
إِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١١٣﴾

**114.** Suka ce, ‘Muna so mu ci daga cikinta, kuma zukatanmu su nutsu, mu san cewa gaskiya kake faɗa mana, kuma mu zama daga cikin masu shaida game da ita.’

قَالُوْا نُرِيْدُ اَنْ نَّاْكُلَ مِنْهَا وَتَطْمَئِنَّ
قُلُوْبُنَا وَنَعْلَمَ اَنْ قَدْ صَدَقْتَنَا وَ
نَكُوْنَ عَلَيْهَا مِنَ الشّٰهِدِيْنَ ﴿١١٤﴾

**115.** Isa Ɗan Maryam ya ce, ‘Ya Allah Ubangijinmu, Ka sauko mana da gara daga sama, ta zama ranar salla gare mu, na farkonmu da na ƙarshenmu, kuma ta zama Aya daga wajenka, kuma ka arzuta mu, don Kai ne fiyayyen masu arzurtawa.’

قَالَ عِيْسَى ابْنُ مَرْيَمَ اللّٰهُمَّ رَبَّنَآ اَنْزِلْ
عَلَيْنَا مَآئِدَةً مِّنَ السَّمَآءِ تَكُوْنُ لَنَا
عِيْدًا لِّاَوَّلِنَا وَاٰخِرِنَا وَاٰيَةً مِّنْكَ ۚ وَ
ارْزُقْنَا وَاَنْتَ خَيْرُ الرّٰزِقِيْنَ ﴿١١٥﴾

**116.** Allah ya ce, ‘Haƙiƙa, Zan sauko maku da ita, amma wanda ya kafirta daga cikinku daga baya, Zan azabtar

قَالَ اللّٰهُ إِنِّيْ مُنَزِّلُهَا عَلَيْكُمْ ۚ فَمَنْ
يَّكْفُرْ بَعْدُ مِنْكُمْ فَإِنِّيْٓ اُعَذِّبُهٗ عَذَابًا

da shi azabtarwar da ban taɓa yi wa wani ba a cikin mutane.'

لَّآ اُعَذِّبُهٗٓ اَحَدًا مِّنَ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١١٦﴾ ع ١٥ ٧ ٥

**R.16**

**117.** Kuma lokacin da Allah zai ce, 'Ya kai Isa Ɗan Maryam, shin kai ka ce wa mutane, 'Ku riƙe ni, ni da uwata iyayengiji biyu bayan Allah?' Zai ce, 'Tsarki ya tabbata gare Ka, bai kamace ni ba in faɗi haka abin da ba haƙƙina ba. Idan na faɗi haka Ka sani, don Ka san abin da ke cikin zuciyata, amma ban san abin da ke cikin ZatinKa ba. Haƙiƙa, Kai ne Masanin abubuwan da ke ɓoye.'

وَاِذْ قَالَ اللّٰهُ يٰعِيْسَى ابْنَ مَرْيَمَ ءَاَنْتَ
قُلْتَ لِلنَّاسِ اتَّخِذُوْنِيْ وَاُمِّيَ اِلٰهَيْنِ
مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ ؕ قَالَ سُبْحٰنَكَ مَا يَكُوْنُ
لِيْٓ اَنْ اَقُوْلَ مَا لَيْسَ لِيْ ۗ بِحَقٍّ ؕ اِنْ وقف النبي ﷺ
كُنْتُ قُلْتُهٗ فَقَدْ عَلِمْتَهٗ ؕ تَعْلَمُ مَا فِيْ
نَفْسِيْ وَلَآ اَعْلَمُ مَا فِيْ نَفْسِكَ ؕ اِنَّكَ
اَنْتَ عَلَّامُ الْغُيُوْبِ ﴿١١٧﴾

**118.** 'Babu abin da na faɗa masu, sai abin da Ka umarce ni da shi, cewa, Ku bauta wa Allah Ubangijina kuma Ubangijinku. Na kasance mai shaida a kansu lokacin da na zauna cikinsu, amma lokacin da Ka ɗauki raina, (lokacin mutuwa) Kai ne Mai kula da su, kuma Kai, Mai shaida ne kan komai'

مَا قُلْتُ لَهُمْ اِلَّا مَآ اَمَرْتَنِيْ بِهٖٓ اَنِ
اعْبُدُوا اللّٰهَ رَبِّيْ وَرَبَّكُمْ ۚ وَكُنْتُ
عَلَيْهِمْ شَهِيْدًا مَّا دُمْتُ فِيْهِمْ ۚ فَلَمَّا
تَوَفَّيْتَنِيْ كُنْتَ اَنْتَ الرَّقِيْبَ
عَلَيْهِمْ ؕ وَاَنْتَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ شَهِيْدٌ ﴿١١٨﴾

**119.** 'Idan Ka yi musu azaba, bayinKa ne su, idan kuma Ka yafe masu, haƙiƙa, Kai Mai girma ne, Mai hikima ne.'

اِنْ تُعَذِّبْهُمْ فَاِنَّهُمْ عِبَادُكَ ۚ وَاِنْ
تَغْفِرْ لَهُمْ فَاِنَّكَ اَنْتَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿١١٩﴾

**120.** Sai Allah ya ce, 'Wannan ita ce ranar da masu gaskiya, gaskiyarsu za ta amfane su. Suna da gidajen Aljanna waɗanda ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu, za su zauna cikinsu din-din-din. Allah ya yarda da su kuma sun yarda da abin da Ya ba su. Wannan shi ne babban rabo.'

قَالَ اللّٰهُ هٰذَا يَوْمُ يَنْفَعُ الصّٰدِقِيْنَ
صِدْقُهُمْ ؕ لَهُمْ جَنّٰتٌ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا
الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اَبَدًا ؕ رَضِيَ اللّٰهُ
عَنْهُمْ وَرَضُوْا عَنْهُ ؕ ذٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿١٢٠﴾

**121.** Sarautar sammai da ƙasa da abin da ke cikinsu ta Allah ce, kuma Shi, Mai iko ne bisa komai.

لِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا
فِيْهِنَّ ؕ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿١٢١﴾ ع ١٦ ٦



ركوعاتها ٢٠ — سُورَةُ الأَنْعَامِ مَكِّيَّةٌ ٦ — أياتها ١٦٦



## SŪRATUL AN'ĀM

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 166)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحْمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Wanda ya halicci sammai da ƙasa, kuma Ya sanya duhhai (iri-iri) da haske, duk da haka waɗanda suka kafirta suna daidaita wani abu da Ubangijinsu.

ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ وَجَعَلَ ٱلظُّلُمَٰتِ وَٱلنُّورَ ۖ ثُمَّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ بِرَبِّهِمْ يَعْدِلُونَ ٢

**3.** Shi ne yahalicce ku daga taɓo, sa'annan Ya saka ajali. Kuma akwai wani ajali ƙayyadajje a gurinSa. Amma duk da haka kuna kokwanto.

هُوَ ٱلَّذِى خَلَقَكُم مِّن طِينٍ ثُمَّ قَضَىٰٓ أَجَلًا ۖ وَأَجَلٌ مُّسَمًّى عِندَهُۥ ۖ ثُمَّ أَنتُمْ تَمْتَرُونَ ٣

**4.** Kuma Shi ne Allah a cikin sammai da cikin ƙasa. Ya san duk sirrinku da abin da kuka bayyana, kuma Yasan abinda kuke aikatawa.

وَهُوَ ٱللَّهُ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَفِى ٱلْأَرْضِ ۖ يَعْلَمُ سِرَّكُمْ وَجَهْرَكُمْ وَيَعْلَمُ مَا تَكْسِبُونَ ٤

**5.** Kuma babu wata Aya daga Ayoyin Ubangijinsu da ta zo gare su, sai da suka bijire mata.

وَمَا تَأْتِيهِم مِّنْ ءَايَةٍ مِّنْ ءَايَٰتِ رَبِّهِمْ إِلَّا كَانُوا۟ عَنْهَا مُعْرِضِينَ ٥

**6.** Sai suka ƙaryata gaskiya lokacin da ta zo masu, amma labaran abin da suka yi wa izgili za su zo masu.

فَقَدْ كَذَّبُوا۟ بِٱلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ ۖ فَسَوْفَ يَأْتِيهِمْ أَنۢبَٰٓؤُا۟ مَا كَانُوا۟ بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ٦

**7.** Ba su gani ba Mun halakar da mutanen ƙarni masu ɗimbin yawa gabaninsu? Mun kafa su a doron ƙasa irin yadda ba Mu kafa ku ba. Kuma Mun sa sama ta riƙa kwararo ruwa saboda su, kuma Mun sa ƙoramu su riƙa gudana ƙarƙashinsu, amma Muka halakar da su saboda laifukansu, sa'annan Muka tada waɗansu mutanen a bayansu.

أَلَمْ يَرَوْا۟ كَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَبْلِهِم مِّن قَرْنٍ مَّكَّنَّٰهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ مَا لَمْ نُمَكِّن لَّكُمْ وَأَرْسَلْنَا ٱلسَّمَآءَ عَلَيْهِم مِّدْرَارًا وَجَعَلْنَا ٱلْأَنْهَٰرَ تَجْرِى مِن تَحْتِهِمْ فَأَهْلَكْنَٰهُم بِذُنُوبِهِمْ وَأَنشَأْنَا مِنۢ بَعْدِهِمْ قَرْنًا ءَاخَرِينَ ٧

**8.** Da Mun sauko maka da littafi cikin wata takarda, har suka taɓa ta da hannuwansu, waɗanda suka kafirta cewa za su yi, ‘Wannan sihiri ne kawai a fili.’

وَلَوْ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ كِتٰبًا فِيْ قِرْطَاسٍ فَلَمَسُوْهُ بِاَيْدِيْهِمْ لَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِنْ هٰذَآ اِلَّا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٨﴾

**9.** Kuma sun ce, ‘Me ya sa ba a sauko da mala'ika ba gare shi?’ Da Mun sauko da mala'ika, sai a yi komai a gama, kuma ba za a saurara musu ba.

وَقَالُوْا لَوْلَآ اُنْزِلَ عَلَيْهِ مَلَكٌ ؕ وَلَوْ اَنْزَلْنَا مَلَكًا لَّقُضِيَ الْاَمْرُ ثُمَّ لَا يُنْظَرُوْنَ ﴿٩﴾

**10.** Da Mun naɗa mala'ika manzo, sai Mu mai da shi mutum namiji, kuma sai Mu sa abin da ya rikitar da su a yanzu ya daɗa rikita su.

وَلَوْ جَعَلْنٰهُ مَلَكًا لَّجَعَلْنٰهُ رَجُلًا وَّلَلَبَسْنَا عَلَيْهِمْ مَّا يَلْبِسُوْنَ ﴿١٠﴾

**11.** Kuma an yi wa manzannin gabaninka izgili, amma waɗanda suka raina su, sakamakon izgilinsu ya zagaye su ko ta ina.

وَلَقَدِ اسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّنْ قَبْلِكَ فَحَاقَ بِالَّذِيْنَ سَخِرُوْا مِنْهُمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿١١﴾ ع

**R.2**

**12.** Ce, ‘Ku yi tafiya a ban ƙasa, don ku ga yadda ƙarshen masu ƙaryata Manzanni ya kasance.’

قُلْ سِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ ثُمَّ انْظُرُوْا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِيْنَ ﴿١٢﴾

**13.** Ce, ‘Abin da ke cikin sammai da ƙasa na wanene?’ Ce ‘Na Allah ne.’ Ya wajabta siffar yin jinƙai ga ZatinSa. Zai ci gaba da tattara ku zuwa ranar Kiyama, babu kokwanto cikinta. Waɗanda suka yi asarar rayukansu ba za su ba da gaskiya ba.

قُلْ لِّمَنْ مَّا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ قُلْ لِّلّٰهِ ؕ كَتَبَ عَلٰى نَفْسِهِ الرَّحْمَةَ ؕ لَيَجْمَعَنَّكُمْ اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيْهِ ؕ اَلَّذِيْنَ خَسِرُوْٓا اَنْفُسَهُمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿١٣﴾

**14.** Dukkan abin da ya zama samamme, cikin dare ko rana naSa ne. Shi ne Mai ji, Masanin komai.

وَلَهٗ مَا سَكَنَ فِي الَّيْلِ وَالنَّهَارِ ؕ وَهُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ﴿١٤﴾

**15.** Ce, ‘Yaya zan riƙi wanin Allah, Mahaliccin sammai da ƙasa masoyi, alhali Shi ke ciyarwa amma ba a ciyar da Shi?’ Ce, ‘Ni an umarce ni, in zama farkon wanda ya miƙa wuya.’ Kuma kada ka zama cikin masu yi wa Allah tarayya.

قُلْ اَغَيْرَ اللّٰهِ اَتَّخِذُ وَلِيًّا فَاطِرِ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَهُوَ يُطْعِمُ وَلَا يُطْعَمُ ؕ قُلْ اِنِّيْٓ اُمِرْتُ اَنْ اَكُوْنَ اَوَّلَ مَنْ اَسْلَمَ وَلَا تَكُوْنَنَّ مِنَ الْمُشْرِكِيْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Ce, 'Haƙiƙa, ina tsoron azabar babbar rana, idan na saɓa wa Ubangijina.'

قُلْ إِنِّيٓ أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٦﴾

**17.** A wannan rana, wanda aka juyar da azaba daga gare shi, haƙiƙa, Allah ya yi masa rahama, kuma wannan shi ne tsira mabayyani.

مَنْ يُصْرَفْ عَنْهُ يَوْمَئِذٍ فَقَدْ رَحِمَهُۥ ۚ وَذَٰلِكَ الْفَوْزُ الْمُبِينُ ﴿١٧﴾

**18.** Idan Allah ya ɗora maka cuta, babu mai yaye maka ita, sai Shi, kuma idan ya saukar maka da alheri, to, Shi Mai iko ne kan komai.

وَإِنْ يَمْسَسْكَ اللَّهُ بِضُرٍّ فَلَا كَاشِفَ لَهُۥٓ إِلَّا هُوَ ۖ وَإِنْ يَمْسَسْكَ بِخَيْرٍ فَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٨﴾

**19.** Shi ne Mai cikakken ikon sarrafa bayinSa, kuma Shi ne Mai hikima, Masanin komai.

وَهُوَ الْقَاهِرُ فَوْقَ عِبَادِهِۦ ۚ وَهُوَ الْحَكِيمُ الْخَبِيرُ ﴿١٩﴾

**20.** Ce, 'Menene ya fi girma game da shaida?' Ce, 'Allah ne Mai shaida tsakanina da ku.Wannan Kur'ani kuwa an aiko mini da shi, don in yi muku gargaɗi da shi, haka wanda duk labarinsa ya isa gare shi. Yanzu ku kun shaida akwai wasu ababan bautawa banda Allah?' Ce, 'Ban shaida ba.' Ce, 'Ubangiji Ɗaya ne, ni na kuɓuta daga abin da kuke yi wa Allah tarayya da shi.'

قُلْ أَيُّ شَيْءٍ أَكْبَرُ شَهَادَةً ۖ قُلِ اللَّهُ ۖ شَهِيدٌۢ بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ ۚ وَأُوحِيَ إِلَيَّ هَٰذَا الْقُرْءَانُ لِأُنْذِرَكُمْ بِهِۦ وَمَنْ بَلَغَ ۚ أَئِنَّكُمْ لَتَشْهَدُونَ أَنَّ مَعَ اللَّهِ ءَالِهَةً أُخْرَىٰ ۚ قُلْ لَّآ أَشْهَدُ ۚ قُلْ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ وَٰحِدٌ وَإِنَّنِي بَرِيٓءٌ مِّمَّا تُشْرِكُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Waɗanda Muka ba Littafi, suna gane shi, (Manzo) kamar yadda suke gane 'ya'yansu. Amma waɗanda suka yi asarar rayukansu ba za su ba da gaskiya ba.

الَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ الْكِتَٰبَ يَعْرِفُونَهُۥ كَمَا يَعْرِفُونَ أَبْنَآءَهُمُ ۘ الَّذِينَ خَسِرُوٓا أَنْفُسَهُمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٢١﴾

**R.3**

**22.** Wanene ya fi zalunci kamar wanda ya ƙaga wa Allah ƙarya, ko ya ƙaryata AyoyinSa? Haƙiƙa, azzalumai ba za su rabauta ba.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِـَٔايَٰتِهِۦٓ ۗ إِنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ الظَّٰلِمُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Kuma (ku tuna) ranar da za Mu tara su gaba ɗaya, sa'annan Mu ce wa waɗanda suka yi shirka, 'Ina abokan

وَيَوْمَ نَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا ثُمَّ نَقُولُ لِلَّذِينَ أَشْرَكُوٓا أَيْنَ شُرَكَآؤُكُمُ الَّذِينَ

كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ﴿٢٣﴾

tarayyar taku, waɗanda kuka riya (kasancewar su iyayengiji)?'

ثُمَّ لَمْ تَكُن فِتْنَتُهُمْ إِلَّا أَن قَالُوا وَاللَّهِ رَبِّنَا مَا كُنَّا مُشْرِكِينَ ﴿٢٤﴾

**24.** Sai su kasance ba su da wani hanzari, sai faɗa tasu, 'Mun rantse da Allah Ubangijinmu, ba mu tara wani da Allah ba.'

انظُرْ كَيْفَ كَذَبُوا عَلَىٰ أَنفُسِهِمْ ۚ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٢٥﴾

**25.** Kalli yadda za su yi wa kansu ƙarya, kuma ƙagen da suka yi bai yi masu amfani ba.

وَمِنْهُم مَّن يَسْتَمِعُ إِلَيْكَ ۖ وَجَعَلْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ أَكِنَّةً أَن يَفْقَهُوهُ وَفِي آذَانِهِمْ وَقْرًا ۚ وَإِن يَرَوْا كُلَّ آيَةٍ لَّا يُؤْمِنُوا بِهَا ۚ حَتَّىٰ إِذَا جَاءُوكَ يُجَادِلُونَكَ يَقُولُ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنْ هَٰذَا إِلَّا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٢٦﴾

**26.** Kuma a cikinsu akwai waɗanda ke sauraren ka, amma Mun saka rufi-kan-rufi bisa zukatansu don kada su fahimce shi. Kuma Mun sanya kurumta cikin kunnuwansu. Kowace irin Aya za su gani, ba za su yarda da ita ba. Har su zo wajenka suna jayayya da kai, kafirai (daga cikinsu) su ce, 'Wannan ba wani abu ne ba, banda tatsuniyoyin mutanen farko. (mutanen da).'

وَهُمْ يَنْهَوْنَ عَنْهُ وَيَنْأَوْنَ عَنْهُ ۖ وَإِن يُهْلِكُونَ إِلَّا أَنفُسَهُمْ وَمَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٧﴾

**27.** Kuma suna hana mutane ba da gaskiya da shi, kuma suna nisanta tasa. Kansu kawai suke halakarwa, amma ba sa ganewa.

وَلَوْ تَرَىٰ إِذْ وُقِفُوا عَلَى النَّارِ فَقَالُوا يَا لَيْتَنَا نُرَدُّ وَلَا نُكَذِّبَ بِآيَاتِ رَبِّنَا وَنَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٢٨﴾

**28.** Da za ka ga lokacin da za a tsai da su gaban Wuta, su ce, 'Ina ma a mai da mu duniya. Ba za mu ƙaryata Ayoyin Ubangijinmu ba, kuma za mu zama cikin muminai.'

بَلْ بَدَا لَهُم مَّا كَانُوا يُخْفُونَ مِن قَبْلُ ۖ وَلَوْ رُدُّوا لَعَادُوا لِمَا نُهُوا عَنْهُ وَإِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿٢٩﴾

**29.** Sam, abin da suke ɓoyewa ne a da ya bayyana gare su. Da za a mai da su, komawa za su yi ga abin da aka hane su. Kuma su maƙaryata ne.

وَقَالُوا إِنْ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا وَمَا نَحْنُ بِمَبْعُوثِينَ ﴿٣٠﴾

**30.** Kuma sun ce, 'Ba komai sai wannan rayuwar tamu ta duniya, kuma ba za a tashe mu ba. (bayan mutuwa).'

وَلَوْ تَرَىٰ إِذْ وُقِفُوا عَلَىٰ رَبِّهِمْ ۚ قَالَ

**31.** Da za ka ga lokacin da za a tsaida da su gaban Ubangijinsu, Ya ce, 'To

wannan rayuwar ta biyu ba gaskiya ba ce?' Sai su ce, 'Tabbas, Mun rantse da Ubangijinmu.' Ya ce, 'To, ku ɗanɗani azaba, saboda kafircin da kuka yi.'

أَلَيْسَ هٰذَا بِالْحَقِّ ؕ قَالُوْا بَلٰى وَرَبِّنَا ؕ
قَالَ فَذُوْقُوا الْعَذَابَ بِمَا كُنْتُمْ
تَكْفُرُوْنَ ﴿٣١﴾ ع

**R.4**

**32.** Haƙiƙa, waɗanda suka ƙaryata haɗuwa da Allah sun yi asara, sai Lokacin ya zo musu ba zato su ce, 'Wayyo! Mun yi asara saboda sakacin da muka yi game da ita,' suna ɗauke da laifukansu masu nauyi, a kan doron bayansu. Abin da suke ɗauke da shi ya munana.

قَدْ خَسِرَ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِلِقَآءِ اللّٰهِ ؕ
حَتّٰٓى اِذَا جَآءَتْهُمُ السَّاعَةُ بَغْتَةً قَالُوْا
يٰحَسْرَتَنَا عَلٰى مَا فَرَّطْنَا فِيْهَا ۙ وَهُمْ
يَحْمِلُوْنَ اَوْزَارَهُمْ عَلٰى ظُهُوْرِهِمْ ؕ اَلَا
سَآءَ مَا يَزِرُوْنَ ﴿٣٢﴾

**33.** Kuma ba wani abu ne rayuwar duniya ba, banda wasa da shaƙatawa, gidan Lahira kuwa shi ne mafifici ga waɗanda suka tsoraci Allah. Shin ba za ku fahimta ba?

وَمَا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَآ اِلَّا لَعِبٌ وَّلَهْوٌ ؕ
وَلَلدَّارُ الْاٰخِرَةُ خَيْرٌ لِّلَّذِيْنَ يَتَّقُوْنَ ؕ
اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Muna sane da cewa abinda suke faɗa yana baƙanta maka rai, amma ba kai suke ƙaryatawa ba, sai dai azzaluman suna musunta Ayoyin Allah ne.

قَدْ نَعْلَمُ اِنَّهٗ لَيَحْزُنُكَ الَّذِيْ يَقُوْلُوْنَ
فَاِنَّهُمْ لَا يُكَذِّبُوْنَكَ وَلٰكِنَّ الظّٰلِمِيْنَ
بِاٰيٰتِ اللّٰهِ يَجْحَدُوْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** Kuma an sha ƙaryata manzanni a gabaninka, amma suka jure duk da ƙaryata su da aka yi, da kuma cutar su da aka yi, har taimakonmu ya zo masu. Babu mai canja kalmomin Allah. Haƙiƙa, labarin Mazanni ya zo maka.

وَلَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ مِّنْ قَبْلِكَ فَصَبَرُوْا
عَلٰى مَا كُذِّبُوْا وَاُوْذُوْا حَتّٰٓى اَتٰىهُمْ
نَصْرُنَا ۚ وَلَا مُبَدِّلَ لِكَلِمٰتِ اللّٰهِ ۚ وَ
لَقَدْ جَآءَكَ مِنْ نَّبَاِى الْمُرْسَلِيْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** Kuma idan bijirewarsu ta dame ka matuƙa, to idan za ka iya samun rami ka shiga ƙasa, ko tsani ka hau sama, don ka kawo masu Aya mai ba da mamaki, to ka yi. Kuma ai da Allah ya so, sai ya haɗa kansu bisa shiriya. To, kada ka zama daga cikin jahilai.

وَاِنْ كَانَ كَبُرَ عَلَيْكَ اِعْرَاضُهُمْ فَاِنِ
اسْتَطَعْتَ اَنْ تَبْتَغِيَ نَفَقًا فِي الْاَرْضِ اَوْ
سُلَّمًا فِي السَّمَآءِ فَتَاْتِيَهُمْ بِاٰيَةٍ ؕ وَلَوْ
شَآءَ اللّٰهُ لَجَمَعَهُمْ عَلَى الْهُدٰى فَلَا
تَكُوْنَنَّ مِنَ الْجٰهِلِيْنَ ﴿٣٦﴾ النصف

**37.** Waɗanda ke iya ji su ke iya karɓar gaskiya. Matattu kuwa, Allah zai tashe su, sa'annan a maida su waje naSa.

اِنَّمَا يَسْتَجِيْبُ الَّذِيْنَ يَسْمَعُوْنَ ؔ وَ
الْمَوْتٰى يَبْعَثُهُمُ اللّٰهُ ثُمَّ اِلَيْهِ
يُرْجَعُوْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** Kuma sun ce, 'Me ya sa ba a sauko masa da wata Aya ba, daga wajen Ubangijinsa?' Ce, 'Haƙiƙa, Allah Mai iko ne ya sauko da Aya, amma mafi yawansu ba su sani ba.'

وَقَالُوْا لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ اٰيَةٌ مِّنْ رَّبِّهٖ ؕ
قُلْ اِنَّ اللّٰهَ قَادِرٌ عَلٰۤى اَنْ يُّنَزِّلَ اٰيَةً وَّ
لٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** Babu wata dabba da ke ban ƙasa, ko wani tsuntsu da ke tashi da fukafukansa biyu, face su ma al'umma ce dabam-dabam kamar ku. Babu abin da Muka tauye a cikin Littafi. Sa'annan za a tashe su zuwa ga Ubangijinsu.

وَمَا مِنْ دَآبَّةٍ فِى الْاَرْضِ وَلَا طٰٓئِرٍ
يَّطِيْرُ بِجَنَاحَيْهِ اِلَّاۤ اُمَمٌ اَمْثَالُكُمْ ؕ
مَا فَرَّطْنَا فِى الْكِتٰبِ مِنْ شَیْءٍ ثُمَّ اِلٰى
رَبِّهِمْ يُحْشَرُوْنَ ﴿٣٩﴾

**40.** Waɗanda suka ƙaryata AyoyinMu bebaye ne, kurame ne, a cikin duhu ɗulum. Wanda Allah ya nufa sai Ya ƙyale shi cikin ɓata. Kuma wanda Ya so shiriya sai Ya ɗora shi kan tafarki madaidaici.

وَالَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا صُمٌّ وَّبُكْمٌ فِى
الظُّلُمٰتِ ؕ مَنْ يَّشَاِ اللّٰهُ يُضْلِلْهُ ؕ وَمَنْ
يَّشَاْ يَجْعَلْهُ عَلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٤٠﴾

**41.** Ce, 'Me ku ke tsammani (amsar ku za ta zamo) idan azabar Allah ta zo muku ko kuma lokacin ya zo muku, wanin Allah za ku kira, idan ku masu faɗar gaskiya ne?'

قُلْ اَرَءَيْتَكُمْ اِنْ اَتٰىكُمْ عَذَابُ اللّٰهِ اَوْ
اَتَتْكُمُ السَّاعَةُ اَغَيْرَ اللّٰهِ تَدْعُوْنَ ۚ اِنْ
كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٤١﴾

**42.** A'a, Shi za ku kira, sai kuwa Ya kawar da abin da kuke kiranSa (don Ya kawar) idan Ya so, kuma ku manta shirkar da kuke yi.

بَلْ اِيَّاهُ تَدْعُوْنَ فَيَكْشِفُ مَا تَدْعُوْنَ
اِلَيْهِ اِنْ شَآءَ وَتَنْسَوْنَ مَا تُشْرِكُوْنَ ﴿٤٢﴾ ع ١١ ١٠

**R.5**

**43.** Haƙiƙa, Mun aiko Manzanni zuwa ga al'ummai a gabaninka, sai Muka ɗora musu talauci da wahala don su ƙasƙantar da kansu.

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَاۤ اِلٰۤى اُمَمٍ مِّنْ قَبْلِكَ
فَاَخَذْنٰهُمْ بِالْبَاْسَآءِ وَالضَّرَّآءِ لَعَلَّهُمْ
يَتَضَرَّعُوْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** To, me ya sa ba su ƙasƙantar da kansu ba, lokacin da azabar mu ta zo musu? zukatansu ne suka ƙeƙashe, kuma Shaiɗan ya ƙawata musu abin da suke aikatawa.

فَلَوْلَاۤ اِذْ جَآءَهُمْ بَاْسُنَا تَضَرَّعُوْا وَلٰكِنْ
قَسَتْ قُلُوْبُهُمْ وَزَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطٰنُ مَا
كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Yayin da suka manta abin da aka gargaɗe su da shi, sai Muka buɗe masu ƙofofin abubuwa gaba ɗaya, sai da suka yi alfahari da abin da aka ba su, sai Muka danƙe su ba da saninsu ba, sai ga su suna masu yanke ƙauna.

فَلَمَّا نَسُوْا مَا ذُكِّرُوْا بِهٖ فَتَحْنَا
عَلَيْهِمْ اَبْوَابَ كُلِّ شَيْءٍ ؕ حَتّٰۤى اِذَا
فَرِحُوْا بِمَاۤ اُوْتُوْۤا اَخَذْنٰهُمْ بَغْتَةً فَاِذَا
هُمْ مُّبْلِسُوْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Sai aka halakar da mutanen da suka yi zalinci tun daga tushensu, kuma dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Ubangijin halittu.

فَقُطِعَ دَابِرُ الْقَوْمِ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا ؕ وَ
الْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ce, 'Ku ba ni labari, idan Allah ya ɗauke jinku da ganinku, kuma ya toshe zukatanku, wane ubangiji ne banda Allah zai dawo maku da ko wane daga cikinsu?' Kalli yadda Muke sarrafa masu Ayoyi, amma suke juya baya.

قُلْ اَرَءَيْتُمْ اِنْ اَخَذَ اللّٰهُ سَمْعَكُمْ وَ
اَبْصَارَكُمْ وَخَتَمَ عَلٰى قُلُوْبِكُمْ مَّنْ اِلٰهٌ
غَيْرُ اللّٰهِ يَاْتِيْكُمْ بِهٖ ؕ اُنْظُرْ كَيْفَ
نُصَرِّفُ الْاٰيٰتِ ثُمَّ هُمْ يَصْدِفُوْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ce, 'Ku bani labari, idan azabar Allah tazo muku ba sani ba shiri, ko kuma gaba-da-gaba, banda azzalumai wa za a halakar?'

قُلْ اَرَءَيْتَكُمْ اِنْ اَتٰىكُمْ عَذَابُ اللّٰهِ
بَغْتَةً اَوْ جَهْرَةً هَلْ يُهْلَكُ اِلَّا الْقَوْمُ
الظّٰلِمُوْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ba Mu aiko Manzanni sai don su yi albishir kuma su yi gargaɗi. Waɗanda suka ba da gaskiya kuma suka gyara kansu, babu tsoro a kansu kuma ba za su yi baƙin ciki ba.

وَمَا نُرْسِلُ الْمُرْسَلِيْنَ اِلَّا مُبَشِّرِيْنَ وَ
مُنْذِرِيْنَ ۚ فَمَنْ اٰمَنَ وَاَصْلَحَ فَلَا خَوْفٌ
عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُوْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Waɗanda suka ƙaryata Ayoyinmu kuwa, azaba za ta shafe su, don sun ƙi yin biyayya.

وَالَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا يَمَسُّهُمُ الْعَذَابُ
بِمَا كَانُوْا يَفْسُقُوْنَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ce, "Ban ce da ku ba, 'Ina da taskokin Allah, ko na san abin da ke ɓoye.' Kuma ban ce da ku, 'Ni mala'ika ne ba.' 'Ba abin da nake bi sai abin da aka yi mini wahayi." Ce, 'Amma makaho da mai gani sa zama daidai?' Ba kwa yin tunani?

قُلْ لَّاۤ اَقُوْلُ لَكُمْ عِنْدِيْ خَزَآئِنُ اللّٰهِ وَلَاۤ
اَعْلَمُ الْغَيْبَ وَلَاۤ اَقُوْلُ لَكُمْ اِنِّيْ مَلَكٌ ۚ
اِنْ اَتَّبِعُ اِلَّا مَا يُوْحٰۤى اِلَيَّ ؕ قُلْ هَلْ
يَسْتَوِي الْاَعْمٰى وَ الْبَصِيْرُ ؕ اَفَلَا
ع ٩ ١١ تَتَفَكَّرُوْنَ ﴿٥١﴾

**R.6**

**52.** To, ka gargaɗi waɗanda ke tsoron a tashe su zuwa ga Ubangijinsu, cewa banda Shi ba su da wani masoyi ko mai ceto, don su zama na gari.

وَأَنذِرْ بِهِ الَّذِينَ يَخَافُونَ أَن يُحْشَرُوا
إِلَىٰ رَبِّهِمْ لَيْسَ لَهُم مِّن دُونِهِ وَلِيٌّ وَلَا
شَفِيعٌ لَّعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Kuma kada ku kori waɗanda ke kiran Ubangijinsu safe da yamma, suna neman yardarSa. Babu wani abu na hisabinsu da ke kanka, kuma babu wani abu na hisabinka da ke kansu. Idan ka kore su sai ka zama daga cikin marasa adalci.

وَلَا تَطْرُدِ الَّذِينَ يَدْعُونَ رَبَّهُم
بِالْغَدَاةِ وَالْعَشِيِّ يُرِيدُونَ وَجْهَهُ ۖ مَا
عَلَيْكَ مِنْ حِسَابِهِم مِّن شَيْءٍ وَمَا مِنْ
حِسَابِكَ عَلَيْهِم مِّن شَيْءٍ فَتَطْرُدَهُمْ
فَتَكُونَ مِنَ الظَّالِمِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** Ta haka ne Muka jarrabi sashinsu da sashi, don su ce, 'Waɗannan ɗin ne Allah ya yi wa baiwa a cikinmu?' Ba Allah ne ya fi kowa sanin masu godiya ba?

وَكَذَٰلِكَ فَتَنَّا بَعْضَهُم بِبَعْضٍ لِّيَقُولُوا
أَهَٰؤُلَاءِ مَنَّ اللَّهُ عَلَيْهِم مِّن بَيْنِنَا ۗ أَلَيْسَ
اللَّهُ بِأَعْلَمَ بِالشَّاكِرِينَ ﴿٥٤﴾

**55.** Idan waɗanda ke ba da gaskiya da AyoyinMu suka zo wajenka, ka ce, 'Aminci ya tabbata gare ku. Ubangijinku ya ɗaukar wa kanSa alƙawarin yin rahama, cewa duk wanda ya yi mummunan aiki daga cikinku a kan rashin sani, sa'annan ya tuba daga baya, kuma ya gyara kansa, to, Shi Allah, Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.'

وَإِذَا جَاءَكَ الَّذِينَ يُؤْمِنُونَ بِآيَاتِنَا فَقُلْ
سَلَامٌ عَلَيْكُمْ ۖ كَتَبَ رَبُّكُمْ عَلَىٰ نَفْسِهِ
الرَّحْمَةَ ۖ أَنَّهُ مَنْ عَمِلَ مِنكُمْ سُوءًا
بِجَهَالَةٍ ثُمَّ تَابَ مِن بَعْدِهِ وَأَصْلَحَ فَأَنَّهُ
غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٥٥﴾

**56.** Haka Muke bayyana Ayoyi filla-filla (don ku nemi gafara) kuma don abin da masu laifi ke kai ya bayyana.

وَكَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ الْآيَاتِ وَلِتَسْتَبِينَ سَبِيلُ
ع ٦ ١٢ الْمُجْرِمِينَ ﴿٥٦﴾

**R.7**

**57.** Ce, 'Ni an hane ni daga bauta wa waɗanda kuke kira maimakon Allah..' Ce, 'Ba zan bi son zukatanku ba, ashe na ɓata ke nan, ban zama daga cikin masu bin shiriya ba.'

قُلْ إِنِّي نُهِيتُ أَنْ أَعْبُدَ الَّذِينَ تَدْعُونَ
مِن دُونِ اللَّهِ ۚ قُل لَّا أَتَّبِعُ أَهْوَاءَكُمْ ۙ
قَدْ ضَلَلْتُ إِذًا وَمَا أَنَا مِنَ الْمُهْتَدِينَ ﴿٥٧﴾

**58.** Ce, 'Ni ina kan hujja mabayyaniya daga Ubangijina, kuma kun ƙaryata ta.

قُلْ إِنِّي عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّي وَكَذَّبْتُم بِهِ ۚ

Abin da kuke garajen zuwansa ba gurina yake ba. Yanke hukumci na Allah ne, Shi kaɗai. Yana bayyana gaskiya, kuma Shi ne ya fi kowa yanke hukumci.'

مَا عِنْدِيْ مَا تَسْتَعْجِلُوْنَ بِهٖ ؕ اِنِ الْحُكْمُ اِلَّا
لِلّٰهِ ؕ يَقُصُّ الْحَقَّ وَهُوَ خَيْرُ الْفٰصِلِيْنَ ﴿۵۸﴾

**59.** Ce, 'Da ina da ikon abin da kuke garajen zuwansa, sai a yi ta ta ƙare tsakanina da ku. Kuma Allah ya fi kowa sanin azzalumai.'

قُلْ لَّوْ اَنَّ عِنْدِيْ مَا تَسْتَعْجِلُوْنَ بِهٖ لَقُضِيَ
الْاَمْرُ بَيْنِيْ وَ بَيْنَكُمْ ؕ وَ اللّٰهُ اَعْلَمُ
بِالظّٰلِمِيْنَ ﴿۵۹﴾

**60.** Kuma mabuɗan abubuwan dake ɓoye suna gurinSa, babu wanda ya san su sai Shi. Kuma Yana sane da abin da ke cikin sararin ƙasa, da abin da ke cikin kogi. Kuma babu wani ganye da zai faɗi, sai Yana sane da shi, kuma babu wata ƙwaya da ke cikin duhun ƙasa, ko wani abu ɗanye ko busashshe, sai ya zama rubutacce cikin Littafi mabayyani.

وَعِنْدَهٗ مَفَاتِحُ الْغَيْبِ لَا يَعْلَمُهَاۤ اِلَّا هُوَ ؕ
وَيَعْلَمُ مَا فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ ؕ وَمَا تَسْقُطُ
مِنْ وَّرَقَةٍ اِلَّا يَعْلَمُهَا وَلَا حَبَّةٍ فِيْ
ظُلُمٰتِ الْاَرْضِ وَلَا رَطْبٍ وَّلَا يَابِسٍ
اِلَّا فِيْ كِتٰبٍ مُّبِيْنٍ ﴿۶۰﴾

**61.** Kuma Shi ne ke ɗaukar ranku cikin dare, kuma Yana sane da abin da kuka aikata da rana. Sa'annan Yana tashin ku cikinsa (dare) har zuwa lokacin da za a cika ajali ƙayyadajje. Sa'annan za a mai da ku zuwa gare Shi, kuma Zai baku labarin abin da kuka aikata.

وَهُوَ الَّذِيْ يَتَوَفّٰىكُمْ بِالَّيْلِ وَيَعْلَمُ مَا
جَرَحْتُمْ بِالنَّهَارِ ثُمَّ يَبْعَثُكُمْ فِيْهِ
لِيُقْضٰۤى اَجَلٌ مُّسَمًّى ۚ ثُمَّ اِلَيْهِ مَرْجِعُكُمْ
ع ۷ ۱۳ ثُمَّ يُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿۶۱﴾

**R.8**

**62.** Kuma Shi ne Mabuwayi a kan bayinSa, Kuma Yana aiko maku da masu kiyaye ayyukanku, sai lokacin da mutuwa ta zo ga ɗayanku, Ma'aikanMu su ɗauki ransa, kuma ba sa kasawa.

وَ هُوَ الْقَاهِرُ فَوْقَ عِبَادِهٖ وَ يُرْسِلُ
عَلَيْكُمْ حَفَظَةً ؕ حَتّٰۤى اِذَا جَآءَ اَحَدَكُمُ
الْمَوْتُ تَوَفَّتْهُ رُسُلُنَا وَ هُمْ لَا
يُفَرِّطُوْنَ ﴿۶۲﴾

**63.** Sa'annan a mai da su (waɗanda aka ɗauki ransu) zuwa ga Allah, Ubangijinsu na gaskiya. Shi ke da hukumci kuma Shi ne ya fi kowa saurin hisabi. (Lissafin ayyuka).

ثُمَّ رُدُّوْۤا اِلَى اللّٰهِ مَوْلٰىهُمُ الْحَقِّ ؕ اَلَا لَهُ
الْحُكْمُ ۟ وَهُوَ اَسْرَعُ الْحٰسِبِيْنَ ﴿۶۳﴾

**64.** Ce, “Wanene ke tserar da ku daga haɗarorin da ke cikin sararin ƙasa da na cikin teku, kuna kiranSa cikin ƙasƙantar da kai da tsoro, kuna cewa, ‘Idan Allah ya tserar da mu daga wannan, zamu zama cikin masu godiya.”

قُلْ مَنْ يُّنَجِّيْكُمْ مِّنْ ظُلُمٰتِ الْبَرِّ وَ الْبَحْرِ تَدْعُوْنَهٗ تَضَرُّعًا وَّ خُفْيَةً ۚ لَئِنْ اَنْجٰىنَا مِنْ هٰذِهٖ لَنَكُوْنَنَّ مِنَ الشّٰكِرِيْنَ ٦٤

**65.** Ce, ‘Allah ne ke tserar da ku daga wannan, kuma daga dukkan wani baƙin ciki, amma ku ɗin ne masu yi maSa tarayya da wasu.’

قُلِ اللّٰهُ يُنَجِّيْكُمْ مِّنْهَا وَ مِنْ كُلِّ كَرْبٍ ثُمَّ اَنْتُمْ تُشْرِكُوْنَ ٦٥

**66.** Ce, ‘Shine Mai iko ya aiko da azaba kanku, daga sama da ku, ko daga ƙarƙashin ƙafafuwanku, ko ya rikitar da ku ta hanyar rarraba ku ƙungiya-ƙungiya, kuma Ya sa wasu daga cikinku su ɗanɗana kuɗarsu a hannun waɗansu (daga cikinku).’ Kalli yadda Muke bayyana Ayoyi filla-filla don su fahimta.

قُلْ هُوَ الْقَادِرُ عَلٰۤى اَنْ يَّبْعَثَ عَلَيْكُمْ عَذَابًا مِّنْ فَوْقِكُمْ اَوْ مِنْ تَحْتِ اَرْجُلِكُمْ اَوْ يَلْبِسَكُمْ شِيَعًا وَّ يُذِيْقَ بَعْضَكُمْ بَاْسَ بَعْضٍ ؕ اُنْظُرْ كَيْفَ نُصَرِّفُ الْاٰيٰتِ لَعَلَّهُمْ يَفْقَهُوْنَ ٦٦

**67.** Kuma mutanenka sun ƙaryata shi, alhali shi ne gaskiya. Ce, ‘Ni ba mai gadinku ne ba’

وَ كَذَّبَ بِهٖ قَوْمُكَ وَ هُوَ الْحَقُّ ؕ قُلْ لَّسْتُ عَلَيْكُمْ بِوَكِيْلٍ ٦٧

**68.** Akwai tabbataccen loƙaci na bayyanar gaskiyar kowane alƙawari da aka ba da labarinsa, kuma da sannu za ku sani.

لِكُلِّ نَبَاٍ مُّسْتَقَرٌّ ز وَّ سَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ٦٨

**69.** Idan ka ga waɗanda ke kutsawa (wasa) da AyoyinMu, ka kau da fuskarka daga garesu sai sun shiga wata magana dabam. Kuma idan Shaiɗan ya mantar da kai, to, bayan ka tuna kada ka zauna tare da azzaluman mutane.

وَ اِذَا رَاَيْتَ الَّذِيْنَ يَخُوْضُوْنَ فِيْۤ اٰيٰتِنَا فَاَعْرِضْ عَنْهُمْ حَتّٰى يَخُوْضُوْا فِيْ حَدِيْثٍ غَيْرِهٖ ؕ وَ اِمَّا يُنْسِيَنَّكَ الشَّيْطٰنُ فَلَا تَقْعُدْ بَعْدَ الذِّكْرٰى مَعَ الْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ٦٩

**70.** Babu wani abu na hisabinsu dake kan waɗanda ke tsoron Allah, (aikinsu shi ne) tunatarwa gare su don su tsoraci (Allah).

وَ مَا عَلَى الَّذِيْنَ يَتَّقُوْنَ مِنْ حِسَابِهِمْ مِّنْ شَيْءٍ وَّ لٰكِنْ ذِكْرٰى لَعَلَّهُمْ يَتَّقُوْنَ ٧٠

**71.** Kuma ka rabu da waɗanda ke ɗaukar addininsu wasa da shaƙatawa, kuma rayuwar duniya ta ruɗe su. Kuma ka yi gargaɗi da shi don kada a halakar da mai rai saboda abin da ya aikata, banda Allah, ba shi da wani masoyi ko mai ceto. Kuma da zai nemi ya biya ko wace irin fansa, ba za a karɓa ba daga gare shi. Waɗannan su ne waɗanda aka halakar da su saboda abin da suka aikata. Za a ba su abin sha mai tafarfasa, kuma za su haɗu da azaba mai raɗaɗi saboda sun kafirce.

وَذَرِ الَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا دِيْنَهُمْ لَعِبًا
وَّلَهْوًا وَّغَرَّتْهُمُ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا وَذَكِّرْ
بِهٖٓ اَنْ تُبْسَلَ نَفْسٌ بِمَا كَسَبَتْ ۖ لَيْسَ
لَهَا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَلِيٌّ وَّلَا شَفِيْعٌ ۚ وَاِنْ
تَعْدِلْ كُلَّ عَدْلٍ لَّا يُؤْخَذْ مِنْهَا ۗ اُولٰٓئِكَ
الَّذِيْنَ اُبْسِلُوْا بِمَا كَسَبُوْا ۚ لَهُمْ شَرَابٌ
مِّنْ حَمِيْمٍ وَّعَذَابٌ اَلِيْمٌ بِمَا كَانُوْا
يَكْفُرُوْنَ ﴿٧١﴾ ع ١٠ ١٤

**R.9**

**72.** Ce, "Ashe ma kira abin da ba zai amfane mu ba, kuma ba zai cuce mu ba, maimakon Allah, kuma a mai da mu baya, bayan Allah ya shirye mu?' Kamar wanda Shaiɗanu suka barshi a gigice cikin ƙasa. Kuma yana da abokan da suke kiransa ga shiriya, suna cewa; 'Zo garemu.' Ce, 'Haƙiƙa, shiriyar Allah ita ce shiriya. Kuma an umarce mu mu miƙa wuya ga Ubangijin talikai.

قُلْ اَنَدْعُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَا يَنْفَعُنَا
وَلَا يَضُرُّنَا وَنُرَدُّ عَلٰٓى اَعْقَابِنَا بَعْدَ اِذْ
هَدٰىنَا اللّٰهُ كَالَّذِى اسْتَهْوَتْهُ
الشَّيٰطِيْنُ فِى الْاَرْضِ حَيْرَانَ ۖ لَهٗٓ
اَصْحٰبٌ يَّدْعُوْنَهٗٓ اِلَى الْهُدَى ائْتِنَا ۗ
قُلْ اِنَّ هُدَى اللّٰهِ هُوَ الْهُدٰى ۗ وَاُمِرْنَا
لِنُسْلِمَ لِرَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٧٢﴾

**73.** Kuma (an umarce mu cewa) 'Ku tsai da Salla, kuma ku tsorace Shi. Shi ne Wanda za a tashe ku zuwa gare Shi."

وَاَنْ اَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَاتَّقُوْهُ ۗ وَهُوَ
الَّذِيْٓ اِلَيْهِ تُحْشَرُوْنَ ﴿٧٣﴾

**74.** Kuma Shi ne ya halicci sammai da ƙasa bisa daidaita. Kuma a ranar da Zai ce, 'Kasance!' Sai ya kasance. Magana taSa ce gaskiya. Kuma sarauta taSa ce ranar da za'a busa ƙaho. Shi ne Mai hikima, Masani.

وَهُوَ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ
بِالْحَقِّ ۗ وَيَوْمَ يَقُوْلُ كُنْ فَيَكُوْنُ ۚ
قَوْلُهُ الْحَقُّ ۗ وَلَهُ الْمُلْكُ يَوْمَ يُنْفَخُ فِى
الصُّوْرِ ۗ عٰلِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ ۗ وَهُوَ
الْحَكِيْمُ الْخَبِيْرُ ﴿٧٤﴾

**75.** Kuma (ka tuna) lokacin da Ibrahima ya ce wa babansa Azara, 'Ka riƙa ɗaukar gumaka abubuwan

وَاِذْ قَالَ اِبْرٰهِيْمُ لِاَبِيْهِ اٰزَرَ اَتَتَّخِذُ
اَصْنَامًا اٰلِهَةً ۚ اِنِّيْٓ اَرٰىكَ وَقَوْمَكَ فِيْ

bautawa? Ni ina ganinka kai da mutanenka cikin ɓata mabayyaniya.'

ضَلَٰلٖ مُّبِينٖ ٧٥

**76.** Haka Muka nuna wa Ibrahima sarautar Allah da ke cikin sammai da ƙasa, don ya zama cikin masu ƙarfin imani.

وَكَذَٰلِكَ نُرِيٓ إِبۡرَٰهِيمَ مَلَكُوتَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ
وَٱلۡأَرۡضِ وَلِيَكُونَ مِنَ ٱلۡمُوقِنِينَ ٧٦

**77.** Yayin da dare ya yi duhu gaban idonsa, sai ya ga tauraro, ya ce, 'Wannan ne ubangijina' Yayin da ya faɗi, sai ya ce, 'Ba na son abubuwa masu faɗuwa'

فَلَمَّا جَنَّ عَلَيۡهِ ٱلَّيۡلُ رَءَا كَوۡكَبٗاۖ قَالَ
هَٰذَا رَبِّيۖ فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَآ أُحِبُّ
ٱلۡأٓفِلِينَ ٧٧

**78.** Kuma lokacin da ya ga wata ya fito, cike da haske, yace, 'Wannan ne Ubangijina' Yayin da ya faɗi, sai ya ce, 'Idan Ubangijina bai shirye ni ba, zan zama cikin mutane ɓatattu.'

فَلَمَّا رَءَا ٱلۡقَمَرَ بَازِغٗا قَالَ هَٰذَا رَبِّيۖ
فَلَمَّآ أَفَلَ قَالَ لَئِن لَّمۡ يَهۡدِنِي رَبِّي
لَأَكُونَنَّ مِنَ ٱلۡقَوۡمِ ٱلضَّآلِّينَ ٧٨

**79.** Kuma lokacin da ya ga rana ta cika da haske, ya ce 'Wannan ne ubangijina, wannan ya fi sauran girma.' Yayin da ta faɗi, sai ya ce, "Ya ku mutane na, haƙiƙa, ni ba ruwana da abin da kuke yi wa Allah tarayya da shi.'

فَلَمَّا رَءَا ٱلشَّمۡسَ بَازِغَةٗ قَالَ هَٰذَا رَبِّي
هَٰذَآ أَكۡبَرُۖ فَلَمَّآ أَفَلَتۡ قَالَ يَٰقَوۡمِ إِنِّي
بَرِيٓءٞ مِّمَّا تُشۡرِكُونَ ٧٩

**80.** 'Ni na mai da fuskata ga Wanda ya halicci sammai da ƙasa, ina mai biyayya gare Shi, kuma ni ba daga cikin masu shirka nake ba."

إِنِّي وَجَّهۡتُ وَجۡهِيَ لِلَّذِي فَطَرَ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضَ حَنِيفٗاۖ وَمَآ أَنَا۠
مِنَ ٱلۡمُشۡرِكِينَ ٨٠

**81.** Kuma mutanensa suka yi jayayya da shi. Ya ce, "Kwa yi jayayya da ni game da Allah, alhali ya shiryar da ni? Ba na jin tsoron duk wata shirka da kuke yi maSa sai fa abin da Ubangijina ya yi nufi, Ubangijina ya yalwaci komai da saninSa. To, ba kwa karɓar wa'azi?'

وَحَآجَّهُۥ قَوۡمُهُۥۚ قَالَ أَتُحَٰٓجُّوٓنِّي فِي
ٱللَّهِ وَقَدۡ هَدَىٰنِۚ وَلَآ أَخَافُ مَا
تُشۡرِكُونَ بِهِۦٓ إِلَّآ أَن يَشَآءَ رَبِّي شَيۡـٔٗاۚ
وَسِعَ رَبِّي كُلَّ شَيۡءٍ عِلۡمًاۚ أَفَلَا
تَتَذَكَّرُونَ ٨١

**82.** 'Yaya zan ji tsoron shirkar da kuke yi, alhali ku ba kwa jin tsoron cewa kun yi wa Allah shirka da abin da bai

وَكَيۡفَ أَخَافُ مَآ أَشۡرَكۡتُمۡ وَلَا تَخَافُونَ
أَنَّكُمۡ أَشۡرَكۡتُم بِٱللَّهِ مَا لَمۡ يُنَزِّلۡ بِهِۦ

saukar maku da wata hujja ba a kansa? To, daga cikin ɓangare biyu (ni da ku) wanene ya fi cancantar aminci idan kun kasance masu sani?"

عَلَيْكُمْ سُلْطَانًا ۚ فَأَيُّ الْفَرِيقَيْنِ أَحَقُّ
بِالْأَمْنِ ۖ إِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Waɗanda suka ba da gaskiya, kuma ba su cuɗa imaninsu da zalinci ba, waɗannan suna da aminci, kuma su ne masu bin shiriya.

الَّذِينَ آمَنُوا وَلَمْ يَلْبِسُوا إِيمَانَهُمْ
بِظُلْمٍ أُولَٰئِكَ لَهُمُ الْأَمْنُ وَهُمْ
مُهْتَدُونَ ﴿٨٣﴾ ع ١٢ ٩ ١٥

**R.10**

**84.** To, wannan ita ce hujjar mu da Muka ba Ibrahima ya kafa wa mutanensa. Muna ɗaukaka wanda Muke so bisa darajoji. Haƙiƙa, Ubangijinka Mai hikima ne, Masani ne.

وَتِلْكَ حُجَّتُنَا آتَيْنَاهَا إِبْرَاهِيمَ عَلَىٰ
قَوْمِهِ ۚ نَرْفَعُ دَرَجَاتٍ مَنْ نَشَاءُ ۗ إِنَّ
رَبَّكَ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ﴿٨٤﴾

**85.** Kuma Mun ba shi Is'haƙa da Yaƙuba. Mun shiryar da kowane daga cikinsu. Kuma Mun shiryar da Nuhu da can, kuma daga cikin zuriya tasa Mun shiryar da Dawuda da Sulaiman da Ayyuba da Yusufa da Musa da Haruna. Haka Muke saka wa ma su aiki na gari.

وَوَهَبْنَا لَهُ إِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ ۚ كُلًّا
هَدَيْنَا ۚ وَنُوحًا هَدَيْنَا مِنْ قَبْلُ ۖ وَ
مِنْ ذُرِّيَّتِهِ دَاوُودَ وَسُلَيْمَانَ وَأَيُّوبَ
وَيُوسُفَ وَمُوسَىٰ وَهَارُونَ ۚ وَكَذَٰلِكَ
نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿٨٥﴾

**86.** Kuma Mun shiryar da Zakariya da Yahya da Isa da Ilyasa, dukkansu suna cikin salihai .

وَزَكَرِيَّا وَيَحْيَىٰ وَعِيسَىٰ وَإِلْيَاسَ ۖ كُلٌّ
مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Haka Isma'ila da Ilyasa'a da Yunusa da Luɗu, kuma Mun fifita kowanne ɗaya kan mutane.

وَإِسْمَاعِيلَ وَالْيَسَعَ وَيُونُسَ وَلُوطًا ۚ وَ
كُلًّا فَضَّلْنَا عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Kuma Mun shiryar da waɗansu daga cikin iyayensu da 'ya'yansu da 'yan'uwansu, kuma Mun zaɓe su kuma Mun shiryar da su zuwa ga tafarki madaidaici.

وَمِنْ آبَائِهِمْ وَذُرِّيَّاتِهِمْ وَإِخْوَانِهِمْ ۖ
وَاجْتَبَيْنَاهُمْ وَهَدَيْنَاهُمْ إِلَىٰ صِرَاطٍ
مُسْتَقِيمٍ ﴿٨٨﴾

**89.** Wannan ita ce shiriyar Allah, da ita Yake shiryar da wanda Ya so daga cikin bayinSa kuma da sun yi wa

ذَٰلِكَ هُدَى اللَّهِ يَهْدِي بِهِ مَنْ
يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ ۚ وَلَوْ أَشْرَكُوا لَحَبِطَ

عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٨٩﴾

Allah tarayya da wani, sai abin da suka aikata ya ɓaci.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ وَ
الْحُكْمَ وَ النُّبُوَّةَ ۚ فَاِنْ يَّكْفُرْ بِهَا
هٰٓؤُلَآءِ فَقَدْ وَكَّلْنَا بِهَا قَوْمًا لَّيْسُوْا
بِهَا بِكٰفِرِيْنَ ﴿٩٠﴾

**90.** Waɗannan su ne waɗanda Muka ba Littafi da sanin ya kamata da Annabta. To, idan waɗannan sun kafirce mata (Annabtar da Muka ba ka) Mun riga Mun wakilta wa waɗansu mutane ita, waɗanda ba za su kafirce mata ba.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ هَدَى اللّٰهُ فَبِهُدٰىهُمُ
اقْتَدِهْ ۗ قُلْ لَّآ اَسْئَلُكُمْ عَلَيْهِ اَجْرًا ۗ اِنْ
هُوَ اِلَّا ذِكْرٰى لِلْعٰلَمِيْنَ ﴿٩١﴾ ع ١٠/٨ ١٦

**91.** Waɗancan (Annabawa da aka ambata) su ne waɗanda Allah ya shiryar, to, ka yi koyi da shiriya tasu. Ce, 'Ban tambaye ku lada ba game da shi. Shi ba wani abu ne ba, sai tunatarwa ga mutane.

**R.11**

وَمَا قَدَرُوا اللّٰهَ حَقَّ قَدْرِهٖٓ اِذْ قَالُوْا
مَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ عَلٰى بَشَرٍ مِّنْ شَيْءٍ ۗ قُلْ مَنْ
اَنْزَلَ الْكِتٰبَ الَّذِيْ جَآءَ بِهٖ مُوْسٰى نُوْرًا
وَّهُدًى لِّلنَّاسِ تَجْعَلُوْنَهٗ قَرَاطِيْسَ
تُبْدُوْنَهَا وَتُخْفُوْنَ كَثِيْرًا ۚ وَعُلِّمْتُمْ مَّا
لَمْ تَعْلَمُوْٓا اَنْتُمْ وَلَآ اٰبَآؤُكُمْ ۗ قُلِ
اللّٰهُ ۙ ثُمَّ ذَرْهُمْ فِيْ خَوْضِهِمْ
يَلْعَبُوْنَ ﴿٩٢﴾

**92.** Kuma sun kasa baiwa Allah girman da ya cancanta lokacin da suka ce, 'Allah bai saukar da komai ba ga wani mutum.' Ce 'Wanene ya saukar da Littafin da Musa ya zo da shi, ya zama haske da shiriya ga mutane; kun riƙa ɗaukar sa takardu waɗanda kuke bayyana su, kuma ku ɓoye waɗansu masu yawa. Kuma an sanar da ku abin da ba ku sani ba, ku har iyayenku?' Ka ce, 'Allah.' Daga nan ƙyale su su riƙa jin dadin izgilinsu da wasa (da abin da Muka saukar).

وَهٰذَا كِتٰبٌ اَنْزَلْنٰهُ مُبٰرَكٌ مُّصَدِّقُ
الَّذِيْ بَيْنَ يَدَيْهِ وَلِتُنْذِرَ اُمَّ
الْقُرٰى وَ مَنْ حَوْلَهَا ۗ وَ الَّذِيْنَ
يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ يُؤْمِنُوْنَ بِهٖ وَ
هُمْ عَلٰى صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُوْنَ ﴿٩٣﴾

**93.** Wannan kuwa Littafi ne da Muka saukar da shi, cike da albarka, yana nuna gaskiyar abin da ya gabace shi, don ka gargaɗi Uwar alƙaryu da waɗanda ke zagaye da ita da shi. Kuma waɗanda ke ba da gaskiya da Lahira za su ba da gaskiya da shi, kuma suna kiyaye tsai da Sallolinsu.

وَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا
اَوْ قَالَ اُوْحِيَ اِلَيَّ وَلَمْ يُوْحَ اِلَيْهِ شَيْءٌ

**94.** Kuma wanene ya fi zalunci kamar wanda ya ƙagawa Allah ƙarya? Ko ya ce, 'An yi mini wahayi', alhali ba a yi

masa wahayin komai ba? Ko ya ce, 'Zan iya saukar da irin abin da Allah ya saukar?' Ina ma za ka ga lokacin da azzzalumai ke cikin magagin mutuwa, ga mala'iku na miƙa hannuwansu, suna cewa, 'Ku fito da rayukanku, a yau za a saka muku da azabar walaƙanci, saboda abin da kuka faɗa game da Allah ba na gaskiya ba, kuma kun yi wa ayoyinSa girman kai.'

وَّمَنْ قَالَ سَاُنْزِلُ مِثْلَ مَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ ؕ
وَلَوْ تَرٰٓى اِذِ الظّٰلِمُوْنَ فِيْ غَمَرٰتِ
الْمَوْتِ وَالْمَلٰٓئِكَةُ بَاسِطُوْٓا اَيْدِيْهِمْ ۚ
اَخْرِجُوْٓا اَنْفُسَكُمْ ؕ اَلْيَوْمَ تُجْزَوْنَ
عَذَابَ الْهُوْنِ بِمَا كُنْتُمْ تَقُوْلُوْنَ عَلَى
اللّٰهِ غَيْرَ الْحَقِّ وَكُنْتُمْ عَنْ اٰيٰتِهٖ
تَسْتَكْبِرُوْنَ ﴿٩٤﴾

**95.** Ga ku kun zo mana ɗai-ɗai, kamar yadda Muka halicce ku tun farko, kuma kun bar abin da Muka ba ku bayan-bayanku. Ba ma ganin macetan ku waɗanda kuka riya cewa su abokan tarayya da Allah ne kan tafiyar da al'amuranku. Yanzu an rarraba tsakaninku, kuma abin da kuka riya ya ɓace muku.

وَلَقَدْ جِئْتُمُوْنَا فُرَادٰى كَمَا خَلَقْنٰكُمْ
اَوَّلَ مَرَّةٍ وَّ تَرَكْتُمْ مَّا خَوَّلْنٰكُمْ وَرَآءَ
ظُهُوْرِكُمْ وَ مَا نَرٰى مَعَكُمْ شُفَعَآءَكُمُ
الَّذِيْنَ زَعَمْتُمْ اَنَّهُمْ فِيْكُمْ شُرَكٰٓؤُا ؕ
لَقَدْ تَّقَطَّعَ بَيْنَكُمْ وَ ضَلَّ عَنْكُمْ مَّا
ع ١١ ٤ ١٧ كُنْتُمْ تَزْعُمُوْنَ ﴿٩٥﴾

**R.12**

**96.** Haƙiƙa, Allah, Shi ne Mai sa ƙwaya da ƙwallon 'ya'yan itatuwa su buɗe. Yana fitar da mai rai daga matacce, kuma Shi ne Mai fitar da matacce daga mai rai. Wannan Shi ne Allah, to yaya ake juyar da ku?

اِنَّ اللّٰهَ فٰلِقُ الْحَبِّ وَالنَّوٰى ؕ يُخْرِجُ
الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَ مُخْرِجُ الْمَيِّتِ مِنَ
الْحَيِّ ؕ ذٰلِكُمُ اللّٰهُ فَاَنّٰى تُؤْفَكُوْنَ ﴿٩٦﴾

**97.** Shi ne Mai sa gari ya waye (Mai fito da hasken safiya). Ya yi dare don hutu, kuma Ya yi rana da wata don lissafin lokaci. Wannan ƙaddarawa ce ta Mai girma, Masanin komai.

فَالِقُ الْاِصْبَاحِ ۚ وَ جَعَلَ الَّيْلَ سَكَنًا وَّ
الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ حُسْبَانًا ؕ ذٰلِكَ تَقْدِيْرُ
الْعَزِيْزِ الْعَلِيْمِ ﴿٩٧﴾

**98.** Kuma Shi ne ya sanya maku taurari, don ku gane hanya da su cikin duhun sararin ƙasa da duhun teku. Mun bayyana Ayoyi ga mutane masu sani.

وَ هُوَ الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ النُّجُوْمَ
لِتَهْتَدُوْا بِهَا فِيْ ظُلُمٰتِ الْبَرِّ وَ
الْبَحْرِ ؕ قَدْ فَصَّلْنَا الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ
يَّعْلَمُوْنَ ﴿٩٨﴾

**99.** Kuma Shi ne ya halicce ku daga rai guda ɗaya. Kuna da mazauni na ɗan lokaci, kuma kuna da mazauni na

وَ هُوَ الَّذِيْٓ اَنْشَاَكُمْ مِّنْ نَّفْسٍ
وَّاحِدَةٍ فَمُسْتَقَرٌّ وَّ مُسْتَوْدَعٌ ؕ قَدْ

dauwama. Haƙiƙa, Mun bayyana Ayoyi ga mutane masu fahimta.

فَصَّلْنَا الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ يَّفْقَهُوْنَ ﴿٩٩﴾

**100.** Kuma Shi ne ke saukar da ruwa daga sama. Da shi Muke fitar da kowane irin tsiro, kuma daga gareshi, Muke fitar da kore, daga shi Muke fitar da ƙwaya mai ɗamfara da juna. Kuma daga itaciyar dabino daga hudarsa akwai, 'ya'ya da suke reto, kuma mun bunƙasa lambuna na inabi da zaitun da rumman masu kamanni da juna da marasa kamanni. Ku dubi 'ya'yansa mana lokacin da ya yi 'ya'ya da nunarsa. Haƙiƙa, a cikin wanɗannan akwai Ayoyi ga mutane masu imani.

وَ هُوَ الَّذِيْٓ اَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً ۚ
فَاَخْرَجْنَا بِهٖ نَبَاتَ كُلِّ شَيْءٍ فَاَخْرَجْنَا
مِنْهُ خَضِرًا نُّخْرِجُ مِنْهُ حَبًّا مُّتَرَاكِبًا ۚ
وَمِنَ النَّخْلِ مِنْ طَلْعِهَا قِنْوَانٌ دَانِيَةٌ
وَّ جَنّٰتٍ مِّنْ اَعْنَابٍ وَّ الزَّيْتُوْنَ وَ
الرُّمَّانَ مُشْتَبِهًا وَّ غَيْرَ مُتَشَابِهٍ ۭ
اُنْظُرُوْٓا اِلٰى ثَمَرِهٖٓ اِذَآ اَثْمَرَ وَيَنْعِهٖ ۭ
اِنَّ فِيْ ذٰلِكُمْ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Kuma sun ɗauki aljanu abokan tarayyar Allah alhali Shi ya halicce su. Kuma sun ƙaga maSa 'ya'ya maza da 'ya'ya mata ba bisa ilimi ba. Tsarki ya tabbata gare Shi, kuma Ya ɗaukaka daga abin da suke dangana maSa.

وَجَعَلُوْا لِلّٰهِ شُرَكَآءَ الْجِنَّ وَخَلَقَهُمْ
وَ خَرَقُوْا لَهٗ بَنِيْنَ وَ بَنٰتٍۢ بِغَيْرِ ١٢
عِلْمٍ ۭ سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يَصِفُوْنَ ﴿١٠١﴾ ع ٦
١٨

**R.13**

**102.** Wanda ya ƙirƙiro sammai da ƙasa. yaya Zai yi ɗa alhali ba Shi da mata, kuma Shi ya halicci kowane abu, kuma Shi Masanin komai ne?

بَدِيْعُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۭ اَنّٰى يَكُوْنُ لَهٗ
وَلَدٌ وَّلَمْ تَكُنْ لَّهٗ صَاحِبَةٌ ۭ وَخَلَقَ كُلَّ
شَيْءٍ ۚ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿١٠٢﴾

**103.** Wannan Shi ne Ubangijinku. Babu wani ubangiji sai Shi, Mahaliccin kowa da komai. Ku bauta maSa. Shi Mai lura ne da kowane abu.

ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ ۚ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۚ خَالِقُ كُلِّ
شَيْءٍ فَاعْبُدُوْهُ ۚ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ وَّكِيْلٌ ﴿١٠٣﴾

**104.** Idanuwa ba sa riska taSa, Shi ne ke riskar idanuwa. Kuma shi ne Mai shallake tunani, Masani.

لَا تُدْرِكُهُ الْاَبْصَارُ ۡ وَهُوَ يُدْرِكُ الْاَبْصَارَ ۚ
وَهُوَ اللَّطِيْفُ الْخَبِيْرُ ﴿١٠٤﴾

**105.** Haƙiƙa, hujjoji mabayyana sun zo maku daga Ubangijinku, to wanda ya gane don amfanin kansa, kuma wanda ya makance, ya cuci kansa. Kuma ni ba mai kiyaye ayyukanku ne ba. .

قَدْ جَآءَكُمْ بَصَآئِرُ مِنْ رَّبِّكُمْ ۚ فَمَنْ
اَبْصَرَ فَلِنَفْسِهٖ ۚ وَمَنْ عَمِيَ فَعَلَيْهَا ۭ وَ
مَآ اَنَا عَلَيْكُمْ بِحَفِيْظٍ ﴿١٠٥﴾

**106.** Kuma haka Muke sarrafa Ayoyi (don gaskiya ta bayyana) kuma don su ce, 'Ka karanta abin da ka koya', kuma don Mu bayyana shi ga mutane masu sani.

وَكَذٰلِكَ نُصَرِّفُ الْاٰيٰتِ وَلِيَقُوْلُوْا
دَرَسْتَ وَلِنُبَيِّنَهٗ لِقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Bi abin da aka aiko maka daga Ubangijinka; babu wani abin bautawa sai Shi, kuma kau da kai daga mushirikai.

اِتَّبِعْ مَآ اُوْحِيَ اِلَيْكَ مِنْ رَّبِّكَ ۚ لَآ اِلٰهَ
اِلَّا هُوَ ۚ وَاَعْرِضْ عَنِ الْمُشْرِكِيْنَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Kuma da Allah ya so, ba za su yi shirka ba. Ba Mu naɗa ka mai kiyaye ayyukansu ba, kuma kai ba mai gadinsu ne ba

وَلَوْ شَآءَ اللّٰهُ مَآ اَشْرَكُوْا ۗ وَمَا جَعَلْنٰكَ
عَلَيْهِمْ حَفِيْظًا ۚ وَمَآ اَنْتَ عَلَيْهِمْ
بِوَكِيْلٍ ﴿١٠٨﴾

**109.** Kuma kada ku zagi waɗanda suke kira maimakon Allah, don kada a cikin gaɓanci, suma a jahilcinsu su zagi Allah. Haka Muka ƙawata wa ko wace al'umma aikinsu, sa'annan za a mai da su zuwa ga Ubangijinsu, kuma zai ba su labarin abin da suka aikata.

وَلَا تَسُبُّوا الَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ
اللّٰهِ فَيَسُبُّوا اللّٰهَ عَدْوًاۢ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ
كَذٰلِكَ زَيَّنَّا لِكُلِّ اُمَّةٍ عَمَلَهُمْ ۠ ثُمَّ اِلٰى
رَبِّهِمْ مَّرْجِعُهُمْ فَيُنَبِّئُهُمْ بِمَا كَانُوْا
يَعْمَلُوْنَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Kuma sun rantse da Allah iya rantsuwarsu, idan Aya ta zo masu za su ba da gaskiya da ita. Ce, 'Ayoyi gurin Allah suke.' Kuma ko kun san cewa idan Ayar ta zo ma, ba za su ba da gaskiya ba?

وَاَقْسَمُوْا بِاللّٰهِ جَهْدَ اَيْمَانِهِمْ
لَئِنْ جَآءَتْهُمْ اٰيَةٌ لَّيُؤْمِنُنَّ بِهَا ۗ قُلْ
اِنَّمَا الْاٰيٰتُ عِنْدَ اللّٰهِ وَمَا يُشْعِرُكُمْ ۙ
اَنَّهَآ اِذَا جَآءَتْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿١١٠﴾

**111.** Za Mu jujjuya zukatansu da idanuwansu, kamar yadda ba su ba da gaskiya da shi ba, tun farko, kuma Mu bar su suna kame-kame cikin shishshiginsu.

وَنُقَلِّبُ اَفْـِٕدَتَهُمْ وَاَبْصَارَهُمْ كَمَا
لَمْ يُؤْمِنُوْا بِهٖٓ اَوَّلَ مَرَّةٍ وَّنَذَرُهُمْ ١٣
فِيْ طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُوْنَ ﴿١١١﴾ ع ١٠ ١٩

JUZU'I NA 8

**R.14**

**112.** Ko da Mun saukar masu da Mala'iku, kuma matattu suka yi magana da su, kuma Muka tattaro musu da kowane abu gaba da gaba, ba

وَلَوْ اَنَّنَا نَزَّلْنَآ اِلَيْهِمُ الْمَلٰٓئِكَةَ وَ
كَلَّمَهُمُ الْمَوْتٰى وَحَشَرْنَا عَلَيْهِمْ كُلَّ
شَيْءٍ قُبُلًا مَّا كَانُوْا لِيُؤْمِنُوْٓا اِلَّآ اَنْ

يَشَآءَ اللّٰهُ وَلٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ
يَجْهَلُونَ ﴿١١٢﴾

za su ba da gaskiya ba, sai in Allah ya so, amma mafi yawan su sun jahilci haka.

وَكَذٰلِكَ جَعَلْنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوًّا
شَيٰطِينَ الْإِنسِ وَالْجِنِّ يُوحِي
بَعْضُهُمْ إِلٰى بَعْضٍ زُخْرُفَ الْقَوْلِ
غُرُورًا وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ مَا فَعَلُوهُ
فَذَرْهُمْ وَمَا يَفْتَرُونَ ﴿١١٣﴾

**113.** Ta haka ne Muka saka wa kowane Annabi abokin gaba, shaiɗanun mutane da aljanu. Suna koya wa junansu magana ta siddabaru don yaudara. Kuma da Ubangijinka ya so, ba za su yi haka ɗin ba, to, bar su da abin da suke ƙirƙirawa.

وَلِتَصْغٰى إِلَيْهِ أَفْـِٔدَةُ الَّذِينَ لَا
يُؤْمِنُونَ بِالْأٰخِرَةِ وَلِيَرْضَوْهُ وَ
لِيَقْتَرِفُوا مَا هُم مُّقْتَرِفُونَ ﴿١١٤﴾

**114.** To, Allah ya yi haka ne don zukatan waɗanda ba su ba da gaskiya da Lahira ba, su karkata wajensa (siddabaru), kuma don su yarda da su, kuma su ɗauki laifin da za su ɗauka.

أَفَغَيْرَ اللّٰهِ أَبْتَغِي حَكَمًا وَهُوَ
الَّذِي أَنزَلَ إِلَيْكُمُ الْكِتٰبَ
مُفَصَّلًا وَالَّذِينَ ءَاتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ
يَعْلَمُونَ أَنَّهُ مُنَزَّلٌ مِّن رَّبِّكَ
بِالْحَقِّ فَلَا تَكُونَنَّ مِنَ
الْمُمْتَرِينَ ﴿١١٥﴾

**115.** Yaya zan nemi wani mai hukumci banda Allah, alhali shi ne ya saukar da Littafi gare ku cike da bayani? Kuma waɗanda Muka ba Littafi suna sane da cewa, shi saukakke ne daga Ubangijinka ƙunshe da gaskiya. To, kada ka zama daga cikin masu kokwanto.

وَتَمَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ صِدْقًا وَعَدْلًا
لَا مُبَدِّلَ لِكَلِمٰتِهِ وَهُوَ السَّمِيعُ
الْعَلِيمُ ﴿١١٦﴾

**116.** Kuma kalmar Ubangijinka ta cika a kan gaskiya da adalci. Babu mai canja kalmominSa, kuma Shi ne Mai ji, Masani.

وَإِن تُطِعْ أَكْثَرَ مَن فِي الْأَرْضِ يُضِلُّوكَ
عَن سَبِيلِ اللّٰهِ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا
الظَّنَّ وَإِنْ هُمْ إِلَّا يَخْرُصُونَ ﴿١١٧﴾

**117.** Kuma idan ka bi mafi yawan mutanen da ke ban ƙasa (duniya) za su ɓatar da kai daga tafarkin Allah. Babu abin da suke bi sai zato, kuma babu abin da suke bi sai ƙarya.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ مَن يَضِلُّ عَن
سَبِيلِهِ وَهُوَ أَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِينَ ﴿١١٨﴾

**118.** Haƙiƙa, Ubangijinka ya fi kowa sanin wanda ke ɓata daga tafarkinSa, kuma ya fi kowa sanin masu bin shiriya.

**119.** To, ku ci daga abin da aka ambaci sunan Allah yayin yanka shi, idan ku masu ba da gaskiya da ayoyinSa ne.

فَكُلُوْا مِمَّا ذُكِرَ اسْمُ اللّٰهِ عَلَيْهِ اِنْ
كُنْتُمْ بِاٰيٰتِهٖ مُؤْمِنِيْنَ ﴿۱۱۹﴾

**120.** Wane dalili zai sa ba za ku ci abin da aka ambaci sunan Allah kansa ba, alhali ya bayyana maku abin da ya haramta muku? Sai dai abin da larura ta sa kuka yi amfani da shi. Tabbas, mutane masu yawa suna ɓatar da waɗansu kan rashin sani. Haƙiƙa, Ubangijinka yafi kowa sanin masu shishshigi.

وَمَا لَكُمْ اَلَّا تَاْكُلُوْا مِمَّا ذُكِرَ اسْمُ
اللّٰهِ عَلَيْهِ وَقَدْ فَصَّلَ لَكُمْ مَّا حَرَّمَ
عَلَيْكُمْ اِلَّا مَا اضْطُرِرْتُمْ اِلَيْهِ ؕ وَاِنَّ
كَثِيْرًا لَّيُضِلُّوْنَ بِاَهْوَآئِهِمْ بِغَيْرِ
عِلْمٍ ؕ اِنَّ رَبَّكَ هُوَ اَعْلَمُ بِالْمُعْتَدِيْنَ ﴿۱۲۰﴾

**121.** Ku yi watsi da aikata laifi, na sarari da na ɓoye. Haƙiƙa, waɗanda ke aikata laifi, za a saka musu kan abin da suka aikata.

وَذَرُوْا ظَاهِرَ الْاِثْمِ وَبَاطِنَهٗ ؕ اِنَّ
الَّذِيْنَ يَكْسِبُوْنَ الْاِثْمَ سَيُجْزَوْنَ
بِمَا كَانُوْا يَقْتَرِفُوْنَ ﴿۱۲۱﴾

**122.** Kuma kada ku ci abin da ba a ambaci sunan Allah kansa ba. Wannan ƙazanta ne. Kuma haƙiƙa, shaiɗanu suna koya wa abokansu dabaru don su yi jayayya da ku. To, idan kuka bi su kun zama mushirikai, (masu yi wa Allah tarayya da wani).

وَلَا تَاْكُلُوْا مِمَّا لَمْ يُذْكَرِ اسْمُ اللّٰهِ
عَلَيْهِ وَاِنَّهٗ لَفِسْقٌ ؕ وَاِنَّ الشَّيٰطِيْنَ
لَيُوْحُوْنَ اِلٰۤى اَوْلِيٰٓـئِهِمْ لِيُجَادِلُوْكُمْ ۚ
وَاِنْ اَطَعْتُمُوْهُمْ اِنَّكُمْ لَمُشْرِكُوْنَ ﴿۱۲۲﴾ ع

**R.15**

**123.** Shin wanda ya zama matacce, amma Muka raya shi, Kuma Muka ba shi haske, yana tafiya da shi cikin mutane, ya zama kamar wanda ke cikin duhu dulum, ba dama ya fita daga cikinsa? Haka aka ƙawata wa kafirai abin da suke aikatawa.

اَوَمَنْ كَانَ مَيْتًا فَاَحْيَيْنٰهُ وَجَعَلْنَا لَهٗ
نُوْرًا يَّمْشِيْ بِهٖ فِى النَّاسِ كَمَنْ مَّثَلُهٗ
فِى الظُّلُمٰتِ لَيْسَ بِخَارِجٍ مِّنْهَا ؕ
كَذٰلِكَ زُيِّنَ لِلْكٰفِرِيْنَ مَا كَانُوْا
يَعْمَلُوْنَ ﴿۱۲۳﴾

**124.** Haka Muka saka masu laifi cikin kowace alƙarya su zama masu faɗa a ji a cikinta, sai su riƙa makirci a cikinta, alhali kansu suke yi wa makirci, amma ba sa ganewa.

وَكَذٰلِكَ جَعَلْنَا فِيْ كُلِّ قَرْيَةٍ
اَكٰبِرَ مُجْرِمِيْهَا لِيَمْكُرُوْا فِيْهَا ؕ وَمَا
يَمْكُرُوْنَ اِلَّا بِاَنْفُسِهِمْ وَمَا
يَشْعُرُوْنَ ﴿۱۲۴﴾

**125.** Idan Aya ta zo masu, sai su ce, 'Ba za mu ba da gaskiya ba, sai an ba mu irin abin da aka ba Manzannin

وَاِذَا جَآءَتْهُمْ اٰيَةٌ قَالُوْا لَنْ
نُّؤْمِنَ حَتّٰى نُؤْتٰى مِثْلَ مَاۤ اُوْتِىَ

رُسُلُ اللّٰهِ ؕ اَللّٰهُ اَعْلَمُ حَيْثُ يَجْعَلُ
رِسٰلَتَهٗ ؕ سَيُصِيْبُ الَّذِيْنَ اَجْرَمُوْا
صَغَارٌ عِنْدَ اللّٰهِ وَعَذَابٌ شَدِيْدٌۢ بِمَا
كَانُوْا يَمْكُرُوْنَ ﴿۱۲۵﴾

Allah.' Allah ne ya san inda yake saka manzancinsa. Kasƙanci daga Allah da azaba mai raɗaɗi, za su faɗa wa waɗanda suka yi laifi, saboda makircin da suka yi.

فَمَنْ يُّرِدِ اللّٰهُ اَنْ يَّهْدِيَهٗ يَشْرَحْ
صَدْرَهٗ لِلْاِسْلَامِ ۚ وَمَنْ يُّرِدْ اَنْ يُّضِلَّهٗ
يَجْعَلْ صَدْرَهٗ ضَيِّقًا حَرَجًا كَاَنَّمَا
يَصَّعَّدُ فِي السَّمَآءِ ؕ كَذٰلِكَ يَجْعَلُ اللّٰهُ
الرِّجْسَ عَلَى الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿۱۲۶﴾

**126.** Wanda Allah ya so Ya shiryar, sai Ya buɗe ƙirjinsa ya karɓi Musulunci; wanda kuwa Ya so Ya bar shi cikin ɓata, sai Ya sanya ƙirjinsa mai ƙunci, matsatstse, kai ka ce yana hawa sama ne. Haka Allah ke sanya azaba kan waɗanda ba za su bada gaskiya ba.

وَهٰذَا صِرَاطُ رَبِّكَ مُسْتَقِيْمًا ؕ قَدْ
فَصَّلْنَا الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ يَّذَّكَّرُوْنَ ﴿۱۲۷﴾

**127.** Wannan kuwa tafarki ne madaidaici na Ubangijinka. Haƙiƙa, Mun bayyana Ayoyi ga mutane masu karɓar wa'azi.

لَهُمْ دَارُ السَّلٰمِ عِنْدَ رَبِّهِمْ وَهُوَ
وَلِيُّهُمْ بِمَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿۱۲۸﴾

**128.** Zaman lafiya wajen Ubangijinsu ya tabbata a gare su kuma Shi ne Majiɓincin al'amuransu saboda ayyukansu.

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ جَمِيْعًا ۚ يٰمَعْشَرَ
الْجِنِّ قَدِ اسْتَكْثَرْتُمْ مِّنَ الْاِنْسِ ۚ
وَقَالَ اَوْلِيٰٓؤُهُمْ مِّنَ الْاِنْسِ رَبَّنَا
اسْتَمْتَعَ بَعْضُنَا بِبَعْضٍ وَّبَلَغْنَآ
اَجَلَنَا الَّذِيْٓ اَجَّلْتَ لَنَا ؕ قَالَ النَّارُ
مَثْوٰىكُمْ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اِلَّا مَا
شَآءَ اللّٰهُ ؕ اِنَّ رَبَّكَ حَكِيْمٌ عَلِيْمٌ ﴿۱۲۹﴾

**129.** Ranar da Zai tattara su guri ɗaya, Zai ce, 'Ya ku taron aljanu, kun yawaita mabiya daga cikin mutane?' Abokansu daga cikin mutane za su ce, 'Ya Ubangijinmu, sashinmu ya ƙaru da sashi kuma mun tarar da ajalinmu wanda Ka ƙayyade mana.' Sai Ya ce, Wuta ce makomarku, za ku dauwama cikinta, sai abin da Allah ya so. Haƙiƙa, Ubangijinka Mai hikima ne, Masani ne.

وَكَذٰلِكَ نُوَلِّيْ بَعْضَ الظّٰلِمِيْنَ
بَعْضًۢا بِمَا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿۱۳۰﴾

**130.** Haka Muke sa sashin azzalumai su zama abokan juna, saboda abin da suke aikatawa.

**R.16**

يٰمَعْشَرَ الْجِنِّ وَالْاِنْسِ اَلَمْ يَاْتِكُمْ
رُسُلٌ مِّنْكُمْ يَقُصُّوْنَ عَلَيْكُمْ اٰيٰتِيْ وَ
يُنْذِرُوْنَكُمْ لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هٰذَا ؕ قَالُوْا

**131.** Ya ku jama'ar aljanu da mutane, shin Manzanni daga cikinku ba su zo maku ba, suna bayyana maku ayoyina kuma suna yi muku gargaɗi game da

شَهِدْنَا عَلَىٰٓ أَنفُسِنَا وَغَرَّتْهُمُ الْحَيَوٰةُ
الدُّنْيَا وَشَهِدُوا عَلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ أَنَّهُمْ
كَانُوا كَٰفِرِينَ ﴿١٣١﴾

haɗuwa da wannan ranar taku? Za su ce, 'Mun yi wa kanmu shaida.' To, rayuwar duniya ta ruɗe su, sai suka kafa wa kansu shaida cewa sun kasance kafirai.

ذَٰلِكَ أَن لَّمْ يَكُن رَّبُّكَ مُهْلِكَ
الْقُرَىٰ بِظُلْمٍ وَأَهْلُهَا غَٰفِلُونَ ﴿١٣٢﴾

**132.** (An aiko Manzanni) saboda Ubangijinka ba ya halakar da alƙaryu alhali mutanen cikinsu ba su da masaniya (game da aiko Manzanni).

وَلِكُلٍّ دَرَجَٰتٌ مِّمَّا عَمِلُوا ۚ وَمَا
رَبُّكَ بِغَٰفِلٍ عَمَّا يَعْمَلُونَ ﴿١٣٣﴾

**133.** Kuma ga kowa akwai matsayi na daraja gwargwadon ayyukansu, kuma Ubangijinka ba mai mantuwa ba ne bisa abin da suke aikatawa.

وَرَبُّكَ الْغَنِيُّ ذُو الرَّحْمَةِ ۚ إِن يَشَأْ
يُذْهِبْكُمْ وَيَسْتَخْلِفْ مِنۢ بَعْدِكُم
مَّا يَشَآءُ كَمَآ أَنشَأَكُم مِّن ذُرِّيَّةِ
قَوْمٍ ءَاخَرِينَ ﴿١٣٤﴾

**134.** Ubangijinka, Shi ne Mawadaci, Ma'abucin rahama. Idan ya so sai ya kawar da ku, kuma ya sa wanda yake so ya maye muku, kamar yadda ya fare ku daga zuriyar waɗansu mutane.

إِنَّ مَا تُوعَدُونَ لَءَاتٍ ۖ وَمَآ أَنتُم
بِمُعْجِزِينَ ﴿١٣٥﴾

**135.** Haƙiƙa, abin da aka yi muku alƙawarin zuwansa zai zo, kuma ba za ku iya hanawa ba.

قُلْ يَٰقَوْمِ اعْمَلُوا عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنِّى
عَامِلٌ ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ۙ مَن تَكُونُ لَهُۥ
عَٰقِبَةُ الدَّارِ ۗ إِنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ الظَّٰلِمُونَ ﴿١٣٦﴾

**136.** Ce, 'Ya ku mutanena, ku yi aiki iya ƙarfinku, ni ma aiki nake yi iya ƙarfina, kuma da sannu za ku san wa ke da kyakkyawan ƙarshe.' Haƙiƙa, azzalumai ba za su rabauta ba.

وَجَعَلُوا لِلَّهِ مِمَّا ذَرَأَ مِنَ الْحَرْثِ وَ
الْأَنْعَٰمِ نَصِيبًا فَقَالُوا هَٰذَا لِلَّهِ
بِزَعْمِهِمْ وَهَٰذَا لِشُرَكَآئِنَا ۖ فَمَا كَانَ
لِشُرَكَآئِهِمْ فَلَا يَصِلُ إِلَى اللَّهِ ۖ وَمَا كَانَ
لِلَّهِ فَهُوَ يَصِلُ إِلَىٰ شُرَكَآئِهِمْ ۗ سَآءَ مَا
يَحْكُمُونَ ﴿١٣٧﴾

**137.** Kuma sun ware wa Allah wani rabo daga cikin amfanin gona da dabbobin ni'ima da ya samar, sai suka ce, 'Wannan na Allah ne -a riyawarsu- wannan kuwa na gumakanmu ne.' To, abin da ya zama na gumakansu, ba zai sadu da Allah ba, amma abin da yake na Allah ne, zai sadu da gumakansu. Hukumcin da suke yi ya munana.

وَكَذَٰلِكَ زَيَّنَ لِكَثِيرٍ مِّنَ الْمُشْرِكِينَ
قَتْلَ أَوْلَٰدِهِمْ شُرَكَآؤُهُمْ لِيُرْدُوهُمْ

**138.** Ta hakane mutane da yawa daga cikin mushirikai, abokan tarayyarsu suka ƙawata musu kashe 'ya'yansu,

don su karya su, kuma su rikita musu addininsu. Da Allah ya so ba za su aikata haka ba, to, bar su da abinda suke ƙagawa.

وَلِيَلْبِسُوا عَلَيْهِمْ دِينَهُمْ ۖ وَلَوْ شَاءَ
اللَّهُ مَا فَعَلُوهُ ۖ فَذَرْهُمْ وَمَا
يَفْتَرُونَ ١٣٨

**139.** Kuma sun ce, ‘Waɗannan dabbobin ni'ima da amfanuwar gona hanannu ne. Ba wanda zai ci su sai wanda muke so,’ a riyawarsu. Kuma akwai dabbobin ni'ima da aka haramta bayansu, kuma da waɗansu dabbobin da ba su ambaton sunan Allah loƙacin yanka su, don yi wa Allah ƙage. Da sannu Zai saka musu a kan ƙagen da suka yi.

وَقَالُوا هَٰذِهِ أَنْعَامٌ وَحَرْثٌ حِجْرٌ لَا
يَطْعَمُهَا إِلَّا مَنْ نَشَاءُ بِزَعْمِهِمْ وَ
أَنْعَامٌ حُرِّمَتْ ظُهُورُهَا وَأَنْعَامٌ لَا
يَذْكُرُونَ اسْمَ اللَّهِ عَلَيْهَا افْتِرَاءً
عَلَيْهِ ۚ سَيَجْزِيهِمْ بِمَا كَانُوا
يَفْتَرُونَ ١٣٩

**140.** Kuma sun ce ‘Abin da ke cikin cikin waɗannan dabbobin ni’ima an keɓe shi don amfanin maza daga cikinmu, kuma an haramta shi ga matayenmu.’ Amma idan mushe ne, sai su yi tarayya cikinsa. Allah zai saka musu a kan abin da suka riya. Haƙiƙa, Shi, Mai hikima ne, Masani ne.

وَقَالُوا مَا فِي بُطُونِ هَٰذِهِ الْأَنْعَامِ
خَالِصَةٌ لِذُكُورِنَا وَمُحَرَّمٌ عَلَىٰ
أَزْوَاجِنَا ۖ وَإِنْ يَكُنْ مَيْتَةً فَهُمْ
فِيهِ شُرَكَاءُ ۚ سَيَجْزِيهِمْ وَصْفَهُمْ ۚ
إِنَّهُ حَكِيمٌ عَلِيمٌ ١٤٠

**141.** Waɗanda suka kashe 'ya'yansu don wauta a kan jahilci, sun taɓe, haka waɗanda suka haramta abin da Allah ya ba su, don yi masa ƙage. Haƙiƙa, sun ɓata, kuma ba su zama kan shiriya ba.

قَدْ خَسِرَ الَّذِينَ قَتَلُوا أَوْلَادَهُمْ
سَفَهًا بِغَيْرِ عِلْمٍ وَحَرَّمُوا مَا رَزَقَهُمُ
اللَّهُ افْتِرَاءً عَلَى اللَّهِ ۚ قَدْ ضَلُّوا وَمَا
كَانُوا مُهْتَدِينَ ١٤١ ع

**R.17**

**142.** Kuma Shi ne ya samar da gonakai, masu rumfuna da marasa rumfuna, kuma da dabinai da shuke-shuke, masu ɗanɗano dabam-dabam, kuma da zaitun da rumman, masu kama da juna, da marasa kama da juna. Ku ci 'ya'yansa idan ya yi 'ya'ya, kuma ku ba da haƙƙinsa tun ranar girbinsa, kuma kada ku yi ɓarna, haƙiƙa shi ba ya son maɓarnata.

وَهُوَ الَّذِي أَنْشَأَ جَنَّاتٍ مَعْرُوشَاتٍ
وَغَيْرَ مَعْرُوشَاتٍ وَالنَّخْلَ وَالزَّرْعَ
مُخْتَلِفًا أُكُلُهُ وَالزَّيْتُونَ وَالرُّمَّانَ
مُتَشَابِهًا وَغَيْرَ مُتَشَابِهٍ ۚ كُلُوا مِنْ
ثَمَرِهِ إِذَا أَثْمَرَ وَآتُوا حَقَّهُ يَوْمَ
حَصَادِهِ ۖ وَلَا تُسْرِفُوا ۚ إِنَّهُ لَا يُحِبُّ
الْمُسْرِفِينَ ١٤٢

**143.** A cikin dabbobin ni'ima kuwa, ya yi waɗansu don ɗaukar kaya, waɗansu kuma don yankawa. Ku ci daga abin da Allah ya ba ku, kuma kada ku bi hanyoyin Shaiɗan, haƙiƙa, shi, bayyanannen maƙiyinku ne.

وَمِنَ الْأَنْعَامِ حَمُولَةً وَفَرْشًا ۚ كُلُوا
مِمَّا رَزَقَكُمُ اللَّهُ وَلَا تَتَّبِعُوا خُطُوَاتِ
الشَّيْطَانِ ۚ إِنَّهُ لَكُمْ عَدُوٌّ مُبِينٌ ﴿١٤٣﴾

**144.** Ya halicci dangogi takwas na dabbobin ni'ima, biyu daga tumakai, kuma biyu daga awaki. Ce, 'Shin maza biyu ya haramta ko mata biyu, ko abin da mahaifar mata biyun ta ƙunsa?' Ku ba ni labari a kan sani idan ku masu gaskiya ne.

ثَمَانِيَةَ أَزْوَاجٍ ۖ مِنَ الضَّأْنِ اثْنَيْنِ
وَمِنَ الْمَعْزِ اثْنَيْنِ ۗ قُلْ آلذَّكَرَيْنِ
حَرَّمَ أَمِ الْأُنْثَيَيْنِ أَمَّا اشْتَمَلَتْ
عَلَيْهِ أَرْحَامُ الْأُنْثَيَيْنِ ۖ نَبِّئُونِي
بِعِلْمٍ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٤٤﴾

**145.** Kuma biyu daga raƙuma, biyu kuma daga shanu. Ce, 'Shin maza biyun ya haramta ko mata biyun ko kuma abin da mahaifar mata biyun ta ƙunsa? Shin kuna nan lokacin da Allah ya ba ku wasiccin wannan?' Wanene mafi zalinci kamar wanda ya yi wa Allah ƙagen ƙarya, don ya ɓatar da mutane, kuma ba yana da wani sani ba. Haƙiƙa, Allah ba zai shiryar da mutane azzalumai ba.

وَمِنَ الْإِبِلِ اثْنَيْنِ وَمِنَ الْبَقَرِ
اثْنَيْنِ ۗ قُلْ آلذَّكَرَيْنِ حَرَّمَ أَمِ
الْأُنْثَيَيْنِ أَمَّا اشْتَمَلَتْ عَلَيْهِ أَرْحَامُ
الْأُنْثَيَيْنِ ۖ أَمْ كُنْتُمْ شُهَدَاءَ إِذْ وَصَّاكُمُ
اللَّهُ بِهَٰذَا ۚ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ
عَلَى اللَّهِ كَذِبًا لِيُضِلَّ النَّاسَ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۗ
إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿١٤٥﴾ ع ١٧ ٤

**R.18**

**146.** Ce, 'Ni a cikin abin da aka aiko mini, ban sami wani abu da aka haramta ba ga wanda ke da niyyar yaci, sai fa idan abin mushe ne, ko jinin da aka zubar, ko naman alhanzir. Dukkan waɗannan ƙazanta ne. Ko haramtacce – wanda aka ambaci sunan wani ba Allah ba yayin yankan shi. Amma wanda matsananciyar buƙata ta kama shi, ba a kan ya yi tawaye ba, ko ya wuce haddi, to, Ubangijinka, Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.'

قُلْ لَا أَجِدُ فِي مَا أُوحِيَ إِلَيَّ مُحَرَّمًا عَلَىٰ
طَاعِمٍ يَطْعَمُهُ إِلَّا أَنْ يَكُونَ مَيْتَةً
أَوْ دَمًا مَسْفُوحًا أَوْ لَحْمَ خِنْزِيرٍ فَإِنَّهُ
رِجْسٌ أَوْ فِسْقًا أُهِلَّ لِغَيْرِ اللَّهِ بِهِ ۚ
فَمَنِ اضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَلَا عَادٍ فَإِنَّ
رَبَّكَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٤٦﴾

**147.** Kuma Mun haramta wa Yahudawa dukkan dabba mai akaifa, daga shanu da raƙuma kuwa, Mun haramta musu kitsensu, banda abin da

وَعَلَى الَّذِينَ هَادُوا حَرَّمْنَا كُلَّ ذِي
ظُفُرٍ ۖ وَمِنَ الْبَقَرِ وَالْغَنَمِ حَرَّمْنَا عَلَيْهِمْ
شُحُومَهُمَا إِلَّا مَا حَمَلَتْ ظُهُورُهُمَا

ke ɗauke a bayayyakinsu, kuma banda kayan ciki, da abin da ya cuɗanya da ƙashi. Mun saka musu ne da wannan saboda tawayensu. Kuma haƙiƙa, Mu, Masu gaskiya ne.

أَوِ الْحَوَايَا أَوْ مَا اخْتَلَطَ بِعَظْمٍ ۚ ذَٰلِكَ
جَزَيْنَاهُم بِبَغْيِهِمْ ۖ وَإِنَّا لَصَادِقُونَ ﴿١٤٧﴾

**148.** To, idan suka ƙaryata ka, ce 'Ubangijinku Ma'abucin rahama yalwatacciya ne. Kuma ba za a juyar da azabarSa ba daga mutane masu laifi.'

فَإِن كَذَّبُوكَ فَقُل رَّبُّكُمْ ذُو رَحْمَةٍ
وَاسِعَةٍ ۚ وَلَا يُرَدُّ بَأْسُهُ عَنِ الْقَوْمِ
الْمُجْرِمِينَ ﴿١٤٨﴾

**149.** Waɗanda suka yi shirka za su ce, 'Da Allah ya so, da ba mu yi shirka ba, haka iyayenmu, kuma ba za mu haramta wani abu ba.' Haka waɗanda suka gabace su suka ƙaryata (Manzanni) har suka ɗanɗani azabarMu, Ce, 'Shin kuna da wani sani ne, ku fito mana da shi? Babu abin da kuke bi sai zato, kuma babu abin da kuke yi sai ƙarya.'

سَيَقُولُ الَّذِينَ أَشْرَكُوا لَوْ شَاءَ اللَّهُ
مَا أَشْرَكْنَا وَلَا آبَاؤُنَا وَلَا حَرَّمْنَا
مِن شَيْءٍ ۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ الَّذِينَ مِن
قَبْلِهِمْ حَتَّىٰ ذَاقُوا بَأْسَنَا ۗ قُلْ هَلْ
عِندَكُم مِّنْ عِلْمٍ فَتُخْرِجُوهُ لَنَا ۖ إِن
تَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ وَإِنْ أَنتُمْ إِلَّا
تَخْرُصُونَ ﴿١٤٩﴾

**150.** Ce, 'Kafa hujja mai gamsarwa tana gurin Allah. Da Ya so sai Ya shirye ku gaba ɗaya.'

قُلْ فَلِلَّهِ الْحُجَّةُ الْبَالِغَةُ ۖ فَلَوْ شَاءَ
لَهَدَاكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿١٥٠﴾

**151.** Ce, 'Ku kawo masu yi maku shaida, waɗanda ke shaida cewa Allah Ya haramta wannan.' Idan suka shaida, to kada ka shaida tare da su, kuma kada ka bi son zukatan waɗanda suka ƙaryata ayoyinMu, da waɗanda ba sa ba da gaskiya da lahira, kuma suna daidaita wani da Ubangijinsu.

قُلْ هَلُمَّ شُهَدَاءَكُمُ الَّذِينَ
يَشْهَدُونَ أَنَّ اللَّهَ حَرَّمَ هَٰذَا ۖ فَإِن
شَهِدُوا فَلَا تَشْهَدْ مَعَهُمْ ۚ وَلَا تَتَّبِعْ
أَهْوَاءَ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَالَّذِينَ
لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ وَهُم بِرَبِّهِمْ
يَعْدِلُونَ ﴿١٥١﴾ ع

**R.19**

**152.** Ce, 'Ku zo in karanta maku abin da Ubangijinku ya haramta muku, kada ku tara wani abu da Shi, kuma ku kyautata wa iyaye biyu, kuma kada ku kashe 'ya'yanku don tsoron talauci, Mu ne ke arzuta ku da su, kuma kada ku kusanci munanan ayyuka na sarari da na ɓoye, kuma kada ku kashe mai rai

قُلْ تَعَالَوْا أَتْلُ مَا حَرَّمَ رَبُّكُمْ
عَلَيْكُمْ ۖ أَلَّا تُشْرِكُوا بِهِ شَيْئًا ۖ وَ
بِالْوَالِدَيْنِ إِحْسَانًا ۖ وَلَا تَقْتُلُوا
أَوْلَادَكُم مِّنْ إِمْلَاقٍ ۖ نَّحْنُ نَرْزُقُكُمْ وَ
إِيَّاهُمْ ۖ وَلَا تَقْرَبُوا الْفَوَاحِشَ مَا ظَهَرَ

wanda Allah ya hana a kashe, sai fa a kan haƙƙi. Allah ya ba ku wannan wasicci don ku fahimta.

مِنْهَا وَمَا بَطَنَ ۚ وَلَا تَقْتُلُوا النَّفْسَ
الَّتِي حَرَّمَ اللَّهُ إِلَّا بِالْحَقِّ ۚ ذَٰلِكُمْ وَصَّاكُمْ
بِهِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُونَ ﴿١٥٢﴾

**153.** 'Kuma kada ku kusanci dukiyar maraya, sai ta hanyar da ta fi dacewa, har ya kai ƙarfinsa. Kuma ku cika ma'auni na mudu da na nauyi (sikeli) a kan adalci. Ba Ma ɗora wa mai rai nauyi sai wanda zai iya ɗauka. Kuma idan kuka yi furuci, ku yi adalci, ko a kan dangi ne. Kuma ku cika alƙawarin Allah. Allah ya ba ku wannan wasicci don ku lura.'

وَلَا تَقْرَبُوا مَالَ الْيَتِيمِ إِلَّا بِالَّتِي
هِيَ أَحْسَنُ حَتَّىٰ يَبْلُغَ أَشُدَّهُ ۚ وَأَوْفُوا
الْكَيْلَ وَالْمِيزَانَ بِالْقِسْطِ ۚ لَا
نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا ۚ وَإِذَا قُلْتُمْ
فَاعْدِلُوا وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰ ۚ وَبِعَهْدِ
اللَّهِ أَوْفُوا ۚ ذَٰلِكُمْ وَصَّاكُمْ بِهِ لَعَلَّكُمْ
تَذَكَّرُونَ ﴿١٥٣﴾

**154.** Kuma (ka ce) 'Wannan shi ne tafarkina madaidaici. To, ku bi shi, kuma kada ku bi waɗansu hanyoyi, sai su tarwatsa ku, ku bar tafarkinSa. Allah ya ba ku wannan wasicci don ku kiyaye kanku.'

وَأَنَّ هَٰذَا صِرَاطِي مُسْتَقِيمًا فَاتَّبِعُوهُ ۚ
وَلَا تَتَّبِعُوا السُّبُلَ فَتَفَرَّقَ بِكُمْ عَنْ
سَبِيلِهِ ۚ ذَٰلِكُمْ وَصَّاكُمْ بِهِ لَعَلَّكُمْ
تَتَّقُونَ ﴿١٥٤﴾

**155.** Kuma Mun ba Musa Littafi, don cika ni'ima ga wanda ya kyautata aiki, kuma don yin cikakken bayani kan kowane abu, kuma don shiriya da jinƙai, ko sa ba da gaskiya da haɗuwa da Ubangijinsu.

ثُمَّ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ تَمَامًا عَلَى
الَّذِي أَحْسَنَ وَتَفْصِيلًا لِكُلِّ شَيْءٍ وَ
هُدًى وَرَحْمَةً لَعَلَّهُمْ بِلِقَاءِ رَبِّهِمْ
ع ١٩ ٦ يُؤْمِنُونَ ﴿١٥٥﴾

**R.20**

**156.** Wannan kuwa Littafi ne da Muka saukar da shi, cike da albarka. To, ku bi shi, kuma ku kiyaye kanku, don ku sami rahama.

وَهَٰذَا كِتَابٌ أَنْزَلْنَاهُ مُبَارَكٌ
فَاتَّبِعُوهُ وَاتَّقُوا لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿١٥٦﴾

**157.** Don kada ku ce, 'Ai an saukar da Littafi ne kawai ga ƙungiyoyin mutane biyu a gabaninmu, kuma mu ba mu san abin da suke karantawa ba.

أَنْ تَقُولُوا إِنَّمَا أُنْزِلَ الْكِتَابُ عَلَىٰ
طَائِفَتَيْنِ مِنْ قَبْلِنَا وَإِنْ كُنَّا عَنْ
دِرَاسَتِهِمْ لَغَافِلِينَ ﴿١٥٧﴾

**158.** Ko kuma ku ce, 'Ai da an saukar da Littafi gare mu ne, da kuwa mun fi su bin shiriya.' To, hujja da shiriya da jinƙai sun zo maku daga Ubangijinku. Wanene yafi zalunci kamar wanda ya

أَوْ تَقُولُوا لَوْ أَنَّا أُنْزِلَ عَلَيْنَا الْكِتَابُ
لَكُنَّا أَهْدَىٰ مِنْهُمْ ۚ فَقَدْ جَاءَكُمْ بَيِّنَةٌ
مِنْ رَبِّكُمْ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ ۚ فَمَنْ
أَظْلَمُ مِمَّنْ كَذَّبَ بِآيَاتِ اللَّهِ وَ

ƙaryata Ayoyin Allah, kuma ya kauce musu? Za Mu saka wa waɗanda ke kauce wa AyoyinMu da mummunar azaba, a kan kaucewar da suka yi.

صَدَفَ عَنْهَا ؕ سَنَجْزِي الَّذِينَ
يَصْدِفُونَ عَنْ اٰيٰتِنَا سُوٓءَ الْعَذَابِ
بِمَا كَانُوا يَصْدِفُونَ ﴿١٥٨﴾

**159.** Wai jira suke mala'iku su zo masu, ko kuma Ubangijinka ya zo, ko kuma sashin Ayoyin Ubangijinka su zo? Ranar da sashin Ayoyin Ubangijinka za su zo, mai rai, imaninsa ba zai amfane shi ba, matuƙar bai yi imani ba kafin lokacin, ko kuma ya yi aiki nagari tare da imaninsa. Ce, 'Ku yi ta jira, mu ma muna jira.'

هَلْ يَنْظُرُونَ إِلَّآ أَنْ تَأْتِيَهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ
أَوْ يَأْتِيَ رَبُّكَ أَوْ يَأْتِيَ بَعْضُ اٰيٰتِ رَبِّكَ ؕ
يَوْمَ يَأْتِي بَعْضُ اٰيٰتِ رَبِّكَ لَا يَنْفَعُ
نَفْسًا إِيمَانُهَا لَمْ تَكُنْ اٰمَنَتْ مِنْ
قَبْلُ أَوْ كَسَبَتْ فِيٓ إِيمَانِهَا خَيْرًا ؕ قُلِ
انْتَظِرُوٓا إِنَّا مُنْتَظِرُونَ ﴿١٥٩﴾

**160.** Waɗanda suka rarraba addininsu, kuma suka kasu kashi-kashi, babu abin da ya dame ka da su. Lamarinsu yana wajen Allah kawai, kuma Zai ba su labarin abin da suka aikata.

إِنَّ الَّذِينَ فَرَّقُوا دِينَهُمْ وَكَانُوا
شِيَعًا لَسْتَ مِنْهُمْ فِي شَيْءٍ ؕ إِنَّمَآ
أَمْرُهُمْ إِلَى اللّٰهِ ثُمَّ يُنَبِّئُهُمْ بِمَا
كَانُوا يَفْعَلُونَ ﴿١٦٠﴾

**161.** Wanda ya zo da aiki nagari, yana da kwatankwacinsa sau goma; wanda ya zo da mummunan aiki kuwa, kwatankwacinsa kaɗai za a saka masa kuma ba za a cuci kowa ba.

مَنْ جَآءَ بِالْحَسَنَةِ فَلَهُ عَشْرُ أَمْثَالِهَا ۚ
وَمَنْ جَآءَ بِالسَّيِّئَةِ فَلَا يُجْزٰٓى إِلَّا
مِثْلَهَا وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١٦١﴾

**162.** Ce, 'Ni Ubangijina ya shirye ni kan tafarki madaidaici, addini madaidaici, addinin Ibrahima, mai tsayuwa kan gaskiya; bai kasance daga cikin mushrikai ba.'

قُلْ إِنَّنِي هَدٰىنِي رَبِّيٓ إِلٰى صِرَاطٍ
مُسْتَقِيمٍ ۚ دِينًا قِيَمًا مِلَّةَ إِبْرٰهِيمَ
حَنِيفًا ۚ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٦٢﴾

**163.** Ce, 'Sallata da sadaukar da kaina da rayuwata da mutuwata, duk saboda Allah ne, Ubangijin talikai.'

قُلْ إِنَّ صَلَاتِي وَنُسُكِي وَمَحْيَايَ وَ
مَمَاتِي لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِينَ ﴿١٦٣﴾

**164.** 'Babu abokan tarayya gare Shi. Da wannan aka umarceni, kuma ni ne farkon masu miƙa wuya ga Allah.'

لَا شَرِيكَ لَهُ ۚ وَبِذٰلِكَ أُمِرْتُ وَأَنَا أَوَّلُ
الْمُسْلِمِينَ ﴿١٦٤﴾

**165.** Ce, 'Yaya zan nemi wani ubangiji banda Allah, alhali Shi ne Ubangijin kowane abu?' Dukkan mai rai ba zai

قُلْ أَغَيْرَ اللّٰهِ أَبْغِي رَبًّا وَهُوَ رَبُّ كُلِّ
شَيْءٍ ؕ وَلَا تَكْسِبُ كُلُّ نَفْسٍ إِلَّا عَلَيْهَا ۚ

وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِّزْرَ اُخْرٰى ۚ ثُمَّ اِلٰى
رَبِّكُمْ مَّرْجِعُكُمْ فَيُنَبِّئُكُمْ
بِمَا كُنْتُمْ فِيْهِ تَخْتَلِفُوْنَ ﴿١٦٥﴾

yi mummunan aiki ba, sai don ya cuci kansa, kuma mai ɗaukar nauyi ba zai ɗauki nauyin wani ba banda tasa, kuma za a mai da ku wajen Ubangijinku, kuma Zai ba ku labarin abin da kuka yi saɓani a kai.

وَهُوَ الَّذِيْ جَعَلَكُمْ خَلٰٓئِفَ الْاَرْضِ
وَرَفَعَ بَعْضَكُمْ فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجٰتٍ
لِّيَبْلُوَكُمْ فِيْ مَآ اٰتٰىكُمْ ۗ اِنَّ رَبَّكَ
سَرِيْعُ الْعِقَابِ ۖ وَاِنَّهٗ لَغَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٦٦﴾

**166.** Kuma Shi ne ya sa kuka zama masu maye wa waɗansu a ban ƙasa, kuma Ya ɗaukaka darajojin sashinku bisa sashi, don Ya jarraba ku, game da abin da Ya ba ku. Haƙiƙa, Ubangijinka Mai saurin azaba ne, kuma haƙiƙa, Shi, Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.



أياتها ٢٠٧ — سُوْرَةُ الْأَعْرَافِ مَكِّيَّةٌ ٧ — ركوعاتها ٢٤



## SŪRATUL A'RĀF

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 207)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Alif Lam Mim Sad.*

الٓمّٓصٓ ﴿٢﴾

**3.** Wannan Littafi ne, an saukar da shi gare ka, to kada ƙunci ya kasance a zuciyarka game da shi, (an saukar da shi gare ka) don ka yi gargaɗi da shi, kuma don ya zama tunatarwa ga masu imani.

كِتٰبٌ اُنْزِلَ اِلَيْكَ فَلَا يَكُنْ فِيْ صَدْرِكَ حَرَجٌ مِّنْهُ لِتُنْذِرَ بِهٖ وَذِكْرٰى لِلْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٣﴾

**4.** Ku bi abin da aka saukar gare ku daga Ubangijinku, kuma kada ku bi waɗansu masoya maimakonSa. Amma kaɗan kuke karɓar gargaɗi.

اِتَّبِعُوْا مَآ اُنْزِلَ اِلَيْكُمْ مِّنْ رَّبِّكُمْ وَلَا تَتَّبِعُوْا مِنْ دُوْنِهٖٓ اَوْلِيَآءَ ۭ قَلِيْلًا مَّا تَذَكَّرُوْنَ ﴿٤﴾

**5.** Da yawa alƙaryar da Muka halakar da ita, sai azabarMu ta zo musu cikin dare, ko loƙacin da suke ƙailula. (barcin rana).

وَكَمْ مِّنْ قَرْيَةٍ اَهْلَكْنٰهَا فَجَآءَهَا بَاْسُنَا بَيَاتًا اَوْ هُمْ قَآئِلُوْنَ ﴿٥﴾

**6.** Lokacin da azabarMu ta zo musu, babu kukan da suka yi face cewa, 'Haƙiƙa, mu, masu laifi ne.'

فَمَا كَانَ دَعْوٰىهُمْ اِذْ جَآءَهُمْ بَاْسُنَآ اِلَّآ اَنْ قَالُوْٓا اِنَّا كُنَّا ظٰلِمِيْنَ ﴿٦﴾

**7.** To, za mu tambayi waɗanda aka yi aike zuwa gare su, kuma za Mu tambayi ma'aika.

فَلَنَسْـَٔلَنَّ الَّذِيْنَ اُرْسِلَ اِلَيْهِمْ وَلَنَسْـَٔلَنَّ الْمُرْسَلِيْنَ ﴿٧﴾

**8.** Kuma za Mu ba su labari a kan sani, don ba fakuwa Muka yi ba.

فَلَنَقُصَّنَّ عَلَيْهِمْ بِعِلْمٍ وَّمَا كُنَّا غَآئِبِيْنَ ﴿٨﴾

**9.** Auna nauyin ayyuka a wannan rana zai kasance a kan gaskiya. Waɗanda

وَالْوَزْنُ يَوْمَئِذِ ۨالْحَقُّ ۚ فَمَنْ

* 2. Ni ne Allah, Masani, Mai bayani !

ثَقُلَتْ مَوَازِينُهُ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿٩﴾

ma'aunansu suka yi nauyi, to, su ne masu rabauta.

وَمَنْ خَفَّتْ مَوَازِينُهُ فَأُولَٰئِكَ الَّذِينَ خَسِرُوا أَنْفُسَهُمْ بِمَا كَانُوا بِآيَاتِنَا يَظْلِمُونَ ﴿١٠﴾

**10.** Waɗanda ma'aunansu suka yi sako-sako kuwa, to, su ne waɗanda suka yi asarar rayukansu saboda zalinci da suka yi game da ayoyinMu.

وَلَقَدْ مَكَّنَّاكُمْ فِي الْأَرْضِ وَجَعَلْنَا لَكُمْ فِيهَا مَعَايِشَ ۗ قَلِيلًا مَا تَشْكُرُونَ ﴿١١﴾ ع

**11.** Haƙiƙa, Mun kafa ku a doron ƙasa, kuma Mun ba ku hanyoyin rayuwa a cikinta. Kaɗan kuke yin godiya.

**R.2**

وَلَقَدْ خَلَقْنَاكُمْ ثُمَّ صَوَّرْنَاكُمْ ثُمَّ قُلْنَا لِلْمَلَائِكَةِ اسْجُدُوا لِآدَمَ فَسَجَدُوا إِلَّا إِبْلِيسَ لَمْ يَكُنْ مِنَ السَّاجِدِينَ ﴿١٢﴾

**12.** Kuma Mun halicce ku, sa'annan Muka ba ku kamanni na musamman, sa'annan Muka ce wa mala'iku, ‘Ku miƙa wuya ga Adam;’ sai suka miƙa wuya. Amma Iblis bai zama daga cikin masu miƙa wuya ba.

قَالَ مَا مَنَعَكَ أَلَّا تَسْجُدَ إِذْ أَمَرْتُكَ ۖ قَالَ أَنَا خَيْرٌ مِنْهُ خَلَقْتَنِي مِنْ نَارٍ وَخَلَقْتَهُ مِنْ طِينٍ ﴿١٣﴾

**13.** Allah ya ce, ‘Menene ya hana ka, ka miƙa wuya yayin da na umarce ka?’ ya ce, ‘Ni ne na fi shi. Ka halicce ni da wuta, shi kuwa ka halicce shi daga taɓo.’

قَالَ فَاهْبِطْ مِنْهَا فَمَا يَكُونُ لَكَ أَنْ تَتَكَبَّرَ فِيهَا فَاخْرُجْ إِنَّكَ مِنَ الصَّاغِرِينَ ﴿١٤﴾

**14.** Allah ya ce, ‘To, sauka daga cikinta. Ba ka da haƙƙi ka yi girman kai cikinta. Fice, tabbas ka zama cikin ƙasƙantattu.’

قَالَ أَنْظِرْنِي إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ﴿١٥﴾

**15.** Ya ce, ‘Ka yi mini jinkiri zuwa ranar da za a tashe su.’

قَالَ إِنَّكَ مِنَ الْمُنْظَرِينَ ﴿١٦﴾

**16.** Allah ya ce, ‘Kana cikin waɗanda za a jinkirtar musu.’

قَالَ فَبِمَا أَغْوَيْتَنِي لَأَقْعُدَنَّ لَهُمْ صِرَاطَكَ الْمُسْتَقِيمَ ﴿١٧﴾

**17.** Ya ce, ‘Tun da ka halakar da ni, zan zauna kan tafarkinKa madaidaici, na jira su.

ثُمَّ لَآتِيَنَّهُمْ مِنْ بَيْنِ أَيْدِيهِمْ وَمِنْ خَلْفِهِمْ وَعَنْ أَيْمَانِهِمْ وَعَنْ

**18.** ‘Kuma zan zo musu ta gabansu da bayansu, da ta hannuwansu na dama da hannuwansu na hagu, kuma ba za

Ka sami mafi yawansu masu godiya ba.'

شَمَآئِلِهِمْ ۖ وَلَا تَجِدُ أَكْثَرَهُمْ شَٰكِرِينَ ﴿١٨﴾

**19.** Allah ya ce, 'Fita daga cikinta, kana marar daraja, korarre. Duk wanda ya bi ka daga cikinsu, Zan cika wutar Jahannama da ku gaba ɗaya.'

قَالَ اخْرُجْ مِنْهَا مَذْءُومًا مَّدْحُورًا ۖ لَّمَن
تَبِعَكَ مِنْهُمْ لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكُمْ
أَجْمَعِينَ ﴿١٩﴾

**20.** 'Kai Adam kuwa, zauna kai da matarka cikin lambu, kuma ku ci ta inda duk kuke so. Amma kada ku kusanci wannan itaciya, don sai ku zama daga cikin masu aikata laifi.'

وَيَٰٓـَٔادَمُ اسْكُنْ أَنتَ وَزَوْجُكَ الْجَنَّةَ
فَكُلَا مِنْ حَيْثُ شِئْتُمَا وَلَا تَقْرَبَا هَٰذِهِ
الشَّجَرَةَ فَتَكُونَا مِنَ الظَّٰلِمِينَ ﴿٢٠﴾

**21.** Sai Shaiɗan ya ba su mummunar shawara, don ya kware musu abin jin kunyarsu wanda aka ɓoye masu. Kuma ya ce, 'Ubangijinku bai hana ku kusantar wannan itaciya ba, sai don kada ku zama mala'iku biyu, ko kuma ku zama daga cikin masu rayuwa din-din-din.'

فَوَسْوَسَ لَهُمَا الشَّيْطَٰنُ لِيُبْدِيَ لَهُمَا مَا
وُۥرِيَ عَنْهُمَا مِن سَوْءَٰتِهِمَا وَقَالَ مَا
نَهَىٰكُمَا رَبُّكُمَا عَنْ هَٰذِهِ الشَّجَرَةِ إِلَّآ أَن
تَكُونَا مَلَكَيْنِ أَوْ تَكُونَا مِنَ الْخَٰلِدِينَ ﴿٢١﴾

**22.** Kuma ya rantse musu cewa, 'Ni mai nasiha ne da zuciya ɗaya a gare ku.'

وَقَاسَمَهُمَآ إِنِّي لَكُمَا لَمِنَ النَّٰصِحِينَ ﴿٢٢﴾

**23.** Sai ya ingiza su saboda yaudara. Yayin da suka ɗanɗani itaciya, sai abin jin-kunyarsu ya bayyana gare su, suka soma rufe kansu da ganyayyakin cikin Lambu. Ubangijinsu ya kira su yana cewa, 'Shin Ban hana ku kusantar wannan itaciya ba? Kuma Ban ce da ku, Shaiɗan bayyanannen maƙiyinku ne ba?'

فَدَلَّىٰهُمَا بِغُرُورٍ ۚ فَلَمَّا ذَاقَا الشَّجَرَةَ
بَدَتْ لَهُمَا سَوْءَٰتُهُمَا وَطَفِقَا يَخْصِفَانِ
عَلَيْهِمَا مِن وَرَقِ الْجَنَّةِ ۖ وَنَادَىٰهُمَا
رَبُّهُمَآ أَلَمْ أَنْهَكُمَا عَن تِلْكُمَا الشَّجَرَةِ
وَأَقُل لَّكُمَآ إِنَّ الشَّيْطَٰنَ لَكُمَا عَدُوٌّ
مُّبِينٌ ﴿٢٣﴾

**24.** Suka ce, 'Ubangijinmu, mun cuci kanmu. Idan ba Ka yafe mana ba, kuma Ka yi mana rahama, haƙiƙa,za mu zama daga cikin masu taɓewa.'

قَالَا رَبَّنَا ظَلَمْنَآ أَنفُسَنَا وَإِن لَّمْ تَغْفِرْ
لَنَا وَتَرْحَمْنَا لَنَكُونَنَّ مِنَ الْخَٰسِرِينَ ﴿٢٤﴾

**25.** Allah ya ce, 'Ku fita sashinku zai zama maƙiyi ga sashi, kuma a cikin

قَالَ اهْبِطُوا بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۖ وَ

لَكُمْ فِي الْاَرْضِ مُسْتَقَرٌّ وَّمَتَاعٌ اِلٰى
حِيْنٍ ﴿٢٥﴾

ƙasa, kuna da mazauni da abin rayuwa zuwa wani loƙaci.’

قَالَ فِيْهَا تَحْيَوْنَ وَفِيْهَا تَمُوْتُوْنَ وَ
ع مِنْهَا تُخْرَجُوْنَ ﴿٢٦﴾

**26.** Ya ce, ‘A cikinta za ku rayu, kuma a cikinta za ku mutu, kuma daga cikinta za a fito da ku.’

**R.3**

يٰبَنِيْٓ اٰدَمَ قَدْ اَنْزَلْنَا عَلَيْكُمْ
لِبَاسًا يُّوَارِيْ سَوْاٰتِكُمْ وَرِيْشًا ؕ وَ
لِبَاسُ التَّقْوٰى ۙ ذٰلِكَ خَيْرٌ ؕ ذٰلِكَ
مِنْ اٰيٰتِ اللّٰهِ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُوْنَ ﴿٢٧﴾

**27.** Ya ku 'ya'yan Adam, haƙiƙa, Mun sauko maku da tufafi, wanda ke rufe tsiraicinku, kuma da kayan ado, amma tufafin tsoron Allah, shi ne mafifici. Wannan yana daga cikin Ayoyin Allah, don su riƙa tunawa.

يٰبَنِيْٓ اٰدَمَ لَا يَفْتِنَنَّكُمُ الشَّيْطٰنُ كَمَآ
اَخْرَجَ اَبَوَيْكُمْ مِّنَ الْجَنَّةِ يَنْزِعُ
عَنْهُمَا لِبَاسَهُمَا لِيُرِيَهُمَا سَوْاٰتِهِمَا ؕ
اِنَّهٗ يَرٰىكُمْ هُوَ وَقَبِيْلُهٗ مِنْ حَيْثُ
لَا تَرَوْنَهُمْ ؕ اِنَّا جَعَلْنَا الشَّيٰطِيْنَ
اَوْلِيَآءَ لِلَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٢٨﴾

**28.** Ya ku 'ya'yan Adam, kada ku bari Shaiɗan ya fitine ku, kamar yadda ya fitar da iyayenku biyu daga Lambu, yana tuɓe musu tufafinsu don ya nuna musu abin jin-kunyarsu. Haƙiƙa, shi da ƙabilarsa suna ganinku ta inda ba kwa ganinsu. Mu, Mun sa Shaiɗanu su zama abokan waɗanda ba sa ba da gaskiya.

وَاِذَا فَعَلُوْا فَاحِشَةً قَالُوْا وَجَدْنَا
عَلَيْهَآ اٰبَآءَنَا وَاللّٰهُ اَمَرَنَا بِهَا ؕ قُلْ اِنَّ
اللّٰهَ لَا يَاْمُرُ بِالْفَحْشَآءِ ؕ اَتَقُوْلُوْنَ عَلَى
اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٢٩﴾

**29.** Idan suka aikata mummunan aiki, sai su ce, ‘Mun tarar da iyayenmu a kan sa, kuma Allah ya umarce mu da shi.’ Ce, ‘Allah ba ya umarni da mummunan aiki. Yaya kuke faɗar abin da ba ku sani ba game da Allah?’

قُلْ اَمَرَ رَبِّيْ بِالْقِسْطِ قف وَاَقِيْمُوْا
وُجُوْهَكُمْ عِنْدَ كُلِّ مَسْجِدٍ وَّادْعُوْهُ
مُخْلِصِيْنَ لَهُ الدِّيْنَ ۬ كَمَا بَدَاَكُمْ
تَعُوْدُوْنَ ﴿٣٠﴾

**30.** Ce, ‘Ubangijina ya yi umarni da adalci. Kuma ku tsai da fuskokinku inda duk masallaci yake,ku kira Shi, kuna masu tsarkake addini gare Shi. Za ku koma yadda ya fara halittar ku.’

فَرِيْقًا هَدٰى وَفَرِيْقًا حَقَّ عَلَيْهِمُ
الضَّلٰلَةُ ؕ اِنَّهُمُ اتَّخَذُوا الشَّيٰطِيْنَ
اَوْلِيَآءَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَيَحْسَبُوْنَ
اَنَّهُمْ مُّهْتَدُوْنَ ﴿٣١﴾

**31.** Ya shiryi waɗansu, waɗansu kuwa ɓata ta wajaba a kansu. Su ne suka riƙi shaiɗanu abokai, amma suna zato a kan shiriya suke.

يٰبَنِيْٓ اٰدَمَ خُذُوْا زِيْنَتَكُمْ عِنْدَ كُلِّ

**32.** Ya ku 'ya'yan Adam, ku yi adonku lokacin tafiya kowane masallaci, kuma

ku ci ku sha, amma kada ku yi ɓarna, haƙiƙa, Shi baya son maɓarnata.

مَسْجِدٍ وَّكُلُوْا وَاشْرَبُوْا وَلَا تُسْرِفُوْا ۚ
اِنَّهٗ لَا يُحِبُّ الْمُسْرِفِيْنَ ۝٣٢ ع

**R.4**

**33.** Ce, 'Wanene ya haramta ado wanda Allah ya fito da shi ga bayinsa, kuma da daɗaɗan abubuwa na rayuwa?' Ce, 'Waɗannan halaliyar waɗanda suka ba da gaskiya ne, a rayuwar duniya, kuma a ranar lahira nasu ne su kaɗai.' Haka Muke bayyana ayoyi ga mutane masu sani.

قُلْ مَنْ حَرَّمَ زِيْنَةَ اللّٰهِ الَّتِيْٓ اَخْرَجَ
لِعِبَادِهٖ وَالطَّيِّبٰتِ مِنَ الرِّزْقِ ۭ قُلْ هِيَ
لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا خَالِصَةً
يَّوْمَ الْقِيٰمَةِ ۭ كَذٰلِكَ نُفَصِّلُ الْاٰيٰتِ
لِقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ۝٣٣

**34.** Ce, abin da Ubangijina ya haramta kawai, munanan ayyuka na sarari da na ɓoye, da laifi da zalinci ba a kan haƙƙi ba. Kuma Ya haramta ku yi wa Allah tarayya da abin da bai saukar da hujja a kai ba, haka, faɗan abin da ba ku sani ba game da Allah.

قُلْ اِنَّمَا حَرَّمَ رَبِّيَ الْفَوَاحِشَ مَا ظَهَرَ
مِنْهَا وَمَا بَطَنَ وَالْاِثْمَ وَالْبَغْيَ بِغَيْرِ
الْحَقِّ وَاَنْ تُشْرِكُوْا بِاللّٰهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ بِهٖ
سُلْطٰنًا وَّاَنْ تَقُوْلُوْا عَلَى اللّٰهِ مَا لَا
تَعْلَمُوْنَ ۝٣٤

**35.** Kowace al'umma tana da lokaci ƙayyadadde, kuma idan lokacinta ya zo, mutanenta ba za su yi jinkiri ba, daidai da ƙiftawar ido, kuma ba za su gabace shi ba.

وَلِكُلِّ اُمَّةٍ اَجَلٌ ۚ فَاِذَا جَآءَ اَجَلُهُمْ لَا
يَسْتَاْخِرُوْنَ سَاعَةً وَّلَا يَسْتَقْدِمُوْنَ ۝٣٥

**36.** Ya ku 'ya'yan Adam, idan Manzanni daga cikinku suka zo maku, suna bayyana maku AyoyiNa, duk wanda ya tsoraci Allah kuma ya gyara aikinsa babu tsoro a kansu, kuma ba za su yi baƙin ciki ba.

يٰبَنِيْٓ اٰدَمَ اِمَّا يَاْتِيَنَّكُمْ رُسُلٌ مِّنْكُمْ
يَقُصُّوْنَ عَلَيْكُمْ اٰيٰتِيْ ۙ فَمَنِ اتَّقٰى وَ
اَصْلَحَ فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ
يَحْزَنُوْنَ ۝٣٦

**37.** Waɗanda suka ƙaryata AyoyinMu kuwa, kuma suka yi musu girman kai, waɗannan su ne 'yan Wuta, za su zauna a cikinta.

وَالَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا وَاسْتَكْبَرُوْا
عَنْهَآ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ ۚ هُمْ فِيْهَا
خٰلِدُوْنَ ۝٣٧

**38.** Wanene mafi zalinci kamar wanda ya ƙaga wa Allah ƙarya, ko ya ƙaryata AyoyinSa? Waɗannan za su sami rubutaccen rabonsu, sai lokacin da 'yan-aikenMu za su ɗauki ransu, su ce musu, 'Ina abin da kuke kira

فَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ
كَذِبًا اَوْ كَذَّبَ بِاٰيٰتِهٖ ۭ اُولٰٓئِكَ يَنَالُهُمْ
نَصِيْبُهُمْ مِّنَ الْكِتٰبِ ۭ حَتّٰٓى اِذَا
جَآءَتْهُمْ رُسُلُنَا يَتَوَفَّوْنَهُمْ ۙ قَالُوْٓا

maimakon Allah?’ Su ce, ‘Sun ɓace mana.’ Za su yi wa kansu shaida cewa sun kasance kafirai.

أَيْنَ مَا كُنتُمْ تَدْعُونَ مِن دُونِ
اللَّهِ ۖ قَالُوا ضَلُّوا عَنَّا وَشَهِدُوا عَلَىٰ
أَنفُسِهِمْ أَنَّهُمْ كَانُوا كَافِرِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** Allah zai ce, ‘Ku shiga cikin al'ummai waɗanda suka shuɗe gabaninku daga cikin aljanu da mutane a cikin wuta.’ Duk lokacin da wata al’umma ta shiga, sai ta tsine wa 'yar'uwarta, sai lokacin da suka haɗu gaba ɗaya a cikinta, ta ƙarshensu ta faɗa game da ta farkonsu, ‘Ya Ubangijinmu, waɗannan ne suka ɓatar da mu, to ka ninka musu azabar Wuta.’ Sai ya ce, ‘Kowanne yana da ninkin azaba, amma ba ku sani ba.’

قَالَ ادْخُلُوا فِي أُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِن
قَبْلِكُم مِّنَ الْجِنِّ وَالْإِنسِ فِي النَّارِ ۖ
كُلَّمَا دَخَلَتْ أُمَّةٌ لَّعَنَتْ أُخْتَهَا ۖ حَتَّىٰ إِذَا
ادَّارَكُوا فِيهَا جَمِيعًا قَالَتْ أُخْرَاهُمْ
لِأُولَاهُمْ رَبَّنَا هَٰؤُلَاءِ أَضَلُّونَا فَآتِهِمْ
عَذَابًا ضِعْفًا مِّنَ النَّارِ ۖ قَالَ لِكُلٍّ
ضِعْفٌ وَلَٰكِن لَّا تَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

**40.** Kuma ta farkonsu za ta ce wa ta ƙarshensu, ‘Ba ku da wani fifiko a kanmu, ku ɗanɗani azaba saboda abin da kuka aikata.’

وَقَالَتْ أُولَاهُمْ لِأُخْرَاهُمْ فَمَا كَانَ لَكُمْ
عَلَيْنَا مِن فَضْلٍ فَذُوقُوا الْعَذَابَ بِمَا
كُنتُمْ تَكْسِبُونَ ﴿٤٠﴾ ع

**R.5**

**41.** Waɗanda suka ƙaryata AyoyinMu, kuma suka yi musu girman kai, ba za a buɗe musu ƙofofin sama ba, kuma ba za su shiga aljanna ba, sai fa idan raƙumi zai iya shiga kafar allura. Haka Muke saka wa masu tsananin laifi.

إِنَّ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَاسْتَكْبَرُوا
عَنْهَا لَا تُفَتَّحُ لَهُمْ أَبْوَابُ السَّمَاءِ وَلَا
يَدْخُلُونَ الْجَنَّةَ حَتَّىٰ يَلِجَ الْجَمَلُ فِي سَمِّ
الْخِيَاطِ ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُجْرِمِينَ ﴿٤١﴾

**42.** Suna da shinfiɗa ta Wuta, kuma sama da su akwai rufi. Haka Muke saka wa masu zalinci.

لَهُم مِّن جَهَنَّمَ مِهَادٌ وَمِن فَوْقِهِمْ
غَوَاشٍ ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي الظَّالِمِينَ ﴿٤٢﴾

**43.** Amma waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari - ba ma ɗora wa mai rai sai abin da zai iya - waɗannan su ne 'yan Aljanna, za su dauwama cikinta.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَا
نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ
الْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Kuma Mu fitar da abin da ke cikin zukatansu na gaba da ƙullata Koramu na gudana a ƙarƙashinsu. Kuma za su ce, ‘Dukkan yabo ya tabbata ga Allah Wanda ya shiryar da mu zuwa ga

وَنَزَعْنَا مَا فِي صُدُورِهِم مِّنْ غِلٍّ
تَجْرِي مِن تَحْتِهِمُ الْأَنْهَارُ ۖ وَقَالُوا
الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي هَدَانَا لِهَٰذَا وَ
مَا كُنَّا لِنَهْتَدِيَ لَوْلَا أَنْ هَدَانَا اللَّهُ ۖ

wannan. Ba don Allah ya shirye mu ba, ba za mu shiriya ba. Haƙiƙa, Manzannin Ubangijinmu sun zo da gaskiya.' Sai a kira su ana cewa, 'Wannan ita ce Aljanna wadda aka sa kuka ci gajiyarta, saboda aikin da kuka yi.'

لَقَدْ جَآءَتْ رُسُلُ رَبِّنَا بِالْحَقِّ ۖ وَ
نُوْدُوْٓا اَنْ تِلْكُمُ الْجَنَّةُ اُوْرِثْتُمُوْهَا
بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Kuma 'yan Aljanna za su kira 'yan Wuta, su ce, 'Mun sami alƙawarin da Ubangijinmu ya yi mana ya zama gaskiya. Shin kun sami alƙawarin da Ubangijinku ya yi ya zama gaskiya?' Su ce, 'E' Sai mai sanarwa ya ba da sanarwa tsakaninsu cewa, 'Tsinewar Allah ta tabbata kan masu laifi.'

وَ نَادٰٓى اَصْحٰبُ الْجَنَّةِ اَصْحٰبَ النَّارِ
اَنْ قَدْ وَجَدْنَا مَا وَعَدَنَا رَبُّنَا حَقًّا
فَهَلْ وَجَدْتُّمْ مَّا وَعَدَ رَبُّكُمْ حَقًّا ۖ
قَالُوْا نَعَمْ ۚ فَاَذَّنَ مُؤَذِّنٌۢ بَيْنَهُمْ اَنْ
لَّعْنَةُ اللّٰهِ عَلَى الظّٰلِمِيْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Waɗanda ke hana mutane bin hanyar Allah, kuma suna neman karkatar da ita, kuma ba sa ba da gaskiya da ranar Lahira.

الَّذِيْنَ يَصُدُّوْنَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَ
يَبْغُوْنَهَا عِوَجًا ۚ وَ هُمْ بِالْاٰخِرَةِ
كٰفِرُوْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** To, akwai kariya tsakaninsu, kuma a kan benayen Sama (Aljanna) akwai maza waɗanda ke gane kowa da alamarsu. Za su kira 'yan Aljanna su ce, 'Aminci ya tabbata gare ku.' Ba su shiga cikinta ba tukuna, suna cikin fatan shiga ne.

وَ بَيْنَهُمَا حِجَابٌ ۚ وَ عَلَى الْاَعْرَافِ
رِجَالٌ يَّعْرِفُوْنَ كُلًّاۢ بِسِيْمٰىهُمْ ۚ وَنَادَوْا
اَصْحٰبَ الْجَنَّةِ اَنْ سَلٰمٌ عَلَيْكُمْ ۗ لَمْ
يَدْخُلُوْهَا وَ هُمْ يَطْمَعُوْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Idan aka juyar da idanuwansu (su 'yan Aljanna) wajen da 'yan Wuta suke, sai su ce, 'Ya Ubangijinmu, kada ka saka mu cikin azzaluman mutane.'

وَاِذَا صُرِفَتْ اَبْصَارُهُمْ تِلْقَآءَ اَصْحٰبِ
النَّارِ ۙ قَالُوْا رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا مَعَ الْقَوْمِ
الظّٰلِمِيْنَ ﴿٤٨﴾

**R.6**

**49.** Mutanen Benayen Sama za su kira wasu maza da za su shaida su da alamarsu, su ce, "Yawanku da girman kan da kuka yi, bai amfana muku komai ba.'

وَ نَادٰٓى اَصْحٰبُ الْاَعْرَافِ رِجَالًا
يَّعْرِفُوْنَهُمْ بِسِيْمٰىهُمْ قَالُوْا مَآ اَغْنٰى
عَنْكُمْ جَمْعُكُمْ وَ مَا كُنْتُمْ
تَسْتَكْبِرُوْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** 'Waɗannan ɗin ne kuka rantse cewa Allah ba zai ba su jinƙai ba? (Allah zai ce) 'To, ku shiga Aljanna,

اَهٰٓؤُلَآءِ الَّذِيْنَ اَقْسَمْتُمْ لَا يَنَالُهُمُ
اللّٰهُ بِرَحْمَةٍ ۖ اُدْخُلُوا الْجَنَّةَ لَا خَوْفٌ

babu tsoro kanku, kuma ba za ku yi baƙin ciki ba.”

عَلَيْكُمْ وَلَآ أَنْتُمْ تَحْزَنُوْنَ ﴿٥٠﴾

**51.** Sai 'yan Wuta su kira 'yan Aljanna, su ce, ‘Ku kwararo mana ruwa, ko wani abu daga abin da Allah ya ba ku.’ Su kuma su ce, “Duk biyun Allah ya haramta su ga kafirai-

وَنَادٰٓى أَصْحٰبُ النَّارِ أَصْحٰبَ الْجَنَّةِ أَنْ أَفِيْضُوْا عَلَيْنَا مِنَ الْمَآءِ أَوْ مِمَّا رَزَقَكُمُ اللّٰهُ ۚ قَالُوْٓا إِنَّ اللّٰهَ حَرَّمَهُمَا عَلَى الْكٰفِرِيْنَ ﴿٥١﴾

**52.** ‘Waɗanda suka riƙi addininsu wasa da shaƙatawa, kuma rayuwar duniya ta ruɗe su.” A yau za Mu manta su kamar yadda suka manta haɗuwa da wannan ranar tasu, kuma saboda sun yi musun AyoyinMu.

الَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا دِيْنَهُمْ لَهْوًا وَّلَعِبًا وَّغَرَّتْهُمُ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا ۚ فَالْيَوْمَ نَنْسٰهُمْ كَمَا نَسُوْا لِقَآءَ يَوْمِهِمْ هٰذَا ۙ وَمَا كَانُوْا بِاٰيٰتِنَا يَجْحَدُوْنَ ﴿٥٢﴾

**53.** Haƙiƙa, Mun zo masu da Littafi wanda Muka bayyana shi ƙunshe da ilimi, don shiriya da jinƙai ga mutane masu imani.

وَلَقَدْ جِئْنٰهُمْ بِكِتٰبٍ فَصَّلْنٰهُ عَلٰى عِلْمٍ هُدًى وَّرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿٥٣﴾

**54.** Babu abin da suke jira sai tabbatar alƙawarin da ke ƙunshe cikinsa. Ranar da tabbatar alƙawarin da ke ƙunshe cikinsa za ta wakana, waɗanda suka manta shi a da, za su ce, ‘Haƙiƙa, Manzannin Ubangijinmu sun zo da gaskiya. Shin muna da masu ceto, su cece mu, ko kuma za a mai da mu don mu yi aiki ba irin wanda muka yi ba?’ Sun yi asarar rayukansu kuma ƙagen da suka yi duk ya ɓace musu.

هَلْ يَنْظُرُوْنَ إِلَّا تَأْوِيْلَهُ ۚ يَوْمَ يَأْتِيْ تَأْوِيْلُهُ يَقُوْلُ الَّذِيْنَ نَسُوْهُ مِنْ قَبْلُ قَدْ جَآءَتْ رُسُلُ رَبِّنَا بِالْحَقِّ ۚ فَهَلْ لَّنَا مِنْ شُفَعَآءَ فَيَشْفَعُوْا لَنَآ أَوْ نُرَدُّ فَنَعْمَلَ غَيْرَ الَّذِيْ كُنَّا نَعْمَلُ ۚ قَدْ خَسِرُوْٓا أَنْفُسَهُمْ وَضَلَّ عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَفْتَرُوْنَ ﴿٥٤﴾ ع ٦/١٣

**R.7**

**55.** Haƙiƙa, Ubangijinku Shi ne Allah, Wanda ya halicci sammai da ƙasa cikin kwana shida, (kwanaki irin na Allah) sa’annan kuma Ya daidaita a Al’arshi, dare ya rufe lokacin rana, yana bibiyarsa cikin sauri. Kuma Ya halicci rana da wata da taurari suna masu dukufa kan aiki bisa umarninSa. Haƙiƙa, halitta da tafiyar da dukkan

إِنَّ رَبَّكُمُ اللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضَ فِيْ سِتَّةِ أَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوٰى عَلَى الْعَرْشِ ۗ يُغْشِى الَّيْلَ النَّهَارَ يَطْلُبُهُ حَثِيْثًا ۙ وَّالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ وَالنُّجُوْمَ مُسَخَّرٰتٍ بِأَمْرِهِ ۗ أَلَا لَهُ الْخَلْقُ وَ

lamarin halitta naSa ne. Allah Ubangijin halittu ya tabbata Mai albarka.

الْأَمْرُ ۗ تَبَارَكَ اللَّهُ رَبُّ الْعَالَمِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** Ku kira Ubangijinku cikin ƙasƙantar da kai kuma a ɓoye. Haƙiƙa, Shi ba ya son masu ta'adi. (shishshigi).

ادْعُوا رَبَّكُمْ تَضَرُّعًا وَخُفْيَةً ۚ إِنَّهُ لَا
يُحِبُّ الْمُعْتَدِينَ ﴿٥٦﴾

**57.** Kuma kada ku yi ɓarna a ƙasa bayan an gyara ta, kuma ku kira Shi don jin tsoronSa kuma da kwaɗayin rahamarSa. Haƙiƙa, rahamar Allah kusa take da masu aiki nagari.

وَلَا تُفْسِدُوا فِي الْأَرْضِ بَعْدَ إِصْلَاحِهَا
وَادْعُوهُ خَوْفًا وَطَمَعًا ۚ إِنَّ رَحْمَتَ
اللَّهِ قَرِيبٌ مِنَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٥٧﴾

**58.** Shi ne Wanda ke sako iskoki ɗauke da albishir gabanin saukar rahamarSa, sai lokacin da suka ɗauko giza-gizai masu nauyi, sai Mu kora su zuwa ga ƙasa matacciya, sai Mu saukar da ruwa da shi, kuma da shi Muke fitar da dukkan 'ya'yan itatuwa. Kamar haka za Mu fitar da matattu don ku tuna.

وَهُوَ الَّذِي يُرْسِلُ الرِّيَاحَ بُشْرًا بَيْنَ
يَدَيْ رَحْمَتِهِ ۖ حَتَّىٰ إِذَا أَقَلَّتْ سَحَابًا
ثِقَالًا سُقْنَاهُ لِبَلَدٍ مَيِّتٍ فَأَنْزَلْنَا
بِهِ الْمَاءَ فَأَخْرَجْنَا بِهِ مِنْ كُلِّ
الثَّمَرَاتِ ۚ كَذَٰلِكَ نُخْرِجُ الْمَوْتَىٰ
لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Kyakkyawar ƙasa amfaninta yana fitowa bisa izinin Ubangijinta, amma ƙasar da ta munana, amfaninta ba ya fitowa sai jefi-jefi. Haka Muke sarrafa Ayoyi ga mutane masu godiya.

وَالْبَلَدُ الطَّيِّبُ يَخْرُجُ نَبَاتُهُ بِإِذْنِ
رَبِّهِ ۖ وَالَّذِي خَبُثَ لَا يَخْرُجُ إِلَّا
نَكِدًا ۚ كَذَٰلِكَ نُصَرِّفُ الْآيَاتِ لِقَوْمٍ
يَشْكُرُونَ ﴿٥٩﴾ ع ٧ ١٤

**R.8**

**60.** Haƙiƙa, Mun aiki Nuhu zuwa ga mutanensa, ya ce, 'Ya ku mutanena, ku bauta wa Allah, ba ku da wani ubangiji sai Shi. Ni ina tsorar muku azabar babbar rana.'

لَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ فَقَالَ
يَا قَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُمْ مِنْ إِلَٰهٍ
غَيْرُهُ ۚ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ
يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٦٠﴾

**61.** Manyan mutanensa suka ce, 'Haƙiƙa, muna ganin ka cikin ɓata mabayyaniya.'

قَالَ الْمَلَأُ مِنْ قَوْمِهِ إِنَّا لَنَرَاكَ
فِي ضَلَالٍ مُبِينٍ ﴿٦١﴾

**62.** Ya ce, 'Ya ku mutanena, babu ɓata tare da ni, amma ni Manzo ne daga Ubangijin halittu.'

قَالَ يَا قَوْمِ لَيْسَ بِي ضَلَالَةٌ وَلَٰكِنِّي
رَسُولٌ مِنْ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٦٢﴾

**63.** Ina isar da saƙonnin Ubangijina gare ku, kuma ina yi maku nasiha, kuma na san abin da ba ku sani ba, daga wajen Allah.

اُبَلِّغُكُمْ رِسٰلٰتِ رَبِّيْ وَاَنْصَحُ لَكُمْ
وَاَعْلَمُ مِنَ اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٦٣﴾

**64.** Mamaki kuke tunatarwa daga Ubangijinku ta zo maku ta hannun namiji daga cikinku, don ya yi maku gargaɗi, kuma don ku kare kanku, kuma don a yi maku rahama?

اَوَعَجِبْتُمْ اَنْ جَآءَكُمْ ذِكْرٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ
عَلٰى رَجُلٍ مِّنْكُمْ لِيُنْذِرَكُمْ وَ
لِتَتَّقُوْا وَلَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿٦٤﴾

**65.** Sai suka ƙaryata shi, sai Muka tserar da shi da waɗanda ke tare da shi a cikin Kwami, kuma Muka nitsar da waɗanda suka ƙaryata ayoyinMu. Haƙiƙa, sun kasance mutane makafi.

فَكَذَّبُوْهُ فَاَنْجَيْنٰهُ وَالَّذِيْنَ مَعَهٗ
فِى الْفُلْكِ وَاَغْرَقْنَا الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا
بِاٰيٰتِنَا ؕ اِنَّهُمْ كَانُوْا قَوْمًا عَمِيْنَ ﴿٦٥﴾ ع ٨/٦ ١٥

**R.9**

**66.** Zuwa ga Adawa kuwa Mun aiki ɗan-uwansu Hudu. Ya ce, ‘Ya ku mutanena, ku bauta wa Allah, ba ku da wani ubangiji sai Shi. Ba za ku ji tsoronSa ba?’

وَاِلٰى عَادٍ اَخَاهُمْ هُوْدًا ؕ قَالَ يٰقَوْمِ
اعْبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمْ مِّنْ اِلٰهٍ
غَيْرُهٗ ؕ اَفَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿٦٦﴾

**67.** Sai manyan mutane waɗanda suka kafirta daga cikin mutanensa suka ce, ‘Mu ganinka muke cikin wauta, kuma muna zato kana daga cikin maƙaryata.’

قَالَ الْمَلَاُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ قَوْمِهٖۤ
اِنَّا لَنَرٰىكَ فِيْ سَفَاهَةٍ وَّاِنَّا لَنَظُنُّكَ
مِنَ الْكٰذِبِيْنَ ﴿٦٧﴾

**68.** Ya ce, “Ya ku mutanena, babu wauta tare da ni, amma ni Manzo ne daga Ubangijin halittu.

قَالَ يٰقَوْمِ لَيْسَ بِيْ سَفَاهَةٌ وَّلٰكِنِّيْ
رَسُوْلٌ مِّنْ رَّبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٦٨﴾

**69.** ‘Ina isar da saƙonnin Ubangijina gare ku, kuma ni amintaccen mai nasiha ne gare ku.

اُبَلِّغُكُمْ رِسٰلٰتِ رَبِّيْ وَاَنَا لَكُمْ نَاصِحٌ
اَمِيْنٌ ﴿٦٩﴾

**70.** ‘Mamaki kuke don tunatarwa daga Ubangijinku ta zo maku ta hannun namiji daga cikinku, don ya gargaɗe ku? Ku tuna yayin da Ya sa kuka zama masu gadon ni'imomi bayan mutanen Nuhu, kuma Ya daɗa maku ƙarfin

اَوَعَجِبْتُمْ اَنْ جَآءَكُمْ ذِكْرٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ عَلٰى
رَجُلٍ مِّنْكُمْ لِيُنْذِرَكُمْ ؕ وَاذْكُرُوْۤا اِذْ
جَعَلَكُمْ خُلَفَآءَ مِنْ بَعْدِ قَوْمِ نُوْحٍ وَّ
زَادَكُمْ فِى الْخَلْقِ بَصْۜطَةً ۚ فَاذْكُرُوْا

اٰلَآءَ اللّٰهِ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿٧٠﴾

halitta. To, ku riƙa tuna ni'imomin Allah don ku rabauta."

قَالُوْٓا اَجِئْتَنَا لِنَعْبُدَ اللّٰهَ وَحْدَهٗ وَنَذَرَ
مَا كَانَ يَعْبُدُ اٰبَآؤُنَا ۚ فَاْتِنَا بِمَا
تَعِدُنَآ اِنْ كُنْتَ مِنَ الصّٰدِقِيْنَ ﴿٧١﴾

**71.** Suka ce, 'Shin ka zo mana ne don mu bauta wa Allah Shi kaɗai, kuma mu bar abin da iyayenmu ke bauta wa? To, kawo mana abin da kake yi mana alƙawari da shi, idan kana cikin masu gaskiya.'

قَالَ قَدْ وَقَعَ عَلَيْكُمْ مِّنْ رَّبِّكُمْ رِجْسٌ
وَّ غَضَبٌ ؕ اَتُجَادِلُوْنَنِيْ فِيْٓ اَسْمَآءٍ
سَمَّيْتُمُوْهَآ اَنْتُمْ وَ اٰبَآؤُكُمْ مَّا نَزَّلَ
اللّٰهُ بِهَا مِنْ سُلْطٰنٍ ؕ فَانْتَظِرُوْٓا اِنِّيْ
مَعَكُمْ مِّنَ الْمُنْتَظِرِيْنَ ﴿٧٢﴾

**72.** Ya ce, 'Azaba da fushin Ubangijinku sun faɗa kanku. Kwa riƙa jayayya da ni a kan sunaye waɗanda kuka ambata, ku da iyayenku alhali Allah bai saukar da wata hujja a kansu ba? To, ku saurara, ni ma ina daga cikin masu saurarawa tare da ku.'

فَاَنْجَيْنٰهُ وَالَّذِيْنَ مَعَهٗ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا
وَقَطَعْنَا دَابِرَ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا
وَمَا كَانُوْا مُؤْمِنِيْنَ ﴿٧٣﴾

**73.** Sai Muka tserar da shi, da waɗanda ke tare dashi, don jinƙai daga gareMu, kuma Muka halakar da waɗanda suka ƙaryata AyoyinMu kuma ba su ba da gaskiya ba, har ƙarshensu.

**R.10**

وَاِلٰى ثَمُوْدَ اَخَاهُمْ صٰلِحًا ۘ قَالَ يٰقَوْمِ
اعْبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمْ مِّنْ اِلٰهٍ غَيْرُهٗ ؕ
قَدْ جَآءَتْكُمْ بَيِّنَةٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ ؕ هٰذِهٖ
نَاقَةُ اللّٰهِ لَكُمْ اٰيَةً فَذَرُوْهَا تَاْكُلْ
فِيْٓ اَرْضِ اللّٰهِ وَلَا تَمَسُّوْهَا بِسُوْٓءٍ
فَيَاْخُذَكُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿٧٤﴾

**74.** Zuwa ga Samudawa kuwa Mun aiki ɗan-uwansu Salihu. Ya ce, "Ya ku mutanena, ku bauta wa Allah, ba ku da wani ubangiji sai Shi. Hujja daga Ubangijinku ta zo muku -Wannan Taguwa ce ta Allah, Aya ce gare ku. To, ku bar ta, ta yi kiyo cikin ƙasar Allah, kada ku cuce ta, don kada azaba mai raɗaɗi ta danƙe ku.-

وَاذْكُرُوْٓا اِذْ جَعَلَكُمْ خُلَفَآءَ مِنْ بَعْدِ
عَادٍ وَّ بَوَّاَكُمْ فِي الْاَرْضِ تَتَّخِذُوْنَ
مِنْ سُهُوْلِهَا قُصُوْرًا وَّتَنْحِتُوْنَ الْجِبَالَ
بُيُوْتًا ۚ فَاذْكُرُوْٓا اٰلَآءَ اللّٰهِ وَلَا
تَعْثَوْا فِي الْاَرْضِ مُفْسِدِيْنَ ﴿٧٥﴾

**75.** 'Kuma ku tuna yayin da Allah ya sa kuka zama masu gadon ni'imomi bayan Adawa, kuma ya ba ku mazauni a ƙasa, kuna gina benaye cikin filayenta, kuma kuna sassaƙa duwatsu ku yi gidaje. To, ku tuna ni'imomin Allah, kada ku yi zalinci a ƙasa kuna masu baza ɓarna."

**76.** Sai manyan mutane waɗanda sukayi girman kai daga mutanensa, suka ce wa marasa ƙarfi waɗanda suka ba da gaskiya daga cikinsu, ‘Shin kun san cewa wai Salihu Manzo ne daga Ubangijinsa?’ Suka ce, ‘Mu tuni, mun ba da gaskiya da abin da aka aiko shi da shi.’

قَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا مِنْ
قَوْمِهِ لِلَّذِينَ اسْتُضْعِفُوا لِمَنْ آمَنَ
مِنْهُمْ أَتَعْلَمُونَ أَنَّ صَالِحًا مُرْسَلٌ
مِنْ رَبِّهِ ۚ قَالُوا إِنَّا بِمَا أُرْسِلَ بِهِ
مُؤْمِنُونَ ﴿٧٦﴾

**77.** Waɗanda suka yi girman kai suka ce, ‘Mu kuwa mun kafirce wa abin da kuka ba da gaskiya da shi.’

قَالَ الَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا إِنَّا بِالَّذِي
آمَنْتُمْ بِهِ كَافِرُونَ ﴿٧٧﴾

**78.** Sai suka soke Taguwar, kuma suka yi wa umarnin Ubangijinsu tawaye, kuma suka ce, ‘Ya kai Salihu, Kawo mana abin da kake yi mana alƙawari da shi idan kai kana daga cikin Manzanni.’

فَعَقَرُوا النَّاقَةَ وَعَتَوْا عَنْ أَمْرِ
رَبِّهِمْ وَقَالُوا يَا صَالِحُ ائْتِنَا بِمَا تَعِدُنَا
إِنْ كُنْتَ مِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿٧٨﴾

**79.** Sai girgizar ƙasa ta danƙe su, suka wayi gari a guggurfane a cikin gidajensu.

فَأَخَذَتْهُمُ الرَّجْفَةُ فَأَصْبَحُوا فِي
دَارِهِمْ جَاثِمِينَ ﴿٧٩﴾

**80.** Sai ya fita harkarsu, kuma ya ce, ‘Ya ku mutanena, haƙiƙa, na isar da saƙon Ubangijina gare ku kuma na yi maku nasiha, sai dai ku ba kwa son masu nasiha.’

فَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَا قَوْمِ لَقَدْ
أَبْلَغْتُكُمْ رِسَالَةَ رَبِّي وَنَصَحْتُ
لَكُمْ وَلَٰكِنْ لَا تُحِبُّونَ النَّاصِحِينَ ﴿٨٠﴾

**81.** Kuma Mun aiki Luɗu, yayin da ya ce wa mutanensa, ‘Kwa riƙa aikata mummunar ƙazanta wadda wani mutum bai riga ku aikata ta ba a cikin mutane?’

وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ أَتَأْتُونَ
الْفَاحِشَةَ مَا سَبَقَكُمْ بِهَا مِنْ أَحَدٍ
مِنَ الْعَالَمِينَ ﴿٨١﴾

**82.** Ku ɗin nan maza kuke nema da sha'awa maimakon mata. Ku dai, mutane ne masu wuce iyaka.

إِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ الرِّجَالَ شَهْوَةً مِنْ دُونِ
النِّسَاءِ ۚ بَلْ أَنْتُمْ قَوْمٌ مُسْرِفُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Babu wata amsa da mutanensa suka ba shi sai cewa suka yi, ‘Ku fitar da su daga alƙaryarku, don su mutane ne masu taƙamar su tsarkaka ne.’

وَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِ إِلَّا أَنْ قَالُوا
أَخْرِجُوهُمْ مِنْ قَرْيَتِكُمْ ۖ إِنَّهُمْ
أُنَاسٌ يَتَطَهَّرُونَ ﴿٨٣﴾

**84.** Sai Muka tserar da shi da iyalansa, sai matarsa kaɗai, tana cikin masu tsayawa baya.

فَأَنْجَيْنٰهُ وَأَهْلَهٗٓ إِلَّا امْرَأَتَهٗ ۖ كَانَتْ
مِنَ الْغٰبِرِيْنَ ﴿٨٤﴾

**85.** Muka kwararo rowan sama a kansu, to, kalli yadda ƙarshen masu laifi ya kasance.

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ مَّطَرًا ۖ فَانْظُرْ كَيْفَ
كَانَ عَاقِبَةُ الْمُجْرِمِيْنَ ﴿٨٥﴾ ع ١٢ ١٧

**R.11**

**86.** Zuwa ga Madyana kuwa Mun aiki ɗan-uwansu Shu'aibu. Ya ce, "Ya ku mutanena, ku bauta wa Allah, ba ku da wani ubangiji sai Shi. Hujja ta zo maku daga Ubangijinku. To, ku riƙa cika awon mudu da awon nauyi, kada ku tauye wa mutane abubuwansu, kuma kada ku yi ɓarna a ƙasa bayan an gyara ta. Wannan shi ne mafi alheri gare ku idan ku masu imani ne.

وَإِلٰى مَدْيَنَ أَخَاهُمْ شُعَيْبًا ۗ قَالَ يٰقَوْمِ
اعْبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمْ مِّنْ إِلٰهٍ غَيْرُهٗ ۖ
قَدْ جَآءَتْكُمْ بَيِّنَةٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ فَأَوْفُوا
الْكَيْلَ وَالْمِيْزَانَ وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ
أَشْيَآءَهُمْ وَلَا تُفْسِدُوْا فِي الْأَرْضِ
بَعْدَ إِصْلَاحِهَا ۗ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِنْ
كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٨٦﴾

**87.** 'Kuma kada ku zauna a kan kowace hanya, kuna tsoratarwa kuma kuna korar wanda ya ba da gaskiya da Allah daga tafarkinSa kuma kuna neman karkatar da ita. Kuma ku tuna lokacin da kuke kaɗan sai Allah ya yawaita ku, kuma ku kalli yadda ƙarshen masu ɓarna ya kasance.

وَلَا تَقْعُدُوْا بِكُلِّ صِرَاطٍ تُوْعِدُوْنَ وَ
تَصُدُّوْنَ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ مَنْ اٰمَنَ بِهٖ
وَتَبْغُوْنَهَا عِوَجًا ۚ وَاذْكُرُوْٓا إِذْ كُنْتُمْ
قَلِيْلًا فَكَثَّرَكُمْ ۠ وَانْظُرُوْا كَيْفَ
كَانَ عَاقِبَةُ الْمُفْسِدِيْنَ ﴿٨٧﴾

**88.** 'Idan waɗansu daga cikinku sun ba da gaskiya da abin da aka aiko ni da shi, amma waɗansu ba su ba da gaskiya ba, to ku yi haƙuri har Allah ya yi hukumci tsakaninmu. Kuma Shi ne fiyayyen masu hukumci."

وَإِنْ كَانَ طَآئِفَةٌ مِّنْكُمْ اٰمَنُوْا
بِالَّذِيْٓ أُرْسِلْتُ بِهٖ وَطَآئِفَةٌ لَّمْ
يُؤْمِنُوْا فَاصْبِرُوْا حَتّٰى يَحْكُمَ اللّٰهُ
بَيْنَنَا ۚ وَهُوَ خَيْرُ الْحٰكِمِيْنَ ﴿٨٨﴾

JUZU'I NA 9

**89.** Manyan mutane waɗanda suka yi girman kai daga cikin mutanensa suka ce, 'Shu'aibu, za mu fitar da kai da waɗanda suka ba da gaskiya da kai daga alƙaryarmu, ko kuma ku dawo cikin addininmu.' Ya ce, "Ko mun ƙi yin haka ɗin?

قَالَ الْمَلَأُ الَّذِيْنَ اسْتَكْبَرُوْا
مِنْ قَوْمِهٖ لَنُخْرِجَنَّكَ يٰشُعَيْبُ وَ
الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَعَكَ مِنْ قَرْيَتِنَآ أَوْ
لَتَعُوْدُنَّ فِيْ مِلَّتِنَا ۚ قَالَ أَوَلَوْ كُنَّا
كٰرِهِيْنَ ﴿٨٩﴾

**90.** 'Mun ƙagawa Allah ƙarya ke nan, idan muka koma cikin addininku bayan Allah ya tsamar da mu daga gare shi. Bai kamace mu ba mu koma cikinsa sai idan Allah Ubangijinmu ne ya so haka, Ubangijinmu ya yalwaci komai da saninSa. Mun dogara ga Allah. Ubangijinmu Ka yanke hukumci tsakaninmu da tsakanin mutanenmu a kan gaskiya, kuma Kai ne fiyayyen masu yanke hukumci."

قَدِ افْتَرَيْنَا عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا اِنْ عُدْنَا
فِيْ مِلَّتِكُمْ بَعْدَ اِذْ نَجّٰنَا اللّٰهُ مِنْهَا ؕ وَ
مَا يَكُوْنُ لَنَاۤ اَنْ نَّعُوْدَ فِيْهَاۤ اِلَّاۤ اَنْ
يَّشَآءَ اللّٰهُ رَبُّنَا ؕ وَسِعَ رَبُّنَا كُلَّ شَيْءٍ
عِلْمًا ؕ عَلَى اللّٰهِ تَوَكَّلْنَا ؕ رَبَّنَا افْتَحْ
بَيْنَنَا وَبَيْنَ قَوْمِنَا بِالْحَقِّ وَاَنْتَ
خَيْرُ الْفٰتِحِيْنَ ﴿٩٠﴾

**91.** Manyan mutane waɗanda suka kafirta daga cikin mutanensa suka ce, 'Idan kuka bi Shu'aibu, haƙiƙa, kun zama masu taɓewa.'

وَقَالَ الْمَلَاُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ قَوْمِهٖ
لَئِنِ اتَّبَعْتُمْ شُعَيْبًا اِنَّكُمْ اِذًا
لَّخٰسِرُوْنَ ﴿٩١﴾

**92.** Sai girgizar ƙasa ta damƙe su, sai suka wayi gari a guggurfane cikin gidajensu.

فَاَخَذَتْهُمُ الرَّجْفَةُ فَاَصْبَحُوْا فِيْ
دَارِهِمْ جٰثِمِيْنَ ﴿٩٢﴾

**93.** Waɗanda suka ƙaryata Shu'aibu, sun zama kamar ba su taɓa zama cikinta ba, (ƙasa) waɗanda suka ƙaryata Shu'aibu su ne taɓaɓɓu.

اَلَّذِيْنَ كَذَّبُوْا شُعَيْبًا كَاَنْ لَّمْ يَغْنَوْا
فِيْهَا ۛ اَلَّذِيْنَ كَذَّبُوْا شُعَيْبًا كَانُوْا
هُمُ الْخٰسِرِيْنَ ﴿٩٣﴾

**94.** Daga nan ya fita harkarsu, kuma ya ce, 'Ya ku mutanena, ni dai na isar da saƙonnin Ubangijina gare ku, kuma na yi maku nasiha. Yaya zan yi baƙin ciki kan abin da ya sami mutane kafirai.'

فَتَوَلّٰى عَنْهُمْ وَ قَالَ يٰقَوْمِ لَقَدْ
اَبْلَغْتُكُمْ رِسٰلٰتِ رَبِّيْ وَ نَصَحْتُ
لَكُمْ ۚ فَكَيْفَ اٰسٰى عَلٰى قَوْمٍ كٰفِرِيْنَ ﴿٩٤﴾

**R.12**

**95.** Ba mu taɓa aiko wani Annabi ba cikin wata alƙarya, sai Mun ɗora wa mutanenta wahala da tsanani, don su ƙasƙantar da kansu.

وَمَاۤ اَرْسَلْنَا فِيْ قَرْيَةٍ مِّنْ نَّبِيٍّ اِلَّاۤ
اَخَذْنَاۤ اَهْلَهَا بِالْبَاْسَآءِ وَالضَّرَّآءِ
لَعَلَّهُمْ يَضَّرَّعُوْنَ ﴿٩٥﴾

**96.** Sa'annan Mu canja tsanani ya koma sauƙi, har daɗi ya yi musu yawa, kuma suna cewa, 'Iyayenmu ma sun sha wahala kuma sun sha daɗi.'

ثُمَّ بَدَّلْنَا مَكَانَ السَّيِّئَةِ الْحَسَنَةَ
حَتّٰى عَفَوْا وَّ قَالُوْا قَدْ مَسَّ اٰبَآءَنَا
الضَّرَّآءُ وَالسَّرَّآءُ فَاَخَذْنٰهُمْ بَغْتَةً وَّ

Sai Mu danƙe su kwaram, ba su sani ba.

هُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** Da mutanen alƙaryu sun ba da gaskiya, kuma sun tsoraci Allah, sai Mu buɗe masu albarka mai yawa ta sama da ƙasa, amma sun ƙi ba da gaskiya, sai Muka danƙe su saboda abin da suka aikata.

وَلَوْ أَنَّ أَهْلَ الْقُرَىٰ آمَنُوا وَاتَّقَوْا
لَفَتَحْنَا عَلَيْهِم بَرَكَاتٍ مِّنَ السَّمَاءِ
وَالْأَرْضِ وَلَٰكِن كَذَّبُوا فَأَخَذْنَاهُم
بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٩٧﴾

**98.** Shin, mutanen alƙaryun sun amince azabarMu ba za ta zo musu cikin dare ba, lokacin da suke barci?

أَفَأَمِنَ أَهْلُ الْقُرَىٰ أَن يَأْتِيَهُم
بَأْسُنَا بَيَاتًا وَهُمْ نَائِمُونَ ﴿٩٨﴾

**99.** Ko kuma mutanen alƙaryu sun amince azabarMu ba za ta zo musu da hantsi, lokacin da suke wasa ba?

أَوَأَمِنَ أَهْلُ الْقُرَىٰ أَن يَأْتِيَهُم بَأْسُنَا
ضُحًى وَهُمْ يَلْعَبُونَ ﴿٩٩﴾

**100.** Shin sun amince wa ɓoyayyen shirin Allah? babu wanda ke amince wa ɓoyayyen shirin Allah, sai mutane masu taɓewa.

أَفَأَمِنُوا مَكْرَ اللَّهِ ۚ فَلَا يَأْمَنُ مَكْرَ
اللَّهِ إِلَّا الْقَوْمُ الْخَاسِرُونَ ﴿١٠٠﴾ ع ١٢ ٦ ٢

**R.13**

**101.** Waɗanda ke cin gajiyar ƙasa bayan mutanenta na da, bai isa ishara ba gare su cewa, idan Muka so sai Mu karya su saboda laifukansu, kuma Mu toshe zukatansu ba za su ji nasiha ba?

أَوَلَمْ يَهْدِ لِلَّذِينَ يَرِثُونَ الْأَرْضَ مِن
بَعْدِ أَهْلِهَا أَن لَّوْ نَشَاءُ أَصَبْنَاهُم
بِذُنُوبِهِمْ ۚ وَنَطْبَعُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ
فَهُمْ لَا يَسْمَعُونَ ﴿١٠١﴾

**102.** Waɗannan alƙaryu Muna ba ka labarinsu. Haƙiƙa, Manzanninsu sun kawo masu hujjoji, amma ba za su ba da gaskiya ba da abin da suka ƙaryata a da. Haka Allah ke toshe zukatan kafirai.

تِلْكَ الْقُرَىٰ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ
أَنبَائِهَا ۚ وَلَقَدْ جَاءَتْهُمْ رُسُلُهُم
بِالْبَيِّنَاتِ ۚ فَمَا كَانُوا لِيُؤْمِنُوا بِمَا
كَذَّبُوا مِن قَبْلُ ۚ كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ اللَّهُ
عَلَىٰ قُلُوبِ الْكَافِرِينَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Kuma ba Mu sami cika alƙawari ba daga mafi yawansu, Mun sami mafi yawansu masu mummunan aiki ne.

وَمَا وَجَدْنَا لِأَكْثَرِهِم مِّنْ عَهْدٍ ۚ وَإِن
وَجَدْنَا أَكْثَرَهُمْ لَفَاسِقِينَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Sa'annan daga bayansu, Mun aiki Musa da AyoyinMu zuwa ga Fir'auna da manyan mutanensa, sai suka kafirce

ثُمَّ بَعَثْنَا مِن بَعْدِهِم مُّوسَىٰ بِآيَاتِنَا
إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَئِهِ فَظَلَمُوا بِهَا ۚ

musu tare da zalinci. To, kalli yadda ƙarshen maɓarnata ya zama.

فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُفْسِدِيْنَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Musa ya ce, "Ya kai Fir'auna, ni Manzo ne daga Ubangijin halittu.

وَقَالَ مُوْسٰى يٰفِرْعَوْنُ اِنِّيْ رَسُوْلٌ مِّنْ رَّبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٠٥﴾

**106.** 'Bai dace ba na faɗi komai game da Allah face gaskiya. Na zo muku da hujja bayyananniya daga Ubangijinku. To, ka bar 'Ya'yan Isra'ila su bi ni."

حَقِيْقٌ عَلٰٓى اَنْ لَّآ اَقُوْلَ عَلَى اللّٰهِ اِلَّا الْحَقَّ ؕ قَدْ جِئْتُكُمْ بِبَيِّنَةٍ مِّنْ رَّبِّكُمْ فَاَرْسِلْ مَعِيَ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Fir'auna ya ce, 'Idan ka zo ne da wata Aya kawo ta, idan kana cikin masu gaskiya.'

قَالَ اِنْ كُنْتَ جِئْتَ بِاٰيَةٍ فَاْتِ بِهَآ اِنْ كُنْتَ مِنَ الصّٰدِقِيْنَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Sai Musa ya jefa sandarsa ƙasa, sai ta zama maciji a sarari.

فَاَلْقٰى عَصَاهُ فَاِذَا هِيَ ثُعْبَانٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٠٨﴾

**109.** Kuma ya fito da hannunsa, sai ya bayyana fari fat a idon kowa.

وَّنَزَعَ يَدَهٗ فَاِذَا هِيَ بَيْضَآءُ لِلنّٰظِرِيْنَ ﴿١٠٩﴾ ع

**R.14**

**110.** Manya daga mutanen Fir'auna suka ce, "Lallai wannan ƙwararren ɗan sihiri ne.

قَالَ الْمَلَاُ مِنْ قَوْمِ فِرْعَوْنَ اِنَّ هٰذَا لَسٰحِرٌ عَلِيْمٌ ﴿١١٠﴾

**111.** 'So yake ya fitar da ku daga ƙasarku. Wace shawara za ku bayar?"

يُّرِيْدُ اَنْ يُّخْرِجَكُمْ مِّنْ اَرْضِكُمْ ۚ فَمَاذَا تَاْمُرُوْنَ ﴿١١١﴾

**112.** Suka ce, "Dakatar da shi, haka ɗan'uwansa, kuma ka aike da masu shela cikin birane.

قَالُوْٓا اَرْجِهْ وَاَخَاهُ وَاَرْسِلْ فِي الْمَدَآئِنِ حٰشِرِيْنَ ﴿١١٢﴾

**113.** 'Don su kawo maka dukkan wani ƙwararren ɗan sihiri."

يَاْتُوْكَ بِكُلِّ سٰحِرٍ عَلِيْمٍ ﴿١١٣﴾

**114.** Sai masana sihiri suka zo wajen Fir'auna, suka ce, 'Za a ba mu babbar lada idan mu ne muka yi rinjaye.'

وَجَآءَ السَّحَرَةُ فِرْعَوْنَ قَالُوْٓا اِنَّ لَنَا لَاَجْرًا اِنْ كُنَّا نَحْنُ الْغٰلِبِيْنَ ﴿١١٤﴾

**115.** Fir'auna ya ce, 'E, kuma za ku zama 'yan gaban goshina.'

قَالَ نَعَمْ وَاِنَّكُمْ لَمِنَ الْمُقَرَّبِيْنَ ﴿١١٥﴾

**116.** Suka ce 'Ya kai Musa, ko ka fara jefawa, ko kuma mu mu fara jefawa.'

قَالُوْا يٰمُوْسٰٓى اِمَّآ اَنْ تُلْقِيَ وَاِمَّآ اَنْ نَّكُوْنَ نَحْنُ الْمُلْقِيْنَ ﴿١١٦﴾

**117.** Ya ce, 'Ku fara jefawa,' yayin da suka jefa, sai suka yaudari idanuwan mutane, kuma suka firgita su, kuma suka nuna gagarumin sihiri.

قَالَ أَلْقُوا ۚ فَلَمَّا أَلْقَوْا سَحَرُوا أَعْيُنَ
النَّاسِ وَاسْتَرْهَبُوهُمْ وَجَاءُو
بِسِحْرٍ عَظِيمٍ ﴿١١٧﴾

**118.** Mun yi wa Musa wahayi nan take, cewa, 'Jefar da sandarka.' Sai ta riƙa haɗiɗiye duk abubuwan da suka yi yaudara da su.

وَأَوْحَيْنَا إِلَىٰ مُوسَىٰ أَنْ أَلْقِ عَصَاكَ ۚ
فَإِذَا هِيَ تَلْقَفُ مَا يَأْفِكُونَ ﴿١١٨﴾

**119.** Sai gaskiya ta bayyana, kuma abin da suka yi ya zama ƙarya.

فَوَقَعَ الْحَقُّ وَبَطَلَ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١١٩﴾

**120.** Sai aka rinjaye su a nan take, suka juya a ƙasƙance.

فَغُلِبُوا هُنَالِكَ وَانْقَلَبُوا صٰغِرِينَ ﴿١٢٠﴾

**121.** Wannan ya sa masana sihirin sun faɗi ƙasa suna sujada.

وَأُلْقِيَ السَّحَرَةُ سٰجِدِينَ ﴿١٢١﴾

**122.** Suka ce, "Mun ba da gaskiya da Ubangijin halittu.

قَالُوا آمَنَّا بِرَبِّ الْعٰلَمِينَ ﴿١٢٢﴾

**123.** 'Ubangijin Musa da Haruna."

رَبِّ مُوسَىٰ وَهٰرُونَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Fir'auna ya ce, "Kwa ba da gaskiya da shi tun ban yi muku izini ba? Wannan makirci ne da ku ka ƙulla shi cikin birni, don ku fitar da mutanensa daga cikinsa. Ba da daɗewa ba za ku sani.

قَالَ فِرْعَوْنُ آمَنْتُمْ بِهِ قَبْلَ أَنْ آذَنَ
لَكُمْ ۚ إِنَّ هٰذَا لَمَكْرٌ مَّكَرْتُمُوهُ فِي
الْمَدِينَةِ لِتُخْرِجُوا مِنْهَا أَهْلَهَا ۚ
فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿١٢٤﴾

**125.** 'Zan yanyanke hannuwanku da ƙafafuwanku bisa saɓani, sa'annan zan rataye ku gaba ɗaya."

لَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُمْ مِّنْ
خِلَافٍ ثُمَّ لَأُصَلِّبَنَّكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿١٢٥﴾

**126.** Suka ce, "Ai wajen Ubangijinmu za mu koma.

قَالُوا إِنَّا إِلَىٰ رَبِّنَا مُنْقَلِبُونَ ﴿١٢٦﴾

**127.** 'Ba wata ƙullata kake yi mana ba, sai don mun ba da gaskiya da Ayoyin Ubangijinmu lokacin da suka zo mana. Ubangijinmu Ka kwararo mana haƙuri, kuma Ka ɗauki ranmu muna masu miƙa wuya gare Ka."

وَمَا تَنْقِمُ مِنَّا إِلَّا أَنْ آمَنَّا بِآيٰتِ رَبِّنَا
لَمَّا جَاءَتْنَا ۚ رَبَّنَا أَفْرِغْ عَلَيْنَا صَبْرًا
وَتَوَفَّنَا مُسْلِمِينَ ﴿١٢٧﴾ ع

**R.15**

**128.** Manyan mutane daga mutanen Fir'auna suka ce, 'Yaya za ka bar Musa da mutanensa su rinƙa ɓarna cikin ƙasa, kuma ya yi watsi da kai da gumakanka?' Ya ce, 'Za mu kashe 'ya'yansu maza kuma mu bar matansu a raye, kuma mu ne masu rinjaye a kansu.'

وَ قَالَ الْمَلَاُ مِنْ قَوْمِ فِرْعَوْنَ اَتَذَرُ
مُوْسٰى وَ قَوْمَهٗ لِيُفْسِدُوْا فِي الْاَرْضِ
وَ يَذَرَكَ وَ اٰلِهَتَكَ ؕ قَالَ سَنُقَتِّلُ
اَبْنَآءَهُمْ وَ نَسْتَحْيٖ نِسَآءَهُمْ ۚ وَ اِنَّا
فَوْقَهُمْ قٰهِرُوْنَ ﴿١٢٨﴾

**129.** Musa ya ce wa mutanensa, 'Ku nemi taimakon Allah, kuma ku jure, ita ƙasa ta Allah ce, yana ba da gadonta ga wanda ya so daga cikin bayinsa, kuma kyakkyawan ƙarshe na masu tsoron Allah ne.'

قَالَ مُوْسٰى لِقَوْمِهِ اسْتَعِيْنُوْا بِاللّٰهِ وَ
اصْبِرُوْا ۚ اِنَّ الْاَرْضَ لِلّٰهِ ۙ يُوْرِثُهَا مَنْ
يَّشَآءُ مِنْ عِبَادِهٖ ؕ وَ الْعَاقِبَةُ
لِلْمُتَّقِيْنَ ﴿١٢٩﴾

**130.** Suka ce, 'Ai an cuce mu da can kafin ka zo mana, haka kuma bayan ka zo mana.' Ya ce, 'Ta yiwu Allah zai halakar da maƙiyanku, kuma Ya mai da ku masu mulki a ƙasa, kuma Ya ga abin da za ku aikata.'

قَالُوْۤا اُوْذِيْنَا مِنْ قَبْلِ اَنْ تَاْتِيَنَا وَ
مِنْۢ بَعْدِ مَا جِئْتَنَا ؕ قَالَ عَسٰى رَبُّكُمْ
اَنْ يُّهْلِكَ عَدُوَّكُمْ وَ يَسْتَخْلِفَكُمْ
فِي الْاَرْضِ فَيَنْظُرَ كَيْفَ تَعْمَلُوْنَ ﴿١٣٠﴾ ع

**R.16**

**131.** Mun ɗora wa mutanen Fir'auna musifar shekaru na fari, da ƙarancin 'ya'yan itatuwa don su wa'aztu.

وَ لَقَدْ اَخَذْنَاۤ اٰلَ فِرْعَوْنَ بِالسِّنِيْنَ وَ
نَقْصٍ مِّنَ الثَّمَرٰتِ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُوْنَ ﴿١٣١﴾

**132.** Amma idan abin so ya zo masu, sai su ce, 'Wannan namu ne. Kuma idan abin ƙi ya same su, sai su canfa Musa da waɗanda ke tare da shi. Haƙiƙanin rashin sa'arsu gurin Allah yake, amma mafi yawansu ba su sani ba.

فَاِذَا جَآءَتْهُمُ الْحَسَنَةُ قَالُوْا لَنَا
هٰذِهٖ ۚ وَ اِنْ تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ يَّطَّيَّرُوْا
بِمُوْسٰى وَ مَنْ مَّعَهٗ ؕ اَلَاۤ اِنَّمَا طٰٓئِرُهُمْ
عِنْدَ اللّٰهِ وَ لٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا
يَعْلَمُوْنَ ﴿١٣٢﴾

**133.** Kuma sun ce, 'Kowace irin Aya za ka zo mana da ita, don ka yaudare mu da ita, ba za mu ba da gaskiya da kai ba.'

وَ قَالُوْا مَهْمَا تَاْتِنَا بِهٖ مِنْ اٰيَةٍ
لِّتَسْحَرَنَا بِهَا ۙ فَمَا نَحْنُ لَكَ
بِمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٣٣﴾

**134.** Sai Muka sako musu ambaliyar ruwa da fara da kwarkwata da kwaɗi

فَاَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ الطُّوْفَانَ وَ الْجَرَادَ وَ

الْقُمَّلَ وَالضَّفَادِعَ وَالدَّمَ ءَايَٰتٍ مُّفَصَّلَٰتٍ فَاسْتَكْبَرُوا۟ وَكَانُوا۟ قَوْمًا مُّجْرِمِينَ ١٣٤

da jini, - ayoyi a rarrabe - amma su ka yi girman kai, suka zama mutane masu laifi.

وَلَمَّا وَقَعَ عَلَيْهِمُ الرِّجْزُ قَالُوا۟ يَٰمُوسَى ادْعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِندَكَ لَئِن كَشَفْتَ عَنَّا الرِّجْزَ لَنُؤْمِنَنَّ لَكَ وَلَنُرْسِلَنَّ مَعَكَ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ١٣٥

**135.** Yayin da azaba ta faɗa kansu, suka ce, 'Ya kai Musa, ka roƙar mana Ubangijinka, saboda alƙawarin da ya yi maka. Idan ka yaye mana azaba, za mu ba da gaskiya da kai, kuma za mu bar 'Ya'yan Isra'ila su tafi tare da kai.'

فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُمُ الرِّجْزَ إِلَىٰٓ أَجَلٍ هُم بَٰلِغُوهُ إِذَا هُمْ يَنكُثُونَ ١٣٦

**136.** Amma yayin da Muka yaye masu azaba zuwa wani lokaci wanda za su kai gare shi, sai ga su suna warware alƙawari.

فَانتَقَمْنَا مِنْهُمْ فَأَغْرَقْنَٰهُمْ فِى الْيَمِّ بِأَنَّهُمْ كَذَّبُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُوا۟ عَنْهَا غَٰفِلِينَ ١٣٧

**137.** Sai Muka yi ramuwa a kansu, Muka nitsar da su cikin teku don sun ƙaryata Ayoyinmu kuma sun zama rafkanannu game da su.

وَأَوْرَثْنَا الْقَوْمَ الَّذِينَ كَانُوا۟ يُسْتَضْعَفُونَ مَشَٰرِقَ الْأَرْضِ وَمَغَٰرِبَهَا الَّتِى بَٰرَكْنَا فِيهَا وَتَمَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ الْحُسْنَىٰ عَلَىٰ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ بِمَا صَبَرُوا۟ وَدَمَّرْنَا مَا كَانَ يَصْنَعُ فِرْعَوْنُ وَقَوْمُهُۥ وَمَا كَانُوا۟ يَعْرِشُونَ ١٣٨

**138.** Kuma Muka ba mutane da aka raunana gadon nahiyoyin gabas da nahiyoyin yamma na ƙasar da Muka sa albarka cikinta. Kuma kyakkyawar kalmar Ubangijinka ta cika ga 'Ya'yan Isra'il, saboda haƙurin da suka yi, kuma Muka rusa abin da Fir'auna ya yi shi da mutanensa, kuma da abin da suka gina.

وَجَٰوَزْنَا بِبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ الْبَحْرَ فَأَتَوْا۟ عَلَىٰ قَوْمٍ يَعْكُفُونَ عَلَىٰٓ أَصْنَامٍ لَّهُمْ قَالُوا۟ يَٰمُوسَى اجْعَل لَّنَآ إِلَٰهًا كَمَا لَهُمْ ءَالِهَةٌ قَالَ إِنَّكُمْ قَوْمٌ تَجْهَلُونَ ١٣٩

**139.** Kuma Mun tsallakar da 'Ya'yan Isra'ila a teku, sai suka tarar da wasu mutane da suka duƙufa kan bauta wa gumakansu. Suka ce, 'Ya kai Musa, yi mana gunki kamar yadda suke da gumaka.' Ya ce, "Ku dai mutane ne jahilai.

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ مُتَبَّرٌ مَّا هُمْ فِيهِ وَبَٰطِلٌ مَّا كَانُوا۟ يَعْمَلُونَ ١٤٠

**140.** 'Abin da waɗannan suka duƙufa a kai rusashshe ne, kuma abin da suke yi ɓatacce ne."

**141.** Ya ce, ‘Yaya zan nema muku wani ubangiji banda Allah, alhali Shi ne ya fifita ku a kan mutane?’

قَالَ اَغَيْرَ اللّٰهِ اَبْغِيْكُمْ اِلٰهًا وَّهُوَ
فَضَّلَكُمْ عَلَى الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٤١﴾

**142.** Kuma ku tuna lokacin da Muka tserar da ku daga mutanen Fir'auna, suna nuna muku mummunar azaba, suna kashe 'ya'yanku maza kuma suna barin matanku a raye. A cikin haka kuwa kun haɗu da babban bala'i.

وَ اِذْ اَنْجَيْنٰكُمْ مِّنْ اٰلِ فِرْعَوْنَ
يَسُوْمُوْنَكُمْ سُوْٓءَ الْعَذَابِ ۚ يُقَتِّلُوْنَ
اَبْنَآءَكُمْ وَ يَسْتَحْيُوْنَ نِسَآءَكُمْ ؕ
وَفِيْ ذٰلِكُمْ بَلَآءٌ مِّنْ رَّبِّكُمْ عَظِيْمٌ ﴿١٤٢﴾ ع

**R.17**

**143.** Kuma Mun yi wa Musa alƙawarin dare talatin, sai Muka cikasa shi da dare goma, ta haka lokacin da Ubangijinsa ya ba shi ya cika dare arba'in. Musa ya ce wa ɗan'uwansa Haruna, ‘Zauna a matsayina don ka kula da mutane na, kuma ka yi gyara, kada ka bi tafarkin masu ɓarna.’

وَ وٰعَدْنَا مُوْسٰى ثَلٰثِيْنَ لَيْلَةً وَّ
اَتْمَمْنٰهَا بِعَشْرٍ فَتَمَّ مِيْقَاتُ رَبِّهٖٓ
اَرْبَعِيْنَ لَيْلَةً ۚ وَ قَالَ مُوْسٰى لِاَخِيْهِ
هٰرُوْنَ اخْلُفْنِيْ فِيْ قَوْمِيْ وَاَصْلِحْ وَلَا
تَتَّبِعْ سَبِيْلَ الْمُفْسِدِيْنَ ﴿١٤٣﴾

**144.** Yayin da Musa ya zo a kan lokacin da Muka ba shi, kuma Ubangijinsa ya yi magana da shi, sai ya ce, ‘Ubangijina, nuna mini in kallace Ka.’ Allah ya ce, ‘Ba za ka gan Ni ba, amma kallaci dutse, idan ya tabbata a inda yake, to, za ka gan Ni.’ Yayin da Ubangijinsa ya bayyana ga dutse, sai ya mai da shi raga-raga, Musa kuwa sai ya faɗi ya rasa hayyacinsa. Yayin da ya farka sai ya ce, ‘Tsarki ya tabbata gare Ka, na tuba gare Ka, kuma ni ne farkon masu ba da gaskiya.’

وَلَمَّا جَآءَ مُوْسٰى لِمِيْقَاتِنَا وَكَلَّمَهٗ
رَبُّهٗ ۙ قَالَ رَبِّ اَرِنِيْٓ اَنْظُرْ اِلَيْكَ ؕ
قَالَ لَنْ تَرٰىنِيْ وَلٰكِنِ انْظُرْ اِلَى الْجَبَلِ
فَاِنِ اسْتَقَرَّ مَكَانَهٗ فَسَوْفَ تَرٰىنِيْ ۚ
فَلَمَّا تَجَلّٰى رَبُّهٗ لِلْجَبَلِ جَعَلَهٗ دَكًّا
وَّخَرَّ مُوْسٰى صَعِقًا ۚ فَلَمَّآ اَفَاقَ قَالَ
سُبْحٰنَكَ تُبْتُ اِلَيْكَ وَ اَنَا اَوَّلُ
الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٤٤﴾

**145.** Allah ya ce, ‘Ya Musa, Ni, na zaɓe ka daga cikin mutane, tare da saƙonnina da zance na. Ka riƙi abin da na ba ka kuma ka zama cikin masu godiya.’

قَالَ يٰمُوْسٰٓى اِنِّي اصْطَفَيْتُكَ عَلَى النَّاسِ
بِرِسٰلٰتِيْ وَبِكَلَامِيْ ۖ فَخُذْ مَآ اٰتَيْتُكَ
وَكُنْ مِّنَ الشّٰكِرِيْنَ ﴿١٤٥﴾

**146.** Kuma Mun rubuta masa wa'azi bisa kan kowane abu a cikin Alluna, kuma da bayanin kowane abu. ‘To,

وَكَتَبْنَا لَهٗ فِي الْاَلْوَاحِ مِنْ كُلِّ شَيْءٍ
مَّوْعِظَةً وَّتَفْصِيْلًا لِّكُلِّ شَيْءٍ ۚ فَخُذْهَا

riƙe su da ƙarfi, kuma ka umarci mutanenka su yi riƙo da abubuwan da suka fi kyau daga cikinsu. Ba da daɗewa ba, Zan nuna muku mazaunin fasiƙai.'

بِقُوَّةٍ وَّ أْمُرْ قَوْمَكَ يَأْخُذُوْا
بِأَحْسَنِهَا ۚ سَأُورِيكُمْ دَارَ الْفٰسِقِيْنَ ﴿١٤٦﴾

**147.** Waɗanda ke yin girman kai a ƙasa ba a kan gaskiya ba, da sannu Zan juyar da su daga AyoyiNa, idan suka ga kowace irin Aya, ba za su yarda da ita ba, kuma idan suka ga hanyar shiriya, ba za su bi wannan hanyar ba, amma idan suka ga hanyar ɓata, sai su bi wannan hanyar. Don sun ƙaryata AyoyinMu, kuma sun zama rafkanannu game da su.

سَاَصْرِفُ عَنْ اٰيٰتِيَ الَّذِيْنَ يَتَكَبَّرُوْنَ
فِي الْاَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ ۚ وَ اِنْ يَّرَوْا كُلَّ
اٰيَةٍ لَّا يُؤْمِنُوْا بِهَا ۚ وَاِنْ يَّرَوْا سَبِيْلَ
الرُّشْدِ لَا يَتَّخِذُوْهُ سَبِيْلًا ۚ وَ اِنْ يَّرَوْا
سَبِيْلَ الْغَيِّ يَتَّخِذُوْهُ سَبِيْلًا ۚ ذٰلِكَ
بِاَنَّهُمْ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا وَ كَانُوْا
عَنْهَا غٰفِلِيْنَ ﴿١٤٧﴾

**148.** Waɗanda suka ƙaryata AyoyinMu, kuma suka ƙaryata haɗuwa da ranar lahira, ayyukansu sun ɓaci. Babu abin da za a saka musu sai abin da suka aikata.

وَ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا وَ لِقَآءِ
الْاٰخِرَةِ حَبِطَتْ اَعْمَالُهُمْ ۚ هَلْ
يُجْزَوْنَ اِلَّا مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٤٨﴾

**R.18**

**149.** Mutanen Musa, a bayan idonsa sun yi maraƙi, daga kayan adonsu, wani jiki marar rai, mai murya marar ƙarfi. Shin ba sa gani cewa ba ya yi musu magana, kuma ba ya shiryar da su wata hanya? Sun riƙe shi abin bautawa, kuma sun cuci kansu.

وَ اتَّخَذَ قَوْمُ مُوْسٰى مِنْۢ بَعْدِهٖ مِنْ
حُلِيِّهِمْ عِجْلًا جَسَدًا لَّهٗ خُوَارٌ ۚ اَلَمْ
يَرَوْا اَنَّهٗ لَا يُكَلِّمُهُمْ وَلَا يَهْدِيْهِمْ
سَبِيْلًا ۘ اِتَّخَذُوْهُ وَكَانُوْا ظٰلِمِيْنَ ﴿١٤٩﴾

**150.** Yayin da suka yi da-na-sani, kuma suka ga cewa sun ɓata, sai suka ce, 'Idan ba Ubangijinmu ne ya jiƙan mu ba, kuma ya yafe mana, za mu zama cikin masu taɓewa.'

وَلَمَّا سُقِطَ فِيْٓ اَيْدِيْهِمْ وَ رَاَوْا اَنَّهُمْ
قَدْ ضَلُّوْا ۙ قَالُوْا لَئِنْ لَّمْ يَرْحَمْنَا
رَبُّنَا وَيَغْفِرْ لَنَا لَنَكُوْنَنَّ مِنَ الْخٰسِرِيْنَ ﴿١٥٠﴾

**151.** Lokacin da Musa ya dawo wajen mutanensa, cikin fushi da baƙin ciki, sai ya ce, 'Zaman da kuka yi a matsayina a bayana bai yi kyau ba. Gaggawa kuka yi, maimakon ku jira umarnin Ubangijinku?' Sai ya ajiye Alluna a ƙasa, kuma ya kama kan

وَلَمَّا رَجَعَ مُوْسٰٓى اِلٰى قَوْمِهٖ غَضْبَانَ
اَسِفًا ۙ قَالَ بِئْسَمَا خَلَفْتُمُوْنِيْ مِنْۢ
بَعْدِيْ ۚ اَعَجِلْتُمْ اَمْرَ رَبِّكُمْ ۚ وَ اَلْقَى
الْاَلْوَاحَ وَ اَخَذَ بِرَاْسِ اَخِيْهِ يَجُرُّهٗٓ
اِلَيْهِ ۚ قَالَ ابْنَ اُمَّ اِنَّ الْقَوْمَ

ɗan'uwansa yana jansa wajensa. Haruna ya ce, 'Ya kai ɗan'uwana, mutanen nan sun mai da ni mai rauni, har ma sun kusa kashe ni. To, kada ka sa maƙiya su yi mini dariya, kuma kada ka sanya ni cikin azzaluman mutane.'

اسْتَضْعَفُونِي وَكَادُوا يَقْتُلُونَنِي ۖ
فَلَا تُشْمِتْ بِيَ الْأَعْدَاءَ وَلَا تَجْعَلْنِي
مَعَ الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿١٥١﴾

**152.** (Musa) ya ce, 'Ubangijina, Ka yafe mini ni da ɗan'uwana, kuma Ka shigar da mu cikin rahamarka, Kai ne mafi jinƙan masu jinƙai.'

قَالَ رَبِّ اغْفِرْ لِي وَلِأَخِي وَأَدْخِلْنَا فِي
رَحْمَتِكَ ۖ وَأَنْتَ أَرْحَمُ الرَّاحِمِينَ ﴿١٥٢﴾ ع ١٨ ٨

**R.19**

**153.** Haƙiƙa, waɗanda suka riƙi maraƙi abin bauta, fushi daga Ubangijinsu zai same su, kuma da ƙasƙanci a rayuwar duniya. Haka Muke saka wa masu ƙirƙiro ƙarya.

إِنَّ الَّذِينَ اتَّخَذُوا الْعِجْلَ سَيَنَالُهُمْ
غَضَبٌ مِنْ رَبِّهِمْ وَذِلَّةٌ فِي الْحَيَاةِ
الدُّنْيَا ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُفْتَرِينَ ﴿١٥٣﴾

**154.** Amma waɗanda suka aikata munanan ayyuka, sa'annan suka tuba daga baya, kuma suka bada gaskiya, haƙiƙa Ubangijinka Mai gafara ne, mai jinƙai bayan haka.

وَالَّذِينَ عَمِلُوا السَّيِّئَاتِ ثُمَّ تَابُوا
مِنْ بَعْدِهَا وَآمَنُوا إِنَّ رَبَّكَ مِنْ بَعْدِهَا
لَغَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٥٤﴾

**155.** Yayin da fushi ya lafa wa Musa, sai ya ɗauki Alluna. A cikin shaɗarorinta akwai shiriya da jinƙai ga waɗanda ke tsoron Ubangijinsu.

وَلَمَّا سَكَتَ عَنْ مُوسَى الْغَضَبُ أَخَذَ
الْأَلْوَاحَ ۖ وَفِي نُسْخَتِهَا هُدًى وَرَحْمَةٌ
لِلَّذِينَ هُمْ لِرَبِّهِمْ يَرْهَبُونَ ﴿١٥٥﴾

**156.** Kuma Musa ya zaɓi namiji saba'in saboda lokacin da Muka bayar. Yayin da girgizar ƙasa ta rutsa da su, sai ya ce, "Ubangijina da Ka so sai Ka halakar da su kafin wannan loƙacin, har da ni kaina. Yaya za Ka halakar da mu saboda abin da wawayen cikinmu suka aikata? Wannan jarrabawa ce irin ta Ka, Kana halakar da wanda Ka so da ita, kuma Kana shiryar da wanda Ka so. Kai ne Mai kiyaye mu, to, Ka gafarta mana, kuma Ka yi rahama gare mu, Kai ne Fiyayyen masu gafara.-

وَاخْتَارَ مُوسَىٰ قَوْمَهُ سَبْعِينَ رَجُلًا
لِمِيقَاتِنَا ۖ فَلَمَّا أَخَذَتْهُمُ الرَّجْفَةُ
قَالَ رَبِّ لَوْ شِئْتَ أَهْلَكْتَهُمْ مِنْ قَبْلُ وَ
إِيَّايَ ۖ أَتُهْلِكُنَا بِمَا فَعَلَ السُّفَهَاءُ مِنَّا ۖ
إِنْ هِيَ إِلَّا فِتْنَتُكَ تُضِلُّ بِهَا مَنْ تَشَاءُ
وَتَهْدِي مَنْ تَشَاءُ ۖ أَنْتَ وَلِيُّنَا
فَاغْفِرْ لَنَا وَارْحَمْنَا ۖ وَأَنْتَ خَيْرُ
الْغَافِرِينَ ﴿١٥٦﴾

**157.** 'Ka rubuta mana kyakkyawan zama a cikin wannan duniya, haka ma a Lahira. Mun koma gare Ka." Allah ya ce, "AzabaTa ina ɗora ta ga wanda Na so, kuma rahamaTa ta yalwaci kowane abu. Amma Zan rubuta ta ga waɗanda ke tsoro Na, kuma suke ba da Zakka, kuma da waɗanda ke ba da gaskiya da AyoyinMu.-

وَاكْتُبْ لَنَا فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةً
وَفِي الْآخِرَةِ إِنَّا هُدْنَا إِلَيْكَ ۚ قَالَ
عَذَابِي أُصِيبُ بِهِ مَنْ أَشَاءُ ۖ وَرَحْمَتِي
وَسِعَتْ كُلَّ شَيْءٍ ۚ فَسَأَكْتُبُهَا
لِلَّذِينَ يَتَّقُونَ وَيُؤْتُونَ الزَّكَاةَ
وَالَّذِينَ هُمْ بِآيَاتِنَا يُؤْمِنُونَ ﴿١٥٧﴾

**158.** 'Waɗanda ke bin Manzo, Annabi Ummiyi, wanda suke samunsa a rubuce gurinsu cikin Attaura da Linjila. Yana horonsu da nagarta, kuma yana hana su aikin ashsha, kuma yana halatta masu daɗaɗan abubuwa. Kuma yana haramta masu ƙazanta. Kuma yana sauke masu nauyin da ke kansu da dabaibayin da ke ɗaure da su. To, waɗanda suka ba da gaskiya da shi, kuma suka girmama shi, suka taimake shi, kuma suka bi hasken da aka saukar tare da shi, waɗannan su ne masu rabauta."

الَّذِينَ يَتَّبِعُونَ الرَّسُولَ النَّبِيَّ
الْأُمِّيَّ الَّذِي يَجِدُونَهُ مَكْتُوبًا
عِنْدَهُمْ فِي التَّوْرَاةِ وَالْإِنْجِيلِ
يَأْمُرُهُمْ بِالْمَعْرُوفِ وَيَنْهَاهُمْ عَنِ
الْمُنْكَرِ وَيُحِلُّ لَهُمُ الطَّيِّبَاتِ وَيُحَرِّمُ
عَلَيْهِمُ الْخَبَائِثَ وَيَضَعُ عَنْهُمْ
إِصْرَهُمْ وَالْأَغْلَالَ الَّتِي كَانَتْ
عَلَيْهِمْ ۚ فَالَّذِينَ آمَنُوا بِهِ وَعَزَّرُوهُ
وَنَصَرُوهُ وَاتَّبَعُوا النُّورَ الَّذِي أُنْزِلَ
مَعَهُ ۙ أُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿١٥٨﴾ ع ١٩ ٦ ٩

**R.20**

**159.** Ce, 'Ya ku mutane, haƙiƙa, ni Manzo ne zuwa gare ku gaba ɗaya, daga Allah Wanda mulkin samai da ƙasa naSa ne; babu wani ubangiji sai Shi.Yana rayarwa kuma Yana matarwa. To, ku ba da gaskiya da Allah da ManzonSa, Annabi ummiyi, wanda ke ba da gaskiya da Allah da kalmominSa, kuma ku bi shi don ku shiriya.'

قُلْ يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنِّي رَسُولُ اللَّهِ
إِلَيْكُمْ جَمِيعًا الَّذِي لَهُ مُلْكُ
السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ يُحْيِي
وَيُمِيتُ ۖ فَآمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ
النَّبِيِّ الْأُمِّيِّ الَّذِي يُؤْمِنُ بِاللَّهِ وَ
كَلِمَاتِهِ وَاتَّبِعُوهُ لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٥٩﴾

**160.** A cikin mutanen Musa akwai jama'a masu shiriyar da mutane bisa gaskiya, kuma suna yin adalci da ita.

وَمِنْ قَوْمِ مُوسَىٰ أُمَّةٌ يَهْدُونَ بِالْحَقِّ
وَبِهِ يَعْدِلُونَ ﴿١٦٠﴾

**161.** Kuma Mun karkasa su ƙabilu goma sha biyu, al'ummai dabam-dabam. Kuma Mun yi wahayi zuwa ga Musa, yayin da mutanensa suka nemi a shayar da su ruwa, cewa, 'Doki dutse

وَقَطَّعْنَاهُمُ اثْنَتَيْ عَشْرَةَ أَسْبَاطًا
أُمَمًا ۚ وَأَوْحَيْنَا إِلَىٰ مُوسَىٰ إِذِ
اسْتَسْقَاهُ قَوْمُهُ أَنِ اضْرِبْ بِعَصَاكَ
الْحَجَرَ ۖ فَانْبَجَسَتْ مِنْهُ اثْنَتَا عَشْرَةَ

da sandarka.' Sai idanuwan ruwa goma sha biyu suka ɓuɓɓugo daga gare shi, (dutsen) kowaɗanne mutane suka san mashayarsu (gurin shan ruwansu). Kuma Mun sa girgije ya yi masu inuwa, kuma Mun saukar da Manna da Salwa gare su, Muka ce, 'Ku ci daga daɗaɗan abubuwan da Muka ba ku.' To, ba su cuce Mu ba, amma kansu suka cuta.

عَيْنًا ۖ قَدْ عَلِمَ كُلُّ أُنَاسٍ مَّشْرَبَهُمْ ۚ
وَظَلَّلْنَا عَلَيْهِمُ الْغَمَامَ وَأَنزَلْنَا عَلَيْهِمُ
الْمَنَّ وَالسَّلْوَىٰ ۖ كُلُوا مِن طَيِّبَاتِ مَا
رَزَقْنَاكُمْ ۚ وَمَا ظَلَمُونَا وَلَٰكِن كَانُوا
أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿١٦١﴾

**162.** Tuna lokacin da aka ce da su, "Ku zauna cikin wannan alƙarya, kuma ku ci ta inda duk kuke so a cikinta, kuma ku ce, 'Allah! yi mana sauƙi,' kuma ku shiga cikin ƙofa kuna masu sujada, za Mu yafe maku kurakuranku. Za Mu daɗa wa masu kyautatawa."

وَإِذْ قِيلَ لَهُمُ اسْكُنُوا هَٰذِهِ الْقَرْيَةَ
وَكُلُوا مِنْهَا حَيْثُ شِئْتُمْ وَقُولُوا
حِطَّةٌ وَادْخُلُوا الْبَابَ سُجَّدًا نَّغْفِرْ
لَكُمْ خَطِيئَاتِكُمْ ۚ سَنَزِيدُ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٦٢﴾

**163.** Sai waɗanda suka yi zalinci daga cikinsu, suka canja magana ba wadda aka faɗa masu ba. Sai Muka sako musu azaba daga sama saboda laifin da suka yi.

فَبَدَّلَ الَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْهُمْ قَوْلًا
غَيْرَ الَّذِي قِيلَ لَهُمْ فَأَرْسَلْنَا
عَلَيْهِمْ رِجْزًا مِّنَ السَّمَاءِ بِمَا كَانُوا
ع ٢٠ يَظْلِمُونَ ﴿١٦٣﴾

**R.21**

**164.** Kuma tambaye su game da alƙarya wadda ke kusa da kogi, yayin da suke saɓa umarnin Asabar (babban ranarsu) don kifayensu suna zo masu birjik kan ruwa a ranar da suke kula da Asabar, amma ranar da ba su kula da Asabar ba, ba sa zo masu. Haka Muka jarrabe su don fasiƙancin da suka yi.

وَسْأَلْهُمْ عَنِ الْقَرْيَةِ الَّتِي كَانَتْ
وقف لازم حَاضِرَةَ الْبَحْرِ إِذْ يَعْدُونَ فِي السَّبْتِ
إِذْ تَأْتِيهِمْ حِيتَانُهُمْ يَوْمَ سَبْتِهِمْ
معانقة شُرَّعًا وَيَوْمَ لَا يَسْبِتُونَ لَا تَأْتِيهِمْ ۛ
النصف كَذَٰلِكَ ۛ نَبْلُوهُم بِمَا كَانُوا
يَفْسُقُونَ ﴿١٦٤﴾

**165.** Kuma lokacin da wasu al'umma daga cikinsu suka ce, 'Me ya sa kuke yin wa'azi ga mutanen da Allah zai halakar da su ko Ya yi musu azaba mai tsanani?' Suka ce, 'Don ya zamo hanzari zuwa ga Ubangijinku kuma don su tsoraci Allah.'

وَإِذْ قَالَتْ أُمَّةٌ مِّنْهُمْ لِمَ تَعِظُونَ
قَوْمًا ۙ اللَّهُ مُهْلِكُهُمْ أَوْ مُعَذِّبُهُمْ
عَذَابًا شَدِيدًا ۖ قَالُوا مَعْذِرَةً إِلَىٰ
رَبِّكُمْ وَلَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ ﴿١٦٥﴾

**166.** Lokacin da suka manta abin da aka yi masu wa'azi da shi, sai Muka tserar da waɗanda ke hana mummunan aiki, kuma Muka danƙi waɗanda suka yi zalinci da azaba mai muni saboda fasiƙancin da suka yi.

فَلَمَّا نَسُوا مَا ذُكِّرُوا بِهِ أَنجَيْنَا
الَّذِينَ يَنْهَوْنَ عَنِ السُّوءِ وَأَخَذْنَا
الَّذِينَ ظَلَمُوا بِعَذَابٍ بَئِيسٍ بِمَا
كَانُوا يَفْسُقُونَ ﴿١٦٦﴾

**167.** Yayin da suka yi girman kai game da abin da aka hane su, sai Muka ce musu, 'Ku zama birai, korarru!'

فَلَمَّا عَتَوْا عَن مَّا نُهُوا عَنْهُ قُلْنَا
لَهُمْ كُونُوا قِرَدَةً خَاسِئِينَ ﴿١٦٧﴾

**168.** Kuma (tuna) lokacin da Ubangijinka ya bayyana cewa, zai aiko masu da wanda zai gana masu mummunar azaba har zuwa ranar Kiyama. Haƙiƙa, Ubangijinka Mai saurin azaba ne, kuma Shi a haƙiƙa, Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

وَإِذْ تَأَذَّنَ رَبُّكَ لَيَبْعَثَنَّ عَلَيْهِمْ
إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ مَن يَسُومُهُمْ
سُوءَ الْعَذَابِ ۗ إِنَّ رَبَّكَ لَسَرِيعُ
الْعِقَابِ ۖ وَإِنَّهُ لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٦٨﴾

**169.** Kuma Mun karkasa su a ban ƙasa al'ummai dabam-dabam. A cikinsu akwai mutane nagari, kuma a cikinsu akwai saɓanin haka. (waɗanda ba nagari ba). Kuma Mun jarrabe su da abubuwa masu kyau kuma da abubuwa marasa kyau don su komo (ga masu kyau.)

وَقَطَّعْنَاهُمْ فِي الْأَرْضِ أُمَمًا ۖ مِّنْهُمُ
الصَّالِحُونَ وَمِنْهُمْ دُونَ ذَٰلِكَ ۖ وَ
بَلَوْنَاهُم بِالْحَسَنَاتِ وَالسَّيِّئَاتِ لَعَلَّهُمْ
يَرْجِعُونَ ﴿١٦٩﴾

**170.** Sai wasu mutanen banza suka maye gurinsu, suka gaji littafin suna karɓar abin duniya, ƙasƙantacciya, kuma suna cewa, 'Za'a gafarta mana,' Kuma idan wani amfani mai gushewa kama tasa ya zo musu sai su karɓeshi. Shin ba an karɓi alƙawari cikin Littafi ba, daga wajensu, cewa, kada su faɗi wani abu game da Allah sai gaskiya ba? Kuma sun karanta abin da ke cikinsa. Gidan Lahira shi ne mafifici ga waɗanda ke tsoron Allah. Ba za ku fahimta ba?

فَخَلَفَ مِن بَعْدِهِمْ خَلْفٌ وَرِثُوا
الْكِتَابَ يَأْخُذُونَ عَرَضَ هَٰذَا الْأَدْنَىٰ
وَيَقُولُونَ سَيُغْفَرُ لَنَا وَإِن يَأْتِهِمْ
عَرَضٌ مِّثْلُهُ يَأْخُذُوهُ ۚ أَلَمْ يُؤْخَذْ
عَلَيْهِم مِّيثَاقُ الْكِتَابِ أَن لَّا يَقُولُوا
عَلَى اللَّهِ إِلَّا الْحَقَّ وَدَرَسُوا مَا فِيهِ ۗ
وَالدَّارُ الْآخِرَةُ خَيْرٌ لِّلَّذِينَ يَتَّقُونَ ۗ
أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٧٠﴾

**171.** Waɗanda ke riƙe Littafi sosai, kuma su tsai da Salla, haƙiƙa, Mu, ba

وَالَّذِينَ يُمَسِّكُونَ بِالْكِتَابِ وَ

أَقَامُوا الصَّلٰوةَ ۗ إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجْرَ
الْمُصْلِحِينَ ﴿١٧١﴾

za Mu tozarta ladan managarta ba.

وَإِذْ نَتَقْنَا الْجَبَلَ فَوْقَهُمْ كَأَنَّهُ
ظُلَّةٌ وَظَنُّوا أَنَّهُ وَاقِعٌ بِهِمْ ۚ خُذُوا
مَا آتَيْنٰكُمْ بِقُوَّةٍ وَاذْكُرُوا مَا فِيهِ
لَعَلَّكُمْ تَتَّقُونَ ﴿١٧٢﴾ ع ٢١ ٩ ١١

**172.** Kuma lokacin da Muka girgiza dutse a sama da su, ya zama kamar inuwa, har suka zaci faɗo musu zai yi, Mun ce, ‘Ku riƙe abin da Muka ba ku da kyau kuma ku riƙa tuna abin da ke cikinsa don ku kare kanku daga aikin ashsha.’

**R.22**

وَإِذْ أَخَذَ رَبُّكَ مِنْ بَنِيٓ آدَمَ مِنْ
ظُهُورِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَأَشْهَدَهُمْ عَلٰٓى
أَنْفُسِهِمْ ۚ أَلَسْتُ بِرَبِّكُمْ ۖ قَالُوا بَلٰى ۛ
شَهِدْنَا ۛ أَنْ تَقُولُوا يَوْمَ الْقِيٰمَةِ معانقة
إِنَّا كُنَّا عَنْ هٰذَا غٰفِلِينَ ﴿١٧٣﴾

**173.** Kuma (tuna) lokacin da Ubangijinka ya fito da zurriyar 'ya'yan Adam daga tsatsonsu, kuma ya sa suka ba da shaida a kan kansu (Ya ce: ‘Ba Ni ne Ubangijinku ba?’ Suka ce, ‘Tabbas, mun shaida.’ Don kada ranar Kiyama ku ce, ‘Ai, mu ba mu san da wannan ba.’

أَوْ تَقُولُوٓا إِنَّمَآ أَشْرَكَ آبَآؤُنَا مِنْ
قَبْلُ وَكُنَّا ذُرِّيَّةً مِّنْ بَعْدِهِمْ ۚ
أَفَتُهْلِكُنَا بِمَا فَعَلَ الْمُبْطِلُونَ ﴿١٧٤﴾

**174.** Ko kuma ku ce, ‘Ai iyayenmu ne na da suka yi shirka, mu kuwa zurriyarsu ne daga bayansu, to yaya za Ka halakar da mu saboda abin da maɓarnata suka aikata?’

وَكَذٰلِكَ نُفَصِّلُ الْآيٰتِ وَلَعَلَّهُمْ
يَرْجِعُونَ ﴿١٧٥﴾

**175.** Haka Muke bayyana Ayoyi don su koma ga gaskiya.

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ الَّذِيٓ آتَيْنٰهُ آيٰتِنَا
فَانْسَلَخَ مِنْهَا فَأَتْبَعَهُ الشَّيْطٰنُ فَكَانَ
مِنَ الْغٰوِينَ ﴿١٧٦﴾

**176.** Karanta masu labarin wanda Muka ba AyoyinMu sai ya goce daga gare su, Shaiɗan kuwa sai ya bi shi, sai ya zama cikin ɓatattu.

وَلَوْ شِئْنَا لَرَفَعْنٰهُ بِهَا وَلٰكِنَّهُ أَخْلَدَ
إِلَى الْأَرْضِ وَاتَّبَعَ هَوٰىهُ ۚ فَمَثَلُهُ
كَمَثَلِ الْكَلْبِ ۚ إِنْ تَحْمِلْ عَلَيْهِ يَلْهَثْ
أَوْ تَتْرُكْهُ يَلْهَثْ ۚ ذٰلِكَ مَثَلُ الْقَوْمِ
الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيٰتِنَا ۚ فَاقْصُصِ
الْقَصَصَ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ﴿١٧٧﴾

**177.** Da Mun so sai Mu ɗaukaka shi da su, amma ya karkata a wajen ƙasa, (duniya) kuma ya bi son zuciyarsa. Misalinsa kamar kare ne, idan ka kore shi zai fito da harshensa, idan kuma ka ƙyale shi zai fito da harshensa. Haka misalin masu ƙaryata AyoyinMu yake. To, ba su wannan labarin don su riƙa tunani.

**178.** Misalin mutanen da suka ƙaryata AyoyinMu ya yi muni. Kuma kansu suke cuta.

سَآءَ مَثَلًا الْقَوْمُ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا
وَاَنْفُسَهُمْ كَانُوْا يَظْلِمُوْنَ ١٧٨

**179.** Wanda Allah ya shiryar, shi ne mai shiriya; wanda Ya hukunta ɓatarwa kuwa, waɗannan su ne masu taɓewa.

مَنْ يَّهْدِ اللّٰهُ فَهُوَ الْمُهْتَدِيْ ج وَمَنْ
يُّضْلِلْ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ١٧٩

**180.** Haƙiƙa, Mun halicci aljanu da mutane masu yawa wanda makomarsu Jahannama ce. Suna da zukata amma ba sa fahimta da su, kuma suna da idanuwa amma ba sa gani da su, kuma suna da kunnuwa amma ba sa ji da su, su kamar dabbobi suke, kai sun ma fi su ɓata (dabbanci) waɗannan su ne rafkanannu.

وَلَقَدْ ذَرَاْنَا لِجَهَنَّمَ كَثِيْرًا مِّنَ
الْجِنِّ وَالْاِنْسِ صلے لَهُمْ قُلُوْبٌ لَّا
يَفْقَهُوْنَ بِهَا ز وَلَهُمْ اَعْيُنٌ لَّا يُبْصِرُوْنَ
بِهَا ز وَلَهُمْ اٰذَانٌ لَّا يَسْمَعُوْنَ بِهَا ط
اُولٰٓئِكَ كَالْاَنْعَامِ بَلْ هُمْ اَضَلُّ ط
اُولٰٓئِكَ هُمُ الْغٰفِلُوْنَ ١٨٠

**181.** Siffofi kyawawa na Allah ne, to, ku kira Shi da su. Kuma ku bar waɗanda ke kauce hanya game da siffofinSa. Za a saka musu kan abin da suka aikata.

وَلِلّٰهِ الْاَسْمَآءُ الْحُسْنٰى فَادْعُوْهُ بِهَا ص
وَذَرُوا الَّذِيْنَ يُلْحِدُوْنَ فِيْٓ اَسْمَآئِهٖ ط
سَيُجْزَوْنَ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ١٨١

**182.** A cikin waɗanda Muka halitta, akwai jama'a masu shiryarwa da gaskiya, kuma suna yin adalci da ita.

وَمِمَّنْ خَلَقْنَآ اُمَّةٌ يَّهْدُوْنَ بِالْحَقِّ
وَبِهٖ يَعْدِلُوْنَ ١٨٢ ع ٢٢ ١٢

**R.23**

**183.** Waɗanda suka ƙaryata AyoyinMu kuwa, za Mu ja su taku bayan taku zuwa ga (halaka) ta inda basu sani ba.

وَالَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا سَنَسْتَدْرِجُهُمْ
مِّنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُوْنَ ١٨٣

**184.** Kuma Zan saurara musu, haƙiƙa shirina mai ƙarfi ne.

وَاُمْلِيْ لَهُمْ ط اِنَّ كَيْدِيْ مَتِيْنٌ ١٨٤

**185.** Shin ba su yi tunani ba, don su gane cewa, babu taɓin aljan tare da abokinsu? Shi mai gargaɗi ne kaɗai, a bayyane.

اَوَلَمْ يَتَفَكَّرُوْا سكتة مَا بِصَاحِبِهِمْ مِّنْ
جِنَّةٍ ط اِنْ هُوَ اِلَّا نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ١٨٥

**186.** Shin ba su duba sarautar sammai da ƙasa ba, kuma da dukkan abin da Allah ya halitta? Kuma ba sa la'akari da cewa mai yiwuwa ne ajalinsu ya

اَوَلَمْ يَنْظُرُوْا فِيْ مَلَكُوْتِ السَّمٰوٰتِ وَ
الْاَرْضِ وَمَا خَلَقَ اللّٰهُ مِنْ شَيْءٍ لا وَّاَنْ
عَسٰٓى اَنْ يَّكُوْنَ قَدِ اقْتَرَبَ اَجَلُهُمْ ج

فَبِاَيِّ حَدِيْثٍۢ بَعْدَهٗ يُؤْمِنُوْنَ ﴿١٨٦﴾

matso kusa? Bayan wannan da wane irin abu za su ba da gaskiya?

مَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ فَلَا هَادِيَ لَهٗ ؕ وَ يَذَرُهُمْ فِيْ طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُوْنَ ﴿١٨٧﴾

**187.** Duk wanda Allah ya bari bisa ɓata, babu wanda zai shirye shi. Kuma Zai bar su su riƙa faɗi-tashi cikin shishshiginsu.

يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ السَّاعَةِ اَيَّانَ مُرْسٰهَا ؕ قُلْ اِنَّمَا عِلْمُهَا عِنْدَ رَبِّيْ ۚ لَا يُجَلِّيْهَا لِوَقْتِهَآ اِلَّا هُوَ ؔۘ ثَقُلَتْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ لَا تَاْتِيْكُمْ اِلَّا بَغْتَةً ؕ يَسْـَٔلُوْنَكَ كَاَنَّكَ حَفِيٌّ عَنْهَا ؕ قُلْ اِنَّمَا عِلْمُهَا عِنْدَ اللّٰهِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿١٨٨﴾

وقف لازم
وقف منزل

**188.** Suna tambayar ka game da Lokaci, (tashin Kiyama) ‘Yaushe zai zo?’ Ce, ‘Saninsa yana gurin Allah. Babu wanda zai bayyana shi a lokacinsa sai Shi. Ya nauyaya cikin sammai da ƙasa. Ba zai zo muku ba, sai kwaram.’ Suna tambayar ka kamar kai masaninsa ne. Ce, ‘Saninsa yana gurin Allah, amma mafi yawan mutane ba su sani ba.’

قُلْ لَّآ اَمْلِكُ لِنَفْسِيْ نَفْعًا وَّلَا ضَرًّا اِلَّا مَا شَآءَ اللّٰهُ ؕ وَلَوْ كُنْتُ اَعْلَمُ الْغَيْبَ لَاسْتَكْثَرْتُ مِنَ الْخَيْرِ ۛۚ وَمَا مَسَّنِيَ السُّوْٓءُ ۛۚ اِنْ اَنَا اِلَّا نَذِيْرٌ وَّ بَشِيْرٌ لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿١٨٩﴾

معانقة
ع ٢٣/٧
١٣

**189.** Ce, ‘Ba ni da ikon amfana ko cutar kaina, sai abin da Allah ya so. Da na san abin da ke ɓoye, da na yawaitawa (kai na) alheri; kuma abin ƙi ba zai same ni ba. Ni ba wani ne ba, face mai gargaɗi kuma mai albishir ga mutane masu ba da gaskiya.’

**R.24**

هُوَ الَّذِيْ خَلَقَكُمْ مِّنْ نَّفْسٍ وَّاحِدَةٍ وَّ جَعَلَ مِنْهَا زَوْجَهَا لِيَسْكُنَ اِلَيْهَا ۚ فَلَمَّا تَغَشّٰىهَا حَمَلَتْ حَمْلًا خَفِيْفًا فَمَرَّتْ بِهٖ ۚ فَلَمَّآ اَثْقَلَتْ دَّعَوَا اللّٰهَ رَبَّهُمَا لَئِنْ اٰتَيْتَنَا صَالِحًا لَّنَكُوْنَنَّ مِنَ الشّٰكِرِيْنَ ﴿١٩٠﴾

**190.** Shi ne Wanda ya halicce ku daga rai guda ɗaya, kuma daga gare ta Ya yi mata abokin zamanta, don ta sami kwanciyar rai tare da shi. Yayin da ya kusance ta, sai ta ɗauki ciki marar nauyi, ta dinga tafiya da shi. Yayin da ta yi nauyi, sai su biyun suka roƙi Allah Ubangijinsu, suna cewa, ‘Idan Ka bamu ɗa nagari, za mu zama cikin masu godiya.’

فَلَمَّآ اٰتٰىهُمَا صَالِحًا جَعَلَا لَهٗ شُرَكَآءَ فِيْمَآ اٰتٰىهُمَا ۚ فَتَعٰلَى اللّٰهُ عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿١٩١﴾

**191.** Amma da Ya ba su ɗa nagari, sai suka dangana maSa abokan tarayya game da abin da Ya ba su. Allah kuwa ya ɗaukaka daga abin da suke maSa tarayya da shi.

**192.** Yaya za su dangana maSa abokan tarayya waɗanda ba sa iya halittar komai, su ne ma ake halitta?

أَيُشْرِكُونَ مَا لَا يَخْلُقُ شَيْئًا وَهُمْ يُخْلَقُونَ ﴿١٩٢﴾

**193.** Kuma ba za su iya taimakon su ba, ba za su ma iya taimakon kansu ba.

وَلَا يَسْتَطِيعُونَ لَهُمْ نَصْرًا وَلَا أَنْفُسَهُمْ يَنْصُرُونَ ﴿١٩٣﴾

**194.** Idan kun kira su zuwa ga shiriya,ba za su bi ku ba. Duk ɗaya ne gare ku, ko kun kira su ko kun yi shiru.

وَإِنْ تَدْعُوهُمْ إِلَى الْهُدَىٰ لَا يَتَّبِعُوكُمْ ۚ سَوَاءٌ عَلَيْكُمْ أَدَعَوْتُمُوهُمْ أَمْ أَنْتُمْ صَامِتُونَ ﴿١٩٤﴾

**195.** Haƙiƙa, waɗanda kuke kira maimakon Allah, bayi ne kamar ku. To, ku kira su su karɓa muku idan ku masu gaskiya ne.

إِنَّ الَّذِينَ تَدْعُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ عِبَادٌ أَمْثَالُكُمْ ۖ فَادْعُوهُمْ فَلْيَسْتَجِيبُوا لَكُمْ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٩٥﴾

**196.** Shin suna da ƙafafuwa da suke tafiya da su, ko suna da hannuwa da suke kamu da su, ko suna da idanuwa da suke gani da su, ko kuma suna da kunnuwa da suke ji da su? Ce, 'Ku kira abokan tarayyarku, sa'annan ku ƙulla mini makirci, kuma kada ku saurara mini.'

أَلَهُمْ أَرْجُلٌ يَمْشُونَ بِهَا ۖ أَمْ لَهُمْ أَيْدٍ يَبْطِشُونَ بِهَا ۖ أَمْ لَهُمْ أَعْيُنٌ يُبْصِرُونَ بِهَا ۖ أَمْ لَهُمْ آذَانٌ يَسْمَعُونَ بِهَا ۗ قُلِ ادْعُوا شُرَكَاءَكُمْ ثُمَّ كِيدُونِ فَلَا تُنْظِرُونِ ﴿١٩٦﴾

**197.** Mai kare ni Shi ne Allah Wanda ya saukar da Littafi, kuma Shi ne ke kare mutane nagari.

إِنَّ وَلِيِّيَ اللَّهُ الَّذِي نَزَّلَ الْكِتَابَ ۖ وَهُوَ يَتَوَلَّى الصَّالِحِينَ ﴿١٩٧﴾

**198.** Waɗanda kuke kira maimakonSa, ba za su iya taimakon ku ba, kuma ba ma za su iya taimakon kansu ba.

وَالَّذِينَ تَدْعُونَ مِنْ دُونِهِ لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَكُمْ وَلَا أَنْفُسَهُمْ يَنْصُرُونَ ﴿١٩٨﴾

**199.** Kuma idan kuka kira su zuwa ga shiriya, ba za su ji ba. Za ka gan su suna kallon ka alhali ba sa gani.

وَإِنْ تَدْعُوهُمْ إِلَى الْهُدَىٰ لَا يَسْمَعُوا ۖ وَتَرَاهُمْ يَنْظُرُونَ إِلَيْكَ وَهُمْ لَا يُبْصِرُونَ ﴿١٩٩﴾

**200.** Ci gaba da yin rangwame, kuma ka yi horo da nagarta, kuma kau da kanka daga jahilai.

خُذِ الْعَفْوَ وَأْمُرْ بِالْعُرْفِ وَأَعْرِضْ عَنِ الْجَاهِلِينَ ﴿٢٠٠﴾

**201.** Idan wata mummunar shawara ta faɗo maka daga Shaiɗan, nemi tsari daga Allah, haƙiƙa, Shi, Mai ji ne, Masani ne.

وَإِمَّا يَنْزَغَنَّكَ مِنَ الشَّيْطَانِ نَزْغٌ فَاسْتَعِذْ بِاللَّهِ ۚ إِنَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢٠١﴾

**202.** Mutane nagari, idan mummunar shawara daga Shaiɗan ta rikito musu, tuna Allah suke yi, sai su gane hanya madaidaiciya.

إِنَّ الَّذِينَ اتَّقَوْا إِذَا مَسَّهُمْ طَٰٓئِفٌ مِّنَ الشَّيْطَٰنِ تَذَكَّرُوا فَإِذَا هُم مُّبْصِرُونَ ٢٠٢

**203.** (Su kuwa kafirai)'yan'uwansu suna jan su zuwa ga ɓata, kuma ba sa taƙaitawa.

وَإِخْوَٰنُهُمْ يَمُدُّونَهُمْ فِي الْغَيِّ ثُمَّ لَا يُقْصِرُونَ ٢٠٣

**204.** Kuma idan ba ka kawo masu Aya ba, su ce, 'Don me ba ka ƙirƙiro ta ba?' ce, 'Ai abin da aka aiko mini daga Ubangijina kawai nake bi. Waɗannan kuwa hujjoji ne bayyanannu daga Ubangijinku, kuma da shiriya da jinƙai ga mutane masu ba da gaskiya.'

وَإِذَا لَمْ تَأْتِهِم بِـَٔايَةٍ قَالُوا لَوْلَا اجْتَبَيْتَهَا ۚ قُلْ إِنَّمَآ أَتَّبِعُ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّ مِن رَّبِّي ۚ هَٰذَا بَصَآئِرُ مِن رَّبِّكُمْ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ٢٠٤

**205.** Idan ana karanta Kur'ani, ku saurare shi, kuma ku yi shiru, don a yi maku rahama.

وَإِذَا قُرِئَ الْقُرْءَانُ فَاسْتَمِعُوا لَهُۥ وَأَنصِتُوا لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ٢٠٥

**206.** Ambaci Ubangijinka cikin zuciyarka, tare da ƙasƙantar da kai da tsoro, kuma cikin murya sassauƙa, a lokatan safiya da lokatan yamma, kuma kada ka zama daga cikin rafkanannu.

وَاذْكُر رَّبَّكَ فِي نَفْسِكَ تَضَرُّعًا وَخِيفَةً وَدُونَ الْجَهْرِ مِنَ الْقَوْلِ بِالْغُدُوِّ وَالْأَصَالِ وَلَا تَكُن مِّنَ الْغَٰفِلِينَ ٢٠٦

**207.** Haƙiƙa, waɗanda ke kusa da Ubangijinka, ba sa girman kan bauta maSa, kuma suna tsarkakke Shi, kuma suna yin sujada gare Shi.

إِنَّ الَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ لَا يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِهِۦ وَيُسَبِّحُونَهُۥ وَلَهُۥ يَسْجُدُونَ ۩ ٢٠٧

السجدة

 ركوعاتها ١٠ سُورَةُ الْأَنْفَالِ مَدَنِيَّةٌ ٨ أياتها ٧٦ 

## SŪRATUL ANFĀL

*(A Madina ta sauka)*
*(Ayoyinta 76)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Suna tambayarka game da ganimomin yaƙi. Ce, 'Ganimomin yaƙi na Allah da ManzonSa ne. To, ku tsoraci Allah, kuma ku gyara tsakaninku, kuma ku bi Allah da ManzonSa, idan ku muminai ne.'

يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ الْاَنْفَالِ ؕ قُلِ الْاَنْفَالُ
لِلّٰهِ وَالرَّسُوْلِ ۚ فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاَصْلِحُوْا
ذَاتَ بَيْنِكُمْ ۪ وَاَطِيْعُوا اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗۤ
اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ٢

**3.** Muminai na gaskiya su ne waɗanda idan aka ambaci Allah, sai zukatansu su cika da tsoro, kuma idan aka karanta masu AyoyinSa, sai su daɗa masu imani, kuma suna dogara ga Ubangijinsu.

اِنَّمَا الْمُؤْمِنُوْنَ الَّذِيْنَ اِذَا ذُكِرَ اللّٰهُ
وَجِلَتْ قُلُوْبُهُمْ وَاِذَا تُلِيَتْ عَلَيْهِمْ
اٰيٰتُهٗ زَادَتْهُمْ اِيْمَانًا وَّعَلٰى رَبِّهِمْ
يَتَوَكَّلُوْنَ ۚ ٣

**4.** Su ne waɗanda ke tsai da Salla, kuma suna ciyarwa daga abin da Muka ba su.

الَّذِيْنَ يُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَمِمَّا
رَزَقْنٰهُمْ يُنْفِقُوْنَ ؕ ٤

**5.** Waɗannan su ne muminai na gaskiya. Suna da darajoji na ɗaukaka a gurin Ubangijinsu, kuma da gafara kuma da arziki na girmamawa.

اُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُؤْمِنُوْنَ حَقًّا ؕ لَهُمْ
دَرَجٰتٌ عِنْدَ رَبِّهِمْ وَمَغْفِرَةٌ وَّرِزْقٌ
كَرِيْمٌ ۚ ٥

**6.** Kamar yadda Ubangijinka ya fito da kai daga gidanka a kan manufa ta gaskiya, alhali wani sashi daga cikin muminai ba sa son haka.

كَمَآ اَخْرَجَكَ رَبُّكَ مِنْۢ بَيْتِكَ
بِالْحَقِّ ۪ وَاِنَّ فَرِيْقًا مِّنَ الْمُؤْمِنِيْنَ
لَكٰرِهُوْنَ ۙ ٦

**7.** Suna jayayya da kai game da gaskiya bayan ta bayyana, kamar ana kora su ne zuwa ga mutuwa suna ganinta.

يُجَادِلُوْنَكَ فِى الْحَقِّ بَعْدَ مَا تَبَيَّنَ
كَاَنَّمَا يُسَاقُوْنَ اِلَى الْمَوْتِ وَهُمْ
يَنْظُرُوْنَ ؕ ٧

**8.** Kuma (tuna) lokacin da Allah ya yi maku alƙawarin ɗaya daga ƙungiyoyin biyu, cewa za ta zama taku, ku kuwa

وَاِذْ يَعِدُكُمُ اللّٰهُ اِحْدَى الطَّآئِفَتَيْنِ
اَنَّهَا لَكُمْ وَتَوَدُّوْنَ اَنَّ غَيْرَ ذَاتِ

الشَّوْكَةِ تَكُوْنُ لَكُمْ وَ يُرِيْدُ اللّٰهُ
اَنْ يُّحِقَّ الْحَقَّ بِكَلِمٰتِهٖ وَ يَقْطَعَ
دَابِرَ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٨﴾

kuna so ɗayar marar makami ta zama taku, amma Allah yana so ya tabbatar da gaskiya ta hanyar kalmominSa, kuma Ya halakar da kafirai har ƙarshensu.

لِيُحِقَّ الْحَقَّ وَ يُبْطِلَ الْبَاطِلَ وَلَوْ
كَرِهَ الْمُجْرِمُوْنَ ﴿٩﴾

**9.** Don Ya tabbatar da gaskiya, kuma Ya ɓata ƙarya, ko masu laifuka sun ƙi (ko ba sa so).

اِذْ تَسْتَغِيْثُوْنَ رَبَّكُمْ فَاسْتَجَابَ
لَكُمْ اَنِّيْ مُمِدُّكُمْ بِاَلْفٍ مِّنَ
الْمَلٰٓئِكَةِ مُرْدِفِيْنَ ﴿١٠﴾

**10.** Lokacin da kuke neman taimakon Ubangijinku, sai ya karɓa maku cewa, 'Zan taimake ku da mala'iku dubu masu bin juna.'

وَ مَا جَعَلَهُ اللّٰهُ اِلَّا بُشْرٰى وَ لِتَطْمَئِنَّ
بِهٖ قُلُوْبُكُمْ ۚ وَمَا النَّصْرُ اِلَّا مِنْ عِنْدِ
اللّٰهِ ۚ اِنَّ اللّٰهَ عَزِيْزٌ حَكِيْمٌ ﴿١١﴾ ع ١١ ١٥

**11.** Allah bai yi haka ba, sai don albishir, kuma don zukatanku su nutsu. Kuma babu wani taimako sai daga wajen Allah. Haƙiƙa, Allah Buwayayye ne, Mai hikima ne.

**R.2**

اِذْ يُغَشِّيْكُمُ النُّعَاسَ اَمَنَةً مِّنْهُ وَ
يُنَزِّلُ عَلَيْكُمْ مِّنَ السَّمَآءِ مَآءً
لِّيُطَهِّرَكُمْ بِهٖ وَ يُذْهِبَ عَنْكُمْ رِجْزَ
الشَّيْطٰنِ وَ لِيَرْبِطَ عَلٰى قُلُوْبِكُمْ وَ
يُثَبِّتَ بِهِ الْاَقْدَامَ ﴿١٢﴾

**12.** Lokacin da ya sa barci ya rufe ku don nuna aminci daga gare Shi, kuma Ya saukar da ruwan sama a kanku, don Ya tsarkake ku da shi, kuma Ya gusar da dauɗar Shaiɗan daga gare ku, kuma don Ya ƙarfafa zukatanku, kuma Ya sa ƙafafuwa su tsaya daram saboda shi (ruwan sama).

اِذْ يُوْحِيْ رَبُّكَ اِلَى الْمَلٰٓئِكَةِ اَنِّيْ مَعَكُمْ
فَثَبِّتُوا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ۚ سَاُلْقِيْ فِيْ
قُلُوْبِ الَّذِيْنَ كَفَرُوا الرُّعْبَ
فَاضْرِبُوْا فَوْقَ الْاَعْنَاقِ وَ اضْرِبُوْا
مِنْهُمْ كُلَّ بَنَانٍ ﴿١٣﴾

**13.** Lokacin da Ubangijinka ya aike wa mala'iku cewa, 'Ina tare da ku, to ku ƙarfafa waɗanda suka ba da gaskiya. Zan jefa tsoro cikin zukatan waɗanda suka kafirta. To, ku doddoke su kan wuyaye, kuma ku doki dukkan 'yan yatsunsu.'

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ شَآقُّوا اللّٰهَ وَ رَسُوْلَهٗ ۚ وَ
مَنْ يُّشَاقِقِ اللّٰهَ وَ رَسُوْلَهٗ فَاِنَّ اللّٰهَ
شَدِيْدُ الْعِقَابِ ﴿١٤﴾

**14.** Saboda sun yi gaba da Allah da ManzonSa, wanda ya yi gaba da Allah da Manzonsa kuwa, haƙiƙa, Allah Mai tsananin azaba ne (gare shi).

**15.** Wannan ce azabarku, to ku ɗanɗana ta, kuma azabar Wuta tana jiran kafirai.

ذٰلِكُمْ فَذُوْقُوْهُ وَ اَنَّ لِلْكٰفِرِيْنَ عَذَابَ النَّارِ ﴿١٥﴾

**16.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, idan kuka haɗu da waɗanda suka kafirta, suna masu kutsowa, to, kada ku juya musu baya (kada ku gudu).

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِذَا لَقِيْتُمُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا زَحْفًا فَلَا تُوَلُّوْهُمُ الْاَدْبَارَ ﴿١٦﴾

**17.** Duk wanda ya juya musu bayansa a wannan rana, in dai ba dabarar yaƙi yake ba, ko kuma yana ja baya don ya haɗu da wasu jama'a, to ya jawo wa kansa fushin Allah, kuma Jahannama ce makomarsa. makoma ta munana.

وَمَنْ يُّوَلِّهِمْ يَوْمَئِذٍ دُبُرَهٗۤ اِلَّا مُتَحَرِّفًا لِّقِتَالٍ اَوْ مُتَحَيِّزًا اِلٰى فِئَةٍ فَقَدْ بَآءَ بِغَضَبٍ مِّنَ اللّٰهِ وَمَاْوٰىهُ جَهَنَّمُ ؕ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿١٧﴾

**18.** Ba ku ne kuke kashe su ba, Allah ne ya kashe su. Kuma lokacin da ka yi jifa, ba kai ne ka yi jifa ba, Allah ne ya yi jifa, don Ya yi wa muminai babbar ni'ima daga wajenSa. Haƙiƙa, Allah Mai ji ne, Masani ne.

فَلَمْ تَقْتُلُوْهُمْ وَلٰكِنَّ اللّٰهَ قَتَلَهُمْ ۪ وَمَا رَمَيْتَ اِذْ رَمَيْتَ وَلٰكِنَّ اللّٰهَ رَمٰى ۚ وَلِيُبْلِيَ الْمُؤْمِنِيْنَ مِنْهُ بَلَآءً حَسَنًا ؕ اِنَّ اللّٰهَ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿١٨﴾

**19.** Abin da ya faru ke nan, kuma Allah Mai raunana makircin kafirai ne.

ذٰلِكُمْ وَاَنَّ اللّٰهَ مُوْهِنُ كَيْدِ الْكٰفِرِيْنَ ﴿١٩﴾

**20.** (Ya ku kafirai), idan kuna so a yanke hukunci, to yanke hukumci ya zo kanku. Kuma idan kuka hanu, haka zai fiye maku, amma idan kuka koma kan makirci, zaMu koma kan yi muku azaba, kuma taronku ba zai amfana muku komai ba, komai yawansa, kuma ku sani cewa Allah yana tare da muminai.

اِنْ تَسْتَفْتِحُوْا فَقَدْ جَآءَكُمُ الْفَتْحُ ۚ وَاِنْ تَنْتَهُوْا فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ وَاِنْ تَعُوْدُوْا نَعُدْ ۚ وَلَنْ تُغْنِيَ عَنْكُمْ فِئَتُكُمْ شَيْـًٔا وَّلَوْ كَثُرَتْ ۙ وَاَنَّ اللّٰهَ مَعَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٢٠﴾ ع ٩ ١٦

**R.3**

**21.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku bi Allah da ManzonSa, kuma kada ku juya masa baya alhali kuna jin umarninsa.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اَطِيْعُوا اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ وَلَا تَوَلَّوْا عَنْهُ وَاَنْتُمْ تَسْمَعُوْنَ ﴿٢١﴾

**22.** Kuma kada ku zama kamar waɗanda suka ce, 'Mun ji,' alhali ba su ji ba.

وَلَا تَكُوْنُوْا كَالَّذِيْنَ قَالُوْا سَمِعْنَا وَهُمْ لَا يَسْمَعُوْنَ ﴿٢٢﴾

**23.** Haƙiƙa, mafi munin dabbobi a gurin Allah, su ne kurame, bebaye, waɗanda ba su da hankali.

اِنَّ شَرَّ الدَّوَآبِّ عِنْدَ اللّٰهِ الصُّمُّ الْبُكْمُ الَّذِيْنَ لَا يَعْقِلُوْنَ ﴿٢٣﴾

**24.** Da Allah ya san akwai alheri tare da su, sai ya sa su ji. Da ya sa sun ji, za su juya baya ne suna masu bijirewa.

وَلَوْ عَلِمَ اللّٰهُ فِيْهِمْ خَيْرًا لَّاَسْمَعَهُمْ ۚ وَلَوْ اَسْمَعَهُمْ لَتَوَلَّوْا وَّهُمْ مُّعْرِضُوْنَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku amsa wa Allah da Manzo, idan ya kira ku zuwa ga abin da zai rayar da ku, kuma ku sani cewa Allah yana shiga tsakanin mutum da zuciyarsa, kuma cewa za a tashe ku zuwa gare Shi.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اسْتَجِيْبُوْا لِلّٰهِ وَلِلرَّسُوْلِ اِذَا دَعَاكُمْ لِمَا يُحْيِيْكُمْ ۚ وَاعْلَمُوْۤا اَنَّ اللّٰهَ يَحُوْلُ بَيْنَ الْمَرْءِ وَقَلْبِهٖ وَاَنَّهٗۤ اِلَيْهِ تُحْشَرُوْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Kuma ku kiyayi fitina wadda ba masu laifi kaɗai daga cikinku za ta faɗa wa ba. Kuma ku sani cewa Allah Mai tsananin azaba ne.

وَاتَّقُوْا فِتْنَةً لَّا تُصِيْبَنَّ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مِنْكُمْ خَآصَّةً ۚ وَاعْلَمُوْۤا اَنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعِقَابِ ﴿٢٦﴾

**27.** Kuma ku tuna lokacin da kuke kaɗan, masu rauni a ƙasa, kuna tsoron mutane su fauce ku, sai ya kare ku, kuma ya ƙarfafa ku da taimakonSa, kuma ya ba ku daɗaɗan abubuwa don ku gode.

وَاذْكُرُوْۤا اِذْ اَنْتُمْ قَلِيْلٌ مُّسْتَضْعَفُوْنَ فِي الْاَرْضِ تَخَافُوْنَ اَنْ يَّتَخَطَّفَكُمُ النَّاسُ فَاٰوٰىكُمْ وَاَيَّدَكُمْ بِنَصْرِهٖ وَرَزَقَكُمْ مِّنَ الطَّيِّبٰتِ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿٢٧﴾

**28.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya, kada ku ha'inci Allah da Manzo, kuma kada ku ha'inci amanonin da ke tsakaninku alhali kuna sane.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَخُوْنُوا اللّٰهَ وَالرَّسُوْلَ وَتَخُوْنُوْۤا اَمٰنٰتِكُمْ وَاَنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٢٨﴾

**29.** Kuma ku san cewa dukiyoyinku da 'ya'yanku fitina ne, kuma Allah, akwai sakamako mai girma a wajenSa.

وَاعْلَمُوْۤا اَنَّمَاۤ اَمْوَالُكُمْ وَاَوْلَادُكُمْ فِتْنَةٌ ۙ وَّاَنَّ اللّٰهَ عِنْدَهٗۤ اَجْرٌ عَظِيْمٌ ﴿٢٩﴾

ع ٣ ٩ ١٧

**R.4**

**30.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, idan kuka tsoraci Allah, zai

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِنْ تَتَّقُوا اللّٰهَ

ba ku fitacciyar hanya, kuma ya kankare maku munanan ayyukanku, kuma ya gafarta maku. Allah Ma'abucin babbar baiwa ne.

يَجْعَل لَّكُمْ فُرْقَانًا وَيُكَفِّرْ عَنكُمْ سَيِّئَاتِكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۗ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿٣٠﴾

**31.** Tuna lokacin da waɗanda suka kafirta ke ƙulla makirci, don su kulle ka, ko su kashe ka, ko kuma su kore ka. Suna ƙulla makirci, Allah kuma yana ƙulla shirinSa, Allah kuwa ya fi kowa iya khakkhawan shiri.

وَإِذْ يَمْكُرُ بِكَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِيُثْبِتُوكَ أَوْ يَقْتُلُوكَ أَوْ يُخْرِجُوكَ ۚ وَيَمْكُرُونَ وَيَمْكُرُ اللَّهُ ۖ وَاللَّهُ خَيْرُ الْمَاكِرِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Kuma idan aka karanta masu Ayoyinmu, sai su ce, 'To, mun ji. Da mun so sai mu faɗi irin wannan. Wannan ba wani abu ne ba, banda tatsuniyoyin mutanen farko.'

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا قَالُوا قَدْ سَمِعْنَا لَوْ نَشَاءُ لَقُلْنَا مِثْلَ هَٰذَا ۙ إِنْ هَٰذَا إِلَّا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Kuma tuna lokacin da su ka ce, 'Ya Allah, idan wannan ya kasance gaskiya ne daga wajenKa, to, yi mana ruwan duwarwatsu daga sama, ko kuma ka kawo mana azaba mai raɗaɗi.'

وَإِذْ قَالُوا اللَّهُمَّ إِن كَانَ هَٰذَا هُوَ الْحَقَّ مِنْ عِندِكَ فَأَمْطِرْ عَلَيْنَا حِجَارَةً مِّنَ السَّمَاءِ أَوِ ائْتِنَا بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٣٣﴾

**34.** Allah kuwa ba zai yi musu azaba ba, alhali kana cikinsu, kuma Allah ba zai yi musu azaba ba, alhali suna neman gafararSa.

وَمَا كَانَ اللَّهُ لِيُعَذِّبَهُمْ وَأَنتَ فِيهِمْ ۚ وَمَا كَانَ اللَّهُ مُعَذِّبَهُمْ وَهُمْ يَسْتَغْفِرُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Don me zai hana Allah ya azabtar da su, alhali suna korar mutane daga Masallaci Mai tsarki, kuma su ba masu kulawa da shi ba? masu kulawa da shi su ne masu tsoron Allah, amma mafi yawansu ba su sani ba.

وَمَا لَهُمْ أَلَّا يُعَذِّبَهُمُ اللَّهُ وَهُمْ يَصُدُّونَ عَنِ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ وَمَا كَانُوا أَوْلِيَاءَهُ ۚ إِنْ أَوْلِيَاؤُهُ إِلَّا الْمُتَّقُونَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Sallar da su ke a Ɗaki Mai tsarki, ba wata aba ce ba, banda fito da tafi. 'Ku ɗanɗani azaba saboda kafircin da kuka yi.'

وَمَا كَانَ صَلَاتُهُمْ عِندَ الْبَيْتِ إِلَّا مُكَاءً وَتَصْدِيَةً ۚ فَذُوقُوا الْعَذَابَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Waɗanda suka kafirta suna ciyar da dukiyoyinsu don su kori mutane daga tafarkin Allah. Za su ci gaba da

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا يُنفِقُونَ أَمْوَالَهُمْ لِيَصُدُّوا عَن سَبِيلِ اللَّهِ ۚ فَسَيُنفِقُونَهَا

ciyar da su (dukiyoyi) kuma su jawo musu takaici, sa'annan a rinjaye su. Waɗanda suka kafirta za a tattara su zuwa Jahannama.

ثُمَّ تَكُوْنُ عَلَيْهِمْ حَسْرَةً ثُمَّ
يُغْلَبُوْنَ ۬ وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِلٰى جَهَنَّمَ
يُحْشَرُوْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** Don Allah ya rarrabe mummuna daga kyakkyawa, kuma ya ɗora mummuna wani kan wani, sai ya tsibe shi gaba ɗaya, sa'annan ya jefa shi cikin Wutar Jahannama. Waɗannan su ne masu hasara.

لِيَمِيْزَ اللّٰهُ الْخَبِيْثَ مِنَ الطَّيِّبِ وَ
يَجْعَلَ الْخَبِيْثَ بَعْضَهٗ عَلٰى بَعْضٍ
فَيَرْكُمَهٗ جَمِيْعًا فَيَجْعَلَهٗ فِيْ
ع ٩/٥ ١٨ جَهَنَّمَ ؕ اُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿٣٨﴾

**R.5**

**39.** Faɗa wa waɗanda suka kafirta, idan suka hanu za a yafe masu abin da ya wuce. Idan suka koma wa kafirci kuwa, to abin da ya sami mutanen farko ya shuɗe. (su ma zai same su)

قُلْ لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِنْ يَّنْتَهُوْا
يُغْفَرْ لَهُمْ مَّا قَدْ سَلَفَ ۚ وَاِنْ يَّعُوْدُوْا
فَقَدْ مَضَتْ سُنَّتُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿٣٩﴾

**40.** Ku yaƙe su har fitina ta gushe, kuma addini gaba ɗayansa ya zama na Allah. Idan suka hanu kuwa, to, Allah yana ganin abin da suke aikatawa.

وَقَاتِلُوْهُمْ حَتّٰى لَا تَكُوْنَ فِتْنَةٌ
وَّيَكُوْنَ الدِّيْنُ كُلُّهٗ لِلّٰهِ ۚ فَاِنِ انْتَهَوْا
فَاِنَّ اللّٰهَ بِمَا يَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ﴿٤٠﴾

**41.** Idan kuma suka juya baya, to, ku sani cewa Allah Shi ne Mai kare ku, madalla Mai karewa (Allah), kuma madalla Mai taimako (Allah).

وَاِنْ تَوَلَّوْا فَاعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ
مَوْلٰىكُمْ ؕ نِعْمَ الْمَوْلٰى وَنِعْمَ
النَّصِيْرُ ﴿٤١﴾

JUZU'I NA 10

**42.** Kuma ku sani cewa, duk wata ganima da kuka samu, to kashi ɗaya bisa biyar daga cikinta na Allah ne da ManzonSa, da dangi, da marayu da miskinai da ɗantafarki, idan kun ba da gaskiya da Allah, da abin da Muka saukar ga bawanMu a ranar rarrabewa, ranar da runduna biyu suka haɗu. Allah Mai iko ne a kan komai.

الجزء ١٠ وَاعْلَمُوْٓا اَنَّمَا غَنِمْتُمْ مِّنْ شَيْءٍ
فَاَنَّ لِلّٰهِ خُمُسَهٗ وَلِلرَّسُوْلِ وَلِذِی
الْقُرْبٰى وَالْيَتٰمٰى وَالْمَسٰكِيْنِ وَ
ابْنِ السَّبِيْلِ ۙ اِنْ كُنْتُمْ اٰمَنْتُمْ
بِاللّٰهِ وَمَآ اَنْزَلْنَا عَلٰى عَبْدِنَا يَوْمَ
الْفُرْقَانِ يَوْمَ الْتَقَى الْجَمْعٰنِ ؕ وَ
اللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٤٢﴾

**43.** Lokacin da kuke a kan gaɓa ta kusa, su kuma suna kan gaɓa ta nesa, ayari kuma suna ƙasa da ku. Da ku kuka yi shawarar gamuwa, sai ku saɓa da juna game da lokacin, amma Allah

اِذْ اَنْتُمْ بِالْعُدْوَةِ الدُّنْيَا وَهُمْ
بِالْعُدْوَةِ الْقُصْوٰى وَالرَّكْبُ اَسْفَلَ
مِنْكُمْ ؕ وَلَوْ تَوَاعَدْتُّمْ لَاخْتَلَفْتُمْ فِي

ya yi haka ne don ya hukumta abu wanda ya zama zartacce, don wanda zai halaka ya halaka bisa hujja, wanda kuma zai rayu ya rayu kan hujja. Haƙiƙa, Allah Mai ji ne, Masani ne.

الْمِيعَادِ ۙ وَلَٰكِن لِّيَقْضِيَ اللَّهُ أَمْرًا كَانَ مَفْعُولًا لِّيَهْلِكَ مَنْ هَلَكَ عَن بَيِّنَةٍ وَيَحْيَىٰ مَنْ حَيَّ عَن بَيِّنَةٍ ۗ وَإِنَّ اللَّهَ لَسَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٤٣﴾

**44.** Lokacin da Allah ke nuna maka su kaɗan a cikin barcinka. Da Ya nuna maka su masu yawa sai ku tsorata, kuma ku yi jayayya da juna kan lamarin, amma Allah ya tsamar da ku, haƙiƙa, Shi, Masani ne game da abin da ke cikin zukata.

إِذْ يُرِيكَهُمُ اللَّهُ فِي مَنَامِكَ قَلِيلًا ۖ وَلَوْ أَرَاكَهُمْ كَثِيرًا لَّفَشِلْتُمْ وَلَتَنَازَعْتُمْ فِي الْأَمْرِ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ سَلَّمَ ۗ إِنَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٤٤﴾

**45.** Kuma (ku tuna) lokacin da Yake nuna maku su a idanuwanku marasa yawa lokacin da kuka haɗu, kuma Ya nuna ku a idanuwansu marasa yawa, don Allah ya hukumta abu wanda ya zama zartacce. Dukkan al'amura ana maida su ne ga Allah.

وَإِذْ يُرِيكُمُوهُمْ إِذِ الْتَقَيْتُمْ فِي أَعْيُنِكُمْ قَلِيلًا وَيُقَلِّلُكُمْ فِي أَعْيُنِهِمْ لِيَقْضِيَ اللَّهُ أَمْرًا كَانَ مَفْعُولًا ۗ وَإِلَى اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿٤٥﴾ ع

**R.6**

**46.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, idan kuka haɗu da runduna ku dage, kuma ku ambaci Allah da yawa don ku rabauta.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا لَقِيتُمْ فِئَةً فَاثْبُتُوا وَاذْكُرُوا اللَّهَ كَثِيرًا لَّعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Kuma ku bi Allah da ManzonSa, kada ku yi jayayya da juna, sai ku tsorata kuma ƙarfinku ya gushe. Kuma ku yi juriya, haƙiƙa, Allah yana son masu juriya.

وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَلَا تَنَازَعُوا فَتَفْشَلُوا وَتَذْهَبَ رِيحُكُمْ ۖ وَاصْبِرُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ مَعَ الصَّابِرِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Kuma kada ku zama kamar waɗanda suka fita daga gidajensu don alfahari kuma da nuna wa mutane, kuma suna korar mutane daga hanyar Allah. Allah ya zagaye duk abin da suke aikatawa.

وَلَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ خَرَجُوا مِن دِيَارِهِم بَطَرًا وَرِئَاءَ النَّاسِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ ۚ وَاللَّهُ بِمَا يَعْمَلُونَ مُحِيطٌ ﴿٤٨﴾

**49.** Kuma (tuna) lokacin da Shaiɗan ya ƙawata musu ayyukansu, ya ce, 'A cikin mutane babu wanda zai iya rinjayar ku a yau, kuma zan kare ku.'

وَإِذْ زَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطَانُ أَعْمَالَهُمْ وَقَالَ لَا غَالِبَ لَكُمُ الْيَوْمَ مِنَ النَّاسِ وَإِنِّي جَارٌ لَّكُمْ ۖ فَلَمَّا تَرَاءَتِ الْفِئَتَانِ نَكَصَ

Amma yayin da rundunoni biyu suka haɗu sai ya juya baya, ya ce, 'Ba ruwana da ku. Ni ina ganin abin da ba kwa gani. Ni ina tsoron Allah. Allah kuwa Mai tsananin azaba ne.'

عَلَىٰ عَقِبَيْهِ وَقَالَ إِنِّي بَرِيٓءٌ مِّنكُمْ إِنِّيٓ
أَرَىٰ مَا لَا تَرَوْنَ إِنِّيٓ أَخَافُ ٱللَّهَ ۚ وَٱللَّهُ
شَدِيدُ ٱلْعِقَابِ ﴿٤٩﴾

**R.7**

**50.** Lokacin da munafukai da waɗanda ke da cuta a zukatansu ke cewa, 'Waɗannan mutane addininsu ya ruɗe su.' Wanda ya dogara ga Allah kuwa, to, haƙiƙa Allah, Mabuwayi ne, Mai hikima ne.

إِذْ يَقُولُ ٱلْمُنَٰفِقُونَ وَٱلَّذِينَ فِي
قُلُوبِهِم مَّرَضٌ غَرَّ هَٰٓؤُلَآءِ دِينُهُمْ ۗ وَ
مَن يَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ فَإِنَّ ٱللَّهَ عَزِيزٌ
حَكِيمٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Ina ma za ka ga lokacin da mala'iku ke ɗaukar rayukan waɗanda suka kafirta, suna dukan fuskokinsu da bayansu, kuma suna cewa, 'Ku ɗanɗani azabar ƙuna.'

وَلَوْ تَرَىٰٓ إِذْ يَتَوَفَّى ٱلَّذِينَ كَفَرُوا ۙ
ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ يَضْرِبُونَ وُجُوهَهُمْ وَ
أَدْبَٰرَهُمْ ۚ وَذُوقُوا عَذَابَ
ٱلْحَرِيقِ ﴿٥١﴾

**52.** Saboda abin da hannuwanku suka gabatar, kuma Allah ba mai zaluntar bayinSa ne ba.

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيكُمْ وَأَنَّ ٱللَّهَ
لَيْسَ بِظَلَّٰمٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٥٢﴾

**53.** Abin da ya same ku kamar abin da ya sami mutanen Fir'auna ne, da waɗanda suka gabace su, sun kafirce wa Ayoyin Allah, sai ya danƙe su kan laifukansu. Haƙiƙa, Allah, Mai ƙarfi ne, Mai tsananin azaba ne.

كَدَأْبِ ءَالِ فِرْعَوْنَ ۙ وَٱلَّذِينَ مِن
قَبْلِهِمْ ۚ كَفَرُوا بِـَٔايَٰتِ ٱللَّهِ فَأَخَذَهُمُ ٱللَّهُ
بِذُنُوبِهِمْ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ قَوِيٌّ شَدِيدُ
ٱلْعِقَابِ ﴿٥٣﴾

**54.** Saboda Allah ba ya canja ni'ima wanda ya yi wa mutane, sai sun canja halayyarsu da kansu, kuma Allah Mai ji ne, Masani ne.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ ٱللَّهَ لَمْ يَكُ مُغَيِّرًا نِّعْمَةً
أَنْعَمَهَا عَلَىٰ قَوْمٍ حَتَّىٰ يُغَيِّرُوا مَا
بِأَنفُسِهِمْ ۙ وَأَنَّ ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٥٤﴾

**55.** Kamar abin da ya sami mutanen Fir'auna ne, da waɗanda suka gabace su, sun ƙaryata Ayoyin Ubangijinsu, sai Muka halakar da su, saboda laifukansu, kuma Mun nitsar da mutanen Fir'auna, don dukkansu sun zama azzalumai.

كَدَأْبِ ءَالِ فِرْعَوْنَ ۙ وَٱلَّذِينَ مِن
قَبْلِهِمْ ۚ كَذَّبُوا بِـَٔايَٰتِ رَبِّهِمْ
فَأَهْلَكْنَٰهُم بِذُنُوبِهِمْ وَأَغْرَقْنَآ
ءَالَ فِرْعَوْنَ ۚ وَكُلٌّ كَانُوا ظَٰلِمِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** Haƙiƙa, mafi munin dabbobi a gurin Allah, su ne waɗanda suka kafirta, su ba za su ba da gaskiya ba.

إِنَّ شَرَّ الدَّوَابِّ عِندَ اللَّهِ الَّذِينَ
كَفَرُوا فَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** Waɗanda ka ƙulla alƙawari da su, amma sai su warware alƙawarinsu, a kowane lokaci, kuma ba sa jin tsoron Allah.

الَّذِينَ عَاهَدتَّ مِنْهُمْ ثُمَّ يَنقُضُونَ
عَهْدَهُمْ فِي كُلِّ مَرَّةٍ وَهُمْ لَا يَتَّقُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** To, idan ka ci ƙarfinsu wajen yaƙi, ka tarwatsa har waɗanda ke bayansu tare da su, ko sa shiga taitayinsu.

فَإِمَّا تَثْقَفَنَّهُمْ فِي الْحَرْبِ فَشَرِّدْ
بِهِم مَّنْ خَلْفَهُمْ لَعَلَّهُمْ يَذَّكَّرُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Kuma duk lokacin da ka ji tsoron ha'inci daga wasu mutane, yi musu watsi da alƙawarinsu kamar yadda suka yi. Haƙiƙa, Allah ba ya son masu ha'inci.

وَإِمَّا تَخَافَنَّ مِن قَوْمٍ خِيَانَةً فَانبِذْ
إِلَيْهِمْ عَلَىٰ سَوَاءٍ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ
الْخَائِنِينَ ﴿٥٩﴾ ع

**R.8**

**60.** Kada waɗanda suka kafirta su zaci cewa sun tsere, haƙiƙa, ba za su iya gajiyar da Mu ba.

وَلَا يَحْسَبَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا سَبَقُوا ۚ
إِنَّهُمْ لَا يُعْجِزُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Kuma ku tanadar musu dukkan abin da za ku iya na ƙarfin makamai da gogaggun dawaki, ku tsorata maƙiyan Allah kuma maƙiyanku da su, da ma waɗansu banda su, da ba ku san su ba, Allah ne ya san su. Kuma dukkan abin da kuka ciyar kan tafarkin Allah, za a ba ku lada nasa cikakke, kuma ba za a cuce ku ba.

وَأَعِدُّوا لَهُم مَّا اسْتَطَعْتُم مِّن قُوَّةٍ وَ
مِن رِّبَاطِ الْخَيْلِ تُرْهِبُونَ بِهِ عَدُوَّ
اللَّهِ وَعَدُوَّكُمْ وَآخَرِينَ مِن
دُونِهِمْ لَا تَعْلَمُونَهُمُ اللَّهُ
يَعْلَمُهُمْ ۚ وَمَا تُنفِقُوا مِن شَيْءٍ فِي
سَبِيلِ اللَّهِ يُوَفَّ إِلَيْكُمْ وَأَنتُمْ لَا
تُظْلَمُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Kuma idan suka karkata ga yin sulhu, to, kaima ka karkata, kuma ka dogara da Allah. Haƙiƙa Shi, Shi ne Mai ji, Masani.

وَإِن جَنَحُوا لِلسَّلْمِ فَاجْنَحْ لَهَا وَ
تَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ ۚ إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ
الْعَلِيمُ ﴿٦٢﴾

**63.** Kuma idan suka yi niyyar yaudarar ka, Allah ya ishe ka. Shi ne ya ƙarfafa ka da taimakonSa, kuma da muminai.

وَإِن يُرِيدُوا أَن يَخْدَعُوكَ فَإِنَّ
حَسْبَكَ اللَّهُ ۚ هُوَ الَّذِي أَيَّدَكَ
بِنَصْرِهِ وَبِالْمُؤْمِنِينَ ﴿٦٣﴾

**64.** Kuma ya saka jituwa tsakanin zukatansu. Da za ka sarrafar da dukkan

وَأَلَّفَ بَيْنَ قُلُوبِهِمْ ۚ لَوْ أَنفَقْتَ مَا فِي

abin da ke ban ƙasa, ba za ka iya saka jituwa tsakanin zukatansu ba. Amma Allah ya saka jituwa tsakaninsu. Haƙiƙa, Shi, Mabuwayi ne, Mai hikima ne.

الْأَرْضِ جَمِيعًا مَّآ أَلَّفْتَ بَيْنَ قُلُوبِهِمْ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ أَلَّفَ بَيْنَهُمْ ۚ إِنَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٦٤﴾

**65.** Ya kai Annabi, Allah ya ishe ka, haka masu binka daga cikin muminai.

يَٰٓأَيُّهَا النَّبِيُّ حَسْبُكَ اللَّهُ وَمَنِ اتَّبَعَكَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٦٥﴾ ع

**R.9**

**66.** Ya wannan Annabi, riƙa zaburar da muminai su yi yaƙi. Idan a cikinku akwai mutum ishirin masu juriya, za su rinjayi ɗari biyu, idan kuma a cikinku akwai mutum ɗari, za su rinjayi dubu daga cikin kafirai, saboda su mutane ne marasa fahimta.

يَٰٓأَيُّهَا النَّبِيُّ حَرِّضِ الْمُؤْمِنِينَ عَلَى الْقِتَالِ ۚ إِن يَكُن مِّنكُمْ عِشْرُونَ صَٰبِرُونَ يَغْلِبُوا مِائَتَيْنِ ۚ وَإِن يَكُن مِّنكُم مِّائَةٌ يَغْلِبُوٓا أَلْفًا مِّنَ الَّذِينَ كَفَرُوا بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** Yanzu Allah ya yi maku sassauci, kuma ya san cewa akwai rauni tare daku. To idan akwai mutum ɗari masu juriya a cikinku, za su rinjayi ɗari biyu, kuma idan akwai mutum dubu a cikinku, za su rinjayi dubu biyu bisa yardar Allah. Kuma Allah yana tare da masu juriya.

الْـَٰٔنَ خَفَّفَ اللَّهُ عَنكُمْ وَعَلِمَ أَنَّ فِيكُمْ ضَعْفًا ۚ فَإِن يَكُن مِّنكُم مِّائَةٌ صَابِرَةٌ يَغْلِبُوا مِائَتَيْنِ ۚ وَإِن يَكُن مِّنكُمْ أَلْفٌ يَغْلِبُوٓا أَلْفَيْنِ بِإِذْنِ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ مَعَ الصَّٰبِرِينَ ﴿٦٧﴾

**68.** Bai dace da wani Annabi ba, ya kama fursunoni, sai ya yi yaƙi a ƙasa. (idan kuka kama fursunoni ba tare da yaƙi ba.) kuna son amfanin duniya ke nan, Allah kuwa yana son ku da Lahira. Allah, Mabuwayi ne, Mai hikima ne.

مَا كَانَ لِنَبِيٍّ أَن يَكُونَ لَهُۥٓ أَسْرَىٰ حَتَّىٰ يُثْخِنَ فِي الْأَرْضِ ۚ تُرِيدُونَ عَرَضَ الدُّنْيَا وَاللَّهُ يُرِيدُ الْـَٔاخِرَةَ ۗ وَاللَّهُ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٦٨﴾

**69.** Ba don hukumcin Allah da ya rigaya ba, sai mummunar azaba ta same ku saboda abubuwan da kuka ɗauka.

لَّوْلَا كِتَٰبٌ مِّنَ اللَّهِ سَبَقَ لَمَسَّكُمْ فِيمَآ أَخَذْتُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٦٩﴾

**70.** To, ku ci halaliya daddaɗa daga ganimar yaƙi wadda kuka samu, kuma ku ji tsoron Allah, haƙiƙa, Allah, Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

فَكُلُوا مِمَّا غَنِمْتُمْ حَلَٰلًا طَيِّبًا ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۚ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٧٠﴾ ع

**R.10**

**71.** Ya wannan Annabi, faɗa wa fursunonin da ke hannunku cewa,

يَٰٓأَيُّهَا النَّبِيُّ قُل لِّمَن فِيٓ أَيْدِيكُم

'Idan Allah ya san cewa akwai alheri cikin zukatanku, to, Zai ba ku fiye da abin da aka karɓa daga gurinku, kuma Ya yafe muku. Allah, Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.'

مِّنَ الْأَسْرَىٰ إِن يَعْلَمِ اللَّهُ فِي قُلُوبِكُمْ خَيْرًا يُؤْتِكُمْ خَيْرًا مِّمَّا أُخِذَ مِنكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۗ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٧١

**72.** Idan kuma suka yi niyyar yaudarar ka, to, ai sun so su yaudari Allah da can, sai ya baka rinjaye a kansu. Allah, Masani ne, Mai hikima ne.

وَإِن يُرِيدُوا خِيَانَتَكَ فَقَدْ خَانُوا اللَّهَ مِن قَبْلُ فَأَمْكَنَ مِنْهُمْ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ٧٢

**73.** Haƙiƙa, waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi hijira, kuma suka yi jihadi bisa tafarkin Allah, da dukiyoyinsu kuma da jikinsu, kuma da waɗanda suka ba da gurin zama, kuma suka yi taimako, waɗannan abokan juna ne. Waɗanda suka ba da gaskiya kuwa, amma ba su yi hijira ba, babu abin da ke kanku game da kare su, sai sun yi hijira. Idan kuma suka nemi taimakonku game da addini, lallai ne ku taimake su, in dai ba a kan mutanen da kuke da alƙawari da su ba. Allah yana ganin abin da kuke aikatawa.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَهَاجَرُوا وَجَاهَدُوا بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَالَّذِينَ آوَوا وَّنَصَرُوا أُولَٰئِكَ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ ۚ وَالَّذِينَ آمَنُوا وَلَمْ يُهَاجِرُوا مَا لَكُم مِّن وَلَايَتِهِم مِّن شَيْءٍ حَتَّىٰ يُهَاجِرُوا ۚ وَإِنِ اسْتَنصَرُوكُمْ فِي الدِّينِ فَعَلَيْكُمُ النَّصْرُ إِلَّا عَلَىٰ قَوْمٍ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُم مِّيثَاقٌ ۗ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ٧٣

**74.** Kuma waɗanda suka kafirta kuwa, duk abokan juna ne. Idan baku aikata abin da aka umarce ku ba, to fitina za ta auku a ƙasa, kuma da ɓarna mai muni.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ ۚ إِلَّا تَفْعَلُوهُ تَكُن فِتْنَةٌ فِي الْأَرْضِ وَفَسَادٌ كَبِيرٌ ٧٤

**75.** Waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi hijira bisa tafarkin Allah, kuma da waɗanda suka ba da gurin zama, kuma suka yi taimako, waɗannan su ne muminai na gaskiya, za su sami gafara da arziƙi na girmamawa.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَهَاجَرُوا وَجَاهَدُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ وَالَّذِينَ آوَوا وَّنَصَرُوا أُولَٰئِكَ هُمُ الْمُؤْمِنُونَ حَقًّا ۚ لَّهُم مَّغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ٧٥

**76.** Waɗanda suka ba da gaskiya daga baya, kuma suka yi hijira tare da ku, waɗannan suna daga cikinku. 'Yan'uwan dangantaka kuwa, sashinsu ya fi kusa da sashi a cikin Littafin Allah. Haƙiƙa, Allah, Masanin komai ne.

وَالَّذِينَ آمَنُوا مِن بَعْدُ وَهَاجَرُوا وَجَاهَدُوا مَعَكُمْ فَأُولَٰئِكَ مِنكُمْ ۚ وَأُولُو الْأَرْحَامِ بَعْضُهُمْ أَوْلَىٰ بِبَعْضٍ فِي كِتَابِ اللَّهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ٧٦



ركوعاتها ١٦ سُوْرَةُ التَّوْبَةِ مَدَنِيَّةٌ ٩ اٰياتها ١٢٩



## SŪRATUT TAUBAH

*(A Madina ta Sauka)*

*(Ayoyinta 129)*

**1.** (Wannan) kuɓuta ce daga Allah da ManzonSa, zuwa ga waɗanda kuka sha musu alwashi daga cikin mushrikai (cewa musulunci zai yaɗu a ƙasa).

بَرَآءَةٌ مِّنَ اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖٓ اِلَى الَّذِيْنَ
عٰهَدْتُّمْ مِّنَ الْمُشْرِكِيْنَ ﴿١﴾

**2.** Ku yi yawo a ƙasa har wata huɗu, kuma ku san cewa ba za ku iya gajiyar da Allah ba, kuma sai Allah ya kunyata kafirai.

فَسِيْحُوْا فِى الْاَرْضِ اَرْبَعَةَ اَشْهُرٍ وَّ
اعْلَمُوْٓا اَنَّكُمْ غَيْرُ مُعْجِزِى اللّٰهِ ۙ وَ
اَنَّ اللّٰهَ مُخْزِى الْكٰفِرِيْنَ ﴿٢﴾

**3.** Kuma wannan sanarwa ce daga Allah da ManzonSa, zuwa ga mutane, a ranar hajji mafi girma, cewa, Allah da ManzonSa ba ruwansu da mushrikai. Idan kuka tuba, haka zai fi alheri gareku, idan kuka juya baya kuwa, to, ku sani cewa ba za ku iya gajiyar da Allah ba. Kuma ka ba kafirai sanarwar zuwan azaba mai raɗaɗi.

وَاَذَانٌ مِّنَ اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖٓ اِلَى النَّاسِ
يَوْمَ الْحَجِّ الْاَكْبَرِ اَنَّ اللّٰهَ بَرِيْٓءٌ مِّنَ
الْمُشْرِكِيْنَ ۙ وَرَسُوْلُهٗ ؕ فَاِنْ تُبْتُمْ
فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ وَاِنْ تَوَلَّيْتُمْ فَاعْلَمُوْٓا
اَنَّكُمْ غَيْرُ مُعْجِزِى اللّٰهِ ؕ وَبَشِّرِ
الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِعَذَابٍ اَلِيْمٍ ﴿٣﴾

**4.** Sai fa waɗanda kuka yi alƙawari da su daga cikin mushrikai, kuma ba su warware kome ba daga alƙawari da suka yi maku, kuma ba su taimaki kowa a kanku ba. To, ku cika masu alƙawarinsu zuwa loƙacin da kuka ƙayyade da su. Haƙiƙa, Allah yana son managarta.

اِلَّا الَّذِيْنَ عٰهَدْتُّمْ مِّنَ
الْمُشْرِكِيْنَ ثُمَّ لَمْ يَنْقُصُوْكُمْ
شَيْئًا وَّلَمْ يُظَاهِرُوْا عَلَيْكُمْ اَحَدًا
فَاَتِمُّوْٓا اِلَيْهِمْ عَهْدَهُمْ اِلٰى
مُدَّتِهِمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُتَّقِيْنَ ﴿٤﴾

**5.** Kuma idan watanni masu alfarma (hana yaƙi) suka wuce, to, ku kashe su mushrikan inda duk kuka tarar da su, kuma ku kama su ku tsare su, kuma ku zauna kan kowace madakata ku jira su. Amma idan suka tuba kuma suka tsai da Sallah kuma suka ba da Zakka, to,

فَاِذَا انْسَلَخَ الْاَشْهُرُ الْحُرُمُ
فَاقْتُلُوا الْمُشْرِكِيْنَ حَيْثُ
وَجَدْتُّمُوْهُمْ وَخُذُوْهُمْ وَ
احْصُرُوْهُمْ وَاقْعُدُوْا لَهُمْ كُلَّ
مَرْصَدٍ ۚ فَاِنْ تَابُوْا وَاَقَامُوا الصَّلٰوةَ

ku bar su su zauna lafiya. Haƙiƙa, Allah, Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

وَاٰتَوُا الزَّكٰوةَ فَخَلُّوْا سَبِيْلَهُمْ ؕ اِنَّ
اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ۝٥

**6.** Kuma idan wani daga cikin mushrikai ya nemi ka kare shi, to, kare shi ko ya ji zancen Allah, kuma ka kai shi gurin da zai sami aminci. Saboda su mutane ne marasa sani.

وَاِنْ اَحَدٌ مِّنَ الْمُشْرِكِيْنَ اسْتَجَارَكَ
فَاَجِرْهُ حَتّٰى يَسْمَعَ كَلٰمَ اللّٰهِ ثُمَّ
اَبْلِغْهُ مَاْمَنَهٗ ؕ ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ قَوْمٌ
ع لَّا يَعْلَمُوْنَ ۝٦

**R.2**

**7.** Yaya za a sami yarjejeniya gun mushrikai da Allah da ManzonSa, in dai ba waɗanda kuka yi alƙawari da su a Masallaci Mai tsarki ba? Idan sun yi maku gaskiya, ku ma ku yi masu gaskiya. Haƙiƙa, Allah yana son masu tsoronSa (masu cika alƙawari).

كَيْفَ يَكُوْنُ لِلْمُشْرِكِيْنَ عَهْدٌ
عِنْدَ اللّٰهِ وَعِنْدَ رَسُوْلِهٖۤ اِلَّا الَّذِيْنَ
عٰهَدْتُّمْ عِنْدَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ۚ فَمَا
اسْتَقَامُوْا لَكُمْ فَاسْتَقِيْمُوْا لَهُمْ ؕ
اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُتَّقِيْنَ ۝٧

**8.** Yaya haka za ta faru kuwa, alhali idan suka rinjaye ku, ba za su kiyaye dangantaka ko alƙawari ba game da ku. Suna neman yardarku da bakunansu, amma zukatansu na ƙin abin da suke faɗa, kuma mafi yawansu fasiƙai ne.

كَيْفَ وَاِنْ يَّظْهَرُوْا عَلَيْكُمْ لَا يَرْقُبُوْا
فِيْكُمْ اِلًّا وَّلَا ذِمَّةً ؕ يُرْضُوْنَكُمْ
بِاَفْوَاهِهِمْ وَتَاْبٰى قُلُوْبُهُمْ ۚ وَ
اَكْثَرُهُمْ فٰسِقُوْنَ ۝٨

**9.** Sun fanshi kuɗi ƙanƙani maimakon Ayoyin Allah, sai suka kori mutane daga tafarkinSa. Abin da suke aikatawa ya munana.

اِشْتَرَوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ ثَمَنًا قَلِيْلًا
فَصَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِهٖ ؕ اِنَّهُمْ سَآءَ مَا
كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ۝٩

**10.** Ba sa kiyaye dangantaka ko alƙawari game da mumini. Waɗannan su ne masu shishshigi.

لَا يَرْقُبُوْنَ فِيْ مُؤْمِنٍ اِلًّا وَّلَا ذِمَّةً ؕ وَ
اُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُعْتَدُوْنَ ۝١٠

**11.** Amma idan suka tuba kuma suka tsai da Salla, kuma suka ba da Zakka, to, sun zama 'yan'uwanku cikin addini. To, muna bayyana Ayoyi ga mutane masu sani.

فَاِنْ تَابُوْا وَاَقَامُوا الصَّلٰوةَ وَ
اٰتَوُا الزَّكٰوةَ فَاِخْوَانُكُمْ فِي الدِّيْنِ ؕ وَ
نُفَصِّلُ الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ۝١١

**12.** Idan suka karya rantse-rantsan da suka yi kuwa, bayan sun ƙulla alƙawarinsu, kuma suka soki addininku, to, ku yaƙi shugabannin

وَاِنْ نَّكَثُوْۤا اَيْمَانَهُمْ مِّنْۢ بَعْدِ
عَهْدِهِمْ وَطَعَنُوْا فِيْ دِيْنِكُمْ
فَقَاتِلُوْۤا اَئِمَّةَ الْكُفْرِ ۙ اِنَّهُمْ لَاۤ اَيْمَانَ

kafirci don haƙiƙa, su ba masu kiyaye rantsuwa ne ba ko sa hanu.

لَهُمْ لَعَلَّهُمْ يَنْتَهُونَ ١٢

**13.** Ba kwa yaƙi mutanen da suka karya rantsuwarsu ba, kuma suka yi niyyyar korar Manzo, kuma su ne suka fara nuna maku gaba tun farko? Tsoronsu kuke? To, Allah ne ya fi cancantar ku tsorace Shi idan ku muminai ne.

أَلَا تُقَاتِلُونَ قَوْمًا نَكَثُوا أَيْمَانَهُمْ
وَهَمُّوا بِإِخْرَاجِ الرَّسُولِ وَهُمْ
بَدَءُوكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ ۚ أَتَخْشَوْنَهُمْ ۚ
فَاللَّهُ أَحَقُّ أَنْ تَخْشَوْهُ إِنْ كُنْتُمْ
مُؤْمِنِينَ ١٣

**14.** Ku yaƙe su, Allah zai azabtar da su a hannunku, kuma Ya kunyata su, kuma Ya taimake ku a kansu, kuma Ya warkar da zukatan mutane muminai.

قَاتِلُوهُمْ يُعَذِّبْهُمُ اللَّهُ
بِأَيْدِيكُمْ وَيُخْزِهِمْ وَيَنْصُرْكُمْ
عَلَيْهِمْ وَيَشْفِ صُدُورَ قَوْمٍ مُؤْمِنِينَ ١٤

**15.** Kuma Zai kawar da fushin da ke cikin zukatansu (muminai). Kuma Allah zai karɓi tuban wanda Ya so. Allah, Masani ne. Mai hikima ne.

وَيُذْهِبْ غَيْظَ قُلُوبِهِمْ ۗ وَيَتُوبُ
اللَّهُ عَلَىٰ مَنْ يَشَاءُ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ
حَكِيمٌ ١٥

**16.** Ko zato kuke a bar ku hakanan, alhali Allah bai fayyace waɗanda suka yi jihadi ba daga cikinku, kuma ba su riƙi wani masoyi ba, banda Allah da Manzonsa kuma da muminai. Kuma Allah yana sane da abin da kuke aikatawa.

أَمْ حَسِبْتُمْ أَنْ تُتْرَكُوا وَلَمَّا يَعْلَمِ
اللَّهُ الَّذِينَ جَاهَدُوا مِنْكُمْ وَلَمْ
يَتَّخِذُوا مِنْ دُونِ اللَّهِ وَلَا رَسُولِهِ
وَلَا الْمُؤْمِنِينَ وَلِيجَةً ۚ وَاللَّهُ
خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ١٦

**R.3**

**17.** Bai kamata ba ga mushrikai, su yi wa masallatan Allah hidima, alhali suna masu yi wa kansu shaidar kafirci. Waɗannan ayyukansu a ɓace suke, kuma za su dawwama cikin Wuta.

مَا كَانَ لِلْمُشْرِكِينَ أَنْ يَعْمُرُوا
مَسَاجِدَ اللَّهِ شَاهِدِينَ عَلَىٰ أَنْفُسِهِمْ
بِالْكُفْرِ ۚ أُولَٰئِكَ حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ ۖ
وَفِي النَّارِ هُمْ خَالِدُونَ ١٧

**18.** Wanda zai yi wa masallatan Allah hidima, shi ne wanda ya ba da gaskiya da Allah da ranar lahira, kuma ya tsai da Sallah kuma ya ba da Zakka, kuma ba ya jin tsoron kowa sai Allah. To, irin waɗannan ne za su iya zama shiryayyu (masu bin shiriya).

إِنَّمَا يَعْمُرُ مَسَاجِدَ اللَّهِ مَنْ آمَنَ
بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَأَقَامَ
الصَّلَاةَ وَآتَى الزَّكَاةَ وَلَمْ يَخْشَ
إِلَّا اللَّهَ ۖ فَعَسَىٰ أُولَٰئِكَ أَنْ يَكُونُوا
مِنَ الْمُهْتَدِينَ ١٨

**19.** Shin kun ɗauki shayar da alhazai ruwa, da hidimar Masallaci Mai tsarki, daidai suke da (ladan) wanda ya ba da gaskiya da Allah da ranar Lahira, kuma ya yi jihadi bisa tafarkin Allah? Ko kaɗan ba za su zama daidai ba, a gurin Allah. Allah ba zai shiryar da mutane azzalumai ba.

أَجَعَلْتُمْ سِقَايَةَ الْحَاجِّ وَعِمَارَةَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ كَمَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَجَاهَدَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ ۚ لَا يَسْتَوُونَ عِنْدَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿١٩﴾

**20.** Waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi hijira, kuma suka yi jihadi bisa tafarkin Allah, da dukiyoyinsu da kawunansu, su ne mafi girman daraja a gurin Allah. Kuma waɗannan su ne masu babban rabo.

الَّذِينَ آمَنُوا وَهَاجَرُوا وَجَاهَدُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنْفُسِهِمْ أَعْظَمُ دَرَجَةً عِنْدَ اللَّهِ ۚ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْفَائِزُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Ubangijinsu yana yi masu albishirin samun rahama da yarda taSa, kuma da gidajen Aljanna, a cikinsu suna da ni'ima madawwamiya.

يُبَشِّرُهُمْ رَبُّهُمْ بِرَحْمَةٍ مِنْهُ وَرِضْوَانٍ وَجَنَّاتٍ لَهُمْ فِيهَا نَعِيمٌ مُقِيمٌ ﴿٢١﴾

**22.** Za su zauna cikinta har abada. Haƙiƙa, Allah, babbar lada tana gurinSa.

خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۚ إِنَّ اللَّهَ عِنْدَهُ أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿٢٢﴾

**23.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya, kada ku riƙi iyayenku da 'yan'uwanku masoya, idan suka gwammace kafirci bisa imani. kuma duk wanda ya yi soyayya da su a cikinku, to, waɗannan su ne masu cutar kansu.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا آبَاءَكُمْ وَإِخْوَانَكُمْ أَوْلِيَاءَ إِنِ اسْتَحَبُّوا الْكُفْرَ عَلَى الْإِيمَانِ ۚ وَمَنْ يَتَوَلَّهُمْ مِنْكُمْ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الظَّالِمُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Ce, 'Idan iyayenku da 'ya'yanku da 'yan'uwanku da matanku da danginku, kuma da dukiyoyi da kuka same su, da ciniki da kuke tsoron faɗuwarsa, kuma da guraren zama da kuke son su, kun fi son su fiye da Allah da ManzonSa, da jihadi bisa tafarkinSa, to ku jira, har Allah ya zo da hukumcinSa, kuma Allah ba zai shiryar da mutane fasiƙai ba.'

قُلْ إِنْ كَانَ آبَاؤُكُمْ وَأَبْنَاؤُكُمْ وَإِخْوَانُكُمْ وَأَزْوَاجُكُمْ وَعَشِيرَتُكُمْ وَأَمْوَالٌ اقْتَرَفْتُمُوهَا وَتِجَارَةٌ تَخْشَوْنَ كَسَادَهَا وَمَسَاكِنُ تَرْضَوْنَهَا أَحَبَّ إِلَيْكُمْ مِنَ اللَّهِ وَرَسُولِهِ وَجِهَادٍ فِي سَبِيلِهِ فَتَرَبَّصُوا حَتَّىٰ يَأْتِيَ اللَّهُ بِأَمْرِهِ ۗ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ ﴿٢٤﴾

**R.4**

**25.** Haƙiƙa, Allah ya taimake ku a gurare masu yawa, kuma da ranar Hunainu, yayin da yawanku ya ƙayatar da ku, amma bai amfana muku komai ba, kuma ƙasa ta yi muku ƙunci duk da yalwarta, sa'annan kuka juya baya a guje.

لَقَدْ نَصَرَكُمُ اللَّهُ فِي مَوَاطِنَ كَثِيرَةٍ ۙ
وَيَوْمَ حُنَيْنٍ ۙ إِذْ أَعْجَبَتْكُمْ كَثْرَتُكُمْ
فَلَمْ تُغْنِ عَنكُمْ شَيْئًا وَضَاقَتْ
عَلَيْكُمُ الْأَرْضُ بِمَا رَحُبَتْ ثُمَّ
وَلَّيْتُم مُّدْبِرِينَ ﴿٢٥﴾

**26.** Sa'annan Allah Ya saukar da nutsuwarSa ga ManzanSa, kuma da muminai, kuma Ya saukar da rundunoni waɗanda ba ku gan su ba, kuma ya azabtar da kafirai. Haka shi ne sakamakon kafirai.

ثُمَّ أَنزَلَ اللَّهُ سَكِينَتَهُ عَلَىٰ
رَسُولِهِ وَعَلَى الْمُؤْمِنِينَ وَأَنزَلَ
جُنُودًا لَّمْ تَرَوْهَا وَعَذَّبَ الَّذِينَ
كَفَرُوا ۚ وَذَٰلِكَ جَزَاءُ الْكَافِرِينَ ﴿٢٦﴾

**27.** Sa'annan bayan haka, Allah ya karɓi tuban wanda ya so. Allah, Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

ثُمَّ يَتُوبُ اللَّهُ مِن بَعْدِ ذَٰلِكَ عَلَىٰ
مَن يَشَاءُ ۗ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٧﴾

**28.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku san cewa kafirai najasa ne. To daga wannan shekarar, kada su ƙara kusantar Masallaci Mai tsarki. Idan kuna tsoron talauci ne. Allah zai wadata ku daga baiwa tasa in Ya so. Haƙiƙa, Allah, Masani ne, Mai hikima ne.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّمَا الْمُشْرِكُونَ
نَجَسٌ فَلَا يَقْرَبُوا الْمَسْجِدَ الْحَرَامَ
بَعْدَ عَامِهِمْ هَٰذَا ۚ وَإِنْ خِفْتُمْ عَيْلَةً
فَسَوْفَ يُغْنِيكُمُ اللَّهُ مِن فَضْلِهِ إِن
شَاءَ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٢٨﴾

**29.** Ku yaƙi waɗanda ba sa ba da gaskiya da Allah, da ranar Lahira, daga waɗanda aka ba Littafi, kuma ba su haramta abin da Allah da ManzonSa suka haramta ba, kuma ba sa bin addini na gaskiya, sai sun ba da jizya, da hannunsu, kuma suna ƙasƙance.

قَاتِلُوا الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ
وَلَا بِالْيَوْمِ الْآخِرِ وَلَا يُحَرِّمُونَ
مَا حَرَّمَ اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَلَا يَدِينُونَ
دِينَ الْحَقِّ مِنَ الَّذِينَ أُوتُوا
الْكِتَابَ حَتَّىٰ يُعْطُوا الْجِزْيَةَ عَن
يَدٍ وَهُمْ صَاغِرُونَ ﴿٢٩﴾

**R.5**

**30.** Kuma Yahudawa sun ce, 'Uzairu ɗan Allah ne,' kuma Nasara suka ce, 'Almasihu ɗan Allah ne,' wannan ne abin da suke faɗa da bakunansu, suna kwaikwayon abin da waɗanda suka kafirta suka faɗa a gabaninsu. Allah ya tsine masu. Yaya ake juyar da su?

وَقَالَتِ الْيَهُودُ عُزَيْرٌ ابْنُ اللَّهِ وَ
قَالَتِ النَّصَارَى الْمَسِيحُ ابْنُ اللَّهِ ۖ
ذَٰلِكَ قَوْلُهُم بِأَفْوَاهِهِمْ ۖ يُضَاهِئُونَ
قَوْلَ الَّذِينَ كَفَرُوا مِن قَبْلُ ۚ
قَاتَلَهُمُ اللَّهُ ۚ أَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Sun riƙi malamansu da sufayensu iyayengiji maimakon Allah, kuma da Almasihu Ɗan Maryam. Kuma ba a hore su da komai ba, sai su bauta wa Ubangiji Ɗaya, babu wani ubangiji sai Shi. Tsarki ya tabbata gare Shi daga abin da suke yi masa tarayya da shi.

ٱتَّخَذُوٓا۟ أَحْبَارَهُمْ وَرُهْبَٰنَهُمْ أَرْبَابًا
مِّن دُونِ ٱللَّهِ وَٱلْمَسِيحَ ٱبْنَ مَرْيَمَ
وَمَآ أُمِرُوٓا۟ إِلَّا لِيَعْبُدُوٓا۟ إِلَٰهًا
وَٰحِدًا ۖ لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ سُبْحَٰنَهُۥ
عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Suna so su bishe hasken Allah da bakunansu, Allah kuwa ba zai yarda ba, sai ya cika haskenSa, ko kafirai sun ƙi.

يُرِيدُونَ أَن يُطْفِـُٔوا۟ نُورَ ٱللَّهِ
بِأَفْوَٰهِهِمْ وَيَأْبَى ٱللَّهُ إِلَّآ أَن
يُتِمَّ نُورَهُۥ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْكَٰفِرُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Shi ne ya aiko ManzonSa da shiriya kuma da addini na gaskiya, don Ya sa ya rinjayi dukkan wani addini, ko mushrikai sun ƙi.

هُوَ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ رَسُولَهُۥ بِٱلْهُدَىٰ وَ
دِينِ ٱلْحَقِّ لِيُظْهِرَهُۥ عَلَى ٱلدِّينِ
كُلِّهِۦ وَلَوْ كَرِهَ ٱلْمُشْرِكُونَ ﴿٣٣﴾ النصف

**34.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku san cewa yawancin malaman Yahudawa da Malaman Nasara, suna cin dukiyoyin mutane a kan ƙarya, kuma suna korar mutane daga tafarkin Allah. Kuma waɗanda ke tsibe zinari da azurfa, kuma ba sa ciyar da su bisa tafarkin Allah, yi musu albishirin azaba mai raɗaɗi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِنَّ كَثِيرًا
مِّنَ ٱلْأَحْبَارِ وَٱلرُّهْبَانِ لَيَأْكُلُونَ
أَمْوَٰلَ ٱلنَّاسِ بِٱلْبَٰطِلِ وَيَصُدُّونَ
عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ ۗ وَٱلَّذِينَ يَكْنِزُونَ
ٱلذَّهَبَ وَٱلْفِضَّةَ وَلَا يُنفِقُونَهَا فِى
سَبِيلِ ٱللَّهِ فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ
أَلِيمٍ ﴿٣٤﴾

**35.** Ranar da za a gasa su (zinari da azurfa) cikin wutar Jahannama, sai a zane goshinsu da haƙarƙarinsu da bayansu da su, (a ce musu), 'Ga abin da kuka tsibe wa kanku nan. To, ku ɗanɗani abin da kuka tsibe.'

يَوْمَ يُحْمَىٰ عَلَيْهَا فِى نَارِ جَهَنَّمَ
فَتُكْوَىٰ بِهَا جِبَاهُهُمْ وَجُنُوبُهُمْ وَ
ظُهُورُهُمْ ۖ هَٰذَا مَا كَنَزْتُمْ لِأَنفُسِكُمْ
فَذُوقُوا۟ مَا كُنتُمْ تَكْنِزُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Adadin watanni a gurin Allah, wata goma sha biyu ne, a cikin Littafin Allah, tun ranar da Ya halicci sammai da ƙasa. A cikinsu akwai watanni huɗu masu tsarki. Wannan shi ne addini madaidaici. To, kada ku cuci kanku a cikinsu. Kuma ku yaƙi mushrikai gaba ɗaya, kamar yadda suke yaƙar ku gaba ɗaya, kuma ku san

إِنَّ عِدَّةَ ٱلشُّهُورِ عِندَ ٱللَّهِ ٱثْنَا
عَشَرَ شَهْرًا فِى كِتَٰبِ ٱللَّهِ يَوْمَ خَلَقَ
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ مِنْهَآ أَرْبَعَةٌ حُرُمٌ ۚ
ذَٰلِكَ ٱلدِّينُ ٱلْقَيِّمُ ۚ فَلَا تَظْلِمُوا۟
فِيهِنَّ أَنفُسَكُمْ ۚ وَقَٰتِلُوا۟ ٱلْمُشْرِكِينَ
كَآفَّةً كَمَا يُقَٰتِلُونَكُمْ كَآفَّةً ۚ وَ

اعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ مَعَ الْمُتَّقِينَ ﴿٣٦﴾

cewa, Allah yana tare da masu tsoronSa.

إِنَّمَا النَّسِيءُ زِيَادَةٌ فِي الْكُفْرِ يُضَلُّ
بِهِ الَّذِينَ كَفَرُوا يُحِلُّونَهُ عَامًا
وَيُحَرِّمُونَهُ عَامًا لِيُوَاطِئُوا عِدَّةَ
مَا حَرَّمَ اللَّهُ فَيُحِلُّوا مَا حَرَّمَ اللَّهُ ۚ
زُيِّنَ لَهُمْ سُوءُ أَعْمَالِهِمْ ۗ وَاللَّهُ لَا
يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ ﴿٣٧﴾

**37.** Dakatar da wata mai tsarki ƙari ne a cikin kafirci. Da shi ake ɓatar da waɗanda suka kafirta. Suna halatta shi shekara ɗaya, kuma su haramta shi shekara ɗaya, don su dace da adadin abin da Allah ya haramta. Sai su halatta abin da Allah ya haramta. An ƙawata musu munanan ayyukansu. Kuma Allah ba zai shiryar da mutane kafirai ba.

**R.6**

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا مَا لَكُمْ إِذَا قِيلَ
لَكُمُ انْفِرُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ اثَّاقَلْتُمْ
إِلَى الْأَرْضِ ۚ أَرَضِيتُمْ بِالْحَيَاةِ الدُّنْيَا
مِنَ الْآخِرَةِ ۚ فَمَا مَتَاعُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا
فِي الْآخِرَةِ إِلَّا قَلِيلٌ ﴿٣٨﴾

**38.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, me ya same ku, idan aka ce maku, 'Ku zabura zuwa tafarkin Allah, sai ku zauna ƙasa tiɓis.' Shin kun fi son rayuwar duniya ne a kan lahira? To, amfanin rayuwar duniya dangane da na Lahira, ƙanƙani ne.

إِلَّا تَنْفِرُوا يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا أَلِيمًا
وَيَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ وَلَا تَضُرُّوهُ
شَيْئًا ۗ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٣٩﴾

**39.** Idan ba ku zabura kun tafi ba (wato yaƙi don Allah), Allah zai yi muku azaba mai raɗaɗi, kuma ya canja wasu mutane ba ku ba, kuma ba za ku cuce Shi da komai ba. Allah, Mai iko ne a kan komai.

إِلَّا تَنْصُرُوهُ فَقَدْ نَصَرَهُ اللَّهُ إِذْ
أَخْرَجَهُ الَّذِينَ كَفَرُوا ثَانِيَ اثْنَيْنِ
إِذْ هُمَا فِي الْغَارِ إِذْ يَقُولُ لِصَاحِبِهِ
لَا تَحْزَنْ إِنَّ اللَّهَ مَعَنَا ۖ فَأَنْزَلَ
اللَّهُ سَكِينَتَهُ عَلَيْهِ وَأَيَّدَهُ بِجُنُودٍ
لَمْ تَرَوْهَا وَجَعَلَ كَلِمَةَ الَّذِينَ كَفَرُوا
السُّفْلَىٰ ۗ وَكَلِمَةُ اللَّهِ هِيَ الْعُلْيَا ۗ وَاللَّهُ
عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٤٠﴾

**40.** Idan ba za ku taimake shi (Manzon Allah) ba, to, (kun san) Allah ya taimake shi, yayin da kafirai suka kore shi, shi ne na biyun mutum biyu, lokacin da suke cikin kogo. Yayin da yake ce wa abokinsa, 'Kada ka yi baƙin ciki, don Allah yana tare da mu.' Ai, Allah ya saukar da nutsuwarSa gare shi, kuma Ya ƙarfafa shi da rundunoni waɗanda ba ku gan su ba, kuma Ya sa kalmar kafirai ta zama maƙasƙanciya, kalmar Allah kuwa ita ce maɗaukakiya. Kuma Allah Mabuwayi ne, Mai hikima ne.

**41.** Ku yi harama (zuwa yaƙi), kuna marasa nauyi, ko kuma kuna masu nauyi, kuma ku yi jihadi da dukuyoyinku da kawunanku, bisa tafarkin Allah. Haka shi ya fiye maku idan kun sani.

اِنْفِرُوْا خِفَافًا وَّثِقَالًا وَّجَاهِدُوْا
بِاَمْوَالِكُمْ وَاَنْفُسِكُمْ فِيْ سَبِيْلِ
اللّٰهِ ؕ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ
تَعْلَمُوْنَ ﴿٤١﴾

**42.** Da wani amfani ne na kusa, ko wata tafiya gajeruwa, sai su bi ka, amma tafiya mai nisa ta yi musu wahala. Kuma za su riƙa rantsuwa da Allah cewa, 'Da mun sami iko, fita za mu yi tare da ku.' Suna halakar da kansu kawai; kuma Allah yana sane da cewa su maƙaryata ne.

لَوْ كَانَ عَرَضًا قَرِيْبًا وَّسَفَرًا
قَاصِدًا لَّاتَّبَعُوْكَ وَلٰكِنْۢ بَعُدَتْ
عَلَيْهِمُ الشُّقَّةُ ؕ وَسَيَحْلِفُوْنَ
بِاللّٰهِ لَوِ اسْتَطَعْنَا لَخَرَجْنَا مَعَكُمْ ۚ
يُهْلِكُوْنَ اَنْفُسَهُمْ ۚ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ
ع اِنَّهُمْ لَكٰذِبُوْنَ ﴿٤٢﴾

**R.7**

**43.** Allah ya yi maka afuwa. Me ya sa ka ba su izini, tun masu gaskiya ba su bayyana gare ka ba, kuma ka san masu ƙarya?

عَفَا اللّٰهُ عَنْكَ ۚ لِمَ اَذِنْتَ لَهُمْ
حَتّٰى يَتَبَيَّنَ لَكَ الَّذِيْنَ صَدَقُوْا
وَتَعْلَمَ الْكٰذِبِيْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** Waɗanda suka ba da gaskiya da Allah da ranar lahira, ba za su nemi izininka ba, don kada su yi jihadi da dukiyoyinsu kuma da kawunansu. Kuma Allah yana sane da masu tsoronSa.

لَا يَسْتَاْذِنُكَ الَّذِيْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ
وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ اَنْ يُّجَاهِدُوْا
بِاَمْوَالِهِمْ وَاَنْفُسِهِمْ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌۢ
بِالْمُتَّقِيْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Waɗanda ke neman izininka, su ne waɗanda ba su ba da gaskiya ba da Allah kuma da ranar lahira ba, kuma zukatansu na cike da kokwanto, suna ta kai-kawo cikin kokwantonsu.

اِنَّمَا يَسْتَاْذِنُكَ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ
بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَارْتَابَتْ
قُلُوْبُهُمْ فَهُمْ فِيْ رَيْبِهِمْ
يَتَرَدَّدُوْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Da sun yi niyyar fita, sai su yi ƙwaƙƙwaran tanadi, Allah bai so fitarsu ba, sai ya dankwafar da su, kuma aka ce musu, 'Ku zauna tare da masu zama (gida).'

وَلَوْ اَرَادُوا الْخُرُوْجَ لَاَعَدُّوْا لَهٗ
عُدَّةً وَّلٰكِنْ كَرِهَ اللّٰهُ انْۢبِعَاثَهُمْ
فَثَبَّطَهُمْ وَقِيْلَ اقْعُدُوْا مَعَ
الْقٰعِدِيْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Da sun fita tare da ku, ba abin da za su ƙara maku banda wahala, kuma za su kai-gwauro-su kai -mari, tsakaninku, suna neman haddasa fitina, kuma a cikinku akwai masu kai masu

لَوْ خَرَجُوْا فِيْكُمْ مَّا زَادُوْكُمْ اِلَّا
خَبَالًا وَّلَاَاوْضَعُوْا خِلٰلَكُمْ
يَبْغُوْنَكُمُ الْفِتْنَةَ ۚ وَفِيْكُمْ

سَمَّٰعُونَ لَهُمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٧﴾

labarai. Kuma Allah yana sane sarai da azzalumai.

لَقَدِ ٱبْتَغَوُا۟ ٱلْفِتْنَةَ مِن قَبْلُ وَقَلَّبُوا۟ لَكَ ٱلْأُمُورَ حَتَّىٰ جَآءَ ٱلْحَقُّ وَظَهَرَ أَمْرُ ٱللَّهِ وَهُمْ كَٰرِهُونَ ﴿٤٨﴾

**48.** Ai sun nemi haddasa fitina tun daga bisani, kuma sun shirya maka maƙarƙashiya, sai da gaskiya ta zo kuma manufar Allah ta yi rinjaye, su kuwa suna masu ƙi.

وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ ٱئْذَن لِّى وَلَا تَفْتِنِّىٓ ۚ أَلَا فِى ٱلْفِتْنَةِ سَقَطُوا۟ ۗ وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةٌۢ بِٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٤٩﴾

**49.** A cikinsu akwai mai cewa, 'Yi mini izini (in zauna a gida) kada ka fitine ni.' To, sun faɗa cikin fitina. Kuma Jahannama za ta zagaye kafirai ko ta ina.

إِن تُصِبْكَ حَسَنَةٌ تَسُؤْهُمْ ۖ وَإِن تُصِبْكَ مُصِيبَةٌ يَقُولُوا۟ قَدْ أَخَذْنَآ أَمْرَنَا مِن قَبْلُ وَيَتَوَلَّوا۟ وَّهُمْ فَرِحُونَ ﴿٥٠﴾

**50.** Idan alheri ya same ka, sai su ɓata rai, amma idan abin ƙi ya same ka, sai su ce, 'Da ma mun yi ta kanmu tun kafin abin ya faru,' kuma sai su juya suna murna.

قُل لَّن يُصِيبَنَآ إِلَّا مَا كَتَبَ ٱللَّهُ لَنَا ۚ هُوَ مَوْلَىٰنَا ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿٥١﴾

**51.** Ce, 'Babu abin da zai same mu, sai abin da Allah ya rubuta a kanmu. Shi ne Mai kare mu. Kuma ga Allah muminai suke dogara.'

قُلْ هَلْ تَرَبَّصُونَ بِنَآ إِلَّآ إِحْدَى ٱلْحُسْنَيَيْنِ ۖ وَنَحْنُ نَتَرَبَّصُ بِكُمْ أَن يُصِيبَكُمُ ٱللَّهُ بِعَذَابٍ مِّنْ عِندِهِۦٓ أَوْ بِأَيْدِينَا ۖ فَتَرَبَّصُوٓا۟ إِنَّا مَعَكُم مُّتَرَبِّصُونَ ﴿٥٢﴾

**52.** Ce, 'Baku jiran komai a kanmu sai ɗaya daga cikin kyawawan abubuwa biyu, a yayin da muke jiran Allah ya sauko muku da azaba daga gareShi ko kuma ta hannuwanmu. To, sai ku jira mu, muna jira tare da ku.'

قُلْ أَنفِقُوا۟ طَوْعًا أَوْ كَرْهًا لَّن يُتَقَبَّلَ مِنكُمْ ۖ إِنَّكُمْ كُنتُمْ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿٥٣﴾

**53.** Ce, 'Ko ku ciyar bisa son ranku, ko ba bisa son ranku ba, ba za 'a karɓa daga gareku ba. don kuwa ku mutane ne fasiƙai.'

وَمَا مَنَعَهُمْ أَن تُقْبَلَ مِنْهُمْ نَفَقَٰتُهُمْ إِلَّآ أَنَّهُمْ كَفَرُوا۟ بِٱللَّهِ وَبِرَسُولِهِۦ وَلَا يَأْتُونَ ٱلصَّلَوٰةَ إِلَّا وَهُمْ كُسَالَىٰ وَلَا يُنفِقُونَ إِلَّا وَهُمْ كَٰرِهُونَ ﴿٥٤﴾

**54.** Ba wani abu bane ya hana a karɓi abubuwan da suka bayar, sai dai sun ƙi ba da gaskiya da Allah da manzonSa. Kuma ba su zuwa Sallah, sai a kasalce, kuma ba sa ciyarwa bisa tafarkin Allah sai da kyar.

**55.** Don haka, kada dukiyoyinsu da 'ya'yansu su ba ka mamaki. Allah yana nufin yi musu azaba da su cikin rayuwar duniya, kuma rayukansu su fita suna kafirai.

فَلَا تُعْجِبْكَ أَمْوَالُهُمْ وَلَآ أَوْلَادُهُمْ ۚ
إِنَّمَا يُرِيدُ اللّٰهُ لِيُعَذِّبَهُمْ بِهَا فِي
الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَتَزْهَقَ أَنْفُسُهُمْ
وَهُمْ كٰفِرُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Kuma suna rantsuwa da Allah cewa su suna tare da ku, alhali ba su a tare da ku, sai dai su mutane ne matsorata.

وَيَحْلِفُونَ بِاللّٰهِ إِنَّهُمْ لَمِنْكُمْ ۚ
وَمَا هُمْ مِّنْكُمْ وَلٰكِنَّهُمْ قَوْمٌ
يَّفْرَقُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** Da za su sami mafaka ko a kogo, ko da ma rami ne da za su shiga, da kuwa sun juya gareshi suna shigarsa gurguje.

لَوْ يَجِدُونَ مَلْجَأً أَوْ مَغٰرٰتٍ أَوْ مُدَّخَلًا
لَّوَلَّوْا إِلَيْهِ وَهُمْ يَجْمَحُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Kuma a cikinsu akwai masu kushe maka game da rabon sadaka. Idan an ba su, za su gamsu; amma idan ba a ba su ba sai su nuna rashin gamsuwa.

وَمِنْهُمْ مَّنْ يَّلْمِزُكَ فِي الصَّدَقٰتِ ۚ
فَإِنْ أُعْطُوا مِنْهَا رَضُوا وَإِنْ لَّمْ
يُعْطَوْا مِنْهَآ إِذَا هُمْ يَسْخَطُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Da sun wadata da abin da Allah da ManzonSa suka ba su, kuma suka ce, ‘Allah ya isar mana, Allah zai ba mu cikin falalarSa, haka ma ManzonSa, Allah muke roƙo,’ (da ya fi masu kyau).

وَلَوْ أَنَّهُمْ رَضُوا مَآ اٰتٰهُمُ اللّٰهُ وَ
رَسُولُهُ ۙ وَقَالُوا حَسْبُنَا اللّٰهُ
سَيُؤْتِينَا اللّٰهُ مِنْ فَضْلِهِ وَ
ع ٧ ١٧ ١٣ رَسُولُهُ ۙ إِنَّآ إِلَى اللّٰهِ رٰغِبُونَ ﴿٥٩﴾

**R.8**

**60.** Zakka dai ana bada ita ne ga matalauta da mabuƙata da masu aikin tara ta da waɗanda ake so a shawo kansu (zuwa ga musulunci) da 'yanta bayi da waɗanda suke cikin bashi da kuma bisa tafarkin Allah da ɗantafarki - doka ce daga Allah. Kuma Allah, Masani ne, Gwani.

إِنَّمَا الصَّدَقٰتُ لِلْفُقَرَآءِ وَ
الْمَسٰكِينِ وَالْعٰمِلِينَ عَلَيْهَا وَ
الْمُؤَلَّفَةِ قُلُوبُهُمْ وَفِي الرِّقَابِ وَ
الْغٰرِمِينَ وَفِي سَبِيلِ اللّٰهِ وَابْنِ
السَّبِيلِ ۖ فَرِيضَةً مِّنَ اللّٰهِ ۗ وَاللّٰهُ
عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٦٠﴾

**61.** Kuma daga cikinsu akwai masu ɓata ma Annabi rai, suna cewa : ‘Shi mai sauraron kowa ne.’ Ce, ‘Sauraron ku da yake, alheri ne gareku; ya yi imani da Allah kuma ya amince wa muminai, kuma shi rahama ne ga waɗanda suka bada gaskiya cikinku.’

وَمِنْهُمُ الَّذِينَ يُؤْذُونَ النَّبِيَّ وَ
يَقُولُونَ هُوَ أُذُنٌ ۚ قُلْ أُذُنُ خَيْرٍ
لَّكُمْ يُؤْمِنُ بِاللّٰهِ وَيُؤْمِنُ
لِلْمُؤْمِنِينَ وَرَحْمَةٌ لِّلَّذِينَ اٰمَنُوا
مِنْكُمْ ۚ وَالَّذِينَ يُؤْذُونَ رَسُولَ اللّٰهِ

Kuma waɗanda suke ɓata wa Manzon Allah rai, za a yi musu azaba mai raɗaɗi.

لهم عذاب اليم ٦١

**62.** Suna rantsuwa da Allah gareku don ku amince musu. Amma Allah tare da ManzonSa shi ya fi cancanta da su nemi yardarSa, in sun kasance su muminai ne.

يحلفون بالله لكم ليرضوكم والله ورسوله احق ان يرضوه ان كانوا مؤمنين ٦٢

**63.** Shin ba su sani bane cewa duk wanda ya yi jayayya da Allah da ManzonSa an tanadar masa wutar Jahannama inda zai dauwama? Wannan shi ne babban wulaƙanci.

الم يعلموا انه من يحادد الله ورسوله فان له نار جهنم خالدا فيها ذلك الخزي العظيم ٦٣

**64.** Munafukai suna tsoron kada wata sura ta sauka game da su tana ba su labarin abin da ke cikin zukatansu. Ce, 'Ku ci gaba da izigili. Haƙiƙa, Allah zai fito da abin da kuke tsoron fitowarsa.'

يحذر المنافقون ان تنزل عليهم سورة تنبئهم بما في قلوبهم قل استهزءوا ان الله مخرج ما تحذرون ٦٤

**65.** Kuma idan ka tambaye su, haƙiƙa, za su ce, 'Muna wasa ne da ba'a.' Ce, 'Wato Allah ne da AyoyinSa da kuma ManzonSa kuke yi wa izigili?'

ولئن سالتهم ليقولن انما كنا نخوض ونلعب قل ابالله واياته ورسوله كنتم تستهزءون ٦٥

**66.** Kada ku kawo wasu hanzari. Haƙiƙa, kun kafirta bayan imaninku. Idan muka gafarta wa wasu ƙungiya daga cikinku za'a azabtar da wata ƙungiyar saboda sun kasance masu laifi.

لا تعتذروا قد كفرتم بعد ايمانكم ان نعف عن طائفة منكم نعذب طائفة بانهم كانوا مجرمين ٦٦

**R.9**

**67.** Munafukai, mazansu da matansu duk majiɓantan juna ne. Suna umarni da miyagun ayyuka, kuma suna hani da kyawawa, kuma suna danƙe hannuwa (ba sa ciyarwa a hanyar Allah). Sun mance da Allah. Haka Shi ma ya mance da su. Haƙiƙa, munafukai marasa biyayya ne su.

المنافقون والمنافقات بعضهم من بعض يامرون بالمنكر وينهون عن المعروف ويقبضون ايديهم نسوا الله فنسيهم ان المنافقين هم الفاسقون ٦٧

**68.** Allah ya tanadar wa Munafukai, maza da mata da kuma kafirai wutar Jahannama cikinta za su dauwama. za ta ishe su. Kuma Allah ya la'ance su.

وعد الله المنافقين والمنافقات والكفار نار جهنم خالدين فيها هي حسبهم ولعنهم الله و

Kuma za su gamu da azaba mai ɗorewa.

لَهُمْ عَذَابٌ مُّقِيْمٌ ﴿٦٨﴾

**69.** Haka ma waɗanda suka gabace su. Sun fi ku ƙarfin mulki kuma da tarin dukiya da 'ya'ya. Sun ji daɗi na ɗan lokaci haka ma kuka ji daɗi kamar waɗanda suke gabaninku. Kuma kuka dulmiya cikin hirar banza kamar waɗanda suka dulmiya gabaninku. Waɗannan sune ayyukansu ba za su amfane su ba duniya da Lahira kuma sune masu taɓewa.

كَالَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ كَانُوْٓا
اَشَدَّ مِنْكُمْ قُوَّةً وَّاَكْثَرَ اَمْوَالًا وَّ
اَوْلَادًا ؕ فَاسْتَمْتَعُوْا بِخَلَاقِهِمْ
فَاسْتَمْتَعْتُمْ بِخَلَاقِكُمْ كَمَا اسْتَمْتَعَ
الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكُمْ بِخَلَاقِهِمْ وَ
خُضْتُمْ كَالَّذِيْ خَاضُوْا ؕ اُولٰٓئِكَ
حَبِطَتْ اَعْمَالُهُمْ فِي الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ۚ
وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿٦٩﴾

**70.** Shin labari bai zo masu ba na waɗanda suka gabace su daga mutanen Nuhu da Adawa da Samudawa da mutanen Ibrahima da mazauna Madiyana da garuruwan da muka kifar. Manzanninsu sun zo musu da Ayoyi bayyanannu. Saboda haka Allah bai zalunce su ba, sune suka zalunci kansu.

اَلَمْ يَاْتِهِمْ نَبَاُ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ
قَوْمِ نُوْحٍ وَّعَادٍ وَّثَمُوْدَ ۙ۬ وَقَوْمِ
اِبْرٰهِيْمَ وَاَصْحٰبِ مَدْيَنَ وَ
الْمُؤْتَفِكٰتِ ؕ اَتَتْهُمْ رُسُلُهُمْ
بِالْبَيِّنٰتِ ۚ فَمَا كَانَ اللّٰهُ لِيَظْلِمَهُمْ
وَلٰكِنْ كَانُوْٓا اَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُوْنَ ﴿٧٠﴾

**71.** Kuma muminai, maza da mata, sashi masoyan sashi ne. Suna umarni da kyakkyawan aiki, suna hani da mummuna. kuma suna tsai da Sallah, suna bada Zakka kuma suna biyayya ga Allah da ManzonSa. Waɗannan sune Allah zai musu rahama. Haƙiƙa, Allah, Mabuwayi ne, Mai hikima.

وَالْمُؤْمِنُوْنَ وَالْمُؤْمِنٰتُ بَعْضُهُمْ
اَوْلِيَآءُ بَعْضٍ ۘ يَاْمُرُوْنَ بِالْمَعْرُوْفِ
وَيَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنْكَرِ وَيُقِيْمُوْنَ
الصَّلٰوةَ وَيُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَيُطِيْعُوْنَ
اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ ؕ اُولٰٓئِكَ سَيَرْحَمُهُمُ
اللّٰهُ ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَزِيْزٌ حَكِيْمٌ ﴿٧١﴾

**72.** Allah ya tanadar wa muminai, maza da mata, lambuna waɗanda ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu, cikin sa za su dauwama, da kuma gidaje masu ƙawa a lambuna dauwamammu. Kuma yardar Allah ita ce gaban komai. Wannan shi ne babban rabo.

وَعَدَ اللّٰهُ الْمُؤْمِنِيْنَ وَالْمُؤْمِنٰتِ
جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ
خٰلِدِيْنَ فِيْهَا وَمَسٰكِنَ طَيِّبَةً فِيْ
جَنّٰتِ عَدْنٍ ؕ وَرِضْوَانٌ مِّنَ اللّٰهِ اَكْبَرُ ؕ
ذٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿٧٢﴾

**R.10**

**73.** Ya wannan Annabi, ka yaƙi kafirai da munafukai, kuma ka kausasa musu,

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ جَاهِدِ الْكُفَّارَ وَ

Kuma Jahannama ce makomarsu, makoma ta munana.

الْمُنٰفِقِيْنَ وَ اغْلُظْ عَلَيْهِمْ ؕ وَ مَاْوٰىهُمْ جَهَنَّمُ ؕ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿٧٣﴾

**74.** Suna rantsuwa da Allah cewa ba su yi furucin komai ba, alhali sun faɗi kalmar kafirci, kuma sun kafirta bayan sun musulunta, kuma sun yi niyyar abin da ba su samu ba. Ba wata ƙullata suke yi wa muminai ba, sai don kawai Allah ya wadata su daga baiwarSa, haka kuma manzonSa. To, idan suka tuba zai fi masu alheri, idan suka juya baya kuwa, Allah zai yi musu azaba mai raɗaɗi a duniya da Lahira, kuma a doron ƙasa ba su da mai kare su ko mai taimako.

يَحْلِفُوْنَ بِاللّٰهِ مَا قَالُوْا ؕ وَ لَقَدْ قَالُوْا كَلِمَةَ الْكُفْرِ وَكَفَرُوْا بَعْدَ اِسْلَامِهِمْ وَهَمُّوْا بِمَا لَمْ يَنَالُوْا ۚ وَ مَا نَقَمُوْۤا اِلَّاۤ اَنْ اَغْنٰىهُمُ اللّٰهُ وَ رَسُوْلُهٗ مِنْ فَضْلِهٖ ۚ فَاِنْ يَّتُوْبُوْا يَكُ خَيْرًا لَّهُمْ ۚ وَ اِنْ يَّتَوَلَّوْا يُعَذِّبْهُمُ اللّٰهُ عَذَابًا اَلِيْمًا ۙ فِى الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ۚ وَمَا لَهُمْ فِى الْاَرْضِ مِنْ وَّلِيٍّ وَّلَا نَصِيْرٍ ﴿٧٤﴾

**75.** Kuma a cikinsu akwai waɗanda suka yi wa Allah alƙawari cewa, 'Idan ya yi mana baiwa daga baiwa taSa za mu ba da sadaka, kuma za mu zama daga cikin mutanen kirki.'

وَمِنْهُمْ مَّنْ عٰهَدَ اللّٰهَ لَئِنْ اٰتٰىنَا مِنْ فَضْلِهٖ لَنَصَّدَّقَنَّ وَلَنَكُوْنَنَّ مِنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿٧٥﴾

**76.** Amma yayin da Allah ya ba su daga baiwa taSa, sai suka yi rowa da ita, kuma suka juya baya suna masu bijirewa.

فَلَمَّاۤ اٰتٰىهُمْ مِّنْ فَضْلِهٖ بَخِلُوْا بِهٖ وَ تَوَلَّوْا وَّ هُمْ مُّعْرِضُوْنَ ﴿٧٦﴾

**77.** Sai (Allah) ya wanzar da munafunci cikin zukatansu har zuwa ranar da za su haɗu da Shi, saboda sun saɓa alƙawarin da su kayi wa Allah, kuma saboda ƙaryar da suka yi.

فَاَعْقَبَهُمْ نِفَاقًا فِيْ قُلُوْبِهِمْ اِلٰى يَوْمِ يَلْقَوْنَهٗ بِمَاۤ اَخْلَفُوا اللّٰهَ مَا وَعَدُوْهُ وَبِمَا كَانُوْا يَكْذِبُوْنَ ﴿٧٧﴾

**78.** Shin ba su san ba cewa, Allah yana sane da shirinsu da ganawar da suke a ɓoye, da kuma cewa, Allah, Shi ne Masanin abubuwan ɓoye?

اَلَمْ يَعْلَمُوْۤا اَنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ سِرَّهُمْ وَ نَجْوٰىهُمْ وَ اَنَّ اللّٰهَ عَلَّامُ الْغُيُوْبِ ﴿٧٨﴾

**79.** (Waɗannan) sune masu kushe wa waɗanda ke ba da sadaka a raɗin kansu daga cikin muminai, kuma da waɗanda ba su da abin da za su bayar, sai aikin ƙarfi, suna yi musu izgili, to, Allah zai yi musu sakayyar izgilinsu,

اَلَّذِيْنَ يَلْمِزُوْنَ الْمُطَّوِّعِيْنَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ فِى الصَّدَقٰتِ وَالَّذِيْنَ لَا يَجِدُوْنَ اِلَّا جُهْدَهُمْ فَيَسْخَرُوْنَ مِنْهُمْ ؕ سَخِرَ اللّٰهُ مِنْهُمْ ؗ وَلَهُمْ

kuma za su haɗu da azaba mai raɗaɗi.

عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٧٩﴾

**80.** Nema masu gafara, ko kada ka nema masu gafara. Idan za ka nema masu gafara sau saba'in, Allah ba zai gafarta musu ba, don sun kafirce wa Allah da ManzonSa. Allah kuwa ba zai shiryar da mutane fasiƙai ba.

اِسْتَغْفِرْ لَهُمْ أَوْ لَا تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ ؕ
إِنْ تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ سَبْعِيْنَ مَرَّةً
فَلَنْ يَّغْفِرَ اللّٰهُ لَهُمْ ؕ ذٰلِكَ بِأَنَّهُمْ
كَفَرُوْا بِاللّٰهِ وَ رَسُوْلِهٖ ؕ وَاللّٰهُ
لَا يَهْدِى الْقَوْمَ الْفٰسِقِيْنَ ﴿٨٠﴾

**R.11**

**81.** Waɗanda suka maƙale a baya sun yi murna da zamansu bayan fitar Manzon Allah. Kuma sun ƙi su yi jihadi da dukiyoyinsu kuma da kawunansu bisa tafarkin Allah. Kuma sun ce, 'Kada ku tafi yaƙi cikin zafi.' Ce, 'Wutar Jahannama ta fi tsananin zafi, idan za su iya fahimta.'

فَرِحَ الْمُخَلَّفُوْنَ بِمَقْعَدِهِمْ
خِلٰفَ رَسُوْلِ اللّٰهِ وَ كَرِهُوْا أَنْ
يُّجَاهِدُوْا بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنْفُسِهِمْ
فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَ قَالُوْا لَا تَنْفِرُوْا
فِى الْحَرِّ ؕ قُلْ نَارُ جَهَنَّمَ أَشَدُّ حَرًّا ؕ
لَوْ كَانُوْا يَفْقَهُوْنَ ﴿٨١﴾

**82.** To, su yi dariya kaɗan kuma su yi kuka mai yawa, sakamakon abin da suka aikata.

فَلْيَضْحَكُوْا قَلِيْلًا وَّ لْيَبْكُوْا كَثِيْرًا ۚ
جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿٨٢﴾

**83.** Idan Allah ya dawo da kai, sai ka haɗu da wasu daga cikinsu, kuma suka nemi izininka don su fita yaƙi, ce, 'Ba za ku fita tare da ni ba, har abada, kuma ba za ku yaƙi maƙiya tare da ni ba. Ai kun zaɓi zaman gida tun farko. To, ku zauna tare da masu zaman gidan.'

فَإِنْ رَّجَعَكَ اللّٰهُ إِلٰى طَآئِفَةٍ مِّنْهُمْ
فَاسْتَأْذَنُوْكَ لِلْخُرُوْجِ فَقُلْ لَّنْ
تَخْرُجُوْا مَعِيَ أَبَدًا وَّ لَنْ تُقَاتِلُوْا مَعِيَ
عَدُوًّا ؕ إِنَّكُمْ رَضِيْتُمْ بِالْقُعُوْدِ
أَوَّلَ مَرَّةٍ فَاقْعُدُوْا مَعَ الْخٰلِفِيْنَ ﴿٨٣﴾

**84.** Kuma idan ɗayansu ya mutu kada ka yi masa Salla, kuma kada ka tsaya kan ƙabarinsa (ka yi addu'a). Domin kuwa sun kafirce wa Allah da ManzonSa, kuma sun mutu suna marasa biyayya.

وَلَا تُصَلِّ عَلٰى أَحَدٍ مِّنْهُمْ مَّاتَ
أَبَدًا وَّ لَا تَقُمْ عَلٰى قَبْرِهٖ ؕ إِنَّهُمْ
كَفَرُوْا بِاللّٰهِ وَ رَسُوْلِهٖ وَمَاتُوْا وَ
هُمْ فٰسِقُوْنَ ﴿٨٤﴾

**85.** Kuma kada dukiyoyinsu da 'ya'yansu su ƙayatar da kai. Allah so yake kawai ya azabtar da su, a nan duniya, kuma rayukansu su fita suna kafirai.

وَلَا تُعْجِبْكَ أَمْوَالُهُمْ وَأَوْلَادُهُمْ ؕ
إِنَّمَا يُرِيْدُ اللّٰهُ أَنْ يُّعَذِّبَهُمْ بِهَا فِى
الدُّنْيَا وَ تَزْهَقَ أَنْفُسُهُمْ وَ هُمْ
كٰفِرُوْنَ ﴿٨٥﴾

**86.** Idan aka saukar da Sura, wadda ta ƙunshi cewa, 'Ku ba da gaskiya da Allah, kuma ku yi jihadi tare da ManzonSa,' sai masu dukiya daga cikinsu su nemi izininka, kuma su ce, 'Ƙyale mu tare da masu zaman gida.'

وَإِذَآ أُنزِلَتْ سُورَةٌ أَنْ ءَامِنُوا بِاللَّهِ
وَجَـٰهِدُوا مَعَ رَسُولِهِ اسْتَـْٔذَنَكَ
أُولُوا الطَّوْلِ مِنْهُمْ وَقَالُوا ذَرْنَا
نَكُن مَّعَ الْقَـٰعِدِينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Sun gwammace su zama tare da matan gida, kuma an toshe zukatansu, ba za su fahimci komai ba.

رَضُوا بِأَن يَكُونُوا مَعَ الْخَوَالِفِ
وَطُبِعَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا
يَفْقَهُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** Amma Manzo da waɗanda suka ba da gaskiya tare da shi, sun yi jihadi da dukiyoyinsu kuma da kawunansu. Kuma waɗannan su ne za su samu alheri mai yawa, kuma waɗannan su ne masu rabauta.

لَـٰكِنِ الرَّسُولُ وَالَّذِينَ ءَامَنُوا مَعَهُ
جَـٰهَدُوا بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنفُسِهِمْ ۚ وَ
أُولَـٰٓئِكَ لَهُمُ الْخَيْرَاتُ ۖ وَأُولَـٰٓئِكَ هُمُ
الْمُفْلِحُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** Allah ya tanadar masu gidajen aljanna, waɗanda ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu, za su dauwama cikinsu. Wannan shi ne babban rabo.

أَعَدَّ اللَّهُ لَهُمْ جَنَّـٰتٍ تَجْرِي مِن
تَحْتِهَا الْأَنْهَـٰرُ خَـٰلِدِينَ فِيهَا ۚ
ع ١١ ٩ ١٧ ذَٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿٨٩﴾

**R.12**

**90.** Masu ƙagen hanzari (uzuri) daga larabawan ƙauye sun zo don a yi masu izini. Waɗanda suka yi wa Allah da ManzonSa ƙarya kuwa, sun zauna gida. Waɗanda suka kafirta daga cikinsu, azaba mai raɗaɗi za ta faɗa musu.

وَجَآءَ الْمُعَذِّرُونَ مِنَ الْأَعْرَابِ
لِيُؤْذَنَ لَهُمْ وَقَعَدَ الَّذِينَ
كَذَبُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ ۚ سَيُصِيبُ
الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٩٠﴾

**91.** Raunana da marasa lafiya da waɗanda ba su da abin da za su ciyar, babu laifi a kansu, in dai sun zama masu gaskiya ga Allah da ManzonSa. Babu damar zargin masu aiki nagari, kuma Allah, Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

لَّيْسَ عَلَى الضُّعَفَآءِ وَلَا عَلَى الْمَرْضَىٰ
وَلَا عَلَى الَّذِينَ لَا يَجِدُونَ مَا
يُنفِقُونَ حَرَجٌ إِذَا نَصَحُوا لِلَّهِ وَ
رَسُولِهِ ۚ مَا عَلَى الْمُحْسِنِينَ مِن
سَبِيلٍ ۚ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٩١﴾

**92.** Haka babu laifi kan waɗanda idan suka zo wajenka, don ka sama musu abin hawa, sai ka ce, 'Ba ni da abin da zan ɗauke ku a kai,' sai su juya, idanuwansu na zubar da hawaye, don

وَّلَا عَلَى الَّذِينَ إِذَا مَآ أَتَوْكَ
لِتَحْمِلَهُمْ قُلْتَ لَآ أَجِدُ مَآ
أَحْمِلُكُمْ عَلَيْهِ تَوَلَّوا وَّأَعْيُنُهُمْ
تَفِيضُ مِنَ الدَّمْعِ حَزَنًا أَلَّا يَجِدُوا

baƙin cikin rashin samun abin da za su ciyar.

مَا يُنفِقُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** Akwai damar zargi ne kawai kan waɗanda ke neman izini, alhali su mawadata ne. Sun gwammace su zauna tare da matan gida, kuma Allah ya toshe zukatansu, ba za su fahimci komai ba.

إِنَّمَا السَّبِيلُ عَلَى الَّذِينَ
يَسْتَأْذِنُونَكَ وَهُمْ أَغْنِيَاءُ ۚ رَضُوا
بِأَن يَكُونُوا مَعَ الْخَوَالِفِ وَ
طَبَعَ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا
يَعْلَمُونَ ﴿٩٣﴾

JUZU'I NA 11

**94.** Za su kawo hanzari lokacin da za ku dawo wajensu. Ce, 'Kada ku yi wani uzuri, ba za mu gasgata ku ba. Allah ya riga ya faɗa mana labarinku. Kuma Allah zai kula da ayyukanku, haka ManzonSa, sa'annan za a mai da ku zuwa ga Masanin ɓoye da sarari, sai Ya ba ku labarin abin da kuka aikata.'

يَعْتَذِرُونَ إِلَيْكُمْ إِذَا رَجَعْتُمْ
إِلَيْهِمْ ۚ قُل لَّا تَعْتَذِرُوا لَن نُّؤْمِنَ
لَكُمْ قَدْ نَبَّأَنَا اللَّهُ مِنْ أَخْبَارِكُمْ ۚ
وَسَيَرَى اللَّهُ عَمَلَكُمْ وَرَسُولُهُ ثُمَّ
تُرَدُّونَ إِلَىٰ عَالِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ
فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** Za su yi muku rantsuwa da Allah idan kuka juya wajensu, don ku ƙyale su. To, ku ƙyale su. Haƙiƙa, su masu dauɗa ne, kuma Jahannama ce makomarsu, sakamakon abin da suka aikata.

سَيَحْلِفُونَ بِاللَّهِ لَكُمْ إِذَا انقَلَبْتُمْ
إِلَيْهِمْ لِتُعْرِضُوا عَنْهُمْ ۖ فَأَعْرِضُوا
عَنْهُمْ ۖ إِنَّهُمْ رِجْسٌ ۖ وَمَأْوَاهُمْ
جَهَنَّمُ جَزَاءً بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Za su yi muku rantsuwa don ku yarda da su. To, im ma kun yarda da su, Allah ba zai yarda da mutane fasiƙai ba.

يَحْلِفُونَ لَكُمْ لِتَرْضَوْا عَنْهُمْ ۖ فَإِن
تَرْضَوْا عَنْهُمْ فَإِنَّ اللَّهَ لَا يَرْضَىٰ
عَنِ الْقَوْمِ الْفَاسِقِينَ ﴿٩٦﴾

**97.** Larabawan ƙauye sun fi tsananin kafirci da munafunci, kuma sun fi kowa jahiltar dokokin da Allah ya saukar ga ManzonSa. Allah, Masani ne, Mai hikima ne.

الْأَعْرَابُ أَشَدُّ كُفْرًا وَنِفَاقًا وَأَجْدَرُ
أَلَّا يَعْلَمُوا حُدُودَ مَا أَنزَلَ اللَّهُ عَلَىٰ
رَسُولِهِ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٩٧﴾

**98.** Kuma a cikin larabawan ƙauye, akwai waɗanda ke ɗaukar abin da suke ciyarwa bisa tafarkin Allah, kamar tara ta dole, kuma suna jiran musifu su faɗa muku. Mummunar

وَمِنَ الْأَعْرَابِ مَن يَتَّخِذُ مَا يُنفِقُ
مَغْرَمًا وَيَتَرَبَّصُ بِكُمُ الدَّوَائِرَ ۚ
عَلَيْهِمْ دَائِرَةُ السَّوْءِ ۗ وَاللَّهُ

سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿٩٨﴾

musifa za ta faɗa musu. Allah, Mai ji ne, Masani ne.

وَمِنَ الْاَعْرَابِ مَنْ يُّؤْمِنُ بِاللّٰهِ
وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَيَتَّخِذُ مَا يُنْفِقُ
قُرُبٰتٍ عِنْدَ اللّٰهِ وَصَلَوٰتِ
الرَّسُوْلِ ؕ اَلَآ اِنَّهَا قُرْبَةٌ لَّهُمْ ؕ
سَيُدْخِلُهُمُ اللّٰهُ فِيْ رَحْمَتِهٖ ؕ اِنَّ
اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٩٩﴾

**99.** Kuma a cikin Larabawan ƙauye, akwai waɗanda ke ba da gaskiya da Allah kuma da ranar Lahira, kuma suna ɗaukar abin da suke ciyarwa hanyar kusanta ga Allah, kuma don neman addu'a daga manzo. Haƙiƙa, yin haka zai jawo su kusa da Allah, ba da jimawa ba, Allah zai shigar da su cikin rahama taSa. Haƙiƙa, Allah, Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

**R.13**

وَالسّٰبِقُوْنَ الْاَوَّلُوْنَ مِنَ
الْمُهٰجِرِيْنَ وَالْاَنْصَارِ وَالَّذِيْنَ
اتَّبَعُوْهُمْ بِاِحْسَانٍ ۙ رَّضِيَ اللّٰهُ
عَنْهُمْ وَرَضُوْا عَنْهُ وَاَعَدَّ لَهُمْ
جَنّٰتٍ تَجْرِيْ تَحْتَهَا الْاَنْهٰرُ
خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اَبَدًا ؕ ذٰلِكَ الْفَوْزُ
الْعَظِيْمُ ﴿١٠٠﴾

**100.** Waɗanda suka riga ba da gaskiya na farko, daga cikin masu ƙaura da masu ba da taimako, kuma da waɗanda suka bi su a kan nagarta, Allah ya yarda da su, su ma sun yarda da Shi, kuma ya tanada masu gidajen Aljanna, waɗanda ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu. Za su zauna cikinsu har abada. Wannan shi ne babban rabo.

وَمِمَّنْ حَوْلَكُمْ مِّنَ الْاَعْرَابِ
مُنٰفِقُوْنَ ۛؕ وَمِنْ اَهْلِ الْمَدِيْنَةِ ۛ
مَرَدُوْا عَلَى النِّفَاقِ ۟ لَا تَعْلَمُهُمْ ؕ نَحْنُ
نَعْلَمُهُمْ ؕ سَنُعَذِّبُهُمْ مَّرَّتَيْنِ ثُمَّ
يُرَدُّوْنَ اِلٰى عَذَابٍ عَظِيْمٍ ﴿١٠١﴾

**101.** Kuma akwai munafukai daga cikin Larabawan ƙauye waɗanda ke zagaye da ku, haka kuma daga cikin mutanen Madina. Sun dage a kan munafunci. Ba ka san su ba, Mu muka san su. Za Mu yi musu azaba sau biyu, sa'annan a mai da su zuwa ga azaba mai tsanani.

وَاٰخَرُوْنَ اعْتَرَفُوْا بِذُنُوْبِهِمْ خَلَطُوْا
عَمَلًا صَالِحًا وَّاٰخَرَ سَيِّئًا ؕ عَسَى اللّٰهُ اَنْ
يَّتُوْبَ عَلَيْهِمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٠٢﴾

**102.** Akwai kuma waɗansu da suka yi furuci da laifukansu. Sun cuɗanya aiki nagari tare da wani aikin mummuna. Mai yiwuwa ne Allah ya karɓi tubansu. Haƙiƙa, Allah, Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

خُذْ مِنْ اَمْوَالِهِمْ صَدَقَةً تُطَهِّرُهُمْ
وَتُزَكِّيْهِمْ بِهَا وَصَلِّ عَلَيْهِمْ ؕ اِنَّ
صَلٰوتَكَ سَكَنٌ لَّهُمْ ؕ وَاللّٰهُ سَمِيْعٌ

**103.** Karɓi sadaka daga dukiyoyinsu, don ka tsarkake su kuma ka tsaftace su da ita. Kuma ka yi masu addu'a, haƙiƙa, addu'o'inka na saka masu

عَلِيمٌ ﴿١٠٣﴾

nutsuwa. Kuma Allah, Mai ji ne, Masani ne.

أَلَمْ يَعْلَمُوٓا أَنَّ اللَّهَ هُوَ يَقْبَلُ
التَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهِۦ وَيَأْخُذُ الصَّدَقَٰتِ
وَأَنَّ اللَّهَ هُوَ التَّوَّابُ الرَّحِيمُ ﴿١٠٤﴾

**104.** Shin ba su sani ba cewa, Allah ne ke karɓar tuba daga bayinSa kuma ya karɓi ayyukan sadaka, kuma cewa, Allah shi ne Mai karɓar tuba, Mai jinƙai?

وَقُلِ اعْمَلُوا فَسَيَرَى اللَّهُ عَمَلَكُمْ وَ
رَسُولُهُۥ وَالْمُؤْمِنُونَ ۖ وَسَتُرَدُّونَ إِلَىٰ
عَٰلِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا
كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٠٥﴾

**105.** Ce, 'Ku ci gaba da aiki, Allah zai kula da aikinku, haka ManzonSa kuma da sauran muminai. Kuma za a mai da ku zuwa ga Masanin ɓoye da sarari, sai Ya ba ku labarin abin da kuka aikata.

وَءَاخَرُونَ مُرْجَوْنَ لِأَمْرِ اللَّهِ إِمَّا
يُعَذِّبُهُمْ وَإِمَّا يَتُوبُ عَلَيْهِمْ ۗ
وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٠٦﴾

**106.** Kuma akwai waɗansu da ake mayar da lamarinsu ga hukuncin Allah. Ko Ya yi musu azaba, ko kuma Ya yafe masu. Allah, Masani ne, Mai hikima ne.

وَالَّذِينَ اتَّخَذُوا مَسْجِدًا ضِرَارًا وَ
كُفْرًا وَتَفْرِيقًا بَيْنَ الْمُؤْمِنِينَ
وَإِرْصَادًا لِّمَنْ حَارَبَ اللَّهَ وَرَسُولَهُۥ مِن
قَبْلُ ۚ وَلَيَحْلِفُنَّ إِنْ أَرَدْنَا إِلَّا الْحُسْنَىٰ ۖ
وَاللَّهُ يَشْهَدُ إِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ﴿١٠٧﴾

**107.** Kuma (cikin munafukai) akwai waɗanda suka gina masallaci, don su cuci Musulunci, kuma don su baza kafirci, kuma don su kawo ɓaraka tsakanin muminai, kuma don su ba da mafaka ga wanda ya yaƙi Allah da ManzonSa a da. Kuma za su yi rantsuwa su ce, 'Ba wani abu muke nufi ba, sai alheri, Allah kuwa ya tabbata su maƙaryata ne.'

لَا تَقُمْ فِيهِ أَبَدًا ۚ لَّمَسْجِدٌ أُسِّسَ
عَلَى التَّقْوَىٰ مِنْ أَوَّلِ يَوْمٍ أَحَقُّ أَن
تَقُومَ فِيهِ ۚ فِيهِ رِجَالٌ يُحِبُّونَ أَن
يَتَطَهَّرُوا ۚ وَاللَّهُ يُحِبُّ الْمُطَّهِّرِينَ ﴿١٠٨﴾

**108.** Kada ka tsaya cikinsa har abada. Masallacin da aka gina a kan tsoron Allah tun rana ta farko, shi ya fi cancanta ka tsaya cikinsa. A cikinsa akwai mazaje waɗanda ke so su tsarkaka, Allah kuwa yana son masu tsarkake kansu.

أَفَمَنْ أَسَّسَ بُنْيَٰنَهُۥ عَلَىٰ تَقْوَىٰ مِنَ
اللَّهِ وَرِضْوَٰنٍ خَيْرٌ أَم مَّنْ أَسَّسَ
بُنْيَٰنَهُۥ عَلَىٰ شَفَا جُرُفٍ هَارٍ فَانْهَارَ

**109.** Shin wanda ya yi gininsa a kan tsoron da neman yardar Allah, shi ya fi, ko kuwa wanda ya yi gininsa kan gefen gaɓar da ruwa ya zaizaye, sai ta

ruguza cikin wutar Jahannama? Allah ba zai shiryar da mutane azzalumai ba.

بِهٖ فِيْ نَارِ جَهَنَّمَ ؕ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِى
الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿۱۰۹﴾

**110.** Gininsu wanda suka yi, zai ci gaba da jawo musu tashin hankali a zukatansu, har sai zukatansu sun katse. Allah, Masani ne, Mai hikima ne.

لَا يَزَالُ بُنْيَانُهُمُ الَّذِيْ بَنَوْا رِيْبَةً
فِيْ قُلُوْبِهِمْ اِلَّآ اَنْ تَقَطَّعَ قُلُوْبُهُمْ ؕ
ع وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿۱۱۰﴾

**R.14**

**111.** Haƙiƙa, Allah ya fanshi rayukan muminai da dukiyoyinsu a kan Ya saka masu da Aljanna, za su yi yaƙi bisa tafarkin Allah, su kashe kuma a kashe su, alƙawari ne na gaskiya da Ya yanke wa kanSa, cikin Attaura da Linjila da Kur'ani. Wanene ya fi Allah cika alƙawarinsa? To, ku yi farin ciki da wannan cinikayya da kuka yi tare da Shi, kuma wannan shi ne babban rabo.

اِنَّ اللّٰهَ اشْتَرٰى مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ
اَنْفُسَهُمْ وَ اَمْوَالَهُمْ بِاَنَّ لَهُمُ
الْجَنَّةَ ؕ يُقَاتِلُوْنَ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ
فَيَقْتُلُوْنَ وَيُقْتَلُوْنَ وَعْدًا عَلَيْهِ حَقًّا
فِي التَّوْرٰىةِ وَالْاِنْجِيْلِ وَالْقُرْاٰنِ ؕ وَ
مَنْ اَوْفٰى بِعَهْدِهٖ مِنَ اللّٰهِ فَاسْتَبْشِرُوْا
بِبَيْعِكُمُ الَّذِيْ بَايَعْتُمْ بِهٖ ؕ وَذٰلِكَ
هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿۱۱۱﴾

**112.** Masu tuba ga Allah, masu bauta maSa, masu gode maSa, masu tafiya a ban ƙasa don yaɗa addininSa, masu ruku'i, masu sujada, masu horo da nagarta, kuma masu hana aikin ashsha, kuma masu kiyaye dokokin Allah. Yi albishir ga muminai.

اَلتَّآئِبُوْنَ الْعٰبِدُوْنَ الْحٰمِدُوْنَ
السَّآئِحُوْنَ الرّٰكِعُوْنَ السّٰجِدُوْنَ
الْاٰمِرُوْنَ بِالْمَعْرُوْفِ وَالنَّاهُوْنَ
عَنِ الْمُنْكَرِ وَالْحٰفِظُوْنَ لِحُدُوْدِ اللّٰهِ ؕ
وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿۱۱۲﴾

**113.** Bai kamata ba ga Annabi, da waɗanda suka ba da gaskiya, su nema wa mushrikai gafara gurin Allah, ko sun kasance dangi ne na kusa, bayan kuwa ya bayyana gare su cewa su 'yan Wuta ne.

مَا كَانَ لِلنَّبِيِّ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَنْ
يَّسْتَغْفِرُوْا لِلْمُشْرِكِيْنَ وَلَوْ كَانُوْٓا
اُولِيْ قُرْبٰى مِنْ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمْ اَنَّهُمْ
اَصْحٰبُ الْجَحِيْمِ ﴿۱۱۳﴾

**114.** Neman gafarar da Ibrahima ya yi wa babansa, ya yi ne saboda alƙawari da ya yi masa, amma lokacin da ya bayyana gare shi cewa shi maƙiyin Allah ne, sai ya tsame hannunsa daga gare shi. Haƙiƙa, Ibrahima mai sanyin hali ne, Mai haƙuri ne.

وَمَا كَانَ اسْتِغْفَارُ اِبْرٰهِيْمَ لِاَبِيْهِ اِلَّا
عَنْ مَّوْعِدَةٍ وَّعَدَهَآ اِيَّاهُ ۚ فَلَمَّا
تَبَيَّنَ لَهٗٓ اَنَّهٗ عَدُوٌّ لِّلّٰهِ تَبَرَّاَ مِنْهُ ؕ
اِنَّ اِبْرٰهِيْمَ لَاَوَّاهٌ حَلِيْمٌ ﴿۱۱۴﴾

**115.** Kuma Allah ba ya ɓatar da mutane bayan ya shiryar da su, sai ya bayyana masu abin da ya zama wajibi ne su kiyaye shi. Haƙiƙa, Allah Masanin komai ne.

وَمَا كَانَ اللّٰهُ لِيُضِلَّ قَوْمًا بَعْدَ اِذْ
هَدٰىهُمْ حَتّٰى يُبَيِّنَ لَهُمْ مَّا يَتَّقُوْنَ ۗ
اِنَّ اللّٰهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿۱۱۵﴾

**116.** Haƙiƙa Allah, sarautar sammai da ƙasa taSa ce, Yana rayarwa kuma Yana matarwa. Kuma banda Allah, ba ku da wani mai karewa ko mai taimako.

اِنَّ اللّٰهَ لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ
يُحْيٖ وَيُمِيْتُ ۗ وَمَا لَكُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ
مِنْ وَّلِيٍّ وَّلَا نَصِيْرٍ ﴿۱۱۶﴾

**117.** Haƙiƙa, Allah ya yi rahama ga Annabi, da Masu hijira, da Masu ba da taimako, waɗanda suka bi shi a lokacin tsanani, bayan zukatan waɗansu daga cikinsu sun kusa kaucewa, sa'annan Ya sake yi masu rahama. Haƙiƙa, Shi, Mai tausayi ne, Mai jinƙai gare su.

لَقَدْ تَّابَ اللّٰهُ عَلَى النَّبِيِّ وَالْمُهٰجِرِيْنَ
وَالْاَنْصَارِ الَّذِيْنَ اتَّبَعُوْهُ فِيْ سَاعَةِ
الْعُسْرَةِ مِنْۢ بَعْدِ مَا كَادَ يَزِيْغُ قُلُوْبُ
فَرِيْقٍ مِّنْهُمْ ثُمَّ تَابَ عَلَيْهِمْ ۗ اِنَّهٗ
بِهِمْ رَءُوْفٌ رَّحِيْمٌ ﴿۱۱۷﴾

**118.** Kuma Ya yi rahama ga mutum uku waɗanda aka dakatar da su, har ƙasa ta yi musu ƙunci duk da faɗin da take da shi, kuma rayukansu suka yi musu ƙunci, kuma suka tabbata cewa babu wata mafaka daga gurin Allah, sai dai a fake gare Shi. Sa'annan Ya karɓi tubansu don su koma (gare Shi). Haƙiƙa, Allah Shi ne Mai karɓar tuba, Mai jinƙai.

وَّعَلَى الثَّلٰثَةِ الَّذِيْنَ خُلِّفُوْا ۗ حَتّٰٓى
اِذَا ضَاقَتْ عَلَيْهِمُ الْاَرْضُ بِمَا
رَحُبَتْ وَضَاقَتْ عَلَيْهِمْ اَنْفُسُهُمْ
وَظَنُّوْٓا اَنْ لَّا مَلْجَاَ مِنَ اللّٰهِ اِلَّآ اِلَيْهِ ۗ
ثُمَّ تَابَ عَلَيْهِمْ لِيَتُوْبُوْا ۗ اِنَّ اللّٰهَ هُوَ
التَّوَّابُ الرَّحِيْمُ ﴿۱۱۸﴾ ع

**R.15**

**119.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku tsoraci Allah, kuma ku kasance tare da masu gaskiya.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ وَكُوْنُوْا
مَعَ الصّٰدِقِيْنَ ﴿۱۱۹﴾

**120.** Bai kamata ba ga mutanen Madina, da Larabawan ƙauye waɗanda ke zagaye da su, su zauna gida su bar Manzon Allah, ko kuma su fi son rayukansu fiye da ransa. Don ƙishirwa ko wahala ko yunwa ba za su same su ba, bisa tafarkin Allah, kuma ba za su taka wani mataki ba, wanda zai fusatar da kafirai, kuma ba za su ci

مَا كَانَ لِاَهْلِ الْمَدِيْنَةِ وَمَنْ حَوْلَهُمْ
مِّنَ الْاَعْرَابِ اَنْ يَّتَخَلَّفُوْا عَنْ رَّسُوْلِ
اللّٰهِ وَلَا يَرْغَبُوْا بِاَنْفُسِهِمْ عَنْ نَّفْسِهٖ ۗ
ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ لَا يُصِيْبُهُمْ ظَمَاٌ وَّلَا
نَصَبٌ وَّلَا مَخْمَصَةٌ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَ
لَا يَطَـُٔوْنَ مَوْطِئًا يَّغِيْظُ الْكُفَّارَ وَلَا

يَنَالُونَ مِنْ عَدُوٍّ نَّيْلًا إِلَّا كُتِبَ لَهُم بِهِ عَمَلٌ صَالِحٌ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٢٠﴾

wata riba ba, game da su, sai an rubuta masu aiki nagari a kan haka. Haƙiƙa, Allah ba ya tozarta sakamakon masu aiki nagari.

وَلَا يُنفِقُونَ نَفَقَةً صَغِيرَةً وَلَا كَبِيرَةً وَلَا يَقْطَعُونَ وَادِيًا إِلَّا كُتِبَ لَهُمْ لِيَجْزِيَهُمُ اللَّهُ أَحْسَنَ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٢١﴾

**121.** Kuma ba za su ciyar da wani abin ciyarwa ba, ƙanƙani ko mai yawa, kuma ba za su tsallaka wani kwari ba, sai an rubuta masu lada, don Allah ya saka masu da mafi kyawun abin da suka aikata.

وَمَا كَانَ الْمُؤْمِنُونَ لِيَنفِرُوا كَافَّةً ۚ فَلَوْلَا نَفَرَ مِن كُلِّ فِرْقَةٍ مِّنْهُمْ طَائِفَةٌ لِّيَتَفَقَّهُوا فِي الدِّينِ وَلِيُنذِرُوا قَوْمَهُمْ إِذَا رَجَعُوا إِلَيْهِمْ لَعَلَّهُمْ يَحْذَرُونَ ﴿١٢٢﴾ ع

**122.** Ba zai yiwu ba, muminai su fita yaƙi gaba ɗaya. Me zai hana a cikin kowace ƙungiya waɗansu su fita neman ilimin addini, don su gargaɗi mutanensu idan suka koma wajensu, ko sa gargaɗu?

**R.16**

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا قَاتِلُوا الَّذِينَ يَلُونَكُم مِّنَ الْكُفَّارِ وَلْيَجِدُوا فِيكُمْ غِلْظَةً ۚ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ مَعَ الْمُتَّقِينَ ﴿١٢٣﴾

**123.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku yaƙi kafirai, waɗanda ke kusa da ku, kuma su same ku masu kaushi, kuma ku sani cewa Allah yana tare da managarta.

وَإِذَا مَا أُنزِلَتْ سُورَةٌ فَمِنْهُم مَّن يَقُولُ أَيُّكُمْ زَادَتْهُ هَٰذِهِ إِيمَانًا ۚ فَأَمَّا الَّذِينَ آمَنُوا فَزَادَتْهُمْ إِيمَانًا وَهُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿١٢٤﴾

**124.** Kuma duk lokacin da aka saukar da Sura, a cikinsu akwai masu cewa, 'A cikinku wanene wannan Sura ta ƙara wa imani?' Amma waɗanda suka ba da gaskiya ta ƙara masu imani, kuma suna yin murna.

وَأَمَّا الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ فَزَادَتْهُمْ رِجْسًا إِلَىٰ رِجْسِهِمْ وَمَاتُوا وَهُمْ كَافِرُونَ ﴿١٢٥﴾

**125.** Waɗanda ke da cuta a zukatansu kuwa, ta ƙara musu dauɗa tare da dauɗarsu, kuma za su mutu suna kafirai.

أَوَلَا يَرَوْنَ أَنَّهُمْ يُفْتَنُونَ فِي كُلِّ عَامٍ مَّرَّةً أَوْ مَرَّتَيْنِ ثُمَّ لَا يَتُوبُونَ وَلَا هُمْ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٢٦﴾

**126.** Shin ba sa gani ne cewa, a kowace shekara, ana sa su su ɗanɗana kuɗarsu sau ɗaya ko sau biyu. Amma ba sa tuba kuma ba sa lura?

وَإِذَا مَا أُنزِلَتْ سُورَةٌ نَّظَرَ بَعْضُهُمْ

**127.** Kuma duk lokacin da aka saukar da wata Sura, sai su riƙa duban juna,

إِلَىٰ بَعْضٍ ۚ هَلْ يَرَاكُم مِّنْ أَحَدٍ ثُمَّ
انصَرَفُوا ۚ صَرَفَ اللَّهُ قُلُوبَهُم
بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ﴿١٢٧﴾

su ce,'Ko akwai wanda yake lura da ku?' Sa'annan su juya, Allah ya juyar da zukatansu, saboda su mutane ne marasa fahimta.

لَقَدْ جَاءَكُمْ رَسُولٌ مِّنْ أَنفُسِكُمْ عَزِيزٌ
عَلَيْهِ مَا عَنِتُّمْ حَرِيصٌ عَلَيْكُم
بِالْمُؤْمِنِينَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢٨﴾

**128.** Haƙiƙa, Manzo daga cikinku ya zo maku. Abin da zai ba ku wahala yana da nauyi gare shi. Mai kwaɗayin jin daɗinku ne. Mai tausayi ne, mai jinƙai ga muminai.

فَإِن تَوَلَّوْا فَقُلْ حَسْبِيَ اللَّهُ ۖ لَا
إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ ۖ وَهُوَ رَبُّ
الْعَرْشِ الْعَظِيمِ ﴿١٢٩﴾

**129.** To, idan suka juya baya, ka ce, 'Allah ya ishe ni. Babu wani ubangiji sai Shi. Na dogara da Shi. Kuma Shi ne Ubangijin Al'arshi mai girma.'



ركوعاتها ١٦ سُورَةُ التَّوْبَةِ مَدَنِيَّةٌ ٩ آياتها ١٢٩



## SŪRATUT TAUBAH

*(A Madina ta Sauka)*
*(Ayoyinta 129)*

**1.** (Wannan) kuɓuta ce daga Allah da ManzonSa, zuwa ga waɗanda kuka sha musu alwashi daga cikin mushrikai (cewa musulunci zai yaɗu a ƙasa).

بَرَآءَةٌ مِّنَ اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖۤ اِلَى الَّذِيْنَ
عٰهَدْتُّمْ مِّنَ الْمُشْرِكِيْنَ ﴿۱﴾

**2.** Ku yi yawo a ƙasa har wata huɗu, kuma ku san cewa ba za ku iya gajiyar da Allah ba, kuma sai Allah ya kunyata kafirai.

فَسِيْحُوْا فِى الْاَرْضِ اَرْبَعَةَ اَشْهُرٍ وَّ
اعْلَمُوْۤا اَنَّكُمْ غَيْرُ مُعْجِزِى اللّٰهِ ۙ وَ
اَنَّ اللّٰهَ مُخْزِى الْكٰفِرِيْنَ ﴿۲﴾

**3.** Kuma wannan sanarwa ce daga Allah da ManzonSa, zuwa ga mutane, a ranar hajji mafi girma, cewa, Allah da ManzonSa ba ruwansu da mushrikai. Idan kuka tuba, haka zai fi alheri gareku, idan kuka juya baya kuwa, to, ku sani cewa ba za ku iya gajiyar da Allah ba. Kuma ka ba kafirai sanarwar zuwan azaba mai raɗaɗi.

وَاَذَانٌ مِّنَ اللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖۤ اِلَى النَّاسِ
يَوْمَ الْحَجِّ الْاَكْبَرِ اَنَّ اللّٰهَ بَرِىْٓءٌ مِّنَ
الْمُشْرِكِيْنَ ۙ۬ وَرَسُوْلُهٗ ؕ فَاِنْ تُبْتُمْ
فَهُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ وَاِنْ تَوَلَّيْتُمْ فَاعْلَمُوْۤا
اَنَّكُمْ غَيْرُ مُعْجِزِى اللّٰهِ ؕ وَبَشِّرِ
الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِعَذَابٍ اَلِيْمٍ ﴿۳﴾

**4.** Sai fa waɗanda kuka yi alƙawari da su daga cikin mushrikai, kuma ba su warware kome ba daga alƙawari da suka yi maku, kuma ba su taimaki kowa a kanku ba. To, ku cika masu alƙawarinsu zuwa loƙacin da kuka ƙayyade da su. Haƙiƙa, Allah yana son managarta.

اِلَّا الَّذِيْنَ عٰهَدْتُّمْ مِّنَ
الْمُشْرِكِيْنَ ثُمَّ لَمْ يَنْقُصُوْكُمْ
شَيْئًا وَّلَمْ يُظَاهِرُوْا عَلَيْكُمْ اَحَدًا
فَاَتِمُّوْۤا اِلَيْهِمْ عَهْدَهُمْ اِلٰى
مُدَّتِهِمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُتَّقِيْنَ ﴿۴﴾

**5.** Kuma idan watanni masu alfarma (hana yaƙi) suka wuce, to, ku kashe su mushrikan inda duk kuka tarar da su, kuma ku kama su ku tsare su, kuma ku zauna kan kowace madakata ku jira su. Amma idan suka tuba kuma suka tsai da Sallah kuma suka ba da Zakka, to,

فَاِذَا انْسَلَخَ الْاَشْهُرُ الْحُرُمُ
فَاقْتُلُوا الْمُشْرِكِيْنَ حَيْثُ
وَجَدْتُّمُوْهُمْ وَخُذُوْهُمْ وَ
احْصُرُوْهُمْ وَاقْعُدُوْا لَهُمْ كُلَّ
مَرْصَدٍ ۚ فَاِنْ تَابُوْا وَاَقَامُوا الصَّلٰوةَ

ku bar su su zauna lafiya. Haƙiƙa, Allah, Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

وَاٰتَوُا الزَّكٰوةَ فَخَلُّوْا سَبِيْلَهُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٥﴾

**6.** Kuma idan wani daga cikin mushrikai ya nemi ka kare shi, to, kare shi ko ya ji zancen Allah, kuma ka kai shi gurin da zai sami aminci. Saboda su mutane ne marasa sani.

وَاِنْ اَحَدٌ مِّنَ الْمُشْرِكِيْنَ اسْتَجَارَكَ فَاَجِرْهُ حَتّٰى يَسْمَعَ كَلٰمَ اللّٰهِ ثُمَّ اَبْلِغْهُ مَاْمَنَهٗ ؕ ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَعْلَمُوْنَ ﴿٦﴾

**R.2**

**7.** Yaya za a sami yarjejeniya gun mushrikai da Allah da ManzonSa, in dai ba waɗanda kuka yi alƙawari da su a Masallaci Mai tsarki ba? Idan sun yi maku gaskiya, ku ma ku yi masu gaskiya. Haƙiƙa, Allah yana son masu tsoronSa (masu cika alƙawari).

كَيْفَ يَكُوْنُ لِلْمُشْرِكِيْنَ عَهْدٌ عِنْدَ اللّٰهِ وَعِنْدَ رَسُوْلِهٖۤ اِلَّا الَّذِيْنَ عٰهَدْتُّمْ عِنْدَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ ۚ فَمَا اسْتَقَامُوْا لَكُمْ فَاسْتَقِيْمُوْا لَهُمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُتَّقِيْنَ ﴿٧﴾

**8.** Yaya haka za ta faru kuwa, alhali idan suka rinjaye ku, ba za su kiyaye dangantaka ko alƙawari ba game da ku. Suna neman yardarku da bakunansu, amma zukatansu na ƙin abin da suke faɗa, kuma mafi yawansu fasiƙai ne.

كَيْفَ وَاِنْ يَّظْهَرُوْا عَلَيْكُمْ لَا يَرْقُبُوْا فِيْكُمْ اِلًّا وَّلَا ذِمَّةً ؕ يُرْضُوْنَكُمْ بِاَفْوَاهِهِمْ وَتَاْبٰى قُلُوْبُهُمْ ۚ وَاَكْثَرُهُمْ فٰسِقُوْنَ ﴿٨﴾

**9.** Sun fanshi kuɗi ƙanƙani maimakon Ayoyin Allah, sai suka kori mutane daga tafarkinSa. Abin da suke aikatawa ya munana.

اِشْتَرَوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ ثَمَنًا قَلِيْلًا فَصَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِهٖ ؕ اِنَّهُمْ سَآءَ مَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٩﴾

**10.** Ba sa kiyaye dangantaka ko alƙawari game da mumini. Waɗannan su ne masu shishshigi.

لَا يَرْقُبُوْنَ فِيْ مُؤْمِنٍ اِلًّا وَّلَا ذِمَّةً ؕ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُعْتَدُوْنَ ﴿١٠﴾

**11.** Amma idan suka tuba kuma suka tsai da Salla, kuma suka ba da Zakka, to, sun zama 'yan'uwanku cikin addini. To, muna bayyana Ayoyi ga mutane masu sani.

فَاِنْ تَابُوْا وَاَقَامُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتَوُا الزَّكٰوةَ فَاِخْوَانُكُمْ فِى الدِّيْنِ ؕ وَنُفَصِّلُ الْاٰيٰتِ لِقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ﴿١١﴾

**12.** Idan suka karya rantse-rantsan da suka yi kuwa, bayan sun ƙulla alƙawarinsu, kuma suka soki addininku, to, ku yaƙi shugabannin

وَاِنْ نَّكَثُوْۤا اَيْمَانَهُمْ مِّنْ بَعْدِ عَهْدِهِمْ وَطَعَنُوْا فِيْ دِيْنِكُمْ فَقَاتِلُوْۤا اَئِمَّةَ الْكُفْرِ ۙ اِنَّهُمْ لَاۤ اَيْمَانَ

kafirci don haƙiƙa, su ba masu kiyaye rantsuwa ne ba ko sa hanu.

لَهُمْ لَعَلَّهُمْ يَنْتَهُوْنَ ١٢

**13.** Ba kwa yaƙi mutanen da suka karya rantsuwarsu ba, kuma suka yi niyyyar korar Manzo, kuma su ne suka fara nuna maku gaba tun farko? Tsoronsu kuke? To, Allah ne ya fi cancantar ku tsorace Shi idan ku muminai ne.

اَلَا تُقَاتِلُوْنَ قَوْمًا نَّكَثُوْٓا اَيْمَانَهُمْ
وَهَمُّوْا بِاِخْرَاجِ الرَّسُوْلِ وَهُمْ
بَدَءُوْكُمْ اَوَّلَ مَرَّةٍ ؕ اَتَخْشَوْنَهُمْ ۚ
فَاللّٰهُ اَحَقُّ اَنْ تَخْشَوْهُ اِنْ كُنْتُمْ
مُّؤْمِنِيْنَ ١٣

**14.** Ku yaƙe su, Allah zai azabtar da su a hannunku, kuma Ya kunyata su, kuma Ya taimake ku a kansu, kuma Ya warkar da zukatan mutane muminai.

قَاتِلُوْهُمْ يُعَذِّبْهُمُ اللّٰهُ
بِاَيْدِيْكُمْ وَيُخْزِهِمْ وَيَنْصُرْكُمْ
عَلَيْهِمْ وَيَشْفِ صُدُوْرَ قَوْمٍ مُّؤْمِنِيْنَ ١٤

**15.** Kuma Zai kawar da fushin da ke cikin zukatansu (muminai). Kuma Allah zai karɓi tuban wanda Ya so. Allah, Masani ne. Mai hikima ne.

وَيُذْهِبْ غَيْظَ قُلُوْبِهِمْ ؕ وَيَتُوْبُ
اللّٰهُ عَلٰى مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌ
حَكِيْمٌ ١٥

**16.** Ko zato kuke a bar ku hakanan, alhali Allah bai fayyace waɗanda suka yi jihadi ba daga cikinku, kuma ba su riƙi wani masoyi ba, banda Allah da Manzonsa kuma da muminai. Kuma Allah yana sane da abin da kuke aikatawa.

اَمْ حَسِبْتُمْ اَنْ تُتْرَكُوْا وَلَمَّا يَعْلَمِ
اللّٰهُ الَّذِيْنَ جٰهَدُوْا مِنْكُمْ وَلَمْ
يَتَّخِذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَلَا رَسُوْلِهٖ
وَلَا الْمُؤْمِنِيْنَ وَلِيْجَةً ؕ وَاللّٰهُ
خَبِيْرٌۢ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ١٦ ع ١٠ ٨

**R.3**

**17.** Bai kamata ba ga mushrikai, su yi wa masallatan Allah hidima, alhali suna masu yi wa kansu shaidar kafirci. Waɗannan ayyukansu a ɓace suke, kuma za su dawwama cikin Wuta.

مَا كَانَ لِلْمُشْرِكِيْنَ اَنْ يَّعْمُرُوْا
مَسٰجِدَ اللّٰهِ شٰهِدِيْنَ عَلٰٓى اَنْفُسِهِمْ
بِالْكُفْرِ ؕ اُولٰٓئِكَ حَبِطَتْ اَعْمَالُهُمْ ۚۖ
وَفِي النَّارِ هُمْ خٰلِدُوْنَ ١٧

**18.** Wanda zai yi wa masallatan Allah hidima, shi ne wanda ya ba da gaskiya da Allah da ranar lahira, kuma ya tsai da Sallah kuma ya ba da Zakka, kuma ba ya jin tsoron kowa sai Allah. To, irin waɗannan ne za su iya zama shiryayyu (masu bin shiriya).

اِنَّمَا يَعْمُرُ مَسٰجِدَ اللّٰهِ مَنْ اٰمَنَ
بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَاَقَامَ
الصَّلٰوةَ وَاٰتَى الزَّكٰوةَ وَلَمْ يَخْشَ
اِلَّا اللّٰهَ فَعَسٰٓى اُولٰٓئِكَ اَنْ يَّكُوْنُوْا
مِنَ الْمُهْتَدِيْنَ ١٨

**19.** Shin kun ɗauki shayar da alhazai ruwa, da hidimar Masallaci Mai tsarki, daidai suke da (ladan) wanda ya ba da gaskiya da Allah da ranar Lahira, kuma ya yi jihadi bisa tafarkin Allah? Ko kaɗan ba za su zama daidai ba, a gurin Allah. Allah ba zai shiryar da mutane azzalumai ba.

أَجَعَلْتُمْ سِقَايَةَ الْحَاجِّ وَعِمَارَةَ
الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ كَمَنْ آمَنَ بِاللَّهِ وَ
الْيَوْمِ الْآخِرِ وَجَاهَدَ فِي سَبِيلِ
اللَّهِ ۚ لَا يَسْتَوُونَ عِنْدَ اللَّهِ ۗ وَاللَّهُ لَا
وقف لازم يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿١٩﴾

**20.** Waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi hijira, kuma suka yi jihadi bisa tafarkin Allah, da dukiyoyinsu da kawunansu, su ne mafi girman daraja a gurin Allah. Kuma waɗannan su ne masu babban rabo.

الَّذِينَ آمَنُوا وَهَاجَرُوا وَ
جَاهَدُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ بِأَمْوَالِهِمْ
وَأَنْفُسِهِمْ أَعْظَمُ دَرَجَةً عِنْدَ اللَّهِ ۚ
وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْفَائِزُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Ubangijinsu yana yi masu albishirin samun rahama da yarda taSa, kuma da gidajen Aljanna, a cikinsu suna da ni'ima madawwamiya.

يُبَشِّرُهُمْ رَبُّهُمْ بِرَحْمَةٍ مِنْهُ وَ
رِضْوَانٍ وَجَنَّاتٍ لَهُمْ فِيهَا نَعِيمٌ
مُقِيمٌ ﴿٢١﴾

**22.** Za su zauna cikinta har abada. Haƙiƙa, Allah, babbar lada tana gurinSa.

خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۚ إِنَّ اللَّهَ عِنْدَهُ
أَجْرٌ عَظِيمٌ ﴿٢٢﴾

**23.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya, kada ku riƙi iyayenku da 'yan'uwanku masoya, idan suka gwammace kafirci bisa imani. kuma duk wanda ya yi soyayya da su a cikinku, to, waɗannan su ne masu cutar kansu.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّخِذُوا
آبَاءَكُمْ وَإِخْوَانَكُمْ أَوْلِيَاءَ إِنِ
اسْتَحَبُّوا الْكُفْرَ عَلَى الْإِيمَانِ ۚ وَمَنْ
يَتَوَلَّهُمْ مِنْكُمْ فَأُولَٰئِكَ هُمُ
الظَّالِمُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Ce, 'Idan iyayenku da 'ya'yanku da 'yan'uwanku da matanku da danginku, kuma da dukiyoyi da kuka same su, da ciniki da kuke tsoron faɗuwarsa, kuma da guraren zama da kuke son su, kun fi son su fiye da Allah da ManzonSa, da jihadi bisa tafarkinSa, to ku jira, har Allah ya zo da hukumcinSa, kuma Allah ba zai shiryar da mutane fasiƙai ba.'

قُلْ إِنْ كَانَ آبَاؤُكُمْ وَأَبْنَاؤُكُمْ
وَإِخْوَانُكُمْ وَأَزْوَاجُكُمْ وَعَشِيرَتُكُمْ
وَأَمْوَالٌ اقْتَرَفْتُمُوهَا وَتِجَارَةٌ
تَخْشَوْنَ كَسَادَهَا وَمَسَاكِنُ تَرْضَوْنَهَا
أَحَبَّ إِلَيْكُمْ مِنَ اللَّهِ وَرَسُولِهِ وَجِهَادٍ
فِي سَبِيلِهِ فَتَرَبَّصُوا حَتَّىٰ يَأْتِيَ اللَّهُ
بِأَمْرِهِ ۗ وَاللَّهُ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ
ع ٣ ٨ ٩ الْفَاسِقِينَ ﴿٢٤﴾

**R.4**

**25.** Haƙiƙa, Allah ya taimake ku a gurare masu yawa, kuma da ranar Hunainu, yayin da yawanku ya ƙayatar da ku, amma bai amfana muku komai ba, kuma ƙasa ta yi muku ƙunci duk da yalwarta, sa'annan kuka juya baya a guje.

لَقَدْ نَصَرَكُمُ اللّٰهُ فِيْ مَوَاطِنَ كَثِيْرَةٍ
وَّيَوْمَ حُنَيْنٍ اِذْ اَعْجَبَتْكُمْ كَثْرَتُكُمْ
فَلَمْ تُغْنِ عَنْكُمْ شَيْـًٔا وَّضَاقَتْ
عَلَيْكُمُ الْاَرْضُ بِمَا رَحُبَتْ ثُمَّ
وَلَّيْتُمْ مُّدْبِرِيْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Sa'annan Allah Ya saukar da nutsuwarSa ga ManzanSa, kuma da muminai, kuma Ya saukar da rundunoni waɗanda ba ku gan su ba, kuma ya azabtar da kafirai. Haka shi ne sakamakon kafirai.

ثُمَّ اَنْزَلَ اللّٰهُ سَكِيْنَتَهٗ عَلٰى
رَسُوْلِهٖ وَعَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ وَاَنْزَلَ
جُنُوْدًا لَّمْ تَرَوْهَا وَعَذَّبَ الَّذِيْنَ
كَفَرُوْا ؕ وَذٰلِكَ جَزَآءُ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٢٦﴾

**27.** Sa'annan bayan haka, Allah ya karɓi tuban wanda ya so. Allah, Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

ثُمَّ يَتُوْبُ اللّٰهُ مِنْۢ بَعْدِ ذٰلِكَ عَلٰى
مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٢٧﴾

**28.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku san cewa kafirai najasa ne. To daga wannan shekarar, kada su ƙara kusantar Masallaci Mai tsarki. Idan kuna tsoron talauci ne. Allah zai wadata ku daga baiwa tasa in Ya so. Haƙiƙa, Allah, Masani ne, Mai hikima ne.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِنَّمَا الْمُشْرِكُوْنَ
نَجَسٌ فَلَا يَقْرَبُوا الْمَسْجِدَ الْحَرَامَ
بَعْدَ عَامِهِمْ هٰذَا ۚ وَاِنْ خِفْتُمْ عَيْلَةً
فَسَوْفَ يُغْنِيْكُمُ اللّٰهُ مِنْ فَضْلِهٖۤ اِنْ
شَآءَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿٢٨﴾

**29.** Ku yaƙi waɗanda ba sa ba da gaskiya da Allah, da ranar Lahira, daga waɗanda aka ba Littafi, kuma ba su haramta abin da Allah da ManzonSa suka haramta ba, kuma ba sa bin addini na gaskiya, sai sun ba da jizya, da hannunsu, kuma suna ƙasƙance.

قَاتِلُوا الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ
وَلَا بِالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَلَا يُحَرِّمُوْنَ
مَا حَرَّمَ اللّٰهُ وَرَسُوْلُهٗ وَلَا يَدِيْنُوْنَ
دِيْنَ الْحَقِّ مِنَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا
الْكِتٰبَ حَتّٰى يُعْطُوا الْجِزْيَةَ عَنْ
يَّدٍ وَّهُمْ صٰغِرُوْنَ ﴿٢٩﴾ ع

**R.5**

**30.** Kuma Yahudawa sun ce, 'Uzairu ɗan Allah ne,' kuma Nasara suka ce, 'Almasihu ɗan Allah ne,' wannan ne abin da suke faɗa da bakunansu, suna kwaikwayon abin da waɗanda suka kafirta suka faɗa a gabaninsu. Allah ya tsine masu. Yaya ake juyar da su?

وَقَالَتِ الْيَهُوْدُ عُزَيْرُ ابْنُ اللّٰهِ وَ
قَالَتِ النَّصٰرَى الْمَسِيْحُ ابْنُ اللّٰهِ ؕ
ذٰلِكَ قَوْلُهُمْ بِاَفْوَاهِهِمْ ۚ يُضَاهِـُٔوْنَ
قَوْلَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ قَبْلُ ؕ
قٰتَلَهُمُ اللّٰهُ ۚ اَنّٰى يُؤْفَكُوْنَ ﴿٣٠﴾

**31.** Sun riƙi malamansu da sufayensu iyayengiji maimakon Allah, kuma da Almasihu Ɗan Maryam. Kuma ba a hore su da komai ba, sai su bauta wa Ubangiji Ɗaya, babu wani ubangiji sai Shi. Tsarki ya tabbata gare Shi daga abin da suke yi masa tarayya da shi.

اِتَّخَذُوْٓا اَحْبَارَهُمْ وَرُهْبَانَهُمْ اَرْبَابًا
مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَالْمَسِيْحَ ابْنَ مَرْيَمَ ج
وَمَآ اُمِرُوْٓا اِلَّا لِيَعْبُدُوْٓا اِلٰهًا
وَّاحِدًا ج لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ط سُبْحٰنَهٗ
عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٣١﴾

**32.** Suna so su bishe hasken Allah da bakunansu, Allah kuwa ba zai yarda ba, sai ya cika haskenSa, ko kafirai sun ƙi.

يُرِيْدُوْنَ اَنْ يُّطْفِـُٔوْا نُوْرَ اللّٰهِ
بِاَفْوَاهِهِمْ وَيَاْبَى اللّٰهُ اِلَّآ اَنْ
يُّتِمَّ نُوْرَهٗ وَلَوْ كَرِهَ الْكٰفِرُوْنَ ﴿٣٢﴾

**33.** Shi ne ya aiko ManzonSa da shiriya kuma da addini na gaskiya, don Ya sa ya rinjayi dukkan wani addini, ko mushrikai sun ƙi.

هُوَ الَّذِيْٓ اَرْسَلَ رَسُوْلَهٗ بِالْهُدٰى وَ
دِيْنِ الْحَقِّ لِيُظْهِرَهٗ عَلَى الدِّيْنِ
كُلِّهٖ ۙ وَلَوْ كَرِهَ الْمُشْرِكُوْنَ ﴿٣٣﴾ النصف

**34.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku san cewa yawancin malaman Yahudawa da Malaman Nasara, suna cin dukiyoyin mutane a kan ƙarya, kuma suna korar mutane daga tafarkin Allah. Kuma waɗanda ke tsibe zinari da azurfa, kuma ba sa ciyar da su bisa tafarkin Allah, yi musu albishirin azaba mai raɗaɗi.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِنَّ كَثِيْرًا
مِّنَ الْاَحْبَارِ وَالرُّهْبَانِ لَيَاْكُلُوْنَ
اَمْوَالَ النَّاسِ بِالْبَاطِلِ وَيَصُدُّوْنَ
عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ط وَالَّذِيْنَ يَكْنِزُوْنَ
الذَّهَبَ وَالْفِضَّةَ وَلَا يُنْفِقُوْنَهَا فِيْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ ۙ فَبَشِّرْهُمْ بِعَذَابٍ
اَلِيْمٍ ﴿٣٤﴾

**35.** Ranar da za a gasa su (zinari da azurfa) cikin wutar Jahannama, sai a zane goshinsu da haƙarƙarinsu da bayansu da su, (a ce musu), 'Ga abin da kuka tsibe wa kanku nan. To, ku ɗanɗani abin da kuka tsibe.'

يَّوْمَ يُحْمٰى عَلَيْهَا فِيْ نَارِ جَهَنَّمَ
فَتُكْوٰى بِهَا جِبَاهُهُمْ وَجُنُوْبُهُمْ وَ
ظُهُوْرُهُمْ ط هٰذَا مَا كَنَزْتُمْ لِاَنْفُسِكُمْ
فَذُوْقُوْا مَا كُنْتُمْ تَكْنِزُوْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** Adadin watanni a gurin Allah, wata goma sha biyu ne, a cikin Littafin Allah, tun ranar da Ya halicci sammai da ƙasa. A cikinsu akwai watanni huɗu masu tsarki. Wannan shi ne addini madaidaici. To, kada ku cuci kanku a cikinsu. Kuma ku yaƙi mushrikai gaba ɗaya, kamar yadda suke yaƙar ku gaba ɗaya, kuma ku san

اِنَّ عِدَّةَ الشُّهُوْرِ عِنْدَ اللّٰهِ اثْنَا
عَشَرَ شَهْرًا فِيْ كِتٰبِ اللّٰهِ يَوْمَ خَلَقَ
السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ مِنْهَآ اَرْبَعَةٌ حُرُمٌ ط
ذٰلِكَ الدِّيْنُ الْقَيِّمُ ۙ فَلَا تَظْلِمُوْا
فِيْهِنَّ اَنْفُسَكُمْ وَقَاتِلُوا الْمُشْرِكِيْنَ
كَآفَّةً كَمَا يُقَاتِلُوْنَكُمْ كَآفَّةً ط وَ

اعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ مَعَ الْمُتَّقِينَ ﴿٣٦﴾

cewa, Allah yana tare da masu tsoronSa.

إِنَّمَا النَّسِيءُ زِيَادَةٌ فِي الْكُفْرِ يُضَلُّ
بِهِ الَّذِينَ كَفَرُوا يُحِلُّونَهُ عَامًا
وَيُحَرِّمُونَهُ عَامًا لِّيُوَاطِئُوا عِدَّةَ
مَا حَرَّمَ اللَّهُ فَيُحِلُّوا مَا حَرَّمَ اللَّهُ
زُيِّنَ لَهُمْ سُوءُ أَعْمَالِهِمْ وَاللَّهُ لَا
ع يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ ﴿٣٧﴾

**37.** Dakatar da wata mai tsarki ƙari ne a cikin kafirci. Da shi ake ɓatar da waɗanda suka kafirta. Suna halatta shi shekara ɗaya, kuma su haramta shi shekara ɗaya, don su dace da adadin abin da Allah ya haramta. Sai su halatta abin da Allah ya haramta. An ƙawata musu munanan ayyukansu. Kuma Allah ba zai shiryar da mutane kafirai ba.

**R.6**

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا مَا لَكُمْ إِذَا قِيلَ
لَكُمُ انفِرُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ اثَّاقَلْتُمْ
إِلَى الْأَرْضِ أَرَضِيتُم بِالْحَيَاةِ الدُّنْيَا
مِنَ الْآخِرَةِ فَمَا مَتَاعُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا
فِي الْآخِرَةِ إِلَّا قَلِيلٌ ﴿٣٨﴾

**38.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, me ya same ku, idan aka ce maku, 'Ku zabura zuwa tafarkin Allah, sai ku zauna ƙasa tiɓis.' Shin kun fi son rayuwar duniya ne a kan lahira? To, amfanin rayuwar duniya dangane da na Lahira, ƙanƙani ne.

إِلَّا تَنفِرُوا يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا أَلِيمًا
وَيَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ وَلَا تَضُرُّوهُ
شَيْئًا وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٣٩﴾

**39.** Idan ba ku zabura kun tafi ba (wato yaƙi don Allah), Allah zai yi muku azaba mai raɗaɗi, kuma ya canja wasu mutane ba ku ba, kuma ba za ku cuce Shi da komai ba. Allah, Mai iko ne a kan komai.

إِلَّا تَنصُرُوهُ فَقَدْ نَصَرَهُ اللَّهُ إِذْ
أَخْرَجَهُ الَّذِينَ كَفَرُوا ثَانِيَ اثْنَيْنِ
إِذْ هُمَا فِي الْغَارِ إِذْ يَقُولُ لِصَاحِبِهِ
لَا تَحْزَنْ إِنَّ اللَّهَ مَعَنَا فَأَنزَلَ
اللَّهُ سَكِينَتَهُ عَلَيْهِ وَأَيَّدَهُ بِجُنُودٍ
لَّمْ تَرَوْهَا وَجَعَلَ كَلِمَةَ الَّذِينَ كَفَرُوا
السُّفْلَىٰ وَكَلِمَةُ اللَّهِ هِيَ الْعُلْيَا وَاللَّهُ
عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٤٠﴾

**40.** Idan ba za ku taimake shi (Manzon Allah) ba, to, (kun san) Allah ya taimake shi, yayin da kafirai suka kore shi, shi ne na biyun mutum biyu, lokacin da suke cikin kogo. Yayin da yake ce wa abokinsa, 'Kada ka yi baƙin ciki, don Allah yana tare da mu.' Ai, Allah ya saukar da nutsuwarSa gare shi, kuma Ya ƙarfafa shi da rundunoni waɗanda ba ku gan su ba, kuma Ya sa kalmar kafirai ta zama maƙasƙanciya, kalmar Allah kuwa ita ce maɗaukakiya. Kuma Allah Mabuwayi ne, Mai hikima ne.

**41.** Ku yi harama (zuwa yaƙi), kuna marasa nauyi, ko kuma kuna masu nauyi, kuma ku yi jihadi da dukuyoyinku da kawunanku, bisa tafarkin Allah. Haka shi ya fiye maku idan kun sani.

اِنْفِرُوْا خِفَافًا وَّثِقَالًا وَّجَاهِدُوْا
بِاَمْوَالِكُمْ وَاَنْفُسِكُمْ فِيْ سَبِيْلِ
اللّٰهِ ؕ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ
تَعْلَمُوْنَ ﴿٤١﴾

**42.** Da wani amfani ne na kusa, ko wata tafiya gajeruwa, sai su bi ka, amma tafiya mai nisa ta yi musu wahala. Kuma za su riƙa rantsuwa da Allah cewa, 'Da mun sami iko, fita za mu yi tare da ku.' Suna halakar da kansu kawai; kuma Allah yana sane da cewa su maƙaryata ne.

لَوْ كَانَ عَرَضًا قَرِيْبًا وَّسَفَرًا
قَاصِدًا لَّاتَّبَعُوْكَ وَلٰكِنْۢ بَعُدَتْ
عَلَيْهِمُ الشُّقَّةُ ؕ وَسَيَحْلِفُوْنَ
بِاللّٰهِ لَوِ اسْتَطَعْنَا لَخَرَجْنَا مَعَكُمْ ۚ
يُهْلِكُوْنَ اَنْفُسَهُمْ ۚ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ
ع اِنَّهُمْ لَكٰذِبُوْنَ ﴿٤٢﴾

**R.7**

**43.** Allah ya yi maka afuwa. Me ya sa ka ba su izini, tun masu gaskiya ba su bayyana gare ka ba, kuma ka san masu ƙarya?

عَفَا اللّٰهُ عَنْكَ ۚ لِمَ اَذِنْتَ لَهُمْ
حَتّٰى يَتَبَيَّنَ لَكَ الَّذِيْنَ صَدَقُوْا
وَتَعْلَمَ الْكٰذِبِيْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** Waɗanda suka ba da gaskiya da Allah da ranar lahira, ba za su nemi izininka ba, don kada su yi jihadi da dukiyoyinsu kuma da kawunansu. Kuma Allah yana sane da masu tsoronSa.

لَا يَسْتَاْذِنُكَ الَّذِيْنَ يُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ
وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ اَنْ يُّجَاهِدُوْا
بِاَمْوَالِهِمْ وَاَنْفُسِهِمْ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌۢ
بِالْمُتَّقِيْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Waɗanda ke neman izininka, su ne waɗanda ba su ba da gaskiya ba da Allah kuma da ranar lahira ba, kuma zukatansu na cike da kokwanto, suna ta kai-kawo cikin kokwantonsu.

اِنَّمَا يَسْتَاْذِنُكَ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ
بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَارْتَابَتْ
قُلُوْبُهُمْ فَهُمْ فِيْ رَيْبِهِمْ
يَتَرَدَّدُوْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Da sun yi niyyar fita, sai su yi ƙwaƙƙwaran tanadi, Allah bai so fitarsu ba, sai ya dankwafar da su, kuma aka ce musu, 'Ku zauna tare da masu zama (gida).'

وَلَوْ اَرَادُوا الْخُرُوْجَ لَاَعَدُّوْا لَهٗ
عُدَّةً وَّلٰكِنْ كَرِهَ اللّٰهُ انْۢبِعَاثَهُمْ
فَثَبَّطَهُمْ وَقِيْلَ اقْعُدُوْا مَعَ
الْقٰعِدِيْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Da sun fita tare da ku, ba abin da za su ƙara maku banda wahala, kuma za su kai-gwauro-su kai -mari, tsakaninku, suna neman haddasa fitina, kuma a cikinku akwai masu kai masu

لَوْ خَرَجُوْا فِيْكُمْ مَّا زَادُوْكُمْ اِلَّا
خَبَالًا وَّلَاۡاَوْضَعُوْا خِلٰلَكُمْ
يَبْغُوْنَكُمُ الْفِتْنَةَ ۚ وَفِيْكُمْ

labarai. Kuma Allah yana sane sarai da azzalumai.

سَمَّٰعُونَ لَهُمْ ۗ وَٱللَّهُ عَلِيمٌۢ بِٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ai sun nemi haddasa fitina tun daga bisani, kuma sun shirya maka maƙarƙashiya, sai da gaskiya ta zo kuma manufar Allah ta yi rinjaye, su kuwa suna masu ƙi.

لَقَدِ ٱبْتَغَوُا۟ ٱلْفِتْنَةَ مِن قَبْلُ وَقَلَّبُوا۟ لَكَ ٱلْأُمُورَ حَتَّىٰ جَآءَ ٱلْحَقُّ وَظَهَرَ أَمْرُ ٱللَّهِ وَهُمْ كَٰرِهُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** A cikinsu akwai mai cewa, 'Yi mini izini (in zauna a gida) kada ka fitine ni.' To, sun faɗa cikin fitina. Kuma Jahannama za ta zagaye kafirai ko ta ina.

وَمِنْهُم مَّن يَقُولُ ٱئْذَن لِّى وَلَا تَفْتِنِّىٓ ۚ أَلَا فِى ٱلْفِتْنَةِ سَقَطُوا۟ ۗ وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةٌۢ بِٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Idan alheri ya same ka, sai su ɓata rai, amma idan abin ƙi ya same ka, sai su ce, 'Da ma mun yi ta kanmu tun kafin abin ya faru,' kuma sai su juya suna murna.

إِن تُصِبْكَ حَسَنَةٌ تَسُؤْهُمْ ۖ وَإِن تُصِبْكَ مُصِيبَةٌ يَقُولُوا۟ قَدْ أَخَذْنَآ أَمْرَنَا مِن قَبْلُ وَيَتَوَلَّوا۟ وَّهُمْ فَرِحُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ce, 'Babu abin da zai same mu, sai abin da Allah ya rubuta a kanmu. Shi ne Mai kare mu. Kuma ga Allah muminai suke dogara.'

قُل لَّن يُصِيبَنَآ إِلَّا مَا كَتَبَ ٱللَّهُ لَنَا هُوَ مَوْلَىٰنَا ۚ وَعَلَى ٱللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ ٱلْمُؤْمِنُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Ce, 'Baku jiran komai a kanmu sai ɗaya daga cikin kyawawan abubuwa biyu, a yayin da muke jiran Allah ya sauko muku da azaba daga gareShi ko kuma ta hannuwanmu. To, sai ku jira mu, muna jira tare da ku.'

قُلْ هَلْ تَرَبَّصُونَ بِنَآ إِلَّآ إِحْدَى ٱلْحُسْنَيَيْنِ ۖ وَنَحْنُ نَتَرَبَّصُ بِكُمْ أَن يُصِيبَكُمُ ٱللَّهُ بِعَذَابٍ مِّنْ عِندِهِۦٓ أَوْ بِأَيْدِينَا ۖ فَتَرَبَّصُوٓا۟ إِنَّا مَعَكُم مُّتَرَبِّصُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Ce, 'Ko ku ciyar bisa son ranku, ko ba bisa son ranku ba, ba za 'a karɓa daga gareku ba. don kuwa ku mutane ne fasiƙai.'

قُلْ أَنفِقُوا۟ طَوْعًا أَوْ كَرْهًا لَّن يُتَقَبَّلَ مِنكُمْ ۖ إِنَّكُمْ كُنتُمْ قَوْمًا فَٰسِقِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** Ba wani abu bane ya hana a karɓi abubuwan da suka bayar, sai dai sun ƙi ba da gaskiya da Allah da manzonSa. Kuma ba su zuwa Sallah, sai a kasalce, kuma ba sa ciyarwa bisa tafarkin Allah sai da kyar.

وَمَا مَنَعَهُمْ أَن تُقْبَلَ مِنْهُمْ نَفَقَٰتُهُمْ إِلَّآ أَنَّهُمْ كَفَرُوا۟ بِٱللَّهِ وَبِرَسُولِهِۦ وَلَا يَأْتُونَ ٱلصَّلَوٰةَ إِلَّا وَهُمْ كُسَالَىٰ وَلَا يُنفِقُونَ إِلَّا وَهُمْ كَٰرِهُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** Don haka, kada dukiyoyinsu da 'ya'yansu su ba ka mamaki. Allah yana nufin yi musu azaba da su cikin rayuwar duniya, kuma rayukansu su fita suna kafirai.

فَلَا تُعْجِبْكَ اَمْوَالُهُمْ وَلَآ اَوْلَادُهُمْ ؕ
اِنَّمَا يُرِيْدُ اللّٰهُ لِيُعَذِّبَهُمْ بِهَا فِي
الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَتَزْهَقَ اَنْفُسُهُمْ
وَهُمْ كٰفِرُوْنَ ﴿٥٥﴾

**56.** Kuma suna rantsuwa da Allah cewa su suna tare da ku, alhali ba su a tare da ku, sai dai su mutane ne matsorata.

وَيَحْلِفُوْنَ بِاللّٰهِ اِنَّهُمْ لَمِنْكُمْ ؕ
وَمَا هُمْ مِّنْكُمْ وَلٰكِنَّهُمْ قَوْمٌ
يَّفْرَقُوْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** Da za su sami mafaka ko a kogo, ko da ma rami ne da za su shiga, da kuwa sun juya gareshi suna shigarsa gurguje.

لَوْ يَجِدُوْنَ مَلْجَاً اَوْ مَغٰرٰتٍ اَوْ مُدَّخَلًا
لَّوَلَّوْا اِلَيْهِ وَهُمْ يَجْمَحُوْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** Kuma a cikinsu akwai masu kushe maka game da rabon sadaka. Idan an ba su, za su gamsu; amma idan ba a ba su ba sai su nuna rashin gamsuwa.

وَمِنْهُمْ مَّنْ يَّلْمِزُكَ فِي الصَّدَقٰتِ ج
فَاِنْ اُعْطُوْا مِنْهَا رَضُوْا وَاِنْ لَّمْ
يُعْطَوْا مِنْهَآ اِذَا هُمْ يَسْخَطُوْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** Da sun wadata da abin da Allah da ManzonSa suka ba su, kuma suka ce, 'Allah ya isar mana, Allah zai ba mu cikin falalarSa, haka ma ManzonSa, Allah muke roƙo,' (da ya fi masu kyau).

وَلَوْ اَنَّهُمْ رَضُوْا مَآ اٰتٰىهُمُ اللّٰهُ وَ
رَسُوْلُهٗ ۙ وَقَالُوْا حَسْبُنَا اللّٰهُ
سَيُؤْتِيْنَا اللّٰهُ مِنْ فَضْلِهٖ وَ
٧ ع ١٧ ١٣ رَسُوْلُهٗٓ ۙ اِنَّآ اِلَى اللّٰهِ رٰغِبُوْنَ ﴿٥٩﴾

**R.8**

**60.** Zakka dai ana bada ita ne ga matalauta da mabuƙata da masu aikin tara ta da waɗanda ake so a shawo kansu (zuwa ga musulunci) da 'yanta bayi da waɗanda suke cikin bashi da kuma bisa tafarkin Allah da ɗantafarki - doka ce daga Allah. Kuma Allah, Masani ne, Gwani.

اِنَّمَا الصَّدَقٰتُ لِلْفُقَرَآءِ وَ
الْمَسٰكِيْنِ وَالْعٰمِلِيْنَ عَلَيْهَا وَ
الْمُؤَلَّفَةِ قُلُوْبُهُمْ وَفِي الرِّقَابِ وَ
الْغٰرِمِيْنَ وَفِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَابْنِ
السَّبِيْلِ ؕ فَرِيْضَةً مِّنَ اللّٰهِ ؕ وَاللّٰهُ
عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿٦٠﴾

**61.** Kuma daga cikinsu akwai masu ɓata ma Annabi rai, suna cewa : 'Shi mai sauraron kowa ne.' Ce, 'Sauraron ku da yake, alheri ne gareku; ya yi imani da Allah kuma ya amince wa muminai, kuma shi rahama ne ga waɗanda suka bada gaskiya cikinku.'

وَمِنْهُمُ الَّذِيْنَ يُؤْذُوْنَ النَّبِيَّ وَ
يَقُوْلُوْنَ هُوَ اُذُنٌ ؕ قُلْ اُذُنُ خَيْرٍ
لَّكُمْ يُؤْمِنُ بِاللّٰهِ وَيُؤْمِنُ
لِلْمُؤْمِنِيْنَ وَرَحْمَةٌ لِّلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا
مِنْكُمْ ؕ وَالَّذِيْنَ يُؤْذُوْنَ رَسُوْلَ اللّٰهِ

لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٦١﴾

Kuma waɗanda suke ɓata wa Manzon Allah rai, za a yi musu azaba mai raɗaɗi.

يَحْلِفُونَ بِاللَّهِ لَكُمْ لِيُرْضُوكُمْ ۚ
وَاللَّهُ وَرَسُولُهُ أَحَقُّ أَنْ يُرْضُوهُ إِنْ
كَانُوا مُؤْمِنِينَ ﴿٦٢﴾ الثلث

**62.** Suna rantsuwa da Allah gareku don ku amince musu. Amma Allah tare da ManzonSa shi ya fi cancanta da su nemi yardarSa, in sun kasance su muminai ne.

أَلَمْ يَعْلَمُوا أَنَّهُ مَنْ يُحَادِدِ اللَّهَ
وَرَسُولَهُ فَأَنَّ لَهُ نَارَ جَهَنَّمَ خَالِدًا
فِيهَا ۚ ذَٰلِكَ الْخِزْيُ الْعَظِيمُ ﴿٦٣﴾

**63.** Shin ba su sani bane cewa duk wanda ya yi jayayya da Allah da ManzonSa an tanadar masa wutar Jahannama inda zai dauwama? Wannan shi ne babban wulaƙanci.

يَحْذَرُ الْمُنَافِقُونَ أَنْ تُنَزَّلَ عَلَيْهِمْ
سُورَةٌ تُنَبِّئُهُمْ بِمَا فِي قُلُوبِهِمْ ۚ قُلِ
اسْتَهْزِئُوا ۚ إِنَّ اللَّهَ مُخْرِجٌ مَا
تَحْذَرُونَ ﴿٦٤﴾

**64.** Munafukai suna tsoron kada wata sura ta sauka game da su tana ba su labarin abin da ke cikin zukatansu. Ce, 'Ku ci gaba da izigili. Haƙiƙa, Allah zai fito da abin da kuke tsoron fitowarsa.'

وَلَئِنْ سَأَلْتَهُمْ لَيَقُولُنَّ إِنَّمَا كُنَّا
نَخُوضُ وَنَلْعَبُ ۚ قُلْ أَبِاللَّهِ وَآيَاتِهِ وَ
رَسُولِهِ كُنْتُمْ تَسْتَهْزِئُونَ ﴿٦٥﴾

**65.** Kuma idan ka tambaye su, haƙiƙa, za su ce, 'Muna wasa ne da ba'a.' Ce, 'Wato Allah ne da AyoyinSa da kuma ManzonSa kuke yi wa izigili?'

لَا تَعْتَذِرُوا قَدْ كَفَرْتُمْ بَعْدَ
إِيمَانِكُمْ ۚ إِنْ نَعْفُ عَنْ طَائِفَةٍ
مِنْكُمْ نُعَذِّبْ طَائِفَةً بِأَنَّهُمْ كَانُوا
مُجْرِمِينَ ﴿٦٦﴾ ع ٧ ١٤

**66.** Kada ku kawo wasu hanzari. Haƙiƙa, kun kafirta bayan imaninku. Idan muka gafarta wa wasu ƙungiya daga cikinku za'a azabtar da wata ƙungiyar saboda sun kasance masu laifi.

**R.9**

الْمُنَافِقُونَ وَالْمُنَافِقَاتُ بَعْضُهُمْ مِنْ
بَعْضٍ ۘ يَأْمُرُونَ بِالْمُنْكَرِ وَ
يَنْهَوْنَ عَنِ الْمَعْرُوفِ وَ
يَقْبِضُونَ أَيْدِيَهُمْ ۚ نَسُوا اللَّهَ
فَنَسِيَهُمْ ۚ إِنَّ الْمُنَافِقِينَ هُمُ
الْفَاسِقُونَ ﴿٦٧﴾ وقف لازم

**67.** Munafukai, mazansu da matansu duk majiɓantan juna ne. Suna umarni da miyagun ayyuka, kuma suna hani da kyawawa, kuma suna danƙe hannuwa (ba sa ciyarwa a hanyar Allah). Sun mance da Allah. Haka Shi ma ya mance da su. Haƙiƙa, munafukai marasa biyayya ne su.

وَعَدَ اللَّهُ الْمُنَافِقِينَ وَالْمُنَافِقَاتِ وَ
الْكُفَّارَ نَارَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ فِيهَا ۚ
هِيَ حَسْبُهُمْ ۚ وَلَعَنَهُمُ اللَّهُ ۚ وَ

**68.** Allah ya tanadar wa Munafukai, maza da mata da kuma kafirai wutar Jahannama cikinta za su dauwama. za ta ishe su. Kuma Allah ya la'ance su.

Kuma za su gamu da azaba mai ɗorewa.

لَهُمْ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ﴿٦٨﴾

**69.** Haka ma waɗanda suka gabace su. Sun fi ku ƙarfin mulki kuma da tarin dukiya da 'ya'ya. Sun ji daɗi na ɗan lokaci haka ma kuka ji daɗi kamar waɗanda suke gabaninku. Kuma kuka dulmiya cikin hirar banza kamar waɗanda suka dulmiya gabaninku. Waɗannan sune ayyukansu ba za su amfane su ba duniya da Lahira kuma sune masu taɓewa.

كَالَّذِينَ مِن قَبْلِكُمْ كَانُوٓا
أَشَدَّ مِنكُمْ قُوَّةً وَّأَكْثَرَ أَمْوَالًا وَّ
أَوْلَادًا ؕ فَاسْتَمْتَعُوا بِخَلَاقِهِمْ
فَاسْتَمْتَعْتُم بِخَلَاقِكُمْ كَمَا اسْتَمْتَعَ
الَّذِينَ مِن قَبْلِكُم بِخَلَاقِهِمْ وَ
خُضْتُمْ كَالَّذِي خَاضُوا ؕ أُولَٰٓئِكَ
حَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ ۚ
وَأُولَٰٓئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Shin labari bai zo masu ba na waɗanda suka gabace su daga mutanen Nuhu da Adawa da Samudawa da mutanen Ibrahima da mazauna Madiyana da garuruwan da muka kifar. Manzanninsu sun zo musu da Ayoyi bayyanannu. Saboda haka Allah bai zalunce su ba, sune suka zalunci kansu.

أَلَمْ يَأْتِهِمْ نَبَأُ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ
قَوْمِ نُوحٍ وَّعَادٍ وَّثَمُودَ ۙ وَقَوْمِ
إِبْرَٰهِيمَ وَأَصْحَٰبِ مَدْيَنَ وَ
الْمُؤْتَفِكَٰتِ ؕ أَتَتْهُمْ رُسُلُهُم
بِالْبَيِّنَٰتِ ۚ فَمَا كَانَ اللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ
وَلَٰكِن كَانُوٓا أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Kuma muminai, maza da mata, sashi masoyan sashi ne. Suna umarni da kyakkyawan aiki, suna hani da mummuna. kuma suna tsai da Sallah, suna bada Zakka kuma suna biyayya ga Allah da ManzonSa. Waɗannan sune Allah zai musu rahama. Haƙiƙa, Allah, Mabuwayi ne, Mai hikima.

وَالْمُؤْمِنُونَ وَالْمُؤْمِنَٰتُ بَعْضُهُمْ
أَوْلِيَآءُ بَعْضٍ ۘ يَأْمُرُونَ بِالْمَعْرُوفِ
وَيَنْهَوْنَ عَنِ الْمُنكَرِ وَيُقِيمُونَ
الصَّلَوٰةَ وَيُؤْتُونَ الزَّكَوٰةَ وَيُطِيعُونَ
اللَّهَ وَرَسُولَهُ ؕ أُولَٰٓئِكَ سَيَرْحَمُهُمُ
اللَّهُ ؕ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٧١﴾

**72.** Allah ya tanadar wa muminai, maza da mata, lambuna waɗanda ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu, cikin sa za su dauwama, da kuma gidaje masu ƙawa a lambuna dauwamammu. Kuma yardar Allah ita ce gaban komai. Wannan shi ne babban rabo.

وَعَدَ اللَّهُ الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَٰتِ
جَنَّٰتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَٰرُ
خَٰلِدِينَ فِيهَا وَمَسَٰكِنَ طَيِّبَةً فِي
جَنَّٰتِ عَدْنٍ ؕ وَرِضْوَٰنٌ مِّنَ اللَّهِ أَكْبَرُ ؕ
ذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿٧٢﴾

**R.10**

**73.** Ya wannan Annabi, ka yaƙi kafirai da munafukai, kuma ka kausasa musu,

يَٰٓأَيُّهَا النَّبِيُّ جَٰهِدِ الْكُفَّارَ وَ

Kuma Jahannama ce makomarsu, makoma ta munana.

الْمُنٰفِقِيْنَ وَاغْلُظْ عَلَيْهِمْ ۭ وَ
مَاْوٰىهُمْ جَهَنَّمُ ۭ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿٧٣﴾

**74.** Suna rantsuwa da Allah cewa ba su yi furucin komai ba, alhali sun faɗi kalmar kafirci, kuma sun kafirta bayan sun musulunta, kuma sun yi niyyar abin da ba su samu ba. Ba wata ƙullata suke yi wa muminai ba, sai don kawai Allah ya wadata su daga baiwarSa, haka kuma manzonSa. To, idan suka tuba zai fi masu alheri, idan suka juya baya kuwa, Allah zai yi musu azaba mai raɗaɗi a duniya da Lahira, kuma a doron ƙasa ba su da mai kare su ko mai taimako.

يَحْلِفُوْنَ بِاللّٰهِ مَا قَالُوْا ۭ وَلَقَدْ
قَالُوْا كَلِمَةَ الْكُفْرِ وَكَفَرُوْا بَعْدَ
اِسْلَامِهِمْ وَهَمُّوْا بِمَا لَمْ يَنَالُوْا ۚ
وَمَا نَقَمُوْٓا اِلَّآ اَنْ اَغْنٰىهُمُ اللّٰهُ وَ
رَسُوْلُهٗ مِنْ فَضْلِهٖ ۚ فَاِنْ يَّتُوْبُوْا
يَكُ خَيْرًا لَّهُمْ ۚ وَاِنْ يَّتَوَلَّوْا
يُعَذِّبْهُمُ اللّٰهُ عَذَابًا اَلِيْمًا ۙ فِي
الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ۚ وَمَا لَهُمْ فِي الْاَرْضِ
مِنْ وَّلِيٍّ وَّلَا نَصِيْرٍ ﴿٧٤﴾

**75.** Kuma a cikinsu akwai waɗanda suka yi wa Allah alƙawari cewa, 'Idan ya yi mana baiwa daga baiwa taSa za mu ba da sadaka, kuma za mu zama daga cikin mutanen kirki.'

وَمِنْهُمْ مَّنْ عٰهَدَ اللّٰهَ لَئِنْ اٰتٰىنَا
مِنْ فَضْلِهٖ لَنَصَّدَّقَنَّ وَلَنَكُوْنَنَّ
مِنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿٧٥﴾

**76.** Amma yayin da Allah ya ba su daga baiwa taSa, sai suka yi rowa da ita, kuma suka juya baya suna masu bijirewa.

فَلَمَّآ اٰتٰىهُمْ مِّنْ فَضْلِهٖ بَخِلُوْا
بِهٖ وَتَوَلَّوْا وَّهُمْ مُّعْرِضُوْنَ ﴿٧٦﴾

**77.** Sai (Allah) ya wanzar da munafunci cikin zukatansu har zuwa ranar da za su haɗu da Shi, saboda sun saɓa alƙawarin da su kayi wa Allah, kuma saboda ƙaryar da suka yi.

فَاَعْقَبَهُمْ نِفَاقًا فِيْ قُلُوْبِهِمْ اِلٰى
يَوْمِ يَلْقَوْنَهٗ بِمَآ اَخْلَفُوا اللّٰهَ مَا
وَعَدُوْهُ وَبِمَا كَانُوْا يَكْذِبُوْنَ ﴿٧٧﴾

**78.** Shin ba su san ba cewa, Allah yana sane da shirinsu da ganawar da suke a ɓoye, da kuma cewa, Allah, Shi ne Masanin abubuwan ɓoye?

اَلَمْ يَعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ سِرَّهُمْ
وَنَجْوٰىهُمْ وَاَنَّ اللّٰهَ عَلَّامُ
الْغُيُوْبِ ﴿٧٨﴾

**79.** (Waɗannan) sune masu kushe wa waɗanda ke ba da sadaka a raɗin kansu daga cikin muminai, kuma da waɗanda ba su da abin da za su bayar, sai aikin ƙarfi, suna yi musu izgili, to, Allah zai yi musu sakayyar izgilinsu,

اَلَّذِيْنَ يَلْمِزُوْنَ الْمُطَّوِّعِيْنَ مِنَ
الْمُؤْمِنِيْنَ فِي الصَّدَقٰتِ وَالَّذِيْنَ
لَا يَجِدُوْنَ اِلَّا جُهْدَهُمْ فَيَسْخَرُوْنَ
مِنْهُمْ ۭ سَخِرَ اللّٰهُ مِنْهُمْ ۡ وَلَهُمْ

kuma za su haɗu da azaba mai raɗaɗi.

عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿٧٩﴾

**80.** Nema masu gafara, ko kada ka nema masu gafara. Idan za ka nema masu gafara sau saba'in, Allah ba zai gafarta musu ba, don sun kafirce wa Allah da ManzonSa. Allah kuwa ba zai shiryar da mutane fasiƙai ba.

اِسْتَغْفِرْ لَهُمْ اَوْ لَا تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ ؕ
اِنْ تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ سَبْعِيْنَ مَرَّةً
فَلَنْ يَّغْفِرَ اللّٰهُ لَهُمْ ؕ ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ
كَفَرُوْا بِاللّٰهِ وَ رَسُوْلِهٖ ؕ وَاللّٰهُ
ع ٨ ١٠ ١٦ لَا يَهْدِى الْقَوْمَ الْفٰسِقِيْنَ ﴿٨٠﴾

**R.11**

**81.** Waɗanda suka maƙale a baya sun yi murna da zamansu bayan fitar Manzon Allah. Kuma sun ƙi su yi jihadi da dukiyoyinsu kuma da kawunansu bisa tafarkin Allah. Kuma sun ce, 'Kada ku tafi yaƙi cikin zafi.' Ce, 'Wutar Jahannama ta fi tsananin zafi, idan za su iya fahimta.'

فَرِحَ الْمُخَلَّفُوْنَ بِمَقْعَدِهِمْ
خِلٰفَ رَسُوْلِ اللّٰهِ وَ كَرِهُوْۤا اَنْ
يُّجَاهِدُوْا بِاَمْوَالِهِمْ وَ اَنْفُسِهِمْ
فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَ قَالُوْا لَا تَنْفِرُوْا
فِى الْحَرِّ ؕ قُلْ نَارُ جَهَنَّمَ اَشَدُّ حَرًّا ؕ
لَوْ كَانُوْا يَفْقَهُوْنَ ﴿٨١﴾

**82.** To, su yi dariya kaɗan kuma su yi kuka mai yawa, sakamakon abin da suka aikata.

فَلْيَضْحَكُوْا قَلِيْلًا وَّ لْيَبْكُوْا كَثِيْرًا ۚ
جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿٨٢﴾

**83.** Idan Allah ya dawo da kai, sai ka haɗu da wasu daga cikinsu, kuma suka nemi izininka don su fita yaƙi, ce, 'Ba za ku fita tare da ni ba, har abada, kuma ba za ku yaƙi maƙiya tare da ni ba. Ai kun zaɓi zaman gida tun farko. To, ku zauna tare da masu zaman gidan.'

فَاِنْ رَّجَعَكَ اللّٰهُ اِلٰى طَآئِفَةٍ مِّنْهُمْ
فَاسْتَاْذَنُوْكَ لِلْخُرُوْجِ فَقُلْ لَّنْ
تَخْرُجُوْا مَعِيَ اَبَدًا وَّ لَنْ تُقَاتِلُوْا مَعِيَ
عَدُوًّا ؕ اِنَّكُمْ رَضِيْتُمْ بِالْقُعُوْدِ
اَوَّلَ مَرَّةٍ فَاقْعُدُوْا مَعَ الْخٰلِفِيْنَ ﴿٨٣﴾

**84.** Kuma idan ɗayansu ya mutu kada ka yi masa Salla, kuma kada ka tsaya kan ƙabarinsa (ka yi addu'a). Domin kuwa sun kafirce wa Allah da ManzonSa, kuma sun mutu suna marasa biyayya.

وَ لَا تُصَلِّ عَلٰۤى اَحَدٍ مِّنْهُمْ مَّاتَ
اَبَدًا وَّ لَا تَقُمْ عَلٰى قَبْرِهٖ ؕ اِنَّهُمْ
كَفَرُوْا بِاللّٰهِ وَ رَسُوْلِهٖ وَ مَاتُوْا وَ
هُمْ فٰسِقُوْنَ ﴿٨٤﴾

**85.** Kuma kada dukiyoyinsu da 'ya'yansu su ƙayatar da kai. Allah so yake kawai ya azabtar da su, a nan duniya, kuma rayukansu su fita suna kafirai.

وَلَا تُعْجِبْكَ اَمْوَالُهُمْ وَاَوْلَادُهُمْ ؕ
اِنَّمَا يُرِيْدُ اللّٰهُ اَنْ يُّعَذِّبَهُمْ بِهَا فِى
الدُّنْيَا وَ تَزْهَقَ اَنْفُسُهُمْ وَ هُمْ
كٰفِرُوْنَ ﴿٨٥﴾

**86.** Idan aka saukar da Sura, wadda ta ƙunshi cewa, 'Ku ba da gaskiya da Allah, kuma ku yi jihadi tare da ManzonSa,' sai masu dukiya daga cikinsu su nemi izininka, kuma su ce, 'Kyale mu tare da masu zaman gida.'

وَاِذَاۤ اُنْزِلَتْ سُوْرَةٌ اَنْ اٰمِنُوْا بِاللّٰهِ
وَجَاهِدُوْا مَعَ رَسُوْلِهِ اسْتَاْذَنَكَ
اُولُوا الطَّوْلِ مِنْهُمْ وَقَالُوْا ذَرْنَا
نَكُنْ مَّعَ الْقٰعِدِيْنَ ﴿۸۶﴾

**87.** Sun gwammace su zama tare da matan gida, kuma an toshe zukatansu, ba za su fahimci komai ba.

رَضُوْا بِاَنْ يَّكُوْنُوْا مَعَ الْخَوَالِفِ
وَطُبِعَ عَلٰى قُلُوْبِهِمْ فَهُمْ لَا
يَفْقَهُوْنَ ﴿۸۷﴾

**88.** Amma Manzo da waɗanda suka ba da gaskiya tare da shi, sun yi jihadi da dukiyoyinsu kuma da kawunansu. Kuma waɗannan su ne za su samu alheri mai yawa, kuma waɗannan su ne masu rabauta.

لٰكِنِ الرَّسُوْلُ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَعَهٗ
جٰهَدُوْا بِاَمْوَالِهِمْ وَاَنْفُسِهِمْ ؕ وَ
اُولٰٓئِكَ لَهُمُ الْخَيْرٰتُ ؗ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ
الْمُفْلِحُوْنَ ﴿۸۸﴾

**89.** Allah ya tanadar masu gidajen aljanna, waɗanda ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu, za su dauwama cikinsu. Wannan shi ne babban rabo.

اَعَدَّ اللّٰهُ لَهُمْ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ
تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ
ذٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿۸۹﴾ ع ۱۱ ۹ ۱۷

**R.12**

**90.** Masu ƙagen hanzari (uzuri) daga larabawan ƙauye sun zo don a yi masu izini.Waɗanda suka yi wa Allah da ManzonSa ƙarya kuwa, sun zauna gida. Waɗanda suka kafirta daga cikinsu, azaba mai raɗaɗi za ta faɗa musu.

وَجَآءَ الْمُعَذِّرُوْنَ مِنَ الْاَعْرَابِ
لِيُؤْذَنَ لَهُمْ وَقَعَدَ الَّذِيْنَ
كَذَبُوا اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ ؕ سَيُصِيْبُ
الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿۹۰﴾

**91.** Raunana da marasa lafiya da waɗanda ba su da abin da za su ciyar, babu laifi a kansu, in dai sun zama masu gaskiya ga Allah da ManzonSa. Babu damar zargin masu aiki nagari, kuma Allah, Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

لَيْسَ عَلَى الضُّعَفَآءِ وَلَا عَلَى الْمَرْضٰى
وَلَا عَلَى الَّذِيْنَ لَا يَجِدُوْنَ مَا
يُنْفِقُوْنَ حَرَجٌ اِذَا نَصَحُوْا لِلّٰهِ وَ
رَسُوْلِهٖ ؕ مَا عَلَى الْمُحْسِنِيْنَ مِنْ
سَبِيْلٍ ؕ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿۹۱﴾

**92.** Haka babu laifi kan waɗanda idan suka zo wajenka, don ka sama musu abin hawa, sai ka ce, 'Ba ni da abin da zan ɗauke ku a kai,' sai su juya, idanuwansu na zubar da hawaye, don

وَّلَا عَلَى الَّذِيْنَ اِذَا مَاۤ اَتَوْكَ
لِتَحْمِلَهُمْ قُلْتَ لَاۤ اَجِدُ مَاۤ
اَحْمِلُكُمْ عَلَيْهِ ۪ تَوَلَّوْا وَّاَعْيُنُهُمْ
تَفِيْضُ مِنَ الدَّمْعِ حَزَنًا اَلَّا يَجِدُوْا

baƙin cikin rashin samun abin da za su ciyar.

مَا يُنْفِقُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** Akwai damar zargi ne kawai kan waɗanda ke neman izini, alhali su mawadata ne. Sun gwammace su zauna tare da matan gida, kuma Allah ya toshe zukatansu, ba za su fahimci komai ba.

إِنَّمَا السَّبِيلُ عَلَى الَّذِينَ يَسْتَأْذِنُونَكَ وَهُمْ أَغْنِيَاءُ ۚ رَضُوا بِأَنْ يَكُونُوا مَعَ الْخَوَالِفِ وَطَبَعَ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ فَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٩٣﴾

JUZU'I NA 11

**94.** Za su kawo hanzari lokacin da za ku dawo wajensu. Ce, 'Kada ku yi wani uzuri, ba za mu gasgata ku ba. Allah ya riga ya faɗa mana labarinku. Kuma Allah zai kula da ayyukanku, haka ManzonSa, sa'annan za a mai da ku zuwa ga Masanin ɓoye da sarari, sai Ya ba ku labarin abin da kuka aikata.'

يَعْتَذِرُونَ إِلَيْكُمْ إِذَا رَجَعْتُمْ إِلَيْهِمْ ۚ قُلْ لَا تَعْتَذِرُوا لَنْ نُؤْمِنَ لَكُمْ قَدْ نَبَّأَنَا اللَّهُ مِنْ أَخْبَارِكُمْ ۚ وَسَيَرَى اللَّهُ عَمَلَكُمْ وَرَسُولُهُ ثُمَّ تُرَدُّونَ إِلَىٰ عَالِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** Za su yi muku rantsuwa da Allah idan kuka juya wajensu, don ku ƙyale su. To, ku ƙyale su. Haƙiƙa, su masu dauɗa ne, kuma Jahannama ce makomarsu, sakamakon abin da suka aikata.

سَيَحْلِفُونَ بِاللَّهِ لَكُمْ إِذَا انْقَلَبْتُمْ إِلَيْهِمْ لِتُعْرِضُوا عَنْهُمْ ۖ فَأَعْرِضُوا عَنْهُمْ ۖ إِنَّهُمْ رِجْسٌ ۖ وَمَأْوَاهُمْ جَهَنَّمُ جَزَاءً بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Za su yi muku rantsuwa don ku yarda da su. To, im ma kun yarda da su, Allah ba zai yarda da mutane fasiƙai ba.

يَحْلِفُونَ لَكُمْ لِتَرْضَوْا عَنْهُمْ ۖ فَإِنْ تَرْضَوْا عَنْهُمْ فَإِنَّ اللَّهَ لَا يَرْضَىٰ عَنِ الْقَوْمِ الْفَاسِقِينَ ﴿٩٦﴾

**97.** Larabawan ƙauye sun fi tsananin kafirci da munafunci, kuma sun fi kowa jahiltar dokokin da Allah ya saukar ga ManzonSa. Allah, Masani ne, Mai hikima ne.

الْأَعْرَابُ أَشَدُّ كُفْرًا وَنِفَاقًا وَأَجْدَرُ أَلَّا يَعْلَمُوا حُدُودَ مَا أَنْزَلَ اللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٩٧﴾

**98.** Kuma a cikin larabawan ƙauye, akwai waɗanda ke ɗaukar abin da suke ciyarwa bisa tafarkin Allah, kamar tara ta dole, kuma suna jiran musifu su faɗa muku. Mummunar

وَمِنَ الْأَعْرَابِ مَنْ يَتَّخِذُ مَا يُنْفِقُ مَغْرَمًا وَيَتَرَبَّصُ بِكُمُ الدَّوَائِرَ ۚ عَلَيْهِمْ دَائِرَةُ السَّوْءِ ۗ وَاللَّهُ

سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿٩٨﴾

musifa za ta faɗa musu. Allah, Mai ji ne, Masani ne.

وَمِنَ الْاَعْرَابِ مَنْ يُّؤْمِنُ بِاللّٰهِ
وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ وَيَتَّخِذُ مَا يُنْفِقُ
قُرُبٰتٍ عِنْدَ اللّٰهِ وَ صَلَوٰتِ
الرَّسُوْلِ ؕ اَلَاۤ اِنَّهَا قُرْبَةٌ لَّهُمْ ؕ
سَيُدْخِلُهُمُ اللّٰهُ فِيْ رَحْمَتِهٖ ؕ اِنَّ
ع اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٩٩﴾

**99.** Kuma a cikin Larabawan ƙauye, akwai waɗanda ke ba da gaskiya da Allah kuma da ranar Lahira, kuma suna ɗaukar abin da suke ciyarwa hanyar kusanta ga Allah, kuma don neman addu'a daga manzo. Haƙiƙa, yin haka zai jawo su kusa da Allah, ba da jimawa ba, Allah zai shigar da su cikin rahama taSa. Haƙiƙa, Allah, Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

**R.13**

وَ السّٰبِقُوْنَ الْاَوَّلُوْنَ مِنَ
الْمُهٰجِرِيْنَ وَ الْاَنْصَارِ وَ الَّذِيْنَ
اتَّبَعُوْهُمْ بِاِحْسَانٍ ۙ رَّضِيَ اللّٰهُ
عَنْهُمْ وَ رَضُوْا عَنْهُ وَ اَعَدَّ لَهُمْ
جَنّٰتٍ تَجْرِيْ تَحْتَهَا الْاَنْهٰرُ
خٰلِدِيْنَ فِيْهَاۤ اَبَدًا ؕ ذٰلِكَ الْفَوْزُ
الْعَظِيْمُ ﴿١٠٠﴾

**100.** Waɗanda suka riga ba da gaskiya na farko, daga cikin masu ƙaura da masu ba da taimako, kuma da waɗanda suka bi su a kan nagarta, Allah ya yarda da su, su ma sun yarda da Shi, kuma ya tanada masu gidajen Aljanna, waɗanda ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu. Za su zauna cikinsu har abada. Wannan shi ne babban rabo.

وَ مِمَّنْ حَوْلَكُمْ مِّنَ الْاَعْرَابِ
مُنٰفِقُوْنَ ۛؕ وَ مِنْ اَهْلِ الْمَدِيْنَةِ ۛ معانقة وقف منزل
مَرَدُوْا عَلَى النِّفَاقِ ۫ لَا تَعْلَمُهُمْ ؕ نَحْنُ
نَعْلَمُهُمْ ؕ سَنُعَذِّبُهُمْ مَّرَّتَيْنِ ثُمَّ
يُرَدُّوْنَ اِلٰى عَذَابٍ عَظِيْمٍ ﴿١٠١﴾

**101.** Kuma akwai munafukai daga cikin Larabawan ƙauye waɗanda ke zagaye da ku, haka kuma daga cikin mutanen Madina. Sun dage a kan munafunci. Ba ka san su ba, Mu muka san su. Za Mu yi musu azaba sau biyu, sa'annan a mai da su zuwa ga azaba mai tsanani.

وَاٰخَرُوْنَ اعْتَرَفُوْا بِذُنُوْبِهِمْ خَلَطُوْا
عَمَلًا صَالِحًا وَّاٰخَرَ سَيِّئًا ؕ عَسَى اللّٰهُ اَنْ
يَّتُوْبَ عَلَيْهِمْ ؕ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٠٢﴾

**102.** Akwai kuma waɗansu da suka yi furuci da laifukansu. Sun cuɗanya aiki nagari tare da wani aikin mummuna. Mai yiwuwa ne Allah ya karɓi tubansu. Haƙiƙa, Allah, Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

خُذْ مِنْ اَمْوَالِهِمْ صَدَقَةً تُطَهِّرُهُمْ
وَ تُزَكِّيْهِمْ بِهَا وَصَلِّ عَلَيْهِمْ ؕ اِنَّ
صَلٰوتَكَ سَكَنٌ لَّهُمْ ؕ وَاللّٰهُ سَمِيْعٌ

**103.** Karɓi sadaka daga dukiyoyinsu, don ka tsarkake su kuma ka tsaftace su da ita. Kuma ka yi masu addu'a, haƙiƙa, addu'o'inka na saka masu

nutsuwa. Kuma Allah, Mai ji ne, Masani ne.

عَلِيمٌ ﴿١٠٣﴾

**104.** Shin ba su sani ba cewa, Allah ne ke karɓar tuba daga bayinSa kuma ya karɓi ayyukan sadaka, kuma cewa, Allah shi ne Mai karɓar tuba, Mai jinƙai?

أَلَمْ يَعْلَمُوٓا أَنَّ ٱللَّهَ هُوَ يَقْبَلُ
ٱلتَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهِۦ وَيَأْخُذُ ٱلصَّدَقَٰتِ
وَأَنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلتَّوَّابُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٠٤﴾

**105.** Ce, 'Ku ci gaba da aiki, Allah zai kula da aikinku, haka ManzonSa kuma da sauran muminai. Kuma za a mai da ku zuwa ga Masanin ɓoye da sarari, sai Ya ba ku labarin abin da kuka aikata.

وَقُلِ ٱعْمَلُوا۟ فَسَيَرَى ٱللَّهُ عَمَلَكُمْ وَ
رَسُولُهُۥ وَٱلْمُؤْمِنُونَ ۖ وَسَتُرَدُّونَ إِلَىٰ
عَٰلِمِ ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ فَيُنَبِّئُكُم بِمَا
كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٠٥﴾

**106.** Kuma akwai waɗansu da ake mayar da lamarinsu ga hukuncin Allah. Ko Ya yi musu azaba, ko kuma Ya yafe masu. Allah, Masani ne, Mai hikima ne.

وَءَاخَرُونَ مُرْجَوْنَ لِأَمْرِ ٱللَّهِ إِمَّا
يُعَذِّبُهُمْ وَإِمَّا يَتُوبُ عَلَيْهِمْ ۗ
وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٠٦﴾

**107.** Kuma (cikin munafukai) akwai waɗanda suka gina masallaci, don su cuci Musulunci, kuma don su baza kafirci, kuma don su kawo ɓaraka tsakanin muminai, kuma don su ba da mafaka ga wanda ya yaƙi Allah da ManzonSa a da. Kuma za su yi rantsuwa su ce, 'Ba wani abu muke nufi ba, sai alheri, Allah kuwa ya tabbata su maƙaryata ne.'

وَٱلَّذِينَ ٱتَّخَذُوا۟ مَسْجِدًا ضِرَارًا وَ
كُفْرًا وَتَفْرِيقًۢا بَيْنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ
وَإِرْصَادًا لِّمَنْ حَارَبَ ٱللَّهَ وَرَسُولَهُۥ مِن
قَبْلُ ۚ وَلَيَحْلِفُنَّ إِنْ أَرَدْنَآ إِلَّا ٱلْحُسْنَىٰ ۖ
وَٱللَّهُ يَشْهَدُ إِنَّهُمْ لَكَٰذِبُونَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Kada ka tsaya cikinsa har abada. Masallacin da aka gina a kan tsoron Allah tun rana ta farko, shi ya fi cancanta ka tsaya cikinsa. A cikinsa akwai mazaje waɗanda ke so su tsarkaka, Allah kuwa yana son masu tsarkake kansu.

لَا تَقُمْ فِيهِ أَبَدًا ۚ لَّمَسْجِدٌ أُسِّسَ
عَلَى ٱلتَّقْوَىٰ مِنْ أَوَّلِ يَوْمٍ أَحَقُّ أَن
تَقُومَ فِيهِ ۚ فِيهِ رِجَالٌ يُحِبُّونَ أَن
يَتَطَهَّرُوا۟ ۚ وَٱللَّهُ يُحِبُّ ٱلْمُطَّهِّرِينَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Shin wanda ya yi gininsa a kan tsoron da neman yardar Allah, shi ya fi, ko kuwa wanda ya yi gininsa kan gefen gaɓar da ruwa ya zaizaye, sai ta

أَفَمَنْ أَسَّسَ بُنْيَٰنَهُۥ عَلَىٰ تَقْوَىٰ مِنَ
ٱللَّهِ وَرِضْوَٰنٍ خَيْرٌ أَم مَّنْ أَسَّسَ
بُنْيَٰنَهُۥ عَلَىٰ شَفَا جُرُفٍ هَارٍ فَٱنْهَارَ

ruguza cikin wutar Jahannama? Allah ba zai shiryar da mutane azzalumai ba.

بِهِۦ فِى نَارِ جَهَنَّمَ ۗ وَٱللَّهُ لَا يَهْدِى
ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Gininsu wanda suka yi, zai ci gaba da jawo musu tashin hankali a zukatansu, har sai zukatansu sun katse. Allah, Masani ne, Mai hikima ne.

لَا يَزَالُ بُنْيَٰنُهُمُ ٱلَّذِى بَنَوْا۟ رِيبَةً
فِى قُلُوبِهِمْ إِلَّآ أَن تَقَطَّعَ قُلُوبُهُمْ ۗ
وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١١٠﴾

**R.14**

**111.** Haƙiƙa, Allah ya fanshi rayukan muminai da dukiyoyinsu a kan Ya saka masu da Aljanna, za su yi yaƙi bisa tafarkin Allah, su kashe kuma a kashe su, alƙawari ne na gaskiya da Ya yanke wa kanSa, cikin Attaura da Linjila da Kur'ani. Wanene ya fi Allah cika alƙawarinsa? To, ku yi farin ciki da wannan cinikayya da kuka yi tare da Shi, kuma wannan shi ne babban rabo.

إِنَّ ٱللَّهَ ٱشْتَرَىٰ مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ
أَنفُسَهُمْ وَأَمْوَٰلَهُم بِأَنَّ لَهُمُ
ٱلْجَنَّةَ ۚ يُقَٰتِلُونَ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ
فَيَقْتُلُونَ وَيُقْتَلُونَ ۖ وَعْدًا عَلَيْهِ حَقًّا
فِى ٱلتَّوْرَىٰةِ وَٱلْإِنجِيلِ وَٱلْقُرْءَانِ ۚ وَ
مَنْ أَوْفَىٰ بِعَهْدِهِۦ مِنَ ٱللَّهِ ۚ فَٱسْتَبْشِرُوا۟
بِبَيْعِكُمُ ٱلَّذِى بَايَعْتُم بِهِۦ ۚ وَذَٰلِكَ
هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿١١١﴾

**112.** Masu tuba ga Allah, masu bauta maSa, masu gode maSa, masu tafiya a ban ƙasa don yaɗa addininSa, masu ruku'i, masu sujada, masu horo da nagarta, kuma masu hana aikin ashsha, kuma masu kiyaye dokokin Allah. Yi albishir ga muminai.

ٱلتَّٰٓئِبُونَ ٱلْعَٰبِدُونَ ٱلْحَٰمِدُونَ
ٱلسَّٰٓئِحُونَ ٱلرَّٰكِعُونَ ٱلسَّٰجِدُونَ
ٱلْءَامِرُونَ بِٱلْمَعْرُوفِ وَٱلنَّاهُونَ
عَنِ ٱلْمُنكَرِ وَٱلْحَٰفِظُونَ لِحُدُودِ ٱللَّهِ ۗ
وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٢﴾

**113.** Bai kamata ba ga Annabi, da waɗanda suka ba da gaskiya, su nema wa mushrikai gafara gurin Allah, ko sun kasance dangi ne na kusa, bayan kuwa ya bayyana gare su cewa su 'yan Wuta ne.

مَا كَانَ لِلنَّبِىِّ وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَن
يَسْتَغْفِرُوا۟ لِلْمُشْرِكِينَ وَلَوْ كَانُوٓا۟
أُو۟لِى قُرْبَىٰ مِنۢ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُمْ
أَصْحَٰبُ ٱلْجَحِيمِ ﴿١١٣﴾

**114.** Neman gafarar da Ibrahima ya yi wa babansa, ya yi ne saboda alƙawari da ya yi masa, amma lokacin da ya bayyana gare shi cewa shi maƙiyin Allah ne, sai ya tsame hannunsa daga gare shi. Haƙiƙa, Ibrahima mai sanyin hali ne, Mai haƙuri ne.

وَمَا كَانَ ٱسْتِغْفَارُ إِبْرَٰهِيمَ لِأَبِيهِ إِلَّا
عَن مَّوْعِدَةٍ وَعَدَهَآ إِيَّاهُ فَلَمَّا
تَبَيَّنَ لَهُۥٓ أَنَّهُۥ عَدُوٌّ لِّلَّهِ تَبَرَّأَ مِنْهُ ۚ
إِنَّ إِبْرَٰهِيمَ لَأَوَّٰهٌ حَلِيمٌ ﴿١١٤﴾

**115.** Kuma Allah ba ya ɓatar da mutane bayan ya shiryar da su, sai ya bayyana masu abin da ya zama wajibi ne su kiyaye shi. Haƙiƙa, Allah Masanin komai ne.

وَمَا كَانَ اللّٰهُ لِيُضِلَّ قَوۡمًاۢ بَعۡدَ اِذۡ
هَدٰىهُمۡ حَتّٰى يُبَيِّنَ لَهُمۡ مَّا يَتَّقُوۡنَ ؕ
اِنَّ اللّٰهَ بِكُلِّ شَىۡءٍ عَلِيۡمٌ ﴿۱۱۵﴾

**116.** Haƙiƙa Allah, sarautar sammai da ƙasa taSa ce, Yana rayarwa kuma Yana matarwa. Kuma banda Allah, ba ku da wani mai karewa ko mai taimako.

اِنَّ اللّٰهَ لَهٗ مُلۡكُ السَّمٰوٰتِ وَالۡاَرۡضِ ؕ
يُحۡىٖ وَيُمِيۡتُ ؕ وَمَا لَـكُمۡ مِّنۡ دُوۡنِ اللّٰهِ
مِنۡ وَّلِىٍّ وَّلَا نَصِيۡرٍ ﴿۱۱۶﴾

**117.** Haƙiƙa, Allah ya yi rahama ga Annabi, da Masu hijira, da Masu ba da taimako, waɗanda suka bi shi a lokacin tsanani, bayan zukatan waɗansu daga cikinsu sun kusa kaucewa, sa'annan Ya sake yi masu rahama. Haƙiƙa, Shi, Mai tausayi ne, Mai jinƙai gare su.

لَقَدْ تَّابَ اللّٰهُ عَلَى النَّبِىِّ وَالۡمُهٰجِرِيۡنَ
وَالۡاَنۡصَارِ الَّذِيۡنَ اتَّبَعُوۡهُ فِىۡ سَاعَةِ
الۡعُسۡرَةِ مِنۡۢ بَعۡدِ مَا كَادَ يَزِيۡغُ قُلُوۡبُ
فَرِيۡقٍ مِّنۡهُمۡ ثُمَّ تَابَ عَلَيۡهِمۡ ؕ اِنَّهٗ
بِهِمۡ رَءُوۡفٌ رَّحِيۡمٌ ﴿۱۱۷﴾

**118.** Kuma Ya yi rahama ga mutum uku waɗanda aka dakatar da su, har ƙasa ta yi musu ƙunci duk da faɗin da take da shi, kuma rayukansu suka yi musu ƙunci, kuma suka tabbata cewa babu wata mafaka daga gurin Allah, sai dai a fake gare Shi. Sa'annan Ya karɓi tubansu don su koma (gare Shi). Haƙiƙa, Allah Shi ne Mai karɓar tuba, Mai jinƙai.

وَّعَلَى الثَّلٰثَةِ الَّذِيۡنَ خُلِّفُوۡا ؕ حَتّٰٓى
اِذَا ضَاقَتۡ عَلَيۡهِمُ الۡاَرۡضُ بِمَا
رَحُبَتۡ وَضَاقَتۡ عَلَيۡهِمۡ اَنۡفُسُهُمۡ
وَظَنُّوۡۤا اَنۡ لَّا مَلۡجَاَ مِنَ اللّٰهِ اِلَّاۤ اِلَيۡهِ ؕ
ثُمَّ تَابَ عَلَيۡهِمۡ لِيَتُوۡبُوۡا ؕ اِنَّ اللّٰهَ هُوَ
التَّوَّابُ الرَّحِيۡمُ ﴿۱۱۸﴾

**R.15**

**119.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku tsoraci Allah, kuma ku kasance tare da masu gaskiya.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيۡنَ اٰمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ وَكُوۡنُوۡا
مَعَ الصّٰدِقِيۡنَ ﴿۱۱۹﴾

**120.** Bai kamata ba ga mutanen Madina, da Larabawan ƙauye waɗanda ke zagaye da su, su zauna gida su bar Manzon Allah, ko kuma su fi son rayukansu fiye da ransa. Don ƙishirwa ko wahala ko yunwa ba za su same su ba, bisa tafarkin Allah, kuma ba za su taka wani mataki ba, wanda zai fusatar da kafirai, kuma ba za su ci

مَا كَانَ لِاَهۡلِ الۡمَدِيۡنَةِ وَمَنۡ حَوۡلَهُمۡ
مِّنَ الۡاَعۡرَابِ اَنۡ يَّتَخَلَّفُوۡا عَنۡ رَّسُوۡلِ
اللّٰهِ وَلَا يَرۡغَبُوۡا بِاَنۡفُسِهِمۡ عَنۡ نَّفۡسِهٖ ؕ
ذٰلِكَ بِاَنَّهُمۡ لَا يُصِيۡبُهُمۡ ظَمَاٌ وَّلَا
نَصَبٌ وَّلَا مَخۡمَصَةٌ فِىۡ سَبِيۡلِ اللّٰهِ وَ
لَا يَطَـُٔـوۡنَ مَوۡطِئًا يَّغِيۡظُ الۡكُفَّارَ وَلَا

wata riba ba, game da su, sai an rubuta masu aiki nagari a kan haka. Haƙiƙa, Allah ba ya tozarta sakamakon masu aiki nagari.

يَنَالُونَ مِنْ عَدُوٍّ نَّيْلًا إِلَّا كُتِبَ لَهُم
بِهِ عَمَلٌ صَالِحٌ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَا يُضِيعُ
أَجْرَ الْمُحْسِنِينَ ﴿١٢٠﴾

**121.** Kuma ba za su ciyar da wani abin ciyarwa ba, ƙanƙani ko mai yawa, kuma ba za su tsallaka wani kwari ba, sai an rubuta masu lada, don Allah ya saka masu da mafi kyawun abin da suka aikata.

وَلَا يُنفِقُونَ نَفَقَةً صَغِيرَةً وَلَا كَبِيرَةً
وَلَا يَقْطَعُونَ وَادِيًا إِلَّا كُتِبَ لَهُمْ
لِيَجْزِيَهُمُ اللَّهُ أَحْسَنَ مَا كَانُوا
يَعْمَلُونَ ﴿١٢١﴾

**122.** Ba zai yiwu ba, muminai su fita yaƙi gaba ɗaya. Me zai hana a cikin kowace ƙungiya waɗansu su fita neman ilimin addini, don su gargaɗi mutanensu idan suka koma wajensu, ko sa gargaɗu?

وَمَا كَانَ الْمُؤْمِنُونَ لِيَنفِرُوا كَافَّةً ۚ
فَلَوْلَا نَفَرَ مِن كُلِّ فِرْقَةٍ مِّنْهُمْ طَائِفَةٌ
لِّيَتَفَقَّهُوا فِي الدِّينِ وَلِيُنذِرُوا قَوْمَهُمْ
إِذَا رَجَعُوا إِلَيْهِمْ لَعَلَّهُمْ يَحْذَرُونَ ﴿١٢٢﴾ ع

**R.16**

**123.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku yaƙi kafirai, waɗanda ke kusa da ku, kuma su same ku masu kaushi, kuma ku sani cewa Allah yana tare da managarta.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا قَاتِلُوا الَّذِينَ
يَلُونَكُم مِّنَ الْكُفَّارِ وَلْيَجِدُوا فِيكُمْ
غِلْظَةً ۚ وَاعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ مَعَ
الْمُتَّقِينَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Kuma duk lokacin da aka saukar da Sura, a cikinsu akwai masu cewa, 'A cikinku wanene wannan Sura ta ƙara wa imani?' Amma waɗanda suka ba da gaskiya ta ƙara masu imani, kuma suna yin murna.

وَإِذَا مَا أُنزِلَتْ سُورَةٌ فَمِنْهُم مَّن
يَقُولُ أَيُّكُمْ زَادَتْهُ هَٰذِهِ إِيمَانًا ۚ
فَأَمَّا الَّذِينَ آمَنُوا فَزَادَتْهُمْ إِيمَانًا
وَهُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Waɗanda ke da cuta a zukatansu kuwa, ta ƙara musu dauɗa tare da dauɗarsu, kuma za su mutu suna kafirai.

وَأَمَّا الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ
فَزَادَتْهُمْ رِجْسًا إِلَىٰ رِجْسِهِمْ وَمَاتُوا
وَهُمْ كَافِرُونَ ﴿١٢٥﴾

**126.** Shin ba sa gani ne cewa, a kowace shekara, ana sa su su ɗanɗana kuɗarsu sau ɗaya ko sau biyu. Amma ba sa tuba kuma ba sa lura?

أَوَلَا يَرَوْنَ أَنَّهُمْ يُفْتَنُونَ فِي كُلِّ عَامٍ
مَّرَّةً أَوْ مَرَّتَيْنِ ثُمَّ لَا يَتُوبُونَ وَلَا هُمْ
يَذَّكَّرُونَ ﴿١٢٦﴾

**127.** Kuma duk lokacin da aka saukar da wata Sura, sai su riƙa duban juna,

وَإِذَا مَا أُنزِلَتْ سُورَةٌ نَّظَرَ بَعْضُهُمْ

إِلَىٰ بَعْضٍ هَلْ يَرَاكُم مِّنْ أَحَدٍ ثُمَّ انصَرَفُوا ۚ صَرَفَ اللَّهُ قُلُوبَهُم بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَّا يَفْقَهُونَ ﴿١٢٧﴾

su ce,'Ko akwai wanda yake lura da ku?' Sa'annan su juya, Allah ya juyar da zukatansu, saboda su mutane ne marasa fahimta.

لَقَدْ جَاءَكُمْ رَسُولٌ مِّنْ أَنفُسِكُمْ عَزِيزٌ عَلَيْهِ مَا عَنِتُّمْ حَرِيصٌ عَلَيْكُم بِالْمُؤْمِنِينَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢٨﴾

**128.** Haƙiƙa, Manzo daga cikinku ya zo maku. Abin da zai ba ku wahala yana da nauyi gare shi. Mai kwaɗayin jin daɗinku ne. Mai tausayi ne, mai jinƙai ga muminai.

فَإِن تَوَلَّوْا فَقُلْ حَسْبِيَ اللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ ۖ وَهُوَ رَبُّ الْعَرْشِ الْعَظِيمِ ﴿١٢٩﴾ ع

**129.** To, idan suka juya baya, ka ce, 'Allah ya ishe ni. Babu wani ubangiji sai Shi. Na dogara da Shi. Kuma Shi ne Ubangijin Al'arshi mai girma.'

## SŪRATU YŪNUS

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 110)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Alif Lam Ra.* Waɗannan Ayoyi ne na Littafi, wanda yake ƙunshe da hikima.

الٓرٰ تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْحَكِيْمِ ②

**3.** Ashe abin mamaki ne ga mutane, don Mun yi aike zuwa ga namiji ɗaya daga cikinsu, cewa, 'Ka gargaɗi mutane, kuma ka yi albishir ga waɗanda suka ba da gaskiya, cewa, suna da tabbatacciyar daraja gurin Ubangijinsu.' Kafirai sun ce, 'Wannan mai sihiri ne a fili.'

اَكَانَ لِلنَّاسِ عَجَبًا اَنْ اَوْحَيْنَآ اِلٰى
رَجُلٍ مِّنْهُمْ اَنْ اَنْذِرِ النَّاسَ وَبَشِّرِ
الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَنَّ لَهُمْ قَدَمَ صِدْقٍ
عِنْدَ رَبِّهِمْ ؕ قَالَ الْكٰفِرُوْنَ اِنَّ هٰذَا
لَسِحْرٌ مُّبِيْنٌ ③

**4.** Haƙiƙa, Ubangijinku Shi ne Allah, Wanda ya halicci sammai da ƙasa, cikin kwanaki shida, (irin kwanakin Allah) sa'annan Ya daidaita kan Al'arshi. Yana tafiyar da dukkan al'amari. Babu wani mai ceto sai bayan ya ba da izini.Wannan Shi ne Allah Ubangijinku, to, ku bauta maSa. Shin ba kwa la'akari ne?

اِنَّ رَبَّكُمُ اللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ
وَالْاَرْضَ فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوٰى
عَلَى الْعَرْشِ يُدَبِّرُ الْاَمْرَ ؕ مَا مِنْ شَفِيْعٍ
اِلَّا مِنْۢ بَعْدِ اِذْنِهٖ ؕ ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ
فَاعْبُدُوْهُ ؕ اَفَلَا تَذَكَّرُوْنَ ④

**5.** Makomarku gaba ɗaya zuwa gare Shi take. Alƙawarin Allah gaskiya ne. Shi ne ke ƙirƙiro halitta, sa'annan Ya ninninka ta, don Ya saka wa waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari, a kan adalci, waɗanda suka kafirta kuwa, za su sha ruwa

اِلَيْهِ مَرْجِعُكُمْ جَمِيْعًا ؕ وَعْدَ اللّٰهِ
حَقًّا ؕ اِنَّهٗ يَبْدَؤُا الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيْدُهٗ
لِيَجْزِيَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا
الصّٰلِحٰتِ بِالْقِسْطِ ؕ وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا
لَهُمْ شَرَابٌ مِّنْ حَمِيْمٍ وَّعَذَابٌ اَلِيْمٌ

---

** 2. Ni ne Allah, Mai ganin komai !*

بِمَا كَانُوا يَكْفُرُونَ ۝٥

tafasashshe, kuma da azaba mai raɗaɗi, saboda kafircin da suka yi.

هُوَ الَّذِي جَعَلَ الشَّمْسَ ضِيَاءً وَّ
الْقَمَرَ نُوْرًا وَّقَدَّرَهُ مَنَازِلَ لِتَعْلَمُوْا
عَدَدَ السِّنِيْنَ وَالْحِسَابَ ؕ مَا خَلَقَ اللّٰهُ
ذٰلِكَ إِلَّا بِالْحَقِّ ۚ يُفَصِّلُ الْاٰيٰتِ
لِقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ۝٦

**6.** Shi ne ya sa rana ta zama mai tartsatsin haske, wata kuma mai ɗaukar haske kuma ya sanya shi zango-zango, don ku san lissafin shekaru, kuma da lissafin lokaci. Allah bai halicci wannan tsari ba, sai a kan gaskiya. Yana bayyana Ayoyin ne ga mutane don su sani.

إِنَّ فِي اخْتِلَافِ الَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَمَا
خَلَقَ اللّٰهُ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ لَاٰيٰتٍ
لِّقَوْمٍ يَّتَّقُوْنَ ۝٧

**7.** Haƙiƙa, a cikin saɓawar dare da rana, kuma da abubuwan da Allah ya halitta, cikin sammai da ƙasa, akwai Ayoyi ga mutane masu tsoron Allah.

إِنَّ الَّذِيْنَ لَا يَرْجُوْنَ لِقَآءَنَا وَرَضُوْا
بِالْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَاطْمَأَنُّوْا بِهَا وَ
الَّذِيْنَ هُمْ عَنْ اٰيٰتِنَا غٰفِلُوْنَ ۝٨

**8.** Waɗanda ba sa fatan saduwa da Mu, kuma sun fi son rayuwar duniya, kuma sun gamsu da ita, kuma da waɗanda ke cikin rafkana game da AyoyinMu-

أُولٰٓئِكَ مَأْوٰىهُمُ النَّارُ بِمَا كَانُوْا
يَكْسِبُوْنَ ۝٩

**9.** Waɗannan Wuta ce makomarsu, saboda abin da suka aikata.

إِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
يَهْدِيْهِمْ رَبُّهُمْ بِإِيْمَانِهِمْ ۚ تَجْرِيْ
مِنْ تَحْتِهِمُ الْأَنْهٰرُ فِيْ جَنّٰتِ
النَّعِيْمِ ۝١٠

**10.** Waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari kuwa, Ubangijinsu zai shiryar da su, saboda imaninsu. Koramu za su gudana a ƙarƙashinsu, cikin Aljanna na jin daɗi.

دَعْوٰىهُمْ فِيْهَا سُبْحٰنَكَ اللّٰهُمَّ وَ
تَحِيَّتُهُمْ فِيْهَا سَلٰمٌ ۚ وَاٰخِرُ دَعْوٰىهُمْ
أَنِ الْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ۝١١ ع

**11.** Addu'arsu a cikinta (gidan Aljanna) ita ce, 'Tsarki ya tabbata gareKa, Ya Allah!,' gaisuwarsu kuma a cikinta ita ce, 'Aminci,' kuma addu'arsu ta ƙarshe ita ce, 'Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Ubangijin talikai.'

**R.2**

وَلَوْ يُعَجِّلُ اللّٰهُ لِلنَّاسِ الشَّرَّ
اسْتِعْجَالَهُمْ بِالْخَيْرِ لَقُضِيَ إِلَيْهِمْ
أَجَلُهُمْ ۚ فَنَذَرُ الَّذِيْنَ لَا يَرْجُوْنَ

**12.** Da Allah yana gaggauta wa mutane sakayyar mummunan aikinsu, kamar yadda suke garajen a saka masu da alheri, da ajalinsu ya zo tun-tuni.

Amma za Mu bar waɗanda ba sa fatan saduwa da Mu, su riƙa faɗi-tashi cikin shishshiginsu.

لِقَآءَنَا فِي طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Idan wata damuwa ta sami mutum sai ya riƙa kiran Mu, a kwance yake, ko a zaune, ko a tsaye. Amma idan Muka yaye masa damuwarsa, sai ya zarce kan halayyarsa, kamar bai taɓa kiran Mu ba, don Mu yaye masa cutar da ta same shi. Haka aka ƙawata wa masu ɓarna abin da suke aikatawa.

وَإِذَا مَسَّ الْإِنْسَانَ الضُّرُّ دَعَانَا
لِجَنْبِهِ أَوْ قَاعِدًا أَوْ قَآئِمًا ج فَلَمَّا
كَشَفْنَا عَنْهُ ضُرَّهُ مَرَّ كَأَنْ لَمْ
يَدْعُنَآ إِلَىٰ ضُرٍّ مَسَّهُ ط كَذَٰلِكَ زُيِّنَ
لِلْمُسْرِفِينَ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Haƙiƙa, Mun halakar da mutane na ƙarni dabam-dabam gabaninku, yayin da suka yi zalunci, kuma Manzannin da aka aiko masu sun kawo masu (hujjoji) bayyanannun, amma ba su ba da gaskiya ba. Haka Muke saka wa mutane masu laifi.

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَا الْقُرُونَ مِنْ قَبْلِكُمْ
لَمَّا ظَلَمُوا لا وَجَآءَتْهُمْ رُسُلُهُمْ
بِالْبَيِّنَاتِ وَمَا كَانُوا لِيُؤْمِنُوا ط
كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْقَوْمَ الْمُجْرِمِينَ ﴿١٤﴾

**15.** Sa'annan daga bayansu, Muka sa kuka maye musu a ƙasa, don Mu ga yaya za ku yi.

ثُمَّ جَعَلْنَاكُمْ خَلَآئِفَ فِي الْأَرْضِ مِنْ
بَعْدِهِمْ لِنَنْظُرَ كَيْفَ تَعْمَلُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Kuma idan aka karanta masu bayyanannun ayoyinMu, sai waɗanda ba sa ƙaunar saduwa da Mu su ce, 'Kawo wani Kur'ani banda wannan, ko kuma canja shi.' Ce, 'Ba zan iya canja shi ba, don son raina, ba wani abu nake bi ba, sai abin da aka yi mini wahayi. Haƙiƙa ina tsoron in na kangare wa Ubangijina, azabar babbar rana.'

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ لا قَالَ
الَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَآءَنَا ائْتِ بِقُرْآنٍ
غَيْرِ هَٰذَآ أَوْ بَدِّلْهُ ط قُلْ مَا يَكُونُ لِيٓ
أَنْ أُبَدِّلَهُ مِنْ تِلْقَآئِ نَفْسِي ج إِنْ
أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّ ج إِنِّيٓ أَخَافُ
إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٦﴾

**17.** Ce, 'Ba don Allah ya nufa ba, ba zan karanta maku shi ba, kuma ba Zai sanar da ku shi ba. Haƙiƙa, na rayu cikinku lokaci mai tsawo kafin a saukar da shi. Ba kwa fahimta ne?'

قُلْ لَوْ شَآءَ اللَّهُ مَا تَلَوْتُهُ عَلَيْكُمْ وَلَآ
أَدْرَاكُمْ بِهِ صلے فَقَدْ لَبِثْتُ فِيكُمْ عُمُرًا
مِنْ قَبْلِهِ ط أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Wanene ya fi zalunci fiye da wanda ya ƙaga wa Allah ƙarya, ko

فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا

kuma ya ƙaryata AyoyinSa. Haƙiƙa, masu laifi ba za su rabauta ba.

أَوْ كَذَّبَ بِآيَاتِهِ ۚ إِنَّهُ لَا يُفْلِحُ الْمُجْرِمُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Suna bauta wa abin da ba zai cuce su ba, kuma ba zai amfane su ba, maimakon Allah, kuma suna cewa, 'Waɗannan su ne masu cetonmu a gurin Allah.' Ce, 'Za ku ba Allah labarin abin da bai sani ba ne, a cikin sammai ko a cikin ƙasa?' Tsarki ya tabbata gare Shi, kuma Ya ɗaukaka daga tarayyar da suke yi maSa.

وَيَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُمْ وَلَا يَنْفَعُهُمْ وَيَقُولُونَ هَٰؤُلَاءِ شُفَعَاؤُنَا عِنْدَ اللَّهِ ۚ قُلْ أَتُنَبِّئُونَ اللَّهَ بِمَا لَا يَعْلَمُ فِي السَّمَاوَاتِ وَلَا فِي الْأَرْضِ ۚ سُبْحَانَهُ وَتَعَالَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Kuma mutane al'umma ɗaya ce kawai a da, sai suka yi saɓani tsakanin junansu. Ba don kalma ta rigaya daga Ubangijinka ba, da tuni an yi hukumci tsakaninsu, game da abin da suke saɓani akai.

وَمَا كَانَ النَّاسُ إِلَّا أُمَّةً وَاحِدَةً فَاخْتَلَفُوا ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِنْ رَبِّكَ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ فِيمَا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Kuma suna cewa, 'Me zai hana a sauko masa da Aya daga Ubangijinsa?' Ce, 'Sanin gaibu sai Allah. Amma ku jira, ni ma ina cikin masu jira tare da ku.'

وَيَقُولُونَ لَوْلَا أُنْزِلَ عَلَيْهِ آيَةٌ مِنْ رَبِّهِ ۖ فَقُلْ إِنَّمَا الْغَيْبُ لِلَّهِ فَانْتَظِرُوا ۚ إِنِّي مَعَكُمْ مِنَ الْمُنْتَظِرِينَ ﴿٢١﴾

**R.3**

**22.** Idan Muka ɗanɗana wa mutane rahama bayan musiba da ta same su, sai su soma shirya makirci game da AyoyinMu. Ce, 'Allah ya fi kowa saurin shirya shiri.' Haƙiƙa, manzanninMu suna rubuta dukkan abin da kuke shiryawa.

وَإِذَا أَذَقْنَا النَّاسَ رَحْمَةً مِنْ بَعْدِ ضَرَّاءَ مَسَّتْهُمْ إِذَا لَهُمْ مَكْرٌ فِي آيَاتِنَا ۚ قُلِ اللَّهُ أَسْرَعُ مَكْرًا ۚ إِنَّ رُسُلَنَا يَكْتُبُونَ مَا تَمْكُرُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Shi ne ke ba ku ikon tafiya a ban ƙasa kuma da cikin teku, sai lokacin da kuka shiga cikin jiragen ruwa, kuma suka soma gudu da su tare da iska daddaɗa, kuma suna jin daɗinta, sai iska ƙaƙƙarfa ta kwashe su, (jiragen ruwa) kuma igiyoyin ruwa suka zo musu ta kowace nahiya, har suka zaci cewa an rufe su, daga nan sai

هُوَ الَّذِي يُسَيِّرُكُمْ فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ ۖ حَتَّىٰ إِذَا كُنْتُمْ فِي الْفُلْكِ وَجَرَيْنَ بِهِمْ بِرِيحٍ طَيِّبَةٍ وَفَرِحُوا بِهَا جَاءَتْهَا رِيحٌ عَاصِفٌ وَجَاءَهُمُ الْمَوْجُ مِنْ كُلِّ مَكَانٍ وَظَنُّوا أَنَّهُمْ أُحِيطَ بِهِمْ ۙ دَعَوُا اللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ لَئِنْ

su riƙa kiran Allah, suna masu tsarkake imani da Shi, suna cewa, 'Idan ka tserar da mu daga wannan musifa, za mu zama cikin masu godiya.'

أَنجَيْتَنَا مِنْ هَٰذِهِۦ لَنَكُونَنَّ مِنَ
ٱلشَّٰكِرِينَ ٢٣

**24.** Amma yayin da Ya tserar da su, sai ga su suna zalunci a ƙasa, ba a kan gaskiya ba. Ya ku mutane, zalunci da kuke yi don neman jin daɗin rayuwar duniya, a kanku zai ƙare, sa'annan za a mai da ku zuwa gare Mu, kuma za Mu ba ku labarin abin da kuka aikata.

فَلَمَّآ أَنجَىٰهُمْ إِذَا هُمْ يَبْغُونَ فِى ٱلْأَرْضِ
بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ ۗ يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّمَا بَغْيُكُمْ
عَلَىٰٓ أَنفُسِكُم ۖ مَّتَٰعَ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ
ثُمَّ إِلَيْنَا مَرْجِعُكُمْ فَنُنَبِّئُكُم بِمَا
كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ٢٤

**25.** Misalin rayuwar duniya, kamar ruwa ne da Muka saukar da shi daga sama, sai tsire-tsire na ƙasa waɗanda mutane da dabbobi ke ci, suka cuɗanya da shi. Sai da gona ta kankama, ta zama mai ƙayatarwa da ban sha'awa, har masu ita suna zaton sun sami galaba kan ta, sai umarninMu ya sauka kanta cikin dare, ko kuma da rana, sai Muka mai da ita kamar wata gonar da aka girbe ta, kamar da ma babu ita a jiya. Haka Muke bayyana Ayoyi ga mutane masu tunani.

إِنَّمَا مَثَلُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا كَمَآءٍ
أَنزَلْنَٰهُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ فَٱخْتَلَطَ بِهِۦ
نَبَاتُ ٱلْأَرْضِ مِمَّا يَأْكُلُ ٱلنَّاسُ
وَٱلْأَنْعَٰمُ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَخَذَتِ ٱلْأَرْضُ
زُخْرُفَهَا وَٱزَّيَّنَتْ وَظَنَّ أَهْلُهَآ أَنَّهُمْ
قَٰدِرُونَ عَلَيْهَآ أَتَىٰهَآ أَمْرُنَا لَيْلًا أَوْ
نَهَارًا فَجَعَلْنَٰهَا حَصِيدًا كَأَن لَّمْ تَغْنَ
بِٱلْأَمْسِ ۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ ٱلْءَايَٰتِ
لِقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ٢٥

**26.** Allah yana kira zuwa gidan aminci, kuma Yana shiryar da wanda Ya so kan tafarki madaidaici.

وَٱللَّهُ يَدْعُوٓا۟ إِلَىٰ دَارِ ٱلسَّلَٰمِ وَيَهْدِى
مَن يَشَآءُ إِلَىٰ صِرَٰطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٢٦

**27.** Kyakkyawan sakamako yana ga waɗanda suka yi aiki nagari, kuma da ƙari. Duhu ko ƙasƙanci ba zai rufe fuskokinsu ba. Waɗannan su ne 'yan Aljanna, su masu dauwama ne a cikinta.

لِّلَّذِينَ أَحْسَنُوا۟ ٱلْحُسْنَىٰ وَزِيَادَةٌ ۖ وَلَا
يَرْهَقُ وُجُوهَهُمْ قَتَرٌ وَلَا ذِلَّةٌ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ
أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ٢٧

**28.** Waɗanda suka yi aiki mummuna kuwa, sakayyar mummunar aiki za ta kasance kwatankwacinsa, kuma ƙasƙanci zai rufe su. Ba su da mai kare su daga azabar Allah. Za su zama

وَٱلَّذِينَ كَسَبُوا۟ ٱلسَّيِّـَٔاتِ جَزَآءُ
سَيِّئَةٍۭ بِمِثْلِهَا وَتَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ۖ مَّا
لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ مِنْ عَاصِمٍ ۖ كَأَنَّمَا

kamar an rufe fuskokinsu da dare mai duhu yanki-yanki. Waɗannan su ne 'yan Wuta, za su dauwama a cikinta.

أُغْشِيَتْ وُجُوْهُهُمْ قِطَعًا مِّنَ الَّيْلِ
مُظْلِمًا ؕ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ النَّارِ ۚ هُمْ
فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿٢٨﴾

**29.** Tuna ranar da za Mu tattara su gaba ɗaya, sa'annan Mu ce wa waɗanda suka yi shirka, 'Ku tsaya baya a inda kuke, ku da abokan tarayyarku.' Daga nan kuma Mu rarrabe tsakaninsu, kuma abokan tarayyarsu za su ce, 'Ba mu kuka bauta wa ba.'

وَ يَوْمَ نَحْشُرُهُمْ جَمِيْعًا ثُمَّ نَقُوْلُ
لِلَّذِيْنَ اَشْرَكُوْا مَكَانَكُمْ اَنْتُمْ وَ
شُرَكَآؤُكُمْ ۚ فَزَيَّلْنَا بَيْنَهُمْ وَ قَالَ
شُرَكَآؤُهُمْ مَّا كُنْتُمْ اِيَّانَا تَعْبُدُوْنَ ﴿٢٩﴾

**30.** Allah ya isa Mai shaida tsakaninmu da ku. Mu ba mu da masaniya game da ibadarku.

فَكَفٰى بِاللّٰهِ شَهِيْدًاۢ بَيْنَنَا وَ بَيْنَكُمْ اِنْ
كُنَّا عَنْ عِبَادَتِكُمْ لَغٰفِلِيْنَ ﴿٣٠﴾

**31.** A can ne ko wane mai rai zai tabbata abin da ya aikata a da. Kuma za a mai da su zuwa ga Allah Ubangijinsu Na gaskiya, kuma ƙagen da suka yi zai ɓace musu.

هُنَالِكَ تَبْلُوْا كُلُّ نَفْسٍ مَّآ اَسْلَفَتْ
وَ رُدُّوْٓا اِلَى اللّٰهِ مَوْلٰىهُمُ الْحَقِّ وَ ضَلَّ
عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَفْتَرُوْنَ ﴿٣١﴾ ع

**R.4**

**32.** Ce, 'Wanene ke arzuta ku daga sama da ƙasa? Ko wanene ke da iko bisa kunnuwa da idanuwa? Kuma wanene ke fitar da mai rai daga matacce, kuma ya fitar da matacce daga mai rai? Kuma wanene ke shirya kowanne al'amari?' Za su ce, 'Allah ne.' To, ce, 'Ba za ku nemi Ya kare ku ba?'

قُلْ مَنْ يَّرْزُقُكُمْ مِّنَ السَّمَآءِ وَ الْاَرْضِ
اَمَّنْ يَّمْلِكُ السَّمْعَ وَ الْاَبْصَارَ وَ مَنْ يُّخْرِجُ
الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَ يُخْرِجُ الْمَيِّتَ مِنَ
الْحَيِّ وَ مَنْ يُّدَبِّرُ الْاَمْرَ ؕ فَسَيَقُوْلُوْنَ
اللّٰهُ ۚ فَقُلْ اَفَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿٣٢﴾

**33.** Wannan ɗin Shi ne Allah Ubangijinku na gaskiya. To, menene ya rage bayan gaskiya banda ɓata? Ta yaya ake juyar da ku daga gaskiya?

فَذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمُ الْحَقُّ ۚ فَمَاذَا بَعْدَ
الْحَقِّ اِلَّا الضَّلٰلُ ۖۚ فَاَنّٰى تُصْرَفُوْنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Haka kalmar Ubangijinka ta tabbata kan waɗanda suka ƙi biyayya cewa ba za su ba da gaskiya ba.

كَذٰلِكَ حَقَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى
الَّذِيْنَ فَسَقُوْٓا اَنَّهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** Ce, 'Shin a cikin abokan tarayyarku akwai wanda ke faro

قُلْ هَلْ مِنْ شُرَكَآئِكُمْ مَّنْ يَّبْدَؤُا

halitta, sa'annan ya ninninka?' Ce, 'Allah ne ke fara halitta sa'annan Ya ninninka ta. Ta yaya ake juyar da ku daga gaskiya?'

الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ ۚ قُلِ اللَّهُ يَبْدَؤُا
الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Ce, 'Shin a cikin abokan tarayyarku akwai wanda ke shiryarwa zuwa gaskiya?' Ce, 'Allah yana shiryarwa zuwa ga gaskiya. To, Wanda ke shiryarwa zuwa gaskiya, Shi ya fi cancanta a bi Shi, ko wanda ba zai iya shiryarwa ba, sai dai a shiryar da shi? Me ya same ku? Yaya kuke irin wannan hukumci?'

قُلْ هَلْ مِنْ شُرَكَائِكُمْ مَنْ يَهْدِي إِلَى
الْحَقِّ ۚ قُلِ اللَّهُ يَهْدِي لِلْحَقِّ ۗ أَفَمَنْ
يَهْدِي إِلَى الْحَقِّ أَحَقُّ أَنْ يُتَّبَعَ أَمَّنْ لَا
يَهِدِّي إِلَّا أَنْ يُهْدَىٰ ۖ فَمَا لَكُمْ كَيْفَ
تَحْكُمُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Mafi yawansu ba abin da suke bi, sai zato. Zato kuwa ba ya wadatar da komai bisa gaskiya. Haƙiƙa, Allah sane yake da abin da suke aikatawa.

وَمَا يَتَّبِعُ أَكْثَرُهُمْ إِلَّا ظَنًّا ۚ إِنَّ الظَّنَّ
لَا يُغْنِي مِنَ الْحَقِّ شَيْئًا ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ
بِمَا يَفْعَلُونَ ﴿٣٧﴾

**38.** Kuma wannan Kur'ani ba abin da wani zai iya ƙirƙirowa ba ne, koma bayan Allah. Sai dai yana nuna gaskiyar abin da ya gabace shi, kuma yana bayyana Shari'a cikakkiya. Babu kokwanto cikinsa, daga Ubangijin talikai ya sauka.

وَمَا كَانَ هَٰذَا الْقُرْآنُ أَنْ يُفْتَرَىٰ مِنْ
دُونِ اللَّهِ وَلَٰكِنْ تَصْدِيقَ الَّذِي بَيْنَ
يَدَيْهِ وَتَفْصِيلَ الْكِتَابِ لَا رَيْبَ فِيهِ
مِنْ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** Ko cewa suke, 'Ya ƙage shi,' ce, 'To, ku kawo Sura ɗaya irin tasa, kuma ku kira duk wanda za ku iya kira ya taimake ku maimakon Allah, idan ku masu gaskiya ne.'

أَمْ يَقُولُونَ افْتَرَاهُ ۖ قُلْ فَأْتُوا
بِسُورَةٍ مِثْلِهِ وَادْعُوا مَنِ اسْتَطَعْتُمْ
مِنْ دُونِ اللَّهِ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿٣٩﴾

**40.** Bari, sun ƙaryata abin da ba su da cikakken saninsa ne, kuma ma'anarsa ta haƙiƙa bata bayyana gare su ba tukuna. Haka waɗanda suka gabace su suka ƙaryata. To, kalli yadda ƙarshen masu laifi ya kasance.

بَلْ كَذَّبُوا بِمَا لَمْ يُحِيطُوا بِعِلْمِهِ وَلَمَّا
يَأْتِهِمْ تَأْوِيلُهُ ۚ كَذَٰلِكَ كَذَّبَ الَّذِينَ
مِنْ قَبْلِهِمْ ۖ فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ
الظَّالِمِينَ ﴿٤٠﴾

**41.** Kuma a cikinsu akwai waɗanda ke ba da gaskiya da shi, kuma a cikin su akwai waɗanda ba za su ba da

وَمِنْهُمْ مَنْ يُؤْمِنُ بِهِ وَمِنْهُمْ
مَنْ لَا يُؤْمِنُ بِهِ ۚ وَرَبُّكَ أَعْلَمُ

gaskiya da shi ba. Kuma Ubangijinka ya fi kowa sanin maɓarnata.

ع بِالْمُفْسِدِينَ ٤١

**R.5**

**42.** Kuma idan suka ƙaryata ka, ce, 'Aikina nawa ne, kuma aikinku naku ne. Ba ruwanku da abin da nake aikatawa, ni ma ba ruwana da abin da kuke aikatawa.'

وَإِنْ كَذَّبُوكَ فَقُلْ لِي عَمَلِي وَ
لَكُمْ عَمَلُكُمْ ۖ أَنْتُمْ بَرِيئُونَ مِمَّا
أَعْمَلُ وَأَنَا بَرِيءٌ مِمَّا تَعْمَلُونَ ٤٢

**43.** Kuma a cikinsu akwai waɗanda ke kasa kunne su saurare ka. Amma kai ne za ka jiyar da kurame, idan ba su iya fahimta?

وَمِنْهُمْ مَنْ يَسْتَمِعُونَ إِلَيْكَ ۚ أَفَأَنْتَ
تُسْمِعُ الصُّمَّ وَلَوْ كَانُوا لَا يَعْقِلُونَ ٤٣

**44.** Kuma a cikinsu akwai wanda ke yin zuru yana kallonka. Amma kai ne za ka iya shiryar da makafi, ko ba sa iya gani?

وَمِنْهُمْ مَنْ يَنْظُرُ إِلَيْكَ ۚ أَفَأَنْتَ
تَهْدِي الْعُمْيَ وَلَوْ كَانُوا لَا يُبْصِرُونَ ٤٤

**45.** Haƙiƙa, Allah ba ya zaluntar mutane ko kaɗan, amma mutane ne ke cutar kawunansu.

إِنَّ اللَّهَ لَا يَظْلِمُ النَّاسَ شَيْئًا وَلَٰكِنَّ
النَّاسَ أَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ٤٥

**46.** Kuma ranar da Zai tattara su, zasu ga kamar ba su zauna duniya ba, sai sa'a ɗaya ta rana. Za su riƙa shaida junansu. Haƙiƙa, waɗanda suka ƙaryata haɗuwa da Allah sun taɓe, kuma ba su kasance bisa shiriya ba.

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ كَأَنْ لَمْ يَلْبَثُوا
إِلَّا سَاعَةً مِنَ النَّهَارِ يَتَعَارَفُونَ
بَيْنَهُمْ ۚ قَدْ خَسِرَ الَّذِينَ كَذَّبُوا
بِلِقَاءِ اللَّهِ وَمَا كَانُوا مُهْتَدِينَ ٤٦

**47.** Kuma idan Muka nuna maka sashin abin da Muka yi musu alƙawari, (na tsoratarwa) ko kuma Muka ɗauki ranka kafin haka, to, ai wajenMu za a dawo da su, (sai ka ga abin da zai faru gare su a gidan gaskiya) kuma Allah Mai shaida ne bisa abin da suke aikatawa.

وَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِي نَعِدُهُمْ
أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ ثُمَّ
اللَّهُ شَهِيدٌ عَلَىٰ مَا يَفْعَلُونَ ٤٧

**48.** Kowace al'umma tana da Manzo. Idan Manzan da aka aiko masu ya zo, za a yi masu hukumci tsakaninsu bisa adalci, kuma ba za a cuce su ba.

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ رَسُولٌ ۖ فَإِذَا جَاءَ رَسُولُهُمْ
قُضِيَ بَيْنَهُمْ بِالْقِسْطِ وَهُمْ لَا
يُظْلَمُونَ ٤٨

**49.** Kuma suna cewa, 'Yaushe wannan alƙawari zai cika, idan ku masu gaskiya ne.'

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِنْ كُنْتُمْ
صَٰدِقِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Ce, 'Ba ni da ikon cuta ko amfani ga kaina, sai abin da Allah ya so. Kowace al'umma tana da lokaci ƙayyadajje. Idan lokacinsu ya zo, ba za su yi jinkiri ba, daidai da sa'a ɗaya, kuma ba za su riga lokacin ba.'

قُلْ لَّآ أَمْلِكُ لِنَفْسِي ضَرًّا وَّلَا نَفْعًا إِلَّا
مَا شَآءَ اللَّهُ ۗ لِكُلِّ أُمَّةٍ أَجَلٌ ۚ إِذَا جَآءَ
أَجَلُهُمْ فَلَا يَسْتَأْخِرُونَ سَاعَةً وَّلَا
يَسْتَقْدِمُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ce, 'Ku ba ni labari, idan azabarSa ta zo muku kuna barci, ko kuma da rana, ta yaya masu laifi za su guje mata?'

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَتَىٰكُمْ عَذَابُهُ بَيَاتًا
أَوْ نَهَارًا مَّاذَا يَسْتَعْجِلُ مِنْهُ
الْمُجْرِمُونَ ﴿٥١﴾

**52.** To, kuma sai lokacin da ta auku, zaku ba da gaskiya da ita, a yanzu, alhali kun kasance kuna garajen zuwanta?

أَثُمَّ إِذَا مَا وَقَعَ ءَامَنْتُمْ بِهِ ۚ ءَآلْـَٰٔنَ وَ
قَدْ كُنْتُمْ بِهِ تَسْتَعْجِلُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Sa'annan za a ce wa waɗanda suka yi laifi, 'Ku ɗanɗani azabar dauwama. Ba za a saka muku ba, sai da abin da kuka aikata.

ثُمَّ قِيلَ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا ذُوقُوا
عَذَابَ الْخُلْدِ ۚ هَلْ تُجْزَوْنَ إِلَّا بِمَا
كُنْتُمْ تَكْسِبُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Kuma suna neman labari daga gurinka, 'Shin shi kuwa gaskiya ne?' Ce, 'E, na rantse da Ubangijina wannan tabbas ne, kuma ba za ku iya hana shi (faruwa) ba.

وَيَسْتَنْبِـُٔونَكَ أَحَقٌّ هُوَ ۖ قُلْ إِي
وَ رَبِّي إِنَّهُ لَحَقٌّ ۚ وَ مَآ أَنْتُمْ
بِمُعْجِزِينَ ﴿٥٤﴾

**R.6**

**55.** Kuma in da dukkan mai rai da ya yi laifi, ya mallaki dukkan abin da ke doron ƙasa, zai so ya ba da shi, don ya fanshi kansa. Kuma za su ɓoye nadamarsu, lokacin da suka ga azaba, kuma za a yi hukunci tsakaninsu bisa adalci, kuma ba za a cuce su ba.

وَلَوْ أَنَّ لِكُلِّ نَفْسٍ ظَلَمَتْ مَا فِي الْأَرْضِ
لَافْتَدَتْ بِهِ ۗ وَأَسَرُّوا النَّدَامَةَ لَمَّا
رَأَوُا الْعَذَابَ ۚ وَقُضِيَ بَيْنَهُمْ بِالْقِسْطِ
وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Tabbas dukkan abin da ke cikin sammai da ƙasa, na Allah ne. Tabbas,

أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَا فِي السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضِ ۗ

alƙawarin Allah gaskiya ne, amma mafi yawansu ba su sani ba.

أَلَآ إِنَّ وَعْدَ ٱللَّهِ حَقٌّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ
لَا يَعْلَمُونَ ٥٦

**57.** Shi ke rayarwa, kuma Shi ke matarwa, kuma wajenSa za a mai da ku.

هُوَ يُحْيِۦ وَيُمِيتُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٥٧

**58.** Ya ku mutane, haƙiƙa wa'azi ya zo maku daga Ubangijinku, kuma da warakar cuce-cucen da ke cikin zukata, kuma da shiriya da rahama ga muminai.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ قَدْ جَآءَتْكُم
مَّوْعِظَةٌ مِّن رَّبِّكُمْ وَشِفَآءٌ لِّمَا
فِى ٱلصُّدُورِ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ
لِّلْمُؤْمِنِينَ ٥٨

**59.** Ce, 'Wannan kuwa saboda baiwar Allah ne da rahama taSa. To, su yi murna da haka. Wannan ya fiye masu dukkan abin da suke tarawa. (na duniya).

قُلْ بِفَضْلِ ٱللَّهِ وَبِرَحْمَتِهِۦ فَبِذَٰلِكَ
فَلْيَفْرَحُوا۟ هُوَ خَيْرٌ مِّمَّا يَجْمَعُونَ ٥٩

**60.** Ce, 'Shin kun yi tunanin arziƙin da Allah ke saukar muku sai kuka ɗauki wani daga cikinsa haram, wani kuma halal?' Ce, 'Shin Allah ne ya yi maku izini, ko kuma ƙage kuke yiwa Allah?'

قُلْ أَرَءَيْتُم مَّآ أَنزَلَ ٱللَّهُ لَكُم مِّن
رِّزْقٍ فَجَعَلْتُم مِّنْهُ حَرَامًا وَحَلَٰلًا
قُلْ ءَآللَّهُ أَذِنَ لَكُمْ أَمْ عَلَى ٱللَّهِ
تَفْتَرُونَ ٦٠

**61.** Waɗanda ke yi wa Allah ƙagen ƙarya, me suke zato ne da ranar Kiyama? Haƙiƙa, Allah Ma'abucin baiwa ne ga mutane, amma mafi yawansu ba sa godewa.

وَمَا ظَنُّ ٱلَّذِينَ يَفْتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ
ٱلْكَذِبَ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ إِنَّ ٱللَّهَ لَذُو
فَضْلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ
لَا يَشْكُرُونَ ٦١ ع ٦ ٧ ١١

**R.7**

**62.** Babu wani lamari da zaka shiga cikinsa, kuma babu wani sashi na Kur'ani da za ka karanta shi daga gare Shi, kuma babu wani aiki da za ku aikata, sai Mun zama masu ba da shaida a kanku, lokacin da kuke tsundum cikinsa. Babu abin da ke ɓuya ga Ubangijinka, ko da daidai da nauyin ƙwayar zarra, a cikin ƙasa ko a cikin sama, ko kuma abin da ya fi haka ƙaranta, ko kuma wanda ya fi haka girma, duk a lissafe suke a cikin Littafi mabayyani.

وَمَا تَكُونُ فِى شَأْنٍ وَمَا تَتْلُوا۟ مِنْهُ
مِن قُرْءَانٍ وَلَا تَعْمَلُونَ مِنْ عَمَلٍ إِلَّا
كُنَّا عَلَيْكُمْ شُهُودًا إِذْ تُفِيضُونَ فِيهِ
وَمَا يَعْزُبُ عَن رَّبِّكَ مِن مِّثْقَالِ ذَرَّةٍ
فِى ٱلْأَرْضِ وَلَا فِى ٱلسَّمَآءِ وَلَآ أَصْغَرَ
مِن ذَٰلِكَ وَلَآ أَكْبَرَ إِلَّا فِى كِتَٰبٍ
مُّبِينٍ ٦٢

**63.** Haƙiƙa, masoyan Allah, babu tsoro a kansu kuma ba za su yi baƙin ciki ba.

أَلَآ إِنَّ أَوْلِيَآءَ ٱللَّهِ لَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** (Su) ne waɗanda ke ba da gaskiya, kuma su masu tsoron Allah ne a kowane hali.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَكَانُوا۟ يَتَّقُونَ ﴿٦٤﴾

**65.** Suna da albishir a rayuwar duniya, kuma da can lahira. Babu canji ga kalmomin Allah, wannan shi ne babban rabo.

لَهُمُ ٱلْبُشْرَىٰ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَفِى ٱلْءَاخِرَةِ ۚ لَا تَبْدِيلَ لِكَلِمَٰتِ ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْفَوْزُ ٱلْعَظِيمُ ﴿٦٥﴾

**66.** Kuma kada maganganunsu su baƙanta maka rai. Haƙiƙa, iko gaba ɗayansa na Allah ne. Shi ne Mai ji, Masani.

وَلَا يَحْزُنكَ قَوْلُهُمْ ۘ إِنَّ ٱلْعِزَّةَ لِلَّهِ جَمِيعًا ۚ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٦٦﴾

**67.** Haƙiƙa, dukkan wanda ke cikin sammai, da wanda ke cikin doron ƙasa na Allah ne. Waɗanda ke kiran wani a maimakon Allah, ba gumakan suke bi haƙiƙa ba, babu abin da suke bi, sai zato, kuma babu abin da suke yi, sai safci-faɗi.

أَلَآ إِنَّ لِلَّهِ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَن فِى ٱلْأَرْضِ ۗ وَمَا يَتَّبِعُ ٱلَّذِينَ يَدْعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ شُرَكَآءَ ۚ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا ٱلظَّنَّ وَإِنْ هُمْ إِلَّا يَخْرُصُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** Shi ne Wanda ya yi muku dare, don ku sami hutu a cikinsa, kuma ya yi lokacin rana mai haske, (don ku yi ayyukanku) Haƙiƙa, akwai Ayoyi a cikin haka ga mutane masu ji.

هُوَ ٱلَّذِى جَعَلَ لَكُمُ ٱلَّيْلَ لِتَسْكُنُوا۟ فِيهِ وَٱلنَّهَارَ مُبْصِرًا ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّقَوْمٍ يَسْمَعُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Sun ce, 'Allah yana da ɗa.' Tsarki ya tabbata gare Shi. Shi ne wadatacce. Abin da ke cikin sammai da abin da ke cikin doron ƙasa, naSa ne. Ba ku da wata hujja a kan haka. Kwa riƙa faɗar abin da ba ku sani ba, game da Allah?

قَالُوا۟ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدًا ۗ سُبْحَٰنَهُۥ ۖ هُوَ ٱلْغَنِىُّ ۖ لَهُۥ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ ۚ إِنْ عِندَكُم مِّن سُلْطَٰنٍۭ بِهَٰذَآ ۚ أَتَقُولُونَ عَلَى ٱللَّهِ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Ce, 'Waɗanda ke ƙaga wa Allah ƙarya, ba za su rabauta ba.'

قُلْ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَفْتَرُونَ عَلَى ٱللَّهِ ٱلْكَذِبَ لَا يُفْلِحُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Za su sami jin daɗin duniya, sa'annan a mai da su zuwa gare Mu, sa'annan Mu ɗanɗana musu azaba mai tsanani, saboda kafircin da suke yi.

مَتَٰعٌ فِى ٱلدُّنْيَا ثُمَّ إِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ ثُمَّ نُذِيقُهُمُ ٱلْعَذَابَ ٱلشَّدِيدَ بِمَا كَانُوا۟ يَكْفُرُونَ ﴿٧١﴾

**R.8**

**72.** Karanta masu labarin Nuhu, yayin da ya ce wa mutanensa, 'Ya ku mutanena, idan matsayina a gurin Allah, da tunatarwar da nake yi da AyoyinSa, sun zama babban laifi gare ku, -to, na dogara ga Allah- Ku tara duk shirye-shiryenku da abokan tarayyarku, kuma kada shirinku ya zama mai rikita ku, sa'annan ku zartar da shirinku a kaina, kuma kada ku saurara mini.'

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَاَ نُوْحٍ ۘ اِذْ قَالَ لِقَوْمِهٖ
يٰقَوْمِ اِنْ كَانَ كَبُرَ عَلَيْكُمْ مَّقَامِيْ وَ
تَذْكِيْرِيْ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ فَعَلَى اللّٰهِ
تَوَكَّلْتُ فَاَجْمِعُوْٓا اَمْرَكُمْ وَشُرَكَآءَكُمْ
ثُمَّ لَا يَكُنْ اَمْرُكُمْ عَلَيْكُمْ غُمَّةً ثُمَّ
اقْضُوْٓا اِلَيَّ وَلَا تُنْظِرُوْنِ ﴿٧٢﴾

**73.** Idan kuka juya baya kuwa, da ma ban roƙe ku lada ba. Ladata tana gurin Allah, kuma an umarce ni in zama cikin masu miƙa wuya ga Allah.

فَاِنْ تَوَلَّيْتُمْ فَمَا سَاَلْتُكُمْ مِّنْ اَجْرٍ ؕ
اِنْ اَجْرِيَ اِلَّا عَلَى اللّٰهِ ۙ وَاُمِرْتُ اَنْ
اَكُوْنَ مِنَ الْمُسْلِمِيْنَ ﴿٧٣﴾

**74.** Sai suka ƙaryata shi, Mu kuma Muka tserar da shi, da waɗanda ke tare da shi a cikin kwami. Kuma Muka sa suka zama masu cin gajiyar ni'imomi, kuma Muka nitsar da waɗanda suka ƙaryata AyoyinMu. To, kalli yadda ƙarshen waɗanda aka yi wa gargaɗi ya kasance.

فَكَذَّبُوْهُ فَنَجَّيْنٰهُ وَمَنْ مَّعَهٗ فِي
الْفُلْكِ وَجَعَلْنٰهُمْ خَلٰٓئِفَ وَاَغْرَقْنَا
الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا ۚ فَانْظُرْ كَيْفَ
كَانَ عَاقِبَةُ الْمُنْذَرِيْنَ ﴿٧٤﴾

**75.** Kuma daga bayansa, Mun aiko Manzanni, zuwa ga mutanensu. Sun kawo masu hujjoji bayyanannun, amma ba su ba da gaskiya ba da abin da suka ƙaryata a da. Haka Muke toshe zukatan masu shishshigi.

ثُمَّ بَعَثْنَا مِنْ بَعْدِهٖ رُسُلًا اِلٰى قَوْمِهِمْ
فَجَآءُوْهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ فَمَا كَانُوْا
لِيُؤْمِنُوْا بِمَا كَذَّبُوْا بِهٖ مِنْ قَبْلُ ؕ
كَذٰلِكَ نَطْبَعُ عَلٰى قُلُوْبِ الْمُعْتَدِيْنَ ﴿٧٥﴾

**76.** Sa'annan daga bayansu Muka aiko Musa da Haruna, zuwa ga Fir'auna da manyan mutanensa, tare da AyoyinMu. Sai suka yi girman kai, kuma suka zama mutane masu laifi.

ثُمَّ بَعَثْنَا مِنْ بَعْدِهِمْ مُّوْسٰى وَهٰرُوْنَ
اِلٰى فِرْعَوْنَ وَمَلَا۠ئِهٖ بِاٰيٰتِنَا فَاسْتَكْبَرُوْا
وَكَانُوْا قَوْمًا مُّجْرِمِيْنَ ﴿٧٦﴾

**77.** Yayin da gaskiya daga gurinMu, ta zo masu, sai suka ce, 'Wannan sihiri ne a fili.'

فَلَمَّا جَآءَهُمُ الْحَقُّ مِنْ عِنْدِنَا قَالُوْٓا
اِنَّ هٰذَا لَسِحْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٧٧﴾

**78.** Musa ya ce, 'Kwa faɗi haka game da gaskiya, yayinda ta zo muku? Wannan ɗin ne sihiri? Masu sihiri kuwa ba sa rabauta.'

قَالَ مُوْسٰۤى اَتَقُوْلُوْنَ لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَكُمْ ؕ اَسِحْرٌ هٰذَا ؕ وَلَا يُفْلِحُ السّٰحِرُوْنَ ۝٧٨

**79.** Suka ce, 'Shin ka zo mana ne don ka juyar da mu daga abinda muka tarar da iyayenmu a kai, kuma don ku biyu ku sami girma a ƙasa? To, ba za mu ba da gaskiya da ku ba.'

قَالُوْۤا اَجِئْتَنَا لِتَلْفِتَنَا عَمَّا وَجَدْنَا عَلَيْهِ اٰبَآءَنَا وَتَكُوْنَ لَكُمَا الْكِبْرِيَآءُ فِي الْاَرْضِ ؕ وَمَا نَحْنُ لَكُمَا بِمُؤْمِنِيْنَ ۝٧٩

**80.** Kuma Fir'auna ya ce, 'Ku kawo mini dukkan ƙwararren ɗan sihiri.'

وَقَالَ فِرْعَوْنُ ائْتُوْنِيْ بِكُلِّ سٰحِرٍ عَلِيْمٍ ۝٨٠

**81.** Yayin da 'yan sihiri suka hallara, sai Musa ya ce da su, 'Ku jefa abin da za ku jefa.'

فَلَمَّا جَآءَ السَّحَرَةُ قَالَ لَهُمْ مُّوْسٰۤى اَلْقُوْا مَاۤ اَنْتُمْ مُّلْقُوْنَ ۝٨١

**82.** Yayin da suka jefa, Musa ya ce, 'Abin da kuka zo da shi sihiri ne kawai. Allah kuwa zai ɓata shi, haƙiƙa, Allah ba ya gyara aikin maɓarnata.'

فَلَمَّاۤ اَلْقَوْا قَالَ مُوْسٰى مَا جِئْتُمْ بِهِ ۙ السِّحْرُ ؕ اِنَّ اللّٰهَ سَيُبْطِلُهٗ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُصْلِحُ عَمَلَ الْمُفْسِدِيْنَ ۝٨٢

**83.** Kuma Allah yana tabbatar da gaskiya ta kalmominSa, ko masu laifi basa so.

وَيُحِقُّ اللّٰهُ الْحَقَّ بِكَلِمٰتِهٖ وَلَوْ كَرِهَ الْمُجْرِمُوْنَ ۝٨٣ ع ١٢ ١٣

**R.9**

**84.** Kuma babu wanda ya ba da gaskiya da Musa daga cikin mutanensa, sai waɗansu samari, don tsoron kada Fir'auna da manyan mutanensa su tursasa su. Haƙiƙa, Fir'auna ya yi kama-karya a ƙasa, kuma ya kasance daga cikin masu wuce gona da iri.

فَمَاۤ اٰمَنَ لِمُوْسٰۤى اِلَّا ذُرِّيَّةٌ مِّنْ قَوْمِهٖ عَلٰى خَوْفٍ مِّنْ فِرْعَوْنَ وَمَلَا۟ئِهِمْ اَنْ يَّفْتِنَهُمْ ؕ وَاِنَّ فِرْعَوْنَ لَعَالٍ فِي الْاَرْضِ ۚ وَاِنَّهٗ لَمِنَ الْمُسْرِفِيْنَ ۝٨٤

**85.** Kuma Musa ya ce, 'Ya ku mutanena, idan kun ba da gaskiya da Allah, to ku dogara da Shi, idan ku masu miƙa wuya ne.'

وَقَالَ مُوْسٰى يٰقَوْمِ اِنْ كُنْتُمْ اٰمَنْتُمْ بِاللّٰهِ فَعَلَيْهِ تَوَكَّلُوْۤا اِنْ كُنْتُمْ مُّسْلِمِيْنَ ۝٨٥

**86.** Sai suka ce; 'Ga Allah muka dogara. 'Ubangijinmu, kada Ka sanya mu fitina ga mutane azzalumai.

فَقَالُوْا عَلَى اللّٰهِ تَوَكَّلْنَا ۚ رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا فِتْنَةً لِّلْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ۝٨٦

**87.** Kuma Ka tserar da mu don rahamarKa, daga mutane kafirai.

وَنَجِّنَا بِرَحْمَتِكَ مِنَ الْقَوْمِ الْكَٰفِرِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Kuma Mun yi wahayi ga Musa da ɗan'uwansa cewa, 'Ku yi wa mutanenku gidaje a cikin birni, kuma ku sa gidajenku su zama masu fuskantar juna, kuma ku tsai da Salla. Kuma ka yi albishir ga muminai'.

وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰ وَأَخِيهِ أَن تَبَوَّآ
لِقَوْمِكُمَا بِمِصْرَ بُيُوتًا وَاجْعَلُوا
بُيُوتَكُمْ قِبْلَةً وَأَقِيمُوا الصَّلَوٰةَ ۗ
وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٨﴾

**89.** Sai Musa ya ce, 'Ubangijinmu Ka ba Fir'auna da manyan mutanensa ƙasaita da dukiyoyi a rayuwar duniya, Ubangijinmu ga su kuwa suna ɓatar da mutane daga tafarkinKa.' Ubangijinmu Ka shafe dukiyoyinsu, kuma Ka tsaurara zukatansu, kuma ba zasu bada gaskiya ba sai sun ga azaba mai raɗaɗi.

وَقَالَ مُوسَىٰ رَبَّنَآ إِنَّكَ ءَاتَيْتَ فِرْعَوْنَ
وَمَلَأَهُۥ زِينَةً وَأَمْوَٰلًا فِى الْحَيَوٰةِ
الدُّنْيَا ۖ رَبَّنَا لِيُضِلُّوا عَن سَبِيلِكَ ۖ
رَبَّنَا اطْمِسْ عَلَىٰٓ أَمْوَٰلِهِمْ وَاشْدُدْ عَلَىٰ
قُلُوبِهِمْ فَلَا يُؤْمِنُوا حَتَّىٰ يَرَوُا
الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ﴿٨٩﴾

**90.** Allah Ya ce, 'An karɓi addu'arku. To, ku daidaita, kuma kada ku bi tafarkin waɗanda ba su da sani.'

قَالَ قَدْ أُجِيبَت دَّعْوَتُكُمَا
فَاسْتَقِيمَا وَلَا تَتَّبِعَآنِّ سَبِيلَ
الَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٩٠﴾

**91.** Kuma Mun ƙetarar da 'ya'yan Isra'ila kogi, sai Fir'auna da manyan mutanensa suka bi su da niyyar zalinci da shishshigi, sai lokacin da nitsewa cikin ruwa ta riske shi, ya ce, 'Na ba da gaskiya cewa babu wani ubangiji sai Wanda 'Ya'yan Isra'ila suka ba da gaskiya da Shi, kuma ni ina cikin masu miƙa wuya.'

وَجَٰوَزْنَا بِبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ الْبَحْرَ
فَأَتْبَعَهُمْ فِرْعَوْنُ وَجُنُودُهُۥ بَغْيًا
وَعَدْوًا ۖ حَتَّىٰٓ إِذَآ أَدْرَكَهُ الْغَرَقُ قَالَ
ءَامَنتُ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا الَّذِىٓ ءَامَنَتْ
بِهِۦ بَنُوٓا إِسْرَٰٓءِيلَ وَأَنَا۠ مِنَ
الْمُسْلِمِينَ ﴿٩١﴾

**92.** A yanzu! Alhali ka zama mai ƙin biyayya kafin wannan lokaci, kuma ka zama cikin masu ɓarna!

ءَآلْـَٰٔنَ وَقَدْ عَصَيْتَ قَبْلُ وَكُنتَ مِنَ
الْمُفْسِدِينَ ﴿٩٢﴾

**93.** To, yau Za Mu tserar da kai a jikinka kaɗai, don ka zama aya ga na bayanka. Haƙiƙa, yawancin mutane ba sa lura da AyoyinMu.

فَالْيَوْمَ نُنَجِّيكَ بِبَدَنِكَ لِتَكُونَ لِمَنْ
خَلْفَكَ ءَايَةً ۚ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ النَّاسِ
عَنْ ءَايَٰتِنَا لَغَٰفِلُونَ ﴿٩٣﴾ ع ١٠ ١٤

**R.10**

**94.** Haƙiƙa, Mun zaunar da 'Ya'yan Isra'ila kyakkyawan mazauni, kuma

وَلَقَدْ بَوَّأْنَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ مُبَوَّأَ

Mun ba su daɗaɗan abubuwa, kuma ba su yi saɓani ba, sai da sani ya zo masu. Haƙiƙa, Ubangijinka zai yi hukumci tsakaninsu a ranar Kiyama game da abin da suka yi saɓani a kansa.

صِدْقٍ وَّرَزَقْنٰهُمْ مِّنَ الطَّيِّبٰتِ ۚ فَمَا اخْتَلَفُوْا حَتّٰى جَآءَهُمُ الْعِلْمُ ؕ اِنَّ رَبَّكَ يَقْضِيْ بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ فِيْمَا كَانُوْا فِيْهِ يَخْتَلِفُوْنَ ﴿٩٤﴾

**95.** Idan kana cikin kokwanto game da abin da Muka saukar gare ka, to ka tambayi waɗanda ke karanta Littafi a gabaninka. Haƙiƙa gaskiya daga Ubangijinka ta zo maka. To, kada ka zama cikin masu kokwanto.

فَاِنْ كُنْتَ فِيْ شَكٍّ مِّمَّآ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ فَسْـَٔلِ الَّذِيْنَ يَقْرَءُوْنَ الْكِتٰبَ مِنْ قَبْلِكَ ۚ لَقَدْ جَآءَكَ الْحَقُّ مِنْ رَّبِّكَ فَلَا تَكُوْنَنَّ مِنَ الْمُمْتَرِيْنَ ﴿٩٥﴾

**96.** Kuma kada ka zama cikin waɗanda suka ƙaryata Ayoyin Allah, sai ka zama cikin masu taɓewa.

وَلَا تَكُوْنَنَّ مِنَ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ فَتَكُوْنَ مِنَ الْخٰسِرِيْنَ ﴿٩٦﴾

**97.** Haƙiƙa, waɗanda hukuncin Ubangijinka Ya tabbata kansu ba za su ba da gaskiya ba.

اِنَّ الَّذِيْنَ حَقَّتْ عَلَيْهِمْ كَلِمَتُ رَبِّكَ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٩٧﴾

**98.** Koda kowace Aya ta zo musu kuwa, sai sun ga azaba mai raɗaɗi.

وَلَوْ جَآءَتْهُمْ كُلُّ اٰيَةٍ حَتّٰى يَرَوُا الْعَذَابَ الْاَلِيْمَ ﴿٩٨﴾

**99.** Me ya sa babu alƙarya wadda ta ba da gaskiya, don imaninsu ya amfane su, face mutanen Yunusa, yayin da suka ba da gaskiya, Mun yaye masu azabar kunyata a rayuwar duniya, kuma Mun jiyar da su daɗi zuwa wani loƙaci.

فَلَوْلَا كَانَتْ قَرْيَةٌ اٰمَنَتْ فَنَفَعَهَآ اِيْمَانُهَآ اِلَّا قَوْمَ يُوْنُسَ ؕ لَمَّآ اٰمَنُوْا كَشَفْنَا عَنْهُمْ عَذَابَ الْخِزْيِ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَمَتَّعْنٰهُمْ اِلٰى حِيْنٍ ﴿٩٩﴾

**100.** In da Ubangijinka ya so, dukkan waɗanda ke kan doron ƙasa, za su ba da gaskiya gaba ɗaya. To, kai za ka tilasta wa mutane su ba da gaskiya?

وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ لَاٰمَنَ مَنْ فِي الْاَرْضِ كُلُّهُمْ جَمِيْعًا ؕ اَفَاَنْتَ تُكْرِهُ النَّاسَ حَتّٰى يَكُوْنُوْا مُؤْمِنِيْنَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Ba wani mai rai da zai bada gaskiya face da izinin Allah. Kuma Yana ɗora azaba ga mutanen da ba sa hankalta.

وَمَا كَانَ لِنَفْسٍ اَنْ تُؤْمِنَ اِلَّا بِاِذْنِ اللّٰهِ ؕ وَيَجْعَلُ الرِّجْسَ عَلَى الَّذِيْنَ لَا يَعْقِلُوْنَ ﴿١٠١﴾

**102.** Ce, 'Ku yi tsokacin abin da ke cikin sammai da ƙasa. Amma Ayoyi

قُلِ انْظُرُوْا مَاذَا فِي السَّمٰوٰتِ وَ

da gargaɗi ba sa amfanar mutanen da ba za su ba da gaskiya ba.

الْاَرْضِ ؕ وَمَا تُغْنِي الْاٰيٰتُ وَالنُّذُرُ
عَنْ قَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُوْنَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Babu abin da suke jira sai irin ranakun da suka sami waɗanda suka shuɗe gabaninsu. Ce, 'To, ku jira, ni ma ina cikin masu jira tare da ku.'

فَهَلْ يَنْتَظِرُوْنَ اِلَّا مِثْلَ اَيَّامِ الَّذِيْنَ
خَلَوْا مِنْ قَبْلِهِمْ ؕ قُلْ فَانْتَظِرُوْٓا اِنِّيْ
مَعَكُمْ مِّنَ الْمُنْتَظِرِيْنَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Kuma za Mu tserar da ManzanninMu, da waɗanda suka ba da gaskiya. Haka ya zama wajibi a kanMu Mu tserar da masu imani.

ثُمَّ نُنَجِّيْ رُسُلَنَا وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا كَذٰلِكَ ۚ
ع ١١ ١٥ حَقًّا عَلَيْنَا نُنْجِ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٠٤﴾

**R.11**

**105.** Ce, 'Ya ku mutane, idan kuna cikin kokwanto game da addinina, to, ba zan bauta wa waɗanda kuke bauta wa ba a maimakon Allah, amma ina bautawa Allah wanda ke ɗaukar ranku, kuma an umarce ni in zama daga cikin muminai.

قُلْ يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ اِنْ كُنْتُمْ فِيْ شَكٍّ
مِّنْ دِيْنِيْ فَلَآ اَعْبُدُ الَّذِيْنَ تَعْبُدُوْنَ
مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَلٰكِنْ اَعْبُدُ اللّٰهَ
الَّذِيْ يَتَوَفّٰىكُمْ ۖۚ وَاُمِرْتُ اَنْ
اَكُوْنَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٠٥﴾

**106.** Kuma an umarce ni in faɗawa kowa cewa, 'Tsai da fuskarka ga addini, kana mai daidaita, kuma kada ka zama daga cikin masu yiwa Allah tarayya.'

وَاَنْ اَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّيْنِ حَنِيْفًا ۚ
وَلَا تَكُوْنَنَّ مِنَ الْمُشْرِكِيْنَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Kuma banda Allah kada ka kira abinda ba zai amfane ka ba, kuma ba zai cuce ka ba. Idan ka yi haka, to, ka zama daga cikin masu laifi.

وَلَا تَدْعُ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَا يَنْفَعُكَ
وَلَا يَضُرُّكَ ۚ فَاِنْ فَعَلْتَ فَاِنَّكَ اِذًا
مِّنَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Kuma idan Allah ya ɗora maka cuta, babu mai yaye ta sai Shi, kuma idan ya nufe ka da alheri, babu mai juyar da baiwarSa. Yana sa ta tarar da wanda Ya so daga cikin bayinSa. Kuma Shi ne Mai gafara, Mai jinƙai.

وَاِنْ يَّمْسَسْكَ اللّٰهُ بِضُرٍّ فَلَا كَاشِفَ
لَهٗٓ اِلَّا هُوَ ۚ وَاِنْ يُّرِدْكَ بِخَيْرٍ فَلَا رَآدَّ
لِفَضْلِهٖ ؕ يُصِيْبُ بِهٖ مَنْ يَّشَآءُ مِنْ
عِبَادِهٖ ؕ وَهُوَ الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ﴿١٠٨﴾

**109.** Ce, 'Ya ku mutane, haƙiƙa, gaskiya daga Ubangijinku ta zo maku. To, duk wanda ya shiriya zai shiriya ne don amfanin kansa, kuma duk wanda ya ɓata ya ɓata ne don cutar

قُلْ يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ قَدْ جَآءَكُمُ الْحَقُّ
مِنْ رَّبِّكُمْ ۚ فَمَنِ اهْتَدٰى فَاِنَّمَا
يَهْتَدِيْ لِنَفْسِهٖ ۚ وَمَنْ ضَلَّ فَاِنَّمَا

kansa. Amma ni ba mai gadi ne a kanku ba.

يَضِلُّ عَلَيْهَا ۚ وَمَآ أَنَا عَلَيْكُم بِوَكِيلٍ ﴿١٠٩﴾

**110.** Kuma ka bi abin da aka yi maka wahayi, kuma ka yi haƙuri har Allah ya yi hukumci. Kuma Shi ne Fiyayyen masu hukumci

وَاتَّبِعْ مَا يُوحَىٰٓ إِلَيْكَ وَاصْبِرْ حَتَّىٰ
يَحْكُمَ اللَّهُ ۚ وَهُوَ خَيْرُ الْحَاكِمِينَ ﴿١١٠﴾ ع




## SŪRATU HŪD

*(A Makka ta Sauka)*
*(Ayoyinta 124)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Alif Lam Ra.* Wannan Littafi ne, an ƙarfafa Ayoyinsa kuma an bayyana su daga wajen Mai hikima, Masanin komai.

الٓرٰ ۫ كِتٰبٌ اُحْكِمَتْ اٰيٰتُهٗ ثُمَّ
فُصِّلَتْ مِنْ لَّدُنْ حَكِيْمٍ خَبِيْرٍ ٢

**3.** (Yana koyar da cewa) ‘Kada ku bautawa kowa sai Allah.’ Ni, mai gargaɗi ne da albishir gare ku daga wajenSa.

اَلَّا تَعْبُدُوْٓا اِلَّا اللّٰهَ ؕ اِنَّنِيْ لَكُمْ مِّنْهُ
نَذِيْرٌ وَّبَشِيْرٌ ٣

**4.** Kuma ku nemi gafarar Ubangijinku, kuma ku tuba gare Shi. Zai ba ku jin daɗi nagari, zuwa lokaci ƙayyadadde, kuma Zai ba da baiwarSa ga dukkan ma’abucin nagarta. Amma idan kuka juya baya, to ina ji muku tsoron azabar babbar rana.

وَّاَنِ اسْتَغْفِرُوْا رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوْبُوْٓا
اِلَيْهِ يُمَتِّعْكُمْ مَّتَاعًا حَسَنًا اِلٰٓى
اَجَلٍ مُّسَمًّى وَّيُؤْتِ كُلَّ ذِيْ فَضْلٍ
فَضْلَهٗ ؕ وَاِنْ تَوَلَّوْا فَاِنِّيْٓ اَخَافُ
عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ كَبِيْرٍ ٤

**5.** Zuwa ga Allah makomarku take, kuma Shi Mai iko ne bisa komai.

اِلَى اللّٰهِ مَرْجِعُكُمْ ۚ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيْرٌ ٥

**6.** Haƙiƙa, suna rufe ƙirjinsu don su ɓoye mummunan tunaninsu daga gare Shi. To, ai lokacin da suke rufe jikinsu da rigunansu Yana sane da abin da suke ɓoyewa da abin da suke bayyanawa. Haƙiƙa, Shi, Masanin abin da ke cikin zukata ne.

اَلَآ اِنَّهُمْ يَثْنُوْنَ صُدُوْرَهُمْ لِيَسْتَخْفُوْا
مِنْهُ ؕ اَلَا حِيْنَ يَسْتَغْشُوْنَ ثِيَابَهُمْ ۙ
يَعْلَمُ مَا يُسِرُّوْنَ وَمَا يُعْلِنُوْنَ ۚ اِنَّهٗ
عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ٦

---

*2. *Ni ne Allah, Mai ganin komai !*

## JUZU'I NA 12

**7.** Babu wata halitta da ke tafiya ban ƙasa, face arzikinta yana gurin Allah. Kuma ya san mazauninta da makomarta. Dukkan wannan rubuce yake a cikin Littafi mabayyani.

وَمَا مِنْ دَآبَّةٍ فِي الْأَرْضِ إِلَّا عَلَى
اللَّهِ رِزْقُهَا وَيَعْلَمُ مُسْتَقَرَّهَا وَ
مُسْتَوْدَعَهَا ۚ كُلٌّ فِي كِتَابٍ مُبِينٍ ۝٧

**8.** Kuma Shi ne ya halicci sammai da ƙasa, cikin lokatai shida. Kuma gadon sarautarSa ta kasance a kan ruwa yake don Ya jarraba ku wanene a cikinku ya fi aiki nagari. Kuma idan ka ce, 'Haƙiƙa, ku ɗin nan za a tashe ku bayan mutuwa,' waɗanda suka kafirta za su ce. 'Wannan yaudara ce kawai bayyananniya.'

وَهُوَ الَّذِي خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَ الْأَرْضَ
فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ وَّ كَانَ عَرْشُهُ عَلَى الْمَاءِ
لِيَبْلُوَكُمْ أَيُّكُمْ أَحْسَنُ عَمَلًا ۗ وَلَئِنْ
قُلْتَ إِنَّكُمْ مَّبْعُوثُوْنَ مِنْ بَعْدِ الْمَوْتِ
لَيَقُولَنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا إِنْ هٰذَا إِلَّا
سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ۝٨

**9.** Kuma idan Muka jinkirta masu azaba zuwa wani lokaci ƙayyadadde, za su ce, 'Me ya hana ta zuwa?' Haƙiƙa, ranar da za ta zo musu, ba za a juyar da ita ba daga gare su, kuma abin da suka yi wa izgili zai zagaye su.

وَلَئِنْ أَخَّرْنَا عَنْهُمُ الْعَذَابَ إِلٰى أُمَّةٍ
مَّعْدُوْدَةٍ لَّيَقُوْلُنَّ مَا يَحْبِسُهُ ۗ أَلَا يَوْمَ
يَأْتِيْهِمْ لَيْسَ مَصْرُوْفًا عَنْهُمْ وَحَاقَ
بِهِمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ۝٩

**R. 2**

**10.** Duk lokacin da Muka ɗanɗana wa mutum rahama daga gare Mu, sa'annan Muka ɗauke ta daga gare shi, haƙiƙa shi mai yanke ƙauna ne, mai butulci ne.

وَلَئِنْ أَذَقْنَا الْإِنْسَانَ مِنَّا رَحْمَةً ثُمَّ
نَزَعْنٰهَا مِنْهُ ۚ إِنَّهُ لَيَئُوْسٌ كَفُوْرٌ ۝١٠

**11.** Kuma idan Muka ɗanɗana masa jin daɗi bayan wahala ta same shi, zai ce, 'Abubuwan ƙi sun tafi daga gare ni.' Shi mai tsananin murna ne, mai yawan alfahari.

وَلَئِنْ أَذَقْنٰهُ نَعْمَآءَ بَعْدَ ضَرَّآءَ مَسَّتْهُ
لَيَقُوْلَنَّ ذَهَبَ السَّيِّاٰتُ عَنِّيْ ۗ إِنَّهُ
لَفَرِحٌ فَخُوْرٌ ۝١١

**12.** Sai fa waɗanda ke da haƙuri, kuma suna yin ayyuka nagari. Waɗannan za su sami gafara da lada mai girma.

إِلَّا الَّذِيْنَ صَبَرُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ ۗ
أُولٰٓئِكَ لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّ أَجْرٌ كَبِيْرٌ ۝١٢

**13.** Kafirai fata suke ka bar sashin abin da aka aiko maka, kuma ƙirjinka ya ƙuntata da shi, don cewa tasu, 'Me ya

فَلَعَلَّكَ تَارِكٌ بَعْضَ مَا يُوْحٰٓى إِلَيْكَ وَ
ضَآئِقٌ بِهٖ صَدْرُكَ أَنْ يَّقُوْلُوْا لَوْلَا

sa ba a saukar masa da taskar kuɗi ba, ko kuma mala'ika ya zo tare da shi?' Kai mai gargaɗi ne kawai, kuma Allah Shi ne Mai kula da komai.

أُنْزِلَ عَلَيْهِ كَنْزٌ أَوْ جَآءَ مَعَهٗ مَلَكٌ ؕ إِنَّمَآ أَنْتَ نَذِيْرٌ ؕ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ وَّكِيْلٌ ﴿١٣﴾

**14.** Ko cewa suke, 'Shi ya ƙirƙire shi.' Ce, 'To, ku kawo surori goma irin nasa, waɗanda aka ƙirƙiro, kuma banda Allah ku kira duk wanda za ku iya kira, idan ku masu gaskiya ne.'

أَمْ يَقُوْلُوْنَ افْتَرٰىهُ ؕ قُلْ فَأْتُوْا بِعَشْرِ سُوَرٍ مِّثْلِهٖ مُفْتَرَيٰتٍ وَّادْعُوْا مَنِ اسْتَطَعْتُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ إِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿١٤﴾

**15.** Idan ba su karɓi wannan ƙalubalanta ba, to, ku sani cewa an saukar da shine ƙunshe da sanin Allah, kuma babu wani ubangiji sai Shi. Shin za ku miƙa wuya?

فَإِلَّمْ يَسْتَجِيْبُوْا لَكُمْ فَاعْلَمُوْٓا أَنَّمَآ أُنْزِلَ بِعِلْمِ اللّٰهِ وَأَنْ لَّآ إِلٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ فَهَلْ أَنْتُمْ مُّسْلِمُوْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Duk wanda ke buƙatar rayuwar duniya kawai da ado nata, za Mu biya su ayyukansu kaf a cikinta, kuma ba za a tauye musu komai ba.

مَنْ كَانَ يُرِيْدُ الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا وَزِيْنَتَهَا نُوَفِّ إِلَيْهِمْ أَعْمَالَهُمْ فِيْهَا وَهُمْ فِيْهَا لَا يُبْخَسُوْنَ ﴿١٦﴾

**17.** Waɗannan su ne waɗanda ba su da komai a Lahira sai Wuta. Kuma abin da suka aikata a cikin duniya ya ɓaci, kuma duk abin da suka yi ya zama marar amfani.

أُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ لَيْسَ لَهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ إِلَّا النَّارُ ۖ وَحَبِطَ مَا صَنَعُوْا فِيْهَا وَبٰطِلٌ مَّا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Shin wanda ke kan hujja mabayyaniya daga Ubangijinsa, ya zama maƙaryaci, alhali mai ba da shaida daga wajen Allah zai biyo shi, kuma Littafin Musa, mai jagoranci da rahama ya gabace shi? Waɗancan mabiyan Musa na haƙiƙa, sun ba da gaskiya da shi. Duk wanda ya ƙi ba da gaskiya da shi daga cikin ƙungiyoyi, Wuta ce makomarsa. Kai mutum, kada ka zama cikin kokwanto game da shi. Haƙiƙa, shi gaskiya ne daga Ubangijinka, amma mafi yawan mutane ba za su ba da gaskiya ba.

أَفَمَنْ كَانَ عَلٰى بَيِّنَةٍ مِّنْ رَّبِّهٖ وَيَتْلُوْهُ شَاهِدٌ مِّنْهُ وَمِنْ قَبْلِهٖ كِتٰبُ مُوْسٰٓى إِمَامًا وَّرَحْمَةً ؕ أُولٰٓئِكَ يُؤْمِنُوْنَ بِهٖ ؕ وَمَنْ يَّكْفُرْ بِهٖ مِنَ الْأَحْزَابِ فَالنَّارُ مَوْعِدُهٗ ۚ فَلَا تَكُ فِيْ مِرْيَةٍ مِّنْهُ ۗ إِنَّهُ الْحَقُّ مِنْ رَّبِّكَ وَلٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿١٨﴾

**19.** Kuma wanene mafi zalunci kamar wanda ya ƙaga wa Allah ƙarya?

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا ؕ

Waɗannan za a kawo su gaban Ubangijinsu. Masu ba da shaida za su ce, 'Waɗannan ne suka yi wa Ubangijinsu ƙarya.' Haƙiƙa, la'anar Allah ta tabbata kan azzalumai.

أُولَٰٓئِكَ يُعْرَضُونَ عَلَىٰ رَبِّهِمْ وَيَقُولُ الْأَشْهَادُ هَٰٓؤُلَآءِ الَّذِينَ كَذَبُوا عَلَىٰ رَبِّهِمْ ۚ أَلَا لَعْنَةُ اللَّهِ عَلَى الظَّٰلِمِينَ ﴿١٩﴾

**20.** Waɗanda ke kange mutane daga tafarkin Allah, kuma suna neman karkatar da shi, kuma su ba za su ba da gaskiya da Lahira ba.

الَّذِينَ يَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ وَيَبْغُونَهَا عِوَجًا وَهُم بِالْأٓخِرَةِ هُمْ كَٰفِرُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Waɗannan ba za su gajiyar da Allah ba a ban ƙasa, kuma ba za su sami masoya ba bayan Allah. Za a ninninka musu azaba. Ba za su iya ji ba, kuma ba za su iya gani ba.

أُولَٰٓئِكَ لَمْ يَكُونُوا مُعْجِزِينَ فِي الْأَرْضِ وَمَا كَانَ لَهُم مِّن دُونِ اللَّهِ مِنْ أَوْلِيَآءَ ۘ يُضَٰعَفُ لَهُمُ الْعَذَابُ ۚ مَا كَانُوا يَسْتَطِيعُونَ السَّمْعَ وَمَا كَانُوا يُبْصِرُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Waɗannan sune su ka yi asarar rayukansu, kuma ƙagen da suka yi zai ɓace masu.

أُولَٰٓئِكَ الَّذِينَ خَسِرُوٓا أَنفُسَهُمْ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Babu shakka cewa su ne mafiya hasara a Lahira.

لَا جَرَمَ أَنَّهُمْ فِي الْأٓخِرَةِ هُمُ الْأَخْسَرُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Haƙiƙa, waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari, kuma suka ƙasƙantar da kansu ga Ubangijinsu, waɗannan su ne 'yan Aljanna, za su dauwama cikinta.

إِنَّ الَّذِينَ ءَامَنُوا وَعَمِلُوا الصَّٰلِحَٰتِ وَأَخْبَتُوٓا إِلَىٰ رَبِّهِمْ أُولَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ الْجَنَّةِ ۖ هُمْ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Misalin waɗannan ƙungiyoyi biyu ('Yan Wuta da 'Yan Aljanna), kamar makaho ne da kurma, a haɗa su da mai gani da mai ji. Za su zama daidai ga misali? Ba za ku yi la'akari ba?

مَثَلُ الْفَرِيقَيْنِ كَالْأَعْمَىٰ وَالْأَصَمِّ وَالْبَصِيرِ وَالسَّمِيعِ ۚ هَلْ يَسْتَوِيَانِ مَثَلًا ۚ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٢٥﴾ ع

**R. 3**

**26.** Haƙiƙa, Mun aiki Nuhu zuwa ga mutanensa, ya ce, 'Ni mai gargaɗi ne a fili gare ku.'

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِۦٓ إِنِّي لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٢٦﴾

**27.** Kuma kada ku bautawa kowa sai Allah. Ni ina ji muku tsoron azabar rana mai raɗaɗi.

أَن لَّا تَعْبُدُوٓا إِلَّا اللَّهَ ۖ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ أَلِيمٍ ﴿٢٧﴾

**28.** Sai manyan mutane waɗanda suka kafirta daga cikin mutanensa suka ce, 'Ba ma ganinka sai mutum kamarmu, kuma muna ganin ba wasu ke binka ba, sai mutane da ke ƙasa da mu, gani ba tambaya. Ba ma ganin kuna da wani fifiko a kanmu. A'a, mun tabbata ku maƙaryata ne.'

فَقَالَ الْمَلَأُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ قَوْمِهِ مَا نَرَاكَ إِلَّا بَشَرًا مِثْلَنَا وَمَا نَرَاكَ اتَّبَعَكَ إِلَّا الَّذِينَ هُمْ أَرَاذِلُنَا بَادِيَ الرَّأْيِ وَمَا نَرَىٰ لَكُمْ عَلَيْنَا مِنْ فَضْلٍ بَلْ نَظُنُّكُمْ كَاذِبِينَ ٢٨

**29.** Ya ce, 'Ya ku mutanena, ku ba ni labari, idan a kan hujja nake daga Ubangijina, kuma Ya ba ni wata rahama daga wajenSa, amma ta shige muku duhu, ba ku fahimce ta ba, to, tilasta maku ita za mu yi, alhali kuna ƙi?'

قَالَ يَا قَوْمِ أَرَأَيْتُمْ إِنْ كُنْتُ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِنْ رَبِّي وَآتَانِي رَحْمَةً مِنْ عِنْدِهِ فَعُمِّيَتْ عَلَيْكُمْ أَنُلْزِمُكُمُوهَا وَأَنْتُمْ لَهَا كَارِهُونَ ٢٩

**30.** Kuma ya ku mutanena, ban tambayeku dukiya ba a kan wannan abu. Sakamakona yana gurin Allah. Kuma ni ba zan kori waɗanda suka ba da gaskiya ba. Haƙiƙa, za su haɗu da Ubangijinsu. Amma ni ina ganinku wasu mutane ne masu jahilci.

وَيَا قَوْمِ لَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مَالًا إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَى اللَّهِ وَمَا أَنَا بِطَارِدِ الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّهُمْ مُلَاقُو رَبِّهِمْ وَلَٰكِنِّي أَرَاكُمْ قَوْمًا تَجْهَلُونَ ٣٠

**31.** Kuma ya ku mutanena, wanene zai ƙwace ni daga hannun Allah, idan na kore su? Ba za ku yi la'akari ba?

وَيَا قَوْمِ مَنْ يَنْصُرُنِي مِنَ اللَّهِ إِنْ طَرَدْتُهُمْ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ٣١

**32.** Ban ce da ku, taskokin Allah suna gurina ba, ko na san abin da ke ɓoye ba, kuma ban ce ni mala'ika ne ba, kuma waɗannan da idanuwanku ke rainawa, ba zan ce, Allah ba zai ba su alheri ba. Allah ya fi kowa sanin abin da ke cikin zukatansu. Haƙiƙa, idan na yi haka na kasance cikin azzalumai.

وَلَا أَقُولُ لَكُمْ عِنْدِي خَزَائِنُ اللَّهِ وَلَا أَعْلَمُ الْغَيْبَ وَلَا أَقُولُ إِنِّي مَلَكٌ وَلَا أَقُولُ لِلَّذِينَ تَزْدَرِي أَعْيُنُكُمْ لَنْ يُؤْتِيَهُمُ اللَّهُ خَيْرًا اللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا فِي أَنْفُسِهِمْ إِنِّي إِذًا لَمِنَ الظَّالِمِينَ ٣٢

**33.** Suka ce, 'Ya kai Nuhu, haƙiƙa, ka sha jayayya da mu, Kuma ka yawaita jayayya da mu. To, kawo mana abin da kake tsorata mu da shi, idan kana cikin masu gaskiya.'

قَالُوا يَا نُوحُ قَدْ جَادَلْتَنَا فَأَكْثَرْتَ جِدَالَنَا فَأْتِنَا بِمَا تَعِدُنَا إِنْ كُنْتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ٣٣

**34.** Ya ce, 'Allah ne kawai Zai kawo muku shi idan Ya so, kuma ba za ku gajiyar da nufinSa ba.'

قَالَ اِنَّمَا يَاْتِيْكُمْ بِهِ اللّٰهُ اِنْ شَآءَ وَمَآ
اَنْتُمْ بِمُعْجِزِيْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** Nasihata ba za ta amfane ku ba, ko da na nufi yi maku nasiha, matuƙar Allah Ya nufi Ya halakar da ku. Shi ne Ubangijinku, kuma wajenSa za a mai da ku.'

وَلَا يَنْفَعُكُمْ نُصْحِيْٓ اِنْ اَرَدْتُّ اَنْ
اَنْصَحَ لَكُمْ اِنْ كَانَ اللّٰهُ يُرِيْدُ اَنْ
يُّغْوِيَكُمْ ؕ هُوَ رَبُّكُمْ ۟ وَ اِلَيْهِ
تُرْجَعُوْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** Ko cewa suke, 'Ya ƙirƙire shi? 'Ce, 'Idan ni na ƙirƙire shi, laifina yana kaina, kuma babu ruwana da laifukanku.'

اَمْ يَقُوْلُوْنَ افْتَرٰىهُ ؕ قُلْ اِنِ
افْتَرَيْتُهٗ فَعَلَيَّ اِجْرَامِيْ وَاَنَا بَرِيْٓءٌ
ع ١١/٣ مِّمَّا تُجْرِمُوْنَ ﴿٣٦﴾

**R. 4**

**37.** An aiko wa Nuhu cewa, 'Babu wanda zai ba da gaskiya daga cikin mutanenka, sai waɗanda suka riga suka ba da gaskiya, saboda haka kada ka yi baƙin ciki game da abin da suke aikatawa.

وَاُوْحِيَ اِلٰى نُوْحٍ اَنَّهٗ لَنْ يُّؤْمِنَ مِنْ
قَوْمِكَ اِلَّا مَنْ قَدْ اٰمَنَ فَلَا تَبْتَئِسْ
بِمَا كَانُوْا يَفْعَلُوْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** Kuma ka ƙera jirgin ruwa a kan idonMu, kuma bisa ga wahayinMu. Kuma kada ka ce da Ni komai game da waɗanda suka yi zalunci, haƙiƙa, za'a nitsar da su (cikin ruwa).

وَاصْنَعِ الْفُلْكَ بِاَعْيُنِنَا وَوَحْيِنَا وَ
لَا تُخَاطِبْنِيْ فِي الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا ۚ
اِنَّهُمْ مُّغْرَقُوْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** Ya ci gaba da ƙera jirgin ruwa Duk lokacin da manyan mutanensa suka wuce shi, sai su yi masa ba'a. Ya ce, 'Idan kuna yi mana ba'a a yanzu, mu ma za mu muku ba'a nan gaba, kamar yadda kuke yi mana.'

وَيَصْنَعُ الْفُلْكَ ۟ وَكُلَّمَا مَرَّ عَلَيْهِ
مَلَاٌ مِّنْ قَوْمِهٖ سَخِرُوْا مِنْهُ ؕ قَالَ اِنْ
تَسْخَرُوْا مِنَّا فَاِنَّا نَسْخَرُ مِنْكُمْ كَمَا
تَسْخَرُوْنَ ﴿٣٩﴾

**40.** Nan ne zaku san wanda azaba za ta zo masa, ta kunyata shi, kuma azaba mai ɗorewa ta sauka a kansa.

فَسَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ۙ مَنْ يَّاْتِيْهِ عَذَابٌ
يُّخْزِيْهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ عَذَابٌ مُّقِيْمٌ ﴿٤٠﴾

**41.** Sai lokacin da umarninMu ya zo, kuma idon ruwa ya ɓuɓɓugo, Muka ce, 'Daga kowane abu, ɗauki dangi biyu, namiji da mace, kuma

حَتّٰىٓ اِذَا جَآءَ اَمْرُنَا وَفَارَ التَّنُّوْرُ ۙ قُلْنَا
احْمِلْ فِيْهَا مِنْ كُلٍّ زَوْجَيْنِ اثْنَيْنِ وَ
اَهْلَكَ اِلَّا مَنْ سَبَقَ عَلَيْهِ الْقَوْلُ وَمَنْ

ɗauki iyalanka, sai fa wanda ƙaddara ta riga ta fada kansa, kuma ɗauki duk wanda ya ba da gaskiya. Amma babu wanda ya ba da gaskiya da shi, sai kaɗan.'

آمَنَ ۚ وَمَا آمَنَ مَعَهُ إِلَّا قَلِيلٌ ﴿٤١﴾

**42.** Ya ce, 'Ku shiga cikinsa, (jirgin). Da sunan Allah, lokacin tafiyarsa cikin ruwa da lokacin tsayawarsa. Haƙiƙa, Ubangijina Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.'

وَقَالَ ارْكَبُوا فِيهَا بِسْمِ اللَّهِ مَجْرَاهَا
وَمُرْسَاهَا ۚ إِنَّ رَبِّي لَغَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٤٢﴾

**43.** Kuma ya riƙa tafiya cikin ruwa ɗauke da su, bisa raƙumin ruwa kamar tsaunuka. Sai Nuhu ya kira ɗansa, shi kuwa yana can nesa, 'Ya kai ɗana, shigo tare da mu, kada ka zama tare da kafirai.'

وَهِيَ تَجْرِي بِهِمْ فِي مَوْجٍ كَالْجِبَالِ وَ
نَادَىٰ نُوحٌ ابْنَهُ وَكَانَ فِي مَعْزِلٍ
يَا بُنَيَّ ارْكَب مَّعَنَا وَلَا تَكُن مَّعَ
الْكَافِرِينَ ﴿٤٣﴾

**44.** Ya ce, 'Zan fake da wani dutse da zai kare ni daga ruwa.' Nuhu ya ce, 'A yau babu wani abu mai karewa daga umarnin Allah, sai wanda ya yi wa jinƙai.' Sai raƙumin ruwa ya shiga tsakaninsu, sai ya zama cikin waɗanda aka nitsar a ruwa.

قَالَ سَآوِي إِلَىٰ جَبَلٍ يَعْصِمُنِي مِنَ
الْمَاءِ ۚ قَالَ لَا عَاصِمَ الْيَوْمَ مِنْ أَمْرِ
اللَّهِ إِلَّا مَن رَّحِمَ ۚ وَحَالَ بَيْنَهُمَا
الْمَوْجُ فَكَانَ مِنَ الْمُغْرَقِينَ ﴿٤٤﴾

**45.** Kuma aka ce, 'Ke ƙasa, haɗiye ruwanki, ke kuma samaniya, daina zubar da ruwa, sai aka janye ruwa, kuma aka yi komai aka gama. Kuma jirgin ya zo ya tsaya bisa (dutsin) Aljudi, kuma aka ce, 'Nisanta daga rahamar Allah ta fada kan mutane masu laifi.'

وَقِيلَ يَا أَرْضُ ابْلَعِي مَاءَكِ وَيَا سَمَاءُ
أَقْلِعِي وَغِيضَ الْمَاءُ وَقُضِيَ الْأَمْرُ وَ
اسْتَوَتْ عَلَى الْجُودِيِّ ۖ وَقِيلَ بُعْدًا
لِّلْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** Sai Nuhu ya kira Ubangijinsa,ya ce, 'Ya Ubangijina, haƙiƙa, ɗana yana cikin iyalaina, kuma alƙawarinKa gaskiya ne. Kuma Kai ne mafi gaskiyar masu hukumci.

وَنَادَىٰ نُوحٌ رَّبَّهُ فَقَالَ رَبِّ إِنَّ ابْنِي مِنْ
أَهْلِي وَإِنَّ وَعْدَكَ الْحَقُّ وَأَنتَ أَحْكَمُ
الْحَاكِمِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** Allah ya ce, 'Ya kai Nuhu, shi ba cikin iyalanka yake ba, don shi ba mutum nagari bane. To, kada ka tambaye Ni game da abin da ba ka da

قَالَ يَا نُوحُ إِنَّهُ لَيْسَ مِنْ أَهْلِكَ ۖ إِنَّهُ
عَمَلٌ غَيْرُ صَالِحٍ ۖ فَلَا تَسْأَلْنِ مَا لَيْسَ
لَكَ بِهِ عِلْمٌ ۖ إِنِّي أَعِظُكَ أَن تَكُونَ

sani a kansa. Ni Ina yi maka gargaɗi, don kada ka zama daga cikin jahilai.'

مِنَ الْجٰهِلِيْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Nuhu ya ce, 'Ubangijina, ina roƙonKa Ka kiyayeni kar in tambaye Ka abinda ba ni da wani sani a kansa. Idan ba Ka yafe mini ba, kuma Ka yi mini rahama zan kasance cikin masu taɓewa.'

قَالَ رَبِّ اِنِّيْٓ اَعُوْذُ بِكَ اَنْ اَسْـَٔلَكَ مَا لَيْسَ لِيْ بِهٖ عِلْمٌ ۗ وَاِلَّا تَغْفِرْ لِيْ وَتَرْحَمْنِيْٓ اَكُنْ مِّنَ الْخٰسِرِيْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Aka ce, 'Ya kai Nuhu, sauka lafiya daga wajenMu, tare da tarin albarka gare ka, kuma ga waɗansu mutanen da za a haifa daga zuriyar waɗanda ke tare da kai. Kuma waɗansu mutanen za su zo, waɗanda za Mu ba jin daɗi, sa'annan azaba mai raɗaɗi daga wajenMu ta faɗa musu.

قِيْلَ يٰنُوْحُ اهْبِطْ بِسَلٰمٍ مِّنَّا وَبَرَكٰتٍ عَلَيْكَ وَعَلٰٓى اُمَمٍ مِّمَّنْ مَّعَكَ ۗ وَاُمَمٌ سَنُمَتِّعُهُمْ ثُمَّ يَمَسُّهُمْ مِّنَّا عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿٤٩﴾

**50.** Waɗannan suna daga labaran ɓoye, da Mukayi maka wahayinsu. Ba ka sansu ba, kai ko mutanenka kafin wannan. To, yi haƙuri, haƙiƙa, kyakkyawan ƙarshe yana ga masu tsoron Allah.

تِلْكَ مِنْ اَنْۢبَآءِ الْغَيْبِ نُوْحِيْهَآ اِلَيْكَ ۚ مَا كُنْتَ تَعْلَمُهَآ اَنْتَ وَلَا قَوْمُكَ مِنْ قَبْلِ هٰذَا ۛ فَاصْبِرْ ۛ اِنَّ الْعَاقِبَةَ لِلْمُتَّقِيْنَ ﴿٥٠﴾

**R. 5**

**51.** Zuwa ga Adawa kuwa, Mun aiki ɗan'uwansu Hudu. Ya ce, "Ya ku mutanena, ku bautawa Allah, ba ku da wani ubangiji sai Shi. Babu abin da kuke sai ƙage.

وَاِلٰى عَادٍ اَخَاهُمْ هُوْدًا ۗ قَالَ يٰقَوْمِ اعْبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمْ مِّنْ اِلٰهٍ غَيْرُهٗ ۗ اِنْ اَنْتُمْ اِلَّا مُفْتَرُوْنَ ﴿٥١﴾

**52.** 'Ya ku mutanena, ban roƙe ku wata lada ba a kan wannan abu. Lada na yana gurin Wanda ya halicce ni. Ba za ku fahimta ba?

يٰقَوْمِ لَآ اَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ اَجْرًا ۗ اِنْ اَجْرِيَ اِلَّا عَلَى الَّذِيْ فَطَرَنِيْ ۗ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿٥٢﴾

**53.** 'Ya ku mutanena, ku nemi gafarar Ubangijinku, kuma ku tuba gare Shi, Zai aiko girgije gareku mai kwararo ruwa, kuma Ya ƙara maku ƙarfi kan ƙarfin da kuke da shi. Kada ku juya baya kuna masu aikata laifi."

وَيٰقَوْمِ اسْتَغْفِرُوْا رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوْبُوْٓا اِلَيْهِ يُرْسِلِ السَّمَآءَ عَلَيْكُمْ مِّدْرَارًا وَّيَزِدْكُمْ قُوَّةً اِلٰى قُوَّتِكُمْ وَلَا تَتَوَلَّوْا مُجْرِمِيْنَ ﴿٥٣﴾

**54.** Suka ce, "Ya kai Hudu, ba ka kawo mana wata hujja bayyananniya ba, kuma mu ba za mu bar gumakanmu ba don kawai irin wannan magana taka, kuma ba za mu ba da gaskiya da kai ba.

قَالُوا يَا هُودُ مَا جِئْتَنَا بِبَيِّنَةٍ وَمَا
نَحْنُ بِتَارِكِي آلِهَتِنَا عَن قَوْلِكَ وَ
مَا نَحْنُ لَكَ بِمُؤْمِنِينَ ٥٤

**55.** 'Babu abin da za mu faɗa, sai wataƙila wasu gumakanmu ne suka taɓe ka. Ya ce, 'Ina shaida wa Allah, kuma ku shaida cewa, na kuɓuta da tarayyar da kuke-

إِن نَّقُولُ إِلَّا اعْتَرَاكَ بَعْضُ آلِهَتِنَا
بِسُوءٍ ۗ قَالَ إِنِّي أُشْهِدُ اللَّهَ وَاشْهَدُوا
أَنِّي بَرِيءٌ مِّمَّا تُشْرِكُونَ ٥٥

**56.** 'MaSa da wani. To, ku ƙulla mini makirci gaba ɗayanku, kuma kada ku saurara mini.

مِن دُونِهِ ۖ فَكِيدُونِي جَمِيعًا ثُمَّ لَا
تُنظِرُونِ ٥٦

**57.** 'Ni na dogara da Allah. Ubangijina kuma Ubangijinku. Babu wata dabba mai yawo ban ƙasa face Shi ne damƙe da akalarta. Haƙiƙa, Ubangijina kan tafarki madaidaici yake (na taimakon masu dogara da Shi).

إِنِّي تَوَكَّلْتُ عَلَى اللَّهِ رَبِّي وَرَبِّكُم ۚ مَّا
مِن دَابَّةٍ إِلَّا هُوَ آخِذٌ بِنَاصِيَتِهَا ۚ إِنَّ
رَبِّي عَلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٥٧

**58.** 'Idan kuka juya baya, to, haƙiƙa, na isar maku da abin da aka aiko da shi zuwa gare ku. Kuma Ubangijina zai sa wasu mutanen su maye gurbinku, kuma ba za ku cuce Shi da komai ba. Haƙiƙa, Ubangijina Mai kiyaye komai ne."

فَإِن تَوَلَّوْا فَقَدْ أَبْلَغْتُكُم مَّا
أُرْسِلْتُ بِهِ إِلَيْكُمْ ۚ وَيَسْتَخْلِفُ
رَبِّي قَوْمًا غَيْرَكُمْ وَلَا تَضُرُّونَهُ شَيْئًا ۚ
إِنَّ رَبِّي عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ حَفِيظٌ ٥٨

**59.** Yayin da umarninMu ya zo, Mun tserar da Hudu da waɗanda suka ba da gaskiya tare da shi, saboda jinƙai daga gare Mu. Kuma Mun tserar da su daga mummunar azaba.

وَلَمَّا جَاءَ أَمْرُنَا نَجَّيْنَا هُودًا وَالَّذِينَ
آمَنُوا مَعَهُ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَنَجَّيْنَاهُم
مِّنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ٥٩

**60.** Adawa ke nan. Sun musunta Ayoyin Ubangijinsu, kuma sun saɓawa ManzanninSa, kuma sun bi dukkan mai girman kai, maƙiyin gaskiya.

وَتِلْكَ عَادٌ ۖ جَحَدُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ
وَعَصَوْا رُسُلَهُ وَاتَّبَعُوا أَمْرَ كُلِّ
جَبَّارٍ عَنِيدٍ ٦٠

**61.** Kuma an bi su da la'ana a wannan duniya, haka ma a Lahira. Haƙiƙa, Adawa sun butulce wa Ubangijinsu. Nisa daga rahama ya tabbata ga Adawa mutanen Hudu.

وَاُتْبِعُوْا فِيْ هٰذِهِ الدُّنْيَا لَعْنَةً وَّ
يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ؕ اَلَآ اِنَّ عَادًا كَفَرُوْا
رَبَّهُمْ ؕ اَلَا بُعْدًا لِّعَادٍ قَوْمِ هُوْدٍ ﴿٦١﴾

**R. 6**

**62.** Zuwa ga Samudawa kuwa, Mun aiki ɗan'uwansu Salihu. Ya ce, 'Ya ku mutanena, ku bauta wa Allah, ba ku da wani ubangiji sai Shi. Shi ne ya tashe ku daga ƙasa, kuma ya zaunar da ku cikinta. To, ku nemi gafara taSa kuma ku tuba gare Shi. Haƙiƙa, Ubangijina a kusa yake, Mai karɓar addu'a ne.'

وَاِلٰى ثَمُوْدَ اَخَاهُمْ صٰلِحًا ۘ قَالَ يٰقَوْمِ
اعْبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمْ مِّنْ اِلٰهٍ غَيْرُهٗ ؕ
هُوَ اَنْشَاَكُمْ مِّنَ الْاَرْضِ وَاسْتَعْمَرَكُمْ
فِيْهَا فَاسْتَغْفِرُوْهُ ثُمَّ تُوْبُوْٓا اِلَيْهِ ؕ
اِنَّ رَبِّيْ قَرِيْبٌ مُّجِيْبٌ ﴿٦٢﴾

**63.** Suka ce, 'Ya kai Salihu, ka kasance wanda muke ji da shi cikinmu kafin wannan. Yaya za ka hana mu bauta wa abin da iyayenmu ke bauta wa? Mu muna cikin kokwanto mai zurfi game da abin da kake kiranmu zuwa gare shi.'_

قَالُوْا يٰصٰلِحُ قَدْ كُنْتَ فِيْنَا مَرْجُوًّا
قَبْلَ هٰذَآ اَتَنْهٰىنَآ اَنْ نَّعْبُدَ مَا يَعْبُدُ
اٰبَآؤُنَا وَاِنَّنَا لَفِيْ شَكٍّ مِّمَّا تَدْعُوْنَآ
اِلَيْهِ مُرِيْبٍ ﴿٦٣﴾

**64.** Ya ce, 'Ya ku mutanena, ku ba ni labari, idan akan hujja nake daga Ubangijina, kuma ya ba ni rahama daga wajenSa. Wanene zai ƙwace ni daga hannun Allah, idan na saɓa maSa? Babu abin da zaku daɗe ni da shi sai taɓewa.

قَالَ يٰقَوْمِ اَرَءَيْتُمْ اِنْ كُنْتُ عَلٰى بَيِّنَةٍ
مِّنْ رَّبِّيْ وَاٰتٰىنِيْ مِنْهُ رَحْمَةً فَمَنْ
يَّنْصُرُنِيْ مِنَ اللّٰهِ اِنْ عَصَيْتُهٗ ۫ فَمَا
تَزِيْدُوْنَنِيْ غَيْرَ تَخْسِيْرٍ ﴿٦٤﴾

**65.** Kuma ya ku mutanena, wannan taguwar Allah ce, Aya ce gare ku, to, ku bar ta ta ci ciyayi cikin ƙasar Allah, amma kada ku cuce ta, sai azaba makusanciya ta damƙe ku.

وَيٰقَوْمِ هٰذِهٖ نَاقَةُ اللّٰهِ لَكُمْ اٰيَةً
فَذَرُوْهَا تَاْكُلْ فِيْٓ اَرْضِ اللّٰهِ وَلَا
تَمَسُّوْهَا بِسُوْٓءٍ فَيَاْخُذَكُمْ عَذَابٌ
قَرِيْبٌ ﴿٦٥﴾

**66.** Sai suka soke ta, ya ce, 'To, ku ji daɗi a gidajenku zuwa kwana uku. Wannan alƙawari ne, ba abin ƙaryatawa ba.'

فَعَقَرُوْهَا فَقَالَ تَمَتَّعُوْا فِيْ دَارِكُمْ
ثَلٰثَةَ اَيَّامٍ ؕ ذٰلِكَ وَعْدٌ غَيْرُ
مَكْذُوْبٍ ﴿٦٦﴾

**67.** Yayin da umarninMu ya zo, Mun tserar da Salihu da waɗanda suka ba

فَلَمَّا جَآءَ اَمْرُنَا نَجَّيْنَا صٰلِحًا وَّ

da gaskiya tare da shi, saboda jinƙai daga wajenMu. Kuma Mun tserar da su daga wulaƙancin wannan rana. Haƙiƙa, Ubangijinka Shi ne Mai ƙarfi, Mabuwayi.

الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَعَهٗ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَمِنْ
خِزْيِ يَوْمِئِذٍ ؕ اِنَّ رَبَّكَ هُوَ الْقَوِيُّ
الْعَزِيْزُ ﴿٦٧﴾

**68.** Sai azaba ta damƙi waɗanda suka yi laifi, suka wayi gari guggurfane cikin gidajensu.

وَاَخَذَ الَّذِيْنَ ظَلَمُوا الصَّيْحَةُ
فَاَصْبَحُوْا فِيْ دِيَارِهِمْ جٰثِمِيْنَ ﴿٦٨﴾

**69.** Kamar ba su taɓa zama cikinta ba. Haƙiƙa, Samudawa sun kafirce wa Ubangijinsu. Nisanta daga rahama ta tabbata ga Samudawa.

كَاَنْ لَّمْ يَغْنَوْا فِيْهَا ؕ اَلَآ اِنَّ ثَمُوْدَاۡ
كَفَرُوْا رَبَّهُمْ ؕ اَلَا بُعْدًا لِّثَمُوْدَ ﴿٦٩﴾ ع

**R. 7**

**70.** Haƙiƙa, ManzanninMu sun zo wa Ibrahim da bishara. Suka ce,'Zamanka lafiya,' ya ce, 'Maraba da ku.' Bai daɗe ba, sai ya kawo soyayyen naman maraƙi.

وَلَقَدْ جَآءَتْ رُسُلُنَآ اِبْرٰهِيْمَ
بِالْبُشْرٰى قَالُوْا سَلٰمًا ؕ قَالَ سَلٰمٌ
فَمَا لَبِثَ اَنْ جَآءَ بِعِجْلٍ حَنِيْذٍ ﴿٧٠﴾

**71.** Yayin da ya ga hannuwansu ba sa taɓa abin da ya kawo, sai ya rasa gane manufarsu, kuma ya ji tsoronsu. Suka ce, 'Kada ka ji tsoro. Mu an aiko mu ne zuwa ga mutanen Luɗu.'

فَلَمَّا رَاٰۤ اَيْدِيَهُمْ لَا تَصِلُ اِلَيْهِ
نَكِرَهُمْ وَاَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيْفَةً ؕ قَالُوْا
لَا تَخَفْ اِنَّاۤ اُرْسِلْنَاۤ اِلٰى قَوْمِ لُوْطٍ ﴿٧١﴾

**72.** Matarsa na tsaye ita ma sai ta tsorata. Sai Muka yi mata albishir da samun haihuwar Ishaƙa, kuma bayan Ishaƙa, Yaƙubu zai biyo baya.

وَامْرَاَتُهٗ قَآئِمَةٌ فَضَحِكَتْ فَبَشَّرْنٰهَا
بِاِسْحٰقَ ۙ وَمِنْ وَّرَآءِ اِسْحٰقَ يَعْقُوْبَ ﴿٧٢﴾

**73.** Ta ce, 'Kaicona, ashe zan haifu, ga ni na tsufa, kuma ga mijina ya tsufa? Haƙiƙa, wannan abu ne mai ban mamaki.'

قَالَتْ يٰوَيْلَتٰۤى ءَاَلِدُ وَاَنَا عَجُوْزٌ وَّهٰذَا
بَعْلِيْ شَيْخًا ؕ اِنَّ هٰذَا لَشَيْءٌ عَجِيْبٌ ﴿٧٣﴾

**74.** Suka ce, 'Kya yi mamakin hukumcin Allah? Rahamar Allah da tarin albarka taSa su tabbata gare ku, mutanen wannan gida. Haƙiƙa, Shi, Abin yabo ne, Mai girma ne.

قَالُوْۤا اَتَعْجَبِيْنَ مِنْ اَمْرِ اللّٰهِ رَحْمَتُ
اللّٰهِ وَبَرَكٰتُهٗ عَلَيْكُمْ اَهْلَ الْبَيْتِ ؕ
اِنَّهٗ حَمِيْدٌ مَّجِيْدٌ ﴿٧٤﴾

**75.** Yayin da tsoro ya rabu da Ibrahima, kuma albishir ya zo masa, sai ya shiga godonMu game da mutanen Luɗu.

فَلَمَّا ذَهَبَ عَنْ إِبْرَاهِيمَ الرَّوْعُ وَجَاءَتْهُ الْبُشْرَىٰ يُجَادِلُنَا فِي قَوْمِ لُوطٍ ٧٥

**76.** Haƙiƙa, Ibrahima mai tausayi ne, mai sanyin hali ne, mai komawa ga Allah ne.

إِنَّ إِبْرَاهِيمَ لَحَلِيمٌ أَوَّاهٌ مُنِيبٌ ٧٦

**77.** Ya kai Ibrahima, daina wannan. Haƙiƙa, hukumcin Ubangijinka ya zo. Su kam azaba wadda ba za a juyar da ita ba, ta zo musu.'

يَا إِبْرَاهِيمُ أَعْرِضْ عَنْ هَٰذَا ۖ إِنَّهُ قَدْ جَاءَ أَمْرُ رَبِّكَ ۖ وَإِنَّهُمْ آتِيهِمْ عَذَابٌ غَيْرُ مَرْدُودٍ ٧٧

**78.** Yayin da JakadunMu suka je wajen Luɗu sai ya yi baƙin ciki da zuwansu, kuma ya ƙuntata da su, ya ce, 'Wannan rana ce mai tsanani.'

وَلَمَّا جَاءَتْ رُسُلُنَا لُوطًا سِيءَ بِهِمْ وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَقَالَ هَٰذَا يَوْمٌ عَصِيبٌ ٧٨

**79.** Sai mutanensa suka je wajensa a guje, a da kuwa sun kasance suna aikata munanan abubuwa. Ya ce, 'Ya ku mutanena, ga 'ya'yana mata, sun fi zama masu tsarki dangane da ku. Ku tsoraci Allah, kada ku kunyata ni game da baƙina. Shin a cikinku babu mutum shiryayye?'

وَجَاءَهُ قَوْمُهُ يُهْرَعُونَ إِلَيْهِ وَمِنْ قَبْلُ كَانُوا يَعْمَلُونَ السَّيِّئَاتِ ۚ قَالَ يَا قَوْمِ هَٰؤُلَاءِ بَنَاتِي هُنَّ أَطْهَرُ لَكُمْ ۖ فَاتَّقُوا اللَّهَ وَلَا تُخْزُونِ فِي ضَيْفِي ۖ أَلَيْسَ مِنْكُمْ رَجُلٌ رَشِيدٌ ٧٩

**80.** Suka ce, 'Ka sani sarai ba mu da wata buƙata game da 'ya'yanka mata. Kuma ka san abin da muke nufi.'

قَالُوا لَقَدْ عَلِمْتَ مَا لَنَا فِي بَنَاتِكَ مِنْ حَقٍّ وَإِنَّكَ لَتَعْلَمُ مَا نُرِيدُ ٨٠

**81.** Ya ce, 'Ina ma ina da ƙarfin tunkararku, ko kuma na fake a wata shiyya faffaɗa.'

قَالَ لَوْ أَنَّ لِي بِكُمْ قُوَّةً أَوْ آوِي إِلَىٰ رُكْنٍ شَدِيدٍ ٨١

**82.** (Manzannin) suka ce, 'Ya kai Luɗu, mu Manzannin Ubangijinka ne. Ba za su tarar da kai ba. Tafi tare da iyalanka cikin yankin dare, kada ɗayanku ya waiwaya baya, sai fa matarka, abin da zai same su zai same ta. Asuba ce lokacin da aka yi alƙawarin kifar da su. Asubar ma ba ta kusa ba?

قَالُوا يَا لُوطُ إِنَّا رُسُلُ رَبِّكَ لَنْ يَصِلُوا إِلَيْكَ ۖ فَأَسْرِ بِأَهْلِكَ بِقِطْعٍ مِنَ اللَّيْلِ وَلَا يَلْتَفِتْ مِنْكُمْ أَحَدٌ إِلَّا امْرَأَتَكَ ۖ إِنَّهُ مُصِيبُهَا مَا أَصَابَهُمْ ۚ إِنَّ مَوْعِدَهُمُ الصُّبْحُ ۚ أَلَيْسَ الصُّبْحُ بِقَرِيبٍ ٨٢

**83.** Yayin da hukumcinMu ya zo, Mun mai da saman garin ya koma ƙasa, kuma Mun yi masa ruwan dutsen narkakken yumɓu tsibi - tsibi.

فَلَمَّا جَآءَ اَمْرُنَا جَعَلْنَا عَالِيَهَا سَافِلَهَا وَاَمْطَرْنَا عَلَيْهَا حِجَارَةً مِّنْ سِجِّيْلٍ ۙ مَّنْضُوْدٍ ﴿٨٣﴾

**84.** Ɗauke da alama, kan hukumcin Ubangijinka. Irin wannan azabar ba nesa take ba da masu laifin wannan lokaci.

مُّسَوَّمَةً عِنْدَ رَبِّكَ ؕ وَمَا هِيَ مِنَ الظّٰلِمِيْنَ بِبَعِيْدٍ ﴿٨٤﴾ ع النصف

**R. 8**

**85.** Zuwa Madyana kuwa, Mun aiki ɗan'uwansu Shu'aibu. Ya ce, 'Ya ku mutanena, ku bautawa Allah, ba ku da wani ubangiji sai Shi. Kuma kada ku tauye mudu da ma'auni. Ni ina ganinku cikin jin daɗi, amma ina ji muku tsoron azabar rana mai rusawa.'

وَاِلٰى مَدْيَنَ اَخَاهُمْ شُعَيْبًا ؕ قَالَ يٰقَوْمِ اعْبُدُوا اللّٰهَ مَا لَكُمْ مِّنْ اِلٰهٍ غَيْرُهٗ ؕ وَلَا تَنْقُصُوا الْمِكْيَالَ وَالْمِيْزَانَ اِنِّيْۤ اَرٰىكُمْ بِخَيْرٍ وَّاِنِّيْۤ اَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ مُّحِيْطٍ ﴿٨٥﴾

**86.** Kuma ya ku mutanena, ku cika mudu da ma'auni da adalci, kuma kada ku tauye wa mutane haƙƙinsu, kuma kada ku baza ɓarna a ban ƙasa; kuna jawo fitina.

وَيٰقَوْمِ اَوْفُوا الْمِكْيَالَ وَالْمِيْزَانَ بِالْقِسْطِ وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ اَشْيَآءَهُمْ وَلَا تَعْثَوْا فِي الْاَرْضِ مُفْسِدِيْنَ ﴿٨٦﴾

**87.** Sauran abin da Allah ya baku ya fiye maku, idan ku masu imani ne. Kuma ni ba mai gadinku ne ba.

بَقِيَّتُ اللّٰهِ خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ۚ وَمَاۤ اَنَا عَلَيْكُمْ بِحَفِيْظٍ ﴿٨٧﴾

**88.** Suka ce, 'Ya kai Shu'aibu, Sallar da kake yi ta umarce ka mu bar abin da iyayenmu ke bautawa, kuma kada mu yi abin da muka so cikin dukiyoyinmu. Haƙiƙa, kai mutum ne mai basira shiryayye.'

قَالُوْا يٰشُعَيْبُ اَصَلٰوتُكَ تَاْمُرُكَ اَنْ نَّتْرُكَ مَا يَعْبُدُ اٰبَآؤُنَاۤ اَوْ اَنْ نَّفْعَلَ فِيْۤ اَمْوَالِنَا مَا نَشٰٓؤُا ؕ اِنَّكَ لَاَنْتَ الْحَلِيْمُ الرَّشِيْدُ ﴿٨٨﴾

**89.** Ya ce, 'Ya ku mutanena, ku ba ni labari, idan na kasance a kan hujja daga Ubangijina, kuma Ya ba ni arziƙi nagari daga gare Shi, (wace amsa za ku ba Shi). Kuma ba na nufin in saɓa muku bisa abin da nake hana ku aikatawa. Babu abin da nake nufi banda gyara, iya ikona. Kuma bani da ikon iyar da kome sai da yardar Allah.

قَالَ يٰقَوْمِ اَرَءَيْتُمْ اِنْ كُنْتُ عَلٰى بَيِّنَةٍ مِّنْ رَّبِّيْ وَرَزَقَنِيْ مِنْهُ رِزْقًا حَسَنًا ؕ وَمَاۤ اُرِيْدُ اَنْ اُخَالِفَكُمْ اِلٰى مَاۤ اَنْهٰىكُمْ عَنْهُ ؕ اِنْ اُرِيْدُ اِلَّا الْاِصْلَاحَ مَا اسْتَطَعْتُ ؕ وَمَا تَوْفِيْقِيْۤ اِلَّا بِاللّٰهِ ؕ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَاِلَيْهِ اُنِيْبُ ﴿٨٩﴾

Na dogara gareShi, kuma gareShi makoma take.

**90.** Ya ku mutanena, kada gaba da ni ta jawo muku irin abin da ya sami mutanen Nuhu ko mutanen Hudu ko mutanen Salihu, kuma mutanen Luɗu ba nesa da ku suke ba.

وَيٰقَوْمِ لَا يَجْرِمَنَّكُمْ شِقَاقِيْٓ اَنْ
يُّصِيْبَكُمْ مِّثْلُ مَآ اَصَابَ قَوْمَ نُوْحٍ
اَوْ قَوْمَ هُوْدٍ اَوْ قَوْمَ صٰلِحٍ ؕ وَمَا قَوْمُ
لُوْطٍ مِّنْكُمْ بِبَعِيْدٍ ﴿٩٠﴾

**91.** Kuma ku nemi gafarar Ubangijinku, kuma ku tuba gare Shi. Haƙiƙa, Ubangijina Mai jinƙai ne, Mai nuna soyayya ne.

وَاسْتَغْفِرُوْا رَبَّكُمْ ثُمَّ تُوْبُوْٓا اِلَيْهِ ؕ
اِنَّ رَبِّيْ رَحِيْمٌ وَّدُوْدٌ ﴿٩١﴾

**92.** Suka ce, 'Ya kai Shu'aibu, ba ma fahimtar yawancin abin da kake faɗa. Ganinka muke marar ƙarfi a cikinmu. Ba don jama'arka ba, sai mu jejjefe ka, kuma kai ba wani mai babban matsayi ne ba a cikinmu.'

قَالُوْا يٰشُعَيْبُ مَا نَفْقَهُ كَثِيْرًا مِّمَّا
تَقُوْلُ وَاِنَّا لَنَرٰىكَ فِيْنَا ضَعِيْفًا ۚ وَلَوْ
لَا رَهْطُكَ لَرَجَمْنٰكَ ؗ وَمَآ اَنْتَ عَلَيْنَا
بِعَزِيْزٍ ﴿٩٢﴾

**93.** Ya ce, 'Ya ku mutanena, wato ƙabilata sun fi girma a idonku fiye da Allah? Kuma kun ɗauke Shi bayan bayanku abin jefarwa? Haƙiƙa, Ubangijina ya zagaye abin da kuke aikatawa.'

قَالَ يٰقَوْمِ اَرَهْطِيْٓ اَعَزُّ عَلَيْكُمْ مِّنَ اللّٰهِ ؕ
وَاتَّخَذْتُمُوْهُ وَرَآءَكُمْ ظِهْرِيًّا ؕ اِنَّ رَبِّيْ
بِمَا تَعْمَلُوْنَ مُحِيْطٌ ﴿٩٣﴾

**94.** Kuma ya ku mutane na, ku yi duk iyawarku, ni ma ina yi. Za ku san wanda azaba za ta zo masa ta kunyata shi, kuma da wanda ke maƙaryaci. Kuma ku jira, ni ma ina jira tare da ku.

وَيٰقَوْمِ اعْمَلُوْا عَلٰى مَكَانَتِكُمْ اِنِّيْ
عَامِلٌ ؕ سَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ۙ مَنْ يَّاْتِيْهِ
عَذَابٌ يُّخْزِيْهِ وَمَنْ هُوَ كَاذِبٌ ؕ
وَارْتَقِبُوْٓا اِنِّيْ مَعَكُمْ رَقِيْبٌ ﴿٩٤﴾

**95.** Yayin da hukumcinMu ya zo, Mun tserar da Shu'aibu da waɗanda suka ba da gaskiya tare da shi, saboda jinƙai daga wajenMu. Kuma azaba ta damƙi waɗanda suka yi laifi, sai suka wayi gari a gurfane cikin gidajensu.

وَلَمَّا جَآءَ اَمْرُنَا نَجَّيْنَا شُعَيْبًا وَّ
الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَعَهٗ بِرَحْمَةٍ مِّنَّا وَ
اَخَذَتِ الَّذِيْنَ ظَلَمُوا الصَّيْحَةُ
فَاَصْبَحُوْا فِيْ دِيَارِهِمْ جٰثِمِيْنَ ﴿٩٥﴾

**96.** Kamar ba su taɓa zama cikinsu ba. Halaka ta tabbata ga Madyana, kamar yadda Samudawa suka halaka.

كَاَنْ لَّمْ يَغْنَوْا فِيْهَا ؕ اَلَا بُعْدًا
لِّمَدْيَنَ كَمَا بَعِدَتْ ثَمُوْدُ ﴿٩٦﴾ ع

**R. 9**

**97.** Haƙiƙa, Mun aiki Musa da AyoyinMu, kuma da hujja bayyananniya.

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَا مُوْسٰى بِاٰيٰتِنَا وَسُلْطٰنٍ
مُّبِيْنٍ ﴿٩٧﴾

**98.** Zuwa ga Fir'auna da manyan mutanensa, sai suka bi umarnin Fir'auna, umarnin Fir'auna kuwa ba na shiriya ne ba.

اِلٰى فِرْعَوْنَ وَمَلَا۟ئِهٖ فَاتَّبَعُوْٓا اَمْرَ
فِرْعَوْنَ ۚ وَمَآ اَمْرُ فِرْعَوْنَ بِرَشِيْدٍ ﴿٩٨﴾

**99.** Zai shiga gaban mutanensa ranar Kiyama. Ya gangara da su Wuta. Magangarar da za a gangara ta munana.

يَقْدُمُ قَوْمَهٗ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ
فَاَوْرَدَهُمُ النَّارَ ۗ وَبِئْسَ الْوِرْدُ
الْمَوْرُوْدُ ﴿٩٩﴾

**100.** Kuma aka bisu da la'ana cikin wannan rayuwa, haka kuma ranar Kiyama. Kyautar da za a bayar ta munana.

وَاُتْبِعُوْا فِيْ هٰذِهٖ لَعْنَةً وَّيَوْمَ
الْقِيٰمَةِ ۗ بِئْسَ الرِّفْدُ الْمَرْفُوْدُ ﴿١٠٠﴾

**101.** Wannan yana daga cikin labaran garuruwa, Muna faɗa maka shi. Waɗansu suna nan tsaye kyam, waɗansu kuma an girbe su.

ذٰلِكَ مِنْ اَنْۢبَآءِ الْقُرٰى نَقُصُّهٗ
عَلَيْكَ مِنْهَا قَآئِمٌ وَّحَصِيْدٌ ﴿١٠١﴾

**102.** Ba Mu zalunce su ba, amma su suka zalunci kansu, kuma gumakansu waɗanda suke kira maimakon Allah, ba su amfana musu komai ba, yayin da hukumcin Ubangijinka ya zo, kuma ba su daɗa musu komai ba, sai halaka.

وَمَا ظَلَمْنٰهُمْ وَلٰكِنْ ظَلَمُوْٓا اَنْفُسَهُمْ
فَمَآ اَغْنَتْ عَنْهُمْ اٰلِهَتُهُمُ الَّتِيْ يَدْعُوْنَ
مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مِنْ شَيْءٍ لَّمَّا جَآءَ اَمْرُ
رَبِّكَ ۗ وَمَا زَادُوْهُمْ غَيْرَ تَتْبِيْبٍ ﴿١٠٢﴾

**103.** Haka damƙar Ubangijinka take, idan ya kama garuruwa suna aikata laifi. Haƙiƙa, damƙa taSa tana da raɗaɗi da tsanani.

وَكَذٰلِكَ اَخْذُ رَبِّكَ اِذَآ اَخَذَ الْقُرٰى وَ
هِيَ ظَالِمَةٌ ۗ اِنَّ اَخْذَهٗٓ اَلِيْمٌ شَدِيْدٌ ﴿١٠٣﴾

**104.** Haƙiƙa, cikin haka akwai Aya ga wanda ke tsoron azabar Lahira. Wannan rana ce da za'a tara mutane cikinta. Wannan rana ce da za a halarta.

اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّمَنْ خَافَ عَذَابَ
الْاٰخِرَةِ ۗ ذٰلِكَ يَوْمٌ مَّجْمُوْعٌ ۙ لَّهُ
النَّاسُ وَذٰلِكَ يَوْمٌ مَّشْهُوْدٌ ﴿١٠٤﴾

**105.** Kuma Mu na jinkirta ta ne kawai zuwa lokaci ƙayyadadde.

وَمَا نُؤَخِّرُهٗٓ اِلَّا لِاَجَلٍ مَّعْدُوْدٍ ﴿١٠٥﴾

**106.** Ran da za ta zo, babu rai da zai yi magana, sai da izininSa. Sa'annan wasunsu za su zame wulaƙantattu, kuma wa sunsu su dace.

يَوْمَ يَأْتِ لَا تَكَلَّمُ نَفْسٌ إِلَّا بِإِذْنِهِ ۚ
فَمِنْهُمْ شَقِيٌّ وَسَعِيدٌ ﴿١٠٦﴾

**107.** Kuma wulaƙantattu za su shiga Wuta. A cikinta za su riƙa kukan jaki na hargowa, kuma da sheshsheƙa.

فَأَمَّا الَّذِينَ شَقُوا فَفِي النَّارِ لَهُمْ فِيهَا
زَفِيرٌ وَشَهِيقٌ ﴿١٠٧﴾

**108.** Za su zauna cikinta, matuƙar sammai da ƙasa su na dauwame, sai fa abin da Ubangijinka Ya so. Haƙiƙa, Ubangijinka Mai aikata abin da Ya so ne.

خَالِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ السَّمَاوَاتُ وَ
الْأَرْضُ إِلَّا مَا شَاءَ رَبُّكَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ
فَعَّالٌ لِمَا يُرِيدُ ﴿١٠٨﴾

**109.** Waɗanda suka yi dace za su shiga aljanna. Za su dauwama cikinta, matuƙar sammai da ƙasa su na dauwame, sai fa abin da Ubangijinka ya so, kyauta ce wadda ba za a yanke ta ba.

وَأَمَّا الَّذِينَ سُعِدُوا فَفِي الْجَنَّةِ
خَالِدِينَ فِيهَا مَا دَامَتِ السَّمَاوَاتُ وَ
الْأَرْضُ إِلَّا مَا شَاءَ رَبُّكَ ۖ عَطَاءً غَيْرَ
مَجْذُوذٍ ﴿١٠٩﴾

**110.** To, kada ka zama cikin kokwanto game da abinda waɗannan ke bautawa; Suna bauta ne kawai kamar yadda iyayen su ke bauta a da. Kuma za Mu biya su rabonsu cikakke ba tauyewa.

فَلَا تَكُ فِي مِرْيَةٍ مِمَّا يَعْبُدُ هَٰؤُلَاءِ ۚ
مَا يَعْبُدُونَ إِلَّا كَمَا يَعْبُدُ آبَاؤُهُمْ مِنْ
قَبْلُ ۚ وَإِنَّا لَمُوَفُّوهُمْ نَصِيبَهُمْ غَيْرَ
مَنْقُوصٍ ﴿١١٠﴾

**R. 10**

**111.** Haƙiƙa, Mun ba Musa Littafi, amma an yi saɓani cikinsa. Ba don kalma daga Ubangijinka da ta rigaya ba, da an yi hukumci tsakaninsu, kuma suna cikin kokwanto mai zurfi game da shi.

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ فَاخْتُلِفَ
فِيهِ ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِنْ رَبِّكَ
لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَفِي شَكٍّ مِنْهُ
مُرِيبٍ ﴿١١١﴾

**112.** Kuma kowa da kowa, za Mu biya su sakamakon ayyukansu. Shi sane yake tsaf da abin da suke aikatawa.

وَإِنَّ كُلًّا لَمَّا لَيُوَفِّيَنَّهُمْ رَبُّكَ
أَعْمَالَهُمْ ۚ إِنَّهُ بِمَا يَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١١٢﴾

**113.** Saboda haka tsaya ƙyam yadda a ka umarce ka; haka ma waɗanda suka koma ga Allah tare da kai, kuma kada ku wuce iyaka; haƙiƙa, Yana ganin abin da kuke aikatawa.

فَاسْتَقِمْ كَمَا أُمِرْتَ وَمَنْ تَابَ مَعَكَ
وَلَا تَطْغَوْا ۚ إِنَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿١١٣﴾

**114.** Kuma kada ku karkata wajen masu aikata laifi, sai Wuta ta shafe ku, kuma banda Allah baku da wasu masoya, kuma ba za'a taimake ku ba.

وَلَا تَرْكَنُوٓا إِلَى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا
فَتَمَسَّكُمُ ٱلنَّارُ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ ٱللَّهِ
مِنْ أَوْلِيَآءَ ثُمَّ لَا تُنصَرُونَ ١١٤

**115.** Kuma ka tsai da Sallah cikin sashi biyu na rana, kuma da cikin wasu sa'o'i na dare. Haƙiƙa, kyawawan ayyuka suna gusar da munanan ayyuka. Wannan tunatarwa ce ga masu tunawa.

وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ طَرَفَيِ ٱلنَّهَارِ وَزُلَفًا
مِّنَ ٱلَّيْلِ إِنَّ ٱلْحَسَنَٰتِ يُذْهِبْنَ
ٱلسَّيِّـَٔاتِ ذَٰلِكَ ذِكْرَىٰ لِلذَّٰكِرِينَ ١١٥

**116.** Kuma ka yi haƙuri, haƙiƙa, Allah ba ya tozarta sakamakon masu aiki nagari.

وَٱصْبِرْ فَإِنَّ ٱللَّهَ لَا يُضِيعُ أَجْرَ
ٱلْمُحْسِنِينَ ١١٦

**117.** Me yasa a cikin ƙarnonin da suka gabace ku, babu ma'abuta fahimta dake hana ɓarna aƙasa, sai fa kaɗan daga cikin su waɗanda muka tserar. Masu laifi kuwa sun bi jin daɗin da aka basu, kuma sun kasance masu aikata laifi.

فَلَوْلَا كَانَ مِنَ ٱلْقُرُونِ مِن قَبْلِكُمْ
أُولُوا بَقِيَّةٍ يَنْهَوْنَ عَنِ ٱلْفَسَادِ فِي
ٱلْأَرْضِ إِلَّا قَلِيلًا مِّمَّنْ أَنجَيْنَا مِنْهُمْ
وَٱتَّبَعَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا مَآ أُتْرِفُوا فِيهِ وَ
كَانُوا مُجْرِمِينَ ١١٧

**118.** Kuma Ubangijinka ba zai halakar da garuruwa kan zalinci ba, alhali mutanen cikin su managarta ne.

وَمَا كَانَ رَبُّكَ لِيُهْلِكَ ٱلْقُرَىٰ بِظُلْمٍ
وَأَهْلُهَا مُصْلِحُونَ ١١٨

**119.** Kuma idan Ubangijinka ya so, sai ya mai da dukkan mutane al'umma ɗaya. Amma ba za su gushe ba suna zama mabambamta da juna.

وَلَوْ شَآءَ رَبُّكَ لَجَعَلَ ٱلنَّاسَ أُمَّةً
وَٰحِدَةً وَلَا يَزَالُونَ مُخْتَلِفِينَ ١١٩

**120.** Sai fa waɗanda Ubangijinka yayi wa rahama, kuma don haka ya halicce su. Kuma kalmar Ubangijinka ta cika cewa, 'Zan cika Jahannama da kangararrun aljanu da mutane gaba ɗaya.'

إِلَّا مَن رَّحِمَ رَبُّكَ وَلِذَٰلِكَ خَلَقَهُمْ
وَتَمَّتْ كَلِمَةُ رَبِّكَ لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ
مِنَ ٱلْجِنَّةِ وَٱلنَّاسِ أَجْمَعِينَ ١٢٠

**121.** A cikin dukkan muhimman labaran Manzanni, Mun faɗa maka abin da za Mu ƙarfafa zuciyar ka dashi. Gaskiya da wa'azi da tunatarwa ga muminai, sun zo maka cikin waɗannan labaran.

وَكُلًّا نَّقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنۢبَآءِ ٱلرُّسُلِ
مَا نُثَبِّتُ بِهِۦ فُؤَادَكَ وَجَآءَكَ فِي
هَٰذِهِ ٱلْحَقُّ وَمَوْعِظَةٌ وَذِكْرَىٰ
لِلْمُؤْمِنِينَ ١٢١

| | |
|---|---|
| **122.** Ka kuma ce wa waɗanda basu ba da gaskiya ba, 'Kuyi aiki yadda zaku iya, mu ma muna nan muna aiki.' | وَقُلْ لِّلَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ اعْمَلُوْا عَلٰى مَكَانَتِكُمْ ؕ اِنَّا عٰمِلُوْنَ ﴿۱۲۲﴾ |
| **123.** Kuma ku jira, mu ma muna nan muna jira. | وَانْتَظِرُوْا ۚ اِنَّا مُنْتَظِرُوْنَ ﴿۱۲۳﴾ |
| **124.** Kuma abin da ke ɓoye cikin sammai da ƙasa na Allah ne. Kuma gareShi ake mayar da kowane abu. To, bauta maSa, kuma ka dogara da Shi. Ubangijinka ba ya sha'afa game da abin da kuke aikatawa. | وَلِلّٰهِ غَيْبُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَاِلَيْهِ يُرْجَعُ الْاَمْرُ كُلُّهٗ فَاعْبُدْهُ وَتَوَكَّلْ عَلَيْهِ ؕ وَمَا رَبُّكَ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿۱۲۴﴾ ع |




## SŪRATU YŪSUF

*(A Makka ta sauka)*
*(Ayoyin ta 112)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai Jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Alif Lam Ra.* Waɗannan Ayoyi ne na Littafi mabayyani.

الٓرٰ تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ②

**3.** Mun saukar da shi, Kur'ani cikin Larabci, don ku fahimta.

اِنَّآ اَنْزَلْنٰهُ قُرْءٰنًا عَرَبِيًّا لَّعَلَّكُمْ
تَعْقِلُوْنَ ③

**4.** Muna faɗa maka labarai mafiya kyau, ga abin da Muka yi wahayin wannan Kur'ani zuwa gareka, ko da yake kafin saukarsa kana cikin waɗanda ba su tantance ba.

نَحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ اَحْسَنَ الْقَصَصِ
بِمَآ اَوْحَيْنَآ اِلَيْكَ هٰذَا الْقُرْاٰنَ ۖ وَ
اِنْ كُنْتَ مِنْ قَبْلِهٖ لَمِنَ الْغٰفِلِيْنَ ④

**5.** (Tuna) lokacin da Yusuf ya ce wa babansa, ya babana, na ga tauraro goma sha ɗaya a mafarki, da wata da rana suna yi mini sujada.

اِذْ قَالَ يُوْسُفُ لِاَبِيْهِ يٰۤاَبَتِ اِنِّيْ
رَاَيْتُ اَحَدَ عَشَرَ كَوْكَبًا وَّالشَّمْسَ
وَالْقَمَرَ رَاَيْتُهُمْ لِيْ سٰجِدِيْنَ ⑤

**6.** Ya ce, 'Ya kai ɗana, kada ka faɗawa 'yan'uwanka wannan mafarki naka, sai su ƙulla maka makirci. Don Shaiɗan maƙiyin mutum ne a fili.'

قَالَ يٰبُنَيَّ لَا تَقْصُصْ رُءْيَاكَ عَلٰۤى
اِخْوَتِكَ فَيَكِيْدُوْا لَكَ كَيْدًا ۗ اِنَّ
الشَّيْطٰنَ لِلْاِنْسَانِ عَدُوٌّ مُّبِيْنٌ ⑥

**7.** Kuma kamar yadda ka gani, Ubangijinka zai zaɓe ka, kuma Ya sanar da kai ma'anar abubuwa, kuma Zai yi maka cikakkiyar ni'ima, haka iyalan Yaƙuba, kamar yadda Ya yi cikakkiyar ni'ima ga kakanninka biyu, Ibrahima da Ishaƙa a da. Haƙiƙa, Ubangijinka Masani ne, Mai hikima ne.

وَكَذٰلِكَ يَجْتَبِيْكَ رَبُّكَ وَيُعَلِّمُكَ مِنْ
تَاْوِيْلِ الْاَحَادِيْثِ وَيُتِمُّ نِعْمَتَهٗ عَلَيْكَ
وَعَلٰۤى اٰلِ يَعْقُوْبَ كَمَآ اَتَمَّهَا عَلٰۤى
اَبَوَيْكَ مِنْ قَبْلُ اِبْرٰهِيْمَ وَاِسْحٰقَ ۗ
اِنَّ رَبَّكَ عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ⑦

---

** 2. Ni ne Allah, Mai ganin komai !*

**R.2**

**8.** Haƙiƙa, a hikayar Yusuf da 'yan'uwansa akwai Ayoyi ga masu tambaya.

لَقَدْ كَانَ فِيْ يُوْسُفَ وَاِخْوَتِهٖٓ اٰيٰتٌ
لِّلسَّآئِلِيْنَ ٨

**9.** Yayin da suka ce (da juna), 'Yusuf da ɗan'uwansa sonsu ya fi ƙarfi a zuciyar ubanmu fiye da mu, alhali ga mu ƙungiya mai ƙarfi. Haƙiƙa, ubanmu yana cikin kuskure mabayyani.'

اِذْ قَالُوْا لَيُوْسُفُ وَاَخُوْهُ اَحَبُّ اِلٰٓى
اَبِيْنَا مِنَّا وَنَحْنُ عُصْبَةٌ ؕ اِنَّ اَبَانَا
لَفِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنِ ٩

**10.** Ku yi maƙarƙashiya ku kashe Yusuf, ko kuma ku jefar da shi a wani gari mai nisa, soyayyar ubanku za ta zame taku, ku kaɗai, kuma bayansa (ku tuba) ku zama mutanen kirki.

اِۨقْتُلُوْا يُوْسُفَ اَوِ اطْرَحُوْهُ اَرْضًا يَّخْلُ
لَكُمْ وَجْهُ اَبِيْكُمْ وَتَكُوْنُوْا مِنْ بَعْدِهٖ
قَوْمًا صٰلِحِيْنَ ١٠

**11.** Wani mai magana daga cikinsu ya ce, 'Kada ku kashe Yusuf. Ku jefa shi cikin rijiya mai zurfin gaske, wasu matafiya sa tsince shi, idan za ku aikata (wani abu).'

قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ لَا تَقْتُلُوْا يُوْسُفَ وَاَلْقُوْهُ
فِيْ غَيٰبَتِ الْجُبِّ يَلْتَقِطْهُ بَعْضُ
السَّيَّارَةِ اِنْ كُنْتُمْ فٰعِلِيْنَ ١١

**12.** Suka ce, 'Ya babanmu, don me ba ka amince wa da mu game da Yusuf, ga mu kuwa muna lura da shi?'

قَالُوْا يٰٓاَبَانَا مَا لَكَ لَا تَاْمَنَّا عَلٰى يُوْسُفَ
وَاِنَّا لَهٗ لَنٰصِحُوْنَ ١٢

**13.** Ka aike shi tare da mu gobe don ya wala kuma ya yi wasa, za mu lura da shi sosai.

اَرْسِلْهُ مَعَنَا غَدًا يَّرْتَعْ وَيَلْعَبْ
وَاِنَّا لَهٗ لَحٰفِظُوْنَ ١٣

**14.** Ya ce, 'Zai baƙanta mini rai, idan kuka tafi da shi, kuma ina tsoron kada kyarkyeci ya cinye shi alhali ku kuwa kuna masu shagala daga gare shi.'

قَالَ اِنِّيْ لَيَحْزُنُنِيْٓ اَنْ تَذْهَبُوْا بِهٖ
وَاَخَافُ اَنْ يَّاْكُلَهُ الذِّئْبُ وَاَنْتُمْ
عَنْهُ غٰفِلُوْنَ ١٤

**15.** Su ka ce, 'Idan kyarkyeci ya cinye shi, mu kuwa ga mu 'yan'uwa masu yawa, da kuwa mun yi hasara mai tsanani.'

قَالُوْا لَئِنْ اَكَلَهُ الذِّئْبُ وَنَحْنُ
عُصْبَةٌ اِنَّآ اِذًا لَّخٰسِرُوْنَ ١٥

**16.** Yayin da suka tafi da shi, kuma suka haɗu a kan su jefa shi cikin rijiya mai zurfi, (sai suka zartas da

فَلَمَّا ذَهَبُوْا بِهٖ وَاَجْمَعُوْٓا اَنْ يَّجْعَلُوْهُ
فِيْ غَيٰبَتِ الْجُبِّ ۚ وَاَوْحَيْنَآ اِلَيْهِ لَتُنَبِّئَنَّهُمْ

بِأَمْرِهِمْ هَٰذَا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٦﴾

mummunan manufarsu). Sai Muka yi masa wahayi cewa: 'Za ka ba su labarin wannan abin da suka yi lokacin da ba su sani ba.'

وَجَاءُوا أَبَاهُمْ عِشَاءً يَبْكُونَ ﴿١٧﴾

**17.** Sai suka je wajen babansu da maraice suna kuka.

قَالُوا يَا أَبَانَا إِنَّا ذَهَبْنَا نَسْتَبِقُ وَتَرَكْنَا
يُوسُفَ عِنْدَ مَتَاعِنَا فَأَكَلَهُ الذِّئْبُ ج وَ
مَا أَنْتَ بِمُؤْمِنٍ لَنَا وَلَوْ كُنَّا صَادِقِينَ ﴿١٨﴾

**18.** Suka ce, 'Ya babanmu, mun tafi muna tsere, mun bar Yusuf wajen kayanmu, kyarkyeci ya cinye shi. Amma ba za ka yarda da mu ba, ko mun zama masu gaskiya.'

وَجَاءُوا عَلَىٰ قَمِيصِهِ بِدَمٍ كَذِبٍ ط قَالَ
بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ أَنْفُسُكُمْ أَمْرًا ط فَصَبْرٌ
جَمِيلٌ ط وَاللَّهُ الْمُسْتَعَانُ عَلَىٰ مَا
تَصِفُونَ ﴿١٩﴾

**19.** Sai suka sa jinin ƙarya a jikin rigar sa. Ya ce, 'Sam, ku dai zukatan ku sun riya muku wannan abin ƙarami ne. Abin da ya dace sai dai kyakkyawan haƙuri game da abin da kuka riya. Allah ne kaɗai, wanda ake neman taimakonSa game da abin da kuka riya.'

وَجَاءَتْ سَيَّارَةٌ فَأَرْسَلُوا وَارِدَهُمْ
فَأَدْلَىٰ دَلْوَهُ ط قَالَ يَا بُشْرَىٰ هَٰذَا غُلَامٌ ط
وَأَسَرُّوهُ بِضَاعَةً ط وَاللَّهُ عَلِيمٌ بِمَا
يَعْمَلُونَ ﴿٢٠﴾

**20.** Sai ayarin matafiya suka iso, suka aiki mai ja masu ruwa. Sai ya saka gugarsa a cikin rijiya. Ya ce, 'Kai na yi sa'a, ga yaro.' Kuma suka ɓoye shi kamar kaya. Kuma Allah yana sane da abin da suke aikatawa.

وَشَرَوْهُ بِثَمَنٍ بَخْسٍ دَرَاهِمَ مَعْدُودَةٍ ج
وَكَانُوا فِيهِ مِنَ الزَّاهِدِينَ ﴿٢١﴾ ع ١٤/١٢

**21.** Suka sayar da shi da kuɗi kaɗan, darahimai marasa yawa, kuma sun kasance marasa dogon buri game da shi.

**R.3**

وَقَالَ الَّذِي اشْتَرَاهُ مِنْ مِصْرَ
لِامْرَأَتِهِ أَكْرِمِي مَثْوَاهُ عَسَىٰ أَنْ
يَنْفَعَنَا أَوْ نَتَّخِذَهُ وَلَدًا ط وَكَذَٰلِكَ
مَكَّنَّا لِيُوسُفَ فِي الْأَرْضِ ز وَلِنُعَلِّمَهُ
مِنْ تَأْوِيلِ الْأَحَادِيثِ ط وَاللَّهُ غَالِبٌ
عَلَىٰ أَمْرِهِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا
يَعْلَمُونَ ﴿٢٢﴾

**22.** Wanda ya saye shi daga Misra ya ce wa matarsa, 'Ki kyautata zamansa tare da mu, wata ƙil ya amfane mu, ko kuma mu riƙe shi ɗa. Haka Muka kafa Yusuf a ƙasa, kuma don Mu sanar da shi ma'anar abubuwa. Allah Mai rinjaye ne bisa hukumcinsa, amma mafi yawan mutane ba su sani ba.

**23.** Kuma yayin da ya kai ƙarfinsa, Mun ba shi hukumci da sani. Kuma haka Muke saka wa managarta.

وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُۥٓ ءَاتَيْنَٰهُ حُكْمًا وَ
عِلْمًا ۚ وَكَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ﴿٢٣﴾

**24.** Kuma wadda yake gidanta ta nemi lalata da shi. Sai ta kulle ƙofofi, ta ce, 'Matso kusa' Ya ce, 'Allah ya kiyaye, Shi ne Ubangijina, Ya kyautata zamana tare da ku, Haƙiƙa, masu laifi ba sa rabauta.'

وَرَٰوَدَتْهُ ٱلَّتِى هُوَ فِى بَيْتِهَا عَن
نَّفْسِهِۦ وَغَلَّقَتِ ٱلْأَبْوَٰبَ وَقَالَتْ هَيْتَ
لَكَ ۚ قَالَ مَعَاذَ ٱللَّهِ ۖ إِنَّهُۥ رَبِّىٓ أَحْسَنَ
مَثْوَاىَ ۖ إِنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Ta yi niyyar afka masa, shi kuma ya yi niyyar guje mata. Ba don ya ga Ayar Ubangijinsa ba, ba zai sami wannan ƙaƙƙarfar niyya ba. Haka ya faru don Mu juyar da abin ƙi da aikin ashsha daga wajensa. Haƙiƙa, yana daga cikin bayinMu zaɓaɓɓu.

وَلَقَدْ هَمَّتْ بِهِۦ ۖ وَهَمَّ بِهَا لَوْلَآ أَن
رَّءَا بُرْهَٰنَ رَبِّهِۦ ۚ كَذَٰلِكَ لِنَصْرِفَ
عَنْهُ ٱلسُّوٓءَ وَٱلْفَحْشَآءَ ۚ إِنَّهُۥ مِنْ
عِبَادِنَا ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿٢٥﴾

**26.** Sun yi rige zuwa ƙofa, kuma ta yaga rigarsa ta baya. Kuma suka yi kiciɓis da mai gidanta a bakin ƙofa. Sai ta ce, 'Menene sakamakon wanda ya nufi aikata mummunan abu da iyalinka, banda a ɗaure shi a kurkuku, ko kuma a yi masa azaba mai raɗaɗi.'

وَٱسْتَبَقَا ٱلْبَابَ وَقَدَّتْ قَمِيصَهُۥ مِن
دُبُرٍ وَأَلْفَيَا سَيِّدَهَا لَدَا ٱلْبَابِ ۚ قَالَتْ
مَا جَزَآءُ مَنْ أَرَادَ بِأَهْلِكَ سُوٓءًا إِلَّآ
أَن يُسْجَنَ أَوْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٦﴾

**27.** Yusuf ya ce, 'Ita ta nemi afka mini ba da so na ba. Sai wani mai ba da shaida daga cikin mutanen gidanta ya shaida cewa, idan daga gaba aka yaga rigarsa, to, ita ce mai gaskiya, shi kuwa yana daga cikin maƙaryata.'

قَالَ هِىَ رَٰوَدَتْنِى عَن نَّفْسِى ۚ وَشَهِدَ
شَاهِدٌ مِّنْ أَهْلِهَآ إِن كَانَ قَمِيصُهُۥ
قُدَّ مِن قُبُلٍ فَصَدَقَتْ وَهُوَ مِنَ
ٱلْكَٰذِبِينَ ﴿٢٧﴾

**28.** Idan kuwa daga baya aka yaga rigarsa, to shi ne mai gaskiya, ita kuwa tana daga cikin maƙaryata.

وَإِن كَانَ قَمِيصُهُۥ قُدَّ مِن دُبُرٍ
فَكَذَبَتْ وَهُوَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٢٨﴾

**29.** Yayin da mai gidanta ya ga cewa daga baya aka yaga rigarsa, sai ya ce, 'Wannan makircinku ne na mata. Haƙiƙa, makircinku babba ne.'

فَلَمَّا رَءَا قَمِيصَهُۥ قُدَّ مِن دُبُرٍ قَالَ إِنَّهُۥ
مِن كَيْدِكُنَّ ۖ إِنَّ كَيْدَكُنَّ عَظِيمٌ ﴿٢٩﴾

**30.** Yusuf kau da kai daga wannan, ke kuma ki nemi gafarar laifinki. Haƙiƙa, kin zama daga cikin masu kuskure.

يُوْسُفُ اَعْرِضْ عَنْ هٰذَا ٚ وَ اسْتَغْفِرِيْ لِذَنْۢبِكِ ۚۖ اِنَّكِ كُنْتِ مِنَ الْخٰطِـِٔيْنَ ﴿۳۰﴾ ع ٣/٩ ١٣

**R.4**

**31.** Sai wasu mata cikin birnin suka ce, 'Matar Aziz tana neman yaron gidanta. Sonsa ya cika mata zuciya. Lallai muna ganinta cikin mabayyanin kuskure.'

وَ قَالَ نِسْوَةٌ فِي الْمَدِيْنَةِ امْرَاَتُ الْعَزِيْزِ تُرَاوِدُ فَتٰىهَا عَنْ نَّفْسِهٖ ۚ قَدْ شَغَفَهَا حُبًّا ؕ اِنَّا لَنَرٰىهَا فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿۳۱﴾

**32.** Yayin da ta ji tsegumin da suke yi, sai ta aike masu su zo. Ta tanada masu makishingiɗi, kuma ta ba kowacensu wuƙa, ta ce masa, 'Fita zuwa wajensu.' Yayin da suka gan shi, sai suka ga mutum ne cikakke kamili, (har garin kallo), kuma suka yayyake hannuwansu. Suka ce, 'Allah Mai girma. Wannan ba mutum ne ba. Wannan wani mala'ika ne mai daraja.'

فَلَمَّا سَمِعَتْ بِمَكْرِهِنَّ اَرْسَلَتْ اِلَيْهِنَّ وَ اَعْتَدَتْ لَهُنَّ مُتَّكَاً وَّ اٰتَتْ كُلَّ وَاحِدَةٍ مِّنْهُنَّ سِكِّيْنًا وَّ قَالَتِ اخْرُجْ عَلَيْهِنَّ ۚ فَلَمَّا رَاَيْنَهٗۤ اَكْبَرْنَهٗ وَ قَطَّعْنَ اَيْدِيَهُنَّ وَ قُلْنَ حَاشَ لِلّٰهِ مَا هٰذَا بَشَرًا ؕ اِنْ هٰذَاۤ اِلَّا مَلَكٌ كَرِيْمٌ ﴿۳۲﴾

**33.** Ta ce, 'To, wannan ne wanda kuke zargi na a kansa. Gaskiya ni ce na neme shi, amma ya kiyaye mutumcinsa. To, idan kuwa bai yi abin da nake so da shi ba, za a ɗaure shi a kurkuku, kuma zai zama daga cikin ƙasƙantattu.'

قَالَتْ فَذٰلِكُنَّ الَّذِيْ لُمْتُنَّنِيْ فِيْهِ ؕ وَ لَقَدْ رَاوَدْتُّهٗ عَنْ نَّفْسِهٖ فَاسْتَعْصَمَ ؕ وَ لَئِنْ لَّمْ يَفْعَلْ مَاۤ اٰمُرُهٗ لَيُسْجَنَنَّ وَ لَيَكُوْنًا مِّنَ الصّٰغِرِيْنَ ﴿۳۳﴾

**34.** Yusuf ya ce, 'Ubangijina, na fi son kurkuku kan abin da waɗannan mata ke kira na a zuwa gare shi, idan ba Ka juyar mini da kaidunsu ba, zan karkata gare su, kuma zan zama daga cikin jahilai.'

قَالَ رَبِّ السِّجْنُ اَحَبُّ اِلَيَّ مِمَّا يَدْعُوْنَنِيْۤ اِلَيْهِ ۚ وَ اِلَّا تَصْرِفْ عَنِّيْ كَيْدَهُنَّ اَصْبُ اِلَيْهِنَّ وَ اَكُنْ مِّنَ الْجٰهِلِيْنَ ﴿۳۴﴾

**35.** Sai Ubangijinsa ya karɓi addu'arsa, ya juyar masa da kaidunsu. Haƙiƙa, Shi ne Mai ji, Masani.

فَاسْتَجَابَ لَهٗ رَبُّهٗ فَصَرَفَ عَنْهُ كَيْدَهُنَّ ؕ اِنَّهٗ هُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ﴿۳۵﴾

**36.** Sannan bayan duk sun ga alamomin kuɓutarsa, sai suka ga cewa

ثُمَّ بَدَا لَهُمْ مِّنْۢ بَعْدِ مَا رَاَوُا الْاٰيٰتِ

su kulle shi a kurkuku zuwa wani loƙaci.

لَيَسْجُنُنَّهُ حَتَّىٰ حِينٍ ٣٦ ع ٦ ١٤

**R.5**

**37.** Kuma wasu samari biyu sun shiga kurkuku tare da shi. Ɗayansu ya ce, 'Na gan ni a mafarki ina tatsar giya.' Ɗayan kuma ya ce, 'Na gan ni a mafarki ina ɗauke da gurasa a kaina tsuntsaye suna cinta. Faɗa mana ma'anar wannan. Muna ganinka daga cikin mutanen kirki.'

وَدَخَلَ مَعَهُ السِّجْنَ فَتَيَانِ ۖ قَالَ أَحَدُهُمَا إِنِّي أَرَانِي أَعْصِرُ خَمْرًا ۖ وَقَالَ الْآخَرُ إِنِّي أَرَانِي أَحْمِلُ فَوْقَ رَأْسِي خُبْزًا تَأْكُلُ الطَّيْرُ مِنْهُ ۖ نَبِّئْنَا بِتَأْوِيلِهِ ۖ إِنَّا نَرَاكَ مِنَ الْمُحْسِنِينَ ٣٧

**38.** Ya ce, 'Abincin da za a ba ku ba zai iso gurinku ba, amma zan faɗa maku ma'anarsa kafin ya zo gurinku. Wannan yana daga cikin abin da Ubangijina ya sanar da ni. Ni na bar addinin mutanen da ba sa ba da gaskiya da Allah, kuma ba sa ba da gaskiya da Lahira.

قَالَ لَا يَأْتِيكُمَا طَعَامٌ تُرْزَقَانِهِ إِلَّا نَبَّأْتُكُمَا بِتَأْوِيلِهِ قَبْلَ أَنْ يَأْتِيَكُمَا ۚ ذَٰلِكُمَا مِمَّا عَلَّمَنِي رَبِّي ۚ إِنِّي تَرَكْتُ مِلَّةَ قَوْمٍ لَا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَهُمْ بِالْآخِرَةِ هُمْ كَافِرُونَ ٣٨

**39.** Kuma na bi addinin iyayena, Ibrahima da Ishaƙa da Yaƙuba. Bai kamace mu ba, mu yi wa Allah tarayya da wani abu. Wannan yana daga cikin baiwar Allah gare mu da sauran mutane. Amma mafi yawan mutane ba sa godewa.

وَاتَّبَعْتُ مِلَّةَ آبَائِي إِبْرَاهِيمَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ ۚ مَا كَانَ لَنَا أَنْ نُشْرِكَ بِاللَّهِ مِنْ شَيْءٍ ۚ ذَٰلِكَ مِنْ فَضْلِ اللَّهِ عَلَيْنَا وَعَلَى النَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ٣٩

**40.** Ya ku abokaina biyu na kurkuku, shin iyayengiji barkatai su ne za su fi alheri, ko kuwa Allah Makaɗaici, Marinjayi?

يَا صَاحِبَيِ السِّجْنِ أَأَرْبَابٌ مُتَفَرِّقُونَ خَيْرٌ أَمِ اللَّهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ٤٠

**41.** Babu abin da kuke bauta wa maimakonSa, sai sunaye da kuke ambata, ku da iyayenku, Allah bai saukar da wata hujja ba game da su. Hukumci na Allah ne kaɗai. Ya yi horo kada a bauta wa wani sai Shi. Wannan ne addini madaidaici, amma mafi yawan mutane ba su sani ba.

مَا تَعْبُدُونَ مِنْ دُونِهِ إِلَّا أَسْمَاءً سَمَّيْتُمُوهَا أَنْتُمْ وَآبَاؤُكُمْ مَا أَنْزَلَ اللَّهُ بِهَا مِنْ سُلْطَانٍ ۚ إِنِ الْحُكْمُ إِلَّا لِلَّهِ ۚ أَمَرَ أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا إِيَّاهُ ۚ ذَٰلِكَ الدِّينُ الْقَيِّمُ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ٤١

**42.** Ya ku abokaina biyu na kurkuku, ɗayanku zai shayar a ubangijinsa giya, amma ɗaya za a gicce shi, tsuntsaye za su ci daga kansa. Abin da kuke neman fatawa game da shi, an riga an hukumta shi.

يٰصَاحِبَيِ السِّجْنِ اَمَّآ اَحَدُكُمَا فَيَسْقِيْ
رَبَّهٗ خَمْرًا ۚ وَ اَمَّا الْاٰخَرُ فَيُصْلَبُ
فَتَاْكُلُ الطَّيْرُ مِنْ رَّاْسِهٖ ؕ قُضِيَ
الْاَمْرُ الَّذِيْ فِيْهِ تَسْتَفْتِيٰنِ ﴿۴۲﴾

**43.** Ya ce wa wanda yake zaton zai tsira daga cikinsu, 'Ka ambace ni wajen ubangijinka.' Sai Shaiɗan ya mantar da shi ya ambace shi wajen ubangijinsa, sai ya zauna a kurkuku har shekaru.

وَقَالَ لِلَّذِيْ ظَنَّ اَنَّهٗ نَاجٍ مِّنْهُمَا
اذْكُرْنِيْ عِنْدَ رَبِّكَ ؗ فَاَنْسٰىهُ الشَّيْطٰنُ
ذِكْرَ رَبِّهٖ فَلَبِثَ فِي السِّجْنِ بِضْعَ
ع ۷ ۱۵ سِنِيْنَ ﴿۴۳﴾

**R.6**

**44.** Kuma sarkin yace, 'A mafarki na ga ga shanu bakwai masu ƙiba, wasu shanu bakwai masu rama suna cinsu. Kuma na ga zangarniya bakwai koriya kuma da wasu bakwai busassu. Ya ku 'yan majalisa ku fassara mini mafarkina, idan kun iya fassara mafarki.'

وَقَالَ الْمَلِكُ اِنِّيْٓ اَرٰى سَبْعَ بَقَرٰتٍ
سِمَانٍ يَّاْكُلُهُنَّ سَبْعٌ عِجَافٌ وَّ سَبْعَ
سُنْۢبُلٰتٍ خُضْرٍ وَّ اُخَرَ يٰبِسٰتٍ ؕ يٰۤاَيُّهَا
الْمَلَاُ اَفْتُوْنِيْ فِيْ رُءْيَايَ اِنْ كُنْتُمْ
لِلرُّءْيَا تَعْبُرُوْنَ ﴿۴۴﴾

**45.** Suka ce, 'Waɗannan rikitattun mafarkai ne, mu ba mu san fassarar waɗannan mafarkai ba.

قَالُوْٓا اَضْغَاثُ اَحْلَامٍ ۚ وَ مَا نَحْنُ
بِتَاْوِيْلِ الْاَحْلَامِ بِعٰلِمِيْنَ ﴿۴۵﴾

**46.** Sai wanda ya tsira, daga samarin biyu ya tuna bayan lokaci mai tsawo, ya ce, 'Zan faɗa maku fassarar wannan mafarkin, ku aike ni.'

وَقَالَ الَّذِيْ نَجَا مِنْهُمَا وَادَّكَرَ بَعْدَ
اُمَّةٍ اَنَا اُنَبِّئُكُمْ بِتَاْوِيْلِهٖ فَاَرْسِلُوْنِ ﴿۴۶﴾

**47.** (Sai ya je wajen Yusuf, ya ce), Yusuf mutum mai gaskiya, faɗa mana ma'anar mafarkin shanu bakwai masu ƙiba, wasu shanu bakwai ramammu suna cinsu, kuma da zangarniya bakwai koriya, da kuma wasu bakwai busassu, don in koma wajen waɗannan mutane, don su san ma'anar.'

يُوْسُفُ اَيُّهَا الصِّدِّيْقُ اَفْتِنَا فِيْ سَبْعِ
بَقَرٰتٍ سِمَانٍ يَّاْكُلُهُنَّ سَبْعٌ عِجَافٌ
وَّ سَبْعِ سُنْۢبُلٰتٍ خُضْرٍ وَّ اُخَرَ يٰبِسٰتٍ ۙ
لَّعَلِّيْٓ اَرْجِعُ اِلَى النَّاسِ لَعَلَّهُمْ
يَعْلَمُوْنَ ﴿۴۷﴾

**48.** Yusuf ya ce, 'Za ku yi shuka shekara bakwai, kuna aiki tuƙuru a jere. Abin da kuka girba ku bar shi

قَالَ تَزْرَعُوْنَ سَبْعَ سِنِيْنَ دَاَبًا ۚ
فَمَا حَصَدْتُّمْ فَذَرُوْهُ فِيْ سُنْۢبُلِهٖٓ اِلَّا

cikin zangarniyansa sai fa kaɗan daga abin da za ku ci.'

قَلِيلًا مِّمَّا تَأْكُلُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Bayan haka wasu shekaru bakwai masu tsanani za su zo. Za su cinye duk abin da kuka ajiye don su, sai fa kaɗan daga abin da za ku adana.

ثُمَّ يَأْتِي مِنْ بَعْدِ ذٰلِكَ سَبْعٌ شِدَادٌ
يَأْكُلْنَ مَا قَدَّمْتُمْ لَهُنَّ إِلَّا قَلِيلًا
مِّمَّا تُحْصِنُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Bayan haka wata shekara za ta zo. A cikinta za a taimaki mutane, kuma a cikinta za su riƙa ba juna kyaututtuka.

ثُمَّ يَأْتِي مِنْ بَعْدِ ذٰلِكَ عَامٌ فِيهِ
ع يُغَاثُ النَّاسُ وَفِيهِ يَعْصِرُونَ ﴿٥٠﴾

**R.7**

**51.** Kuma sarkin ya ce; 'Ku zo mini da shi.' Amma lokacin da manzo ya zo gareshi sai ya ce; 'Ka koma ga ubangijinka, ka tambayeshi –Menene halin matayen da suka yayyanke hannayensu? Don kuwa Ubangijina yana sane da kaidunsu.'

وَقَالَ الْمَلِكُ ائْتُونِي بِهِ ۚ فَلَمَّا
جَاءَهُ الرَّسُولُ قَالَ ارْجِعْ إِلَىٰ رَبِّكَ
فَسْئَلْهُ مَا بَالُ النِّسْوَةِ الّٰتِي قَطَّعْنَ
أَيْدِيَهُنَّ ۚ إِنَّ رَبِّي بِكَيْدِهِنَّ عَلِيمٌ ﴿٥١﴾

**52.** Sarki ya ce, 'Ku menene gaskiyar lamarinku loƙacin da kuka nemi Yusuf ba a kan sonsa ba?' Suka ce, 'Ya ƙaurace (wa zunubi) don tsoron Allah' – ba mu san wani abin ƙi tare da shi ba.' Matar Aziz ta ce, 'Yanzu gaskiya ta bayyana. Ni ce na neme shi, kuma haƙiƙa, shi yana daga cikin masu gaskiya.'

قَالَ مَا خَطْبُكُنَّ إِذْ رَاوَدْتُّنَّ يُوسُفَ
عَنْ نَّفْسِهِ ۚ قُلْنَ حَاشَ لِلّٰهِ مَا عَلِمْنَا
عَلَيْهِ مِنْ سُوءٍ ۚ قَالَتِ امْرَاَتُ
الْعَزِيزِ الْئٰنَ حَصْحَصَ الْحَقُّ ز أَنَا
رَاوَدْتُّهُ عَنْ نَّفْسِهِ وَإِنَّهُ لَمِنَ
الصّٰدِقِينَ ﴿٥٢﴾

**53.** Yusuf ya ce, na nemi a yi wannan bincike ne don (Aziz) ya san cewa ban ha'ince shi ba, a bayan idonsa. Haƙiƙa, Allah ba ya barin kaidin masu ha'inci ya yi nasara.

ذٰلِكَ لِيَعْلَمَ أَنِّي لَمْ أَخُنْهُ بِالْغَيْبِ
وَأَنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِي كَيْدَ الْخَائِنِينَ ﴿٥٣﴾

JUZU'I NA 13

**54.** Ba zan iya kuɓutar da kaina daga rauni ba, haƙiƙa, zuciya mai horo ne da aikin ashsha, sai fa wanda Allah Ya yi wa jinƙai. Haƙiƙa, Ubangijina Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

الجزء ١٣ وَمَا أُبَرِّئُ نَفْسِي ۚ إِنَّ النَّفْسَ
لَأَمَّارَةٌ بِالسُّوءِ إِلَّا مَا رَحِمَ رَبِّي ۚ إِنَّ رَبِّي
غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٥٤﴾

**55.** Sarki ya ce, 'Ku zo mini da shi, zan keɓe shi don kaina.' Yayin da ya yi masa magana, sai ya ce, 'A yau kai mai babban matsayi ne, amintacce ne a gurinmu.'

وَقَالَ الْمَلِكُ ائْتُوْنِيْ بِهٖٓ اَسْتَخْلِصْهُ لِنَفْسِيْ ۚ فَلَمَّا كَلَّمَهٗ قَالَ اِنَّكَ الْيَوْمَ لَدَيْنَا مَكِيْنٌ اَمِيْنٌ ﴿٥٥﴾

**56.** Yusuf ya ce, 'Naɗa ni kan taskokin ƙasar nan. Ni mai iya adani ne, masanin al'amura ne.'

قَالَ اجْعَلْنِيْ عَلٰى خَزَآئِنِ الْاَرْضِ ۚ اِنِّيْ حَفِيْظٌ عَلِيْمٌ ﴿٥٦﴾

**57.** Ta haka Muka kafa Yusuf a wannan ƙasa, yana zama duk inda ya so a cikinta. Muna ba da rahamarMu ga wanda Muka so, kuma ba Ma tozarta ladan managarta.

وَكَذٰلِكَ مَكَّنَّا لِيُوْسُفَ فِي الْاَرْضِ ۚ يَتَبَوَّاُ مِنْهَا حَيْثُ يَشَآءُ ؕ نُصِيْبُ بِرَحْمَتِنَا مَنْ نَّشَآءُ وَلَا نُضِيْعُ اَجْرَ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** Kuma ladan Lahira shi ne mafifici ga waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka tsoraci Allah.

وَلَاَجْرُ الْاٰخِرَةِ خَيْرٌ لِّلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَكَانُوْا يَتَّقُوْنَ ﴿٥٨﴾ ع ٨

**R.8**

**59.** (Sai ran nan) 'yan'uwan Yusuf suka zo, suka shiga wajensa, ya shaida su, amma su ba su gane shi ba.

وَجَآءَ اِخْوَةُ يُوْسُفَ فَدَخَلُوْا عَلَيْهِ فَعَرَفَهُمْ وَهُمْ لَهٗ مُنْكِرُوْنَ ﴿٥٩﴾

**60.** Yayin da ya ba su kayansu sai ya ce da su, 'Ku kawo mini ɗan'uwanku ta fuskar ubanku. Ba'kwa ganin ina ba ku awo cikakke, kuma ni ne fiyayyen masu ba da masauki?'

وَلَمَّا جَهَّزَهُمْ بِجَهَازِهِمْ قَالَ ائْتُوْنِيْ بِاَخٍ لَّكُمْ مِّنْ اَبِيْكُمْ ۚ اَلَا تَرَوْنَ اَنِّيْٓ اُوْفِي الْكَيْلَ وَاَنَا خَيْرُ الْمُنْزِلِيْنَ ﴿٦٠﴾

**61.** Idan ba ku zo mini da shi ba, to, ba ku da haƙƙin yin awo gurina, kuma kada ku zo kusa da ni.

فَاِنْ لَّمْ تَاْتُوْنِيْ بِهٖ فَلَا كَيْلَ لَكُمْ عِنْدِيْ وَلَا تَقْرَبُوْنِ ﴿٦١﴾

**62.** Suka ce, 'Za mu tuntuɓi babansa ya bar shi, ai za mu aikata.'

قَالُوْا سَنُرَاوِدُ عَنْهُ اَبَاهُ وَاِنَّا لَفٰعِلُوْنَ ﴿٦٢﴾

**63.** Ya ce wa ma'aikatansa, 'Ku saka kuɗinsu cikin shinfiɗar sirdinsu, ko sa gane su idan suka koma wajen iyalansu, mai yiwuwa su dawo.'

وَقَالَ لِفِتْيٰنِهِ اجْعَلُوْا بِضَاعَتَهُمْ فِيْ رِحَالِهِمْ لَعَلَّهُمْ يَعْرِفُوْنَهَآ اِذَا انْقَلَبُوْٓا اِلٰٓى اَهْلِهِمْ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُوْنَ ﴿٦٣﴾

**64.** To, yayin da suka koma wajen babansu, sai suka ce, 'Babanmu, an

فَلَمَّا رَجَعُوْٓا اِلٰٓى اَبِيْهِمْ قَالُوْا يٰٓاَبَانَا

hana mu awo. Aiki ɗan'uwanmu tare da mu don mu sami awo,kuma za mu lura da shi.'

مُنِعَ مِنَّا الْكَيْلُ فَأَرْسِلْ مَعَنَآ أَخَانَا
نَكْتَلْ وَإِنَّا لَهُ لَحٰفِظُونَ ٦٤

**65.** Ya ce, 'Zan amince da ku kansa kenan, sai dai yadda na amince da ku kan ɗan'uwansa a da? To, Allah ne fiyayye Mai kiyayewa, kuma Shi ne Mafi jinƙan masu jinƙai.

قَالَ هَلْ اٰمَنُكُمْ عَلَيْهِ إِلَّا كَمَآ أَمِنْتُكُمْ
عَلٰٓى أَخِيْهِ مِنْ قَبْلُ ۗ فَاللّٰهُ خَيْرٌ حٰفِظًا ۖ
وَّهُوَ أَرْحَمُ الرّٰحِمِيْنَ ٦٥

**66.** Yayin da suka buɗe kayansu, sai suka tarar da kuɗinsu an mayar masu da shi. Suka ce, 'Babanmu, me muke nema, ga kuɗinmu an dawo mana da shi. Sai mu kawo wa iyalanmu abinci, kuma mu kula da ɗan'uwanmu, kuma mu daɗa auno lodin raƙumi. Wannan kuwa awo ne mai sauƙin samu.'

وَلَمَّا فَتَحُوْا مَتَاعَهُمْ وَجَدُوْا بِضَاعَتَهُمْ
رُدَّتْ إِلَيْهِمْ ۗ قَالُوْا يٰٓأَبَانَا مَا نَبْغِيْ ۗ
هٰذِهٖ بِضَاعَتُنَا رُدَّتْ إِلَيْنَا ۚ وَنَمِيْرُ
أَهْلَنَا وَنَحْفَظُ أَخَانَا وَنَزْدَادُ كَيْلَ
بَعِيْرٍ ۗ ذٰلِكَ كَيْلٌ يَّسِيْرٌ ٦٦

**67.** Ya ce, 'Ba zan aike shi tare da ku ba, sai kun yi mini alƙawari da sunan Allah, cewa za ku dawo mini da shi, sai idan an rutsa da ku.' Kuma yayin da suka ba shi alƙawarinsu, ya ce, 'Allah yana ganin abin da muke faɗa.'

قَالَ لَنْ أُرْسِلَهُ مَعَكُمْ حَتّٰى تُؤْتُوْنِ
مَوْثِقًا مِّنَ اللّٰهِ لَتَأْتُنَّنِيْ بِهٖٓ إِلَّآ أَنْ
يُّحَاطَ بِكُمْ ۚ فَلَمَّآ اٰتَوْهُ مَوْثِقَهُمْ
قَالَ اللّٰهُ عَلٰى مَا نَقُوْلُ وَكِيْلٌ ٦٧

**68.** Kuma ya ce, 'Ya ku 'ya'yana, kada ku shiga ta ƙofa ɗaya kawai, ku shiga ta ƙofofi dabam-dabam. Ba zan amfana maku komai ba game da Allah. Hukumci na Allah ne Shi kaɗai. Na dogara da Shi, kuma masu dogaro su dogara da Shi.'

وَقَالَ يٰبَنِيَّ لَا تَدْخُلُوْا مِنْ بَابٍ
وَّاحِدٍ وَّادْخُلُوْا مِنْ أَبْوَابٍ مُّتَفَرِّقَةٍ ۗ
وَمَآ أُغْنِيْ عَنْكُمْ مِّنَ اللّٰهِ مِنْ شَيْءٍ ۗ إِنِ
الْحُكْمُ إِلَّا لِلّٰهِ ۗ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ ۚ وَعَلَيْهِ
فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُتَوَكِّلُوْنَ ٦٨

**69.** Yayin da suka shiga yadda babansu ya umarce su, (sai buƙatarsa ta biya). Ba zai amfana masu komai ba game da Allah, amma akwai wata buƙata cikin zuciyar Yaƙuba da ya biya ta. Kuma shi yana da tarin sani daga abinda Muka sanar da shi, amma mafi yawan mutanen zamaninsa ba su sani ba.

وَلَمَّا دَخَلُوْا مِنْ حَيْثُ أَمَرَهُمْ أَبُوْهُمْ ۗ
مَا كَانَ يُغْنِيْ عَنْهُمْ مِّنَ اللّٰهِ مِنْ شَيْءٍ إِلَّا
حَاجَةً فِيْ نَفْسِ يَعْقُوْبَ قَضٰهَا ۗ وَإِنَّهُ
لَذُوْ عِلْمٍ لِّمَا عَلَّمْنٰهُ وَلٰكِنَّ أَكْثَرَ
النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ٦٩

**R.9**

**70.** Kuma yayin da suka shiga wajen Yusuf, sai ya saukar da ɗan'uwansa wajen shi. Ya ce, 'Ni ne ɗan'uwanka, kada ka yi baƙin ciki game da abin da suka aikata.'

وَلَمَّا دَخَلُوْا عَلٰى يُوْسُفَ اٰوٰٓى اِلَيْهِ
اَخَاهُ قَالَ اِنِّيْٓ اَنَا اَخُوْكَ فَلَا تَبْتَئِسْ
بِمَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٧٠﴾

**71.** Kuma yayin da ya ba su kayansu, sai ya saka moɗan shan ruwa cikin shinfiɗar sirdin ɗan'uwansa. Daga nan, mai shela ya yi kira, 'Ku waɗancan ayari, ku ɓarayi ne.'

فَلَمَّا جَهَّزَهُمْ بِجَهَازِهِمْ جَعَلَ السِّقَايَةَ
فِيْ رَحْلِ اَخِيْهِ ثُمَّ اَذَّنَ مُؤَذِّنٌ اَيَّتُهَا
الْعِيْرُ اِنَّكُمْ لَسَارِقُوْنَ ﴿٧١﴾

**72.** Suka fuskanto su, suka ce, 'Me kuka rasa?'

قَالُوْا وَاَقْبَلُوْا عَلَيْهِمْ مَّاذَا تَفْقِدُوْنَ ﴿٧٢﴾

**73.** Suka ce, 'Mun rasa mudun Sarki, kuma duk wanda ya kawo shi, zai sami lodin raƙumi, kuma ni na laminci haka.'

قَالُوْا نَفْقِدُ صُوَاعَ الْمَلِكِ وَلِمَنْ
جَآءَ بِهٖ حِمْلُ بَعِيْرٍ وَّاَنَا بِهٖ زَعِيْمٌ ﴿٧٣﴾

**74.** Suka ce, 'Mun rantse da Allah, kun sani sarai ba mu zo don mu yi ɓarna a ƙasa ba, kuma mu ba ɓarayi ne ba.'

قَالُوْا تَاللّٰهِ لَقَدْ عَلِمْتُمْ مَّا جِئْنَا
لِنُفْسِدَ فِي الْاَرْضِ وَمَا كُنَّا سٰرِقِيْنَ ﴿٧٤﴾

**75.** Suka ce, 'To, wace irin sakamako za'a yi a kansa idan ƙarya kuke?'

قَالُوْا فَمَا جَزَآؤُهٗٓ اِنْ كُنْتُمْ
كٰذِبِيْنَ ﴿٧٥﴾

**76.** Suka ce, 'Sakamako da zaa yi a kansa, duk wanda aka same shi cikin shinfiɗar sirdinsa, to, shi za a riƙe. Haka muke horon masu laifi.

قَالُوْا جَزَآؤُهٗ مَنْ وُّجِدَ فِيْ رَحْلِهٖ فَهُوَ
جَزَآؤُهٗ ؕ كَذٰلِكَ نَجْزِي الظّٰلِمِيْنَ ﴿٧٦﴾

**77.** Sai ya fara duba buhuhunansu kafin buhun ɗan'uwansa, sai ya fito da shi daga buhun ɗan'uwansa. Haka Muka shirya wa Yusuf dabara. Ba zai kama ɗan'uwansa ba bisa dokar Sarki sai fa idan Allah ya so. Muna ɗaukaka darajojin wanda Muka so. Babban Masani (Allah) yana sama da ko wane mai sani.

فَبَدَاَ بِاَوْعِيَتِهِمْ قَبْلَ وِعَآءِ اَخِيْهِ ثُمَّ
اسْتَخْرَجَهَا مِنْ وِّعَآءِ اَخِيْهِ ؕ كَذٰلِكَ
كِدْنَا لِيُوْسُفَ ؕ مَا كَانَ لِيَاْخُذَ اَخَاهُ
فِيْ دِيْنِ الْمَلِكِ اِلَّآ اَنْ يَّشَآءَ اللّٰهُ ؕ
نَرْفَعُ دَرَجٰتٍ مَّنْ نَّشَآءُ ؕ وَفَوْقَ كُلِّ ذِيْ
عِلْمٍ عَلِيْمٌ ﴿٧٧﴾

**78.** Su ka ce, 'Idan ya yi sata, dama can ɗan'uwansa ya taɓa yin sata.' Sai

قَالُوْٓا اِنْ يَّسْرِقْ فَقَدْ سَرَقَ اَخٌ لَّهٗ مِنْ

Yusuf ya ɓoye abin a ransa bai bayyana masu ba. Ya ce, 'Kun fi kowa mummunan matsayi, kuma Allah ya fi kowa sanin abin da kuke riyawa.'

قَبْلُ ۚ فَأَسَرَّهَا يُوسُفُ فِي نَفْسِهِ وَلَمْ يُبْدِهَا لَهُمْ ۚ قَالَ أَنْتُمْ شَرٌّ مَّكَانًا ۚ وَاللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا تَصِفُونَ ﴿٧٨﴾

**79.** Suka ce, 'Ya kai babban Sarki, yana da uba tsoho tukuf. Kama ɗayanmu maimakonsa. Muna ganinka daga cikin masu alheri.'

قَالُوا يَا أَيُّهَا الْعَزِيزُ إِنَّ لَهُ أَبًا شَيْخًا كَبِيرًا فَخُذْ أَحَدَنَا مَكَانَهُ ۚ إِنَّا نَرَاكَ مِنَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٧٩﴾

**80** Ya ce, 'Allah ya kiyaye mu kama kowa sai wanda muka sami kayanmu gurinsa. (In mun yi haka) ashe mu macuta ne ke nan.

قَالَ مَعَاذَ اللَّهِ أَنْ نَّأْخُذَ إِلَّا مَنْ وَّجَدْنَا مَتَاعَنَا عِنْدَهُ ۙ إِنَّا إِذًا لَّظَالِمُونَ ﴿٨٠﴾

**R.10**

**81.** Yayin da suka yanke ƙauna daga gare shi, sai suka kaɗaita suna ganawa. Babban cikinsu ya ce, 'Ba ku san cewa babanku ya yi alƙawari da ku ba, bisa sunan Allah, ga ku kuma kun yi sakaci game da Yusuf a da? To, ni ba zan bar wannan ƙasa ba, sai babana ya yi mini izini, ko kuma Allah ya yanke mini hukumci, kuma Shi ne fiyayyen masu hukumci.'

فَلَمَّا اسْتَيْأَسُوا مِنْهُ خَلَصُوا نَجِيًّا ۖ قَالَ كَبِيرُهُمْ أَلَمْ تَعْلَمُوا أَنَّ أَبَاكُمْ قَدْ أَخَذَ عَلَيْكُمْ مَّوْثِقًا مِّنَ اللَّهِ وَمِنْ قَبْلُ مَا فَرَّطْتُمْ فِي يُوسُفَ ۚ فَلَنْ أَبْرَحَ الْأَرْضَ حَتَّىٰ يَأْذَنَ لِي أَبِي أَوْ يَحْكُمَ اللَّهُ لِي ۚ وَهُوَ خَيْرُ الْحَاكِمِينَ ﴿٨١﴾

**82.** Ku koma wajen babanku,ku ce, 'Babanmu ɗanka ya yi sata, abinda muka sani kawai muka faɗa, amma ba mu san gaibi ba.'

ارْجِعُوا إِلَىٰ أَبِيكُمْ فَقُولُوا يَا أَبَانَا إِنَّ ابْنَكَ سَرَقَ ۚ وَمَا شَهِدْنَا إِلَّا بِمَا عَلِمْنَا وَمَا كُنَّا لِلْغَيْبِ حَافِظِينَ ﴿٨٢﴾

**83.** Kuma ka tambayi garin da muka je, da ayarin da muka dawo tare da su. Kuma mu masu gaskiya ne.

وَسْأَلِ الْقَرْيَةَ الَّتِي كُنَّا فِيهَا وَالْعِيرَ الَّتِي أَقْبَلْنَا فِيهَا ۖ وَإِنَّا لَصَادِقُونَ ﴿٨٣﴾

**84.** Ya ce, 'A'a, zukatanku sun ƙawata muku abu (mai muni) To, (yanzu kam, sai in yi) kyakkyawan haƙuri. Mai yiwuwa ne, Allah ya kawo mini su gaba ɗaya. Haƙiƙa, Shi ne Masani, Mai hikima.'

قَالَ بَلْ سَوَّلَتْ لَكُمْ أَنْفُسُكُمْ أَمْرًا ۖ فَصَبْرٌ جَمِيلٌ ۖ عَسَى اللَّهُ أَنْ يَّأْتِيَنِي بِهِمْ جَمِيعًا ۖ إِنَّهُ هُوَ الْعَلِيمُ الْحَكِيمُ ﴿٨٤﴾

**85.** Ya juya daga garesu, ya ce, 'Na yi baƙin ciki a kan Yusuf. Idonsa ya cika

وَتَوَلَّىٰ عَنْهُمْ وَقَالَ يَا أَسَفَىٰ عَلَىٰ

da hawaye saboda baƙin ciki, yana ƙoƙarin ɓoye baƙin cikinsa.

يُوْسُفَ وَابْيَضَّتْ عَيْنٰهُ مِنَ الْحُزْنِ
فَهُوَ كَظِيْمٌ ﴿٨٥﴾

**86.** Suka ce, 'Mun rantse da Allah, ba za ka daina ambaton Yusuf ba, har sai ka rame, ko kuma ka zama cikin masu halaka.'

قَالُوْا تَاللّٰهِ تَفْتَؤُا تَذْكُرُ يُوْسُفَ
حَتّٰى تَكُوْنَ حَرَضًا اَوْ تَكُوْنَ مِنَ
الْهٰلِكِيْنَ ﴿٨٦﴾

**87.** Ya ce, 'Ina kaikuka na da baƙin ciki na ne gurin Allah, kuma na san abinda ba ku sani ba, daga wajen Allah.'

قَالَ اِنَّمَآ اَشْكُوْا بَثِّيْ وَحُزْنِيْٓ اِلَى اللّٰهِ
وَاَعْلَمُ مِنَ اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٨٧﴾

**88.** 'Ya ku 'ya'yana, ku je ku nemi labarin Yusuf da ɗan'uwansa, kada ku yanke ƙauna daga rahamar Allah, babu mai yanke ƙauna daga rahamar Allah, sai mutane kafirai.'

يٰبَنِيَّ اذْهَبُوْا فَتَحَسَّسُوْا مِنْ
يُّوْسُفَ وَاَخِيْهِ وَلَا تَاْيْـَٔسُوْا مِنْ رَّوْحِ
اللّٰهِ ؕ اِنَّهٗ لَا يَاْيْـَٔسُ مِنْ رَّوْحِ اللّٰهِ اِلَّا
الْقَوْمُ الْكٰفِرُوْنَ ﴿٨٨﴾

**89.** Kuma yayin da suka sake shiga wajensa, suka ce, 'Ya kai babban Sarki, talauci ya dame mu da iyalanmu, mun kawo maka kuɗi ƙanƙani. Duk da haka ka ba mu awo cikakke, kuma ka ba mu sadaka, haƙiƙa, Allah yana sakawa masu sadaka.'

فَلَمَّا دَخَلُوْا عَلَيْهِ قَالُوْا يٰٓاَيُّهَا
الْعَزِيْزُ مَسَّنَا وَاَهْلَنَا الضُّرُّ وَجِئْنَا
بِبِضَاعَةٍ مُّزْجٰىةٍ فَاَوْفِ لَنَا الْكَيْلَ
وَتَصَدَّقْ عَلَيْنَا ؕ اِنَّ اللّٰهَ يَجْزِى
الْمُتَصَدِّقِيْنَ ﴿٨٩﴾

**90.** Ya ce, 'Shin kun san abin da kuka yi wa Yusuf da ɗan'uwansa a cikin rashin sani?'

قَالَ هَلْ عَلِمْتُمْ مَّا فَعَلْتُمْ بِيُوْسُفَ وَ
اَخِيْهِ اِذْ اَنْتُمْ جٰهِلُوْنَ ﴿٩٠﴾

**91.** Su ka ce, 'Af, Yusuf ne kai ?' Ya ce, 'Ni ne Yusuf, kuma ga ɗan'uwana. Allah ya yi mana baiwa. Duk wanda ya tsoraci Allah kuma ya yi haƙuri, to, Allah ba ya tozarta sakamakon managarta.'

قَالُوْٓا ءَاِنَّكَ لَاَنْتَ يُوْسُفُ ؕ قَالَ اَنَا
يُوْسُفُ وَهٰذَآ اَخِيْ ز قَدْ مَنَّ اللّٰهُ عَلَيْنَا ؕ
اِنَّهٗ مَنْ يَّتَّقِ وَيَصْبِرْ فَاِنَّ اللّٰهَ لَا
يُضِيْعُ اَجْرَ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٩١﴾

**92.** Suka ce, 'Wallahi Allah ya zaɓe ka akanmu, haƙiƙa, mun kasance masu laifi.'

قَالُوْا تَاللّٰهِ لَقَدْ اٰثَرَكَ اللّٰهُ عَلَيْنَا وَ
اِنْ كُنَّا لَخٰطِـِٕيْنَ ﴿٩٢﴾

**93.** Ya ce, 'A yau babu zargi a kanku. Ina fata Allah ya yafe maku, Shi ne Mafi jinƙan masu jinƙai.

قَالَ لَا تَثْرِيْبَ عَلَيْكُمُ الْيَوْمَ ؕ يَغْفِرُ
اللّٰهُ لَكُمْ ز وَهُوَ اَرْحَمُ الرّٰحِمِيْنَ ﴿٩٣﴾

**94.** Ku tafi da wannan rigar tawa, ku jefa ta a gaban babana, zai zo idonsa buɗe. (Yana mai fahimtar abin da ya faru a baya) kuma ku zo da iyalanku gaba ɗayansu wajena.

اِذْهَبُوْا بِقَمِيْصِيْ هٰذَا فَاَلْقُوْهُ عَلٰى
وَجْهِ اَبِيْ يَاْتِ بَصِيْرًا ج وَاْتُوْنِيْ
بِاَهْلِكُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿٩٤﴾

**R.11**

**95.** Yayin da ayarin fatake suka kamo hanya, ubansu ya ce, 'Ina jin ƙanshin Yusuf koda yake zaku ɗaukeni tsoho ne.'

وَلَمَّا فَصَلَتِ الْعِيْرُ قَالَ اَبُوْهُمْ اِنِّيْ لَاَجِدُ
رِيْحَ يُوْسُفَ لَوْلَآ اَنْ تُفَنِّدُوْنِ ﴿٩٥﴾

**96.** Suka ce, 'Wallahi kana nan cikin daɗaɗɗen ruɗewarka.'

قَالُوْا تَاللّٰهِ اِنَّكَ لَفِيْ ضَلٰلِكَ الْقَدِيْمِ ﴿٩٦﴾

**97. 1.** Yayin da mai ba da albishir ya iso, sai ya jefa rigar a gabansa, sai ya fahimci komai sarai. Ya ce, 'Ban faɗa maku ba cewa, na san abin da ba ku sani ba, daga wajen Allah?'

فَلَمَّآ اَنْ جَآءَ الْبَشِيْرُ اَلْقٰىهُ عَلٰى وَجْهِهٖ
فَارْتَدَّ بَصِيْرًا ج قَالَ اَلَمْ اَقُلْ لَّكُمْ ج لا
اِنِّيْٓ اَعْلَمُ مِنَ اللّٰهِ مَا لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٩٧﴾

**98.** Su ka ce, 'Babanmu, ka nema mana gafara kan laifukanmu, haƙiƙa, mun yi laifi.'

قَالُوْا يٰٓاَبَانَا اسْتَغْفِرْ لَنَا ذُنُوْبَنَآ
اِنَّا كُنَّا خٰطِـِٕيْنَ ﴿٩٨﴾

**99.** Ya ce, 'Haƙiƙa, zan nema maku gafarar Ubangijina. Shi ne Mai gafara, Mai jinƙai.'

قَالَ سَوْفَ اَسْتَغْفِرُ لَكُمْ رَبِّيْ ط اِنَّهٗ هُوَ
الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ﴿٩٩﴾

**100.** Yayin da suka shiga wajen Yusuf, sai ya sauki iyayensa wurinsa, kuma ya ce, 'Ku shigo Misra in Allah ya so, cikin aminci.'

فَلَمَّا دَخَلُوْا عَلٰى يُوْسُفَ اٰوٰٓى اِلَيْهِ
اَبَوَيْهِ وَقَالَ ادْخُلُوْا مِصْرَ اِنْ شَآءَ
اللّٰهُ اٰمِنِيْنَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Ya ɗora iyayensa biyu a kan karagar sarauta, suka faɗi gaba ɗaya suna sujada (ga Allah) wa Yusuf. Ya ce, 'Ya babana, wannan ne fassarar mafarkina na da, Allah ya mai da shi gaskiya. Haƙiƙa, Ya yi mini baiwa, lokacin da Ya fitar da ni daga kurkuku, kuma Ya kawo ku daga ƙauye, bayan Shaiɗan ya shuka gaba tsakanina da yan'uwana. Haƙiƙa, Ubangijina, Mai

وَرَفَعَ اَبَوَيْهِ عَلَى الْعَرْشِ وَخَرُّوْا لَهٗ
سُجَّدًا ج وَقَالَ يٰٓاَبَتِ هٰذَا تَاْوِيْلُ
رُءْيَايَ مِنْ قَبْلُ ز قَدْ جَعَلَهَا رَبِّيْ
حَقًّا ط وَقَدْ اَحْسَنَ بِيْٓ اِذْ اَخْرَجَنِيْ مِنَ
السِّجْنِ وَجَآءَ بِكُمْ مِّنَ الْبَدْوِ مِنْ بَعْدِ
اَنْ نَّزَغَ الشَّيْطٰنُ بَيْنِيْ وَبَيْنَ اِخْوَتِيْ ط
اِنَّ رَبِّيْ لَطِيْفٌ لِّمَا يَشَآءُ ط اِنَّهٗ هُوَ

الْعَلِيمُ الْحَكِيمُ ﴿١٠١﴾

tausayawa ne ga wanda Ya so. Haƙiƙa, Shi ne Masani, Mai hikima.

رَبِّ قَدْ آتَيْتَنِي مِنَ الْمُلْكِ وَعَلَّمْتَنِي
مِنْ تَأْوِيلِ الْأَحَادِيثِ ۚ فَاطِرَ
السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ أَنْتَ وَلِيِّي فِي
الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ ۖ تَوَفَّنِي مُسْلِمًا
وَأَلْحِقْنِي بِالصَّالِحِينَ ﴿١٠٢﴾

**102.** Ubangijina, Ka ba ni rabo daga mulki, kuma ka sanar da ni fassarar mafarkai. Ya Mahaliccin sammai da ƙasa, Kai ne Masoyina duniya da Lahira. Ka ɗauki raina ina mai miƙa wuya gare Ka, kuma Ka shigar da ni cikin mutanen kirki.

ذَٰلِكَ مِنْ أَنْبَاءِ الْغَيْبِ نُوحِيهِ إِلَيْكَ ۖ وَ
مَا كُنْتَ لَدَيْهِمْ إِذْ أَجْمَعُوا أَمْرَهُمْ وَ
هُمْ يَمْكُرُونَ ﴿١٠٣﴾

**103.** Wannan yana daga cikin labaran ɓoye, Muna aiko maka su, baka kasance tare da su ba, lokacin da suka ƙulla makircinsu, suna masu maƙarƙashiya.

وَمَا أَكْثَرُ النَّاسِ وَلَوْ حَرَصْتَ
بِمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٤﴾

**104.** Mafi yawan mutane ba za su zama muminai ba, duk yadda ka yi kwaɗayin haka.

وَمَا تَسْأَلُهُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۚ إِنْ هُوَ إِلَّا
ذِكْرٌ لِلْعَالَمِينَ ﴿١٠٥﴾ ع

**105.** Kuma ba lada kake tambayarsu ba a kan haka. Shi tunatarwa ne kawai ga dukkan mutane.

**R.12**

وَكَأَيِّنْ مِنْ آيَةٍ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ
يَمُرُّونَ عَلَيْهَا وَهُمْ عَنْهَا مُعْرِضُونَ ﴿١٠٦﴾

**106.** Kuma aya nawa cikin sammai da ƙasa, suke shigewa, amma su bijire mata.

وَمَا يُؤْمِنُ أَكْثَرُهُمْ بِاللَّهِ إِلَّا وَهُمْ
مُشْرِكُونَ ﴿١٠٧﴾

**107.** Kuma mafi yawansu ba za su ba da gaskiya da Allah ba, sai sun tarfa shirka a ciki.

أَفَأَمِنُوا أَنْ تَأْتِيَهُمْ غَاشِيَةٌ مِنْ
عَذَابِ اللَّهِ أَوْ تَأْتِيَهُمُ السَّاعَةُ
بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٠٨﴾

**108.** Shin sun amince gagarumar azaba daga Allah ta zo musu, ko kuma Sa'a ta zo musu kwatsam ba su sani ba.

قُلْ هَٰذِهِ سَبِيلِي أَدْعُو إِلَى اللَّهِ ۚ عَلَىٰ
بَصِيرَةٍ أَنَا وَمَنِ اتَّبَعَنِي ۖ وَسُبْحَانَ
اللَّهِ وَمَا أَنَا مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿١٠٩﴾

**109.** Ce, 'Wannan shi ne tafarkina. Ina kira zuwa ga Allah bisa ganewa, ni da waɗanda ke bi na. Ni ba na cikin masu shirka.'

وَمَا أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ إِلَّا رِجَالًا نُوحِي

**110.** A gabaninka ba Mu aiko (Manzanni) ba face mazaje daga

mutanen garuruwa, Mun saukar da aike (wahayi) gare su. Shin ba su yi tafiya a ban ƙasa ba, don su ga ƙarshen waɗanda suka gabace su? Haƙiƙa, gidan Lahira ya fiye wa masu tsoron Allah. Ba kwa fahimta?

إِلَيْهِم مِّنْ أَهْلِ الْقُرَىٰ ۗ أَفَلَمْ يَسِيرُوا
فِي الْأَرْضِ فَيَنظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ
الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۗ وَلَدَارُ الْآخِرَةِ
خَيْرٌ لِّلَّذِينَ اتَّقَوْا ۗ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿١١٠﴾

**111.** Sai lokacin da Manzannin suka yanke ƙauna, kuma (kafirai) suka haƙiƙance an yi musu ƙarya, taimakonMu ya zo masu, sai aka tserar da wanda Muka so, kuma ba a juyar da azabarMu daga mutane masu laifi.

حَتَّىٰ إِذَا اسْتَيْأَسَ الرُّسُلُ وَظَنُّوا أَنَّهُمْ
قَدْ كُذِبُوا جَاءَهُمْ نَصْرُنَا فَنُجِّيَ مَن
نَّشَاءُ ۖ وَلَا يُرَدُّ بَأْسُنَا عَنِ الْقَوْمِ
الْمُجْرِمِينَ ﴿١١١﴾

**112.** Haƙiƙa, akwai abin lura a ƙissoshinsu, ga masu hankula. Ba abu ne da aka ƙaga ba, amma shi tuna gaskiyar abinda ke gabansa ne, kuma bayanin kowane abu, kuma da shiriya da jinƙai ga mutane masu ba da gaskiya

لَقَدْ كَانَ فِي قَصَصِهِمْ عِبْرَةٌ لِّأُولِي
الْأَلْبَابِ ۗ مَا كَانَ حَدِيثًا يُفْتَرَىٰ
وَلَٰكِن تَصْدِيقَ الَّذِي بَيْنَ يَدَيْهِ وَ
تَفْصِيلَ كُلِّ شَيْءٍ وَهُدًى وَرَحْمَةً
لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿١١٢﴾ ع

ركوعاتها ٦ سُوْرَةُ الرَّعْدِ مَكِّيَّةٌ ١٣ اٰياتها ٤٤

## SŪRATUR RA'D

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 44)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Alif Lam Mim Ra.* Waɗannan Ayoyi ne na Littafi. Abin da aka saukar maka daga Ubangijinka shi ne Gaskiya, amma mafi yawan mutane ba za su ba da gaskiya ba.

الٓمّٓرٰ تف تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ ؕ وَ الَّذِيْٓ
اُنْزِلَ اِلَيْكَ مِنْ رَّبِّكَ الْحَقُّ وَ لٰكِنَّ
اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يُؤْمِنُوْنَ ٢

**3.** Allah ne Wanda ya ɗaga sammai ba tare da ginshiƙai da ku ke ganinsu ba. Sa'annan Ya daidaita akan Al'arshi. Ya horar da rana da wata, kowane yana bin hanyarsa, zuwa lokaci ƙayyadadde. Yana tsara komai tsaf, Yana bayyana Ayoyi don ku sakankance da haɗuwa da Ubangijinku.

اَللّٰهُ الَّذِيْ رَفَعَ السَّمٰوٰتِ بِغَيْرِ عَمَدٍ
تَرَوْنَهَا ثُمَّ اسْتَوٰى عَلَى الْعَرْشِ وَ سَخَّرَ
الشَّمْسَ وَ الْقَمَرَ ؕ كُلٌّ يَّجْرِيْ لِاَجَلٍ
مُّسَمًّى ؕ يُدَبِّرُ الْاَمْرَ يُفَصِّلُ الْاٰيٰتِ
لَعَلَّكُمْ بِلِقَآءِ رَبِّكُمْ تُوْقِنُوْنَ ٣

**4.** Kuma Shi ne ya shinfiɗa ƙasa, kuma ya saka duwarwatsai cikinta kuma da ƙoramu. Kuma daga dukkan 'ya'yan itatuwa ya yi aure- aure (mace da namiji). Yana sa dare ya rufe hasken rana. Akwai Ayoyi cikin dukkan wannan ga mutane da ke tunani.

وَ هُوَ الَّذِيْ مَدَّ الْاَرْضَ وَ جَعَلَ فِيْهَا
رَوَاسِيَ وَ اَنْهٰرًا ؕ وَ مِنْ كُلِّ الثَّمَرٰتِ
جَعَلَ فِيْهَا زَوْجَيْنِ اثْنَيْنِ يُغْشِي الَّيْلَ
النَّهَارَ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ
يَّتَفَكَّرُوْنَ ٤

**5.** Kuma a cikin ƙasa, akwai yankuna iri-iri, masu ɗanfara da juna, kuma akwai gonaki na inabai, kuma akwai shuke-shuke, da dabinai, masu tashi daga tushe ɗaya, da wasu ba masu tashi daga tushe ɗaya ba. Ana shayar da su daga ruwa ɗaya, amma Muna fifita waɗansunsu kan waɗansu a 'ya'yansu. Akwai Ayoyi cikin dukkan wannan ga mutanen da ke hankalta.

وَ فِي الْاَرْضِ قِطَعٌ مُّتَجٰوِرٰتٌ وَّ جَنّٰتٌ
مِّنْ اَعْنَابٍ وَّ زَرْعٌ وَّ نَخِيْلٌ صِنْوَانٌ وَّ
غَيْرُ صِنْوَانٍ يُّسْقٰى بِمَآءٍ وَّاحِدٍ تف وَ
نُفَضِّلُ بَعْضَهَا عَلٰى بَعْضٍ فِي الْاُكُلِ ؕ
اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ٥

**Ni ne Allah, Masanin komai, Mai ganin komai!*

**6.** Idan ka yi mamaki, lallai abin mamaki ne da suka ce, ‘Ashe idan muka zama turɓaya, za mu sake kasancewa cikin wata sabuwar halitta?’ Waɗannan su ne suka kafirce wa Ubangijinsu. Kuma waɗannan za a saka musu ƙuƙumi a wuyansu. Kuma waɗannan su ne ‘yan Wuta, za su dauwama cikinta.

وَإِنْ تَعْجَبْ فَعَجَبٌ قَوْلُهُمْ ءَإِذَا كُنَّا
تُرَابًا ءَإِنَّا لَفِي خَلْقٍ جَدِيدٍ ۗ أُولَٰئِكَ
الَّذِينَ كَفَرُوا بِرَبِّهِمْ ۚ وَأُولَٰئِكَ
الْأَغْلَالُ فِي أَعْنَاقِهِمْ ۚ وَأُولَٰئِكَ أَصْحَابُ
النَّارِ ۚ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿٦﴾

**7.** Kuma suna roƙo ka gaggauta mummuna kafin kyakkyawa, alhali misalai na azaba sun shuɗe gabaninsu. Haƙiƙa, Ubangijinka Mai gafara ne ga mutane duk da laifukansu, kuma Ubangijinka Mai tsananin azaba ne.

وَيَسْتَعْجِلُونَكَ بِالسَّيِّئَةِ قَبْلَ
الْحَسَنَةِ وَقَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلِهِمُ
الْمَثُلَاتُ ۗ وَإِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغْفِرَةٍ
لِلنَّاسِ عَلَىٰ ظُلْمِهِمْ ۚ وَإِنَّ رَبَّكَ
لَشَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٧﴾

**8.** Waɗanda suka kafirta suna cewa, ‘Don me ba a saukar masa da Aya daga Ubangijinsa?’ Ai kai mai gargaɗi ne kaɗai. Kuma dukkan mutane suna da mai shiryarwa.

وَيَقُولُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوْلَا أُنْزِلَ عَلَيْهِ
آيَةٌ مِنْ رَبِّهِ ۗ إِنَّمَا أَنْتَ مُنْذِرٌ ۖ وَلِكُلِّ
ع قَوْمٍ هَادٍ ﴿٨﴾

**R.2**

**9.** Allah ya san abin da kowace mace ke ɗauke da shi, kuma da abin da mahaifu ke jefarwa, kuma da yadda suke daɗuwa. Kowane abu tsare yake tsaf a gurinSa.

اللَّهُ يَعْلَمُ مَا تَحْمِلُ كُلُّ أُنْثَىٰ وَمَا
تَغِيضُ الْأَرْحَامُ وَمَا تَزْدَادُ ۖ وَكُلُّ شَيْءٍ
عِنْدَهُ بِمِقْدَارٍ ﴿٩﴾

**10.** Shi ne Masanin ɓoye da sarari, Mai girma, Maɗaukaki.

عَالِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ الْكَبِيرُ
الْمُتَعَالِ ﴿١٠﴾

**11.** Wanda ya ɓoye magana da wanda ya bayyana ta a cikin ku duk ɗaya suke (da saninSa). Haka wanda ke ɓuya cikin dare da wanda ke fita fili da rana.

سَوَاءٌ مِنْكُمْ مَنْ أَسَرَّ الْقَوْلَ وَمَنْ
جَهَرَ بِهِ وَمَنْ هُوَ مُسْتَخْفٍ بِاللَّيْلِ وَ
سَارِبٌ بِالنَّهَارِ ﴿١١﴾

**12.** Manzan Allah yana da mala’iku masu aiki ba yankewa, ta gabansa da

لَهُ مُعَقِّبَاتٌ مِنْ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ

bayansa, suna tsaronsa bisa umarnin Allah. Haƙiƙa, Allah ba ya canja halayyar mutane, sai sun canja abin da ke cikin zukatansu. Kuma idan Allah ya nufi azaba ga mutane, ba mai iya juyar da ita, kuma banda Shi, ba su da wani mai taimako.

خَلْفِهٖ يَحْفَظُوْنَهٗ مِنْ اَمْرِ اللّٰهِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُغَيِّرُ مَا بِقَوْمٍ حَتّٰى يُغَيِّرُوْا مَا بِاَنْفُسِهِمْ ؕ وَاِذَاۤ اَرَادَ اللّٰهُ بِقَوْمٍ سُوْٓءًا فَلَا مَرَدَّ لَهٗ ۚ وَمَا لَهُمْ مِّنْ دُوْنِهٖ مِنْ وَّالٍ ﴿١٢﴾

**13.** Shi ne ke nuna maku walƙiya don ku tsorata kuma ku buraci samun ruwa, kuma Yana tasar da giza-gizai masu nauyi.

هُوَ الَّذِيْ يُرِيْكُمُ الْبَرْقَ خَوْفًا وَّ طَمَعًا وَّيُنْشِئُ السَّحَابَ الثِّقَالَ ﴿١٣﴾

**14.** Aradu tana tsarkake Shi da yabonSa, haka mala'iku don tsoronSa. Kuma yana sako tsawa, ya karya wanda ya so da ita, duk da haka suna jayayya game da Allah, alhali Shi, Mai tsananin azaba ne.

وَيُسَبِّحُ الرَّعْدُ بِحَمْدِهٖ وَالْمَلٰٓئِكَةُ مِنْ خِيْفَتِهٖ ۚ وَيُرْسِلُ الصَّوَاعِقَ فَيُصِيْبُ بِهَا مَنْ يَّشَآءُ وَهُمْ يُجَادِلُوْنَ فِي اللّٰهِ ۚ وَهُوَ شَدِيْدُ الْمِحَالِ ﴿١٤﴾

**15.** Kira na gaskiya naSa ne, kuma waɗanda (kafirai) ke kira ba Shi ba, ba za su karɓa musu da komai ba. (Misalinsu) kamar wanda ke miƙa hannuwansa ne wajen ruwa, don ya kai bakinsa alhali ba zai isa bakinsa ba. Kiran da kafirai suke yi, ɓata lokaci ne kawai.

لَهٗ دَعْوَةُ الْحَقِّ ؕ وَالَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِهٖ لَا يَسْتَجِيْبُوْنَ لَهُمْ بِشَيْءٍ اِلَّا كَبَاسِطِ كَفَّيْهِ اِلَى الْمَآءِ لِيَبْلُغَ فَاهُ وَمَا هُوَ بِبَالِغِهٖ ؕ وَمَا دُعَآءُ الْكٰفِرِيْنَ اِلَّا فِيْ ضَلٰلٍ ﴿١٥﴾

**16.** Kuma dukkan waɗanda ke cikin sammai da ƙasa suna sujada ga Allah, sun so ko sun ƙi, haka inuwoyinsu, a lokatan safe da loƙatan maraice.

وَلِلّٰهِ يَسْجُدُ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ طَوْعًا وَّكَرْهًا وَّظِلٰلُهُمْ بِالْغُدُوِّ وَالْاٰصَالِ ﴿١٦﴾ السجدة

**17.** Ce, 'Wanene Ubangijin sammai da ƙasa?' Ce, 'Allah ne.' Ce, 'Kwa riƙi masoya maimakonSa, da ba su da ikon jawo amfani ko cuta ga kansu?" Ce, 'Shin makaho da mai gani sa zama daidai, ko kuma duhu da haske sa zama daidai?' Ko sun dangana wa Allah abokan tarayya, waɗanda suka yi halitta kamar yadda Ya yi halitta, sai halittar ta yi musu kama? Ce,

قُلْ مَنْ رَّبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ قُلِ اللّٰهُ ؕ قُلْ اَفَاتَّخَذْتُمْ مِّنْ دُوْنِهٖۤ اَوْلِيَآءَ لَا يَمْلِكُوْنَ لِاَنْفُسِهِمْ نَفْعًا وَّلَا ضَرًّا ؕ قُلْ هَلْ يَسْتَوِي الْاَعْمٰى وَالْبَصِيْرُ ۙ اَمْ هَلْ تَسْتَوِي الظُّلُمٰتُ وَالنُّوْرُ ۚ اَمْ جَعَلُوْا لِلّٰهِ شُرَكَآءَ خَلَقُوْا كَخَلْقِهٖ فَتَشَابَهَ الْخَلْقُ عَلَيْهِمْ ؕ

‘Allah ne Mahaliccin kowane abu, kuma Shi ne Makaɗaici, Marinjayi.’

قُلِ اللّٰهُ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ وَّهُوَ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ﴿١٧﴾

**18.** Yana saukar da ruwa daga sama, sai kwazazzabai su kwaranya, gwargwadon yadda suke a aune. Kuma ambaliyar ruwa tana ɗauke da kunfa mai kumburi. Kuma a cikin wutar da suke hurawa, don neman su ƙera kayan ado da kwanuka, akwai kunfa irin wancan. Haka Allah ke bayyana gaskiya da ƙarya. To, shi kunfan sai ya tafi a shara, abin da zai amfani mutane kuwa sai ya zauna cikin ƙasa. Haka Allah ke ba da misalai.

أَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً فَسَالَتْ أَوْدِيَةٌ بِقَدَرِهَا فَاحْتَمَلَ السَّيْلُ زَبَدًا رَّابِيًا ؕ وَمِمَّا يُوْقِدُوْنَ عَلَيْهِ فِي النَّارِ ابْتِغَآءَ حِلْيَةٍ أَوْ مَتَاعٍ زَبَدٌ مِّثْلُهٗ ؕ كَذٰلِكَ يَضْرِبُ اللّٰهُ الْحَقَّ وَالْبَاطِلَ ۬ؕ فَأَمَّا الزَّبَدُ فَيَذْهَبُ جُفَآءً ۚ وَأَمَّا مَا يَنْفَعُ النَّاسَ فَيَمْكُثُ فِي الْأَرْضِ ؕ كَذٰلِكَ يَضْرِبُ اللّٰهُ الْأَمْثَالَ ﴿١٨﴾

**19.** Waɗanda suka karɓa wa Ubangijinsu suna da sakamako nagari, waɗanda ba su karɓa masa ba kuwa, idan duk abin da ke ban ƙasa, da wani abin kamarsa nasu ne kaf, za su so su fanshi kansu da shi. Waɗannan za su haɗu da mummunan hisabi, kuma Wuta ce makomarsu. Gurin hutawa ya munana.

لِلَّذِيْنَ اسْتَجَابُوْا لِرَبِّهِمُ الْحُسْنٰى ؕ وَالَّذِيْنَ لَمْ يَسْتَجِيْبُوْا لَهٗ لَوْ أَنَّ لَهُمْ مَّا فِي الْأَرْضِ جَمِيْعًا وَّمِثْلَهٗ مَعَهٗ لَافْتَدَوْا بِهٖ ؕ أُولٰٓئِكَ لَهُمْ سُوْٓءُ الْحِسَابِ ۬ۙ وَمَأْوٰىهُمْ جَهَنَّمُ ؕ وَبِئْسَ الْمِهَادُ ﴿١٩﴾

**R.3**

**20.** Shin wanda ya sani takamaimai cewa abin da aka saukar maka daga Ubangijinka shi ne gaskiya, ya zama kamar wanda shi makaho ne? Masu hankula ne kaɗai ke lura.

أَفَمَنْ يَّعْلَمُ أَنَّمَآ أُنْزِلَ إِلَيْكَ مِنْ رَّبِّكَ الْحَقُّ كَمَنْ هُوَ أَعْمٰى ؕ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ أُولُوا الْأَلْبَابِ ﴿٢٠﴾

**21.** Waɗanda ke cika wa’adin Allah kuma basu warware alƙawari.

الَّذِيْنَ يُوْفُوْنَ بِعَهْدِ اللّٰهِ وَلَا يَنْقُضُوْنَ الْمِيْثَاقَ ﴿٢١﴾

**22.** Kuma waɗanda ke sadar da abin da Allah ya yi horo asadar da shi, kuma suna tsoron Ubangijinsu, kuma suna jin tsoron mummunan hisabi.

وَالَّذِيْنَ يَصِلُوْنَ مَآ أَمَرَ اللّٰهُ بِهٖٓ أَنْ يُّوْصَلَ وَيَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ وَيَخَافُوْنَ سُوْٓءَ الْحِسَابِ ﴿٢٢﴾

**23.** Kuma waɗanda suka yi haƙuri, don neman yardar Ubangijinsu, kuma suka tsai da Salla, kuma suka ciyar da abin da Muka ba su, a ɓoye da sarari,

وَالَّذِيْنَ صَبَرُوا ابْتِغَآءَ وَجْهِ رَبِّهِمْ وَأَقَامُوا الصَّلٰوةَ وَأَنْفَقُوْا مِمَّا رَزَقْنٰهُمْ سِرًّا وَّعَلَانِيَةً وَّيَدْرَءُوْنَ بِالْحَسَنَةِ

kuma da kyakkyawan aiki suke kawar da mummunan aiki. Waɗannan su ne masu sakamakon gidan ƙarshe.

السَّيِّئَةَ أُولَٰٓئِكَ لَهُمْ عُقْبَى الدَّارِ ﴿٢٣﴾

**24.** Gidajen Aljanna, za su shiga cikinsu, tare da managartan iyayensu da matansu da zuriyarsu. Mala'iku za su riƙa shiga wajensu ta kowace ƙofa.

جَنَّٰتُ عَدْنٍ يَدْخُلُونَهَا وَمَنْ صَلَحَ
مِنْ ءَابَآئِهِمْ وَأَزْوَٰجِهِمْ وَذُرِّيَّٰتِهِمْ وَ
الْمَلَٰٓئِكَةُ يَدْخُلُونَ عَلَيْهِم مِّن كُلِّ
بَابٍ ﴿٢٤﴾

**25.** Aminci ya tabbata gare ku, saboda haƙurin da kuke yi. Gidan ƙarshe ya yi kyau.

سَلَٰمٌ عَلَيْكُم بِمَا صَبَرْتُمْ فَنِعْمَ
عُقْبَى الدَّارِ ﴿٢٥﴾

**26.** Waɗanda ke warware alƙawarin Allah kuwa bayan ƙulla shi, kuma suna yanke abin da Allah Ya yi horo a sadar da shi, kuma suna ɓarna a ƙasa, waɗannan la'ana ta hau kansu, kuma suna da mummunan gida.

وَالَّذِينَ يَنقُضُونَ عَهْدَ اللَّهِ مِنۢ بَعْدِ
مِيثَٰقِهِۦ وَيَقْطَعُونَ مَآ أَمَرَ اللَّهُ بِهِۦٓ
أَن يُوصَلَ وَيُفْسِدُونَ فِى الْأَرْضِ
أُولَٰٓئِكَ لَهُمُ اللَّعْنَةُ وَلَهُمْ سُوٓءُ
الدَّارِ ﴿٢٦﴾

**27.** Allah yana shinfiɗa arziki, kuma Yana ƙuntata shi ga wanda Ya so. Suna murna da rayuwar duniya, rayuwar duniya kuwa ba komai ba ce dangane da ta Lahira, face jindaɗi ƙanƙani.

اللَّهُ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ وَ
يَقْدِرُ وَفَرِحُوا بِالْحَيَوٰةِ الدُّنْيَا
وَمَا الْحَيَوٰةُ الدُّنْيَا فِى الْءَاخِرَةِ إِلَّا
مَتَٰعٌ ﴿٢٧﴾ ع

**R.4**

**28.** Kuma waɗanda suka kafirta suna cewa, ‘Don me ba a saukar masa da Aya ba, daga Ubangijinsa?’ Ce, ‘Allah na barin wanda Yaso ya ɓata, kuma Yana shiryar da wanda ya koma gare Shi.

وَيَقُولُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوْلَآ أُنزِلَ
عَلَيْهِ ءَايَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ قُلْ إِنَّ اللَّهَ
يُضِلُّ مَن يَشَآءُ وَيَهْدِىٓ إِلَيْهِ مَنْ
أَنَابَ ﴿٢٨﴾

**29.** Waɗanda suka ba da gaskiya, kuma zukatansu suna samun nutsuwa gun ambaton Allah, To, da ambaton Allah zukata ke samun nutsuwa.

الَّذِينَ ءَامَنُوا وَتَطْمَئِنُّ قُلُوبُهُم
بِذِكْرِ اللَّهِ أَلَا بِذِكْرِ اللَّهِ تَطْمَئِنُّ
الْقُلُوبُ ﴿٢٩﴾

**30.** Waɗanda suka ba da gaskiya kuma suka yi ayyuka nagari, babban farin ciki ya tabbata garesu, da kyakkyawar makoma.

الَّذِينَ ءَامَنُوا وَعَمِلُوا الصَّٰلِحَٰتِ
طُوبَىٰ لَهُمْ وَحُسْنُ مَـَٔابٍ ﴿٣٠﴾

**31.** Haka Muka aiko ka, cikin al’umma wadda wasu al’umma sun shuɗe gabaninta, don ka karanta masu abin da Muka aiko maka, alhali suna kafircewa Ubangiji Mai rahama. Ce, ‘Shi ne Ubangijina, babu wani ubangiji sai Shi. Gare Shi na dogara, kuma wajenSa zan koma.’

كَذٰلِكَ اَرْسَلْنٰكَ فِيْۤ اُمَّةٍ قَدْ خَلَتْ مِنْ
قَبْلِهَاۤ اُمَمٌ لِّتَتْلُوَا۟ عَلَيْهِمُ الَّذِيْۤ
اَوْحَيْنَاۤ اِلَيْكَ وَهُمْ يَكْفُرُوْنَ بِالرَّحْمٰنِ ؕ
قُلْ هُوَ رَبِّيْ لَاۤ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۚ عَلَيْهِ
تَوَكَّلْتُ وَاِلَيْهِ مَتَابِ ﴿۳۱﴾

**32.** Idan ma aka kawo wani Kur’ani, wanda za a sa duwatsu su riƙa motsi da shi, ko kuma a yayyanke ƙasa da shi, ko kuma a yi magana da matattu da shi, (duk da haka) ba za su ba da gaskiya ba. A’a ga Allah al’amari yake gaba ɗaya. Har yanzu waɗanda suka ba da gaskiya ba su gane ba cewa, idan Allah Ya so, sai Ya shiryar da mutane gaba ɗaya? Waɗanda suka kafirta, ba za su gushe ba, musifa tana faɗa musu saboda abin da suka aikata, ko kuma ta sauka kusa da gidajensu, har alƙawarin Allah ya zo, haƙiƙa Allah ba ya saɓa alƙawari.

وَلَوْ اَنَّ قُرْاٰنًا سُيِّرَتْ بِهِ الْجِبَالُ اَوْ
قُطِّعَتْ بِهِ الْاَرْضُ اَوْ كُلِّمَ بِهِ الْمَوْتٰى ؕ
بَلْ لِّلّٰهِ الْاَمْرُ جَمِيْعًا ؕ اَفَلَمْ يَايْـَٔسِ
الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اَنْ لَّوْ يَشَآءُ اللّٰهُ لَهَدَى
النَّاسَ جَمِيْعًا ؕ وَلَا يَزَالُ الَّذِيْنَ
كَفَرُوْا تُصِيْبُهُمْ بِمَا صَنَعُوْا قَارِعَةٌ
اَوْ تَحُلُّ قَرِيْبًا مِّنْ دَارِهِمْ حَتّٰى يَاْتِيَ
وَعْدُ اللّٰهِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُخْلِفُ
الْمِيْعَادَ ﴿۳۲﴾ ع

**R.5**

**33.** Haƙiƙa, an yi wa Manzannin da suka gabace ka izgili, sai Na yi wa kafirai jinkiri, sa’annan Na damƙe su. To, yaya azabaTa ta kasance?

وَلَقَدِ اسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّنْ قَبْلِكَ
فَاَمْلَيْتُ لِلَّذِيْنَ كَفَرُوْا ثُمَّ
اَخَذْتُهُمْ ۫ فَكَيْفَ كَانَ عِقَابِ ﴿۳۳﴾

**34.** Shin Wanda ke tsaye a kan kowane mai rai game da abin da ya tanada, (Ya ƙyale su?) Kuma sun dangana wa Allah abokan tarayya. Ce, ‘Ku ambace su.’ Ko za ku faɗa maSa abin da Bai sani ba, a ban ƙasa? Ko kuma magana ce marar ma’ana?’ Bari, an ƙawata wa kafirai makircinsu, kuma an toshe musu kafar bin tafarki nagari. Wanda Allah ya bari bisa ɓata, ba wanda zai iya shiriya tasa.

اَفَمَنْ هُوَ قَآئِمٌ عَلٰى كُلِّ نَفْسٍۭ بِمَا
كَسَبَتْ ۚ وَجَعَلُوْا لِلّٰهِ شُرَكَآءَ ؕ قُلْ
سَمُّوْهُمْ ؕ اَمْ تُنَبِّـُٔوْنَهٗ بِمَا لَا يَعْلَمُ
فِى الْاَرْضِ اَمْ بِظَاهِرٍ مِّنَ الْقَوْلِ ؕ بَلْ
زُيِّنَ لِلَّذِيْنَ كَفَرُوْا مَكْرُهُمْ وَصُدُّوْا
عَنِ السَّبِيْلِ ؕ وَمَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ فَمَا
لَهٗ مِنْ هَادٍ ﴿۳۴﴾

**35.** Za su haɗu da azaba a rayuwar duniya, kuma azabar lahira ta fi

لَهُمْ عَذَابٌ فِى الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَ

لَعَذَابُ الْاٰخِرَةِ اَشَقُّ ۚ وَمَا لَهُمْ
مِّنَ اللّٰهِ مِنْ وَّاقٍ ﴿٣٥﴾

tsanani, kuma ba su da wanda zai kare su daga Allah.

مَثَلُ الْجَنَّةِ الَّتِيْ وُعِدَ الْمُتَّقُوْنَ ۚ
تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ۚ اُكُلُهَا
دَآئِمٌ وَّ ظِلُّهَا ۚ تِلْكَ عُقْبَى الَّذِيْنَ
اتَّقَوْا ۖ وَّ عُقْبَى الْكٰفِرِيْنَ النَّارُ ﴿٣٦﴾

**36.** Misalin aljanna wadda aka yi wa masu tsoron Allah alƙawari shi ne, ƙoramu na gudana ƙarƙashinta, abincinta ba ya ƙarewa, haka inuwoyinta. Wannan ita ce makomar ƙarshe ta masu tsoron Allah, Wuta kuwa ita ce makomar ƙarshe ta kafirai.

وَالَّذِيْنَ اٰتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ يَفْرَحُوْنَ
بِمَآ اُنْزِلَ اِلَيْكَ وَمِنَ الْاَحْزَابِ مَنْ
يُّنْكِرُ بَعْضَهٗ ۚ قُلْ اِنَّمَآ اُمِرْتُ اَنْ
اَعْبُدَ اللّٰهَ وَ لَآ اُشْرِكَ بِهٖ ۚ اِلَيْهِ
اَدْعُوْا وَاِلَيْهِ مَاٰبِ ﴿٣٧﴾

**37.** Kuma waɗanda Muka ba Littafi suna farin ciki da abin da aka saukar maka. Kuma a cikin sauran ƙungiyoyi akwai masu musunta wani abu daga cikinsa. Ce, 'an umarce ni na bautawa Allah kaɗai, kuma kada na yi maSa tarayya da wani. Ina kira zuwa gare Shi, kuma gare Shi makomata take.'

وَكَذٰلِكَ اَنْزَلْنٰهُ حُكْمًا عَرَبِيًّا ۚ وَ لَئِنِ
اتَّبَعْتَ اَهْوَآءَهُمْ بَعْدَ مَا جَآءَكَ مِنَ
الْعِلْمِ ۙ مَا لَكَ مِنَ اللّٰهِ مِنْ وَّلِيٍّ وَّ لَا
ع ٦ وَاقٍ ﴿٣٨﴾

**38.** To, haka Muka saukar da Shi, hukumci ne cikin harshen Larabci. Idan ka bi son zukatansu, bayan sanin da ya zo maka, ba ka da wani masoyi ko mai karewa daga Allah.

**R.6**

وَ لَقَدْ اَرْسَلْنَا رُسُلًا مِّنْ قَبْلِكَ وَ
جَعَلْنَا لَهُمْ اَزْوَاجًا وَّذُرِّيَّةً ۚ وَمَا كَانَ
لِرَسُوْلٍ اَنْ يَّاْتِيَ بِاٰيَةٍ اِلَّا بِاِذْنِ
اللّٰهِ ۚ لِكُلِّ اَجَلٍ كِتَابٌ ﴿٣٩﴾

**39.** Kuma haƙiƙa, Mun aiko Manzanni gabaninka, kuma Mun ba su matan aure da zuri'a. Kuma Manzo ba zai iya kawo Aya ba, sai da izinin Allah. Kowane lokaci yana da hukumci daga Allah.

يَمْحُوا اللّٰهُ مَا يَشَآءُ وَ يُثْبِتُ ۖ وَ
عِنْدَهٗٓ اُمُّ الْكِتٰبِ ﴿٤٠﴾

**40.** Allah yana shafe abin da Ya so, kuma Yana tabbatarwa, kuma asalin hukumce hukumce yana gurinSa.

وَ اِنْ مَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِيْ
نَعِدُهُمْ اَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَاِنَّمَا عَلَيْكَ
الْبَلٰغُ وَعَلَيْنَا الْحِسَابُ ﴿٤١﴾

**41.** In da za Mu nuna maka sashin abin da Muka yi musu alƙawari, na azaba, ko kuma za Mu ɗauki ranka (kafin nan duk ɗaya ne), isar da aike ne kaɗai ya wajaba gareka, kuma yin hisabin ayyuka yana wajenMu.

**42.** To, basu gani ba cewa, Muna ziyarar ƙasa, Muna rarrage ta daga gefunanta? Kuma Allah yana yin hukumci, babu mai warware hukumcinSa, kuma Shi Mai saurin hisabin ayyuka ne.

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا نَأْتِي الْأَرْضَ نَنْقُصُهَا
مِنْ أَطْرَافِهَا ۚ وَاللَّهُ يَحْكُمُ لَا مُعَقِّبَ
لِحُكْمِهِ ۚ وَهُوَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿٤٢﴾

**43.** Kuma waɗanda suka gabace su sun yi makirci. Dukkan ƙwaƙƙwaran shiri yana gurin Allah. Ya san abin da ko wane rai take tanada. Kuma kafirai za su san wanda ke da sakamakon gidan ƙarshe.

وَقَدْ مَكَرَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَلِلَّهِ
الْمَكْرُ جَمِيعًا ۖ يَعْلَمُ مَا تَكْسِبُ
كُلُّ نَفْسٍ ۗ وَسَيَعْلَمُ الْكُفَّارُ لِمَنْ
عُقْبَى الدَّارِ ﴿٤٣﴾

**44.** Kuma waɗanda suka kafirta suna cewa, ‘Kai ba Manzo ne ba.’ Ce, ‘Allah ya isa Mai shaida tsakanina da ku, kuma da wanda ke da sanin Littafi.’

وَيَقُولُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَسْتَ مُرْسَلًا ۚ
قُلْ كَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ
وَمَنْ عِنْدَهُ عِلْمُ الْكِتَابِ ﴿٤٤﴾ ع ٦ ١٢

## SŪRATU IBRĀHĪM

*(A Makka ta Sauka)*
*(Ayoyinta 53)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** Alif Lam Ra.* (Wannan) Littafi ne, Mun saukar da shi gare ka, don ka fitar da mutane daga dukkan duhu zuwa haske, bisa izinin Ubangijinsu, zuwa ga tafarkin Mabuwayi, Abin yabo.

الٓرۚ كِتَٰبٌ أَنزَلۡنَٰهُ إِلَيۡكَ لِتُخۡرِجَ ٱلنَّاسَ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ بِإِذۡنِ رَبِّهِمۡ إِلَىٰ صِرَٰطِ ٱلۡعَزِيزِ ٱلۡحَمِيدِ ٢

**3.** (Tafarkin) Allah wanda ya mallaki dukkan abin da ke cikin sammai da ƙasa. Kuma kaicon kafirai daga azaba mai tsanani.

ٱللَّهِ ٱلَّذِي لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِي ٱلۡأَرۡضِۗ وَوَيۡلٞ لِّلۡكَٰفِرِينَ مِنۡ عَذَابٖ شَدِيدٍ ٣

**4.** Waɗanda suka fi son duniya fiye da Lahira, kuma suna hana bin tafarkin Allah, kuma suna neman karkatar da shi. Waɗannan suna cikin ɓata mai nisa.

ٱلَّذِينَ يَسۡتَحِبُّونَ ٱلۡحَيَوٰةَ ٱلدُّنۡيَا عَلَى ٱلۡأٓخِرَةِ وَيَصُدُّونَ عَن سَبِيلِ ٱللَّهِ وَيَبۡغُونَهَا عِوَجًاۚ أُوْلَٰٓئِكَ فِي ضَلَٰلِۢ بَعِيدٖ ٤

**5.** Ba Mu taɓa aiko Manzo ba, sai a cikin harshen mutanensa, don ya bayyana masu (komai da komai). Sai Allah Ya bar wanda Ya so bisa ɓata, kuma Ya shiryar da wanda Ya so Shi ne Mabuwayi, Mai hikima.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَا مِن رَّسُولٍ إِلَّا بِلِسَانِ قَوۡمِهِۦ لِيُبَيِّنَ لَهُمۡۖ فَيُضِلُّ ٱللَّهُ مَن يَشَآءُ وَيَهۡدِي مَن يَشَآءُۚ وَهُوَ ٱلۡعَزِيزُ ٱلۡحَكِيمُ ٥

**6.** Haƙiƙa, Mun aiko Musa da AyoyinMu, cewa, 'Ka fitar da mutanenka daga ƙungurmin duhu zuwa haske, kuma ka tuna masu ranakun Allah. A cikin haka akwai Ayoyi ga dukkan mai haƙuri, mai godiya.

وَلَقَدۡ أَرۡسَلۡنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ أَنۡ أَخۡرِجۡ قَوۡمَكَ مِنَ ٱلظُّلُمَٰتِ إِلَى ٱلنُّورِ وَذَكِّرۡهُم بِأَيَّىٰمِ ٱللَّهِۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّكُلِّ صَبَّارٖ شَكُورٖ ٦

---

** Ni ne Allah, Mai ganin komai !*

**7.** Kuma (tuna) lokacin da Musa ya ce wa mutanensa, 'Ku tuna ni'imar da Allah ya yi maku, yayin da Ya tserar da ku daga mutanen Fir'auna, suna nuna muku mummunar azaba, suna yanka 'ya'yanku maza kuma su bar matanku su rayu. Kuma a cikin haka kun haɗu da mummunan bala'i daga Ubangijinku.'

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِقَوْمِهِ اذْكُرُوا
نِعْمَةَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ أَنْجَاكُمْ مِنْ آلِ
فِرْعَوْنَ يَسُومُونَكُمْ سُوءَ الْعَذَابِ
وَيُذَبِّحُونَ أَبْنَاءَكُمْ وَيَسْتَحْيُونَ
نِسَاءَكُمْ ۚ وَفِي ذَٰلِكُمْ بَلَاءٌ مِنْ رَبِّكُمْ
ع عَظِيمٌ ﴿٧﴾ ١٣

**R.2**

**8.** Kuma da lokacin da Ubangijinku ya bayyana cewa, idan kuka yi godiya Zan daɗa muku, idan kuka yi butulci kuwa, haƙiƙa, azabaTa mai tsanani ce.'

وَإِذْ تَأَذَّنَ رَبُّكُمْ لَئِنْ شَكَرْتُمْ
لَأَزِيدَنَّكُمْ ۖ وَلَئِنْ كَفَرْتُمْ إِنَّ عَذَابِي
لَشَدِيدٌ ﴿٨﴾

**9.** Kuma Musa ya ce, 'Idan kuka kafirta ku da duk wanda ke ban ƙasa, Allah Mawadaci ne, Abin yabo ne,'

وَقَالَ مُوسَىٰ إِنْ تَكْفُرُوا أَنْتُمْ وَمَنْ
فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا ۙ فَإِنَّ اللَّهَ لَغَنِيٌّ
حَمِيدٌ ﴿٩﴾

**10.** Shin labarin waɗanda suka gabace ku bai zo maku ba, mutanen Nuhu da Adawa da Samudawa, da waɗanda ke bayansu? Ba wanda ya sansu sai Allah, Manzanninsu sun kawo masu hujjoji, sai suka tura hannuwansu cikin bakunansu, suka ce, 'Mun kafirce wa abin da aka aiko ku da shi, kuma muna cikin kokwanto mai zurfi game da abin da kuke kiranmu zuwa gare shi.

أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَبَأُ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِكُمْ
قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ ۛ وَالَّذِينَ مِنْ
منزل بَعْدِهِمْ ۛ لَا يَعْلَمُهُمْ إِلَّا اللَّهُ ۚ جَاءَتْهُمْ
رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنَاتِ فَرَدُّوا أَيْدِيَهُمْ
فِي أَفْوَاهِهِمْ وَقَالُوا إِنَّا كَفَرْنَا بِمَا
أُرْسِلْتُمْ بِهِ وَإِنَّا لَفِي شَكٍّ مِمَّا
تَدْعُونَنَا إِلَيْهِ مُرِيبٍ ﴿١٠﴾ الثلثة

**11.** Manzanninsu suka ce, 'Kuna kokwanto ne game da Allah, Mahaliccin sammai da ƙasa? Yana kiran ku don Ya gafarta maku laifuffukanku, kuma Ya yi maku jinkiri zuwa loƙaci ƙayyadadde. Suka ce, 'Ku fa mutane ne kawai kamarmu. So kuke ku kange mu daga abin da iyayenmu suka kasance suna bautawa. To, ku kawo mana hujja bayyananniya.'

قَالَتْ رُسُلُهُمْ أَفِي اللَّهِ شَكٌّ فَاطِرِ
السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ يَدْعُوكُمْ
لِيَغْفِرَ لَكُمْ مِنْ ذُنُوبِكُمْ وَيُؤَخِّرَكُمْ
إِلَىٰ أَجَلٍ مُسَمًّى ۚ قَالُوا إِنْ أَنْتُمْ إِلَّا
بَشَرٌ مِثْلُنَا تُرِيدُونَ أَنْ تَصُدُّونَا
عَمَّا كَانَ يَعْبُدُ آبَاؤُنَا فَأْتُونَا
بِسُلْطَانٍ مُبِينٍ ﴿١١﴾

**12.** Manzanninsu suka ce, 'E, mu mutane ne kamarku, amma Allah ya

قَالَتْ لَهُمْ رُسُلُهُمْ إِنْ نَحْنُ إِلَّا

na baiwa ga wanda Yaso daga cikin bayinSa. Ba za mu kawo maku hujja ba, sai da izinin Allah. Kuma ga Allah masu imani suke dogara.'

بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ وَلٰكِنَّ اللّٰهَ يَمُنُّ عَلٰى
مَنْ يَّشَآءُ مِنْ عِبَادِهٖ ؕ وَمَا كَانَ لَنَآ اَنْ
نَّاْتِيَكُمْ بِسُلْطٰنٍ اِلَّا بِاِذْنِ اللّٰهِ ؕ وَ
عَلَى اللّٰهِ فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُوْنَ ﴿۱۲﴾

**13.** Don me ba za mu dogara ga Allah ba, alhali Ya shirye mu kan, hanyoyi (da suka dace da mu?) Za mu yi haƙuri kan cutar da kuke yi mana, kuma masu dogaro su dogara ga Allah.

وَمَا لَنَآ اَلَّا نَتَوَكَّلَ عَلَى اللّٰهِ وَ قَدْ
هَدٰىنَا سُبُلَنَا ؕ وَ لَنَصْبِرَنَّ عَلٰى مَآ
اٰذَيْتُمُوْنَا ؕ وَ عَلَى اللّٰهِ فَلْيَتَوَكَّلِ
ع ٦ ١٤ الْمُتَوَكِّلُوْنَ ﴿۱۳﴾

**R.3**

**14.** Kuma waɗanda suka kafirta suka ce wa Manzanninsu, 'Za mu fitar da ku daga ƙasarmu, ko kuma ku dawo cikin addininmu.' Sai Ubangijinsu ya aiko masu cewa, 'Za Mu halakar da azzalumai.'

وَ قَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لِرُسُلِهِمْ
لَنُخْرِجَنَّكُمْ مِّنْ اَرْضِنَآ اَوْ لَتَعُوْدُنَّ فِيْ
مِلَّتِنَا ؕ فَاَوْحٰٓى اِلَيْهِمْ رَبُّهُمْ لَنُهْلِكَنَّ
الظّٰلِمِيْنَ ﴿۱۴﴾

**15.** Kuma za Mu zaunar da ku a wannan ƙasa, bayan sun kau. Wannan zai samu ga wanda ya tsoraci tsayuwa a gabaNa, kuma ya tsoraci gargaɗiNa.

وَ لَنُسْكِنَنَّكُمُ الْاَرْضَ مِنْۢ بَعْدِهِمْ ؕ
ذٰلِكَ لِمَنْ خَافَ مَقَامِيْ وَ خَافَ
وَعِيْدِ ﴿۱۵﴾

**16.** Sai suka roƙi samun nasara, sai duk wani mai girman kai, maƙiyin gaskiya ya taɓe.

وَاسْتَفْتَحُوْا وَخَابَ كُلُّ جَبَّارٍ عَنِيْدٍ ﴿۱۶﴾

**17.** Ga Wuta a gabansa kuma ana shayar da shi ruwan mugunya.

مِّنْ وَّرَآئِهٖ جَهَنَّمُ وَ يُسْقٰى مِنْ مَّآءٍ
صَدِيْدٍ ﴿۱۷﴾

**18.** Yana kurɓansa, amma ba zai iya haɗiye shi da sauƙi ba, kuma mutuwa ta zo masa ta kowace shiyya, amma ba zai mutu ba. Kuma ga azaba mai tsanani a bayansa.

يَّتَجَرَّعُهٗ وَلَا يَكَادُ يُسِيْغُهٗ وَيَاْتِيْهِ
الْمَوْتُ مِنْ كُلِّ مَكَانٍ وَّ مَا هُوَ
بِمَيِّتٍ ؕ وَمِنْ وَّرَآئِهٖ عَذَابٌ غَلِيْظٌ ﴿۱۸﴾

**19.** Misalin waɗanda suka kafirce wa Ubangijinsu, ayyukansu kamar toka ce, wadda iska ta watsar, a ranar da ake guguwa. Ba su da ikon samun abin da suka aikata ko kaɗan. Wannan shi ne ɓata mai nisa.

مَثَلُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِرَبِّهِمْ
اَعْمَالُهُمْ كَرَمَادِ ۣ اشْتَدَّتْ بِهِ
الرِّيْحُ فِيْ يَوْمٍ عَاصِفٍ ؕ لَا يَقْدِرُوْنَ
مِمَّا كَسَبُوْا عَلٰى شَيْءٍ ؕ ذٰلِكَ هُوَ
الضَّلٰلُ الْبَعِيْدُ ﴿۱۹﴾

**20.** Ba ka gani ba cewa, Allah ya halicci sammai da ƙasa a kan hikima? Idan Ya so, sai ya kawar da ku, kuma ya kawo wata halitta sabuwa.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللّٰهَ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضَ بِالْحَقِّ ۚ إِنْ يَّشَأْ يُذْهِبْكُمْ وَيَأْتِ بِخَلْقٍ جَدِيْدٍ ﴿٢٠﴾

**21.** Wannan kuwa ba mawuyaci ne ba ga Allah.

وَّمَا ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ بِعَزِيْزٍ ﴿٢١﴾

**22.** Za su bayyana a gaban Allah, gaba ɗaya, Marasa ƙarfi za su ce wa waɗanda suke yin girman kai, 'Mu mabiyanku ne fa, da can, ko zaku ɗauke mana wani abu daga azabar Allah?' Sai su ce, 'Da fa Allah ya shirye mu, ai sai mu shiryar da ku. Duk ɗaya ne gare mu, mu yi raki ko muyi juriya, ko mun dangana, ba mu da maguda.'

وَبَرَزُوْا لِلّٰهِ جَمِيْعًا فَقَالَ الضُّعَفٰٓؤُا لِلَّذِيْنَ اسْتَكْبَرُوْٓا إِنَّا كُنَّا لَكُمْ تَبَعًا فَهَلْ أَنْتُمْ مُّغْنُوْنَ عَنَّا مِنْ عَذَابِ اللّٰهِ مِنْ شَيْءٍ ۚ قَالُوْا لَوْ هَدٰىنَا اللّٰهُ لَهَدَيْنٰكُمْ ۚ سَوَآءٌ عَلَيْنَآ أَجَزِعْنَآ أَمْ صَبَرْنَا مَا لَنَا مِنْ مَّحِيْصٍ ﴿٢٢﴾ ع

**R.4**

**23.** Idan aka gama komai, Shaiɗan zai ce, 'Haƙiƙa, Allah ya yi maku alƙawarin gaskiya.Ni kuwa na yi muku alƙawari, amma na saɓa muku. Sai dai ba ni da wani ƙarfi a kanku, na kira ku ne kuka karɓa mini. To, kada ku zarge ni, ku zargi kanku. Ba zan iya taimakon ku ba, ku ma ba za ku iya taimako na ba. Ni na kafirce wa tarayyar da kuka yi mini da Allah a da. Haƙiƙa, azzalumai za su haɗu da azaba mai raɗaɗi.

وَقَالَ الشَّيْطٰنُ لَمَّا قُضِيَ الْأَمْرُ إِنَّ اللّٰهَ وَعَدَكُمْ وَعْدَ الْحَقِّ وَوَعَدْتُّكُمْ فَأَخْلَفْتُكُمْ ۚ وَمَا كَانَ لِيَ عَلَيْكُمْ مِّنْ سُلْطٰنٍ إِلَّآ أَنْ دَعَوْتُكُمْ فَاسْتَجَبْتُمْ لِيْ ۚ فَلَا تَلُوْمُوْنِيْ وَلُوْمُوْٓا أَنْفُسَكُمْ ۚ مَآ أَنَا بِمُصْرِخِكُمْ وَمَآ أَنْتُمْ بِمُصْرِخِيَّ ۚ إِنِّيْ كَفَرْتُ بِمَآ أَشْرَكْتُمُوْنِ مِنْ قَبْلُ ۚ إِنَّ الظّٰلِمِيْنَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيْمٌ ﴿٢٣﴾

**24.** Amma waɗanda suka ba da gaskiya kuma suka yi ayyuka nagari, za a shigar da su gidajen Aljanna, ƙoramu na gudana ƙarƙashinsu, za su dauwama cikinsu bisa yardar Ubangijinsu. Gaisuwarsu a cikinta ita ce, 'Aminci.'

وَأُدْخِلَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا بِإِذْنِ رَبِّهِمْ ۚ تَحِيَّتُهُمْ فِيْهَا سَلٰمٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Ba ka ga yadda Allah ya ba da misali ba? Kyakkyawar kalma kamar daddaɗar bishiya ce, tushenta mai

أَلَمْ تَرَ كَيْفَ ضَرَبَ اللّٰهُ مَثَلًا كَلِمَةً طَيِّبَةً كَشَجَرَةٍ طَيِّبَةٍ

ƙarfi ne, kuma reshenta yana lilo a sama.

أَصْلُهَا ثَابِتٌ وَفَرْعُهَا فِي السَّمَاءِ ﴿٢٥﴾

**26.** Tana yin 'ya'ya nata a kowane lokaci, bisa yardar Ubangijinta. Allah yana ba da misalai ga mutane don su riƙa tunawa.

تُؤْتِي أُكُلَهَا كُلَّ حِينٍ بِإِذْنِ رَبِّهَا ۗ وَ
يَضْرِبُ اللَّهُ الْأَمْثَالَ لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ
يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Misalin mummunar kalma kuwa, kamar mummunar itaciya take, wadda aka tumɓuke ta daga ƙasa, ba ta da matabbaci.

وَمَثَلُ كَلِمَةٍ خَبِيثَةٍ كَشَجَرَةٍ
خَبِيثَةٍ اجْتُثَّتْ مِنْ فَوْقِ الْأَرْضِ
مَا لَهَا مِنْ قَرَارٍ ﴿٢٧﴾

**28.** Allah ya na ƙarfafa waɗanda suka ba da gaskiya da magana mai ƙarfi da tabbata a rayuwar duniya kuma da rayuwar lahira. Kuma Allah ya na barin azzalumai su ɓata. Kuma Allah yana aikata abin da Ya so.

يُثَبِّتُ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا بِالْقَوْلِ
الثَّابِتِ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَفِي الْآخِرَةِ ۖ
وَيُضِلُّ اللَّهُ الظَّالِمِينَ ۚ وَيَفْعَلُ اللَّهُ
مَا يَشَاءُ ﴿٢٨﴾

**R.5**

**29.** Shin ba ka ga waɗanda suka canja ni'imar Allah ba, don butulci, kuma suka saukar da mutanensu gidan halaka-

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ بَدَّلُوا نِعْمَتَ
اللَّهِ كُفْرًا وَأَحَلُّوا قَوْمَهُمْ دَارَ الْبَوَارِ ﴿٢٩﴾

**30.** (Wanda yake) Jahannama? Za su ƙuna da ita, kuma matabbata ta munana.

جَهَنَّمَ يَصْلَوْنَهَا ۖ وَبِئْسَ الْقَرَارُ ﴿٣٠﴾

**31.** Sun dangana wa Allah kishiyoyi, don su ɓatar da mutane daga tafarkinSa. Ce, 'Ku ji daɗi kaɗan, haƙiƙa Wuta ce makomarku.'

وَجَعَلُوا لِلَّهِ أَنْدَادًا لِيُضِلُّوا عَنْ
سَبِيلِهِ ۗ قُلْ تَمَتَّعُوا فَإِنَّ مَصِيرَكُمْ
إِلَى النَّارِ ﴿٣١﴾

**32.** Faɗa wa bayiNa waɗanda suka ba da gaskiya, cewa su tsai da Salla, kuma su ciyar daga abin da Muka ba su, a ɓoye da sarari, tun kafin rana ta zo, wadda babu tayawa ko abokantaka a cikinta.

قُلْ لِعِبَادِيَ الَّذِينَ آمَنُوا يُقِيمُوا
الصَّلَاةَ وَيُنْفِقُوا مِمَّا رَزَقْنَاهُمْ سِرًّا
وَعَلَانِيَةً مِنْ قَبْلِ أَنْ يَأْتِيَ يَوْمٌ لَا
بَيْعٌ فِيهِ وَلَا خِلَالٌ ﴿٣٢﴾

**33.** Allah ne Ya halicci sammai da ƙasa, kuma Shi ke saukar da ruwa daga sama, sai ya fitar da 'ya'yan

اللَّهُ الَّذِي خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ
وَأَنْزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَخْرَجَ بِهِ

itatuwa da shi, don su zama abincinku. Kuma Ya hore maku jiragen ruwa suna tafiya cikin kogi bisa umarninSa, kuma Ya hore maku ƙoramu.

مِنَ الثَّمَرَاتِ رِزْقًا لَّكُمْ ۖ وَسَخَّرَ لَكُمُ
الْفُلْكَ لِتَجْرِيَ فِي الْبَحْرِ بِأَمْرِهِ ۖ وَ
سَخَّرَ لَكُمُ الْأَنْهَارَ ﴿٣٣﴾

**34.** Kuma Ya hore maku rana da wata, suna aiki ba dakatawa, kuma ya hore maku lokacin dare da na rana.

وَسَخَّرَ لَكُمُ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ دَائِبَيْنِ ۖ
وَسَخَّرَ لَكُمُ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ ﴿٣٤﴾

**35.** Kuma Yana ba ku dukkan abin da kuke roƙonSa. Idan kuka nemi lissafa ni'imomin Allah, ba za ku iya lissafa su ba. Haƙiƙa mutum macuci ne, mai butulci ne.

وَآتَاكُم مِّن كُلِّ مَا سَأَلْتُمُوهُ ۚ وَإِن
تَعُدُّوا نِعْمَتَ اللَّهِ لَا تُحْصُوهَا ۗ إِنَّ
الْإِنسَانَ لَظَلُومٌ كَفَّارٌ ﴿٣٥﴾ ع ٧ ١٧

**R.6**

**36.** Tuna lokacin da Ibrahima ya ce, 'Ubangiji, Ka sa wannan gari ya zama amintacce, kuma Ka nesanta ni da 'ya'yana daga bauta wa gumaka.'

وَإِذْ قَالَ إِبْرَاهِيمُ رَبِّ اجْعَلْ هَٰذَا
الْبَلَدَ آمِنًا وَاجْنُبْنِي وَبَنِيَّ أَن نَّعْبُدَ
الْأَصْنَامَ ﴿٣٦﴾

**37.** Ubangiji, waɗannan abubuwa sun ɓatar da mutane masu ɗimbin yawa. To, wanda ya bi ni, shi ne nawa, wanda ya saɓa mini kuwa, to, Kai mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

رَبِّ إِنَّهُنَّ أَضْلَلْنَ كَثِيرًا مِّنَ النَّاسِ ۖ
فَمَن تَبِعَنِي فَإِنَّهُ مِنِّي ۖ وَمَنْ
عَصَانِي فَإِنَّكَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٣٧﴾

**38.** Ubangijinmu, na zaunar da zuriyata a kwari mara tsiro, kusa da ƊakinKa Mai tsarki, Ubangijinmu don su tsai da Sallah. To, Ka saka zukatan mutane na karkatowa wajensu, kuma Ka arzuta su da 'ya'yan itatuwa don su yi maKa godiya.

رَّبَّنَا إِنِّي أَسْكَنتُ مِن ذُرِّيَّتِي بِوَادٍ
غَيْرِ ذِي زَرْعٍ عِندَ بَيْتِكَ الْمُحَرَّمِ
رَبَّنَا لِيُقِيمُوا الصَّلَاةَ فَاجْعَلْ أَفْئِدَةً
مِّنَ النَّاسِ تَهْوِي إِلَيْهِمْ وَارْزُقْهُم
مِّنَ الثَّمَرَاتِ لَعَلَّهُمْ يَشْكُرُونَ ﴿٣٨﴾

**39.** Ubangijinmu, Ka san abin da muke ɓoyewa da abin da muke bayyanawa. Babu abin da ke ɓoye ga Allah, a cikin ƙasa ko a cikin sama.

رَبَّنَا إِنَّكَ تَعْلَمُ مَا نُخْفِي وَمَا نُعْلِنُ ۗ
وَمَا يَخْفَىٰ عَلَى اللَّهِ مِن شَيْءٍ فِي
الْأَرْضِ وَلَا فِي السَّمَاءِ ﴿٣٩﴾

**40.** Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Wanda ya ba ni Isma'ila da Ishaƙa duk da tsufana. Haƙiƙa, Ubangijina Mai jin kira ne.

الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي وَهَبَ لِي عَلَى
الْكِبَرِ إِسْمَاعِيلَ وَإِسْحَاقَ ۚ إِنَّ رَبِّي
لَسَمِيعُ الدُّعَاءِ ﴿٤٠﴾

**41.** Ubangiji, Ka sanya ni mai tsai da Sallah, haka zuriyata. Ubangijinmu, Ka karɓi addu'ata.

رَبِّ اجْعَلْنِيْ مُقِيْمَ الصَّلٰوةِ وَمِنْ
ذُرِّيَّتِيْ ۖ رَبَّنَا وَتَقَبَّلْ دُعَآءِ ﴿٤١﴾

**42.** Ubangijinmu, yi mini gafara, haka mahaifana, kuma da muminai, ranar da za'a yi hisabi.

رَبَّنَا اغْفِرْ لِيْ وَلِوَالِدَيَّ وَ
ع ٦/٧/١٨ لِلْمُؤْمِنِيْنَ يَوْمَ يَقُوْمُ الْحِسَابُ ﴿٤٢﴾

**R.7**

**43.** Kada ka zaci Allah ya na sha'afa da abin da masu laifi ke aikatawa. Yana yi musu jinkiri ne zuwa ranar da idanuwa za su buɗe ƙuru-ƙuru.

وَلَا تَحْسَبَنَّ اللّٰهَ غَافِلًا عَمَّا يَعْمَلُ
الظّٰلِمُوْنَ ۬ؕ اِنَّمَا يُؤَخِّرُهُمْ لِيَوْمٍ
تَشْخَصُ فِيْهِ الْاَبْصَارُ ﴿٤٣﴾

**44.** Mutane na gudu a firgice, suna ɗaga kawunansu, ganinsu ba zai dawo gare su ba, kuma zukatansu za su zama wayam.

مُهْطِعِيْنَ مُقْنِعِيْ رُءُوْسِهِمْ لَا يَرْتَدُّ
اِلَيْهِمْ طَرْفُهُمْ ۚ وَاَفْـِٕدَتُهُمْ هَوَآءٌ ﴿٤٤﴾

**45.** Kuma ka gargaɗi mutane game da ranar da azaba za ta zo musu. Sai masu laifi su ce, 'Ubangijinmu, Yi mana jinkiri har zuwa lokaci gajere, za mu karɓi kiranka, kuma mu bi Manzanni. Zai ce musu, 'A da ba ku rantse cewa ba za ku faɗi ba.' (a manufarku).

وَاَنْذِرِ النَّاسَ يَوْمَ يَاْتِيْهِمُ الْعَذَابُ
فَيَقُوْلُ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا رَبَّنَآ اَخِّرْنَآ اِلٰۤى
اَجَلٍ قَرِيْبٍ ۙ نُّجِبْ دَعْوَتَكَ وَ
نَتَّبِعِ الرُّسُلَ ؕ اَوَلَمْ تَكُوْنُوْۤا اَقْسَمْتُمْ
مِّنْ قَبْلُ مَا لَكُمْ مِّنْ زَوَالٍ ﴿٤٥﴾

**46.** Kuma kun zauna a mazaunan waɗanda suka cuci kansu, kuma ya bayyana gare ku yadda Muka yi da su, kuma Mun ba ku misalai iri-iri.

وَّسَكَنْتُمْ فِيْ مَسٰكِنِ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْۤا
اَنْفُسَهُمْ وَتَبَيَّنَ لَكُمْ كَيْفَ فَعَلْنَا بِهِمْ
وَضَرَبْنَا لَكُمُ الْاَمْثَالَ ﴿٤٦﴾

**47.** Haƙiƙa, sun yi makirci irin nasu, amma makircinsu sane yake a gurin Allah. Kuma koda makircinsu na (da ƙarfin) iya gusadda tsaunuka (ba za su yi nasara ba).

وَقَدْ مَكَرُوْا مَكْرَهُمْ وَعِنْدَ اللّٰهِ
مَكْرُهُمْ ؕ وَاِنْ كَانَ مَكْرُهُمْ لِتَزُوْلَ
مِنْهُ الْجِبَالُ ﴿٤٧﴾

**48.** Kada ka zaci cewa Allah zai saɓa wa Manzannin Sa alƙawarin da Ya yi masu. Haƙiƙa, Allah Mabuwayi ne, Mai ɗaukar ramuwa ne.

فَلَا تَحْسَبَنَّ اللّٰهَ مُخْلِفَ وَعْدِهٖ
رُسُلَهٗ ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَزِيْزٌ ذُو انْتِقَامٍ ﴿٤٨﴾

**49.** Ranar da za a canja ƙasa ta zama ba wannan ƙasar ba, haka sammai. Kuma za su bayyana a gaban Allah, Makaɗaici Mai rinjaye.

يَوْمَ تُبَدَّلُ الْاَرْضُ غَيْرَ الْاَرْضِ وَ
السَّمٰوٰتُ وَ بَرَزُوْا لِلّٰهِ الْوَاحِدِ
الْقَهَّارِ ﴿٤٩﴾

**50.** Kuma za ka ga masu laifi a wannan ranar, ɗaɗɗaure cikin sarƙoƙi.

وَتَرَى الْمُجْرِمِيْنَ يَوْمَئِذٍ مُّقَرَّنِيْنَ
فِي الْاَصْفَادِ ﴿٥٠﴾

**51.** Rigunansu na ruwan kwalta ne, kuma Wuta za ta lulluɓe fuskokinsu.

سَرَابِيْلُهُمْ مِّنْ قَطِرَانٍ وَّ تَغْشٰى
وُجُوْهَهُمُ النَّارُ ﴿٥١﴾

**52.** Don Allah zai saka wa kowane rai abin da ta aikata. Haƙiƙa, Allah Mai saurin hisabi ne.

لِيَجْزِيَ اللّٰهُ كُلَّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ ۭ
اِنَّ اللّٰهَ سَرِيْعُ الْحِسَابِ ﴿٥٢﴾

**53.** Wannan wa'azi ne isashshe ga mutane. Don a gargaɗe su da shi, kuma don su san cewa, Shi, Ubangiji ne Ɗaya, kuma don masu hankula su lura.

هٰذَا بَلٰغٌ لِّلنَّاسِ وَلِيُنْذَرُوْا بِهٖ وَ
لِيَعْلَمُوْٓا اَنَّمَا هُوَ اِلٰهٌ وَّاحِدٌ وَّ
لِيَذَّكَّرَ اُولُوا الْاَلْبَابِ ﴿٥٣﴾ ع ٧ ١١ ١٩




## SŪRATUL ḤIJR

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 100)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** Alif Lam Ra.* Waɗannan Ayoyi ne na Littafi, da Kur'ani mabayyani.

الٓرۚ تِلۡكَ ءَايَٰتُ ٱلۡكِتَٰبِ وَقُرۡءَانٖ مُّبِينٖ ٢

JUZU'I NA 14

الجزء ١٤

**3.** Sau da yawa waɗanda suka kafirta ke fatan ina ma sun zama musulmai.

رُّبَمَا يَوَدُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَوۡ كَانُواْ مُسۡلِمِينَ ٣

**4.** Bar su, su ci kuma su ji daɗi, kuma dogon buri ya shagaltar da su. Ba da daɗewa ba, za su sani.

ذَرۡهُمۡ يَأۡكُلُواْ وَيَتَمَتَّعُواْ وَيُلۡهِهِمُ ٱلۡأَمَلُۖ فَسَوۡفَ يَعۡلَمُونَ ٤

**5.** Ba Mu halakar da wani gari ba, face yana da hukumci sananne.

وَمَآ أَهۡلَكۡنَا مِن قَرۡيَةٍ إِلَّا وَلَهَا كِتَابٞ مَّعۡلُومٞ ٥

**6.** Babu al'ummar da za ta wuce ajalinta, kuma ba za su gabace ta ba.

مَّا تَسۡبِقُ مِنۡ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسۡتَـٔۡخِرُونَ ٦

**7.** Kuma sun ce, 'Ya kai wanda aka saukar da wa'azi gare shi, lallai kai mahaukaci ne.'

وَقَالُواْ يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِي نُزِّلَ عَلَيۡهِ ٱلذِّكۡرُ إِنَّكَ لَمَجۡنُونٞ ٧

**8.** Don me ba za ka kawo mana mala'iku ba, idan kana cikin masu gaskiya?

لَّوۡ مَا تَأۡتِينَا بِٱلۡمَلَٰٓئِكَةِ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ٨

**9.** Ba ma saukar da mala'iku sai don hukumci bi sa adalci, kuma idan aka saukar da su, ba za a saurara musu ba.

مَا نُنَزِّلُ ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ إِلَّا بِٱلۡحَقِّ وَمَا كَانُوٓاْ إِذٗا مُّنظَرِينَ ٩

---

** Ni ne Allah, Mai ganin komai.*

**10.** Mu ne Muka saukar da wannan gargaɗi, (Kur'ani) kuma Mune Za Mu kiyaye shi.

إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا الذِّكْرَ وَإِنَّا لَهُ
لَحَافِظُونَ ١٠

**11.** Haƙiƙa, Mun aiko Manzanni gabaninka, cikin mutanen farko.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ فِي شِيَعِ
الْأَوَّلِينَ ١١

**12.** Manzo bai taɓa zuwa masu ba, sai sun yi masa izgili.

وَمَا يَأْتِيهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا كَانُوا بِهِ
يَسْتَهْزِئُونَ ١٢

**13.** Haka Muke shigar da wannan halayya cikin zukatan masu laifi.

كَذَٰلِكَ نَسْلُكُهُ فِي قُلُوبِ
الْمُجْرِمِينَ ١٣

**14.** Ba za su bada gaskiya da shi ba, duk da misalin mutanen baya da suka wuce gabaninsu.

لَا يُؤْمِنُونَ بِهِ وَقَدْ خَلَتْ سُنَّةُ
الْأَوَّلِينَ ١٤

**15.** In da za Mu buɗe masu ƙofar sama, su yini suna hawa cikinta.

وَلَوْ فَتَحْنَا عَلَيْهِم بَابًا مِّنَ السَّمَاءِ
فَظَلُّوا فِيهِ يَعْرُجُونَ ١٥

**16.** Cewa za su yi, 'An yi mana rufa ido, wannan sihiri kawai aka yi mana.'

لَقَالُوا إِنَّمَا سُكِّرَتْ أَبْصَارُنَا
ع بَلْ نَحْنُ قَوْمٌ مَّسْحُورُونَ ١٦

**R.2**

**17.** Haƙiƙa, Mun yi masaukan taurari a sama, kuma Mun ƙawata su ga masu kallo.

وَلَقَدْ جَعَلْنَا فِي السَّمَاءِ بُرُوجًا وَ
زَيَّنَّاهَا لِلنَّاظِرِينَ ١٧

**18.** Kuma Mun kiyaye ta daga kutsawar kowane Shaiɗani jefaffe.

وَحَفِظْنَاهَا مِن كُلِّ شَيْطَانٍ رَّجِيمٍ ١٨

**19.** Duk wanda ya saci jin wahayi, harshen wuta mai haske zai biyo shi.

إِلَّا مَنِ اسْتَرَقَ السَّمْعَ فَأَتْبَعَهُ
شِهَابٌ مُّبِينٌ ١٩

**20.** Kasa kuwa Mun shinfiɗa ta, kuma Mun kafa duwatsu cikinta, kuma Mun tsirar da kowane abu aunanne a cikinta.

وَالْأَرْضَ مَدَدْنَاهَا وَأَلْقَيْنَا فِيهَا رَوَاسِيَ
وَأَنبَتْنَا فِيهَا مِن كُلِّ شَيْءٍ مَّوْزُونٍ ٢٠

**21.** Kuma Mun ba ku hanyoyin rayuwa a cikinta, kuma tare da waɗanda ba ku kuke ciyar da su ba.

وَجَعَلْنَا لَكُمْ فِيهَا مَعَايِشَ وَمَن
لَّسْتُمْ لَهُ بِرَازِقِينَ ٢١

**22.** Kuma babu wani abu, face taskokinsa suna gurinMu, kuma Muna

وَإِن مِّن شَيْءٍ إِلَّا عِندَنَا خَزَائِنُهُ وَ

saukar da shi, dangane da awo sananne.

مَا نُنَزِّلُهٗٓ اِلَّا بِقَدَرٍ مَّعْلُوْمٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Kuma Muna sako iskoki masu barbara, daga nan Mu saukar da ruwa daga sama, sai Mu shayar da ku shi, kuma ba kune masu adana shi ba.

وَاَرْسَلْنَا الرِّيٰحَ لَوَاقِحَ فَاَنْزَلْنَا مِنَ السَّمَآءِ مَآءً فَاَسْقَيْنٰكُمُوْهُ ۚ وَمَآ اَنْتُمْ لَهٗ بِخٰزِنِيْنَ ﴿٢٣﴾

**24.** Kuma Mu ne Muke raya wa, kuma Muke matarwa, kuma Mu ne masu gado.

وَاِنَّا لَنَحْنُ نُحْيٖ وَنُمِيْتُ وَنَحْنُ الْوٰرِثُوْنَ ﴿٢٤﴾

**25.** Haƙiƙa, Mun san waɗanda suke kan gaba da masu makara baya.

وَلَقَدْ عَلِمْنَا الْمُسْتَقْدِمِيْنَ مِنْكُمْ وَلَقَدْ عَلِمْنَا الْمُسْتَاْخِرِيْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Kuma sai Ubangijinka ya tattara su guri ɗaya. Haƙiƙa, Shi, Mai hikima ne, Masani ne.

وَاِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَحْشُرُهُمْ ؕ اِنَّهٗ حَكِيْمٌ عَلِيْمٌ ﴿٢٦﴾ ع

**R.3**

**27.** Haƙiƙa, Mun halicci mutum daga busashshen yumɓu mai amo, daga baƙin taɓo abin yiwa siffa ta musamman.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْاِنْسَانَ مِنْ صَلْصَالٍ مِّنْ حَمَاٍ مَّسْنُوْنٍ ﴿٢٧﴾

**28.** Aljanu kuwa, Mun halicce shi kafin haka, daga wutar iska mai zafi.

وَالْجَآنَّ خَلَقْنٰهُ مِنْ قَبْلُ مِنْ نَّارِ السَّمُوْمِ ﴿٢٨﴾

**29.** Kuma tuna lokacin da Ubangijinka ya ce wa mala'iku, 'Zan halicci mutum, daga busashshen yumɓu mai amo abin yi wa siffa ta musamman.'

وَاِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلٰٓئِكَةِ اِنِّيْ خَالِقٌۢ بَشَرًا مِّنْ صَلْصَالٍ مِّنْ حَمَاٍ مَّسْنُوْنٍ ﴿٢٩﴾

**30.** To, idan Na daidaita shi, kuma Na busa RuhiNa cikinsa, ku faɗi kuna masu miƙa wuya gareshi.

فَاِذَا سَوَّيْتُهٗ وَنَفَخْتُ فِيْهِ مِنْ رُّوْحِيْ فَقَعُوْا لَهٗ سٰجِدِيْنَ ﴿٣٠﴾

**31.** Sai Mala'iku dukkansu gaba ɗaya (suka faɗi) suka miƙa wuya.

فَسَجَدَ الْمَلٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ اَجْمَعُوْنَ ﴿٣١﴾

**32.** Sai Iblis kaɗai, ya ƙi ya zama tare da masu (faɗuwa su) miƙa wuya.

اِلَّآ اِبْلِيْسَ ؕ اَبٰٓى اَنْ يَّكُوْنَ مَعَ السّٰجِدِيْنَ ﴿٣٢﴾

**33.** Allah ya ce, 'Ya kai iblis, don me ba za ka zama tare da masu (faɗuwa su) miƙa wuya ba?'

قَالَ يَٰٓإِبْلِيسُ مَا لَكَ أَلَّا تَكُونَ
مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ٣٣

**34.** Ya ce, 'Ba zan miƙa wuya ba ga mutum wanda Ka halicce shi daga busashshen yumɓu, daga baƙin taɓo mai siffa ta musamman.'

قَالَ لَمْ أَكُن لِّأَسْجُدَ لِبَشَرٍ خَلَقْتَهُۥ مِن
صَلْصَٰلٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُونٍ ٣٤

**35.** Allah ya ce, 'To, fita daga nan, don kai korarre ne.'

قَالَ فَٱخْرُجْ مِنْهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٌ ٣٥

**36.** Kuma la'ana ta tabbata gare ka, har ranar sakamako.

وَإِنَّ عَلَيْكَ ٱللَّعْنَةَ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلدِّينِ ٣٦

**37.** Ya ce, 'Ubangijina, Ka yi mini jinkiri har zuwa ranar da za a tashe su.'

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرْنِىٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ٣٧

**38.** Allah ya ce, 'To, kana cikin waɗanda za a saurarawa.'

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلْمُنظَرِينَ ٣٨

**39.** Zuwa ranar sanannen lokaci.

إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْوَقْتِ ٱلْمَعْلُومِ ٣٩

**40.** Ya ce, 'Ubangijina, tun da Ka ƙaddareni ɓatacce, zan ƙawata musu ɓarna a ƙasa, kuma zan ɓatar da su gaba ɗaya.'

قَالَ رَبِّ بِمَآ أَغْوَيْتَنِى لَأُزَيِّنَنَّ لَهُمْ
فِى ٱلْأَرْضِ وَلَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ٤٠

**41.** Sai fa bayinKa zaɓaɓɓu daga cikinsu.

إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ ٱلْمُخْلَصِينَ ٤١

**42.** Allah ya ce, 'Ga hanya nan miƙaƙƙiya mai jagoranci zuwa gare Ni.'

قَالَ هَٰذَا صِرَٰطٌ عَلَىَّ مُسْتَقِيمٌ ٤٢

**43.** Haƙiƙa, bayiNa ba ka da iko a kansu, sai fa wanda ya bi ka daga ɓatattu.

إِنَّ عِبَادِى لَيْسَ لَكَ عَلَيْهِمْ سُلْطَٰنٌ
إِلَّا مَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلْغَاوِينَ ٤٣

**44.** Gaba ɗayansu Wuta ce makomarsu ta alƙawari.

وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمَوْعِدُهُمْ أَجْمَعِينَ ٤٤

**45.** Tana da ƙofofi bakwai, kowace ƙofa tana da kashin da aka raba mata daga cikinsu.

لَهَا سَبْعَةُ أَبْوَٰبٍ لِّكُلِّ بَابٍ
مِّنْهُمْ جُزْءٌ مَّقْسُومٌ ٤٥

**R.4**

**46.** Masu tsoron Allah kuwa, suna cikin gidajen Aljanna da idanuwan ruwa.

إِنَّ الْمُتَّقِيْنَ فِيْ جَنّٰتٍ وَّعُيُوْنٍ ﴿٤٦﴾

**47.** Ku shiga cikinta cikin aminci kuna amintattu

اُدْخُلُوْهَا بِسَلٰمٍ اٰمِنِيْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Kuma za Mu cire duk wata hasada da ke cikin zukatansu, su zama 'yan'uwan juna, suna fuskantar juna a kan gadaje.

وَنَزَعْنَا مَا فِيْ صُدُوْرِهِمْ مِّنْ غِلٍّ اِخْوَانًا عَلٰى سُرُرٍ مُّتَقٰبِلِيْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Wahala ba za ta same su ba, a cikinta, kuma ba za'a fitar da su ba, daga cikinta.

لَا يَمَسُّهُمْ فِيْهَا نَصَبٌ وَّمَا هُمْ مِّنْهَا بِمُخْرَجِيْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Faɗa wa bayiNa cewa,'Haƙiƙa, Nine Mai gafara, Mai jinƙai.

نَبِّئْ عِبَادِيْٓ اَنِّيْٓ اَنَا الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ﴿٥٠﴾

**51.** 'Kuma cewa azabaTa ita ce azaba mai raɗaɗi.'

وَاَنَّ عَذَابِيْ هُوَ الْعَذَابُ الْاَلِيْمُ ﴿٥١﴾

**52.** Kuma faɗa masu labarin baƙin Ibrahima.

وَنَبِّئْهُمْ عَنْ ضَيْفِ اِبْرٰهِيْمَ ﴿٥٢﴾ وقف لازم

**53.** Yayin da suka shiga wajensa, suka ce, 'Aminci gare ku.' Ya ce, 'Mu tsoronku muke ji.'

اِذْ دَخَلُوْا عَلَيْهِ فَقَالُوْا سَلٰمًا ؕ قَالَ اِنَّا مِنْكُمْ وَجِلُوْنَ ﴿٥٣﴾

**54.** Suka ce, 'Kada ka ji tsoro, mu muna yi maka albishirin (haifuwar) ɗa mai tarin sani.'

قَالُوْا لَا تَوْجَلْ اِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلٰمٍ عَلِيْمٍ ﴿٥٤﴾

**55.** Ya ce, 'Kwa yi mini wannan albishir, alhali tsufa ya kama ni, to, wane albishirin kuke yi mini?'

قَالَ اَبَشَّرْتُمُوْنِيْ عَلٰٓى اَنْ مَّسَّنِيَ الْكِبَرُ فَبِمَ تُبَشِّرُوْنَ ﴿٥٥﴾

**56.** Suka ce, 'Mun yi maka albishir na gaskiya. To, kada ka zama daga cikin masu yanke ƙauna?'

قَالُوْا بَشَّرْنٰكَ بِالْحَقِّ فَلَا تَكُنْ مِّنَ الْقٰنِطِيْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** Ya ce, 'Wanene ke yanke ƙauna daga rahamar Ubangijinsa, banda ɓatattu?'

قَالَ وَمَنْ يَّقْنَطُ مِنْ رَّحْمَةِ رَبِّهٖٓ اِلَّا الضَّآلُّوْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** Ya ce, 'To, menene ke tafe da ku, ya ku jakadu?'

قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا الْمُرْسَلُونَ ٥٨

**59.** Suka ce, 'An aiko mune zuwa ga wasu mutane masu laifi.'

قَالُوٓا إِنَّآ أُرْسِلْنَآ إِلَىٰ قَوْمٍ مُّجْرِمِينَ ٥٩

**60.** Banda iyalan Luɗu. Za mu tserar da su gaba ɗaya.

إِلَّآ ءَالَ لُوطٍ إِنَّا لَمُنَجُّوهُمْ أَجْمَعِينَ ٦٠

**61.** Sai fa matarsa, Mun hukumta cewa za ta zama daga waɗanda za su tsaya baya.

إِلَّا امْرَأَتَهُۥ قَدَّرْنَآ إِنَّهَا لَمِنَ الْغَٰبِرِينَ ٦١ ع

**R.5**

**62.** Kuma yayin da jakadu suka je wajen iyalan Luɗu.

فَلَمَّا جَآءَ ءَالَ لُوطٍ الْمُرْسَلُونَ ٦٢

**63.** Ya ce, 'Ku dai mutane ne baƙi.'

قَالَ إِنَّكُمْ قَوْمٌ مُّنكَرُونَ ٦٣

**64.** Suka ce, 'E, amma mun zo maka da labarin abin da suka musunta shi.'

قَالُوا بَلْ جِئْنَٰكَ بِمَا كَانُوا فِيهِ يَمْتَرُونَ ٦٤

**65.** Kuma mun zo maka da labari: na tabbas, kuma mu masu gaskiya ne.

وَأَتَيْنَٰكَ بِالْحَقِّ وَإِنَّا لَصَٰدِقُونَ ٦٥

**66.** To, ka tafi da iyalanka, cikin yankin dare na ƙarshe, kuma ka bi bayansu. Kuma kada ɗaya daga cikinku ya waiwaya, ku ci gaba zuwa inda aka umarce ku.

فَأَسْرِ بِأَهْلِكَ بِقِطْعٍ مِّنَ الَّيْلِ وَاتَّبِعْ أَدْبَٰرَهُمْ وَلَا يَلْتَفِتْ مِنكُمْ أَحَدٌ وَامْضُوا حَيْثُ تُؤْمَرُونَ ٦٦

**67.** Kuma Mun isar da wannan hukumci gare shi cewa, za a tumɓuke tushen waɗannan mutanen da asussuba.

وَقَضَيْنَآ إِلَيْهِ ذَٰلِكَ الْأَمْرَ أَنَّ دَابِرَ هَٰٓؤُلَآءِ مَقْطُوعٌ مُّصْبِحِينَ ٦٧

**68.** Kuma mutanen birnin sun zo suna murna.

وَجَآءَ أَهْلُ الْمَدِينَةِ يَسْتَبْشِرُونَ ٦٨

**69.** Ya ce, 'Waɗannan baƙina ne, to kada ku kunyata ni.'

قَالَ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ ضَيْفِي فَلَا تَفْضَحُونِ ٦٩

**70.** Kuma ku tsoraci Allah,kuma kada ku ba ni kunya.

وَاتَّقُوا اللَّهَ وَلَا تُخْزُونِ ٧٠

**71.** Suka ce, 'Ba mun hana ka kawo mutane ba.'

قَالُوٓا أَوَلَمْ نَنْهَكَ عَنِ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٧١﴾

**72.** Ya ce, 'Ga 'ya'yana mata, sun ishe ku, idan har za ku yi wani abu.'

قَالَ هٰٓؤُلَآءِ بَنٰتِيٓ إِنْ كُنْتُمْ فٰعِلِيْنَ ﴿٧٢﴾

**73.** .Na rantse da ranka, magaginsu kawai suke, a cikin buguwarsu.

لَعَمْرُكَ إِنَّهُمْ لَفِيْ سَكْرَتِهِمْ يَعْمَهُوْنَ ﴿٧٣﴾

**74.** Sai azaba ta damƙe su lokacin fitowar rana.

فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ مُشْرِقِيْنَ ﴿٧٤﴾

**75.** Muka juyar da saman birnin ya koma ƙasa, kuma Muka yi musu ruwan duwatsun narkakken tabo.

فَجَعَلْنَا عَالِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّنْ سِجِّيْلٍ ﴿٧٥﴾

**76.** Haƙiƙa, akwai Ayoyi cikin wannan, ga masu neman ganewa.

إِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّلْمُتَوَسِّمِيْنَ ﴿٧٦﴾

**77.** Kuma birnin yana nan a kan wata hanya samammiya har yanzu.

وَإِنَّهَا لَبِسَبِيْلٍ مُّقِيْمٍ ﴿٧٧﴾

**78.** Haƙiƙa, akwai Aya cikin wannan, ga masu imani.

إِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّلْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٧٨﴾

**79.** Kuma ma'abuta Aika (itace) sun zama masu laifi.

وَإِنْ كَانَ أَصْحٰبُ الْأَيْكَةِ لَظٰلِمِيْنَ ﴿٧٩﴾

**80.** Sai Muka azabtar da su. Kuma su biyu ɗin suna nan kan wata babbar hanya.

فَانْتَقَمْنَا مِنْهُمْ وَإِنَّهُمَا لَبِإِمَامٍ مُّبِيْنٍ ﴿٨٠﴾

**R.6**

**81.** Kuma mutanen Hijiri sun ƙaryata Manzanni.

وَلَقَدْ كَذَّبَ أَصْحٰبُ الْحِجْرِ الْمُرْسَلِيْنَ ﴿٨١﴾

**82.** Kuma mun ba su AyoyinMu, amma suka bijire musu.

وَاٰتَيْنٰهُمْ اٰيٰتِنَا فَكَانُوْا عَنْهَا مُعْرِضِيْنَ ﴿٨٢﴾

**83.** Sukan sassaƙa gidaje cikin tsaunuka (don su zamo) cikin aminci.

وَكَانُوْا يَنْحِتُوْنَ مِنَ الْجِبَالِ بُيُوْتًا اٰمِنِيْنَ ﴿٨٣﴾

**84.** Amma azaba ta damƙe su da asussuba.

فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ مُصْبِحِيْنَ ﴿٨٤﴾

**85.** Kuma ɗimbin abin da suke samu bai amfane su ba.

فَمَآ اَغْنٰى عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ۗ ﴿٨٥﴾

**86.** Kuma ba Mu halicci sammai da ƙasa da abinda ke tsakaninsu ba, sai a kan hikima. Kuma ranar Kiyama mai zuwa ne. To, ka riƙa yin rangwame kyakkyawa.

وَ مَا خَلَقْنَا السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ وَ مَا بَيْنَهُمَآ اِلَّا بِالْحَقِّ ۗ وَاِنَّ السَّاعَةَ لَاٰتِيَةٌ فَاصْفَحِ الصَّفْحَ الْجَمِيْلَ ﴿٨٦﴾

**87.** Haƙiƙa, Ubangijinka Shi ne Mahalicci, Masani.

اِنَّ رَبَّكَ هُوَ الْخَلّٰقُ الْعَلِيْمُ ﴿٨٧﴾

**88.** Haƙiƙa, Mun ba ka Ayoyi bakwai da ake maimaitawa, kuma da Kur'ani Mai girma.

وَ لَقَدْ اٰتَيْنٰكَ سَبْعًا مِّنَ الْمَثَانِيْ وَ الْقُرْاٰنَ الْعَظِيْمَ ﴿٨٨﴾

**89.** Kada ka miƙa idanuwanka ga jin daɗin da Muka ba dangogi daga cikinsu, kuma kada ka yi baƙin ciki kansu, kuma ka zama mai sauƙin kai ga muminai.

لَا تَمُدَّنَّ عَيْنَيْكَ اِلٰى مَا مَتَّعْنَا بِهٖٓ اَزْوَاجًا مِّنْهُمْ وَ لَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَ اخْفِضْ جَنَاحَكَ لِلْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٨٩﴾

**90.** Kuma ce, 'Ni, haƙiƙa, mai gargaɗi a fili ne.

وَ قُلْ اِنِّيْٓ اَنَا النَّذِيْرُ الْمُبِيْنُ ﴿٩٠﴾

**91.** Don Za Mu saukar da azaba akan ƙungiyoyin da suka rabu kashi -kashi.

كَمَآ اَنْزَلْنَا عَلَى الْمُقْتَسِمِيْنَ ۙ ﴿٩١﴾

**92.** Waɗanda suka ɗauki Kur'ani ƙaryace-ƙaryace.

الَّذِيْنَ جَعَلُوا الْقُرْاٰنَ عِضِيْنَ ﴿٩٢﴾

**93.** Na rantse da Ubangijinka, za Mu tambaye su gaba ɗaya.

فَوَرَبِّكَ لَنَسْـَٔلَنَّهُمْ اَجْمَعِيْنَ ۙ ﴿٩٣﴾

**94.** Game da abin da suka aikata.

عَمَّا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٩٤﴾

**95.** To, ka bayyana abin da aka umarce ka da shi, kuma kau da kanka daga masu shirka.

فَاصْدَعْ بِمَا تُؤْمَرُ وَ اَعْرِضْ عَنِ الْمُشْرِكِيْنَ ﴿٩٥﴾

**96.** Mu, Mun ishe ka game da makircin masu izgili.

اِنَّا كَفَيْنٰكَ الْمُسْتَهْزِءِيْنَ ۙ ﴿٩٦﴾

**97.** Waɗanda ke haɗa wani ubangiji tare da Allah. Ba da daɗewa ba, za su sani.

الَّذِيْنَ يَجْعَلُوْنَ مَعَ اللّٰهِ اِلٰهًا اٰخَرَ ۚ فَسَوْفَ يَعْلَمُوْنَ ﴿٩٧﴾

**98.** Muna sane da cewa zuciyarka tana ƙuntata saboda abin da suke faɗa.

وَلَقَدۡ نَعۡلَمُ أَنَّكَ يَضِيقُ صَدۡرُكَ بِمَا
يَقُولُونَ ﴿٩٨﴾

**99.** To, ka tsarkake Ubangijinka da yabonSa, kuma ka zama daga cikin masu sujada.

فَسَبِّحۡ بِحَمۡدِ رَبِّكَ وَكُن مِّنَ
ٱلسَّٰجِدِينَ ﴿٩٩﴾

**100.** Kuma ka bauta wa Ubangijinka har mutuwa ta zo maka.

ع وَٱعۡبُدۡ رَبَّكَ حَتَّىٰ يَأۡتِيَكَ ٱلۡيَقِينُ ﴿١٠٠﴾



# سُوْرَةُ النَّحْلِ مَكِّيَّةٌ ١٦

اٰياتها ١٢٩ — ركوعاتها ١٦



## SŪRATUN NAḤL

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyin ta 129)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** 'Hukumcin Allah ya zo, saboda haka kada ku nemi hanzarta zuwansa. Tsarki ya tabbata gare Shi, kuma Ya ɗaukaka daga shirkar da suke yi (maSa).'

اَتٰۤى اَمْرُ اللّٰهِ فَلَا تَسْتَعْجِلُوْهُ ؕ
سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٢﴾

**3.** Yana saukar da mala'iku, ga wanda Ya so daga cikin bayinSa, ɗauke da wahayi bisa umarninSa, cewa, 'Ku gargaɗi mutane cewa babu wani ubangiji sai Ni, to, ku riƙe Ni kaɗai Mai kare ku.'

يُنَزِّلُ الْمَلٰٓئِكَةَ بِالرُّوْحِ مِنْ اَمْرِهٖ
عَلٰى مَنْ يَّشَآءُ مِنْ عِبَادِهٖۤ اَنْ اَنْذِرُوْۤا
اَنَّهٗ لَاۤ اِلٰهَ اِلَّاۤ اَنَا فَاتَّقُوْنِ ﴿٣﴾

**4.** Ya halicci sammai da ƙasa bisa hikima. Ya ɗaukaka daga shirka da suke yi.

خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ بِالْحَقِّ ؕ
تَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٤﴾

**5.** Ya halicci mutum daga ɗigon maniyyi, sai ga shi yana tsananin husuma a fili.

خَلَقَ الْاِنْسَانَ مِنْ نُّطْفَةٍ فَاِذَا هُوَ
خَصِيْمٌ مُّبِيْنٌ ﴿٥﴾

**6.** Dabbobin ni'ima kuwa Ya halicce su, kuna samun ɗumama jiki daga gare su, kuma da waɗansu abubuwan alfanu, kuma kuna cin wasu daga cikinsu.

وَالْاَنْعَامَ خَلَقَهَا ۚ لَكُمْ فِيْهَا دِفْءٌ وَّ
مَنَافِعُ وَمِنْهَا تَاْكُلُوْنَ ﴿٦﴾

**7.** Kuma kuna samun ado daga gare su, lokacin da kuke koro su gida da yamma, kuma da lokacin da kuke kora su kiwo da safe.

وَلَكُمْ فِيْهَا جَمَالٌ حِيْنَ تُرِيْحُوْنَ وَ
حِيْنَ تَسْرَحُوْنَ ﴿٧﴾

**8.** Kuma suna ɗaukar kayanku masu nauyi, zuwa garin da ba za ku iya zuwa ba, sai kun sha wahala. Haƙiƙa,

وَتَحْمِلُ اَثْقَالَكُمْ اِلٰى بَلَدٍ لَّمْ تَكُوْنُوْا بٰلِغِيْهِ
اِلَّا بِشِقِّ الْاَنْفُسِ ؕ اِنَّ رَبَّكُمْ لَرَءُوْفٌ

رَّحِيمٌ ﴿٨﴾

Ubangijinku Mai tausayi ne, Mai jinƙai ne.

وَالْخَيْلَ وَالْبِغَالَ وَالْحَمِيرَ لِتَرْكَبُوهَا وَزِينَةً ۚ وَيَخْلُقُ مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٩﴾

**9.** Kuma Ya halicci dawakai da alfadarai da jakuna, don ku hau su, kuma don ku yi ado. Kuma Zai halicci abin da ba ku sani ba.

وَعَلَى اللَّهِ قَصْدُ السَّبِيلِ وَمِنْهَا جَائِرٌ ۚ وَلَوْ شَاءَ لَهَدَاكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿١٠﴾ ع

**10.** Nuna madaidaiciyar hanya ga Allah yake. Kuma akwai hanyoyi karkatattu. In da Ya so, sai Ya shirye ku gaba ɗaya.

**R.2**

هُوَ الَّذِي أَنْزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً ۖ لَكُمْ مِنْهُ شَرَابٌ وَمِنْهُ شَجَرٌ فِيهِ تُسِيمُونَ ﴿١١﴾

**11.** Shi ke saukar da ruwa daga sama, kuna da abin sha daga gare shi, kuma daga gare shi kuke samun bishiyoyin da kuke kiwo cikinsu.

يُنْبِتُ لَكُمْ بِهِ الزَّرْعَ وَالزَّيْتُونَ وَالنَّخِيلَ وَالْأَعْنَابَ وَمِنْ كُلِّ الثَّمَرَاتِ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿١٢﴾

**12.** Da shi yake tsirar da shuke shukenku, da zaitun da dabinai da inabai, kuma da dukkan 'ya'yan itatuwa. Haƙiƙa, akwai Aya a cikin wannan ga mutane masu tunani.

وَسَخَّرَ لَكُمُ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ وَالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ ۖ وَالنُّجُومُ مُسَخَّرَاتٌ بِأَمْرِهِ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿١٣﴾

**13.** Kuma Ya hore maku dare da wuni, kuma da rana da wata. Kuma an hore taurari bisa umarninSa. Haƙiƙa, akwai Ayoyi a cikin wannan, ga mutane masu hankalta.

وَمَا ذَرَأَ لَكُمْ فِي الْأَرْضِ مُخْتَلِفًا أَلْوَانُهُ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِقَوْمٍ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٤﴾

**14.** Haka abin da Ya halitta maku a cikin ƙasa, masu launi dabam dabam. Haƙiƙa, akwai Aya a cikin wannan, ga mutane masu lura.

وَهُوَ الَّذِي سَخَّرَ الْبَحْرَ لِتَأْكُلُوا مِنْهُ لَحْمًا طَرِيًّا وَتَسْتَخْرِجُوا مِنْهُ حِلْيَةً تَلْبَسُونَهَا ۚ وَتَرَى الْفُلْكَ مَوَاخِرَ فِيهِ وَلِتَبْتَغُوا مِنْ فَضْلِهِ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٥﴾

**15.** Kuma Shi ne ya hore maku kogi, don ku ci nama sabo daga gare shi, kuma ku fito da kayan ado da kuke sakawa. Za ka ga jiragen ruwa suna keta ruwa a cikinsa, don ku yi tafiye tafiye, kuma don ku nemi baiwa taSa, kuma don ku gode maSa.

**16.** Kuma Ya kafa tsaunuka cikin ƙasa, don kada ta gi giza da ku, Kuma da ƙoramai da hanyoyi don ku gane hanya.

وَاَلْقٰى فِى الْاَرْضِ رَوَاسِىَ اَنْ تَمِيْدَ بِكُمْ وَ
اَنْهٰرًا وَّسُبُلًا لَّعَلَّكُمْ تَهْتَدُوْنَ ﴿١٦﴾

**17.** Kuma Ya saka alamomi, da su da taurari suke gane hanya.

وَعَلٰمٰتٍ ؕ وَبِالنَّجْمِ هُمْ يَهْتَدُوْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Shin wanda ke halitta ya zama kamar wanda ba ya halitta? Shin ba kwa la'akari?'

اَفَمَنْ يَّخْلُقُ كَمَنْ لَّا يَخْلُقُ ؕ اَفَلَا
تَذَكَّرُوْنَ ﴿١٨﴾

**19.** Kuma in da zaku nemi ƙidaya ni'imomin Allah, ba za ku iya lissafa ta ba. Haƙiƙa, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

وَاِنْ تَعُدُّوْا نِعْمَةَ اللّٰهِ لَا تُحْصُوْهَا ؕ اِنَّ
اللّٰهَ لَغَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٩﴾

**20.** Kuma Allah ya san abin da kuke ɓoyewa da abin da kuke bayyanawa.

وَاللّٰهُ يَعْلَمُ مَا تُسِرُّوْنَ وَمَا تُعْلِنُوْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Kuma waɗanda suke kira a maimakon Allah, ba sa halittar komai, su ma an halicce su ne.

وَالَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ لَا
يَخْلُقُوْنَ شَيْـًٔا وَّهُمْ يُخْلَقُوْنَ ﴿٢١﴾

**22.** Matattu ne ba rayayyu ba, kuma ba su san lokacin da za a tashe su ba.

اَمْوَاتٌ غَيْرُ اَحْيَآءٍ ۚ وَمَا يَشْعُرُوْنَ ۙ
ع اَيَّانَ يُبْعَثُوْنَ ﴿٢٢﴾

**R.3**

**23.** Ubangijinku Ubangiji ne Ɗaya. Waɗanda ba su ba da gaskiya da lahira ba, zukatansu na musunta gaskiya ne, su kuma masu girman kai ne.

اِلٰهُكُمْ اِلٰهٌ وَّاحِدٌ ۚ فَالَّذِيْنَ لَا
يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ قُلُوْبُهُمْ مُّنْكِرَةٌ وَّ
هُمْ مُّسْتَكْبِرُوْنَ ﴿٢٣﴾

**24.** Babu shakka, Allah ya san abinda suke ɓoyewa, da abin da suke bayyanawa. Haƙiƙa, Allah ba ya son masu girman kai.

لَا جَرَمَ اَنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا يُسِرُّوْنَ وَمَا
يُعْلِنُوْنَ ؕ اِنَّهٗ لَا يُحِبُّ الْمُسْتَكْبِرِيْنَ ﴿٢٤﴾

**25.** Idan aka ce da su, 'Menene Ubangijinku ya saukar?' Sai su ce, 'Tatsuniyoyin mutanen farko.'

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمْ مَّاذَآ اَنْزَلَ رَبُّكُمْ ۙ
قَالُوْٓا اَسَاطِيْرُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Sakamakon haka shi ne, za su ɗauki nauyin laifukansu cikakku, a ranar Kiyama, kuma da wani nauyi na

لِيَحْمِلُوْٓا اَوْزَارَهُمْ كَامِلَةً يَّوْمَ الْقِيٰمَةِ ۙ
وَمِنْ اَوْزَارِ الَّذِيْنَ يُضِلُّوْنَهُمْ بِغَيْرِ

عِلْمٍ ۗ أَلَا سَاءَ مَا يَزِرُونَ ٢٦

laifukan waɗanda suka ɓatar da su, ba da wani ilmi ba. Nauyin da za su ɗauka ya munana.

**R.4**

قَدْ مَكَرَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَأَتَى اللَّهُ بُنْيَانَهُمْ مِنَ الْقَوَاعِدِ فَخَرَّ عَلَيْهِمُ السَّقْفُ مِنْ فَوْقِهِمْ وَأَتَاهُمُ الْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ٢٧

**27.** Waɗanda suka gabace su sun yi makirci, sai Allah ya je kan gininsu daga harsashe, sai rufin ginin daga samansu ya rikito musu, kuma azaba ta zo masu ta inda ba su sani ba.

ثُمَّ يَوْمَ الْقِيَامَةِ يُخْزِيهِمْ وَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَائِيَ الَّذِينَ كُنْتُمْ تُشَاقُّونَ فِيهِمْ ۚ قَالَ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ إِنَّ الْخِزْيَ الْيَوْمَ وَالسُّوءَ عَلَى الْكَافِرِينَ ٢٨

**28.** Kuma Zai kunyata su ranar Kiyama, kuma Zai ce, 'Ina abokan tarayyar nawa, waɗanda kuka yi gaba da Manzanni a kansu?' Waɗanda aka ba sani za su ce, 'Dukkan kunyata da abin ƙi a yau, zai faɗa kan kafirai.'

الَّذِينَ تَتَوَفَّاهُمُ الْمَلَائِكَةُ ظَالِمِي أَنْفُسِهِمْ ۖ فَأَلْقَوُا السَّلَمَ مَا كُنَّا نَعْمَلُ مِنْ سُوءٍ ۚ بَلَىٰ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ٢٩

**29.** Waɗanda mala'iku ke ɗaukar ransu, suna cikin halin cutar kansu, za su jefa kalmar sallamawa su ce, 'Ba mu aikata wani abin ƙi ba.' Za a ce musu, 'Haba, ai Allah yana sane da abin da kuke aikatawa.'

فَادْخُلُوا أَبْوَابَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ فِيهَا ۖ فَلَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِينَ ٣٠

**30.** Sai ku shiga ƙofofin Jahannama, ku dauwama a cikinta. Mazaunin masu girman kai ya yi muni.

وَقِيلَ لِلَّذِينَ اتَّقَوْا مَاذَا أَنْزَلَ رَبُّكُمْ ۚ قَالُوا خَيْرًا ۗ لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةٌ ۚ وَلَدَارُ الْآخِرَةِ خَيْرٌ ۚ وَلَنِعْمَ دَارُ الْمُتَّقِينَ ٣١

**31.** Kuma (yayin da) aka ce wa waɗanda ke tsoron Allah, 'Menene Ubangijinku ya saukar?' Sai su ce, 'Mafi alheri.' Masu nagarta a cikin wannan duniya, za su sami sakamako nagari, kuma gidan Lahira ya fi. Gidan masu tsoron Allah ya kyautata.

جَنَّاتُ عَدْنٍ يَدْخُلُونَهَا تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۖ لَهُمْ فِيهَا مَا يَشَاءُونَ ۚ كَذَٰلِكَ يَجْزِي اللَّهُ الْمُتَّقِينَ ٣٢

**32.** Lambunan Aljanna na dauwama za su shiga cikinta. Koramu na gudana ƙarƙashinta. Za su sami duk abin da suke so a cikinta. Haka Allah ke saka wa matsorata Allah.

الَّذِينَ تَتَوَفَّاهُمُ الْمَلَائِكَةُ طَيِّبِينَ ۙ

**33.** Waɗanda mala'iku ke ɗaukar ransu, suna tsarkaka, za su ce, 'Aminci

ya tabbata gare ku, ku shiga Aljanna, saboda abin da kuka aikata.'

يَقُوْلُوْنَ سَلٰمٌ عَلَيْكُمُ ادْخُلُوا الْجَنَّةَ
بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ۝٣٣

**34.** Babu abin da (kafirai) suke jira, banda mala'iku su zo musu, ko kuma hukuncin Ubangijinka ya zo musu. Haka waɗanda suka gabace su suka yi, kuma Allah bai zalunce su ba, amma su ne suka zalunci kansu.

هَلْ يَنْظُرُوْنَ اِلَّآ اَنْ تَاْتِيَهُمُ
الْمَلٰٓئِكَةُ اَوْ يَاْتِيَ اَمْرُ رَبِّكَ ؕ كَذٰلِكَ
فَعَلَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ؕ وَمَا
ظَلَمَهُمُ اللّٰهُ وَلٰكِنْ كَانُوْٓا اَنْفُسَهُمْ
يَظْلِمُوْنَ ۝٣٤

**35.** Sai kuma mummunan sakamakon abin da suka aikata ya faɗa kansu, kuma abin da suka yi wa izgili ya zagaye su.

فَاَصَابَهُمْ سَيِّاٰتُ مَا عَمِلُوْا وَحَاقَ
بِهِمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ۝٣٥ ع ٩/١٠

**R.5**

**36.** Masu bautar gumaka sun ce, 'Da Allah ya so, ba za mu bautawa komai ba, sai Shi, mu har iyayenmu, kuma ba za mu haramta wani abu ba, sai da izininSa.' Haka waɗanda suka gabace su suka ce, 'Menene ya wajaba ga Manzanni, banda isar da aike a fili?'

وَقَالَ الَّذِيْنَ اَشْرَكُوْا لَوْ شَآءَ اللّٰهُ مَا
عَبَدْنَا مِنْ دُوْنِهٖ مِنْ شَيْءٍ نَّحْنُ وَلَآ
اٰبَآؤُنَا وَلَا حَرَّمْنَا مِنْ دُوْنِهٖ مِنْ شَيْءٍ ؕ
كَذٰلِكَ فَعَلَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ج
فَهَلْ عَلَى الرُّسُلِ اِلَّا الْبَلٰغُ الْمُبِيْنُ ۝٣٦

**37.** Haƙiƙa, Mun aiko Manzo cikin kowace al'umma, da saƙon cewa, 'Ku bautawa Allah, kuma ku nisanci shaiɗan. A cikinsu akwai wanda Allah ya shiriya, a cikinsu kuma akwai wanda ya cancanci ɓata. To, ku riƙa tafiye- tafiye a ban ƙasa, don ku ga yadda ƙarshen masu ƙaryata Manzanni ya kasance.'

وَلَقَدْ بَعَثْنَا فِيْ كُلِّ اُمَّةٍ رَّسُوْلًا اَنِ
اعْبُدُوا اللّٰهَ وَاجْتَنِبُوا الطَّاغُوْتَ ج
فَمِنْهُمْ مَّنْ هَدَى اللّٰهُ وَمِنْهُمْ مَّنْ
حَقَّتْ عَلَيْهِ الضَّلٰلَةُ ؕ فَسِيْرُوْا فِي
الْاَرْضِ فَانْظُرُوْا كَيْفَ كَانَ
عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِيْنَ ۝٣٧

**38.** In ma kana kwaɗayin shiriya tasu, to, Allah ba ya shiriyar wanda ke ɓatar da mutane, kuma ba su da masu taimako.

اِنْ تَحْرِصْ عَلٰى هُدٰىهُمْ فَاِنَّ اللّٰهَ لَا
يَهْدِيْ مَنْ يُّضِلُّ وَمَا لَهُمْ مِّنْ
نّٰصِرِيْنَ ۝٣٨

**39.** Kuma sun rantse da Allah, ƙaƙƙarfar rantsuwarsu, cewa, Allah ba zai tashi wanda ya mutu ba. Haba, ai wannan alƙawari ne na gaskiya da Ya

وَاَقْسَمُوْا بِاللّٰهِ جَهْدَ اَيْمَانِهِمْ ۙ لَا
يَبْعَثُ اللّٰهُ مَنْ يَّمُوْتُ ؕ بَلٰى وَعْدًا
عَلَيْهِ حَقًّا وَّلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا

يَعْلَمُونَ ٣٩

yi wa kanSa, amma mafi yawan mutane ba su sani ba.

لِيُبَيِّنَ لَهُمُ الَّذِي يَخْتَلِفُونَ فِيهِ وَلِيَعْلَمَ الَّذِينَ كَفَرُوٓا أَنَّهُمْ كَانُوا كَٰذِبِينَ ٤٠

**40.** Zai tashe su don ya bayyana masu abin da suka yi saɓani cikinsa, kuma don waɗanda suka kafirta su san cewa su maƙaryata ne.

إِنَّمَا قَوْلُنَا لِشَيْءٍ إِذَآ أَرَدْنَٰهُ أَن نَّقُولَ لَهُۥ كُن فَيَكُونُ ٤١

ع ٦ ١١

**41.** Kalmarmu ga abu, idan Mun nufe shi, ita ce, 'Kasance,' sai ya kasance.

**R.6**

وَالَّذِينَ هَاجَرُوا فِي اللَّهِ مِنۢ بَعْدِ مَا ظُلِمُوا لَنُبَوِّئَنَّهُمْ فِي الدُّنْيَا حَسَنَةً ۖ وَلَأَجْرُ الْآخِرَةِ أَكْبَرُ ۚ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ٤٢

وقف لازم

**42.** Kuma waɗanda suka yi ƙaura saboda Allah, bayan an cuce su, za Mu zaunar da su mazauni nagari a nan duniya kuma sakamakon Lahira ya fi girma, idan sun sani.

الَّذِينَ صَبَرُوا وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ٤٣

**43.** Waɗanda suka yi haƙuri, kuma suka dogara da Ubangijinsu.

وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ إِلَّا رِجَالًا نُّوحِيٓ إِلَيْهِمْ ۚ فَسْـَٔلُوٓا أَهْلَ الذِّكْرِ إِن كُنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ٤٤

**44.** A gabaninka, mazaje kaɗai Muka aiko, Muna aiko masu wahayi – ku tambayi ma'abuta Tunatarwa, idan ba ku sani ba.

بِالْبَيِّنَٰتِ وَالزُّبُرِ ۗ وَأَنزَلْنَآ إِلَيْكَ الذِّكْرَ لِتُبَيِّنَ لِلنَّاسِ مَا نُزِّلَ إِلَيْهِمْ وَلَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ٤٥

النصف

**45.** Da hujjoji da Littafai, kuma Mu ka saukar da Tunatarwa gare ka, don ka bayyana wa mutane abin da aka saukar gare su, don su riƙa tunani.

أَفَأَمِنَ الَّذِينَ مَكَرُوا السَّيِّـَٔاتِ أَن يَخْسِفَ اللَّهُ بِهِمُ الْأَرْضَ أَوْ يَأْتِيَهُمُ الْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ٤٦

**46.** Shin waɗanda ke ƙulla makircin munanan abubuwa, sun amince Allah ba zai wulaƙanta su ba a ƙasa, ko kuma azaba ta zo musu ta inda ba su sani ba?

أَوْ يَأْخُذَهُمْ فِي تَقَلُّبِهِمْ فَمَا هُم بِمُعْجِزِينَ ٤٧

**47.** Ko kuma Ya damƙe su lokacin kai-kawo ɗinsu, don su gaza wajen hana aukuwar shirinSa ba?

أَوْ يَأْخُذَهُمْ عَلَىٰ تَخَوُّفٍ فَإِنَّ رَبَّكُمْ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ٤٨

**48.** Ko kuma Ya kama su a hankali. Haƙiƙa, Ubangijinku Mai tausayi ne, Mai jinƙai ne.

**49.** Ba su gani ba cewa, dukkan abin da Allah ya halitta, inuwarsa na sake wuri, daga dama zuwa hagu, suna halin yin sujada, kuma masu ƙasƙantar da kai?

أَوَلَمْ يَرَوْا إِلَىٰ مَا خَلَقَ اللَّهُ مِن شَيْءٍ يَتَفَيَّؤُا ظِلَالُهُ عَنِ الْيَمِينِ وَالشَّمَائِلِ سُجَّدًا لِّلَّهِ وَهُمْ دَاخِرُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Dukkan halittar da ke cikin sammai, da wadda ke cikin ƙasa, tana sujada ga Allah, Haka su ma mala'iku,kuma ba sa girman kai.

وَلِلَّهِ يَسْجُدُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ مِن دَابَّةٍ وَالْمَلَائِكَةُ وَهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Suna tsoron Ubangijinsu sama da su, kuma suna aikata abin da aka hore su da shi.

يَخَافُونَ رَبَّهُم مِّن فَوْقِهِمْ وَيَفْعَلُونَ مَا يُؤْمَرُونَ ﴿٥١﴾

**R.7**

**52.** Allah Ya ce, 'Kada ku riƙi ubangiji biyu. Shi Ubangiji ne Ɗaya. To, ku tsorace Ni.'

وَقَالَ اللَّهُ لَا تَتَّخِذُوا إِلَٰهَيْنِ اثْنَيْنِ ۖ إِنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ ۖ فَإِيَّايَ فَارْهَبُونِ ﴿٥٢﴾

**53.** Kuma abin da ke cikin sammai da ƙasa nasa ne, kuma Shi ne biyayya ta dace da Shi. To, kwa ɗauki wani banda Allah mai kare ku?

وَلَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَلَهُ الدِّينُ وَاصِبًا ۚ أَفَغَيْرَ اللَّهِ تَتَّقُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Ba kwa samun wata ni'ima sai daga wajen Allah. Kuma idan cuta ta same ku, Shi za ku kai wa kuka.

وَمَا بِكُم مِّن نِّعْمَةٍ فَمِنَ اللَّهِ ۖ ثُمَّ إِذَا مَسَّكُمُ الضُّرُّ فَإِلَيْهِ تَجْأَرُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** Kuma idan ya yaye maku cutar, sai wasu daga cikinku su riƙa yi wa Ubangijinsu tarayya da wani.

ثُمَّ إِذَا كَشَفَ الضُّرَّ عَنكُمْ إِذَا فَرِيقٌ مِّنكُم بِرَبِّهِمْ يُشْرِكُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Don su butulce wa ni'imar da Muka ba su. To, ku wala kaɗan da sannu za ku sani.

لِيَكْفُرُوا بِمَا آتَيْنَاهُمْ ۚ فَتَمَتَّعُوا ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** Suna ware wa abin da ba su sani ba rabo, daga abin da Muka ba su. Na rantse da Allah, za a tambaye ku game da ƙagen da kuka yi.

وَيَجْعَلُونَ لِمَا لَا يَعْلَمُونَ نَصِيبًا مِّمَّا رَزَقْنَاهُمْ ۗ تَاللَّهِ لَتُسْأَلُنَّ عَمَّا كُنتُمْ تَفْتَرُونَ ﴿٥٧﴾

**58.** Kuma suna dangana wa Allah 'ya'ya mata -Tsarki ya tabbata gare

وَيَجْعَلُونَ لِلَّهِ الْبَنَاتِ سُبْحَانَهُ ۙ

وَلَهُمْ مَّا يَشْتَهُوْنَ ﴿٥٨﴾

Shi- su kuwa wai sai abin da suke so ne nasu.

وَاِذَا بُشِّرَ اَحَدُهُمْ بِالْاُنْثٰى ظَلَّ وَجْهُهٗ مُسْوَدًّا وَّهُوَ كَظِيْمٌ ﴿٥٩﴾

**59.** Idan aka yi wa ɗayansu albishirin haifuwar mace, sai fuskarsa ta ɗaure yana ɓoye baƙin ciki.

يَتَوَارٰى مِنَ الْقَوْمِ مِنْ سُوْٓءِ مَا بُشِّرَ بِهٖ ؕ اَيُمْسِكُهٗ عَلٰى هُوْنٍ اَمْ يَدُسُّهٗ فِى التُّرَابِ ؕ اَلَا سَآءَ مَا يَحْكُمُوْنَ ﴿٦٠﴾

**60.** Ya riƙa ɓuya daga idon mutane don munin abin da aka yi masa albishir da shi. To, riƙe shi zai yi, tare da ƙasƙanci, ko binne shi cikin ƙasa zai yi? Hukumcin da suke yi ya munana.

لِلَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ مَثَلُ السَّوْءِ ۚ وَلِلّٰهِ الْمَثَلُ الْاَعْلٰى ؕ
ع ٧ ١٣ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٦١﴾

**61.** Matsayi mai muni yana ga wanɗanda ba su ba da gaskiya da Lahira ba. Siffa maɗaukakiya kuwa tana ga Allah, kuma Shi ne Mabuwayi, Mai hikima.

**R.8**

وَلَوْ يُؤَاخِذُ اللّٰهُ النَّاسَ بِظُلْمِهِمْ مَّا تَرَكَ عَلَيْهَا مِنْ دَآبَّةٍ وَّلٰكِنْ يُّؤَخِّرُهُمْ اِلٰٓى اَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ فَاِذَا جَآءَ اَجَلُهُمْ لَا يَسْتَاْخِرُوْنَ سَاعَةً وَّلَا يَسْتَقْدِمُوْنَ ﴿٦٢﴾

**62.** In da Allah yana kama mutane nan take, saboda laifinsu, ba zai bar wata halitta a ban ƙasa ba. Amma Yana yi masu jinkiri zuwa lokaci ƙayyadadde. Idan ajalinsu ya zo, ba za su yi jinkirin awa ɗaya ba, kuma ba za su zarce (ajalin) ba.

وَيَجْعَلُوْنَ لِلّٰهِ مَا يَكْرَهُوْنَ وَتَصِفُ اَلْسِنَتُهُمُ الْكَذِبَ اَنَّ لَهُمُ الْحُسْنٰى ؕ لَا جَرَمَ اَنَّ لَهُمُ النَّارَ وَاَنَّهُمْ مُّفْرَطُوْنَ ﴿٦٣﴾

**63.** Suna dangana wa Allah abin da suke ƙi, kuma harsunansu suna kwata ƙarya cewa za su sami kyakkyawar makoma. Babu shakka Wuta ce tasu, kuma nan za'a yi watsi da su.

تَاللّٰهِ لَقَدْ اَرْسَلْنَآ اِلٰٓى اُمَمٍ مِّنْ قَبْلِكَ فَزَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطٰنُ اَعْمَالَهُمْ فَهُوَ وَلِيُّهُمُ الْيَوْمَ وَلَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿٦٤﴾

**64.** Na rantse da Allah, Mun aiko Manzanni zuwa ga al'ummai gabaninka, sai Shaiɗan ya ƙawata masu ayyukansu. To, shi ne jagoransu (majiɓincinsu) a yau, kuma za su haɗu da azaba mai raɗaɗi.

وَمَآ اَنْزَلْنَا عَلَيْكَ الْكِتٰبَ اِلَّا

**65.** Ba Mu saukar da Littafi gare ka ba, sai don ka bayyana masu abin da suka

yi saɓani cikinsa, kuma don shiriya da jinƙai ga mutane masu ba da gaskiya.

لِتُبَيِّنَ لَهُمُ الَّذِي اخْتَلَفُوا فِيهِ ۙ وَهُدًى وَرَحْمَةً لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Allah yana saukar da ruwa daga sama, sai ya raya ƙasa da shi, bayan ta mutu. Haƙiƙa, akwai Aya cikin wannan, ga mutane masu sauraro.

وَاللَّهُ أَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَحْيَا بِهِ الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِّقَوْمٍ يَسْمَعُونَ ﴿٦٦﴾ ع ٨ ١٤

**R.9**

**67.** Kuma akwai abin lura gare ku cikin dabbobin ni'ima. Daga abin da ke cikin cikinsu, daga tsakanin kashi (a tumbi) da jini, Muke shayar da ku nono mai tsarki, mai garɗin daɗi ga masu sha.

وَإِنَّ لَكُمْ فِي الْأَنْعَامِ لَعِبْرَةً ۖ نُّسْقِيكُم مِّمَّا فِي بُطُونِهِ مِن بَيْنِ فَرْثٍ وَدَمٍ لَّبَنًا خَالِصًا سَائِغًا لِّلشَّارِبِينَ ﴿٦٧﴾

**68.** Kuma daga 'ya'yan itatuwa da inabai, kuna yin abin sha mai sa maye, kuma da abinci kyakkyawa. Haƙiƙa, a cikin wannan, akwai Aya ga mutane masu hankalta.

وَمِن ثَمَرَاتِ النَّخِيلِ وَالْأَعْنَابِ تَتَّخِذُونَ مِنْهُ سَكَرًا وَرِزْقًا حَسَنًا ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Kuma Ubangijinka ya yi wa ƙudan zuma wahayi ilhama, cewa, 'Ki yi gidajenki cikin duwatsu, kuma da bishiyoyi, kuma da gine-ginen da suke yi.'

وَأَوْحَىٰ رَبُّكَ إِلَى النَّحْلِ أَنِ اتَّخِذِي مِنَ الْجِبَالِ بُيُوتًا وَمِنَ الشَّجَرِ وَمِمَّا يَعْرِشُونَ ﴿٦٩﴾

**70.** Kuma ki ci daga dukkan 'ya'yan itatuwa, kuma ki bi hanyoyin da Ubangijinki ya ganar da ke, kuma aka huwace miki. Abin sha mai launi dabam dabam yana fitowa daga cikinta. Cikinsa akwai warkaswa ga mutane masu tunani.

ثُمَّ كُلِي مِن كُلِّ الثَّمَرَاتِ فَاسْلُكِي سُبُلَ رَبِّكِ ذُلُلًا ۚ يَخْرُجُ مِن بُطُونِهَا شَرَابٌ مُّخْتَلِفٌ أَلْوَانُهُ فِيهِ شِفَاءٌ لِّلنَّاسِ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Allah ya na halittarku, sa'annan Ya ɗauki ranku. A cikinku akwai wanda ake mayar da shi ga rayuwa mafi ƙasƙanci, har ya kasa sanin kome bayan da ya sani. Haƙiƙa, Allah Masani ne, Mai iko ne.

وَاللَّهُ خَلَقَكُمْ ثُمَّ يَتَوَفَّاكُمْ ۚ وَمِنكُم مَّن يُرَدُّ إِلَىٰ أَرْذَلِ الْعُمُرِ لِكَيْ لَا يَعْلَمَ بَعْدَ عِلْمٍ شَيْئًا ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلِيمٌ قَدِيرٌ ﴿٧١﴾ ع ٩ ١٥

**R.10**

**72.** Kuma Allah ya fifita sashinku bisa sashi a arziƙin duniya. Amma waɗanda aka fifita su ba za su mayar da arziƙinsu ba ga waɗanda hannayensu na dama suka mallaka, don su zama daidai. To sa riƙa musun ni'imar Allah.

وَاللّٰهُ فَضَّلَ بَعْضَكُمْ عَلٰى بَعْضٍ فِى
الرِّزْقِ ۚ فَمَا الَّذِيْنَ فُضِّلُوْا بِرَآدِّيْ
رِزْقِهِمْ عَلٰى مَا مَلَكَتْ اَيْمَانُهُمْ
فَهُمْ فِيْهِ سَوَآءٌ ؕ اَفَبِنِعْمَةِ اللّٰهِ
يَجْحَدُوْنَ ﴿۷۲﴾

**73.** Kuma Allah ya yi maku mataye daga junanku, kuma Ya ba ku 'ya'ya da jikoki daga matayenku, kuma ya ba ku abubuwa masu daɗi. To, sa riƙa ba da gaskiya da ƙarya, amma su butulce wa ni'imar Allah?

وَاللّٰهُ جَعَلَ لَكُمْ مِّنْ اَنْفُسِكُمْ اَزْوَاجًا
وَّجَعَلَ لَكُمْ مِّنْ اَزْوَاجِكُمْ بَنِيْنَ وَ
حَفَدَةً وَّ رَزَقَكُمْ مِّنَ الطَّيِّبٰتِ ؕ
اَفَبِالْبَاطِلِ يُؤْمِنُوْنَ وَبِنِعْمَتِ اللّٰهِ
هُمْ يَكْفُرُوْنَ ۙ ﴿۷۳﴾

**74.** Kuma a maimakon Allah, suna bautawa abubuwan da ba su da ikon ba su arziƙi ko wane iri, daga sammai da ƙasa, kuma ba za su taɓa samun ikon iyawa ba.

وَيَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَا يَمْلِكُ
لَهُمْ رِزْقًا مِّنَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ
شَيْـًٔا وَّلَا يَسْتَطِيْعُوْنَ ۚ ﴿۷۴﴾

**75.** To, kada ku ƙaga wa Allah misalai. Haƙiƙa, Allah ya san komai, ku ne ba ku sani ba.

فَلَا تَضْرِبُوْا لِلّٰهِ الْاَمْثَالَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ
يَعْلَمُ وَاَنْتُمْ لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿۷۵﴾

**76.** Allah yana ba da misali da bawa da aka mallaka wanda ba shi da iko bisa komai, da mutum wanda Muka ba shi arziƙi nagari, yana ciyarwa daga gare shi a ɓoye da sarari, sa zama daidai? Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, amma mafi yawansu ba su sani ba.

ضَرَبَ اللّٰهُ مَثَلًا عَبْدًا مَّمْلُوْكًا لَّا
يَقْدِرُ عَلٰى شَيْءٍ وَّمَنْ رَّزَقْنٰهُ مِنَّا رِزْقًا
حَسَنًا فَهُوَ يُنْفِقُ مِنْهُ سِرًّا وَّجَهْرًا ؕ
هَلْ يَسْتَوٗنَ ؕ اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ ؕ بَلْ
اَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿۷۶﴾

**77.** Kuma Allah ya ba da wani misalin mutum biyu, ɗayansu bebe ne, ba shi da ƙarfin yin komai, kuma ya zama nauyi ga ubangidansa, duk inda ya aike shi, baya zo masa da alheri ba. Shin wannan ya zama daidai da wanda ke horo da adalci, kuma yana kan tafarki madaidaici?

وَضَرَبَ اللّٰهُ مَثَلًا رَّجُلَيْنِ اَحَدُهُمَآ
اَبْكَمُ لَا يَقْدِرُ عَلٰى شَيْءٍ وَّهُوَ كَلٌّ عَلٰى
مَوْلٰىهُ ۙ اَيْنَمَا يُوَجِّهْهُّ لَا يَاْتِ بِخَيْرٍ ؕ
هَلْ يَسْتَوِيْ هُوَ ۙ وَمَنْ يَّاْمُرُ بِالْعَدْلِ ۙ
ع وَهُوَ عَلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿۷۷﴾

**R.11**

**78.** Kuma sanin abin da ke ɓoye cikin sammai da ƙasa yana ga Allah. Umarnin zuwan Sa'a kamar ƙyaftawar ido ne, ko ma ya fi haka kusanci. Haƙiƙa, Allah Mai iko ne a kan komai.

وَلِلّٰهِ غَيْبُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ وَ
مَاۤ اَمْرُ السَّاعَةِ اِلَّا كَلَمْحِ الْبَصَرِ اَوْ
هُوَ اَقْرَبُ ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيْرٌ ﴿٧٨﴾

**79.** Kuma Allah ne ya fito da ku daga mahaifar iyayenku, ba ku san komai ba. Kuma Ya yi maku kunnuwa da idanuwa da zukata, don ku gode maSa.

وَاللّٰهُ اَخْرَجَكُمْ مِّنْۢ بُطُوْنِ اُمَّهٰتِكُمْ
لَا تَعْلَمُوْنَ شَيْـًٔا ۙ وَّجَعَلَ لَكُمُ
السَّمْعَ وَالْاَبْصَارَ وَالْاَفْـِٕدَةَ ۙ
لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿٧٩﴾

**80.** Shin basa lura da tsuntsaye an sake su sararin samaniya? Allah ne ke riƙe su. Haƙiƙa, a cikin wannan akwai Aya ga mutane masu imani.

اَلَمْ يَرَوْا اِلَى الطَّيْرِ مُسَخَّرٰتٍ فِيْ جَوِّ
السَّمَآءِ ؕ مَا يُمْسِكُهُنَّ اِلَّا اللّٰهُ ؕ
اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿٨٠﴾

**81.** Kuma Allah ya ba ku gurin zama cikin gidajenku, kuma ya ba ku ikon yin wuraren zama daga fatun dabbobi, waɗanda kuke samu marasa nauyi, lokacin da kuke tafiya, kuma (suna amfani) lokacin da kuka yada zango. Kuma kuna yin kayayyakin gida kuma da abubuwan amfani na ƙaramin lokaci, daga gashinsu mai laushi, da gashinsu mai kauri da gasussukansu.

وَاللّٰهُ جَعَلَ لَكُمْ مِّنْۢ بُيُوْتِكُمْ سَكَنًا
وَّجَعَلَ لَكُمْ مِّنْ جُلُوْدِ الْاَنْعَامِ بُيُوْتًا
تَسْتَخِفُّوْنَهَا يَوْمَ ظَعْنِكُمْ وَيَوْمَ
اِقَامَتِكُمْ ۙ وَمِنْ اَصْوَافِهَا وَاَوْبَارِهَا
وَاَشْعَارِهَاۤ اَثَاثًا وَّمَتَاعًا اِلٰى حِيْنٍ ﴿٨١﴾

**82.** Kuma Allah ya yi maku inuwa daga abin da Ya halitta, kuma Ya yi maku guraren fakewa daga cikin duwatsu, kuma Ya yi maku riguna da ke kare ku daga zafi, kuma da riguna da ke kare ku daga yaƙe yaƙenku. Haka Yake cika ni'imarSa gare ku, don ku miƙa wuya gare Shi.

وَاللّٰهُ جَعَلَ لَكُمْ مِّمَّا خَلَقَ ظِلٰلًا وَّ
جَعَلَ لَكُمْ مِّنَ الْجِبَالِ اَكْنَانًا وَّجَعَلَ
لَكُمْ سَرَابِيْلَ تَقِيْكُمُ الْحَرَّ وَسَرَابِيْلَ
تَقِيْكُمْ بَاْسَكُمْ ؕ كَذٰلِكَ يُتِمُّ
نِعْمَتَهٗ عَلَيْكُمْ لَعَلَّكُمْ تُسْلِمُوْنَ ﴿٨٢﴾

**83.** To, idan suka juya baya, ba abinda ya wajaba gare ka, sai isar da aike a bayyane.

فَاِنْ تَوَلَّوْا فَاِنَّمَا عَلَيْكَ الْبَلٰغُ
الْمُبِيْنُ ﴿٨٣﴾

يَعْرِفُونَ نِعْمَتَ اللَّهِ ثُمَّ يُنكِرُونَهَا وَأَكْثَرُهُمُ الْكَافِرُونَ ﴿٨٤﴾ ع ١١/٧ ١٧

**84.** Suna sane da ni'imar Allah, amma suke musunta, kuma mafi yawansu riƙaƙƙun kafirai ne.

**R.12**

وَيَوْمَ نَبْعَثُ مِن كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا ثُمَّ لَا يُؤْذَنُ لِلَّذِينَ كَفَرُوا وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ﴿٨٥﴾

**85.** Kuma tuna ranar da za Mu tashi mai ba da shaida daga kowace al'umma, kuma ba za a ba su izinin canja ra'ayi ba, kuma ba za a karɓi hanzarinsu ba.

وَإِذَا رَأَى الَّذِينَ ظَلَمُوا الْعَذَابَ فَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُمْ وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ﴿٨٦﴾

**86.** Kuma idan waɗanda suka yi laifi suka ga azaba, to ba za a sassauta musu ba, kuma ba za a saurara musu ba.

وَإِذَا رَأَى الَّذِينَ أَشْرَكُوا شُرَكَاءَهُمْ قَالُوا رَبَّنَا هَٰؤُلَاءِ شُرَكَاؤُنَا الَّذِينَ كُنَّا نَدْعُو مِن دُونِكَ ۖ فَأَلْقَوْا إِلَيْهِمُ الْقَوْلَ إِنَّكُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿٨٧﴾

**87.** Kuma idan masu shirka suka ga gumakansu za su ce, 'Ubangijinmu, waɗannan ne gumakanmu, waɗanda muka dinga kira maimakonKa.' Sai su mayar musu da magana, su ce, 'Haƙiƙa, ku maƙaryata ne.'

وَأَلْقَوْا إِلَى اللَّهِ يَوْمَئِذٍ السَّلَمَ ۖ وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٨٨﴾

**88.** Kuma a wannan rana, za su yarda da Allah, kuma duk abin da suka ƙaga ya ɓace musu.

الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوا عَن سَبِيلِ اللَّهِ زِدْنَاهُمْ عَذَابًا فَوْقَ الْعَذَابِ بِمَا كَانُوا يُفْسِدُونَ ﴿٨٩﴾

**89.** Waɗanda suka kafirta, kuma suka kange mutane daga hanyar Allah, za Mu ƙara musu azaba kan azaba, saboda ɓarnar da suka yi.

وَيَوْمَ نَبْعَثُ فِي كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا عَلَيْهِم مِّنْ أَنفُسِهِمْ ۖ وَجِئْنَا بِكَ شَهِيدًا عَلَىٰ هَٰؤُلَاءِ ۚ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكَ الْكِتَابَ تِبْيَانًا لِّكُلِّ شَيْءٍ وَهُدًى وَرَحْمَةً وَبُشْرَىٰ لِلْمُسْلِمِينَ ﴿٩٠﴾ ع ١٢/٦ ١٨

**90.** Kuma tuna lokacin da daga kowacce al'umma za Mu tashi mai ba da shaida a kansu daga cikinsu, kuma za Mu zo da kai, don ka ba da shaida a kan waɗannan. Kuma Mun riga Mun saukar da Littafi gare ka, don bayanin kowane abu, kuma don shiriya da jinƙai ga masu miƙa wuya ga Allah.

**R.13**

إِنَّ اللَّهَ يَأْمُرُ بِالْعَدْلِ وَالْإِحْسَانِ وَ

**91.** Haƙiƙa, Allah yana yin umarni da adalci da kyautatawa da baiwa, irin ta

zumunta. Kuma Ya yi hani da alfasha da ababan ƙi da ƙetare haddi. Yana yi muku gargaɗi ne don tunatarwa.

إِيتَآئِ ذِى الْقُرْبٰى وَ يَنْهٰى عَنِ
الْفَحْشَآءِ وَالْمُنْكَرِ وَالْبَغْيِ ۚ يَعِظُكُمْ
لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُوْنَ ﴿٩١﴾

**92.** Kuma ku riƙa cika alƙawarin Allah, idan kuka yi alƙawari, kuma kada ku warware rantse-rantse, bayan ƙarfafa su, alhali kun yarda da Allah ya zama Mai lamincewa gare ku. Haƙiƙa, Allah yana sane da abin da kuke aikatawa.

وَاَوْفُوْا بِعَهْدِ اللّٰهِ اِذَا عَاهَدْتُّمْ وَ
لَا تَنْقُضُوا الْاَيْمَانَ بَعْدَ تَوْكِيْدِهَا
وَقَدْ جَعَلْتُمُ اللّٰهَ عَلَيْكُمْ كَفِيْلًا ۗ اِنَّ
اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا تَفْعَلُوْنَ ﴿٩٢﴾

**93.** Kuma kada ku zama kamar wadda ta warware saƙarta wara- wara, bayan tifke ta tsaf. Shi ne ku ɗauki rantse-rantsenku hanyar yaudara tsakaninku, wai don kada wasu mutane su fi wasu mutanen ƙarfi. Allah yana jarraba ku ne da shi, kuma Zai bayyana maku abin da kuka yi saɓani a kansa, a ranar Kiyama.

وَلَا تَكُوْنُوْا كَالَّتِيْ نَقَضَتْ غَزْلَهَا مِنْ
بَعْدِ قُوَّةٍ اَنْكَاثًا ۗ تَتَّخِذُوْنَ اَيْمَانَكُمْ
دَخَلًا بَيْنَكُمْ اَنْ تَكُوْنَ اُمَّةٌ هِيَ اَرْبٰى
مِنْ اُمَّةٍ ۗ اِنَّمَا يَبْلُوْكُمُ اللّٰهُ بِهٖ ۗ وَ
لَيُبَيِّنَنَّ لَكُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ مَا كُنْتُمْ فِيْهِ
تَخْتَلِفُوْنَ ﴿٩٣﴾

**94.** Da Allah ya so, sai ya mai da ku al'umma ɗaya, amma Ya bari kan ɓata wanda Ya so, kuma Ya na bari kan shiriya wanda Ya so. Kuma za a tambaye ku bisa abin da kuka aikata.

وَلَوْ شَآءَ اللّٰهُ لَجَعَلَكُمْ اُمَّةً وَّاحِدَةً وَّ
لٰكِنْ يُّضِلُّ مَنْ يَّشَآءُ وَيَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ ۗ
وَلَتُسْـَٔلُنَّ عَمَّا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٩٤﴾

**95.** Kada ku ɗauki rantse-rantsenku hanyar yaudara tsakaninku, sai ƙafa ta zille bayan ta tsaya daram, kuma ku ɗanɗani abin ƙi, saboda kun kori mutane daga hanyar Allah, kuma ku haɗu da azaba babba.

وَلَا تَتَّخِذُوْٓا اَيْمَانَكُمْ دَخَلًا بَيْنَكُمْ
فَتَزِلَّ قَدَمٌ بَعْدَ ثُبُوْتِهَا وَتَذُوْقُوا
السُّوْٓءَ بِمَا صَدَدْتُّمْ عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۚ
وَلَكُمْ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿٩٥﴾

**96.** Kuma kada ku sayar da alƙawarin Allah, don kuɗi ƙanƙani. Abin da ke gurin Allah shi ya fiye maku, in da kun sani.

وَلَا تَشْتَرُوْا بِعَهْدِ اللّٰهِ ثَمَنًا قَلِيْلًا ۗ
اِنَّمَا عِنْدَ اللّٰهِ هُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ اِنْ
كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٩٦﴾

**97.** Abin da ke gurinku yana ƙarewa, amma abin da ke gurin Allah mai wanzuwa ne, Kuma za Mu ba

مَا عِنْدَكُمْ يَنْفَدُ وَمَا عِنْدَ اللّٰهِ بَاقٍ ۗ
وَلَنَجْزِيَنَّ الَّذِيْنَ صَبَرُوْٓا اَجْرَهُمْ

waɗanda suka yi haƙuri sakamakonsu, bisa mai kyawun abin da suka aikata.

بِأَحْسَنِ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٩٧﴾

**98.** Wanda ya yi aiki nagari, namiji ne ko mace, alhali yana mumini, za Mu raya shi rayuwa daddaɗa, kuma za Mu ba su sakamakonsu bisa mafi kyawun abin da suka aikata.

مَنْ عَمِلَ صَالِحًا مِّنْ ذَكَرٍ أَوْ أُنْثَىٰ وَ
هُوَ مُؤْمِنٌ فَلَنُحْيِيَنَّهُ حَيٰوةً طَيِّبَةً ج
وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ أَجْرَهُمْ بِأَحْسَنِ مَا
كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٩٨﴾

**99.** Kuma idan za ka karanta Kur'ani, ka nemi tsarin Allah daga Shaiɗan jefaffe.

فَإِذَا قَرَأْتَ الْقُرْآنَ فَاسْتَعِذْ بِاللَّهِ
مِنَ الشَّيْطٰنِ الرَّجِيمِ ﴿٩٩﴾

**100.** Shi, ba shi da iko kan waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suke dogaro ga Ubangijinsu.

إِنَّهُ لَيْسَ لَهُ سُلْطٰنٌ عَلَى الَّذِينَ
اٰمَنُوا وَعَلٰى رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Ikonsa yana kan waɗanda ke jiɓinta tasa, kuma da waɗanda ke yi masa (Allah) shirka.

إِنَّمَا سُلْطٰنُهُ عَلَى الَّذِينَ يَتَوَلَّوْنَهُ وَ
الَّذِينَ هُمْ بِهِ مُشْرِكُونَ ﴿١٠١﴾ ع ١٣ ١١ ١٩

**R.14**

**102.** Idan Muka canja Aya a matsayin wata Aya -Allah kuwa ya fi kowa sanin abin da Yake saukarwa- sai su ce, 'Kai dai mai ƙage ne.' Bari, mafi yawansu ba su sani ba.

وَإِذَا بَدَّلْنَا اٰيَةً مَّكَانَ اٰيَةٍ ۙ وَّاللَّهُ
أَعْلَمُ بِمَا يُنَزِّلُ قَالُوا إِنَّمَا أَنْتَ
مُفْتَرٍ ط بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Ce, 'Ruhi Mai tsarki ne ya sauko da shi daga Ubangijinka, don Ya ƙarfafa waɗanda suka ba da gaskiya, kuma don shiriya da albishir ga Musulmi.'

قُلْ نَزَّلَهُ رُوحُ الْقُدُسِ مِنْ رَّبِّكَ
بِالْحَقِّ لِيُثَبِّتَ الَّذِينَ اٰمَنُوا وَ
هُدًى وَّبُشْرٰى لِلْمُسْلِمِينَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Kuma haƙiƙa, Muna sane da cewa suna cewa, mutum ne ke koya masa shi. To, harshen wanda suke tsegumi game da shi baƙo ne, wannan kuwa harshen Larabci ne mabayyani.

وَلَقَدْ نَعْلَمُ أَنَّهُمْ يَقُولُونَ إِنَّمَا
يُعَلِّمُهُ بَشَرٌ ط لِسَانُ الَّذِي
يُلْحِدُونَ إِلَيْهِ أَعْجَمِيٌّ وَّهٰذَا لِسَانٌ
عَرَبِيٌّ مُّبِينٌ ﴿١٠٤﴾

**105.** Haƙiƙa, waɗanda ba sa ba da gaskiya da Ayoyin Allah, Allah ba zai shirye su ba, kuma za su haɗu da azaba mai raɗaɗi.

إِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِاٰيٰتِ اللَّهِ ۙ
لَا يَهْدِيهِمُ اللَّهُ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٠٥﴾

**106.** Waɗanda ke ƙirƙirar ƙarya su ne waɗanda ba sa ba da gaskiya da Ayoyin Allah, kuma waɗannan su ne tantagaryar maƙaryata.

إِنَّمَا يَفْتَرِي الْكَذِبَ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِآيَاتِ اللَّهِ ۚ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْكَاذِبُونَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Wanda ya kafirce wa Allah bayan ba da gaskiya -in dai ba wanda aka tilastawa ba, alhali zuciyarsa na cike da imani- amma wanda ya buɗe wa zuciyarsa kafirci, waɗannan fushin Allah zai faɗa kansu, kuma za su haɗu da mummunar azaba.

مَنْ كَفَرَ بِاللَّهِ مِنْ بَعْدِ إِيمَانِهِ إِلَّا مَنْ أُكْرِهَ وَقَلْبُهُ مُطْمَئِنٌّ بِالْإِيمَانِ وَلَٰكِنْ مَنْ شَرَحَ بِالْكُفْرِ صَدْرًا فَعَلَيْهِمْ غَضَبٌ مِنَ اللَّهِ ۚ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٠٧﴾

**108.** Saboda sun zaɓi rayuwar duniya a kan Lahira, kuma saboda Allah ba ya shiryar da mutane kafirai.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ اسْتَحَبُّوا الْحَيَاةَ الدُّنْيَا عَلَى الْآخِرَةِ وَأَنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْكَافِرِينَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Waɗannan su ne waɗanda Allah ya toshe zukatansu da kunnuwansu da idanuwansu, kuma waɗannan su ne gafalallu.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ طَبَعَ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَسَمْعِهِمْ وَأَبْصَارِهِمْ ۚ وَأُولَٰئِكَ هُمُ الْغَافِلُونَ ﴿١٠٩﴾

**110.** Babu shakka su taɓaɓɓu ne a Lahira.

لَا جَرَمَ أَنَّهُمْ فِي الْآخِرَةِ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿١١٠﴾

**111.** Sa'annan Ubangijinka Mai gafara ne, Mai jinƙai ne ga wanda suka yi ƙaura bayan an tsangwame su, sa'annan suka yi jihadi kuma suka yi haƙuri. Haƙiƙa bayan haka, Ubangijinka Mai yawan gafara ne, Mai jinƙai.

ثُمَّ إِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِينَ هَاجَرُوا مِنْ بَعْدِ مَا فُتِنُوا ثُمَّ جَاهَدُوا وَصَبَرُوا إِنَّ رَبَّكَ مِنْ بَعْدِهَا لَغَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١١١﴾ ع

**R.15**

**112.** Ranar da kowane mai rai zai zo, tana ƙoƙarin kare kanta, kuma a biya kowane rai abin da ta aikata, kuma ba za a cuce su ba.

يَوْمَ تَأْتِي كُلُّ نَفْسٍ تُجَادِلُ عَنْ نَفْسِهَا وَتُوَفَّىٰ كُلُّ نَفْسٍ مَا عَمِلَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿١١٢﴾

**113.** Allah ya ba da misali da gari, wanda ke cikin zaman lafiya da nutsuwa, arziƙinsa yana zo masa ta kowace shiyya, amma sai ya butulce wa ni'imomin Allah, sai Allah Ya

وَضَرَبَ اللَّهُ مَثَلًا قَرْيَةً كَانَتْ آمِنَةً مُطْمَئِنَّةً يَأْتِيهَا رِزْقُهَا رَغَدًا مِنْ كُلِّ مَكَانٍ فَكَفَرَتْ بِأَنْعُمِ اللَّهِ فَأَذَاقَهَا اللَّهُ لِبَاسَ

ɗanɗana masa yunwa da tsoro. Saboda abinda mutanen cikinsa suka aikata.

الْجُوْعِ وَ الْخَوْفِ بِمَا كَانُوْا
يَصْنَعُوْنَ ﴿١١٣﴾

**114.** Ga shi kuma Manzo daga cikinsu ya zo masu, amma suka ƙaryata shi, sai azaba ta damƙe su, suna masu laifi.

وَلَقَدْ جَآءَهُمْ رَسُوْلٌ مِّنْهُمْ
فَكَذَّبُوْهُ فَاَخَذَهُمُ الْعَذَابُ وَهُمْ
ظٰلِمُوْنَ ﴿١١٤﴾

**115.** Don haka, kuci halaliya daddaɗa daga abin da Allah ya ba ku, kuma ku godewa ni'imar Allah, idan Shi kuke bautawa.

فَكُلُوْا مِمَّا رَزَقَكُمُ اللّٰهُ حَلٰلًا طَيِّبًا ص
وَّاشْكُرُوْا نِعْمَتَ اللّٰهِ اِنْ كُنْتُمْ
اِيَّاهُ تَعْبُدُوْنَ ﴿١١٥﴾

**116.** Ya haramta maku mushe da jini da naman alhanzir, kuma da abinda aka ambaci wani ba Allah ba a kansa. Amma wanda larura ta kama shi, ba tare da ya fanɗare ba, kuma bai wuce iyaka ba, to, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

اِنَّمَا حَرَّمَ عَلَيْكُمُ الْمَيْتَةَ وَالدَّمَ وَ
لَحْمَ الْخِنْزِيْرِ وَمَآ اُهِلَّ لِغَيْرِ اللّٰهِ
بِهٖ ج فَمَنِ اضْطُرَّ غَيْرَ بَاغٍ وَّلَا عَادٍ
فَاِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١١٦﴾

**117.** A irin ƙarerakin da harsunan ku ke furtawa, kada ku ce, 'Wannan halaliya ne, kuma wannan haramiya ne, don ku ƙaga wa Allah ƙarya. Haƙiƙa, waɗanda ke ƙagawa Allah ƙarya, ba sa rabauta.

وَلَا تَقُوْلُوْا لِمَا تَصِفُ اَلْسِنَتُكُمُ
الْكَذِبَ هٰذَا حَلٰلٌ وَّ هٰذَا حَرَامٌ
لِّتَفْتَرُوْا عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ ط اِنَّ
الَّذِيْنَ يَفْتَرُوْنَ عَلَى اللّٰهِ الْكَذِبَ
لَا يُفْلِحُوْنَ ﴿١١٧﴾

**118.** Wannan rayuwa jin daɗi ne na ɗan loƙaci,kuma za su haɗu da azaba mai raɗaɗi.

مَتَاعٌ قَلِيْلٌ ص وَّلَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿١١٨﴾

**119.** Yahudawa kuwa Mun haramta musu abin da Muka faɗa maka kafin yanzu, kuma ba Mu cuce su ba, amma su ne suka cuci kansu.

وَعَلَى الَّذِيْنَ هَادُوْا حَرَّمْنَا
مَا قَصَصْنَا عَلَيْكَ مِنْ قَبْلُ ج وَمَا
ظَلَمْنٰهُمْ وَلٰكِنْ كَانُوْٓا اَنْفُسَهُمْ
يَظْلِمُوْنَ ﴿١١٩﴾

**120.** Kuma ga waɗanda suka yi mummunan aiki bisa jahilci, sa'annan suka tuba daga baya, kuma suka gyara kan su, haƙiƙa, Ubangijinka Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

ثُمَّ اِنَّ رَبَّكَ لِلَّذِيْنَ عَمِلُوا
السُّوْٓءَ بِجَهَالَةٍ ثُمَّ تَابُوْا مِنْ
بَعْدِ ذٰلِكَ وَاَصْلَحُوْٓا اِنَّ رَبَّكَ مِنْ
ع ١٥ ٩ ٢١ بَعْدِهَا لَغَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٢٠﴾

**R.16**

**121.** Haƙiƙa, Ibrahima abin misali (cikakken managarci) ne, mai biyayya

اِنَّ اِبْرٰهِيْمَ كَانَ اُمَّةً قَانِتًا

ga Allah, mai komawa gare Shi, kuma bai kasance daga cikin mushrikai ba.

لِّلّٰهِ حَنِيْفًا ؕ وَ لَمْ يَكُ مِنَ
الْمُشْرِكِيْنَ ﴿١٢١﴾

**122.** Mai gode wa ni'imominSa. Ya zaɓe shi, kuma Ya shiryar da shi bisa tafarki madaidaici.

شَاكِرًا لِّاَنْعُمِهٖ ؕ اِجْتَبٰىهُ وَهَدٰىهُ اِلٰى
صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿١٢٢﴾

**123.** Kuma Mun yi masa baiwa da alheri a duniya, kuma a Lahira yana daga cikin mutanen kirki.

وَاٰتَيْنٰهُ فِى الدُّنْيَا حَسَنَةً ؕ وَاِنَّهٗ
فِى الْاٰخِرَةِ لَمِنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Sa'annan Muka aiko maka cewa, ka bi tafarkin Ibrahima, bawan Allah, shi ba ya cikin mushrikai.

ثُمَّ اَوْحَيْنَاۤ اِلَيْكَ اَنِ اتَّبِعْ
مِلَّةَ اِبْرٰهِيْمَ حَنِيْفًا ؕ وَمَا كَانَ مِنَ
الْمُشْرِكِيْنَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Horon rashin girmama Asabar na kan waɗanda suka yi saɓani game da ita. Kuma Ubangijinka zai yi hukumci tsakaninsu, Ranar tashin Kiyama, bisa abin da suka yi saɓani cikinsa.

اِنَّمَا جُعِلَ السَّبْتُ عَلَى الَّذِيْنَ
اخْتَلَفُوْا فِيْهِ ؕ وَاِنَّ رَبَّكَ لَيَحْكُمُ
بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ فِيْمَا كَانُوْا
فِيْهِ يَخْتَلِفُوْنَ ﴿١٢٥﴾

**126.** Yi kira zuwa tafarkin Ubangijinka, kan hikima da wa'azi kyakkyawa. Kuma ka yi jayayya da su bisa hanyar da ta fi kyau. Haƙiƙa, Ubangijinka ya fi kowa sanin wanda ya ɓata daga tafarkinSa, kuma Ya fi kowa sanin waɗanda ke bisa shiriya.

اُدْعُ اِلٰى سَبِيْلِ رَبِّكَ بِالْحِكْمَةِ وَ
الْمَوْعِظَةِ الْحَسَنَةِ وَجَادِلْهُمْ بِالَّتِيْ
هِيَ اَحْسَنُ ؕ اِنَّ رَبَّكَ هُوَ اَعْلَمُ بِمَنْ
ضَلَّ عَنْ سَبِيْلِهٖ وَ هُوَ اَعْلَمُ
بِالْمُهْتَدِيْنَ ﴿١٢٦﴾

**127.** Idan kuka yi ramuwar gayya, ku yi ramuwa kamar yadda aka yi muku ta'adda. Kuma idan kuka haƙura, to haka ɗin ya fi alheri ga masu haƙuri.

وَاِنْ عَاقَبْتُمْ فَعَاقِبُوْا بِمِثْلِ مَا
عُوْقِبْتُمْ بِهٖ ؕ وَلَئِنْ صَبَرْتُمْ لَهُوَ
خَيْرٌ لِّلصّٰبِرِيْنَ ﴿١٢٧﴾

**128.** Kuma ka yi haƙuri, kuma haƙurinka na yiwuwa da taimakon Allah kaɗai. Kuma kada ka yi baƙin ciki kansu, kuma kada ka yi zullumi don makircin da suke ƙullawa.

وَاصْبِرْ وَمَا صَبْرُكَ اِلَّا بِاللّٰهِ وَلَا
تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَلَا تَكُ فِيْ ضَيْقٍ
مِّمَّا يَمْكُرُوْنَ ﴿١٢٨﴾

**129.** Haƙiƙa, Allah yana tare da masu tsoronSa, kuma da waɗanda ke yin aiki nagari.

اِنَّ اللّٰهَ مَعَ الَّذِيْنَ اتَّقَوْا وَّالَّذِيْنَ
ع ١٦ ٩ ٢٢ هُمْ مُّحْسِنُوْنَ ﴿١٢٩﴾



ركوعاتها ١٢ — سُوْرَةُ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ مَكِّيَّةٌ ١٧ — اٰياتها ١١٢



## SŪRATU BANĪ ISRĀ'ĪL

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 112)*

JUZU'I NA 15

منزل ٤ — الجزء ١٥

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Tsarki ya tabbata ga Wanda ya tafi da bawanSa cikin dare, daga Masallaci Mai tsarki, zuwa Masallaci Mai nisa, wanda Muka saka albarka zagaye da shi, don Mu nuna masa (wasu) daga cikin AyoyinMu. Haƙiƙa, Shi, Shi kaɗai ne, Mai jin komai, Mai ganin komai.

سُبْحٰنَ الَّذِيْٓ اَسْرٰى بِعَبْدِهٖ لَيْلًا
مِّنَ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ اِلَى الْمَسْجِدِ
الْاَقْصَا الَّذِيْ بٰرَكْنَا حَوْلَهٗ لِنُرِيَهٗ
مِنْ اٰيٰتِنَا ؕ اِنَّهٗ هُوَ السَّمِيْعُ الْبَصِيْرُ ﴿٢﴾

**3.** Kuma Mun ba Musa Littafi, kuma Muna sa ya zama shiriya ga 'Ya'yan Isra'ila, Muna ba da umarni (cewa), 'Kada ku riƙi wakili sai Ni.'

وَاٰتَيْنَا مُوْسَى الْكِتٰبَ وَجَعَلْنٰهُ هُدًى
لِّبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اَلَّا تَتَّخِذُوْا مِنْ دُوْنِيْ
وَكِيْلًا ؕ ﴿٣﴾

**4.** Ya ku zuriyar mutanen da Muka ɗauka (cikin kwami) tare da Nuhu, haƙiƙa, shi ya kasance bawa mai godiya.

ذُرِّيَّةَ مَنْ حَمَلْنَا مَعَ نُوْحٍ ؕ اِنَّهٗ كَانَ عَبْدًا
شَكُوْرًا ﴿٤﴾

**5.** Mun sanar da 'Ya'yan Isra'ila (hukumcinMu) a cikin Littafi, (cewa), za ku yi ɓarna sau biyu a ƙasa, kuma za ku yi izza.

وَقَضَيْنَآ اِلٰى بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ فِى الْكِتٰبِ
لَتُفْسِدُنَّ فِى الْاَرْضِ مَرَّتَيْنِ وَلَتَعْلُنَّ
عُلُوًّا كَبِيْرًا ﴿٥﴾

**6.** Saboda haka, da lokacin farko ya zo, Mun aiko muku wasu bayinMu, masu tsananin ƙarfi, kuma sun kutsa cikin gidajenku, kuma wannan alƙawari ne da tabbas za a cika.

فَاِذَا جَآءَ وَعْدُ اُوْلٰىهُمَا بَعَثْنَا عَلَيْكُمْ
عِبَادًا لَّنَآ اُولِيْ بَاْسٍ شَدِيْدٍ فَجَاسُوْا
خِلٰلَ الدِّيَارِ ؕ وَكَانَ وَعْدًا مَّفْعُوْلًا ﴿٦﴾

**7.** Daga nan Mun mayar maku da galaba a kansu, kuma Mun daɗe ku da dukiyoyi da 'ya'ya, kuma Mun sa kun zama mafiya yawan jama'a, fiye da da.

ثُمَّ رَدَدْنَا لَكُمُ الْكَرَّةَ عَلَيْهِمْ وَ
اَمْدَدْنٰكُمْ بِاَمْوَالٍ وَّبَنِيْنَ وَجَعَلْنٰكُمْ
اَكْثَرَ نَفِيْرًا ﴿٧﴾

**8.** To, idan kun yi nagarta, kun kyautata wa kanku, kuma idan kuka yi mummunan aiki kuwa don kanku. To, lokacin da cika alƙawarin gargaɗi na ƙarshe ya zo, (sai Muka tada wasu mutanen) don su rufe fuskokinku da baƙin ciki, kuma su shiga Masallaci kamar yadda suka shige shi lokaci na farko, kuma su hallaka abin da suka kai masa hari (ci a yaƙi).

إِنْ أَحْسَنتُمْ أَحْسَنتُمْ لِأَنفُسِكُمْ ۖ وَ
إِنْ أَسَأْتُمْ فَلَهَا ۚ فَإِذَا جَاءَ وَعْدُ
الْآخِرَةِ لِيَسُوءُوا وُجُوهَكُمْ وَلِيَدْخُلُوا
الْمَسْجِدَ كَمَا دَخَلُوهُ أَوَّلَ مَرَّةٍ وَ
لِيُتَبِّرُوا مَا عَلَوْا تَتْبِيرًا ﴿٨﴾

**9.** Mai yiwuwa ne Ubangijinku ya yi maku jinƙai. Amma idan kuka koma (kan ɓarna) za Mu koma kan yi muku azaba. Kuma (ku tuna) Mun sanya Jahannama ta zama kurkuku ga kafirai.

عَسَىٰ رَبُّكُمْ أَن يَرْحَمَكُمْ ۚ وَإِنْ عُدتُّمْ
عُدْنَا ۘ وَجَعَلْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَافِرِينَ حَصِيرًا ﴿٩﴾

**10.** Haƙiƙa, wannan Kur'ani yana shiryarwa kan hanyar da ta fi daidaita, kuma yana yi wa muminai, waɗanda ke ayyuka nagari albishir, cewa, za su sami babban sakamako.

إِنَّ هَٰذَا الْقُرْآنَ يَهْدِي لِلَّتِي هِيَ أَقْوَمُ وَ
يُبَشِّرُ الْمُؤْمِنِينَ الَّذِينَ يَعْمَلُونَ
الصَّالِحَاتِ أَنَّ لَهُمْ أَجْرًا كَبِيرًا ﴿١٠﴾

**11.** Kuma waɗanda ba sa ba da gaskiya da Lahira, Mun tanada musu azaba mai raɗaɗi.

وَأَنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ
أَعْتَدْنَا لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١١﴾

**R.2**

**12.** Kuma mutum yana kiran sharri irin yadda yakamata ya yi addu'an neman alheri. Kuma mutum mai garaje ne.

وَيَدْعُ الْإِنسَانُ بِالشَّرِّ دُعَاءَهُ
بِالْخَيْرِ ۖ وَكَانَ الْإِنسَانُ عَجُولًا ﴿١٢﴾

**13.** Mun sanya dare da rana, sun zama Ayoyi biyu, sai Muka sanya Ayar dare ta zamo duhu, kuma Muka sa Ayar rana ta zama mai sa gani, don kunemi baiwar Ubangijinku, kuma don ku san lissafin shekaru, kuma da (hanyar) hisabi. Kuma kowane abu Mun bayyana shi filla-filla.

وَجَعَلْنَا اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ آيَتَيْنِ ۖ فَمَحَوْنَا
آيَةَ اللَّيْلِ وَجَعَلْنَا آيَةَ النَّهَارِ مُبْصِرَةً
لِّتَبْتَغُوا فَضْلًا مِّن رَّبِّكُمْ وَلِتَعْلَمُوا
عَدَدَ السِّنِينَ وَالْحِسَابَ ۚ وَكُلَّ شَيْءٍ
فَصَّلْنَاهُ تَفْصِيلًا ﴿١٣﴾

**14.** Kuma kowane mutum Mun rataya masa ayyukansa a wuyansa, kuma a ranar Kiyama za Mu fito masa da littafi, wanda zai same shi a buɗe.

وَكُلَّ إِنسَانٍ أَلْزَمْنَاهُ طَائِرَهُ فِي عُنُقِهِ ۖ
وَنُخْرِجُ لَهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ كِتَابًا يَلْقَاهُ
مَنشُورًا ﴿١٤﴾

**15.** (Za a ce masa), 'Karanta littafinka, kai kanka, ka isa mai yi wa kanka hisabi a yau.'

اقْرَأْ كِتَابَكَ ۚ كَفَىٰ بِنَفْسِكَ الْيَوْمَ
عَلَيْكَ حَسِيبًا ﴿١٥﴾

**16.** Wanda ya bi shiriya, zai bi shiriya ne (don amfanin) kansa, kuma wanda ya ɓata, zai ɓata ne don cutar kansa. Kuma duk mai ɗaukar nauyi, ba zai ɗauki nauyin wani ba. Ba Ma yin azaba sai Mun aiko Manzo.

مَّنِ اهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِي لِنَفْسِهِ ۖ وَ
مَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۚ وَلَا تَزِرُ
وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۗ وَمَا كُنَّا مُعَذِّبِينَ
حَتَّىٰ نَبْعَثَ رَسُولًا ﴿١٦﴾

**17.** Kuma idan Muka yi nufin halakar da gari, sai Mu umarci majiya daɗin cikinsa da yin nagarta, amma sai su yi fasiƙanci a cikinsa, sai hukumcin (azaba) ya hau kansa, sai Mu rusa shi ya rushe ɗungum.

وَإِذَا أَرَدْنَا أَن نُّهْلِكَ قَرْيَةً أَمَرْنَا
مُتْرَفِيهَا فَفَسَقُوا فِيهَا فَحَقَّ عَلَيْهَا
الْقَوْلُ فَدَمَّرْنَاهَا تَدْمِيرًا ﴿١٧﴾

**18.** Karni-ƙarni nawa Muka halakar, bayan Nuhu? Ubangijinka ya isa Masani kuma Mai ganin laifukan bayinSa.

وَكَمْ أَهْلَكْنَا مِنَ الْقُرُونِ مِن بَعْدِ نُوحٍ ۗ وَ
كَفَىٰ بِرَبِّكَ بِذُنُوبِ عِبَادِهِ خَبِيرًا
بَصِيرًا ﴿١٨﴾

**19.** Wanda ke ƙaunar rayuwar duniya, za Mu gaggauta ba shi abin da Muka so a cikinta, ga wanda Muka yi nufin ba shi. Sa'annan Mu saka shi cikin Jahannama, ya ƙuna da ita, yana mai zama abin zargi, abin tsana.

مَّن كَانَ يُرِيدُ الْعَاجِلَةَ عَجَّلْنَا لَهُ
فِيهَا مَا نَشَاءُ لِمَن نُّرِيدُ ثُمَّ جَعَلْنَا
لَهُ جَهَنَّمَ يَصْلَاهَا مَذْمُومًا
مَّدْحُورًا ﴿١٩﴾

**20.** Wanda ke ƙaunar lahira kuwa, kuma ya yi mata ɗamara yadda ya kamata, kuma yana mumini, to, waɗannan ƙoƙarinsu abin yabawa ne.

وَمَنْ أَرَادَ الْآخِرَةَ وَسَعَىٰ لَهَا سَعْيَهَا
وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَأُولَٰئِكَ كَانَ سَعْيُهُم
مَّشْكُورًا ﴿٢٠﴾

**21.** Muna taimakon kowa da kowa, waɗancan da waɗannan - kyauta daga Ubangijinka. Baiwar Ubangijinka ba abar hanawa ce ba.

كُلًّا نُّمِدُّ هَٰؤُلَاءِ وَهَٰؤُلَاءِ مِنْ عَطَاءِ رَبِّكَ ۚ
وَمَا كَانَ عَطَاءُ رَبِّكَ مَحْظُورًا ﴿٢١﴾

**22.** Kalli yadda Muka fifita sashinsu a kan sashi (a duniyan nan) kuma Lahira ta fi girman darajoji, kuma ta fi girman fifitawa.

انظُرْ كَيْفَ فَضَّلْنَا بَعْضَهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ
وَلَلْآخِرَةُ أَكْبَرُ دَرَجَاتٍ وَأَكْبَرُ تَفْضِيلًا ﴿٢٢﴾

**23.** Kada ka haɗa wani ubangiji tare da Allah, sai ka zauna kana abin zargi, abin watsi.

لَا تَجْعَلْ مَعَ اللّٰهِ اِلٰهًا اٰخَرَ فَتَقْعُدَ مَذْمُوْمًا مَّخْذُوْلًا ﴿٢٣﴾ ع

**R.3**

**24.** Kuma Ubangijinka ya yi umarni cewa, kada ku bauta wa kowa sai Shi, kuma Ya yi umarnin kyautata wa mahaifa biyu,. Idan ɗayansu ko duk subiyun, girma ya kama su, suna tare da kai, to, kada ka yi musu magana mai zafi, kuma kada ka muzguna musu, amma ka riƙa yi masu magana ta girmamawa.

وَقَضٰى رَبُّكَ اَلَّا تَعْبُدُوْٓا اِلَّآ اِيَّاهُ وَبِالْوَالِدَيْنِ اِحْسَانًا ۚ اِمَّا يَبْلُغَنَّ عِنْدَكَ الْكِبَرَ اَحَدُهُمَآ اَوْ كِلٰهُمَا فَلَا تَقُلْ لَّهُمَآ اُفٍّ وَّلَا تَنْهَرْهُمَا وَقُلْ لَّهُمَا قَوْلًا كَرِيْمًا ﴿٢٤﴾

**25.** Kuma shinfiɗa musu fuffuken tawali’u. Kuma ka ce, ‘Ubangijina Ka jiƙan su kamar yadda suka rene ni ina ƙarami.’

وَاخْفِضْ لَهُمَا جَنَاحَ الذُّلِّ مِنَ الرَّحْمَةِ وَقُلْ رَّبِّ ارْحَمْهُمَا كَمَا رَبَّيٰنِيْ صَغِيْرًا ﴿٢٥﴾

**26.** Ubangijinku ya fi sanin abin da ke cikin zukatanku, idan ku managarta ne, kuma haƙiƙa, Shi, Mai gafara ne ga masu komawa (gareShi).

رَبُّكُمْ اَعْلَمُ بِمَا فِيْ نُفُوْسِكُمْ ۚ اِنْ تَكُوْنُوْا صٰلِحِيْنَ فَاِنَّهٗ كَانَ لِلْاَوَّابِيْنَ غَفُوْرًا ﴿٢٦﴾

**27.** Kuma ka ba dangi na kusa haƙƙinsa, haka miskini da matafiyi, kuma kada ka ɓarnatar (da dukiya) a banza.

وَاٰتِ ذَا الْقُرْبٰى حَقَّهٗ وَالْمِسْكِيْنَ وَابْنَ السَّبِيْلِ وَلَا تُبَذِّرْ تَبْذِيْرًا ﴿٢٧﴾

**28.** Haƙiƙa, masu ɓarnatar (da dukiya) a banza ‘yan’uwan shaiɗanu ne, Shaiɗan kuwa mai butulci ne ga Ubangijinsa.

اِنَّ الْمُبَذِّرِيْنَ كَانُوْٓا اِخْوَانَ الشَّيٰطِيْنِ ۚ وَكَانَ الشَّيْطٰنُ لِرَبِّهٖ كَفُوْرًا ﴿٢٨﴾

**29.** Kuma ko da za ka kau da kai daga garesu, don neman rahamar Ubangijinka, to ka riƙa yi masu magana sassauƙa.

وَاِمَّا تُعْرِضَنَّ عَنْهُمُ ابْتِغَآءَ رَحْمَةٍ مِّنْ رَّبِّكَ تَرْجُوْهَا فَقُلْ لَّهُمْ قَوْلًا مَّيْسُوْرًا ﴿٢٩﴾

**30.** Kuma kada ka maƙale hannunka a wuyanka, (don rowa), kuma kada ka miƙe shi iya tsawonsa (don almubazzaranci), sai ka zama abin zargi, tsiyatacce.

وَلَا تَجْعَلْ يَدَكَ مَغْلُوْلَةً اِلٰى عُنُقِكَ وَلَا تَبْسُطْهَا كُلَّ الْبَسْطِ فَتَقْعُدَ مَلُوْمًا مَّحْسُوْرًا ﴿٣٠﴾

**31.** Haƙiƙa, Ubangijinka yana shinfiɗa arziki ga wanda Ya so, kuma Yana ƙuntatawa. Haƙiƙa, Shi, yana sane (kuma) Yana ganin bayinSa.

إِنَّ رَبَّكَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَشَاءُ وَيَقْدِرُ ۚ إِنَّهُ كَانَ بِعِبَادِهِ خَبِيرًا بَصِيرًا ﴿٣١﴾ ع ٣ ٨

**R.4**

**32.** Kuma kada ku kashe 'ya'yanku don tsoron talauci. Mu muke arzurta su, da ku ma kanku. Haƙiƙa, kashe su babban laifi ne.

وَلَا تَقْتُلُوا أَوْلَادَكُمْ خَشْيَةَ إِمْلَاقٍ ۖ نَحْنُ نَرْزُقُهُمْ وَإِيَّاكُمْ ۚ إِنَّ قَتْلَهُمْ كَانَ خِطْئًا كَبِيرًا ﴿٣٢﴾

**33.** Kuma kada ku kusanci zina, haƙiƙa ita mummunan aiki ce, kuma hanyarta tana da muni.

وَلَا تَقْرَبُوا الزِّنَىٰ ۖ إِنَّهُ كَانَ فَاحِشَةً وَسَاءَ سَبِيلًا ﴿٣٣﴾

**34.** Kuma kada ku kashe rai, wanda Allah ya haramta. Sai a kan haƙƙi. Kuma duk wanda aka kashe bisa zalunci, Mun ba magajinsa dama (ya nemi fansa). To, kada ya wuce iyaka game da kisan (nan), zai sami taimako (ta hanyar doka).

وَلَا تَقْتُلُوا النَّفْسَ الَّتِي حَرَّمَ اللَّهُ إِلَّا بِالْحَقِّ ۗ وَمَنْ قُتِلَ مَظْلُومًا فَقَدْ جَعَلْنَا لِوَلِيِّهِ سُلْطَانًا فَلَا يُسْرِفْ فِي الْقَتْلِ ۖ إِنَّهُ كَانَ مَنْصُورًا ﴿٣٤﴾

**35.** Kuma kada ku kusanci dukiyar maraya sai ta hanyar da ta fi dacewa, har ya kai ƙarfinsa. Kuma ku cika alƙawari, haƙiƙa alƙawari abu ne da za a yi tambaya akansa.

وَلَا تَقْرَبُوا مَالَ الْيَتِيمِ إِلَّا بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ حَتَّىٰ يَبْلُغَ أَشُدَّهُ ۚ وَأَوْفُوا بِالْعَهْدِ ۖ إِنَّ الْعَهْدَ كَانَ مَسْئُولًا ﴿٣٥﴾

**36.** Kuma ku cika mudu idan kuka auna, kuma ku auna abu mai nauyi da ma'auni madaidaici. Wannan shi yafi alheri, kuma shi ne ya fi kyau a ƙarshe.

وَأَوْفُوا الْكَيْلَ إِذَا كِلْتُمْ وَزِنُوا بِالْقِسْطَاسِ الْمُسْتَقِيمِ ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ وَأَحْسَنُ تَأْوِيلًا ﴿٣٦﴾

**37.** Kuma kada ka bi abin da ba ka da sani game da shi. Haƙiƙa, kunne da ido da zuciya, duk waɗannan za a yi tambaya a kansu.

وَلَا تَقْفُ مَا لَيْسَ لَكَ بِهِ عِلْمٌ ۚ إِنَّ السَّمْعَ وَالْبَصَرَ وَالْفُؤَادَ كُلُّ أُولَٰئِكَ كَانَ عَنْهُ مَسْئُولًا ﴿٣٧﴾

**38.** Kuma kada ka yi tafiya ƙasa kana taƙama, don ba za ka tsaga ƙasa ba, kuma ba za ka tarar da tsaunuka ba, a tsawo.

وَلَا تَمْشِ فِي الْأَرْضِ مَرَحًا ۖ إِنَّكَ لَنْ تَخْرِقَ الْأَرْضَ وَلَنْ تَبْلُغَ الْجِبَالَ طُولًا ﴿٣٨﴾

**39.** Dukkan wannan, muninsa abin ƙi ne, a gurin Ubangijinka.

كُلُّ ذٰلِكَ كَانَ سَيِّئُهٗ عِنْدَ رَبِّكَ
مَكْرُوْهًا ﴿٣٩﴾

**40.** Wannan yana daga cikin abin da Ubangijinka ya aiko maka na hikima. Kuma kada ka haɗa wani ubangiji tare da Allah. Sai a jefa ka cikin Jahannama, ka zama abin zargi, abin watsi.

ذٰلِكَ مِمَّاۤ اَوْحٰۤى اِلَيْكَ رَبُّكَ مِنَ
الْحِكْمَةِ ؕ وَلَا تَجْعَلْ مَعَ اللّٰهِ اِلٰهًا اٰخَرَ
فَتُلْقٰى فِيْ جَهَنَّمَ مَلُوْمًا مَّدْحُوْرًا ﴿٤٠﴾

**41.** Shin wai ya zaɓe ku ne da 'ya'ya maza, Shi kuwa ya ɗauki mata daga mala'iku? Haƙiƙa kuna fadar magana mai muni.

اَفَاَصْفٰىكُمْ رَبُّكُمْ بِالْبَنِيْنَ وَاتَّخَذَ مِنَ
الْمَلٰٓئِكَةِ اِنَاثًا ؕ اِنَّكُمْ لَتَقُوْلُوْنَ
قَوْلًا عَظِيْمًا ﴿٤١﴾ ع

**R.5**

**42.** Haƙiƙa, Mun bayyana (gaskiya) ta hanya dabam-dabam cikin wannan Kur'ani, don su wa'azantu, amma ba ya ƙara musu komai, sai bijirewa.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا فِيْ هٰذَا الْقُرْاٰنِ
لِيَذَّكَّرُوْا ؕ وَمَا يَزِيْدُهُمْ اِلَّا نُفُوْرًا ﴿٤٢﴾

**43.** Ce, 'Idan akwai wasu iyayengiji tare da Shi, kamar yadda suke faɗa, ai sai (su taimakesu) su nemi hanyar zuwa ga Ubangijin Al'arshi.'

قُلْ لَّوْ كَانَ مَعَهٗۤ اٰلِهَةٌ كَمَا يَقُوْلُوْنَ
اِذًا لَّابْتَغَوْا اِلٰى ذِى الْعَرْشِ سَبِيْلًا ﴿٤٣﴾

**44.** Tsarki ya tabbata gare Shi, kuma Ya ɗaukaka, ɗaukaka mai girma daga abin da suke faɗa.

سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يَقُوْلُوْنَ عُلُوًّا
كَبِيْرًا ﴿٤٤﴾

**45.** Sammai bakwai da ƙasa, da waɗanda ke cikinsu, suna tsarkake Shi. Babu wani abu, face yana tsarkake Shi da yabonSa, amma ba kwa fahimtar tasbihinsu. Haƙiƙa, Shi, Mai haƙuri ne, Mai gafara ne.

تُسَبِّحُ لَهُ السَّمٰوٰتُ السَّبْعُ وَالْاَرْضُ وَ
مَنْ فِيْهِنَّ ؕ وَاِنْ مِّنْ شَيْءٍ اِلَّا يُسَبِّحُ
بِحَمْدِهٖ وَ لٰكِنْ لَّا تَفْقَهُوْنَ
تَسْبِيْحَهُمْ ؕ اِنَّهٗ كَانَ حَلِيْمًا غَفُوْرًا ﴿٤٥﴾

**46.** Kuma idan kana karanta Kur'ani, Muna saka kariya wadda ba a gani, tsakaninka da waɗanda ba sa ba da gaskiya da Lahira.

وَاِذَا قَرَاْتَ الْقُرْاٰنَ جَعَلْنَا بَيْنَكَ
وَبَيْنَ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ
حِجَابًا مَّسْتُوْرًا ﴿٤٦﴾

**47.** Kuma Mun saka marufai cikin zukatansu don kada su fahimce shi, kuma Mun saka nauyi cikin

وَّ جَعَلْنَا عَلٰى قُلُوْبِهِمْ اَكِنَّةً اَنْ
يَّفْقَهُوْهُ وَ فِيْۤ اٰذَانِهِمْ وَقْرًا ؕ وَ اِذَا

kunnuwansu. Kuma idan ka ambaci Ubangijinka Shi kaɗai a cikin Kur'ani, sai su juya bayansu suna nuna ƙyama.

ذَكَرْتَ رَبَّكَ فِي الْقُرْآنِ وَحْدَهُ وَلَّوْا عَلَىٰ
أَدْبَارِهِمْ نُفُورًا ﴿٤٧﴾

**48.** Mu muka fi sanin abin da suke ji, lokacin da suke sauraranka, kuma da lokacin da suke ganawa, lokacin da masu laifi ke cewa, 'Kawai kuna bin mutum yaudararre.'

نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَسْتَمِعُونَ بِهِ إِذْ
يَسْتَمِعُونَ إِلَيْكَ وَإِذْ هُمْ نَجْوَىٰ إِذْ
يَقُولُ الظَّالِمُونَ إِنْ تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلًا
مَسْحُورًا ﴿٤٨﴾

**49.** Kalli yadda suka ƙaga maka misalai, (don haka ne) suka ɓace, kuma ba za su iya gane hanya ba.

انْظُرْ كَيْفَ ضَرَبُوا لَكَ الْأَمْثَالَ فَضَلُّوا
فَلَا يَسْتَطِيعُونَ سَبِيلًا ﴿٤٩﴾

**50.** Kuma sun ce, 'Ashe idan muka zama ƙasusuwa kuma rididdigaggu, za a sake tashinmu cikin sabuwar halitta?

وَقَالُوا أَإِذَا كُنَّا عِظَامًا وَرُفَاتًا أَإِنَّا
لَمَبْعُوثُونَ خَلْقًا جَدِيدًا ﴿٥٠﴾

**51.** Ce, 'Ku zama dutse, ko ƙarfe.'

قُلْ كُونُوا حِجَارَةً أَوْ حَدِيدًا ﴿٥١﴾

**52.** Ko kuma wata halitta da ta fi tauri a ganinku (duk da haka za'a tashe ku). Za su ce, 'Wanene zai sake mai da mu rayayyu?' Ce, 'Wanda ya ƙaga halittarku tun farko.' Za su karkaɗa maka kawunansu, kuma su ce, 'Yaushe ke nan?' Ce, 'Mai yiwuwa ne, ya kusato.'

أَوْ خَلْقًا مِمَّا يَكْبُرُ فِي صُدُورِكُمْ ۚ
فَسَيَقُولُونَ مَنْ يُعِيدُنَا ۖ قُلِ الَّذِي
فَطَرَكُمْ أَوَّلَ مَرَّةٍ ۚ فَسَيُنْغِضُونَ إِلَيْكَ
رُءُوسَهُمْ وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هُوَ ۖ قُلْ عَسَىٰ
أَنْ يَكُونَ قَرِيبًا ﴿٥٢﴾

**53.** Ranar da Zai kira ku, kuma ku karɓa maSa, kuna yabonSa, kuma ku zaci ba ku zauna (duniya) ba, sai ɗan loƙaci ƙanƙani.

يَوْمَ يَدْعُوكُمْ فَتَسْتَجِيبُونَ بِحَمْدِهِ
وَتَظُنُّونَ إِنْ لَبِثْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا ﴿٥٣﴾ ع

**R.6**

**54.** Kuma faɗawa bayiNa, su riƙa faɗar magana wadda ta fi kyau. Haƙiƙa, Shaiɗan yana shuka gaba tsakaninsu. Haƙiƙa, Shaiɗan maƙiyin mutum ne a bayyane.

وَقُلْ لِعِبَادِي يَقُولُوا الَّتِي هِيَ أَحْسَنُ ۚ
إِنَّ الشَّيْطَانَ يَنْزَغُ بَيْنَهُمْ ۚ إِنَّ
الشَّيْطَانَ كَانَ لِلْإِنْسَانِ عَدُوًّا مُبِينًا ﴿٥٤﴾

**55.** Ubangijinku ya fi kowa saninku. Idan Ya so, Zai jiƙanku, kuma idan Ya

رَبُّكُمْ أَعْلَمُ بِكُمْ ۖ إِنْ يَشَأْ يَرْحَمْكُمْ

so, Ya azabtar da ku, Kuma ba Mu aiko ka don ka zama mai gadinsu ba.

أَوْ إِنْ يَشَأْ يُعَذِّبْكُمْ ۚ وَمَآ أَرْسَلْنٰكَ
عَلَيْهِمْ وَكِيْلًا ﴿٥٥﴾

**56.** Kuma Ubangijinka yafi kowa sanin waɗanda ke cikin sammai da ƙasa. Haƙiƙa, Mun fifita sashin Annabawa bisa sashi, kuma Mun ba Dawuda Littafi.

وَرَبُّكَ أَعْلَمُ بِمَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ ۗ
وَلَقَدْ فَضَّلْنَا بَعْضَ النَّبِيّٖنَ عَلٰى بَعْضٍ وَّ
اٰتَيْنَا دَاوٗدَ زَبُوْرًا ﴿٥٦﴾

**57.** Ce, 'Ku kira waɗanda kuka riya (kasancewarsu iyayengiji), banda Shi. Ba su da ikon yaye maku cuta, ko juyar da ita.

قُلِ ادْعُوا الَّذِيْنَ زَعَمْتُمْ مِّنْ دُوْنِهٖ
فَلَا يَمْلِكُوْنَ كَشْفَ الضُّرِّ عَنْكُمْ وَلَا
تَحْوِيْلًا ﴿٥٧﴾

**58.** Waɗancan da suke kira, (su ma) suna neman hanyar kusanci da Ubangijinsu ne (har ma) waɗanda suka fi kusanci, kuma suna fatan rahamarSa, kuma suna tsoron azabarSa. Haƙiƙa, azabar Ubangijinka abar tsoro ce.

أُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ يَبْتَغُوْنَ إِلٰى
رَبِّهِمُ الْوَسِيْلَةَ أَيُّهُمْ أَقْرَبُ وَيَرْجُوْنَ
رَحْمَتَهٗ وَيَخَافُوْنَ عَذَابَهٗ ۚ إِنَّ
عَذَابَ رَبِّكَ كَانَ مَحْذُوْرًا ﴿٥٨﴾

**59.** Babu wani gari, face za Mu halakar da shi, kafin ranar Kiyama, ko kuma Mu azabtar da shi azaba mai tsanani. Wannan alƙawari rubutacce ne a cikin Littafi.

وَإِنْ مِّنْ قَرْيَةٍ إِلَّا نَحْنُ مُهْلِكُوْهَا
قَبْلَ يَوْمِ الْقِيٰمَةِ أَوْ مُعَذِّبُوْهَا عَذَابًا
شَدِيْدًا ۚ كَانَ ذٰلِكَ فِي الْكِتٰبِ مَسْطُوْرًا ﴿٥٩﴾

**60.** Kuma ba wani abu ya hana Mu aiko da Ayoyi ba, sai don mutanen farko sun ƙaryata su, (duk da haka ba Mu fasa ba), don Mun ba Samudawa taguwa, ta zama Aya mai ganarwa, amma suka yi watsi da ita. Kuma ba Mu aiko da Ayoyi sai don gargaɗi.

وَمَا مَنَعَنَآ أَنْ نُّرْسِلَ بِالْاٰيٰتِ إِلَّآ أَنْ
كَذَّبَ بِهَا الْأَوَّلُوْنَ ۚ وَاٰتَيْنَا ثَمُوْدَ
النَّاقَةَ مُبْصِرَةً فَظَلَمُوْا بِهَا ۚ وَ
مَا نُرْسِلُ بِالْاٰيٰتِ إِلَّا تَخْوِيْفًا ﴿٦٠﴾

**61.** Kuma (tuna) lokacin da Muka ce maka Haƙiƙa, Ubangijinka ya ƙaddara halakar da waɗannan mutane. Kuma ba Mu nuna maka Ru'uya ba, wadda Muka nuna maka, sai don jarrabawa ga mutane, haka la'antacciyar bishiya a cikin Kur'ani. Kuma Mun gargaɗesu, amma ba ya ƙara musu komai sai muguwar kangarewa.

وَإِذْ قُلْنَا لَكَ إِنَّ رَبَّكَ أَحَاطَ بِالنَّاسِ ۚ
وَمَا جَعَلْنَا الرُّءْيَا الَّتِيْٓ أَرَيْنٰكَ إِلَّا فِتْنَةً
لِّلنَّاسِ وَالشَّجَرَةَ الْمَلْعُوْنَةَ فِي
الْقُرْاٰنِ ۚ وَنُخَوِّفُهُمْ ۙ فَمَا يَزِيْدُهُمْ
إِلَّا طُغْيَانًا كَبِيْرًا ﴿٦١﴾ ع

**R.7**

**62.** Kuma (tuna) lokacin da Muka ce wa mala'iku, 'Ku miƙa wuya ga Adamu, sai suka miƙa wuya; sai dai Iblis wanda ya ce, yaya zan miƙa wuya ga wanda Ka halicce shi da yumɓu?'

وَاِذْ قُلْنَا لِلْمَلٰٓئِكَةِ اسْجُدُوْا لِاٰدَمَ
فَسَجَدُوْٓا اِلَّآ اِبْلِيْسَ ؕ قَالَ ءَاَسْجُدُ
لِمَنْ خَلَقْتَ طِيْنًا ﴿٦٢﴾

**63.** (Kuma) ya ce, 'Menene zatonka? Wannan ne Ka fifita shi a kaina?' Idan Ka yi mini jinkiri zuwa ranar Kiyama, zan rinjayi zuriyarsa, sai fa kaɗan.'

قَالَ اَرَءَيْتَكَ هٰذَا الَّذِيْ كَرَّمْتَ عَلَيَّ ز
لَئِنْ اَخَّرْتَنِ اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ لَاَحْتَنِكَنَّ
ذُرِّيَّتَهٗٓ اِلَّا قَلِيْلًا ﴿٦٣﴾

**64.** (Allah) Ya ce, 'Tafi nan, duk wanda ya bi ka daga cikinsu, Jahannama ce sakamakonku, sakamako cikakke.'

قَالَ اذْهَبْ فَمَنْ تَبِعَكَ مِنْهُمْ فَاِنَّ
جَهَنَّمَ جَزَآؤُكُمْ جَزَآءً مَّوْفُوْرًا ﴿٦٤﴾

**65.** Kuma ka zuga duk wanda za ka iya, da muryarka, kuma ka kai musu hari da rundunarka na kan dawakai, kuma da na ƙasa, kuma ka yi tarayya da su cikin dukiyoyi da 'ya'ya, kuma ka yi musu alƙawarin ƙarya. Ba wani alƙawari Shaiɗan yake yi musu ba kuwa, sai yaudara.

وَاسْتَفْزِزْ مَنِ اسْتَطَعْتَ مِنْهُمْ بِصَوْتِكَ وَ
اَجْلِبْ عَلَيْهِمْ بِخَيْلِكَ وَرَجِلِكَ وَ
شَارِكْهُمْ فِي الْاَمْوَالِ وَالْاَوْلَادِ وَعِدْهُمْ ؕ وَ
مَا يَعِدُهُمُ الشَّيْطٰنُ اِلَّا غُرُوْرًا ﴿٦٥﴾

**66.** BayiNa kuwa, ba ka da iko a kansu, kuma Ubangijinka ya isa Mai kiyayewa.

اِنَّ عِبَادِيْ لَيْسَ لَكَ عَلَيْهِمْ سُلْطٰنٌ ؕ وَ
كَفٰى بِرَبِّكَ وَكِيْلًا ﴿٦٦﴾

**67.** Ubangijinku ne Wanda ke ja maku jiragen ruwa a cikin teku, don ku nemi baiwa taSa. Haƙiƙa, Shi, Mai tausayinku ne.

رَبُّكُمُ الَّذِيْ يُزْجِيْ لَكُمُ الْفُلْكَ فِي
الْبَحْرِ لِتَبْتَغُوْا مِنْ فَضْلِهٖ ؕ اِنَّهٗ كَانَ
بِكُمْ رَحِيْمًا ﴿٦٧﴾

**68.** Kuma idan wahala ta same ku a cikin teku, waɗanda kuke kira, ɓace (muku) suke, sai dai Shi. Kuma idan Ya isar da ku lafiya zuwa gaɓa, sai ku bijire, da ma mutum butulu ne.

وَاِذَا مَسَّكُمُ الضُّرُّ فِي الْبَحْرِ ضَلَّ مَنْ
تَدْعُوْنَ اِلَّآ اِيَّاهُ ۚ فَلَمَّا نَجّٰىكُمْ اِلَى
الْبَرِّ اَعْرَضْتُمْ ؕ وَكَانَ الْاِنْسَانُ كَفُوْرًا ﴿٦٨﴾

**69.** Shin kun amince ba Zai sa gefen teku ya afka da ku ba, ko Ya sako muku guguwa, sannan ba za ku sami mai ceton ku ba?

اَفَاَمِنْتُمْ اَنْ يَّخْسِفَ بِكُمْ جَانِبَ الْبَرِّ اَوْ
يُرْسِلَ عَلَيْكُمْ حَاصِبًا ثُمَّ لَا تَجِدُوْا لَكُمْ
وَكِيْلًا ﴿٦٩﴾

**70.** Shin ko kun amince ba Zai sake maida ku (tekun) ba can wani lokaci, kuma Ya sako muku mahaukacin iska, Ya sa ku nitse cikin ruwa, saboda kafircinku? Kuma ba za ku sami wanda zai bi muku haƙƙi ba, a gurinMu.

أَمْ أَمِنْتُمْ أَنْ يُعِيدَكُمْ فِيهِ تَارَةً أُخْرٰى
فَيُرْسِلَ عَلَيْكُمْ قَاصِفًا مِّنَ الرِّيحِ
فَيُغْرِقَكُمْ بِمَا كَفَرْتُمْ ۙ ثُمَّ لَا تَجِدُوا
لَكُمْ عَلَيْنَا بِهِ تَبِيعًا ﴿٧٠﴾

**71.** Haƙiƙa, Mun girmama 'yan Adamu, kuma Mun ɗauke su a bayan ƙasa da zurfin teku, kuma Mun ba su daɗaɗan abubuwa, kuma Mun fifita su ƙwarai, a kan halittar da Muka yi mai yawa.

وَلَقَدْ كَرَّمْنَا بَنِيٓ اٰدَمَ وَحَمَلْنٰهُمْ فِي
الْبَرِّ وَالْبَحْرِ وَرَزَقْنٰهُمْ مِّنَ الطَّيِّبٰتِ
وَفَضَّلْنٰهُمْ عَلٰى كَثِيرٍ مِّمَّنْ خَلَقْنَا
تَفْضِيلًا ﴿٧١﴾

**R.8**

**72.** (Tuna) ranar da za Mu kira ko waɗanne mutane, tare da Shugabansu. To, duk wanda aka ba littafinsa da hannunsa na dama, waɗannan za su karanta littafinsu (nan da nan) kuma ba za'a cuce su ƙwayar zarra ba.

يَوْمَ نَدْعُوا كُلَّ أُنَاسٍ بِإِمَامِهِمْ ۚ
فَمَنْ أُوتِيَ كِتٰبَهُ بِيَمِينِهِ فَأُولٰٓئِكَ
يَقْرَءُونَ كِتٰبَهُمْ وَلَا يُظْلَمُونَ فَتِيلًا ﴿٧٢﴾

**73.** Wanda ya kasance makaho kuwa a wannan duniya, to lahira ma makaho ne, kuma mafi ɓata daga hanya.

وَمَنْ كَانَ فِي هٰذِهٖٓ أَعْمٰى فَهُوَ فِي الْاٰخِرَةِ
أَعْمٰى وَأَضَلُّ سَبِيلًا ﴿٧٣﴾

**74.** Kuma sun ƙosa su jawo maka (babbar) fitina, saboda abin da Muka aiko maka, don neman ka ƙagi wani abu dabam ka dangana maNa. A loƙacin, sai su riƙe ka babban aboki.

وَإِنْ كَادُوا لَيَفْتِنُونَكَ عَنِ الَّذِيٓ
أَوْحَيْنَآ إِلَيْكَ لِتَفْتَرِيَ عَلَيْنَا غَيْرَهُ ۖ
وَإِذًا لَّاتَّخَذُوكَ خَلِيلًا ﴿٧٤﴾

**75.** Kuma ba don Mun ƙarfafa ka ba, sai ka karkata gare su, ɗan ƙanƙani.

وَلَوْلَآ أَنْ ثَبَّتْنٰكَ لَقَدْ كِدْتَّ تَرْكَنُ
إِلَيْهِمْ شَيْـًٔا قَلِيلًا ﴿٧٥﴾

**76.** (Da yadda suke zato, ka ƙaga Mana wani abu) da kuwa mun ɗanɗana maka (azabar) rayuwa da (azabar) mutuwa, sa'annan ba za ka sami mai taimakonka ba, a kanMu.

إِذًا لَّأَذَقْنٰكَ ضِعْفَ الْحَيٰوةِ وَضِعْفَ
الْمَمَاتِ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ عَلَيْنَا نَصِيرًا ﴿٧٦﴾

**77.** Kuma haƙiƙa sun kusa su tsorata ka, su kore ka daga ƙasa. Da hakan ta

وَإِنْ كَادُوا لَيَسْتَفِزُّونَكَ مِنَ الْأَرْضِ

faru, ba za su zauna ba daga bayanka, sai kaɗan.

لِيُخْرِجُوْكَ مِنْهَا وَ اِذًا لَّا يَلْبَثُوْنَ
خِلٰفَكَ اِلَّا قَلِيْلًا ﴿۷۷﴾

**78.** (Wannan ita ce) ƙa'idarMu game da waɗanda Muka aiko daga cikin Manzanni. Kuma ba za ka sami canji ba ga ƙa'idarMu.

سُنَّةَ مَنْ قَدْ اَرْسَلْنَا قَبْلَكَ مِنْ رُّسُلِنَا وَ
ع لَا تَجِدُ لِسُنَّتِنَا تَحْوِيْلًا ﴿۷۸﴾

**R.9**

**79.** Ka tsai da Salla daga karkatar rana, zuwa duhun dare, kuma ka karanta (Kur'ani) lokacin alfijir. Haƙiƙa, karanta Kur'ani lokacin alfijir karɓaɓɓe ne (wurin Allah).

اَقِمِ الصَّلٰوةَ لِدُلُوْكِ الشَّمْسِ اِلٰى غَسَقِ
الَّيْلِ وَ قُرْاٰنَ الْفَجْرِ ؕ اِنَّ قُرْاٰنَ الْفَجْرِ
كَانَ مَشْهُوْدًا ﴿۷۹﴾

**80.** A cikin dare kuma ka tashi daga barci ka karanta shi, wannan nafila ce gare ka. Mai yiwuwa ne Allah ya ɗora ka bisa matsayi abin yabo.

وَ مِنَ الَّيْلِ فَتَهَجَّدْ بِهٖ نَافِلَةً لَّكَ ۖ
عَسٰۤى اَنْ يَّبْعَثَكَ رَبُّكَ مَقَامًا
مَّحْمُوْدًا ﴿۸۰﴾

**81.** Kuma ce, 'Ubangijina, Ka shigar da ni mashiga tagari, kuma Ka fitar da ni mafita tagari. Kuma Ka yi mini agajin ƙarfi daga gareKa.'

وَ قُلْ رَّبِّ اَدْخِلْنِيْ مُدْخَلَ صِدْقٍ وَّ
اَخْرِجْنِيْ مُخْرَجَ صِدْقٍ وَّ اجْعَلْ لِّيْ مِنْ
لَّدُنْكَ سُلْطٰنًا نَّصِيْرًا ﴿۸۱﴾

**82.** Kuma ce, 'Gaskiya ta zo, kuma ƙarya ta gushe, haƙiƙa, ƙarya mai gushewa ce.'

وَ قُلْ جَآءَ الْحَقُّ وَ زَهَقَ الْبَاطِلُ ؕ اِنَّ
الْبَاطِلَ كَانَ زَهُوْقًا ﴿۸۲﴾

**83.** Kuma Muna saukar da abin da ke zama waraka da jinƙai ga muminai, cikin wannan Kur'ani, amma ba abin da ya ke ƙarawa masu laifi sai taɓewa.

وَ نُنَزِّلُ مِنَ الْقُرْاٰنِ مَا هُوَ شِفَآءٌ
وَّ رَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِيْنَ ۙ وَ لَا يَزِيْدُ
الظّٰلِمِيْنَ اِلَّا خَسَارًا ﴿۸۳﴾

**84.** Idan Muka yi wa mutum ni'ima, sai ya bijire, kuma ya koma gefe ɗaya, amma idan sharri ya shafe shi sai ya kasance mai yawan yanke ƙauna.

وَ اِذَاۤ اَنْعَمْنَا عَلَى الْاِنْسَانِ اَعْرَضَ
وَ نَاٰ بِجَانِبِهٖ ۚ وَ اِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ كَانَ
يَـُٔوْسًا ﴿۸۴﴾

**85.** Ce, 'Kowa yana aiki a kan tafarkinsa ne, kuma Ubangijinku ya san wanda ya fi bin hanyar shiriya.

قُلْ كُلٌّ يَّعْمَلُ عَلٰى شَاكِلَتِهٖ ؕ فَرَبُّكُمْ
ع اَعْلَمُ بِمَنْ هُوَ اَهْدٰى سَبِيْلًا ﴿۸۵﴾

**R.10**

**86.** Kuma suna tambayarka game da rai. Ce, 'An halicci rai ne daga umarnin Ubangijina, kuma ba a ba ku sani game da shi ba, sai ƙadan.

وَيَسْـَٔلُوْنَكَ عَنِ الرُّوْحِ ؕ قُلِ الرُّوْحُ مِنْ اَمْرِ رَبِّيْ وَمَآ اُوْتِيْتُمْ مِّنَ الْعِلْمِ اِلَّا قَلِيْلًا ﴿٨٦﴾

**87.** Kuma idan Muka so, sai Mu ɗauke abin da Muka aiko maka, kuma ba za ka sami wanda za ka kama ƙafa da shi ba, a gurinMu dangane da shi.

وَلَئِنْ شِئْنَا لَنَذْهَبَنَّ بِالَّذِيْٓ اَوْحَيْنَآ اِلَيْكَ ثُمَّ لَا تَجِدُ لَكَ بِهٖ عَلَيْنَا وَكِيْلًا ﴿٨٧﴾

**88.** Sai dai ta hanyar samun jinƙai daga Ubangijinka. Haƙiƙa, baiwarSa gare ka mai girma ce.

اِلَّا رَحْمَةً مِّنْ رَّبِّكَ ؕ اِنَّ فَضْلَهٗ كَانَ عَلَيْكَ كَبِيْرًا ﴿٨٨﴾

**89.** Ce, 'Idan mutane da Aljanu suka haɗa kai, don su ƙirƙiri makamancin wannan Kur'ani, ba za su iya ƙirƙirarsa ba, ko sashinsu ya taimaki sashi.

قُلْ لَّئِنِ اجْتَمَعَتِ الْاِنْسُ وَالْجِنُّ عَلٰٓى اَنْ يَّاْتُوْا بِمِثْلِ هٰذَا الْقُرْاٰنِ لَا يَاْتُوْنَ بِمِثْلِهٖ وَلَوْ كَانَ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ ظَهِيْرًا ﴿٨٩﴾

**90.** Haƙiƙa, Mun ba mutane misalai iri-iri a cikin wannan Kur'ani, amma mafi yawan mutane sun ƙi ba da gaskiya, sai kafircewa.

وَلَقَدْ صَرَّفْنَا لِلنَّاسِ فِيْ هٰذَا الْقُرْاٰنِ مِنْ كُلِّ مَثَلٍ ز فَاَبٰٓى اَكْثَرُ النَّاسِ اِلَّا كُفُوْرًا ﴿٩٠﴾

**91.** Kuma sun ce, 'Ba za mu ba da gaskiya da kai ba, sai ka ɓuɓɓugo mana idon ruwa daga ƙasa.'

وَقَالُوْا لَنْ نُّؤْمِنَ لَكَ حَتّٰى تَفْجُرَ لَنَا مِنَ الْاَرْضِ يَنْۢبُوْعًا ﴿٩١﴾

**92.** Ko ka sami wata lambu ta dabino da inabi, ka ɓuɓɓugo ƙoramu suna gudana a tsakiyar ta.

اَوْ تَكُوْنَ لَكَ جَنَّةٌ مِّنْ نَّخِيْلٍ وَّعِنَبٍ فَتُفَجِّرَ الْاَنْهٰرَ خِلٰلَهَا تَفْجِيْرًا ﴿٩٢﴾

**93.** Ko kuma ka sa sama ta faɗo kanmu raga-raga, kamar yadda ka riya, ko kuma ka kawo Allah da mala'iku ƙuru-ƙuru.

اَوْ تُسْقِطَ السَّمَآءَ كَمَا زَعَمْتَ عَلَيْنَا كِسَفًا اَوْ تَاْتِيَ بِاللّٰهِ وَالْمَلٰٓئِكَةِ قَبِيْلًا ﴿٩٣﴾

**94.** Ko kuma ka mallaki wani gida cike fal da zinari, ko kuma ka tashi sama, kuma ba za mu yarda da tashi saman ba, sai ka kawo mana littafi, wanda zamu karanta. Ce,

اَوْ يَكُوْنَ لَكَ بَيْتٌ مِّنْ زُخْرُفٍ اَوْ تَرْقٰى فِي السَّمَآءِ ؕ وَلَنْ نُّؤْمِنَ لِرُقِيِّكَ حَتّٰى تُنَزِّلَ عَلَيْنَا كِتٰبًا نَّقْرَؤُهٗ ؕ قُلْ سُبْحَانَ رَبِّيْ هَلْ كُنْتُ

'Tsarki ya tabbata ga Ubangijina. Menene ni, banda mutum, Manzo.

إِلَّا بَشَرًا رَّسُوْلًا ﴿٩٤﴾ ع ٩/١٠

**R.11**

**95.** Kuma ba wani abu ya hana mutane su gasgata gaskiya ba, lokacin da ta zo masu, sai don sun ce 'Shin Allah ya aiko mutum Manzo?'

وَمَا مَنَعَ النَّاسَ أَنْ يُّؤْمِنُوْٓا إِذْ جَآءَهُمُ الْهُدٰٓى إِلَّآ أَنْ قَالُوْٓا أَبَعَثَ اللّٰهُ بَشَرًا رَّسُوْلًا ﴿٩٥﴾

**96.** Ce, 'Da fa akwai mala'iku a ƙasa suna tafiya a nitse, sai Mu aiko masu mala'ika, manzo daga sama.

قُلْ لَّوْ كَانَ فِي الْأَرْضِ مَلٰٓئِكَةٌ يَّمْشُوْنَ مُطْمَئِنِّيْنَ لَنَزَّلْنَا عَلَيْهِمْ مِّنَ السَّمَآءِ مَلَكًا رَّسُوْلًا ﴿٩٦﴾

**97.** Ce, 'Allah ya isa Mai shaida tsakanina da ku. Haƙiƙa, Shi, Yana sane kuma Yana ganin bayinSa.'

قُلْ كَفٰى بِاللّٰهِ شَهِيْدًا بَيْنِيْ وَبَيْنَكُمْ ۭ إِنَّهٗ كَانَ بِعِبَادِهٖ خَبِيْرًا بَصِيْرًا ﴿٩٧﴾

**98.** Kuma wanda Allah ya shiryar, shi ne shiryayye. Amma wanda Ya bari bisa ɓata kuwa, baza ka samu masu taimakonsu ba, kuma za Mu tashe su Ranar Kiyama kan fuskokinsu, makafi bebaye, kurame, kuma Jahannama ce makomarsu, duk lokacin da ta lafa, sai Mu sake hura musu ita.

وَمَنْ يَّهْدِ اللّٰهُ فَهُوَ الْمُهْتَدِ ۚ وَمَنْ يُّضْلِلْ فَلَنْ تَجِدَ لَهُمْ أَوْلِيَآءَ مِنْ دُوْنِهٖ ۭ وَنَحْشُرُهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ عَلٰى وُجُوْهِهِمْ عُمْيًا وَّبُكْمًا وَّصُمًّا ۭ مَأْوٰىهُمْ جَهَنَّمُ ۭ كُلَّمَا خَبَتْ زِدْنٰهُمْ سَعِيْرًا ﴿٩٨﴾ النصف

**99.** Wannan ne sakamakonsu, don sun kafircewa AyoyinMu, kuma sun ce, 'Ashe idan muka zama ƙasusuwa kuma rididdigaggu, za a sake tashinmu cikin sabuwar halitta?'

ذٰلِكَ جَزَآؤُهُمْ بِأَنَّهُمْ كَفَرُوْا بِاٰيٰتِنَا وَقَالُوْٓا ءَإِذَا كُنَّا عِظَامًا وَّرُفَاتًا ءَإِنَّا لَمَبْعُوْثُوْنَ خَلْقًا جَدِيْدًا ﴿٩٩﴾

**100.** Shin basa gani cewa, Allah Wanda ya halicci sammai da ƙasa, Mai iko ne ya halicci makamantansu? Kuma Ya ƙayyade musu ajali, wanda babu kokwanto game da shi. Amma azzalumai sun ƙi komai sai kafircewa.

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّ اللّٰهَ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضَ قَادِرٌ عَلٰٓى أَنْ يَّخْلُقَ مِثْلَهُمْ وَجَعَلَ لَهُمْ أَجَلًا لَّا رَيْبَ فِيْهِ ۭ فَأَبَى الظّٰلِمُوْنَ إِلَّا كُفُوْرًا ﴿١٠٠﴾

**101.** Ce, 'Da fa ku ne ke mallakar taskokin rahamar Ubangijina, sai ku riƙe ƙamau, don tsoron ƙarewa. Da ma mutum marowaci ne.'

قُلْ لَّوْ أَنْتُمْ تَمْلِكُوْنَ خَزَآئِنَ رَحْمَةِ رَبِّيْٓ إِذًا لَّأَمْسَكْتُمْ خَشْيَةَ الْإِنْفَاقِ ۭ وَكَانَ الْإِنْسَانُ قَتُوْرًا ﴿١٠١﴾ ع ١١/٧

**R.12**

**102.** Haƙiƙa, Mun ba Musa Ayoyi tara bayyanannu. To, tambayi 'ya'yan Isra'ila lokacin da ya zo masu. Sai Fir'auna ya ce masa, 'Musa, ina zaton an yaudareka'

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسٰى تِسْعَ اٰيٰتٍۢ
بَيِّنٰتٍ فَسْئَلْ بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ اِذْ
جَآءَهُمْ فَقَالَ لَهٗ فِرْعَوْنُ اِنِّيْ لَاَظُنُّكَ
يٰمُوْسٰى مَسْحُوْرًا ﴿١٠٢﴾

**103.** Ya ce, 'Haƙiƙa, ka sani cewa ba wanda ya saukar da waɗannan (Ayoyi) sai Ubangijin sammai da ƙasa, hujjoji a fili. Fir'auna ina zaton hallaka zaka yi.'

قَالَ لَقَدْ عَلِمْتَ مَآ اَنْزَلَ هٰٓؤُلَآءِ اِلَّا
رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ بَصَآئِرَ ۚ وَاِنِّيْ
لَاَظُنُّكَ يٰفِرْعَوْنُ مَثْبُوْرًا ﴿١٠٣﴾

**104.** Sai ya yi niyyar korarsu daga ƙasar, sai Muka nitsar da shi, da waɗanda ke tare da shi gaba ɗaya.

فَاَرَادَ اَنْ يَّسْتَفِزَّهُمْ مِّنَ الْاَرْضِ
فَاَغْرَقْنٰهُ وَمَنْ مَّعَهٗ جَمِيْعًا ﴿١٠٤﴾

**105.** Kuma daga bayansa mu ka cewa 'ya'yan Isra'ila, ku zauna wannan ƙasa kuma idan (lokacin) cika alƙawarin ƙarshen zamani ya zo, za Mu tattaro ku (daga al'umma dabam-dabam).

وَّقُلْنَا مِنْۢ بَعْدِهٖ لِبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ
اسْكُنُوا الْاَرْضَ فَاِذَا جَآءَ وَعْدُ الْاٰخِرَةِ
جِئْنَا بِكُمْ لَفِيْفًا ﴿١٠٥﴾

**106.** Mun saukar da shi kan gaskiya, kuma akan gaskiya ya sauka. Kuma ba Mu aiko ka ba, sai don ka yi bushara da gargaɗi.

وَبِالْحَقِّ اَنْزَلْنٰهُ وَبِالْحَقِّ نَزَلَ ؕ وَمَآ
اَرْسَلْنٰكَ اِلَّا مُبَشِّرًا وَّنَذِيْرًا ﴿١٠٦﴾

**107.** Kuma Mun karkasa Kur'ani don ka karanta shi ga mutane a hankali, kuma Mun saukar da shi daki-daki.

وَقُرْاٰنًا فَرَقْنٰهُ لِتَقْرَاَهٗ عَلَى النَّاسِ
عَلٰى مُكْثٍ وَّنَزَّلْنٰهُ تَنْزِيْلًا ﴿١٠٧﴾

**108.** Ce, 'Ku yarda da shi, ko kada ku yarda da shi. Waɗanda aka ba sani kafin saukarsa, idan aka karanta shi gare su, suna faɗuwa bisa goshinsu, suna masu sujada.'

قُلْ اٰمِنُوْا بِهٖٓ اَوْ لَا تُؤْمِنُوْا ؕ اِنَّ الَّذِيْنَ
اُوْتُوا الْعِلْمَ مِنْ قَبْلِهٖٓ اِذَا يُتْلٰى
عَلَيْهِمْ يَخِرُّوْنَ لِلْاَذْقَانِ سُجَّدًا ﴿١٠٨﴾

**109.** Kuma suna cewa 'Tsarki ya tabbata ga Ubangijinmu. Haƙiƙa, alƙawarin Ubangijinmu abin zartarwa ne.'

وَّيَقُوْلُوْنَ سُبْحٰنَ رَبِّنَآ اِنْ كَانَ وَعْدُ
رَبِّنَا لَمَفْعُوْلًا ﴿١٠٩﴾

**110.** Kuma suna faɗuwa bisa goshinsu suna kuka, kuma yana ƙara masu ƙasƙantar da kai.

وَيَخِرُّونَ لِلْأَذْقَانِ يَبْكُونَ وَ
يَزِيدُهُمْ خُشُوعًا ۩ ﴿١١٠﴾

**111.** Ce, 'Ku kira Allah, ko ku kira Ar-rahman, duk sunan da kuka kira, sunaye kyawawa naSa ne. Kuma kada ka ɗaga muryarka cikin Sallarka, kuma kada ka ɓoye ta, amma ka nemi hanya ta tsaka-tsaki.'

قُلِ ادْعُوا اللَّهَ أَوِ ادْعُوا الرَّحْمَٰنَ ۖ
أَيًّا مَّا تَدْعُوا فَلَهُ الْأَسْمَاءُ الْحُسْنَىٰ ۚ
وَلَا تَجْهَرْ بِصَلَاتِكَ وَلَا تُخَافِتْ بِهَا
وَابْتَغِ بَيْنَ ذَٰلِكَ سَبِيلًا ﴿١١١﴾

**112.** Kuma ce, 'Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Wanda bai riƙi ɗa ba, kuma ba Shi da abokin tarayya cikin sarautarSa, kuma ba Shi da mataimaki saboda gazawa. Kuma ka ambaci ɗaukakarSa, kana girmama Shi.'

وَقُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي لَمْ يَتَّخِذْ
وَلَدًا وَلَمْ يَكُن لَّهُ شَرِيكٌ فِي الْمُلْكِ
وَلَمْ يَكُن لَّهُ وَلِيٌّ مِّنَ الذُّلِّ ۖ وَكَبِّرْهُ
تَكْبِيرًا ﴿١١٢﴾



رُكوعاتها ١٢ سُورَةُ الْكَهْفِ مَكِّيَّةٌ ١٨ آياتها ١١١



## SŪRATUL KAHF

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 111)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Wanda ya saukar da Littafi ga bawanSa, kuma Bai saka masa karkata ba.

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِيٓ أَنزَلَ عَلَىٰ عَبۡدِهِ ٱلۡكِتَٰبَ وَلَمۡ يَجۡعَل لَّهُۥ عِوَجَاۜ ٢

**3.** Ya yi shi madaidaici, don ya yi gargaɗin azaba mai tsanani daga gare Shi, kuma ya yi bushara ga waɗanda ke Yin ayyuka nagari, cewa suna da kyak-kyawan sakamako.

قَيِّمٗا لِّيُنذِرَ بَأۡسٗا شَدِيدٗا مِّن لَّدُنۡهُ وَيُبَشِّرَ ٱلۡمُؤۡمِنِينَ ٱلَّذِينَ يَعۡمَلُونَ ٱلصَّٰلِحَٰتِ أَنَّ لَهُمۡ أَجۡرًا حَسَنٗا ٣

**4.** Da za su zauna cikinsa har abada.

مَّٰكِثِينَ فِيهِ أَبَدٗا ٤

**5.** Ku ma don ya gargaɗi waɗanda suka ce, 'Allah ya riƙi ɗa'.

وَيُنذِرَ ٱلَّذِينَ قَالُواْ ٱتَّخَذَ ٱللَّهُ وَلَدٗا ٥

**6.** Su ko iyayensu ba su da sani game da haka. Kalmar da ke fita daga bakunan-su ta munana. Babu abin da suke faɗa, sai ƙarya.

مَّا لَهُم بِهِۦ مِنۡ عِلۡمٖ وَلَا لِأٓبَآئِهِمۡۚ كَبُرَتۡ كَلِمَةٗ تَخۡرُجُ مِنۡ أَفۡوَٰهِهِمۡۚ إِن يَقُولُونَ إِلَّا كَذِبٗا ٦

**7.** Mai yiwuwa ne baƙin ciki ya kashe ka (don jiye musu takaici) idan ba su ba da gaskiya da wannan zance ba.

فَلَعَلَّكَ بَٰخِعٞ نَّفۡسَكَ عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِمۡ إِن لَّمۡ يُؤۡمِنُواْ بِهَٰذَا ٱلۡحَدِيثِ أَسَفًا ٧

**8.** Haƙiƙa, Mun sa dukkan abin da ke ban ƙasa, ya zama ado gare ta, don Mu jarraba su Muga ko wanne a cikinsu zai fi yin aiki nagari.

إِنَّا جَعَلۡنَا مَا عَلَى ٱلۡأَرۡضِ زِينَةٗ لَّهَا لِنَبۡلُوَهُمۡ أَيُّهُمۡ أَحۡسَنُ عَمَلٗا ٨

**9.** Kuma za Mu mai da abin da ke kan ta, ya zama faƙo.

وَإِنَّا لَجَٰعِلُونَ مَا عَلَيۡهَا صَعِيدٗا جُرُزًا ٩

**10.** Ko ka taɓa tunanin cewa, Mazauna kogo Marubuta Allo ababan ta'ajibi ne daga cikin AyoyinMu?

أَمۡ حَسِبۡتَ أَنَّ أَصۡحَٰبَ ٱلۡكَهۡفِ وَٱلرَّقِيمِ كَانُواْ مِنۡ ءَايَٰتِنَا عَجَبًا ١٠

**11.** Lokacin da waɗannan samarin suka nemi mafaka cikin kogo, suka ce, 'Ubangijinmu, Ka bamu rahama daga wajenKa, kuma Ka agaza mana da shiriya game da al'amarinmu.'

إِذْ أَوَى الْفِتْيَةُ إِلَى الْكَهْفِ فَقَالُوا
رَبَّنَا آتِنَا مِن لَّدُنكَ رَحْمَةً وَهَيِّئْ
لَنَا مِنْ أَمْرِنَا رَشَدًا ﴿١١﴾

**12.** Sai Muka hana kunnuwansu ji, har zuwa shekaru masu yawa, a cikin kogon.

فَضَرَبْنَا عَلَىٰ آذَانِهِمْ فِي الْكَهْفِ
سِنِينَ عَدَدًا ﴿١٢﴾

**13.** Sa'annan Muka tashe su, don Mu san wanene daga cikin ƙungiyoyin biyu zai fi kiyaye tsawon lokacin da suka zauna.

ثُمَّ بَعَثْنَاهُمْ لِنَعْلَمَ أَيُّ الْحِزْبَيْنِ
أَحْصَىٰ لِمَا لَبِثُوا أَمَدًا ﴿١٣﴾ ع ٣ ١٣ ١٣

**R.2**

**14.** Mu za Mu ba ka labarinsu na gaskiya. Su samari ne, waɗanda suka ba da gaskiya da Ubangijinsu, kuma Mun ƙara masu shiriya.

نَحْنُ نَقُصُّ عَلَيْكَ نَبَأَهُم بِالْحَقِّ ۚ
إِنَّهُمْ فِتْيَةٌ آمَنُوا بِرَبِّهِمْ وَزِدْنَاهُمْ
هُدًى ﴿١٤﴾

**15.** Kuma Mun ƙarfafa zukatansu, lokacin da suka miƙe tsaye, suka ce,'Ubangijinmu ne Ubangijin sammai da ƙasa. Ba za mu taɓa kira wani ubangiji ba, sai Shi; (idan muka kira wani ba Shi ba), mun furta magana ta zautuwa.'

وَرَبَطْنَا عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ إِذْ قَامُوا
فَقَالُوا رَبُّنَا رَبُّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ
لَن نَّدْعُوَ مِن دُونِهِ إِلَٰهًا ۖ لَّقَدْ
قُلْنَا إِذًا شَطَطًا ﴿١٥﴾

**16.** 'Waɗannan mutanenmu sun riƙi wasu abubuwan bautawa bayanSa. Me yasa basu kawo ƙwaƙƙwaran dalili game da su ba?' Kuma wanene mafi zalunci da yafi mai ƙirƙiro ƙarya game da Allah?

هَٰؤُلَاءِ قَوْمُنَا اتَّخَذُوا مِن دُونِهِ
آلِهَةً ۖ لَّوْلَا يَأْتُونَ عَلَيْهِم بِسُلْطَانٍ
بَيِّنٍ ۖ فَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى
اللَّهِ كَذِبًا ﴿١٦﴾

**17.** Kuma yayin da kuka ƙaurace musu, da abin da suke bauta wa maimakon Allah, ku fake cikin kogo; Ubangijinku zai shimfiɗa maku rahama taSa, kuma Zai agaza maku da sauƙi game da lamarinku.'

وَإِذِ اعْتَزَلْتُمُوهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ إِلَّا
اللَّهَ فَأْوُوا إِلَى الْكَهْفِ يَنشُرْ لَكُمْ رَبُّكُم
مِّن رَّحْمَتِهِ وَيُهَيِّئْ لَكُم مِّنْ أَمْرِكُم
مِّرْفَقًا ﴿١٧﴾

**18.** Kuma yayin da rana ta fito, za ka gan ta tana kauce wa kogonsu ta

وَتَرَى الشَّمْسَ إِذَا طَلَعَت تَّزَاوَرُ عَن

hannun dama, kuma idan ta faɗi, za ka gan ta tana juya musu baya ta hannun hagu; su kuwa suna cikin fili mai faɗi a cikinsa. Wannan yana daga Ayoyin Allah. Wanda Allah ya shiriya, shi ne shiryayye; wanda Ya bari bisa ɓata kuwa, ba za ka sama masa mai agaji, mai shiryarwa ba.

كَهْفِهِمْ ذَاتَ الْيَمِيْنِ وَ اِذَا غَرَبَتْ
تَّقْرِضُهُمْ ذَاتَ الشِّمَالِ وَ هُمْ فِيْ
فَجْوَةٍ مِّنْهُ ؕ ذٰلِكَ مِنْ اٰيٰتِ اللّٰهِ ؕ مَنْ
يَّهْدِ اللّٰهُ فَهُوَ الْمُهْتَدِ ۚ وَمَنْ يُّضْلِلْ فَلَنْ
تَجِدَ لَهٗ وَلِيًّا مُّرْشِدًا ﴿۱۸﴾ ع ٢/١٤

**R.3**

**19.** Za ka zaci a farke suke, alhali barci suke; Kuma za Mu sa su su juya dama kuma su juya hagu, karensu kuwa ya miƙe ƙafafuwansa na gaba kan dokin ƙofar. Idan ka hange su, sai ka juya musu baya a firgice, kuma sai ka cika da jin tsoronsu.

وَ تَحْسَبُهُمْ اَيْقَاظًا وَّ هُمْ رُقُوْدٌ ۖۗ وَّ
نُقَلِّبُهُمْ ذَاتَ الْيَمِيْنِ وَ ذَاتَ
الشِّمَالِ ۖۗ وَ كَلْبُهُمْ بَاسِطٌ ذِرَاعَيْهِ
بِالْوَصِيْدِ ؕ لَوِ اطَّلَعْتَ عَلَيْهِمْ لَوَلَّيْتَ
مِنْهُمْ فِرَارًا وَّ لَمُلِئْتَ مِنْهُمْ رُعْبًا ﴿۱۹﴾

**20.** Kuma sai Muka tashe su, don su tambayi junansu. Mai magana a cikinsu ya ce, 'Menene tsawon zamanku?' Suka ce, 'Mun zauna rana ɗaya, ko kuma sashin rana,' wasu suka ce, 'Ubangijinku ne ya fi sanin tsawon zamanku. Ku aiki ɗayanku da wannan kuɗinku na azurfa naku, ya je birni; ya duba wanda ya fi abinci mai kyau, ya kawo muku abinci daga can, kuma ya yi halin kirki, kuma kada ya sanar da kowa game da ku'.

وَ كَذٰلِكَ بَعَثْنٰهُمْ لِيَتَسَآءَلُوْا بَيْنَهُمْ ؕ
قَالَ قَآئِلٌ مِّنْهُمْ كَمْ لَبِثْتُمْ ؕ قَالُوْا
لَبِثْنَا يَوْمًا اَوْ بَعْضَ يَوْمٍ ؕ قَالُوْا
رَبُّكُمْ اَعْلَمُ بِمَا لَبِثْتُمْ ؕ فَابْعَثُوْٓا
اَحَدَكُمْ بِوَرِقِكُمْ هٰذِهٖٓ اِلَى الْمَدِيْنَةِ
فَلْيَنْظُرْ اَيُّهَآ اَزْكٰى طَعَامًا فَلْيَاْتِكُمْ
بِرِزْقٍ مِّنْهُ وَلْيَتَلَطَّفْ وَ لَا يُشْعِرَنَّ نصف القرآن
بِكُمْ اَحَدًا ﴿۲۰﴾

**21.** 'Don su in suka rinjaye ku, za su jefe ku, ko kuma su mai da ku cikin addininsu, idan haka ta faru, ba za ku rabauta ba, har abada.

اِنَّهُمْ اِنْ يَّظْهَرُوْا عَلَيْكُمْ يَرْجُمُوْكُمْ
اَوْ يُعِيْدُوْكُمْ فِيْ مِلَّتِهِمْ وَ لَنْ تُفْلِحُوْٓا
اِذًا اَبَدًا ﴿۲۱﴾

**22.** Ta haka Muka nuna su (ga mutane), don su san cewa alƙawarin Allah gaskiya ne, kuma tsayuwar Sa'a babu kokwanto game da ita. (Tuna) yayin da mutane suke jayayya game da lamarinsu a tsakaninsu, sai suka ce, 'Ku tada gini a kansu; Ubangijinsu ne ya fi saninsu.' Waɗanda suka fi

وَ كَذٰلِكَ اَعْثَرْنَا عَلَيْهِمْ لِيَعْلَمُوْٓا اَنَّ
وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ وَّ اَنَّ السَّاعَةَ لَا رَيْبَ
فِيْهَا ۚۛ اِذْ يَتَنَازَعُوْنَ بَيْنَهُمْ اَمْرَهُمْ
فَقَالُوا ابْنُوْا عَلَيْهِمْ بُنْيَانًا ؕ رَبُّهُمْ
اَعْلَمُ بِهِمْ ؕ قَالَ الَّذِيْنَ غَلَبُوْا عَلٰٓى
اَمْرِهِمْ لَنَتَّخِذَنَّ عَلَيْهِمْ مَّسْجِدًا ﴿۲۲﴾

galaba a jayayyar suka ce, 'Haƙiƙa, za mu gina ɗakin ibada a kan su.'

سَيَقُوْلُوْنَ ثَلٰثَةٌ رَّابِعُهُمْ كَلْبُهُمْ ۚ
وَيَقُوْلُوْنَ خَمْسَةٌ سَادِسُهُمْ كَلْبُهُمْ
رَجْمًۢا بِالْغَيْبِ ۚ وَيَقُوْلُوْنَ سَبْعَةٌ
وَّثَامِنُهُمْ كَلْبُهُمْ ؕ قُلْ رَّبِّيْٓ اَعْلَمُ
بِعِدَّتِهِمْ مَّا يَعْلَمُهُمْ اِلَّا قَلِيْلٌ ۬ فَلَا
تُمَارِ فِيْهِمْ اِلَّا مِرَآءً ظَاهِرًا ۠ وَّلَا
ع ٣ ١٥ تَسْتَفْتِ فِيْهِمْ مِّنْهُمْ اَحَدًا ﴿٢٣﴾

**23.** Waɗansu za su ce, 'Su uku ne, karensu ne na huɗu ɗinsu;' waɗansu kuma za su ce, 'Su biyar ne, karensu ne na shidansu;' suna safci-faɗi. Kuma waɗansu na cewa, 'Su bakwai ne, karensu ne na takwas ɗinsu.' Ce, 'Ubangijina ya fi kowa sanin yawansu. Babu wanda ya san su sai kaɗan.' To, kada ka yi jayayya game da su, sai fa jayayya mai hujja, kuma kada ka nemi labarinsu daga kowa daga cikinsu.

**R.4**

وَلَا تَقُوْلَنَّ لِشَايْءٍ اِنِّيْ فَاعِلٌ ذٰلِكَ
غَدًا ﴿٢٤﴾

**24.** Kuma game da kowane abu, kada kace, 'Zan yi wannan gobe.'

اِلَّآ اَنْ يَّشَآءَ اللّٰهُ ۫ وَاذْكُرْ رَّبَّكَ اِذَا
نَسِيْتَ وَقُلْ عَسٰٓى اَنْ يَّهْدِيَنِ رَبِّيْ
لِاَقْرَبَ مِنْ هٰذَا رَشَدًا ﴿٢٥﴾

**25.** Sai fa idan Allah ne ya so. Kuma idan ka manta, tuna Ubangijinka, kuma ka ce, 'Ina fata Ubangijina ya ɗora ni kan hanyar da ta fi wannan kusantar gaskiya.'

وَلَبِثُوْا فِيْ كَهْفِهِمْ ثَلٰثَ مِائَةٍ سِنِيْنَ
وَازْدَادُوْا تِسْعًا ﴿٢٦﴾

**26.** Sun zauna cikin kogonsu shekara ɗari uku, kuma sun ƙara tara akai.

قُلِ اللّٰهُ اَعْلَمُ بِمَا لَبِثُوْا ۚ لَهٗ غَيْبُ
السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ اَبْصِرْ بِهٖ وَاَسْمِعْ ؕ
مَا لَهُمْ مِّنْ دُوْنِهٖ مِنْ وَّلِيٍّ ۫ وَّلَا يُشْرِكُ
فِيْ حُكْمِهٖٓ اَحَدًا ﴿٢٧﴾

**27.** Ce, 'Allah ne ya fi sanin tsawon zamansu.' Sanin sirrin cikin sammai da ƙasa naSa ne. Gani sai Shi, kuma ji sai Shi. Banda Shi, ba su da wani mai taimako, Shi kuma ba ya tarayya da wani a cikin hukuncinSa.

وَاتْلُ مَآ اُوْحِيَ اِلَيْكَ مِنْ كِتٰبِ
رَبِّكَ ۚ لَا مُبَدِّلَ لِكَلِمٰتِهٖ ۚ وَلَنْ
تَجِدَ مِنْ دُوْنِهٖ مُلْتَحَدًا ﴿٢٨﴾

**28.** Kuma karanta abin da aka yi maka wahayi cikin littafin Ubangijinka. Babu wanda zai iya canja kalmominSa. Babu mai mafaka, sai gare Shi.

وَاصْبِرْ نَفْسَكَ مَعَ الَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ
رَبَّهُمْ بِالْغَدٰوةِ وَالْعَشِيِّ يُرِيْدُوْنَ
وَجْهَهٗ وَلَا تَعْدُ عَيْنٰكَ عَنْهُمْ ۚ

**29.** Kuma ka shaƙu da waɗanda ke kiran Ubangijinsu, safe da yamma, suna masu neman yarda taSa; kuma kada idanuwanka su wuce kansu,

تُرِيدُ زِينَةَ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ وَلَا تُطِعْ مَنْ أَغْفَلْنَا قَلْبَهُ عَنْ ذِكْرِنَا وَاتَّبَعَ هَوَاهُ وَكَانَ أَمْرُهُ فُرُطًا ﴿٢٩﴾

kana mai haƙon samun ƙawan rayuwar duniya; kuma kada ka biye wa wanda Muka rafkanar da zuciyarsa daga ambatonMu, kuma ya bi son zuciyarsa, kuma lamarinsa ya kauce (daga hanya mai kyau).

وَقُلِ الْحَقُّ مِنْ رَبِّكُمْ ۖ فَمَنْ شَاءَ فَلْيُؤْمِنْ وَمَنْ شَاءَ فَلْيَكْفُرْ ۚ إِنَّا أَعْتَدْنَا لِلظَّالِمِينَ نَارًا أَحَاطَ بِهِمْ سُرَادِقُهَا ۚ وَإِنْ يَسْتَغِيثُوا يُغَاثُوا بِمَاءٍ كَالْمُهْلِ يَشْوِي الْوُجُوهَ ۚ بِئْسَ الشَّرَابُ وَسَاءَتْ مُرْتَفَقًا ﴿٣٠﴾

**30.** Kuma ce, 'Wannan gaskiya ne daga ubangijinku; to, wanda yaso, ya yarda kuma wanda ya so, ya ƙi yarda.' Mu kuwa Mun tanada wa masu laifi Wuta, runfunanta za su mamaye su. Idan suka yi kukan neman taimako, za a taimake su da ruwa mai kamar narkakken darma, wanda zai riƙa ƙona fuskokinsu. Wannan abin sha ya munana, kuma wannan mazauni ya ƙuntata.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ إِنَّا لَا نُضِيعُ أَجْرَ مَنْ أَحْسَنَ عَمَلًا ﴿٣١﴾

**31.** Haƙiƙa, waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari, Mu, ba ma tozarta sakamakon waɗanda suka kyautata aiki.

أُولَٰئِكَ لَهُمْ جَنَّاتُ عَدْنٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهِمُ الْأَنْهَارُ يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ أَسَاوِرَ مِنْ ذَهَبٍ وَيَلْبَسُونَ ثِيَابًا خُضْرًا مِنْ سُنْدُسٍ وَإِسْتَبْرَقٍ مُتَّكِئِينَ فِيهَا عَلَى الْأَرَائِكِ ۚ نِعْمَ الثَّوَابُ وَحَسُنَتْ مُرْتَفَقًا ﴿٣٢﴾

**32.** Waɗannan suna da Lambuna na Dauwama. Koramu na gudana ƙarƙashinsu. A ciki za a yi masu ado da mundaye na zinari, kuma za su saka tufafi koraye, na siliki na ainihi da karam miski, suna kishingiɗe a kan kujeru. Wannan sakamako ya yi kyau, kuma wannan mazauni ya dace!

**R.5**

وَاضْرِبْ لَهُمْ مَثَلًا رَجُلَيْنِ جَعَلْنَا لِأَحَدِهِمَا جَنَّتَيْنِ مِنْ أَعْنَابٍ وَحَفَفْنَاهُمَا بِنَخْلٍ وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمَا زَرْعًا ﴿٣٣﴾

**33.** Kuma ba su misali na mutum biyu; Mun ba ɗayansu lanbuna biyu na inabai, kuma Mun kewaye su da bishiyoyin dabino, kuma a tsakaninsu mun saka gonakin hatsi.

كِلْتَا الْجَنَّتَيْنِ آتَتْ أُكُلَهَا وَلَمْ تَظْلِمْ مِنْهُ شَيْئًا ۚ وَفَجَّرْنَا خِلَالَهُمَا نَهَرًا ﴿٣٤﴾

**34.** Dukkan lambunan biyu sun yi 'ya'ya (birjik), kuma ba su tauye komai ba. Kuma Mun sa ƙorama na ɓulɓulowa a tsakiyarsu.

**35.** (Don haka) 'ya'yan itatuwa (masu yawa) sun samu gare shi. Sai ya ce wa abokinsa, yana jayayya da shi, 'Na fi ka yawan dukiya kuma na fi ka ƙarfin jama'a.'

وَّ كَانَ لَهٗ ثَمَرٌ ۚ فَقَالَ لِصَاحِبِهٖ وَ هُوَ
يُحَاوِرُهٗۤ اَنَا اَكْثَرُ مِنْكَ مَالًا وَّ اَعَزُّ
نَفَرًا ﴿٣٥﴾

**36.** Kuma ya shiga lambunsa yana mai zaluntar kansa. Ya ce, "Ba na zato wannan gonar za ta ƙare har abada.

وَ دَخَلَ جَنَّتَهٗ وَ هُوَ ظَالِمٌ لِّنَفْسِهٖ ۚ
قَالَ مَاۤ اَظُنُّ اَنْ تَبِيْدَ هٰذِهٖۤ اَبَدًا ﴿٣٦﴾

**37.** 'Kuma ba na zato Ranar Kiyama mai wanzuwa ce, kuma idan ma aka mai da ni gurin Ubangijina, zan sami makomar da ta fi wannan kyau."

وَّ مَاۤ اَظُنُّ السَّاعَةَ قَآئِمَةً ۙ وَّ لَئِنْ
رُّدِدْتُّ اِلٰى رَبِّيْ لَاَجِدَنَّ خَيْرًا مِّنْهَا
مُنْقَلَبًا ﴿٣٧﴾

**38.** Abokinsa yana jayayya da shi, ya ce masa. "Shin ka kafirce wa Wanda ya halicce ka daga turɓaya, sa'annan daga ɗigon maniyyi. Sa'annan ya baka sura ka zama (cikakken ) mutum

قَالَ لَهٗ صَاحِبُهٗ وَ هُوَ يُحَاوِرُهٗۤ اَكَفَرْتَ
بِالَّذِيْ خَلَقَكَ مِنْ تُرَابٍ ثُمَّ مِنْ
نُّطْفَةٍ ثُمَّ سَوّٰىكَ رَجُلًا ﴿٣٨﴾

**39.** 'Amma (ni), Allah, Shi ne Ubangijina, kuma ba zan yi wa Ubangijina tarayya da kowa ba.

لٰكِنَّا۠ هُوَ اللّٰهُ رَبِّيْ وَ لَاۤ اُشْرِكُ بِرَبِّيْۤ
اَحَدًا ﴿٣٩﴾

**40.** 'Lokacin da ka shiga lambunka me ya hana ka ce 'Abin da Allah ya so ne kawai zai faru. Babu wani mai ƙarfi sai Allah, idan kana ganin na fi ƙarancin dukiya da 'ya'ya.

وَ لَوْ لَاۤ اِذْ دَخَلْتَ جَنَّتَكَ قُلْتَ مَا شَآءَ
اللّٰهُ ۙ لَا قُوَّةَ اِلَّا بِاللّٰهِ ۚ اِنْ تَرَنِ اَنَا اَقَلَّ
مِنْكَ مَالًا وَّ وَلَدًا ﴿٤٠﴾

**41.** 'Mai yiwuwa ne, Ubangijina ya ba ni abin da ya fi gonarka. Ko kuma ya sako mata tsawa daga sama, sai ta wayi gari taɓo mai santsi.

فَعَسٰى رَبِّيْۤ اَنْ يُّؤْتِيَنِ خَيْرًا مِّنْ
جَنَّتِكَ وَ يُرْسِلَ عَلَيْهَا حُسْبَانًا مِّنَ
السَّمَآءِ فَتُصْبِحَ صَعِيْدًا زَلَقًا ﴿٤١﴾

**42.** 'Ko kuma ruwan ya ƙafe kuma ba za ka iya tono shi ba."

اَوْ يُصْبِحَ مَآؤُهَا غَوْرًا فَلَنْ تَسْتَطِيْعَ لَهٗ
طَلَبًا ﴿٤٢﴾

**43.** Sai aka halakar da 'ya'yan itatuwan nasa, sai ya wayi gari yana juya tafukansa, don baƙin cikin abin da ya ɓatar a kanta, ita kuwa ta rushe, runfunanta akwance, ya riƙa cewa, 'Kaicona, ina ma ban yi wa Ubangijina tarayya da wani ba!'

وَ اُحِيْطَ بِثَمَرِهٖ فَاَصْبَحَ يُقَلِّبُ كَفَّيْهِ عَلٰى
مَاۤ اَنْفَقَ فِيْهَا وَ هِيَ خَاوِيَةٌ عَلٰى
عُرُوْشِهَا وَ يَقُوْلُ يٰلَيْتَنِيْ لَمْ اُشْرِكْ
بِرَبِّيْۤ اَحَدًا ﴿٤٣﴾

**44.** Kuma ba shi da jama'ar da za ta taimake shi, banda Allah, kuma ba zai iya taimakon kansa ba.

وَلَمْ تَكُنْ لَّهٗ فِئَةٌ يَّنْصُرُوْنَهٗ مِنْ دُوْنِ
اللّٰهِ وَمَا كَانَ مُنْتَصِرًا ﴿٤٤﴾

**45.** A irin haka, taimako yana gurin Allah ne kawai, Ubangiji na Gaskiya. Shi ne mafificin ba da sakamako, kuma shi ne mafificin kawo ƙarshe nagari.

هُنَالِكَ الْوَلَايَةُ لِلّٰهِ الْحَقِّ ؕ هُوَ خَيْرٌ
ع ١٣ ١٧ ثَوَابًا وَّخَيْرٌ عُقْبًا ﴿٤٥﴾

**R.6**

**46.** Kuma ba su misalin rayuwar duniya: Ita kamar ruwa ne da muka saukar daga sama, sai shuke-shuken ƙasa suka cuɗanya da shi, daga baya ya zama ciyayi wanda iska ke watsarwa. Kuma Allah Mai iko ne bisa komai.

وَاضْرِبْ لَهُمْ مَّثَلَ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا
كَمَآءٍ اَنْزَلْنٰهُ مِنَ السَّمَآءِ فَاخْتَلَطَ بِهٖ
نَبَاتُ الْاَرْضِ فَاَصْبَحَ هَشِيْمًا تَذْرُوْهُ
الرِّيٰحُ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ مُّقْتَدِرًا ﴿٤٦﴾

**47.** Dukiya da 'ya'ya, su ne adon rayuwar duniya. Ayyuka nagari kuwa, su ne mafifita a gurin Ubangijinka, don biyan buƙatan yanzu, kuma su ne mafifita , don biyan buƙatan nan gaba.

اَلْمَالُ وَالْبَنُوْنَ زِيْنَةُ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۚ
وَالْبٰقِيٰتُ الصّٰلِحٰتُ خَيْرٌ عِنْدَ رَبِّكَ
ثَوَابًا وَّخَيْرٌ اَمَلًا ﴿٤٧﴾

**48.** Kuma (tuna) ranar da za Mu kawar da duwatsu, kuma zaka ga mutanen ban ƙasa suna tunkuɗar juna, kuma za Mu tara su gaba ɗaya, ba za Mu bar kowa ba daga cikinsu.

وَيَوْمَ نُسَيِّرُ الْجِبَالَ وَتَرَى الْاَرْضَ
بَارِزَةً ۙ وَّحَشَرْنٰهُمْ فَلَمْ نُغَادِرْ مِنْهُمْ
اَحَدًا ﴿٤٨﴾

**49.** Kuma za a kawo su gaban Ubangijinka, safu-safu; (Zai ce musu), 'Ga ku kun zo gurinMu yadda Muka halicce ku tun farko. Da can kuwa kun zaci ba za Mu cika alƙawarin da Muka yi muku ba.'

وَعُرِضُوْا عَلٰى رَبِّكَ صَفًّا ؕ لَقَدْ جِئْتُمُوْنَا
كَمَا خَلَقْنٰكُمْ اَوَّلَ مَرَّةٍۭ ۫ بَلْ زَعَمْتُمْ اَلَّنْ
نَّجْعَلَ لَكُمْ مَّوْعِدًا ﴿٤٩﴾

**50.** Kuma za a ajiye Littafin (ayyuka gabansu), sai ka ga masu laifi suna tsoron abin da ke cikinsa, kuma za su ce, 'Kaiconmu, me ya sa wannan Littafi, ba ya barin ƙaramin aiki ko babba, sai ya rubuce shi.' Kuma za su sami abin da suka aikata na jiran su,

وَوُضِعَ الْكِتٰبُ فَتَرَى الْمُجْرِمِيْنَ مُشْفِقِيْنَ
مِمَّا فِيْهِ وَيَقُوْلُوْنَ يٰوَيْلَتَنَا مَالِ هٰذَا
الْكِتٰبِ لَا يُغَادِرُ صَغِيْرَةً وَّلَا كَبِيْرَةً اِلَّآ
اَحْصٰىهَا ۚ وَوَجَدُوْا مَا عَمِلُوْا حَاضِرًا ؕ
ع ٦ ١٨ وَلَا يَظْلِمُ رَبُّكَ اَحَدًا ﴿٥٠﴾

kuma Ubangijinka ba zai cuci kowa ba.

**R.7**

**51.** Kuma (tuna lokacin ) da Muka ce wa mala'iku, 'Ku miƙa wuya ga Adama.' Sai suka miƙa wuya, banda Iblis. Wanda ke cikin aljanu, shi ya ƙi bin umarnin Ubangijinsa. To, kwa riƙe shi, da zuriyarsa masoya maimakoNa, alhali su maƙiyanku ne? Canjin masu laifi ya munana.

وَ اِذْ قُلْنَا لِلْمَلٰٓئِكَةِ اسْجُدُوْا لِاٰدَمَ
فَسَجَدُوْٓا اِلَّآ اِبْلِيْسَ ؕ كَانَ مِنَ الْجِنِّ فَفَسَقَ
عَنْ اَمْرِ رَبِّهٖ ؕ اَفَتَتَّخِذُوْنَهٗ وَ ذُرِّيَّتَهٗٓ
اَوْلِيَآءَ مِنْ دُوْنِيْ وَ هُمْ لَكُمْ عَدُوٌّ ؕ بِئْسَ
لِلظّٰلِمِيْنَ بَدَلًا ﴿٥١﴾

**52.** Kuma Ban maida su shaidun halittar sammai da ƙasa ba,ko halittar kansu, kuma ba na riƙon masu taimako daga masu ɓatarwa.

مَآ اَشْهَدْتُّهُمْ خَلْقَ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ
وَ لَا خَلْقَ اَنْفُسِهِمْ ۪ وَ مَا كُنْتُ مُتَّخِذَ
الْمُضِلِّيْنَ عَضُدًا ﴿٥٢﴾

**53.** Kuma tuna ranar da zai ce, 'Kira abokan tarayya nawa.' Sai su kira su, amma ba za su amsa ba, kuma sai Mu saka kariya a tsakaninsu.

وَ يَوْمَ يَقُوْلُ نَادُوْا شُرَكَآءِيَ الَّذِيْنَ
زَعَمْتُمْ فَدَعَوْهُمْ فَلَمْ يَسْتَجِيْبُوْا لَهُمْ وَ
جَعَلْنَا بَيْنَهُمْ مَّوْبِقًا ﴿٥٣﴾

**54.** 'Kuma masu laifi za su ga wuta, su kuma san cikinta za su faɗa,kuma ba mafita daga gareta.

وَ رَاَ الْمُجْرِمُوْنَ النَّارَ فَظَنُّوْٓا اَنَّهُمْ
ع ٧ ١٩ مُّوَاقِعُوْهَا وَ لَمْ يَجِدُوْا عَنْهَا مَصْرِفًا ﴿٥٤﴾

**R.8**

**55.** Kuma haƙiƙa Mun yi bayani ta hanya daban-daban da misali iri-iri ga mutane a cikin wannan Kur'ani, amma mutun ya fi kowane abu yawan gardama.

وَ لَقَدْ صَرَّفْنَا فِيْ هٰذَا الْقُرْاٰنِ لِلنَّاسِ مِنْ
كُلِّ مَثَلٍ ؕ وَ كَانَ الْاِنْسَانُ اَكْثَرَ شَيْءٍ
جَدَلًا ﴿٥٥﴾

**56.** Kuma ba wani abu ya hana mutane su ba da gaskiya ba, yayin da shiriya ta zo kuma su nemi gafara gurin ubangijinSu, sai don jiran sakamakon mutanen farko ta zo musu, ko kuma azaba ta zo musu ƙuru-ƙuru.

وَ مَا مَنَعَ النَّاسَ اَنْ يُّؤْمِنُوْٓا اِذْ
جَآءَهُمُ الْهُدٰى وَ يَسْتَغْفِرُوْا رَبَّهُمْ
اِلَّآ اَنْ تَاْتِيَهُمْ سُنَّةُ الْاَوَّلِيْنَ اَوْ
يَاْتِيَهُمُ الْعَذَابُ قُبُلًا ﴿٥٦﴾

**57.** Kuma ba Ma aiko Manzanni sai don su yi bushara da gargaɗi. Kuma waɗanda suka kafirta suna jayayya da ƙarya, don su karya gaskiya da ita.

وَ مَا نُرْسِلُ الْمُرْسَلِيْنَ اِلَّا مُبَشِّرِيْنَ
وَ مُنْذِرِيْنَ ۚ وَ يُجَادِلُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا
بِالْبَاطِلِ لِيُدْحِضُوْا بِهِ الْحَقَّ وَ اتَّخَذُوْٓا

Kuma sun ɗauki AyoyiNa da gargaɗin da aka yi musu abin yi wa izgili.

آيَاتِي وَمَا أُنذِرُوا هُزُوًا ٥٧

**58.** Wanene mazalunci fiye da wanda aka yi masa gargaɗi da Ayoyin Ubangijinsa amma ya bijire musu, kuma ya manta abin da hannuwansa suka gabatar. Mu, Mun saka marufai (yana) kan zukatansu,don kada su fahimce shi, kuma Mun saka nauyi cikin kunnuwansu. Don haka ba za su karɓa ba har abada ko ka kira su zuwa shiriya.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنْ ذُكِّرَ بِآيَاتِ رَبِّهِ فَأَعْرَضَ
عَنْهَا وَنَسِيَ مَا قَدَّمَتْ يَدَاهُ ۚ إِنَّا جَعَلْنَا عَلَىٰ
قُلُوبِهِمْ أَكِنَّةً أَنْ يَفْقَهُوهُ وَفِي آذَانِهِمْ
وَقْرًا ۖ وَإِنْ تَدْعُهُمْ إِلَى الْهُدَىٰ فَلَنْ
يَهْتَدُوا إِذًا أَبَدًا ٥٨

**59.** Kuma Ubangijinka Mai gafara, ne, Ma'abucin rahama. In da Zai kama su bisa abin da suka aikata, sai Ya gaggauta musu da azaba. Amma suna da lokaci ƙayyadadde da ba za su sami mafaka daga gare shi ba.

وَرَبُّكَ الْغَفُورُ ذُو الرَّحْمَةِ ۖ لَوْ يُؤَاخِذُهُمْ
بِمَا كَسَبُوا لَعَجَّلَ لَهُمُ الْعَذَابَ ۚ بَلْ
لَهُمْ مَوْعِدٌ لَنْ يَجِدُوا مِنْ دُونِهِ
مَوْئِلًا ٥٩

**60.** Kuma waɗannan garuruwa Mun halakar da su, yayin da suka yi laifi, amma Mun ƙayyade lokacin halakar da su.

وَتِلْكَ الْقُرَىٰ أَهْلَكْنَاهُمْ لَمَّا ظَلَمُوا وَ
جَعَلْنَا لِمَهْلِكِهِمْ مَوْعِدًا ٦٠

**R.9**

**61.** Kuma (tuna) lokacin da Musa ya ce wa abokinsa saurayi. 'Ba zan gushe ba ina tafiya, sai na isa mahaɗar teku biyu, ko kuma in ci gaba da tafiya shekaru aru-aru.'

وَإِذْ قَالَ مُوسَىٰ لِفَتَاهُ لَا أَبْرَحُ حَتَّىٰ أَبْلُغَ
مَجْمَعَ الْبَحْرَيْنِ أَوْ أَمْضِيَ حُقُبًا ٦١

**62.** Amma yayin da suka isa mahaɗar tsakaninsu (tekuna biyu), sai suka manta kifinsu, sai ya kama hanyarsa yana gudu a cikin teku.

فَلَمَّا بَلَغَا مَجْمَعَ بَيْنِهِمَا نَسِيَا حُوتَهُمَا
فَاتَّخَذَ سَبِيلَهُ فِي الْبَحْرِ سَرَبًا ٦٢

**63.** Kuma bayan sun tsallake wannan gurin,sai yace wa abokinsa saurayi, 'Kawo mana abincinmu, haƙiƙa, mun haɗu da wahala a wannan tafiyar tamu.'

فَلَمَّا جَاوَزَا قَالَ لِفَتَاهُ آتِنَا غَدَاءَنَا
لَقَدْ لَقِينَا مِنْ سَفَرِنَا هَٰذَا نَصَبًا ٦٣

**64.** Ya ce, baka gani ba, lokacin da muke hutawa kan dutse, na manto kifin, kuma Shaiɗan ne kawai ya mantar da ni in ambata maka, sai ya yi wuf, ya faɗa cikin teku, abu ya bani mamaki.'

قَالَ أَرَءَيْتَ إِذْ أَوَيْنَآ إِلَى ٱلصَّخْرَةِ فَإِنِّي
نَسِيتُ ٱلْحُوتَ وَمَآ أَنْسَىٰنِيهُ إِلَّا
ٱلشَّيْطَٰنُ أَنْ أَذْكُرَهُۥ ۚ وَٱتَّخَذَ سَبِيلَهُۥ
فِى ٱلْبَحْرِ ۖ عَجَبًا ﴿٦٤﴾

**65.** Ya ce, 'Abin da muke nema ke nan.' Sai suka juya baya, suna bin sawun ƙafafuwansu.

قَالَ ذَٰلِكَ مَا كُنَّا نَبْغِ ۚ فَٱرْتَدَّا عَلَىٰٓ
ءَاثَارِهِمَا قَصَصًا ﴿٦٥﴾

**66.** Sai suka tarar da wani bawa daga cikin bayinMu da Muka ba wa rahama daga wajenMu, kuma Muka sanar da shi sani daga wajenMu.

فَوَجَدَا عَبْدًا مِّنْ عِبَادِنَآ ءَاتَيْنَٰهُ رَحْمَةً مِّنْ
عِنْدِنَا وَعَلَّمْنَٰهُ مِنْ لَّدُنَّا عِلْمًا ﴿٦٦﴾

**67.** Musa ya ce masa, 'Zan iya bin ka,don ka koya mini shiriya daga abin da aka sanar da kai?'

قَالَ لَهُۥ مُوسَىٰ هَلْ أَتَّبِعُكَ عَلَىٰٓ أَنْ
تُعَلِّمَنِ مِمَّا عُلِّمْتَ رُشْدًا ﴿٦٧﴾

**68.** Ya ce, ' Ba za ka iya haƙuri da ni ba.'

قَالَ إِنَّكَ لَنْ تَسْتَطِيعَ مَعِيَ صَبْرًا ﴿٦٨﴾

**69.** 'Yaya kuwa za ka iya haƙuri, a kan abin da ba ka fahimce shi ba?'

وَكَيْفَ تَصْبِرُ عَلَىٰ مَا لَمْ تُحِطْ بِهِۦ خُبْرًا ﴿٦٩﴾

**70.** Ya ce, 'In Allah ya so za ka same ni mai haƙuri, kuma ba zan saɓa wa umarninka ba.'

قَالَ سَتَجِدُنِيٓ إِنْ شَآءَ ٱللَّهُ صَابِرًا وَلَآ
أَعْصِي لَكَ أَمْرًا ﴿٧٠﴾

**71.** Ya ce, 'To, idan za ka bi ni, kada ka tambaye ni game da wani abu, sai na yi maka bayani game da shi.'

قَالَ فَإِنِ ٱتَّبَعْتَنِي فَلَا تَسْـَٔلْنِي عَنْ شَيْءٍ
حَتَّىٰٓ أُحْدِثَ لَكَ مِنْهُ ذِكْرًا ﴿٧١﴾ ع ٩ ١١ ٢١

**R.10**

**72.** Sai suka tafi, sai can suka shiga jirgin ruwa sai ya huda shi, ya ce, 'Ka huda shi don ka sa mutanen cikinsa su nitse? Gaskiya ka yi abu mai haɗari.'

فَٱنْطَلَقَا ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا رَكِبَا فِى ٱلسَّفِينَةِ
خَرَقَهَا ۖ قَالَ أَخَرَقْتَهَا لِتُغْرِقَ أَهْلَهَا ۚ
لَقَدْ جِئْتَ شَيْـًٔا إِمْرًا ﴿٧٢﴾

**73.** Ya ce, 'Ban faɗa maka ba cewa,ba za ka iya haƙuri da ni ba?'

قَالَ أَلَمْ أَقُلْ إِنَّكَ لَنْ تَسْتَطِيعَ مَعِيَ
صَبْرًا ﴿٧٣﴾

**74.** Ya ce, 'Kada ka riƙe ni bisa abin da na manta,kuma kada ka kyare ni da tsanani bisa mantuwa da na yi.'

قَالَ لَا تُؤَاخِذْنِي بِمَا نَسِيتُ وَلَا
تُرْهِقْنِي مِنْ أَمْرِي عُسْرًا ﴿٧٤﴾

**75.** Sai suka ci gaba dai,sai can suka haɗu da wani yaro,sai ya kashe shi. Ya ce, 'Ka kashe mai rai wanda bai yi laifin komai ba, ba tare da ya kashe mai rai ba? Haƙiƙa, ka aikata abu mai muni.'

فَانْطَلَقَا حَتَّىٰ إِذَا لَقِيَا غُلَامًا فَقَتَلَهُ قَالَ
أَقَتَلْتَ نَفْسًا زَكِيَّةً بِغَيْرِ نَفْسٍ لَقَدْ
جِئْتَ شَيْئًا نُكْرًا ﴿٧٥﴾

JUZU'I NA 16

الجزء ١٦

**76.** Ya ce, 'Ban faɗa maka ba cewa,ba za ka yi haƙuri da ni ba?'

قَالَ أَلَمْ أَقُلْ لَكَ إِنَّكَ لَنْ تَسْتَطِيعَ
مَعِيَ صَبْرًا ﴿٧٦﴾

**77.** Ya ce, 'Idan na sake tambayar ka game da wani abu, kada ka abuce ni, haƙiƙa ka kai matuƙa game da karɓar hanzari daga gare ni.'

قَالَ إِنْ سَأَلْتُكَ عَنْ شَيْءٍ بَعْدَهَا
فَلَا تُصَاحِبْنِي قَدْ بَلَغْتَ مِنْ لَدُنِّي
عُذْرًا ﴿٧٧﴾

**78.** Sai suka tafi dai, har suka isa gun mutanen wani gari, suka nemi abinci gurin mutanen garin, sai suka ƙi karɓar baƙuncinsu. Sai suka tarar da wani garu yana neman faɗuwa, sai ya miƙar da shi. Ya ce, 'Da ka so, sai ka karɓi lada a kan wannan aikin.'

فَانْطَلَقَا حَتَّىٰ إِذَا أَتَيَا أَهْلَ قَرْيَةٍ
اسْتَطْعَمَا أَهْلَهَا فَأَبَوْا أَنْ يُضَيِّفُوهُمَا
فَوَجَدَا فِيهَا جِدَارًا يُرِيدُ أَنْ يَنْقَضَّ
فَأَقَامَهُ قَالَ لَوْ شِئْتَ لَاتَّخَذْتَ عَلَيْهِ
أَجْرًا ﴿٧٨﴾

**79.** Ya ce, "Wannan ne maraba tsakanina da kai. Zan faɗa maka ma'anar abin da ka kasa haƙuri game da shi.

قَالَ هَٰذَا فِرَاقُ بَيْنِي وَبَيْنِكَ سَأُنَبِّئُكَ
بِتَأْوِيلِ مَا لَمْ تَسْتَطِعْ عَلَيْهِ صَبْرًا ﴿٧٩﴾

**80.** 'Jirgin nan, na wasu talakawa ne da ke aiki cikin teku. Sai na yi niyyar ɓata shi, don akwai sarki a bayan su, da ke ƙwace duk wani jirgi mai kyau.

أَمَّا السَّفِينَةُ فَكَانَتْ لِمَسَاكِينَ يَعْمَلُونَ
فِي الْبَحْرِ فَأَرَدْتُ أَنْ أَعِيبَهَا وَكَانَ وَرَاءَهُمْ
مَلِكٌ يَأْخُذُ كُلَّ سَفِينَةٍ غَصْبًا ﴿٨٠﴾

**81.** 'Yaro kuwa, iyayensa su biyu muminai ne. Sai muka tsoraci ya masife su da shishshigi da kafirci.

وَأَمَّا الْغُلَامُ فَكَانَ أَبَوَاهُ مُؤْمِنَيْنِ
فَخَشِينَا أَنْ يُرْهِقَهُمَا طُغْيَانًا وَكُفْرًا ﴿٨١﴾

**82.** 'Sai muka yi fatar Ubangijinsu ya canja masu wanda ya fi shi tsarki da kusancin jinƙai.

فَأَرَدْنَآ أَنْ يُّبْدِلَهُمَا رَبُّهُمَا خَيْرًا مِّنْهُ
زَكٰوةً وَّأَقْرَبَ رُحْمًا ﴿٨٢﴾

**83.** 'Garu kuwa na wasu yara ne marayu su biyu a birnin, kuma a ƙarƙashinsa akwai taskar dukiya mallakinsu, ubansu kuma ya kasance managarci. Sai Ubangijinka ya nufi sukai ƙarfinsu, kuma su fitar da taskar dukiyarsu, don jinƙai daga Ubangijinka. Ban yi dukkan wannan bisa ra'ayina ba. Wannan ne ma'anar abin da ka kasa haƙuri game da shi."

وَأَمَّا الْجِدَارُ فَكَانَ لِغُلٰمَيْنِ يَتِيْمَيْنِ فِي
الْمَدِيْنَةِ وَكَانَ تَحْتَهُ كَنْزٌ لَّهُمَا وَ
كَانَ أَبُوْهُمَا صَالِحًا ۚ فَأَرَادَ رَبُّكَ أَنْ
يَّبْلُغَآ أَشُدَّهُمَا وَ يَسْتَخْرِجَا
كَنْزَهُمَا ۖ رَحْمَةً مِّنْ رَّبِّكَ ۚ وَمَا
فَعَلْتُهُ عَنْ أَمْرِيْ ۗ ذٰلِكَ تَأْوِيْلُ مَا لَمْ
تَسْطِعْ عَّلَيْهِ صَبْرًا ﴿٨٣﴾

**R.11**

**84.** Kuma suna tambayarka game da Zulƙarnaini. Ce, 'Zan faɗa maku tarihi game da shi.'

وَ يَسْـَٔلُوْنَكَ عَنْ ذِى الْقَرْنَيْنِ ۗ قُلْ
سَأَتْلُوْا عَلَيْكُمْ مِّنْهُ ذِكْرًا ﴿٨٤﴾

**85.** Mu, Muka gina shi a ƙasa, kuma Mun ba shi hanyar samun kowane abu.

إِنَّا مَكَّنَّا لَهُ فِي الْأَرْضِ وَ اٰتَيْنٰهُ مِنْ كُلِّ
شَيْءٍ سَبَبًا ﴿٨٥﴾

**86.** Sai ya bi wata hanyar.

فَأَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٨٦﴾

**87.** Har ya isa mafaɗar rana ya same ta kamar tana faɗuwar cikin idon ruwa mai taɓo. Kuma ya tarar da mutane a gurin. Muka ce, 'Ya Zulƙarnaini, ko dai ka azabtar da su, ko kuma ka yi masu nasiha.'

حَتّٰىٓ إِذَا بَلَغَ مَغْرِبَ الشَّمْسِ وَجَدَهَا
تَغْرُبُ فِيْ عَيْنٍ حَمِئَةٍ وَّ وَجَدَ عِنْدَهَا
قَوْمًا ۗ قُلْنَا يٰذَا الْقَرْنَيْنِ إِمَّآ أَنْ تُعَذِّبَ
وَإِمَّآ أَنْ تَتَّخِذَ فِيْهِمْ حُسْنًا ﴿٨٧﴾

**88.** Ya ce, 'Wanda ya yi laifi, za mu azabtar da shi, sa'annan za a mai da shi gurin Ubangijinsa, Wanda zai yi masa horo da azaba mai tsanani.'

قَالَ أَمَّا مَنْ ظَلَمَ فَسَوْفَ نُعَذِّبُهُ ثُمَّ
يُرَدُّ إِلٰى رَبِّهِ فَيُعَذِّبُهُ عَذَابًا نُّكْرًا ﴿٨٨﴾

**89.** Amma wanda ya bada gaskiya kuma yayi aiki na gari zai sami sakamako mai kyau, kuma za Mu yi masa magana mai sauƙi da furucinMu.

وَ أَمَّا مَنْ اٰمَنَ وَ عَمِلَ صَالِحًا فَلَهُ
جَزَآءَ ۨالْحُسْنٰى ۚ وَسَنَقُوْلُ لَهُ مِنْ أَمْرِنَا
يُسْرًا ﴿٨٩﴾

**90.** Sa'annan ya bi wata hanyar.

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٩٠﴾

**91.** Har ya isa mafitar rana, ya same ta tana fitowa kan wasu mutane, da ba Mu yi musu kariya daga gare ta ba.

حَتَّىٰ إِذَا بَلَغَ مَطْلِعَ الشَّمْسِ وَجَدَهَا
تَطْلُعُ عَلَىٰ قَوْمٍ لَّمْ نَجْعَل لَّهُم مِّن
دُونِهَا سِتْرًا ﴿٩١﴾

**92.** Haka abin ya faru. Kuma Muna da cikakken sanin abin da ke tare da shi.

كَذَٰلِكَ ۖ وَقَدْ أَحَطْنَا بِمَا لَدَيْهِ
خُبْرًا ﴿٩٢﴾

**93.** Sa'annan ya bi wata hanyar.

ثُمَّ أَتْبَعَ سَبَبًا ﴿٩٣﴾

**94.** Har ya isa fili fayau tsakanin tsaunuka biyu. Ya tarar da wasu mutane ƙarƙashinsu, ba sa iya fahimtar maganarsa sosai.

حَتَّىٰ إِذَا بَلَغَ بَيْنَ السَّدَّيْنِ وَجَدَ مِن
دُونِهِمَا قَوْمًا لَّا يَكَادُونَ يَفْقَهُونَ
قَوْلًا ﴿٩٤﴾

**95.** Suka ce, 'Ya kai Zulƙarnaini, haƙiƙa, Yajuju da Majuju maɓarnata ne a ƙasa. Ko mu ba ka lada, don ka kafa mana kariya tsakaninmu da su?'

قَالُوا يَا ذَا الْقَرْنَيْنِ إِنَّ يَأْجُوجَ وَمَأْجُوجَ
مُفْسِدُونَ فِي الْأَرْضِ فَهَلْ نَجْعَلُ لَكَ
خَرْجًا عَلَىٰ أَن تَجْعَلَ بَيْنَنَا وَبَيْنَهُمْ
سَدًّا ﴿٩٥﴾

**96.** Ya ce, 'Karfin da Ubangijina ya ba ni ya fi (ladar da za ku bani). Amma ku taimake ni da leburori masu ƙarfi, zan yi bango tsakaninku da su.'

قَالَ مَا مَكَّنِّي فِيهِ رَبِّي خَيْرٌ فَأَعِينُونِي
بِقُوَّةٍ أَجْعَلْ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَهُمْ رَدْمًا ﴿٩٦﴾

**97.** Ku kawo mini tubalai na ƙarfe. Sai da ya cike filin da ke tsakanin gefen tsaunukan biyu, ya ce, 'Ku hura (da zuga-zugai). Sai da ya mai da shi ja kamar wuta, ya ce, ku kawo mini narkakken tagulla don in zuba a kansa'.

آتُونِي زُبَرَ الْحَدِيدِ ۖ حَتَّىٰ إِذَا سَاوَىٰ
بَيْنَ الصَّدَفَيْنِ قَالَ انفُخُوا ۖ حَتَّىٰ
إِذَا جَعَلَهُ نَارًا قَالَ آتُونِي أُفْرِغْ عَلَيْهِ
قِطْرًا ﴿٩٧﴾

**98.** Daga nan, Yajuju da Majuju ba su iya tsallaka shi ba, kuma ba su iya huda shi ba.

فَمَا اسْطَاعُوا أَن يَظْهَرُوهُ وَمَا
اسْتَطَاعُوا لَهُ نَقْبًا ﴿٩٨﴾

**99.** Ya ce, 'Wannan rahama ce daga Ubangijina. Amma idan alƙawarin Ubangijina ya zo, Zai mai da shi rusashshe, alƙawarin Ubangijina kuwa gaskiya ne.'

قَالَ هَٰذَا رَحْمَةٌ مِّن رَّبِّي ۖ فَإِذَا جَاءَ وَعْدُ
رَبِّي جَعَلَهُ دَكَّاءَ ۖ وَكَانَ وَعْدُ رَبِّي حَقًّا ﴿٩٩﴾

**100.** A wannan rana za Mu bar sashinsu su kara da sashi. Kuma za a busa ƙaho. Sa'annan Mu tara su gaba ɗaya.

وَتَرَكْنَا بَعْضَهُمْ يَوْمَئِذٍ يَّمُوْجُ فِيْ بَعْضٍ وَّنُفِخَ فِي الصُّوْرِ فَجَمَعْنٰهُمْ جَمْعًا ﴿۱۰۰﴾

**101.** Kuma a wannan rana, za Mu kawo wa kafirai Jahannama suna ganinta.

وَّعَرَضْنَا جَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ لِّلْكٰفِرِيْنَ عَرْضًا ﴿۱۰۱﴾

**102.** Waɗanda idanuwansu suka rufe basa sauraran tunatarwaNa, kuma ba ma za su iya jin zancen gaskiya ba.

اِلَّذِيْنَ كَانَتْ اَعْيُنُهُمْ فِيْ غِطَآءٍ عَنْ ذِكْرِيْ وَكَانُوْا لَا يَسْتَطِيْعُوْنَ سَمْعًا ﴿۱۰۲﴾

**R.12**

**103.** Shin waɗanda suka kafirta suna zato, za su riƙi bayiNa abin dogara maimakoNa? Haƙiƙa, Mun tanadar wa kafirai Jahannama ta zama masaukinsu.

اَفَحَسِبَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْۤا اَنْ يَّتَّخِذُوْا عِبَادِيْ مِنْ دُوْنِيْۤ اَوْلِيَآءَ ؕ اِنَّاۤ اَعْتَدْنَا جَهَنَّمَ لِلْكٰفِرِيْنَ نُزُلًا ﴿۱۰۳﴾

**104.** Ce, 'Ba Ma ba ku labarin waɗanda suka fi taɓewa game da ayyukansu ba?'

قُلْ هَلْ نُنَبِّئُكُمْ بِالْاَخْسَرِيْنَ اَعْمَالًا ﴿۱۰۴﴾

**105.** Su ne waɗanda suka ɓace, sun duƙufa kan rayuwar duniya kawai, kuma suna zato kyakkyawan aiki suke yi.

اَلَّذِيْنَ ضَلَّ سَعْيُهُمْ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَهُمْ يَحْسَبُوْنَ اَنَّهُمْ يُحْسِنُوْنَ صُنْعًا ﴿۱۰۵﴾

**106.** Waɗannan su ne suka kafirce wa Ayoyin Ubangijinsu, da kuma haɗuwa da Shi, sai ayyukansu suka ɓaci. A ranar Kiyama, ba za Mu ɗauke su bakin komai ba.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِاٰيٰتِ رَبِّهِمْ وَلِقَآئِهٖ فَحَبِطَتْ اَعْمَالُهُمْ فَلَا نُقِيْمُ لَهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ وَزْنًا ﴿۱۰۶﴾

**107.** Haka ne sakamakonsu– Jahannama, don sun kafirce, kuma sun ɗauki AyoyiNa da ManzanniNa abin yi wa izgili.

ذٰلِكَ جَزَآؤُهُمْ جَهَنَّمُ بِمَا كَفَرُوْا وَاتَّخَذُوْۤا اٰيٰتِيْ وَرُسُلِيْ هُزُوًا ﴿۱۰۷﴾

**108.** Haƙiƙa, waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari,

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ

Gidajen Aljanna na Firdausi ne masaukin su.

كَانَتْ لَهُمْ جَنّٰتُ الْفِرْدَوْسِ نُزُلًا ﴿١٠٨﴾

**109.** Za su dauwama a cikinta, ba za su nemi a fidda su daga ita ba.

خٰلِدِيْنَ فِيْهَا لَا يَبْغُوْنَ عَنْهَا حِوَلًا ﴿١٠٩﴾

**110.** Ce, 'Idan dukkan ruwan teku ya zama tawada don rubuta kalmomin Ubangijina, sai tekun ya ƙare kafin kalmomin Ubangijina su ƙare, ko Mun kawo wani tekun kamarsa, ƙari.'

قُلْ لَّوْ كَانَ الْبَحْرُ مِدَادًا لِّكَلِمٰتِ
رَبِّيْ لَنَفِدَ الْبَحْرُ قَبْلَ اَنْ تَنْفَدَ كَلِمٰتُ
رَبِّيْ وَلَوْ جِئْنَا بِمِثْلِهٖ مَدَدًا ﴿١١٠﴾

**111.**Ce, 'Ni mutum ne kamarku. Amma anyi mini wahayi cewa, Ubangijinku, Ubangiji ne Ɗaya. To, wanda ke ƙaunar saduwa da Ubangijinsa, ya yi aiki nagari, kuma kada ya tara wani cikin bautar Ubangijinsa.'

قُلْ اِنَّمَآ اَنَا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوْحٰٓى اِلَيَّ اَنَّمَآ
اِلٰهُكُمْ اِلٰهٌ وَّاحِدٌ ۚ فَمَنْ كَانَ يَرْجُوْا
لِقَآءَ رَبِّهٖ فَلْيَعْمَلْ عَمَلًا صَالِحًا وَّ
ع لَا يُشْرِكْ بِعِبَادَةِ رَبِّهٖٓ اَحَدًا ﴿١١١﴾


ركوعاتها ٦ — سُوْرَةُ مَرْيَمَ مَكِّيَّةٌ ١٩ — اٰياتها ٩٩


# SŪRATU MARYAM

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 99)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Kaf Ha Ya Ain Sad.*

كٓهٰيٰعٓصٓ ٢

**3.** Wannan labarin rahamar Ubangijinka ne ga bawanSa Zakariyya.

ذِكْرُ رَحْمَتِ رَبِّكَ عَبْدَهٗ زَكَرِيَّا ٣

**4.** Lokacin da ya kira Ubangijinsa, kira a cikin murya ƙasa-ƙasa.

اِذْ نَادٰى رَبَّهٗ نِدَآءً خَفِيًّا ٤

**5.** Ya ce, 'Ubangijina, ƙasusuwa na sun yi rauni, kuma kai ya cika da furfura, kuma ban taɓa taɓewa ba, game da kiranKa'.

قَالَ رَبِّ اِنِّيْ وَهَنَ الْعَظْمُ مِنِّيْ وَ اشْتَعَلَ الرَّاْسُ شَيْبًا وَّ لَمْ اَكُنْۢ بِدُعَآئِكَ رَبِّ شَقِيًّا ٥

**6.** Kuma ina tsoron dangi na bayana, kuma ga matata juya ce. To Ka ba ni mai gado daga gurinKa.

وَ اِنِّيْ خِفْتُ الْمَوَالِيَ مِنْ وَّرَآءِيْ وَكَانَتِ امْرَاَتِيْ عَاقِرًا فَهَبْ لِيْ مِنْ لَّدُنْكَ وَلِيًّا ٦

**7.** Wanda zai gaje ni, kuma ya gaji albarkar Gidan Yaƙuba, kuma Ubangijina, Ka sa shi ya zama yardajje gare Ka.

يَّرِثُنِيْ وَ يَرِثُ مِنْ اٰلِ يَعْقُوْبَ ۖۗ وَ اجْعَلْهُ رَبِّ رَضِيًّا ٧

**8.** Allah Ya ce, 'Ya kai Zakariyya, Mu, Muna yi maka bushara da yaro, sunansa Yahya. Ba Mu yi masa takwara ba, a gabaninsa.'

يٰزَكَرِيَّآ اِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلٰمِ ِۨاسْمُهٗ يَحْيٰى ۙ لَمْ نَجْعَلْ لَّهٗ مِنْ قَبْلُ سَمِيًّا ٨

**9.** Ya ce, 'Ubangijina, yaya zan sami ɗa, bayan matata juya ce, kuma ni ga shi na tsufa tukuf.'

قَالَ رَبِّ اَنّٰى يَكُوْنُ لِيْ غُلٰمٌ وَّ كَانَتِ امْرَاَتِيْ عَاقِرًا وَّ قَدْ بَلَغْتُ مِنَ الْكِبَرِ عِتِيًّا ٩

---

** 2. Ka isan ma kowa, kuma Kai ne Jagora na ƙwarai, Ya Ubangiji Masanin komai, Mai Gaskiya !*

**10.** (Mala'ikan da ya zo da wahayin ya ce), Ubangijinka ya ce, 'Yin haka mai sauƙi ne guriNa. Ai, Na halicce ka a da can, lokacin da ba ka zama komai ba.'

قَالَ كَذٰلِكَ ۚ قَالَ رَبُّكَ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٌ
وَّقَدْ خَلَقْتُكَ مِنْ قَبْلُ وَلَمْ تَكُ شَيْـًٔا ﴿١٠﴾

**11.** (Zakariyya) ya ce, 'Ya Ubangiji, Ka ba ni alama.' Allah ya ce, 'Alamarka shine, kada ka yi magana da mutane har kwana uku a jere.'

قَالَ رَبِّ اجْعَلْ لِّيْٓ اٰيَةً ؕ قَالَ اٰيَتُكَ
اَلَّا تُكَلِّمَ النَّاسَ ثَلٰثَ لَيَالٍ سَوِيًّا ﴿١١﴾

**12.** Sai ya fita daga mihrabi, ya je wajen mutanensa,ya faɗa masu cikin alama cewa, 'Ku tsarkake Allah, safe da yamma.'

فَخَرَجَ عَلٰى قَوْمِهٖ مِنَ الْمِحْرَابِ فَاَوْحٰٓى
اِلَيْهِمْ اَنْ سَبِّحُوْا بُكْرَةً وَّعَشِيًّا ﴿١٢﴾

**13.** (Allah ya ce), 'Ya kai Yahya riƙi wannan Littafi da ƙarfi.' Kuma Mun ba shi hikima tun yana yaro.'

يٰيَحْيٰى خُذِ الْكِتٰبَ بِقُوَّةٍ ؕ وَاٰتَيْنٰهُ
الْحُكْمَ صَبِيًّا ﴿١٣﴾

**14.** Kuma da tausayi daga gurinMu, da tsarkaka, kuma ya kasance mai tsoron Allah.

وَّحَنَانًا مِّنْ لَّدُنَّا وَزَكٰوةً ؕ وَكَانَ تَقِيًّا ﴿١٤﴾

**15.** Kuma ya kasance mai biyayya ga mahaifa. Bai zama mai ɗaga kai, mai ƙin biyayya ba.

وَّبَرًّا بِوَالِدَيْهِ وَلَمْ يَكُنْ جَبَّارًا عَصِيًّا ﴿١٥﴾

**16.** Kuma aminci ya tabbata gare shi, a ranar da aka haife shi, kuma da ranar da zai mutu, kuma da ranar da za'a tashe shi rayayye.

وَسَلٰمٌ عَلَيْهِ يَوْمَ وُلِدَ وَيَوْمَ يَمُوْتُ وَ
يَوْمَ يُبْعَثُ حَيًّا ﴿١٦﴾

**R.2**

**17.** Kuma bada labarin Maryam, kamar yadda yake a cikin littafi, lokacin da ta ƙaurace wa mutanenta, zuwa wani guri nahiyar gabas.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتٰبِ مَرْيَمَ ۘ اِذِ انْتَبَذَتْ
مِنْ اَهْلِهَا مَكَانًا شَرْقِيًّا ﴿١٧﴾

**18.** Sai ta ɓoye kanta daga gare su. Sai Muka aiko mala'ikanMu zuwa gare ta, ya bayyana gare ta a siffar mutum cikakke.

فَاتَّخَذَتْ مِنْ دُوْنِهِمْ حِجَابًا ۫
فَاَرْسَلْنَآ اِلَيْهَا رُوْحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا
بَشَرًا سَوِيًّا ﴿١٨﴾

**19.** Ta ce, 'Ina neman tsarin Ubangiji Mai jinƙai daga gare ka, idan kai mai tsoronSa ne.'

قَالَتْ إِنِّيٓ أَعُوذُ بِالرَّحْمٰنِ مِنْكَ إِنْ كُنْتَ تَقِيًّا ﴿١٩﴾

**20.** (Mala'ikan) ya ce, 'Ai ni jakadan Ubangijinki ne, don in baki (labarin haifuwar) yaro mai tsarki.'

قَالَ إِنَّمَآ أَنَا رَسُولُ رَبِّكِ لِأَهَبَ لَكِ غُلٰمًا زَكِيًّا ﴿٢٠﴾

**21.** Ta ce, 'Ta ƙaƙa zan sami yaro, alhali namiji bai taɓa ni ba, ni kuma ba fasiƙa ce ba.'

قَالَتْ أَنّٰى يَكُونُ لِي غُلٰمٌ وَّلَمْ يَمْسَسْنِي بَشَرٌ وَّلَمْ أَكُ بَغِيًّا ﴿٢١﴾

**22.** (Mala'ikan) ya ce, 'Haka abin zai kasance. Ubangijinki ya ce, 'Yin haka mai sauƙi ne gare Ni. Kuma (za Mu yi haka ɗin), don Mu sa shi ya zama Aya ga mutane, kuma rahama daga wajenMu, kuma yin haka abu ne da aka hukumta yinsa.'

قَالَ كَذٰلِكِ ج قَالَ رَبُّكِ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٌ ج وَلِنَجْعَلَهُ آيَةً لِّلنَّاسِ وَرَحْمَةً مِّنَّا ج وَكَانَ أَمْرًا مَّقْضِيًّا ﴿٢٢﴾

**23.** Sai ta ɗauki cikinsa, kuma ta tafi da shi wani guri mai nisa.

فَحَمَلَتْهُ فَانْتَبَذَتْ بِهِ مَكَانًا قَصِيًّا ﴿٢٣﴾

**24.** Sai ciwon naƙuda ya ja ta zuwa itaciyar dabino. Ta ce, 'Ina ma na mutu kafin wannan kuma na zama abar mantawa.'

فَأَجَآءَهَا الْمَخَاضُ إِلٰى جِذْعِ النَّخْلَةِ ج قَالَتْ يٰلَيْتَنِي مِتُّ قَبْلَ هٰذَا وَكُنْتُ نَسْيًا مَّنْسِيًّا ﴿٢٤﴾

**25.** Sai (mala'ika) ya kira ta daga ƙarƙashinta, ya ce, 'Kada ki yi baƙin ciki. Ubangijinki ya saka ƙorama a ƙarƙashinki.'

فَنَادٰىهَا مِنْ تَحْتِهَآ أَلَّا تَحْزَنِي قَدْ جَعَلَ رَبُّكِ تَحْتَكِ سَرِيًّا ﴿٢٥﴾

**26.** Kuma kama itaciyar dabino ki karkaɗa ta wajenki za ta sa 'ya'yan dabino nunannu su faɗo wajenki.

وَهُزِّيٓ إِلَيْكِ بِجِذْعِ النَّخْلَةِ تُسٰقِطْ عَلَيْكِ رُطَبًا جَنِيًّا ﴿٢٦﴾

**27.** To, ci, ki sha, kuma ki sanyaya idonki. Kuma idan kika ga wani mutum, ce masa, 'Ni na yi wa Ubangiji Mai tausayi bakacen azumi, don haka ba zan yi magana da mutum ba.'

فَكُلِي وَاشْرَبِي وَقَرِّي عَيْنًا ج فَإِمَّا تَرَيِنَّ مِنَ الْبَشَرِ أَحَدًا فَقُولِيٓ إِنِّي نَذَرْتُ لِلرَّحْمٰنِ صَوْمًا فَلَنْ أُكَلِّمَ الْيَوْمَ إِنْسِيًّا ﴿٢٧﴾

**28.** Sai ta je da shi gurin mutanenta, tana ɗauke da shi. Suka ce, 'Ke Maryam, lalle kin yi abu mai muni.'

فَأَتَتْ بِهِۦ قَوْمَهَا تَحْمِلُهُۥ ۖ قَالُوا۟
يَٰمَرْيَمُ لَقَدْ جِئْتِ شَيْـًٔا فَرِيًّا ﴿٢٨﴾

**29.** 'Ya yar'uwar Haruna, babanki ba mugun mutum ne ba, kuma uwarki ba fasiƙa ce ba.'

يَٰٓأُخْتَ هَٰرُونَ مَا كَانَ أَبُوكِ ٱمْرَأَ سَوْءٍ
وَمَا كَانَتْ أُمُّكِ بَغِيًّا ﴿٢٩﴾

**30.** Sai ta nuna shi. Suka ce, 'Ta ƙaƙa za mu yi magana da jinjiri, wanda ke cikin shinfiɗar jego?'

فَأَشَارَتْ إِلَيْهِ ۖ قَالُوا۟ كَيْفَ نُكَلِّمُ مَن
كَانَ فِى ٱلْمَهْدِ صَبِيًّا ﴿٣٠﴾

**31.** Sai Isa ya ce, 'Ni bawan Allah ne, Ya ba ni Littafi, kuma Ya yi mini Annabci.'

قَالَ إِنِّى عَبْدُ ٱللَّهِ ءَاتَىٰنِىَ ٱلْكِتَٰبَ وَ
جَعَلَنِى نَبِيًّا ﴿٣١﴾

**32.** Kuma Ya yi ni mai albarka, duk inda nake, kuma Ya hore ni da tsai da Sallah da ba da Zakka, matuƙar ina raye.'

وَجَعَلَنِى مُبَارَكًا أَيْنَ مَا كُنتُ وَ
أَوْصَٰنِى بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ مَا دُمْتُ
حَيًّا ﴿٣٢﴾

**33.** Kuma Ya yi ni mai biyayya ga uwata, kuma Bai yi ni mai girman kai maras albarka ba.

وَبَرًّۢا بِوَٰلِدَتِى وَلَمْ يَجْعَلْنِى جَبَّارًا
شَقِيًّا ﴿٣٣﴾

**34.** Aminci ya tabbata gare ni, ranar da aka haife ni, da ranar da zan mutu, da ranar da za a tashe ni rayayye.

وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىَّ يَوْمَ وُلِدتُّ وَيَوْمَ أَمُوتُ وَ
يَوْمَ أُبْعَثُ حَيًّا ﴿٣٤﴾

**35.** Wannan ne Isa Ɗan Maryam. Wannan shi ne bayani na gaskiya, wanda suke ta kokwanto game da shi.

ذَٰلِكَ عِيسَى ٱبْنُ مَرْيَمَ ۚ قَوْلَ ٱلْحَقِّ ٱلَّذِى
فِيهِ يَمْتَرُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Bai dace ba ga Allah ya riƙi ɗa. Tsarki ya tabbata gare Shi. Idan Ya hukumta yin wani abu, sai Ya ce masa, 'Kasance,' sai ya kasance.

مَا كَانَ لِلَّهِ أَن يَتَّخِذَ مِن وَلَدٍ ۖ سُبْحَٰنَهُۥٓ ۚ
إِذَا قَضَىٰٓ أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُۥ كُن
فَيَكُونُ ﴿٣٦﴾

**37.** (Isa ya ce), Haƙiƙa, Allah Shi ne Ubangijina, kuma Shine Ubangijinku. To, ku bauta maSa, wannan ne tafarki madaidaici.

وَإِنَّ ٱللَّهَ رَبِّى وَرَبُّكُمْ فَٱعْبُدُوهُ ۚ هَٰذَا
صِرَٰطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٣٧﴾

**38.** Sai ƙungiyoyin suka yi saɓani tsakaninsu. Amma, kaicon kafirai daga haɗuwa a rana mai tsanani.

فَٱخْتَلَفَ ٱلْأَحْزَابُ مِنۢ بَيْنِهِمْ ۖ فَوَيْلٌ
لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن مَّشْهَدِ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٣٨﴾

**39.** Za su ji, kuma za su gani, ranar da za su zo gurinMu. Amma a yau, masu laifi suna cikin ɓata mabayyaniya.

أَسْمِعْ بِهِمْ وَأَبْصِرْ يَوْمَ يَأْتُونَنَا لَٰكِنِ
الظَّٰلِمُونَ الْيَوْمَ فِي ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٣٩﴾

**40.** Kuma ka yi musu gargaɗi game da ranar takaici, yayin da za'a hukunta komai amma a yanzu, suna cikin rafkana, kuma ba za su ba da gaskiya ba.

وَأَنذِرْهُمْ يَوْمَ الْحَسْرَةِ إِذْ قُضِيَ الْأَمْرُ
وَهُمْ فِي غَفْلَةٍ وَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٤٠﴾

**41.** Mu ne haƙiƙa, masu gadon ƙasa da waɗanda ke kanta, kuma wajenMu za a mai da su.

إِنَّا نَحْنُ نَرِثُ الْأَرْضَ وَمَنْ عَلَيْهَا وَإِلَيْنَا
ع يُرْجَعُونَ ﴿٤١﴾

**R.3**

**42.** Kuma bada labarin Ibrahima, kamar yadda ya ke cikin Littafi. Haƙiƙa, shi ya kasance mai gaskiya, kuma Annabi ne.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتَٰبِ إِبْرَٰهِيمَ ۚ إِنَّهُ كَانَ
صِدِّيقًا نَّبِيًّا ﴿٤٢﴾

**43.** Yayin da ya ce wa babansa, 'Ya babana, don me kake bautawa abin da ba ya ji, kuma ba ya gani, kuma ba zai amfana maka komai ba?'

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ يَٰٓأَبَتِ لِمَ تَعْبُدُ مَا لَا
يَسْمَعُ وَلَا يُبْصِرُ وَلَا يُغْنِي عَنكَ
شَيْـًٔا ﴿٤٣﴾

**44.** Ya babana, haƙiƙa, sani ya zo mini, wanda bai zo maka ba. To, ka bi ni, zan shiryar da kai bisa tafarki madaidaici.

يَٰٓأَبَتِ إِنِّي قَدْ جَآءَنِي مِنَ الْعِلْمِ مَا
لَمْ يَأْتِكَ فَاتَّبِعْنِيٓ أَهْدِكَ صِرَٰطًا
سَوِيًّا ﴿٤٤﴾

**45.** Ya babana, kada ka bautawa Shaiɗan, haƙiƙa, Shaiɗan mai ƙin biyayya ne ga Ubangiji Mai rahama.

يَٰٓأَبَتِ لَا تَعْبُدِ الشَّيْطَٰنَ ۖ إِنَّ الشَّيْطَٰنَ
كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ عَصِيًّا ﴿٤٥﴾

**46.** Ya babana, ni ina jin tsoron kada azaba ta shafe ka, daga wajen Ubangiji Mai rahama, sai kuwa ka zama abokin Shaiɗan.

يَٰٓأَبَتِ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يَمَسَّكَ عَذَابٌ مِّنَ
الرَّحْمَٰنِ فَتَكُونَ لِلشَّيْطَٰنِ وَلِيًّا ﴿٤٦﴾

**47.** Ya ce, 'Wato Ibrahima, ba ka ƙaunar gumakana? Idan ba ka daina ba, zan yanke duk hulɗa da kai.

قَالَ أَرَاغِبٌ أَنتَ عَنْ ءَالِهَتِي يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ ۖ
لَئِن لَّمْ تَنتَهِ لَأَرْجُمَنَّكَ ۖ وَاهْجُرْنِي

مَلِيًّا ﴿٤٧﴾

Kuma yanzu, ƙaurace mini zuwa wani lokaci.'

قَالَ سَلٰمٌ عَلَيْكَ ۚ سَاَسْتَغْفِرُ لَكَ رَبِّيْ ۗ
اِنَّهٗ كَانَ بِيْ حَفِيًّا ﴿٤٨﴾

**48.** (Ibrahima) ya ce, 'Aminci ya tabbata gare ka. Zan nema maka gafarar Ubangijina. Haƙiƙa, Shi Mai baiwa ne gare ni.'

وَاَعْتَزِلُكُمْ وَمَا تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ
وَاَدْعُوْا رَبِّيْ ۖ عَسٰٓى اَلَّآ اَكُوْنَ بِدُعَآءِ
رَبِّيْ شَقِيًّا ﴿٤٩﴾

**49.** Kuma zan ƙaurace muku da abin da kuke bautawa maimakon Allah. Kuma zan roƙi Ubangijina. Ina fata ba zan gaza ba, game da roƙon Ubangijina.

فَلَمَّا اعْتَزَلَهُمْ وَمَا يَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ
اللّٰهِ ۙ وَهَبْنَا لَهٗٓ اِسْحٰقَ وَيَعْقُوْبَ ۗ وَ
كُلًّا جَعَلْنَا نَبِيًّا ﴿٥٠﴾

**50.** Yayin da ya ƙaurace musu da abinda suke bautawa maimakon Allah, Mun ba shi Is'haƙa da Yaƙuba. Kuma kowane daga cikinsu Mun sanya shi Annabi.

وَوَهَبْنَا لَهُمْ مِّنْ رَّحْمَتِنَا وَجَعَلْنَا لَهُمْ
لِسَانَ صِدْقٍ عَلِيًّا ﴿٥١﴾

**51.** Kuma Mun ba su tarin rahamar Mu. Kuma Mun ba su kyakkyawan suna mai ɗorewa.

**R.4**

وَاذْكُرْ فِي الْكِتٰبِ مُوْسٰٓى ۫ اِنَّهٗ كَانَ
مُخْلَصًا وَّكَانَ رَسُوْلًا نَّبِيًّا ﴿٥٢﴾

**52.** Kuma bada labarin Musa kamar yadda yake a cikin Littafi. Haƙiƙa, ya kasance zaɓaɓɓe, kuma Manzo ne, Annabi ne.

وَنَادَيْنٰهُ مِنْ جَانِبِ الطُّوْرِ الْاَيْمَنِ
وَقَرَّبْنٰهُ نَجِيًّا ﴿٥٣﴾

**53.**Kuma Mun kira shi daga gefen Dutse, na dama, kuma Mun jawo shi kusa saboda ganawa.

وَوَهَبْنَا لَهٗ مِنْ رَّحْمَتِنَآ اَخَاهُ هٰرُوْنَ
نَبِيًّا ﴿٥٤﴾

**54.** Kuma saboda rahamarMu Mun ba shi ɗan'uwansa Haruna, ya zama Annabi.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتٰبِ اِسْمٰعِيْلَ ۫ اِنَّهٗ كَانَ
صَادِقَ الْوَعْدِ وَكَانَ رَسُوْلًا نَّبِيًّا ﴿٥٥﴾

**55.** Kuma ambaci labarin Isma'ila, kamar yadda yake a cikin Littafi. Haƙiƙa, ya kasance mai cika alƙawari, kuma Manzo ne, Annabi ne.

وَكَانَ يَاْمُرُ اَهْلَهٗ بِالصَّلٰوةِ وَالزَّكٰوةِ ۖ

**56.** Kuma ya kasance yana horon mutanensa da tsai da Salla, kuma da ba

da zakka, kuma shi yardajje ne gurin Ubangijinsa.

وَكَانَ عِندَ رَبِّهِۦ مَرْضِيًّا ٥٦

**57.** Kuma ambaci labarin Idris, kamar yadda ya ke a cikin Littafi. Haƙiƙa, shi ya kasance mai gaskiya, kuma Annabi ne.

وَاذْكُرْ فِى الْكِتَٰبِ إِدْرِيسَ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ صِدِّيقًا نَّبِيًّا ٥٧

**58.** Kuma Mun ɗaukaka shi bisa matsayi maɗaukaki.

وَرَفَعْنَٰهُ مَكَانًا عَلِيًّا ٥٨

**59.** Waɗannan su ne waɗanda Allah ya yi wa ni'ima, daga cikin Annabawa daga zuriyar Adamu kuma daga (zuriyar) waɗanda Muka ɗauka (cikin Kwami) tare da Nuhu, kuma daga zuriyar Ibrahima da Isra'ila, kuma (suna) cikin waɗanda Muka shirye su kuma Muka zaɓe su. Yayin da ake karanta masu Ayoyin (Ubangiji) Mai rahama, sai su faɗi suna sujada kuma suna kuka.

أُو۟لَٰٓئِكَ الَّذِينَ أَنْعَمَ اللَّهُ عَلَيْهِم مِّنَ النَّبِيِّۦنَ مِن ذُرِّيَّةِ ءَادَمَ وَمِمَّنْ حَمَلْنَا مَعَ نُوحٍ وَمِن ذُرِّيَّةِ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْرَٰٓءِيلَ وَمِمَّنْ هَدَيْنَا وَاجْتَبَيْنَآ ۚ إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُ الرَّحْمَٰنِ خَرُّوا۟ سُجَّدًا وَبُكِيًّا ۩ ٥٩

**60.** Sai miyagun mutane suka zo daga bayansu, suka tozarta Sallah, kuma suka bi son zuciyarsu. Za su haɗu da halaka.

فَخَلَفَ مِنۢ بَعْدِهِمْ خَلْفٌ أَضَاعُوا الصَّلَوٰةَ وَاتَّبَعُوا الشَّهَوَٰتِ فَسَوْفَ يَلْقَوْنَ غَيًّا ٦٠

**61.** Sai fa waɗanda suka tuba, kuma suka ba da gaskiya, kuma suka yi aiki nagari. Waɗannan za su shiga aljanna, kuma ba za a cuce su da komai ba.

إِلَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحًا فَأُو۟لَٰٓئِكَ يَدْخُلُونَ الْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُونَ شَيْـًٔا ٦١

**62.** Lambuna na dauwama, waɗanda Ubangiji Mai tausayi ya yi wa bayinSa alƙawari, alhali suna ɓoye (daga idanun su). Haƙiƙa, alƙawarinSa abin cikawa ne.

جَنَّٰتِ عَدْنٍ الَّتِى وَعَدَ الرَّحْمَٰنُ عِبَادَهُۥ بِالْغَيْبِ ۚ إِنَّهُۥ كَانَ وَعْدُهُۥ مَأْتِيًّا ٦٢

**63.** Ba za su ji wani abu marar daɗi ba a cikinta, sai gaisuwar aminci. Kuma suna da abinci a cikinta, safe da yamma.

لَّا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا إِلَّا سَلَٰمًا ۖ وَلَهُمْ رِزْقُهُمْ فِيهَا بُكْرَةً وَعَشِيًّا ٦٣

**64.** Wannan ita ce Aljanna, wadda za Mu sa mai tsoronMu daga bayinMu ya ci gajiyarta.

تِلْكَ الْجَنَّةُ الَّتِي نُورِثُ مِنْ عِبَادِنَا
مَنْ كَانَ تَقِيًّا ﴿٦٤﴾

**65.** Kuma (Mala'iku zasu ce musu), 'Ba ma sauka sai bisa umarnin Ubangijinka. Abin da ke gabanmu, da abin da ke bayanmu da abin da ke tsakani, naSa ne, kuma Ubangijinka ba mai mantuwa ne ba.'

وَمَا نَتَنَزَّلُ إِلَّا بِأَمْرِ رَبِّكَ ۚ لَهُ مَا بَيْنَ
أَيْدِينَا وَمَا خَلْفَنَا وَمَا بَيْنَ ذَٰلِكَ ۚ
وَمَا كَانَ رَبُّكَ نَسِيًّا ﴿٦٥﴾

**66.** (Shine) Ubangijin sammai da ƙasa da abinda yake tsakaninsu. Sai ka bauta maSa kuma ka yi haƙuri cikin bautarSa. Ko kuwa ka san wani daidai da Shi?

رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا
فَاعْبُدْهُ وَاصْطَبِرْ لِعِبَادَتِهِ ۚ هَلْ
تَعْلَمُ لَهُ سَمِيًّا ﴿٦٦﴾ ع

**R.5**

**67.** Mutum kuwa yana cewa, 'Ashe idan na mutu, za a fito da ni rayayye'

وَيَقُولُ الْإِنْسَانُ ءَإِذَا مَا مِتُّ لَسَوْفَ
أُخْرَجُ حَيًّا ﴿٦٧﴾

**68.** Shin mutum baya tuna cewa, Mun halicce shi, lokacin bai kasance wani abu ba?

أَوَلَا يَذْكُرُ الْإِنْسَانُ أَنَّا خَلَقْنٰهُ مِنْ قَبْلُ
وَلَمْ يَكُ شَيْئًا ﴿٦٨﴾

**69.** Na rantse da Ubangijinka, za Mu tattara su, haka ma shaiɗanu, sa'annan Mu kawo su guggurfane zagaye da Wuta.

فَوَرَبِّكَ لَنَحْشُرَنَّهُمْ وَالشَّيٰطِينَ ثُمَّ
لَنُحْضِرَنَّهُمْ حَوْلَ جَهَنَّمَ جِثِيًّا ﴿٦٩﴾

**70.** Kuma daga cikin kowane jama'a, za Mu zaro waɗanda suka fi tsananin yi wa Ubangiji Mai rahama, taurin kai.

ثُمَّ لَنَنْزِعَنَّ مِنْ كُلِّ شِيعَةٍ أَيُّهُمْ
أَشَدُّ عَلَى الرَّحْمٰنِ عِتِيًّا ﴿٧٠﴾

**71.** Kuma Mu Muka fi sanin waɗanda suka fi cancantar ƙuna da ita.

ثُمَّ لَنَحْنُ أَعْلَمُ بِالَّذِينَ هُمْ أَوْلٰى بِهَا
صِلِيًّا ﴿٧١﴾

**72.** Kuma babu ɗaya daga cikinku (kafirai) sai ya gangara cikinta. Wannan hukunci ne zartacce na Ubangijinka.

وَإِنْ مِنْكُمْ إِلَّا وَارِدُهَا ۚ كَانَ عَلٰى
رَبِّكَ حَتْمًا مَقْضِيًّا ﴿٧٢﴾

**73.** Sa'annan za Mu kuɓutar da masu tsoron Allah, kuma Mu bar masu laifi cikinta a gurfane.

ثُمَّ نُنَجِّي الَّذِينَ اتَّقَوْا وَنَذَرُ
الظّٰلِمِينَ فِيهَا جِثِيًّا ﴿٧٣﴾

**74.** Lokacin da aka karanta masu AyoyinMu bayyanannu, kafirai sai su ce wa muminai, 'Kungiyoyin nan biyu, mu da ku, wanene ya fi babban matsayi, kuma wanene ya fi abokai na burgewa?'

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ قَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ أَىُّ ٱلْفَرِيقَيْنِ خَيْرٌ مَّقَامًا وَأَحْسَنُ نَدِيًّا ﴿٧٤﴾

**75.** Mutanen ƙarni nawa Muka halakar gabaninsu, waɗanda suka fi su yawan abin duniya da nuna ƙasaita.

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَحْسَنُ أَثَٰثًا وَرِءْيًا ﴿٧٥﴾

**76.** Ce, 'Waɗanda ke cikin ɓata, Ubangiji Mai rahama Zai ja ransu zuwa wani lokaci har dai lokacin da za su ga alƙawarin da aka yi musu na azaba, ko dai su haɗu da azaba, ko kuma su haɗu da Sa'a. To, nan (Kiyama) ne za su san wanda ya fi mummunan matsayi, da wanda ke da runduna mai rauni.

قُلْ مَن كَانَ فِى ٱلضَّلَٰلَةِ فَلْيَمْدُدْ لَهُ ٱلرَّحْمَٰنُ مَدًّا ۚ حَتَّىٰٓ إِذَا رَأَوْا۟ مَا يُوعَدُونَ إِمَّا ٱلْعَذَابَ وَإِمَّا ٱلسَّاعَةَ فَسَيَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضْعَفُ جُندًا ﴿٧٦﴾

**77.** Waɗanda suka shiriya kuwa, Allah zai ƙara masu shiriya. Ayyuka nagarisune mafifita a gurin Ubangijinka, don samun sakamako, kuma su ne mafifita a makoma ta ƙarshe.

وَيَزِيدُ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ٱهْتَدَوْا۟ هُدًى ۗ وَٱلْبَٰقِيَٰتُ ٱلصَّٰلِحَٰتُ خَيْرٌ عِندَ رَبِّكَ ثَوَابًا وَخَيْرٌ مَّرَدًّا ﴿٧٧﴾

**78.** Shin ka ga wanda ya kafirce wa AyoyinMu, kuma ya ce, 'Za a ba ni dukiya da 'ya'ya?'

أَفَرَءَيْتَ ٱلَّذِى كَفَرَ بِـَٔايَٰتِنَا وَقَالَ لَأُوتَيَنَّ مَالًا وَوَلَدًا ﴿٧٨﴾

**79.** Shin ya tsinkayi gaibi ne, ko ya yi alƙawari ne da Ubangiji Mai rahama?

أَطَّلَعَ ٱلْغَيْبَ أَمِ ٱتَّخَذَ عِندَ ٱلرَّحْمَٰنِ عَهْدًا ﴿٧٩﴾

**80.** Babu ko ɗaya. Za Mu rubuta abinda yake faɗa, kuma za Mu tsawaita masa azaba dogon tsawaitawa.

كَلَّا ۚ سَنَكْتُبُ مَا يَقُولُ وَنَمُدُّ لَهُ مِنَ ٱلْعَذَابِ مَدًّا ﴿٨٠﴾

**81.** Kuma za Mu gaji abinda ya ke cika baki da shi, kuma zai zo wajenMu shi kaɗai.

وَنَرِثُهُ مَا يَقُولُ وَيَأْتِينَا فَرْدًا ﴿٨١﴾

**82.** Kuma sun riƙi iyayengiji maimakon Allah, don su zama hanyar samun girma gare su.

وَاتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ اٰلِهَةً لِّيَكُوْنُوْا لَهُمْ عِزًّا ﴿٨٢﴾

**83.** Ko kaɗan! Za su musunta bautar da suke yi musu kuma su zama kishiyarsu.

كَلَّا ؕ سَيَكْفُرُوْنَ بِعِبَادَتِهِمْ وَ يَكُوْنُوْنَ عَلَيْهِمْ ضِدًّا ﴿٨٣﴾ ع ١٧ ٨

**R.6**

**84.** Ba ka gani ba, Mun aiko shaiɗanu kan kafirai, suna zuga su (su yi mummunan aiki).

اَلَمْ تَرَ اَنَّاۤ اَرْسَلْنَا الشَّيٰطِيْنَ عَلَى الْكٰفِرِيْنَ تَؤُزُّهُمْ اَزًّا ﴿٨٤﴾

**85.** To, kada ka yi musu garaje, Muna lissafin ayyukansu ne tsaf.

فَلَا تَعْجَلْ عَلَيْهِمْ ؕ اِنَّمَا نَعُدُّ لَهُمْ عَدًّا ﴿٨٥﴾

**86.** (Tuna) ranar da za Mu tashi masu tsoron Allah, zuwa ga Ubangiji Mai rahama, a matsayin baƙi (masu girma).

يَوْمَ نَحْشُرُ الْمُتَّقِيْنَ اِلَى الرَّحْمٰنِ وَفْدًا ﴿٨٦﴾

**87.** Kuma za Mu kora masu laifi zuwa Jahannama, kamar raƙuma masu jin ƙishi.

وَّ نَسُوْقُ الْمُجْرِمِيْنَ اِلٰى جَهَنَّمَ وِرْدًا ﴿٨٧﴾ وقف لازم

**88.** Duk ba su da ikon ceto, sai fa wanda ya sami alƙawari daga Ubangijinsa.

لَا يَمْلِكُوْنَ الشَّفَاعَةَ اِلَّا مَنِ اتَّخَذَ عِنْدَ الرَّحْمٰنِ عَهْدًا ﴿٨٨﴾ وقف لازم

**89.** Kuma sun ce, 'Ubangiji Mai tausayi, ya riƙi ɗa.'

وَقَالُوا اتَّخَذَ الرَّحْمٰنُ وَلَدًا ﴿٨٩﴾

**90.** Haƙiƙa, kun faɗi abu mai muni.

لَقَدْ جِئْتُمْ شَيْـًٔا اِدًّا ﴿٩٠﴾

**91.** Sammai kamar za su farfashe, kuma ƙasa kamar za ta tsage, kuma duwatsu kamar su rikirkito, (saboda wannan magana).

تَكَادُ السَّمٰوٰتُ يَتَفَطَّرْنَ مِنْهُ وَ تَنْشَقُّ الْاَرْضُ وَتَخِرُّ الْجِبَالُ هَدًّا ﴿٩١﴾

**92.** Don sun dangana ɗa ga Ubangiji Mai rahama.

اَنْ دَعَوْا لِلرَّحْمٰنِ وَلَدًا ﴿٩٢﴾

**93 .**Bai kamaci Ubangiji Mai rahama ba, ya riƙi ɗa.

وَمَا يَنْۢبَغِيْ لِلرَّحْمٰنِ اَنْ يَّتَّخِذَ وَلَدًا ﴿٩٣﴾

**94.** Dukkan wanda ke cikin sammai da ƙasa, ba zai je wajen Ubangiji Mai rahama ba face a matsayin bawa.

إِن كُلُّ مَن فِي السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضِ إِلَّآ ءَاتِي الرَّحْمَٰنِ عَبْدًا ﴿٩٤﴾

**95.** Kuma ya kiyaye su, kuma ya lissafe su tsaf.

لَّقَدْ أَحْصَىٰهُمْ وَعَدَّهُمْ عَدًّا ﴿٩٥﴾

**96.** Kuma kowannensu zai je wajenSa, shi kaɗai, a ranar Kiyama.

وَكُلُّهُمْ ءَاتِيهِ يَوْمَ الْقِيَٰمَةِ فَرْدًا ﴿٩٦﴾

**97.** Haƙiƙa, waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari, Ubangiji Mai rahama zai nuna masu soyayya.

إِنَّ الَّذِينَ ءَامَنُوا وَعَمِلُوا الصَّٰلِحَٰتِ سَيَجْعَلُ لَهُمُ الرَّحْمَٰنُ وُدًّا ﴿٩٧﴾

**98.** Kuma Mun sauƙaƙa shi ne (Al-Kur’ani) cikin harshenka, don ka yi albishir ga masu tsoron Allah da shi, kuma ka gargaɗi kangararrun mutane da shi.

فَإِنَّمَا يَسَّرْنَٰهُ بِلِسَانِكَ لِتُبَشِّرَ بِهِ الْمُتَّقِينَ وَتُنذِرَ بِهِۦ قَوْمًا لُّدًّا ﴿٩٨﴾

**99.** Shin mutanen ƙarni nawa Muka halakar gabaninsu. Kana jin motsin ɗaya daga cikin su, ko kana jin raɗarsu?

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هَلْ تُحِسُّ مِنْهُم مِّنْ أَحَدٍ أَوْ تَسْمَعُ لَهُمْ رِكْزًا ﴿٩٩﴾

سُورَةُ طٰـهٰ مَكِّيَّةٌ ٢٠ — أياتها ١٣٦ — ركوعاتها ٨

# SŪRATU ƊĀ HĀ

*(A Makka ta Sauka)*
*(Ayoyinta 136)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Ɗa Ha *

طٰهٰ ②

**3.** Ba Mu saukar maka da Kur'ani don ka ƙuntata ba.

مَآ اَنْزَلْنَا عَلَيْكَ الْقُرْاٰنَ لِتَشْقٰٓى ③

**4.** Sai don tunatarwa ga wanda ke tsoron Allah.

اِلَّا تَذْكِرَةً لِّمَنْ يَّخْشٰى ④

**5.** (Kuma) wahayi ne daga Mahaliccin ƙasa da sammai masu nisa.

تَنْزِيْلًا مِّمَّنْ خَلَقَ الْاَرْضَ وَالسَّمٰوٰتِ الْعُلٰى ⑤

**6.** Shi ne Ubangiji Mai rahama. Ya daidaita a kan Al'arshi.

اَلرَّحْمٰنُ عَلَى الْعَرْشِ اسْتَوٰى ⑥

**7.** Abin da ke cikin sammai, da abin da ke cikin ƙasa, da abin da ke tsakaninsu, da abin da ke ƙarƙashin ƙasa, naSa ne.

لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَمَا تَحْتَ الثَّرٰى ⑦

**8.** Idan ka bayyana magana, to ai Ya san abin da ke ɓoye, kuma da abinda ya fi shi ɓuya.

وَاِنْ تَجْهَرْ بِالْقَوْلِ فَاِنَّهٗ يَعْلَمُ السِّرَّ وَاَخْفٰى ⑧

**9.** Allah - babu wani Ubangiji sai Shi. Mafiya kyawun sunaye naSa ne.

اَللّٰهُ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۚ لَهُ الْاَسْمَآءُ الْحُسْنٰى ⑨

**10.** Shin labarin Musa ya zo maka?

وَهَلْ اَتٰىكَ حَدِيْثُ مُوْسٰى ⑩

**11.** Lokacin da ya ga wuta, sai ya ce wa iyalansa, 'Ku zauna, na hango wuta, mai yiwuwa in kawo maku

اِذْ رَاٰ نَارًا فَقَالَ لِاَهْلِهِ امْكُثُوْٓا اِنِّيْٓ اٰنَسْتُ نَارًا لَّعَلِّيْٓ اٰتِيْكُمْ مِّنْهَا بِقَبَسٍ

---

* 2. Ya Kai Cikakken Mutum !

garwashi daga gare ta, ko kuma in sami jagoranci wajen wutar.'

أَوۡ أَجِدُ عَلَى ٱلنَّارِ هُدٗى ﴿١١﴾

**12.** Yayin da ya je wajenta, sai aka kira shi, "Ya kai Musa.

فَلَمَّآ أَتَىٰهَا نُودِيَ يَٰمُوسَىٰٓ ﴿١٢﴾

**13.** 'Haƙiƙa, Ni ne Ubangijinka. Tuɓe takalmanka, don kana Kwari mai tsarki, na Ɗuwa.

إِنِّيٓ أَنَا۠ رَبُّكَ فَٱخۡلَعۡ نَعۡلَيۡكَ إِنَّكَ
بِٱلۡوَادِ ٱلۡمُقَدَّسِ طُوٗى ﴿١٣﴾

**14.** 'Kuma Ni na zaɓe ka, to, saurari abin da ake yi maka wahayi.

وَأَنَا ٱخۡتَرۡتُكَ فَٱسۡتَمِعۡ لِمَا يُوحَىٰٓ ﴿١٤﴾

**15.** 'Haƙiƙa, Ni ne Allah, babu wani ubangiji sai dai Ni. To, bauta Mini, (Ni kaɗai), kuma ka tsai da Salla, saboda tunawa da Ni.

إِنَّنِيٓ أَنَا ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعۡبُدۡنِي وَ
أَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِذِكۡرِيٓ ﴿١٥﴾

**16.** 'Haƙiƙa, Sa'a mai zuwa ce, kuma Zan kawo ta, don in saka wa kowane mai rai game da abin da ya aikata.

إِنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٌ أَكَادُ أُخۡفِيهَا لِتُجۡزَىٰ
كُلُّ نَفۡسِۢ بِمَا تَسۡعَىٰ ﴿١٦﴾

**17.** 'To, kada wanda bai ba da gaskiya da ita ba, kuma ya bi son zuciyarsa ya juyar da kai daga tunaninta, sai ka halaka.

فَلَا يَصُدَّنَّكَ عَنۡهَا مَن لَّا يُؤۡمِنُ بِهَا
وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ فَتَرۡدَىٰ ﴿١٧﴾

**18.** 'Kuma mecece a hannunka na dama, ya Musa?"

وَمَا تِلۡكَ بِيَمِينِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿١٨﴾

**19.** Ya ce, 'Sandata ce. Ina dogaro da ita, kuma ina karkaɗo wa tumakaina ganye da ita, kuma ina biyan wasu buƙatu da ita.'

قَالَ هِيَ عَصَايَ أَتَوَكَّؤُاْ عَلَيۡهَا وَأَهُشُّ
بِهَا عَلَىٰ غَنَمِي وَلِيَ فِيهَا مَـَٔارِبُ أُخۡرَىٰ ﴿١٩﴾

**20.** (Allah) ya ce, 'Jefar da ita, ya Musa.'

قَالَ أَلۡقِهَا يَٰمُوسَىٰ ﴿٢٠﴾

**21.** Sai ya jefar da ita, sai ga ta macijiya tana tafiya.

فَأَلۡقَىٰهَا فَإِذَا هِيَ حَيَّةٞ تَسۡعَىٰ ﴿٢١﴾

**22.** (Allah) ya ce, "Kama ta, kada ka tsorata. Za Mu mayar da ita siffarta ta farko.

قَالَ خُذۡهَا وَلَا تَخَفۡ سَنُعِيدُهَا
سِيرَتَهَا ٱلۡأُولَىٰ ﴿٢٢﴾

**23.** 'Kuma jawo hannunka zuwa hammatarka, zai fito fari sal, ba wata cuta – wata Aya ce,

وَاضْمُمْ يَدَكَ إِلَىٰ جَنَاحِكَ تَخْرُجْ بَيْضَاءَ مِنْ غَيْرِ سُوٓءٍ آيَةً أُخْرَىٰ ﴿٢٣﴾

**24.** 'Don Mu nuna maka wasu Ayoyin Mu manya.

لِنُرِيَكَ مِنْ آيَاتِنَا الْكُبْرَى ﴿٢٤﴾

**25.** 'Tafi wajen Fir'auna don ya yi shishshigi."

ع اذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُ طَغَىٰ ﴿٢٥﴾

**R.2**

**26.** Musa ya ce, "Ubangijina faɗaɗa mini ƙirjina,

قَالَ رَبِّ اشْرَحْ لِي صَدْرِي ﴿٢٦﴾

**27.** 'Kuma Ka sauƙaƙa min al'amarina,

وَيَسِّرْ لِيٓ أَمْرِي ﴿٢٧﴾

**28.** 'Kuma Ka kwance ƙulli daga harshena,

وَاحْلُلْ عُقْدَةً مِّنْ لِّسَانِي ﴿٢٨﴾

**29.** 'Don su fahimci maganata,

يَفْقَهُوا قَوْلِي ﴿٢٩﴾

**30.** 'Kuma ba ni mataimaki daga 'yan'uwana,

وَاجْعَلْ لِّي وَزِيرًا مِّنْ أَهْلِي ﴿٣٠﴾

**31.** 'Haruna ɗan'uwana;

هَارُونَ أَخِي ﴿٣١﴾

**32.** 'Ka ƙara ƙarfina da shi,

اشْدُدْ بِهِ أَزْرِي ﴿٣٢﴾

**33.** 'Kuma Ka ba shi wani sashi cikin aikina,

وَأَشْرِكْهُ فِيٓ أَمْرِي ﴿٣٣﴾

**34.** 'Don mu tsarkake Ka da yawa,

كَيْ نُسَبِّحَكَ كَثِيرًا ﴿٣٤﴾

**35.** 'Kuma mu ambace Ka da yawa.

وَنَذْكُرَكَ كَثِيرًا ﴿٣٥﴾

**36.** 'Haƙiƙa, Kai, Mai ganinmu ne."

إِنَّكَ كُنْتَ بِنَا بَصِيرًا ﴿٣٦﴾

**37.** (Allah) ya ce, "An ba ka abin da ka roƙa, ya kai Musa.

قَالَ قَدْ أُوتِيتَ سُؤْلَكَ يَا مُوسَىٰ ﴿٣٧﴾

**38.** 'Ai, mun taɓa yi maka baiwa can wani lokaci,

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلَيْكَ مَرَّةً أُخْرَىٰ ﴿٣٨﴾

**39.** 'Lokacin da aka sanar da mahaifiyarka abin da aka yi mata wahayi.

إِذْ أَوْحَيْنَآ إِلَىٰٓ أُمِّكَ مَا يُوحَىٰٓ ٣٩

**40.** 'Ki saka shi cikin kwami, kuma ki jefa shi cikin ƙorama. Ruwan ƙoramar zai kai shi gaba. A can maƙiyina kuma maƙiyinsa zai ɗauke shi. Kuma Na saka maka soyayya daga wajeNa kuma don a rene ka akan idona.

أَنِ اقْذِفِيهِ فِي التَّابُوتِ فَاقْذِفِيهِ
فِي الْيَمِّ فَلْيُلْقِهِ الْيَمُّ بِالسَّاحِلِ
يَأْخُذْهُ عَدُوٌّ لِّي وَعَدُوٌّ لَّهُۥ ۚ وَأَلْقَيْتُ
عَلَيْكَ مَحَبَّةً مِّنِّي ۚ وَلِتُصْنَعَ عَلَىٰ
عَيْنِيٓ ٤٠

**41.** 'Lokacin da 'yar uwarka ta wuce gaba, tana cewa, 'Shin in nuna muku wanda zai rene shi?' Sai Muka mai da kai wajen mahaifiyarka, don idonta ya sanyaya, kuma don kada ta yi baƙin ciki. Kuma ka taɓa kashe mai rai, amma Muka kuɓutar da kai daga baƙin ciki, kuma Mun jarrabe ka da jarrabe-jarrabe. Kuma ka zauna cikin mutanen Madiyana shekaru masu yawa. Sa'annan ka kai akan wannan matsayi, ya kai Musa.

إِذْ تَمْشِيٓ أُخْتُكَ فَتَقُولُ هَلْ أَدُلُّكُمْ
عَلَىٰ مَن يَكْفُلُهُۥ ۖ فَرَجَعْنَٰكَ إِلَىٰٓ أُمِّكَ كَيْ
تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا تَحْزَنَ ۚ وَقَتَلْتَ نَفْسًا
فَنَجَّيْنَٰكَ مِنَ الْغَمِّ وَفَتَنَّٰكَ فُتُونًا ۚ
فَلَبِثْتَ سِنِينَ فِيٓ أَهْلِ مَدْيَنَ ۚ ثُمَّ
جِئْتَ عَلَىٰ قَدَرٍ يَٰمُوسَىٰ ٤١

**42.** 'Kuma Na zaɓe ka don Kaina,

وَاصْطَنَعْتُكَ لِنَفْسِي ٤٢

**43.** 'Kai da ɗan'uwanka ku tafi da AyoyiNa kuma kada ku yi sakaci game da ambato Na,

اذْهَبْ أَنتَ وَأَخُوكَ بِـَٔايَٰتِي وَلَا تَنِيَا
فِي ذِكْرِي ٤٣

**44.** 'Ku tafi wajen Fir'auna, don ya yi shishshigi.

اذْهَبَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُۥ طَغَىٰ ٤٤

**45.** 'Ku faɗa masa magana mai sauƙi, ko ya wa'azantu, ko ya tsorata."

فَقُولَا لَهُۥ قَوْلًا لَّيِّنًا لَّعَلَّهُۥ يَتَذَكَّرُ أَوْ
يَخْشَىٰ ٤٥

**46.** Su biyu suka ce, 'Ya Ubangijinmu, muna jin tsoron ya yi mana tunzuri, ko kuma ya yi shishshigi.'

قَالَا رَبَّنَآ إِنَّنَا نَخَافُ أَن يَفْرُطَ
عَلَيْنَآ أَوْ أَن يَطْغَىٰ ٤٦

**47.** (Allah) ya ce, "Kada ku tsorata. Ni, Ina tare da ku, Ina ji, kuma Ina gani.

قَالَ لَا تَخَافَآ إِنَّنِي مَعَكُمَآ أَسْمَعُ وَ
أَرَىٰ ٤٧

**48.** 'Ku je wajensa, ku ce masa, 'Mu Manzannin Ubangijinka ne, don haka

فَأْتِيَاهُ فَقُولَآ إِنَّا رَسُولَا رَبِّكَ فَأَرْسِلْ

ka bar 'Ya'yan Isra'ila su biyo mu, kuma kada ka azabtar da su. Haƙiƙa, Mun zo maka da Aya daga Ubangijinka, kuma aminci zai tabbata ga wanda ya bi shiriya.'

مَعَنَا بَنِيٓ إِسۡرَٰٓءِيلَ وَلَا تُعَذِّبۡهُمۡ ۖ قَدۡ جِئۡنَٰكَ بِـَٔايَةٖ مِّن رَّبِّكَ ۖ وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىٰ مَنِ ٱتَّبَعَ ٱلۡهُدَىٰٓ ٤٨

**49.** 'An yi mana wahayi cewa, azaba za ta faɗa wa wanda ya ƙaryata gaskiya, kuma ya juya baya.''

إِنَّا قَدۡ أُوحِيَ إِلَيۡنَآ أَنَّ ٱلۡعَذَابَ عَلَىٰ مَن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ٤٩

**50.** (Fir'auna) ya ce, 'Ya Musa, wanene Ubangijinku?'

قَالَ فَمَن رَّبُّكُمَا يَٰمُوسَىٰ ٥٠

**51.** Musa ya ce, 'Ubangijinmu Shi ne Wanda ya ba kowane abu halittar da ta dace da shi, kuma Ya shiryar da shi bisa hanyar da ta dace da shi.'

قَالَ رَبُّنَا ٱلَّذِيٓ أَعۡطَىٰ كُلَّ شَيۡءٍ خَلۡقَهُۥ ثُمَّ هَدَىٰ ٥١

**52.** Fir'auna ya ce, 'To mutanen da suka shuɗe shekaru aru-aru me suke ciki?'

قَالَ فَمَا بَالُ ٱلۡقُرُونِ ٱلۡأُولَىٰ ٥٢

**53.** Musa ya ce, 'Sanin haka yana gurin Ubangijina, rubuce a cikin Littafi. Ubangijina ba ya kuskure, kuma ba ya mantuwa.'

قَالَ عِلۡمُهَا عِندَ رَبِّي فِي كِتَٰبٖ ۖ لَّا يَضِلُّ رَبِّي وَلَا يَنسَى ٥٣

**54.** Wanda ya sa ƙasa ta zama shinfiɗa gare ku, kuma ya kafa maku hanyoyi a cikinta, kuma ya saukar da ruwa daga sama, da shi Muka fitar da dangogin tsiro iri-iri.

ٱلَّذِي جَعَلَ لَكُمُ ٱلۡأَرۡضَ مَهۡدٗا وَسَلَكَ لَكُمۡ فِيهَا سُبُلٗا وَأَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءٗ فَأَخۡرَجۡنَا بِهِۦٓ أَزۡوَٰجٗا مِّن نَّبَاتٖ شَتَّىٰ ٥٤

**55.** Ku ci, kuma ku yi kiwon dabbobinku. A cikin wannan akwai Ayoyi ga ma'abuta hankali.

كُلُواْ وَٱرۡعَوۡاْ أَنۡعَٰمَكُمۡ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَأٓيَٰتٖ لِّأُوْلِي ٱلنُّهَىٰ ٥٥ ع ٢ ٣ ١١

**R.3**

**56.** Mun halicce ku daga gare ta, kuma cikinta za Mu mai da ku, kuma za Mu fito da ku daga cikinta, wani lokaci.

۞ مِنۡهَا خَلَقۡنَٰكُمۡ وَفِيهَا نُعِيدُكُمۡ وَمِنۡهَا نُخۡرِجُكُمۡ تَارَةً أُخۡرَىٰ ٥٦

**57.** Haƙiƙa, Mun nuna masa AyoyinMu gaba ɗayansu, amma ya ƙaryata, kuma ya ƙiya.

وَلَقَدۡ أَرَيۡنَٰهُ ءَايَٰتِنَا كُلَّهَا فَكَذَّبَ وَأَبَىٰ ٥٧

**58.** Ya ce, ‘Shin ka zo mana ne don ka fitar da mu daga ƙasarmu da sihirinka ya kai Musa?’

قَالَ أَجِئْتَنَا لِتُخْرِجَنَا مِنْ أَرْضِنَا بِسِحْرِكَ يَٰمُوسَىٰ ٥٨

**59.** To, za mu zo maka da sihiri irinsa. Don haka, ka yi wa'adi tsakaninmu, wanda ba za mu saɓa shi ba, mu ko kai, a wani guri da ya dace.

فَلَنَأْتِيَنَّكَ بِسِحْرٍ مِّثْلِهِۦ فَٱجْعَلْ بَيْنَنَا وَبَيْنَكَ مَوْعِدًا لَّا نُخْلِفُهُۥ نَحْنُ وَلَآ أَنتَ مَكَانًا سُوًى ٥٩

**60.** Musa ya ce, ‘Lokacinku shi ne ranar shagalin biki, kuma atara mutane da hantsi.’

قَالَ مَوْعِدُكُمْ يَوْمُ ٱلزِّينَةِ وَأَن يُحْشَرَ ٱلنَّاسُ ضُحًى ٦٠

**61.** Sai Fir'auna ya juya, kuma ya haɗa shirinsa, sa'annan ya zo.

فَتَوَلَّىٰ فِرْعَوْنُ فَجَمَعَ كَيْدَهُۥ ثُمَّ أَتَىٰ ٦١

**62.** Musa ya ce musu, ‘Kaiconku, kada ku ƙaga wa Allah ƙarya, sai Ya murƙushe ku da azaba, wanda ya ƙagi ƙarya kuwa zai halaka.’

قَالَ لَهُم مُّوسَىٰ وَيْلَكُمْ لَا تَفْتَرُوا۟ عَلَى ٱللَّهِ كَذِبًا فَيُسْحِتَكُم بِعَذَابٍ ۖ وَقَدْ خَابَ مَنِ ٱفْتَرَىٰ ٦٢

**63.** Sai suka tattauna sihirinsu tsakanin su, kuma suka gana a asirce.

فَتَنَٰزَعُوٓا۟ أَمْرَهُم بَيْنَهُمْ وَأَسَرُّوا۟ ٱلنَّجْوَىٰ ٦٣

**64.** Suka ce, ‘Waɗannan mutum biyu masu sihiri ne. Suna so su fitar da ku daga ƙasarku da ƙarfin sihirinsu, kuma su ɓata kyakkyawar hanyar rayuwarku.’

قَالُوٓا۟ إِنْ هَٰذَٰنِ لَسَٰحِرَٰنِ يُرِيدَانِ أَن يُخْرِجَاكُم مِّنْ أَرْضِكُم بِسِحْرِهِمَا وَيَذْهَبَا بِطَرِيقَتِكُمُ ٱلْمُثْلَىٰ ٦٤

**65.** To, ku haɗa sihirinku, kuma ku zo bai ɗaya, wanda zai yi rinjaye a yau ya rabauta.

فَأَجْمِعُوا۟ كَيْدَكُمْ ثُمَّ ٱئْتُوا۟ صَفًّا ۚ وَقَدْ أَفْلَحَ ٱلْيَوْمَ مَنِ ٱسْتَعْلَىٰ ٦٥

**66.** Suka ce, ‘Musa, ko ka jefa da farko, ko kuma mu fara jefawa.’

قَالُوا۟ يَٰمُوسَىٰٓ إِمَّآ أَن تُلْقِىَ وَإِمَّآ أَن نَّكُونَ أَوَّلَ مَنْ أَلْقَىٰ ٦٦

**67.** Ya ce, ‘A'a, ku fara jefawa. Sai ga igiyoyinsu da sandunansu, suna daukar idonsa, kamar suna tafiya, don sihirinsu.’

قَالَ بَلْ أَلْقُوا۟ ۖ فَإِذَا حِبَالُهُمْ وَعِصِيُّهُمْ يُخَيَّلُ إِلَيْهِ مِن سِحْرِهِمْ أَنَّهَا تَسْعَىٰ ٦٧

**68.** Sai Musa ya ji tsoro a zuciyarsa.

فَأَوْجَسَ فِى نَفْسِهِۦ خِيفَةً مُّوسَىٰ ٦٨

**69.** Muka ce, ‘Kada ka tsorata, kai ne zaka yi rinjaye.’

قُلْنَا لَا تَخَفْ إِنَّكَ أَنتَ ٱلْأَعْلَىٰ ٦٩

**70.** Kuma jefa abin da ke hannunka na dama, zai haɗiye abin da suka yi, don abin da suka yi yaudara ce irin ta mai sihiri. Kuma mai sihiri ba shi rabauta inda duk (dabararsa) taje.

وَأَلْقِ مَا فِي يَمِينِكَ تَلْقَفْ مَا صَنَعُوا ۖ
إِنَّمَا صَنَعُوا كَيْدُ سَاحِرٍ ۖ وَلَا يُفْلِحُ
السَّاحِرُ حَيْثُ أَتَىٰ ٧٠

**71.** Sai masu sihiri suka faɗi suna sujada. Suka ce, 'Mun ba da gaskiya da Ubangijin Haruna da Musa.'

فَأُلْقِيَ السَّحَرَةُ سُجَّدًا قَالُوا آمَنَّا بِرَبِّ
هَارُونَ وَمُوسَىٰ ٧١

**72.** Fir'auna ya ce, 'Kwa ba da gaskiya da shi, tun kafin in ba ku izini? Lallai shi ne babbanku wanda ya koya muku sihiri. Don haka zan yanyanke hannuwanku da ƙafafuwanku bisa saɓani, kuma zan gicce ku a kan kututturen itacen dabino, kuma za ku san wanene ya fi yin azaba mai tsanani kuma mai daɗewa.'

قَالَ آمَنتُمْ لَهُ قَبْلَ أَنْ آذَنَ لَكُمْ ۖ إِنَّهُ
لَكَبِيرُكُمُ الَّذِي عَلَّمَكُمُ السِّحْرَ ۖ
فَلَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم مِّنْ
خِلَافٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ فِي جُذُوعِ
النَّخْلِ وَلَتَعْلَمُنَّ أَيُّنَا أَشَدُّ عَذَابًا وَ
أَبْقَىٰ ٧٢

**73.** Suka ce, 'Ba za mu fifita ka ba, a kan hujjojin da ya kawo mana, ko kuma wanda Ya halicce mu. Yi duk abin da za ka yi. Duk abin da za ka yi, iyakarsa wannan rayuwar ta duniya.'

قَالُوا لَن نُّؤْثِرَكَ عَلَىٰ مَا جَاءَنَا مِنَ
الْبَيِّنَاتِ وَالَّذِي فَطَرَنَا ۖ فَاقْضِ مَا
أَنتَ قَاضٍ ۖ إِنَّمَا تَقْضِي هَٰذِهِ
الْحَيَاةَ الدُّنْيَا ٧٣

**74.** Mu, mun bada gaskiya da Ubangijinmu, don Ya yafe mana kurakuranmu, kuma Ya yafe mana sihirin da ka tilasta mu a kansa. Allah Shi ne Mafifici, kuma Shi ne Wanzajje.

إِنَّا آمَنَّا بِرَبِّنَا لِيَغْفِرَ لَنَا خَطَايَانَا وَ
مَا أَكْرَهْتَنَا عَلَيْهِ مِنَ السِّحْرِ ۗ وَاللَّهُ
خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ ٧٤

**75.** Haƙiƙa, wanda ya je wa Ubangijinsa, yana mai laifi, to zai haɗu da Jahannama, ba zai mutu ba, kuma ba zai rayu ba a cikinta.

إِنَّهُ مَن يَأْتِ رَبَّهُ مُجْرِمًا فَإِنَّ لَهُ
جَهَنَّمَ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحْيَىٰ ٧٥

**76.** Wanda ya zo maSa yana mumini kuwa; da kuma ayyuka nagari, irin waɗannan suna da darajoji maɗaukaka.

وَمَن يَأْتِهِ مُؤْمِنًا قَدْ عَمِلَ الصَّالِحَاتِ
فَأُولَٰئِكَ لَهُمُ الدَّرَجَاتُ الْعُلَىٰ ٧٦

**77.** Lambunan Aljanna na dauwama, ƙoramu na gudana ƙarƙashinsu, za su

جَنَّاتُ عَدْنٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ

zauna cikinta ba fita. Wannan shi ne sakamakon wanda ya tsarkaka.

خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ وَ ذٰلِكَ جَزٰٓؤُا مَنْ
تَزَكّٰى ﴿۷۷﴾ ع ٣/٢٢/١٢

**R.4**

**78.** Kuma Mun yi wahayi zuwa ga Musa, cewa, 'Tafi da bayiNa cikin dare, kuma ka buɗe masu hanya busashshiya a cikin kogi, ba zaka ji tsoron riska ba, kuma ba zaka ji wani tsoro ba.'

وَ لَقَدْ اَوْحَيْنَاۤ اِلٰى مُوْسٰۤى ۙ اَنْ اَسْرِ
بِعِبَادِيْ فَاضْرِبْ لَهُمْ طَرِيْقًا فِي
الْبَحْرِ يَبَسًا ۙ لَّا تَخٰفُ دَرَكًا وَّ
لَا تَخْشٰى ﴿۷۸﴾

**79.** Sai Fir'auna ya bi sawunsu, tare da rundunarsa, sai mamayar ruwan teku ta mamaye su.

فَاَتْبَعَهُمْ فِرْعَوْنُ بِجُنُوْدِهٖ فَغَشِيَهُمْ
مِّنَ الْيَمِّ مَا غَشِيَهُمْ ﴿۷۹﴾

**80.** Kuma Fir'auna ya ɓatar da mutanensa, bai shirye su ba.

وَ اَضَلَّ فِرْعَوْنُ قَوْمَهٗ وَ مَا هَدٰى ﴿۸۰﴾

**81.** Ya ku 'Ya'yan Isra'ila, haƙiƙa, Mun tserar da ku daga maƙiyinku, kuma Mun yi alƙawari da ku, a gefen Dutse na dama, kuma Mun saukar da Manna da Salwa gareku.

يٰبَنِيْۤ اِسْرَآءِيْلَ قَدْ اَنْجَيْنٰكُمْ مِّنْ
عَدُوِّكُمْ وَ وٰعَدْنٰكُمْ جَانِبَ الطُّوْرِ
الْاَيْمَنَ وَ نَزَّلْنَا عَلَيْكُمُ الْمَنَّ وَ السَّلْوٰى ﴿۸۱﴾

**82.** (Mun umarce ku cewa), 'Ku ci daga daɗaɗan abubuwan da Muka ba ku, kuma kada ku wuce iyaka a cikinsa, sai fushiNa ya sauka kanku, wanda fushiNa ya sauka kansa kuwa ya halaka.'

كُلُوْا مِنْ طَيِّبٰتِ مَا رَزَقْنٰكُمْ وَ لَا تَطْغَوْا
فِيْهِ فَيَحِلَّ عَلَيْكُمْ غَضَبِيْ ۚ وَ مَنْ يَّحْلِلْ
عَلَيْهِ غَضَبِيْ فَقَدْ هَوٰى ﴿۸۲﴾

**83.** Kuma Ni, Mai gafara ne ga wanda ya tuba, ya ba da gaskiya, kuma ya yi aiki nagari, sa'annan ya ɗore kan shiriya.

وَ اِنِّيْ لَغَفَّارٌ لِّمَنْ تَابَ وَ اٰمَنَ وَ عَمِلَ
صَالِحًا ثُمَّ اهْتَدٰى ﴿۸۳﴾

**84.** (Yayin da Musa ya iso wajen ganawa da Ubangijinsa, Ya ce Masa), 'Kuma me ya sa ka yi gaggawar barin mutanenka, ya kai Musa?'

وَ مَاۤ اَعْجَلَكَ عَنْ قَوْمِكَ يٰمُوْسٰى ﴿۸۴﴾

**85.** Ya ce, 'Suna kan hanya ta ce, sai na yi gaggawar zuwa wajenKa ya Ubangijina, don Ka yarda da ni.'

قَالَ هُمْ اُولَآءِ عَلٰۤى اَثَرِيْ وَ عَجِلْتُ اِلَيْكَ
رَبِّ لِتَرْضٰى ﴿۸۵﴾

**86.** Allah ya ce, 'Mun jarrabi mutanenka a bayan ka, don Samiri ya ɓatar da su.'

قَالَ فَإِنَّا قَدْ فَتَنَّا قَوْمَكَ مِنْ بَعْدِكَ
وَأَضَلَّهُمُ السَّامِرِيُّ ٨٦

**87.** Sai Musa ya koma wajen mutanensa cikin fushi da baƙin ciki. Ya ce, 'Ya ku mutanena, shin Ubangijinku Bai maku alƙawari nagari ba? Lokacin cika alƙawarin ne ya yi muku tsawo, ko kuma so kuke fushin Ubangijinku ya sauka a kanku, don haka kuka saɓa alƙawarin da kuka yi mini?'

فَرَجَعَ مُوسَىٰ إِلَىٰ قَوْمِهِ غَضْبَانَ
أَسِفًا ۚ قَالَ يَا قَوْمِ أَلَمْ يَعِدْكُمْ
رَبُّكُمْ وَعْدًا حَسَنًا ۚ أَفَطَالَ عَلَيْكُمُ
الْعَهْدُ أَمْ أَرَدْتُمْ أَنْ يَحِلَّ عَلَيْكُمْ
غَضَبٌ مِنْ رَبِّكُمْ فَأَخْلَفْتُمْ
مَوْعِدِي ٨٧

**88.** Suka ce, 'Ba mu saɓa alƙawarinka a kan son ranmu ba, amma an ɗora mana kaya masu nauyi, na adon mutanen ne, sai muka jefar da su, haka shi ma Samiri ya jefar,

قَالُوا مَا أَخْلَفْنَا مَوْعِدَكَ بِمَلْكِنَا
وَلَٰكِنَّا حُمِّلْنَا أَوْزَارًا مِنْ زِينَةِ الْقَوْمِ
فَقَذَفْنَاهَا فَكَذَٰلِكَ أَلْقَى السَّامِرِيُّ ٨٨

**89.** Sai ya fito musu da maraƙi, jiki kawai mai kwaikwayon murya irin ta ɗan maraƙi. Suka ce, 'Wannan ne ubangijinku, kuma shi ne ubangijin Musa, sai ya manta shi a nan.'

فَأَخْرَجَ لَهُمْ عِجْلًا جَسَدًا لَهُ خُوَارٌ
فَقَالُوا هَٰذَا إِلَٰهُكُمْ وَإِلَٰهُ مُوسَىٰ
فَنَسِيَ ٨٩

**90.** Shin ba sa gani cewa, ba ya mayar masu da amsa, kuma ba shi da ikon cuta ko amfanarsu?

أَفَلَا يَرَوْنَ أَلَّا يَرْجِعُ إِلَيْهِمْ قَوْلًا ۙ وَ
لَا يَمْلِكُ لَهُمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا ٩٠ ع ١٣ ١٣

**R.5**

**91.** Kuma kafin (Musa ya dawo). Haruna ya ce masu, 'Ya ku mutane na an jarrabe ku da shi (wannan maraƙi) kawai, amma Ubangijinku Shi ne Allah, Mai rahama. To, ku bi ni, kuma ku bi umarnina.'

وَلَقَدْ قَالَ لَهُمْ هَارُونُ مِنْ قَبْلُ
يَا قَوْمِ إِنَّمَا فُتِنْتُمْ بِهِ ۖ وَإِنَّ رَبَّكُمُ
الرَّحْمَٰنُ فَاتَّبِعُونِي وَأَطِيعُوا أَمْرِي ٩١

**92.** Suka ce, 'Ba za mu gushe ba, muna duƙufa a kan bauta masa, sai Musa ya dawo gurinMu.'

قَالُوا لَنْ نَبْرَحَ عَلَيْهِ عَاكِفِينَ حَتَّىٰ
يَرْجِعَ إِلَيْنَا مُوسَىٰ ٩٢

**93.** Musa ya ce, "Ya kai Haruna, lokacin da ka ga sun ɓata, me ya hana ka,

قَالَ يَا هَارُونُ مَا مَنَعَكَ إِذْ رَأَيْتَهُمْ
ضَلُّوا ٩٣

**94.** ‘Ka bi ni? Ko ka saɓawa umarnina ne?”

أَلَّا تَتَّبِعَنِ ۖ أَفَعَصَيْتَ أَمْرِي ﴿٩٤﴾

**95.** Haruna ya ce, ‘Ya kai ɗan’uwana, kada ka kama gemuna ko (gashin) kaina. Ni tsoro na ji kada ka ce, ‘Ka kawo rarraba tsakanin ‘Ya’yan Isra’ila, kuma baka jira kaji abin da zan ce ba.’

قَالَ يَبْنَؤُمَّ لَا تَأْخُذْ بِلِحْيَتِي وَلَا بِرَأْسِي ۖ إِنِّي خَشِيتُ أَن تَقُولَ فَرَّقْتَ بَيْنَ بَنِي إِسْرَاءِيلَ وَلَمْ تَرْقُبْ قَوْلِي ﴿٩٥﴾

**96.** Musa ya ce, ‘Kai kuma Samiri, menene hanzarinka?’

قَالَ فَمَا خَطْبُكَ يَسَامِرِيُّ ﴿٩٦﴾

**97.** Ya ce, ‘Na fahimci abin da ba su gane ba. Sai na ɗauki sashin abin da Manzo ya koyar, shi ma ɗin na yi watsi da shi, kuma haka zuciyata ta riya mini.’

قَالَ بَصُرْتُ بِمَا لَمْ يَبْصُرُوا بِهِ فَقَبَضْتُ قَبْضَةً مِّنْ أَثَرِ الرَّسُولِ فَنَبَذْتُهَا وَكَذَٰلِكَ سَوَّلَتْ لِي نَفْسِي ﴿٩٧﴾

**98.** Musa ya ce, “To jeka, matuƙar rayuwarka za ka riƙa cewa kowa, ‘Kada ka taɓa ni.’ Kuma akwai alƙawari na azaba gareka, wanda ba za a saɓa maka shi ba. Kuma kalli gunkinka wanda ka duƙufa kana bauta masa. Za mu ƙona shi, sa’annan mu watsar da tokar sa cikin teku.”

قَالَ فَاذْهَبْ فَإِنَّ لَكَ فِي الْحَيَوٰةِ أَن تَقُولَ لَا مِسَاسَ ۖ وَإِنَّ لَكَ مَوْعِدًا لَّن تُخْلَفَهُ ۖ وَانظُرْ إِلَىٰ إِلَٰهِكَ الَّذِي ظَلْتَ عَلَيْهِ عَاكِفًا ۖ لَّنُحَرِّقَنَّهُ ثُمَّ لَنَنسِفَنَّهُ فِي الْيَمِّ نَسْفًا ﴿٩٨﴾

**99.** Allah Shi kaɗai ne Ubangijinku, wanda babu wani ubangiji sai Shi. Ya yalwaci kowane abu da saninSa.

إِنَّمَا إِلَٰهُكُمُ اللَّهُ الَّذِي لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ وَسِعَ كُلَّ شَيْءٍ عِلْمًا ﴿٩٩﴾

**100.** Haka Mu ke ba ka labarin abin da ya faru a da. Kuma Mun ba ka Tunatarwa daga gare Mu.

كَذَٰلِكَ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنبَاءِ مَا قَدْ سَبَقَ ۚ وَقَدْ آتَيْنَٰكَ مِن لَّدُنَّا ذِكْرًا ﴿١٠٠﴾

**101.** Duk wanda ya bijire mata, zai ɗauki kaya mai nauyi a Ranar Kiyama.

مَّنْ أَعْرَضَ عَنْهُ فَإِنَّهُ يَحْمِلُ يَوْمَ الْقِيَٰمَةِ وِزْرًا ﴿١٠١﴾

**102.** Za su zauna a ciki, kuma kayan da za su ɗauka a ranar Kiyama ya munana.

خَٰلِدِينَ فِيهِ ۖ وَسَاءَ لَهُمْ يَوْمَ الْقِيَٰمَةِ حِمْلًا ﴿١٠٢﴾

**103.** Ranar da za a busa ƙaho. Kuma za Mu tashi masu laifi a wannan rana, masu shuɗin idanuwa.

يَوْمَ يُنفَخُ فِي الصُّورِ ۚ وَنَحْشُرُ الْمُجْرِمِينَ يَوْمَئِذٍ زُرْقًا ﴿١٠٣﴾

يَتَخَٰفَتُونَ بَيْنَهُمْ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا
عَشْرًا ١٠٤

**104.** Suna raɗa a tsakaninsu, suna cewa, 'Ba ku zauna duniya ba, sai kwana goma,'

نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَقُولُونَ إِذْ يَقُولُ
أَمْثَلُهُمْ طَرِيقَةً إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا يَوْمًا ١٠٥ ع

**105.** Mu Muka fi sanin abin da za su faɗa – yayin da waɗanda suke bin hanya ta kirki a cikinsu za su ce, 'Ba ku zauna duniya ba, sai kwana ɗaya.'

**R.6**

وَيَسْـَٔلُونَكَ عَنِ الْجِبَالِ فَقُلْ يَنسِفُهَا رَبِّي
نَسْفًا ١٠٦

**106.** Kuma suna tambayarka game da tsaunuka. Ce, 'Ubangijina zai rugurguza su sannan Ya warwatsasu.'

فَيَذَرُهَا قَاعًا صَفْصَفًا ١٠٧

**107.** Ya bar su su zama fili bai ɗaya.

لَّا تَرَىٰ فِيهَا عِوَجًا وَلَا أَمْتًا ١٠٨

**108.** Ba ka ganin kwari ko tudu a cikinsa.

يَوْمَئِذٍ يَتَّبِعُونَ الدَّاعِيَ لَا عِوَجَ لَهُۥ ۖ وَ
خَشَعَتِ الْأَصْوَاتُ لِلرَّحْمَٰنِ فَلَا تَسْمَعُ
إِلَّا هَمْسًا ١٠٩

**109.** A wannan rana za su bi Mai kira, wanda babu karkata cikin kiransa, kuma muryoyi za su yi shiru tsit, a gaban Ubangiji Mai rahama. Ba ka jin komai sai murya ƙasa-ƙasa.

يَوْمَئِذٍ لَّا تَنفَعُ الشَّفَٰعَةُ إِلَّا مَنْ أَذِنَ
لَهُ الرَّحْمَٰنُ وَرَضِيَ لَهُۥ قَوْلًا ١١٠

**110.** A wannan rana ceto ba zai amfani kowa ba, sai wanda Ubangiji Mai rahama ya yi masa izini, kuma Ya yarda da kalmar (imaninsa).

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا
يُحِيطُونَ بِهِۦ عِلْمًا ١١١

**111.** Ya san abin da ke gabansu, da abinda ke bayansu, kuma ba za su zagaye saninSa ba.

وَعَنَتِ الْوُجُوهُ لِلْحَيِّ الْقَيُّومِ ۖ وَقَدْ خَابَ
مَنْ حَمَلَ ظُلْمًا ١١٢

**112.** Kuma duk manyan shugabanni za su ƙasƙanta a gaban Rayayye, Wadatacce da kanSa, Mai wadata komai. Duk wanda ya ɗauki nauyin zalinci ya taɓe.

وَمَن يَعْمَلْ مِنَ الصَّٰلِحَٰتِ وَهُوَ مُؤْمِنٌ
فَلَا يَخَٰفُ ظُلْمًا وَلَا هَضْمًا ١١٣

**113.** Wanda ya yi ayyuka nagari kuwa, yana mai imani, ba zai ji tsoron zalinci ko danne haƙƙi ba.

**114.** Don haka Muka saukar da shi – Kur'ani cikin harshen Larabci– kuma Muka bayyana tsoratarwa iri-iri a cikinsa, don su tsoraci Allah, ko kuma ya sa su riƙa tuna Shi.

وَكَذٰلِكَ اَنْزَلْنٰهُ قُرْاٰنًا عَرَبِيًّا وَّ
صَرَّفْنَا فِيْهِ مِنَ الْوَعِيْدِ لَعَلَّهُمْ
يَتَّقُوْنَ اَوْ يُحْدِثُ لَهُمْ ذِكْرًا ﴿١١٤﴾

**115.** Allah, Sarki na Gaskiya ya ɗaukaka. Kuma kada ka yi garajen bitan Kur'ani kafin a gama aiko maka shi, kai dai ka ce, 'Ubangijina ƙara mini sani.'

فَتَعٰلَى اللّٰهُ الْمَلِكُ الْحَقُّ ۚ وَلَا تَعْجَلْ
بِالْقُرْاٰنِ مِنْ قَبْلِ اَنْ يُّقْضٰٓى اِلَيْكَ
وَحْيُهٗ ۫ وَقُلْ رَّبِّ زِدْنِيْ عِلْمًا ﴿١١٥﴾

**116.** Kuma haƙiƙa, Mun yi alƙawari da Adamu a da, sai ya manta, amma ba Mu sami niyyar saɓa umarni tare da shi ba.

وَلَقَدْ عَهِدْنَآ اِلٰٓى اٰدَمَ مِنْ قَبْلُ فَنَسِيَ
وَلَمْ نَجِدْ لَهٗ عَزْمًا ﴿١١٦﴾ ع ٦/١١ ١٥

**R.7**

**117.** Kuma tuna lokacin da Muka ce wa mala'iku, 'Ku miƙa wuya ga Adamu, sai suka miƙa wuya, amma Iblis ya ƙi.'

وَاِذْ قُلْنَا لِلْمَلٰٓئِكَةِ اسْجُدُوْا لِاٰدَمَ فَسَجَدُوْٓا
اِلَّآ اِبْلِيْسَ ۚ اَبٰى ﴿١١٧﴾

**118.** Sai Muka ce, 'Ya kai Adamu haƙiƙa, wannan maƙiyinka ne, kai da matarka, to, kada ya fitar da ku daga cikin Lambu, sai ka yi baƙin ciki.'

فَقُلْنَا يٰٓاٰدَمُ اِنَّ هٰذَا عَدُوٌّ لَّكَ وَ
لِزَوْجِكَ فَلَا يُخْرِجَنَّكُمَا مِنَ الْجَنَّةِ
فَتَشْقٰى ﴿١١٨﴾

**119.** An hukumta maka ba za ka ji yunwa ba, kuma ba za ka yi tsiraici ba a cikin sa.

اِنَّ لَكَ اَلَّا تَجُوْعَ فِيْهَا وَلَا تَعْرٰى ﴿١١٩﴾

**120.** Kuma ba za ka ji ƙishi ba, kuma zafin rana ba zai dame ka ba.

وَاَنَّكَ لَا تَظْمَؤُا فِيْهَا وَلَا تَضْحٰى ﴿١٢٠﴾

**121.** Sai Shaiɗan ya yi masa muguwar raɗa, ya ce, 'Ya Adamu, in nuna maka itaciyar dauwama, da sarauta wadda ba ta lalacewa?'

فَوَسْوَسَ اِلَيْهِ الشَّيْطٰنُ قَالَ يٰٓاٰدَمُ هَلْ
اَدُلُّكَ عَلٰى شَجَرَةِ الْخُلْدِ وَمُلْكٍ لَّا يَبْلٰى ﴿١٢١﴾

**122.** Sai suka ci daga wannan itaciyar su biyu, sai kuwa tsiraicinsu ya bayyana gare su, suka riƙa karyo ganyen Lambu suna rufe kansu.

فَاَكَلَا مِنْهَا فَبَدَتْ لَهُمَا سَوْاٰتُهُمَا وَ
طَفِقَا يَخْصِفٰنِ عَلَيْهِمَا مِنْ وَّرَقِ الْجَنَّةِ ۫
وَعَصٰٓى اٰدَمُ رَبَّهٗ فَغَوٰى ﴿١٢٢﴾

Adamu bai bi umarnin Ubangijinsa ba, sai rayuwarsa ta zama abin takaici.

**123.** Daga nan Ubangijinsa ya zaɓe shi, kuma Ya yafe masa, kuma Ya shirye shi.

ثُمَّ اجْتَبٰهُ رَبُّهٗ فَتَابَ عَلَيْهِ وَهَدٰى ﴿١٢٣﴾

**124.** Allah ya ce, 'Duk ku (ayarin) biyun ku tafi daga nan, sashinku zai zama maƙiyin sashi. Kuma idan shiriya ta zo maku daga wajeNa, duk wanda ya bi shiriyaTa ba zai ɓata ba, kuma ba zai yi baƙin ciki ba.'

قَالَ اهْبِطَا مِنْهَا جَمِيْعًا بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۚ فَإِمَّا يَأْتِيَنَّكُمْ مِّنِّيْ هُدًى ۙ فَمَنِ اتَّبَعَ هُدَايَ فَلَا يَضِلُّ وَلَا يَشْقٰى ﴿١٢٤﴾

**125.** Wanda ya bijire wa ambatoNa kuwa, zai haɗu da rayuwa mai ƙunci, kuma a ranar Kiyama za Mu tashe shi makaho.

وَمَنْ اَعْرَضَ عَنْ ذِكْرِيْ فَإِنَّ لَهٗ مَعِيْشَةً ضَنْكًا وَّنَحْشُرُهٗ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ اَعْمٰى ﴿١٢٥﴾

**126.** Zai ce, 'Ubangiji, me ya sa Ka tashe ni makaho bayan kuwa da ina gani?'

قَالَ رَبِّ لِمَ حَشَرْتَنِيْٓ اَعْمٰى وَقَدْ كُنْتُ بَصِيْرًا ﴿١٢٦﴾

**127.** Ya ce, 'Haka AyoyinMu suka zo maka, sai ka manta da su, haka kai ma za a manta da kai a yau.'

قَالَ كَذٰلِكَ اَتَتْكَ اٰيٰتُنَا فَنَسِيْتَهَا ۚ وَكَذٰلِكَ الْيَوْمَ تُنْسٰى ﴿١٢٧﴾

**128.** Haka za Mu saka wa wanda ya keta haddi, kuma bai ba da gaskiya da Ayoyin Ubangijinsa ba, kuma azabar Lahira ta fi tsanani, kuma ta fi daɗewa.

وَكَذٰلِكَ نَجْزِيْ مَنْ اَسْرَفَ وَلَمْ يُؤْمِنْۢ بِاٰيٰتِ رَبِّهٖ ۗ وَلَعَذَابُ الْاٰخِرَةِ اَشَدُّ وَاَبْقٰى ﴿١٢٨﴾

**129.** Shin bai isa ya shirye su ba cewa Mun halakar da mutanen ƙarni–ƙarni a gabaninsu wanda su a yanzu suna yawo cikin mazaunensu.? Haƙiƙa, akwai Ayoyi a cikin wannan ga masu hankali.

اَفَلَمْ يَهْدِ لَهُمْ كَمْ اَهْلَكْنَا قَبْلَهُمْ مِّنَ الْقُرُوْنِ يَمْشُوْنَ فِيْ مَسٰكِنِهِمْ ۗ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّاُولِي النُّهٰى ﴿١٢٩﴾ ع ٧ ١٣ ١٦

**R.8**

**130.** Kuma ba don kalma daga Ubangijinka da ta rigaya ba, kuma da lokaci ƙayyadadde, yi musu azaba sai ya zama wajibi (nan take).

وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِنْ رَّبِّكَ لَكَانَ لِزَامًا وَّاَجَلٌ مُّسَمًّى ﴿١٣٠﴾

**131.** To, yi haƙuri game da abin da suke faɗa, kuma ka tsarkake Ubangijinka da yabonSa, kafin hudowar rana, da gabanin faɗuwarta, haka cikin wasu sa’o’i na dare, ka tsarkake Shi, kuma da dukkanin sassan lokacin rana, don ka sami farin ciki na gaske.

فَاصْبِرْ عَلٰى مَا يَقُوْلُوْنَ وَ سَبِّحْ بِحَمْدِ
رَبِّكَ قَبْلَ طُلُوْعِ الشَّمْسِ وَ قَبْلَ
غُرُوْبِهَا ۚ وَ مِنْ اٰنَآئِ الَّيْلِ فَسَبِّحْ وَ
اَطْرَافَ النَّهَارِ لَعَلَّكَ تَرْضٰى ﴿١٣١﴾

**132.** Kuma kada ka miƙa idanuwanka zuwa jin daɗin da Muka ba wasu dangogi daga cikinsu, ƙyalƙyalin rayuwar duniya ne, don Mu jarrabe su da shi. Arziƙin Ubangijinka shi ya fi alheri, kuma da ɗorewa.

وَ لَا تَمُدَّنَّ عَيْنَيْكَ اِلٰى مَا مَتَّعْنَا بِهٖۤ
اَزْوَاجًا مِّنْهُمْ زَهْرَةَ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۙ۬
لِنَفْتِنَهُمْ فِيْهِ ؕ وَ رِزْقُ رَبِّكَ خَيْرٌ وَّ
اَبْقٰى ﴿١٣٢﴾

**133.** Kuma ka riƙa horon mutanenka da Salla, kuma ka jure a kan yinta. Ba Ma roƙonka arziƙi, Mu ne ke arzuta ka. Kuma ƙarshe nagari yana ga ma’abuta tsoron Allah.

وَاْمُرْ اَهْلَكَ بِالصَّلٰوةِ وَاصْطَبِرْ عَلَيْهَا ؕ لَا
نَسْـَٔلُكَ رِزْقًا ؕ نَحْنُ نَرْزُقُكَ ؕ وَالْعَاقِبَةُ
لِلتَّقْوٰى ﴿١٣٣﴾

**134.** Kuma sun ce, ‘Don me bai kawo mana Aya ba, daga Ubangijinsa?’ Shin hujjar da ke cikin Litattafai na farko ba ta zo masu ba?’

وَ قَالُوْا لَوْ لَا يَاْتِيْنَا بِاٰيَةٍ مِّنْ رَّبِّهٖ ؕ
اَوَ لَمْ تَاْتِهِمْ بَيِّنَةُ مَا فِى الصُّحُفِ
الْاُوْلٰى ﴿١٣٤﴾

**135.** Kuma in da Mun halakar da su da azaba kafin zuwan Manzo, cewa za su yi, ‘Ubangijinmu, don me ba Ka aiko Manzo gare mu ba, don mu bi AyoyinKa, kafin mu ƙasƙanta kuma mu kunyata?’

وَلَوْ اَنَّاۤ اَهْلَكْنٰهُمْ بِعَذَابٍ مِّنْ قَبْلِهٖ
لَقَالُوْا رَبَّنَا لَوْ لَاۤ اَرْسَلْتَ اِلَيْنَا رَسُوْلًا
فَنَتَّبِعَ اٰيٰتِكَ مِنْ قَبْلِ اَنْ نَّذِلَّ وَ
نَخْزٰى ﴿١٣٥﴾

**136.** Ce, ‘Kowa jira yake, to, ku jira. Da sannu za ku san waɗanda ke bin tafarki madaidaici, kuma waɗanda ke bin shiriya.’

قُلْ كُلٌّ مُّتَرَبِّصٌ فَتَرَبَّصُوْا ۚ فَسَتَعْلَمُوْنَ
مَنْ اَصْحٰبُ الصِّرَاطِ السَّوِيِّ وَ مَنِ
اهْتَدٰى ﴿١٣٦﴾ ع ٨ ١٧



رکوعاتها ٧ — سُورَةُ الأَنبِيَاءِ مَكِّيَّةٌ ٢١ — أياتها ١١٣



## SŪRATUL ANBIYĀ'

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 113)*

### JUZU'I NA 17

الجزء ١٧

| | |
|---|---|
| **1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai. | بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ① |
| **2.** Mutane, hisabinsu ya kusato, amma suna ƙara bijirewa cikin rafkana. | اقْتَرَبَ لِلنَّاسِ حِسَابُهُمْ وَهُمْ فِي غَفْلَةٍ مُّعْرِضُونَ ② |
| **3.** Sabuwar tunatarwa daga Ubangijinsu ba ta zo masu, sai sun saurare ta suna mai da ita abin wasa. | مَا يَأْتِيهِم مِّن ذِكْرٍ مِّن رَّبِّهِم مُّحْدَثٍ إِلَّا اسْتَمَعُوهُ وَهُمْ يَلْعَبُونَ ③ |
| **4.** Kuma zukatansu na cike da mantuwa. Kuma masu laifi suna ganawa a ɓoye, su ce, 'Shin wannan ba mutum ne kamarku ba? Kwa yarda da sihiri alhali kuna gani?' | لَاهِيَةً قُلُوبُهُمْ ۗ وَأَسَرُّوا النَّجْوَى الَّذِينَ ظَلَمُوا هَلْ هَٰذَا إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ ۖ أَفَتَأْتُونَ السِّحْرَ وَأَنتُمْ تُبْصِرُونَ ④ |
| **5.** (Manzo) ya ce, 'Ubangijina ya san abin da ake faɗa a cikin sama da ƙasa, kuma Shi ne Mai ji, Masani.' | قَالَ رَبِّي يَعْلَمُ الْقَوْلَ فِي السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ ۖ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ⑤ |
| **6.** Af, sun ce, 'Wannan mafarki ne marasa kan gado, a'a, ƙagarsa ya yi, a'a, mawaƙi ne shi. To, ya kawo mana Aya kamar yadda aka aiko Manzanni na farko'. | بَلْ قَالُوا أَضْغَاثُ أَحْلَامٍ بَلِ افْتَرَاهُ بَلْ هُوَ شَاعِرٌ فَلْيَأْتِنَا بِآيَةٍ كَمَا أُرْسِلَ الْأَوَّلُونَ ⑥ |
| **7.** Duk wani gari da Muka halakar da shi a gabaninsu bai ba da gaskiya ba, to su za su ba da gaskiya ne? | مَا آمَنَتْ قَبْلَهُم مِّن قَرْيَةٍ أَهْلَكْنَاهَا ۖ أَفَهُمْ يُؤْمِنُونَ ⑦ |
| **8.** A gabaninka kuma ba mu aiko wani ba, face mazaje, waɗanda Muka yi wahayi zuwa gare su. To, ku tambayi ma'abuta Tunatarwa idan ba ku sani ba. | وَمَا أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ إِلَّا رِجَالًا نُّوحِي إِلَيْهِمْ ۖ فَاسْأَلُوا أَهْلَ الذِّكْرِ إِن كُنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ⑧ |

**9.** Kuma ba mu yi su da wani irin jikin da ba sa cin abinci ba, kuma ba za su rayu har abada ba (a duniya).

وَمَا جَعَلْنٰهُمْ جَسَدًا لَّا يَأْكُلُوْنَ الطَّعَامَ وَمَا كَانُوْا خٰلِدِيْنَ ٩

**10.** Kuma mun cika alƙawarin da Muka yi masu, kuma Mun tserar da su, kuma da waɗanda Muka so, kuma Mun halakar da maɓarnata.

ثُمَّ صَدَقْنٰهُمُ الْوَعْدَ فَاَنْجَيْنٰهُمْ وَمَنْ نَّشَآءُ وَاَهْلَكْنَا الْمُسْرِفِيْنَ ١٠

**11.** Haƙiƙa, Mun saukar da Littafi gareku, wanda girmanku ke cikinsa. Ba kwa hankalta?

لَقَدْ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكُمْ كِتٰبًا فِيْهِ ذِكْرُكُمْ ؕ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ١١

**R.2**

**12.** Gari nawa Muka rusa, wanda ya yi laifi kuma Muka tashi wasu mutane a bayansa.

وَكَمْ قَصَمْنَا مِنْ قَرْيَةٍ كَانَتْ ظَالِمَةً وَّاَنْشَاْنَا بَعْدَهَا قَوْمًا اٰخَرِيْنَ ١٢

**13.** Yayin da suka ji alamar zuwan azabarMu, sai ga su suna gujewa daga gare ta.

فَلَمَّآ اَحَسُّوْا بَاْسَنَآ اِذَا هُمْ مِّنْهَا يَرْكُضُوْنَ ١٣

**14.** Kada ku gudu, ku koma zuwa ga jin daɗin da kuke yi, kuma ku koma gidajenku, ko za a riƙa tambayarku.

لَا تَرْكُضُوْا وَارْجِعُوْٓا اِلٰى مَآ اُتْرِفْتُمْ فِيْهِ وَمَسٰكِنِكُمْ لَعَلَّكُمْ تُسْئَلُوْنَ ١٤

**15.** Suka ce, 'Kaiconmu, haƙiƙa, mu masu laifi ne.'

قَالُوْا يٰوَيْلَنَآ اِنَّا كُنَّا ظٰلِمِيْنَ ١٥

**16.** Haka suka riƙa yin kuka, har Muka mai da su kamar gonar da aka girbe.

فَمَا زَالَتْ تِّلْكَ دَعْوٰىهُمْ حَتّٰى جَعَلْنٰهُمْ حَصِيْدًا خٰمِدِيْنَ ١٦

**17.** Ba Mu halicci sama da ƙasa da abin da ke tsakaninsu don wasa ba.

وَمَا خَلَقْنَا السَّمَآءَ وَالْاَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لٰعِبِيْنَ ١٧

**18.** Da Muna nufin yin wasa, sai Mu yi shi da abin da yake wajenMu, in har ma za Mu yi.

لَوْ اَرَدْنَآ اَنْ نَّتَّخِذَ لَهْوًا لَّاتَّخَذْنٰهُ مِنْ لَّدُنَّآ ۖ اِنْ كُنَّا فٰعِلِيْنَ ١٨

**19.** A'a, Muna jefa gaskiya ne a kan ƙarya, sai ta rusa ta, sai kuwa ta gushe, kuma kaiconku game da abin da kuke danganawa Allah.

بَلْ نَقْذِفُ بِالْحَقِّ عَلَى الْبَاطِلِ فَيَدْمَغُهٗ فَاِذَا هُوَ زَاهِقٌ ؕ وَلَكُمُ الْوَيْلُ مِمَّا تَصِفُوْنَ ١٩

**20.** Dukkan waɗanda ke cikin sammai da ƙasa Nasa ne, kuma waɗanda ke kusa da Shi, ba sa girman kai game da bauta maSa, kuma ba sa gajiya.

وَلَهُۥ مَن فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ وَمَنْ عِندَهُۥ لَا يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِهِۦ وَلَا يَسْتَحْسِرُونَ ٢٠

**21.** Suna tsarkake Shi dare da rana, ba sa yankewa.

يُسَبِّحُونَ ٱلَّيْلَ وَٱلنَّهَارَ لَا يَفْتُرُونَ ٢١

**22.** Shin sun riƙi iyayengiji ne a ƙasa da suke tashin mamaci?

أَمِ ٱتَّخَذُوٓا۟ ءَالِهَةً مِّنَ ٱلْأَرْضِ هُمْ يُنشِرُونَ ٢٢

**23.** Idan akwai iyayengiji cikin sammai da ƙasa maimakon Allah, sai duk su taɓarɓare. Tsarki ya tabbata ga Allah, Ubangijin Al'arshi, daga abin da suke dangana maSa.

لَوْ كَانَ فِيهِمَآ ءَالِهَةٌ إِلَّا ٱللَّهُ لَفَسَدَتَا ۚ فَسُبْحَٰنَ ٱللَّهِ رَبِّ ٱلْعَرْشِ عَمَّا يَصِفُونَ ٢٣

**24.** Ba a tambayarSa game da abin da yake aikatawa, su ake tambaya.

لَا يُسْـَٔلُ عَمَّا يَفْعَلُ وَهُمْ يُسْـَٔلُونَ ٢٤

**25.** Ko sun riƙe iyayengiji ne banda Shi? Ce, 'Ku kawo hujjarku. Wannan Kur'ani shi ne girman waɗanda ke tare da ni, kuma shi ne girman waɗanda suka gabace ni. Haƙiƙa, mafi yawansu ba su san gaskiya ba, don haka suke bijirewa.'

أَمِ ٱتَّخَذُوا۟ مِن دُونِهِۦٓ ءَالِهَةً ۖ قُلْ هَاتُوا۟ بُرْهَٰنَكُمْ ۖ هَٰذَا ذِكْرُ مَن مَّعِىَ وَذِكْرُ مَن قَبْلِى ۗ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٱلْحَقَّ ۖ فَهُم مُّعْرِضُونَ ٢٥

**26.** Ba mu aiko Manzo ba a gabaninka, sai Mun yi masa wahayi cewa, 'Babu wani ubangiji sai Ni, to, ku bauta Mini (Ni kaɗai).'

وَمَآ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ مِن رَّسُولٍ إِلَّا نُوحِىٓ إِلَيْهِ أَنَّهُۥ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعْبُدُونِ ٢٦

**27.** Kuma sun ce, 'Allah Mai rahama ya riƙi ɗa.' Tsarki ya tabbata gare Shi. A'a, su bayi ne waɗanda aka girmama.

وَقَالُوا۟ ٱتَّخَذَ ٱلرَّحْمَٰنُ وَلَدًا ۗ سُبْحَٰنَهُۥ ۚ بَلْ عِبَادٌ مُّكْرَمُونَ ٢٧

**28.** Ba sa riga Shi yin magana, kuma suna aiki a kan umarninSa.

لَا يَسْبِقُونَهُۥ بِٱلْقَوْلِ وَهُم بِأَمْرِهِۦ يَعْمَلُونَ ٢٨

**29.** Ya san abin da ke gabaninsu da abin da ke bayansu, kuma ba sa yin ceto sai ga wanda Ya yarje wa, kuma suna makerketa saboda tsoronSa.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يَشْفَعُونَ إِلَّا لِمَنِ ٱرْتَضَىٰ وَهُم مِّنْ خَشْيَتِهِۦ مُشْفِقُونَ ٢٩

**30.** A cikinsu duk wanda ya ce, 'Ni ma ubangiji ne bayanSa', za mu saka masa da Jahannama. Haka muke saka wa masu laifi.

وَمَنْ يَّقُلْ مِنْهُمْ اِنِّيْٓ اِلٰهٌ مِّنْ دُوْنِهٖ فَذٰلِكَ نَجْزِيْهِ جَهَنَّمَ ؕ كَذٰلِكَ نَجْزِى الظّٰلِمِيْنَ ﴿٣٠﴾ ع ١٩/٢

**R.3**

**31.** Shin kafirai ba su gani ba cewa, sammai da ƙasa sun kasance a ƙulle, amma Muka buɗe su? Kuma Mun yi kowane abu mai rai daga ruwa. Shin ba za su ba da gaskiya ba?

اَوَلَمْ يَرَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اَنَّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ كَانَتَا رَتْقًا فَفَتَقْنٰهُمَا ؕ وَجَعَلْنَا مِنَ الْمَآءِ كُلَّ شَيْءٍ حَيٍّ ؕ اَفَلَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٣١﴾

**32.** Kuma Mun saka tsaunuka a cikin ƙasa, don kada ta girgiza da su, kuma Mun saka manyan hanyoyi a cikinta don su samu kyakkyawan jagora.

وَجَعَلْنَا فِى الْاَرْضِ رَوَاسِيَ اَنْ تَمِيْدَ بِهِمْ ۪ وَجَعَلْنَا فِيْهَا فِجَاجًا سُبُلًا لَّعَلَّهُمْ يَهْتَدُوْنَ ﴿٣٢﴾

**33.** Kuma Mun yi sama ta zama rufi da aka kakkare sosai, amma suna bijirewa Ayoyin da ke cikinta.

وَجَعَلْنَا السَّمَآءَ سَقْفًا مَّحْفُوْظًا ۚۖ وَهُمْ عَنْ اٰيٰتِهَا مُعْرِضُوْنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Kuma Shi ne ya halicci lokacin dare da na rana, kuma da rana da wata, kowane yana tafiya bisa tafarkinsa.

وَهُوَ الَّذِيْ خَلَقَ الَّيْلَ وَالنَّهَارَ وَالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ ؕ كُلٌّ فِيْ فَلَكٍ يَّسْبَحُوْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** Kuma ba Mu ƙaddara wa wani mutum dauwama ba a gabaninka. To idan ka mutu, su dauwama za su yi?

وَمَا جَعَلْنَا لِبَشَرٍ مِّنْ قَبْلِكَ الْخُلْدَ ؕ اَفَا۟ئِنْ مِّتَّ فَهُمُ الْخٰلِدُوْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** Dukkan mai rai zai ɗanɗani mutuwa, kuma Muna jarrabar ku da abin ƙi kuma da abin so, don Mu gwada ku, kuma za a mai da ku zuwa gare Mu.

كُلُّ نَفْسٍ ذَآئِقَةُ الْمَوْتِ ؕ وَنَبْلُوْكُمْ بِالشَّرِّ وَالْخَيْرِ فِتْنَةً ؕ وَاِلَيْنَا تُرْجَعُوْنَ ﴿٣٦﴾

**37.** Idan kafirai suka ganka, suna yi maka izgili kawai, suna cewa, 'Wannan ɗin ne ke aibata gumakanku?' Alhali su ne suke musunta ambaton Ubangiji Mai rahama.

وَاِذَا رَاٰكَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِنْ يَّتَّخِذُوْنَكَ اِلَّا هُزُوًا ؕ اَهٰذَا الَّذِيْ يَذْكُرُ اٰلِهَتَكُمْ ۚ وَهُمْ بِذِكْرِ الرَّحْمٰنِ هُمْ كٰفِرُوْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** An halicci mutum mai garaje. Haƙiƙa, Zan nuna maku AyoyiNa, amma kada ku yi Mini garaje.

خُلِقَ الْاِنْسَانُ مِنْ عَجَلٍ ؕ سَاُورِيْكُمْ اٰيٰتِيْ فَلَا تَسْتَعْجِلُوْنِ ﴿٣٨﴾

**39.** Kuma suna cewa, 'Yaushe wannan alƙawarin zai cika, idan ku masu gaskiya ne?'

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِن كُنتُمْ
صَادِقِينَ ٣٩

**40.** Ina ma kafirai sun san lokacin da ba za su iya kare Wuta daga fuskokinsu ba, ko daga bayansu, kuma ba za a taimake su ba.

لَوْ يَعْلَمُ الَّذِينَ كَفَرُوا حِينَ لَا
يَكُفُّونَ عَن وُجُوهِهِمُ النَّارَ وَلَا
عَن ظُهُورِهِمْ وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ٤٠

**41.** A'a, sai dai ta zo musu ba da saninsu ba, kuma ta ɗimauta su, kuma ba za su iya juyar da ita ba, kuma ba za a ɗan saurara musu ba.

بَلْ تَأْتِيهِم بَغْتَةً فَتَبْهَتُهُمْ فَلَا
يَسْتَطِيعُونَ رَدَّهَا وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ٤١

**42.** Haƙiƙa, an yi wa Manzanni gabaninka izgili, amma waɗanda su ka yi izgilin, abin da suka yi izgili game da shi ya zagaye su.

وَلَقَدِ اسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن قَبْلِكَ
فَحَاقَ بِالَّذِينَ سَخِرُوا مِنْهُم مَّا
ع ٣ ٤٢ ٣ كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ٤٢

**R.4**

**43.** Ce, 'Wane ne ke kiyaye ku cikin dare da rana, banda Ubangiji Mai rahama?' Duk da haka suna juya baya game da ambaton Ubangijinsu.

قُلْ مَن يَكْلَؤُكُم بِاللَّيْلِ وَالنَّهَارِ
مِنَ الرَّحْمَٰنِ ۗ بَلْ هُمْ عَن ذِكْرِ
رَبِّهِم مُّعْرِضُونَ ٤٣

**44.** Shin suna da iyayengiji ne da za su kare su daga gare Mu? Ba sa iya taimakon kansu, kuma ba za a ɗauke su abokai ba, daga gare Mu.

أَمْ لَهُمْ آلِهَةٌ تَمْنَعُهُم مِّن دُونِنَا ۚ
لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَ أَنفُسِهِمْ وَلَا هُم
مِّنَّا يُصْحَبُونَ ٤٤

**45.** A'a, Mun jiyar da waɗannan mutane ne daɗi, su da iyayensu, har rayuwa ta yi masu tsawo. Shin, ba sa gani Muna zuwa kan ƙasa, Muna rarrage ta daga sassanta? Kuma su ne (suke ganin) za su yi rinjaye?

بَلْ مَتَّعْنَا هَٰؤُلَاءِ وَآبَاءَهُمْ
حَتَّىٰ طَالَ عَلَيْهِمُ الْعُمُرُ ۗ أَفَلَا
يَرَوْنَ أَنَّا نَأْتِي الْأَرْضَ نَنقُصُهَا مِنْ
أَطْرَافِهَا ۚ أَفَهُمُ الْغَالِبُونَ ٤٥

**46.** Ce, 'Ina yi muku gargaɗi ne da wahayi'. Amma kurame ba sa jin kira, idan aka gargaɗe su.

قُلْ إِنَّمَا أُنذِرُكُم بِالْوَحْيِ ۚ وَلَا
يَسْمَعُ الصُّمُّ الدُّعَاءَ إِذَا مَا
يُنذَرُونَ ٤٦

**47.** Kuma idan tartsatsin azabar Ubangijinka ya same su, za su riƙa cewa, 'Kaiconmu, mun kasance masu laifi'.

وَلَئِن مَّسَّتْهُمْ نَفْحَةٌ مِّنْ عَذَابِ
رَبِّكَ لَيَقُولُنَّ يَا وَيْلَنَا إِنَّا كُنَّا
ظَالِمِينَ ٤٧

**48.** Za mu kafa ma'aunan aiki bisa adalci a ranar Kiyama. Ba'a cuci mai rai komai ba. Ko ya zama daidai nauyin ƙwayar zarra, za Mu kawo shi. Mu, mun isa ƙwararrun masu ƙididdiga.

وَ نَضَعُ الْمَوَازِيْنَ الْقِسْطَ لِيَوْمِ
الْقِيٰمَةِ فَلَا تُظْلَمُ نَفْسٌ شَيْـًٔا ؕ وَاِنْ كَانَ
مِثْقَالَ حَبَّةٍ مِّنْ خَرْدَلٍ اَتَيْنَا بِهَا ؕ وَ
كَفٰى بِنَا حٰسِبِيْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Kuma haƙiƙa Mun ba Musa da Haruna Rarrabewa da haske da tunatarwa ga masu tsoron Allah.

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسٰى وَهٰرُوْنَ الْفُرْقَانَ
وَضِيَآءً وَّذِكْرًا لِّلْمُتَّقِيْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Waɗanda ke jin tsoron Ubangijinsu a ɓoye, kuma suna juyayin zuwan Sa'a (Lokacin sakamako).

الَّذِيْنَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ بِالْغَيْبِ وَ
هُمْ مِّنَ السَّاعَةِ مُشْفِقُوْنَ ﴿٥٠﴾

**51.** Kuma wannan Kur'ani tunatarwa ce mai albarka, da Muka saukar da shi. Shin ku masu ƙin yarda da shi ne?

وَهٰذَا ذِكْرٌ مُّبٰرَكٌ اَنْزَلْنٰهُ ؕ اَفَاَنْتُمْ
لَهٗ مُنْكِرُوْنَ ﴿٥١﴾ ع

**R.5**

**52.** Kuma Mun ba Ibrahima shiriya tasa kafin wannan, kuma Mun san shi sosai.

وَلَقَدْ اٰتَيْنَآ اِبْرٰهِيْمَ رُشْدَهٗ مِنْ
قَبْلُ وَكُنَّا بِهٖ عٰلِمِيْنَ ﴿٥٢﴾

**53.** Yayin da ya ce wa babansa da mutanensa, 'Mene ne waɗannan gumaka da kuka dukufa a kan bauta musu?'

اِذْ قَالَ لِاَبِيْهِ وَقَوْمِهٖ مَا هٰذِهِ
التَّمَاثِيْلُ الَّتِيْٓ اَنْتُمْ لَهَا
عٰكِفُوْنَ ﴿٥٣﴾

**54.** Suka ce, 'Mun tarar da iyayenmu suna bauta musu'.

قَالُوْا وَجَدْنَآ اٰبَآءَنَا لَهَا عٰبِدِيْنَ ﴿٥٤﴾

**55.** Ya ce, 'Lallai ku da iyayenku kun kasance cikin ɓata mabayyaniya.'

قَالَ لَقَدْ كُنْتُمْ اَنْتُمْ وَاٰبَآؤُكُمْ
فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٥٥﴾

**56.** Suka ce, 'Shin gaskiya ka zo mana da ita, ko kana cikin masu wasa ne?'

قَالُوْٓا اَجِئْتَنَا بِالْحَقِّ اَمْ اَنْتَ مِنَ
اللّٰعِبِيْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** Ya ce, 'A'a, Ubangijinku Shi ne Ubangijin sammai da ƙasa, Wanda ya halicce su, kuma ni ina daga cikin masu ba da shaida a kan haka.'

قَالَ بَلْ رَّبُّكُمْ رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَ
الْاَرْضِ الَّذِيْ فَطَرَهُنَّ ۖ وَاَنَا عَلٰى
ذٰلِكُمْ مِّنَ الشّٰهِدِيْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** 'Kuma na rantse da Allah, zan yi wa gumakanku makirci, bayan kun juya baya.'

وَتَاللَّهِ لَأَكِيدَنَّ أَصْنَامَكُم
بَعْدَ أَن تُوَلُّوا مُدْبِرِينَ ٥٨

**59.** Sai ya kakkarya su raga-raga, sai babbansu kaɗai, don su dawo wajensa.

فَجَعَلَهُمْ جُذَاذًا إِلَّا كَبِيرًا لَّهُمْ
لَعَلَّهُمْ إِلَيْهِ يَرْجِعُونَ ٥٩

**60.** Suka ce, 'Wane ne ya yi wannan aiki ga iyayengijinmu? Lallai yana daga cikin masu laifi.'

قَالُوا مَن فَعَلَ هَٰذَا بِآلِهَتِنَا إِنَّهُ
لَمِنَ الظَّالِمِينَ ٦٠

**61.** Waɗansu suka ce, 'Mun ji wani saurayi yana aibata su, ana ce da shi Ibrahima'.

قَالُوا سَمِعْنَا فَتًى يَذْكُرُهُمْ يُقَالُ
لَهُ إِبْرَاهِيمُ ٦١

**62.** Suka ce, 'Ku kawo shi a gaban idon mutane, don su shaida.'

قَالُوا فَأْتُوا بِهِ عَلَىٰ أَعْيُنِ النَّاسِ
لَعَلَّهُمْ يَشْهَدُونَ ٦٢

**63.** Suka ce, 'Shin kai ne ka yi wannan aiki ga iyayengijinmu, ya kai Ibrahima?'.

قَالُوا أَأَنتَ فَعَلْتَ هَٰذَا بِآلِهَتِنَا
يَا إِبْرَاهِيمُ ٦٣

**64.** Ya ce, 'A'a, lallai wani ne ya aikata. Ai ga shugabansu nan amma ku tambaye su idan suna magana.'

قَالَ بَلْ فَعَلَهُ كَبِيرُهُمْ هَٰذَا
فَاسْأَلُوهُمْ إِن كَانُوا يَنطِقُونَ ٦٤

**65.** Sai suka juya ga junansu, suka ce ku dai, ku ne masu kuskure.'

فَرَجَعُوا إِلَىٰ أَنفُسِهِمْ فَقَالُوا إِنَّكُمْ
أَنتُمُ الظَّالِمُونَ ٦٥

**66.** Daga nan suka sunkuyar da kansu (don kunya) suka ce, 'Ai kana sane cewa waɗannan ba sa magana.'

ثُمَّ نُكِسُوا عَلَىٰ رُءُوسِهِمْ لَقَدْ
عَلِمْتَ مَا هَٰؤُلَاءِ يَنطِقُونَ ٦٦

**67.** Ya ce, 'Kwa riƙa bauta wa abin da ba zai amfana muku komai ba, kuma ba zai cuce ku ba, maimakon Allah?'

قَالَ أَفَتَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَا
يَنفَعُكُمْ شَيْئًا وَلَا يَضُرُّكُمْ ٦٧

**68.** Allah - wadaranku da abin da kuke bautawa maimakon Allah. Ba kwa fahimta ne?

أُفٍّ لَّكُمْ وَلِمَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ
اللَّهِ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ٦٨

**69.** Suka ce, 'Ku ƙona shi, don ku taimaki gumakanku, idan za ku yi wani abu.'

قَالُوا حَرِّقُوهُ وَانصُرُوا آلِهَتَكُمْ
إِن كُنتُمْ فَاعِلِينَ ٦٩

**70.** Muka ce, 'Ya ke wuta, ki zamo sanyi da aminci ga Ibrahima.'

قُلْنَا يٰنَارُ كُوْنِيْ بَرْدًا وَّسَلٰمًا عَلٰٓى
اِبْرٰهِيْمَ ۙ﴿۷۰﴾

**71.** Kuma sun nufi yi masa makirci, sai Muka sa suka zama taɓaɓɓu.

وَاَرَادُوْا بِهٖ كَيْدًا فَجَعَلْنٰهُمُ
الْاَخْسَرِيْنَ ۚ﴿۷۱﴾

**72.** Kuma Muka tserar da shi, shi da Luɗu, zuwa ƙasar da Muka albarkace ta don mutane.

وَنَجَّيْنٰهُ وَلُوْطًا اِلَى الْاَرْضِ الَّتِيْ
بٰرَكْنَا فِيْهَا لِلْعٰلَمِيْنَ ﴿۷۲﴾

**73.** Kuma Muka ba shi Is'haƙa, kuma da Yaƙuba, jikansa, kuma dukkansu Mun yi su mutanen kirki.

وَوَهَبْنَا لَهٗۤ اِسْحٰقَ ؕ وَيَعْقُوْبَ
نَافِلَةً ؕ وَكُلًّا جَعَلْنَا صٰلِحِيْنَ ﴿۷۳﴾

**74.** Kuma mun naɗa su shuwagabanni, suna shiryarwa bisa umarninMu, kuma Mun aiko masu umarnin yin ayyuka nagari, da tsai da Sallah da ba da zakka, kuma sun kasance masu bauta gare Mu.

وَجَعَلْنٰهُمْ اَئِمَّةً يَّهْدُوْنَ بِاَمْرِنَا
وَاَوْحَيْنَاۤ اِلَيْهِمْ فِعْلَ الْخَيْرٰتِ وَ
اِقَامَ الصَّلٰوةِ وَاِيْتَآءَ الزَّكٰوةِ ۚ وَ
كَانُوْا لَنَا عٰبِدِيْنَ ۙۚ﴿۷۴﴾

**75.** Luɗu kuwa Mun bashi hikima da sani, kuma Mun tserar da shi daga gari wanda mutanensa ke aikata munanan ayyuka. Su sun kasance miyagun mutane ne fasiƙai.

وَلُوْطًا اٰتَيْنٰهُ حُكْمًا وَّعِلْمًا وَّنَجَّيْنٰهُ
مِنَ الْقَرْيَةِ الَّتِيْ كَانَتْ تَّعْمَلُ
الْخَبٰٓئِثَ ؕ اِنَّهُمْ كَانُوْا قَوْمَ سَوْءٍ
فٰسِقِيْنَ ۙ﴿۷۵﴾

**76.** Kuma Mun shigar da shi cikin rahamarMu; haƙiƙa, shi yana daga cikin mutanen kirki.

وَاَدْخَلْنٰهُ فِيْ رَحْمَتِنَا ؕ اِنَّهٗ مِنَ
الصّٰلِحِيْنَ ﴿۷۶﴾ ع

**R.6**

**77.** Kuma (tuna) Nuhu, yayin da ya kira Mu da can, sai Muka karɓa masa, kuma Muka tserar da shi da iyalansa daga babban baƙin ciki.

وَنُوْحًا اِذْ نَادٰى مِنْ قَبْلُ فَاسْتَجَبْنَا
لَهٗ فَنَجَّيْنٰهُ وَاَهْلَهٗ مِنَ الْكَرْبِ
الْعَظِيْمِ ۚ﴿۷۷﴾

**78.** Kuma Muka taimake shi kan mutanen da suka ƙaryata AyoyinMu. Su sun kasance miyagun mutane ne, sai Muka nitsar da su gaba ɗaya.

وَنَصَرْنٰهُ مِنَ الْقَوْمِ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا
بِاٰيٰتِنَا ؕ اِنَّهُمْ كَانُوْا قَوْمَ سَوْءٍ
فَاَغْرَقْنٰهُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿۷۸﴾

**79.** Kuma (tuna) Da'uda da Sulaimana, yayin da suka yi hukunci kan amfanin

وَدَاوٗدَ وَسُلَيْمٰنَ اِذْ يَحْكُمٰنِ فِي

gona, lokacin da tumakan wasu mutane suka yi kiwon dare a cikinsa, kuma mu ne masu shaida game da hukuncinsu.

الْحَرْثِ إِذْ نَفَشَتْ فِيهِ غَنَمُ الْقَوْمِ
وَكُنَّا لِحُكْمِهِمْ شَاهِدِينَ ٧٩

**80.** Sai muka fahimtar da Sulaimana hukuncin, kuma dukkansu biyu Mun basu hikima da sani. Kuma mun hore tsaunuka ga Da'uda, suna tsarkake Mu tare da shi. Kuma Mu ne muka yi duk waɗannan abubuwa.

فَفَهَّمْنَاهَا سُلَيْمَانَ ۚ وَكُلًّا آتَيْنَا
حُكْمًا وَعِلْمًا ۚ وَسَخَّرْنَا مَعَ دَاوُودَ
الْجِبَالَ يُسَبِّحْنَ وَالطَّيْرَ ۚ وَكُنَّا
فَاعِلِينَ ٨٠

**81.** Kuma mun sanar da shi yadda ake yin sulke saboda ku, don ta kare ku wurin gwagwarmayar yaƙinku. Shin za ku gode?

وَعَلَّمْنَاهُ صَنْعَةَ لَبُوسٍ لَّكُمْ
لِتُحْصِنَكُم مِّن بَأْسِكُمْ ۖ فَهَلْ أَنتُمْ
شَاكِرُونَ ٨١

**82.** Kuma Mun hore wa Sulaiman iska mai ƙarfi, tana kaɗawa bisa umarninsa zuwa ƙasar da Muka yi albarka cikinta. Kuma Mu Masanan komai ne.

وَلِسُلَيْمَانَ الرِّيحَ عَاصِفَةً تَجْرِي
بِأَمْرِهِ إِلَى الْأَرْضِ الَّتِي بَارَكْنَا فِيهَا ۚ
وَكُنَّا بِكُلِّ شَيْءٍ عَالِمِينَ ٨٢

**83.** Kuma (Mun sarrafar masa) wasu shaiɗanu (ƙwararru) akwai masu yin ninƙaya cikin ruwa saboda shi, kuma suna yin wasu ayyukan banda wannan, kuma Mu ne muke kiyaye su.

وَمِنَ الشَّيَاطِينِ مَن يَغُوصُونَ لَهُ وَ
يَعْمَلُونَ عَمَلًا دُونَ ذَٰلِكَ ۖ وَكُنَّا لَهُمْ
حَافِظِينَ ٨٣

**84.** Kuma tuna Ayyuba, yayin da ya kira Ubangijinsa, ya ce, 'Ya Ubangijina, wahala ta same ni, kuma Kai ne mafi jin ƙan masu jin ƙai.'

وَأَيُّوبَ إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُ أَنِّي مَسَّنِيَ
الضُّرُّ وَأَنتَ أَرْحَمُ الرَّاحِمِينَ ٨٤

**85.** Sai Muka karɓa masa, kuma Muka yaye wahalar da ta same shi, kuma Mun dawo masa da iyalansa, da makamancinsu tare dasu, don jin ƙai daga gare Mu, kuma don tunatarwa ga masu ibada.

فَاسْتَجَبْنَا لَهُ فَكَشَفْنَا مَا بِهِ مِن
ضُرٍّ ۖ وَآتَيْنَاهُ أَهْلَهُ وَمِثْلَهُم مَّعَهُمْ
رَحْمَةً مِّنْ عِندِنَا وَذِكْرَىٰ لِلْعَابِدِينَ ٨٥

**86.** Kuma tuna Isma'ila da Idrisa da Zulkifli. Dukkansu suna cikin masu haƙuri.

وَإِسْمَاعِيلَ وَإِدْرِيسَ وَذَا الْكِفْلِ ۖ
كُلٌّ مِّنَ الصَّابِرِينَ ٨٦

**87.** Kuma Mun shigar da su cikin rahamarMu. Haƙiƙa, su suna cikin mutanen kirki.

وَأَدْخَلْنٰهُمْ فِي رَحْمَتِنَا ۖ إِنَّهُمْ مِّنَ
الصّٰلِحِيْنَ ﴿٨٧﴾

**88.** Kuma tuna Zunnuni, yayin da ya tafi cikin fushi (da mutanensa), kuma yana zaton ba za Mu sa shi cikin nadama ba. Sai ya yi kira cikin duhun baƙin ciki ya ce, 'Babu wani ubangiji sai Kai, Tsarki ya tabbata gare Ka. Ni na kasance daga cikin masu laifi.'

وَذَا النُّوْنِ إِذْ ذَّهَبَ مُغَاضِبًا فَظَنَّ
أَنْ لَّنْ نَّقْدِرَ عَلَيْهِ فَنَادٰى فِي
الظُّلُمٰتِ أَنْ لَّآ إِلٰهَ إِلَّآ أَنْتَ
سُبْحٰنَكَ ۖ إِنِّيْ كُنْتُ مِنَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٨٨﴾

**89.** Sai Muka karɓa masa, kuma Muka kuɓutar da shi daga baƙin ciki. Kuma haka Muke tserar da masu imani.

فَاسْتَجَبْنَا لَهٗ ۙ وَنَجَّيْنٰهُ مِنَ الْغَمِّ ۚ وَ
كَذٰلِكَ نُـۨجِي الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٨٩﴾

**90.** Kuma tuna Zakariyya, yayin da ya kira Ubangijinsa, ya ce, 'Ubangijina, kada Ka barni babu haifuwa, kuma Kai ne Fiyayyen masu gado'.

وَزَكَرِيَّآ إِذْ نَادٰى رَبَّهٗ رَبِّ لَا تَذَرْنِيْ
فَرْدًا وَّأَنْتَ خَيْرُ الْوٰرِثِيْنَ ﴿٩٠﴾

**91.** Sai Muka karɓi addu'arsa kuma Muka bashi (ɗa) Yahaya, kuma Muka warkar da matarsa. Sun riƙa gasa da juna wajen kyawawan ayyuka. Kuma suna kiranMu bisa fata ko tsoro, kuma suna ƙasƙantar da kansu gare Mu.

فَاسْتَجَبْنَا لَهٗ ۫ وَوَهَبْنَا لَهٗ يَحْيٰى
وَأَصْلَحْنَا لَهٗ زَوْجَهٗ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوْا
يُسٰرِعُوْنَ فِي الْخَيْرٰتِ وَيَدْعُوْنَنَا
رَغَبًا وَّرَهَبًا ۚ وَكَانُوْا لَنَا خٰشِعِيْنَ ﴿٩١﴾

**92.** Kuma da wadda ta kiyaye farjinta, sai Muka hura mata kalmarMu, kuma Muka mai da ita da ɗanta, aya ga mutane.

وَالَّتِيْٓ أَحْصَنَتْ فَرْجَهَا فَنَفَخْنَا
فِيْهَا مِنْ رُّوْحِنَا وَجَعَلْنٰهَا وَ
ابْنَهَآ اٰيَةً لِّلْعٰلَمِيْنَ ﴿٩٢﴾

**93.** Haƙiƙa, wannan al'ummar ku al'umma ɗaya ce, kuma Ni ne Ubangijinku, to ku bauta Mini.

إِنَّ هٰذِهٖٓ أُمَّتُكُمْ أُمَّةً وَّاحِدَةً ۖ وَّأَنَا
رَبُّكُمْ فَاعْبُدُوْنِ ﴿٩٣﴾

**94.** Amma sai suka rarraba tsakaninsu kan lamarinsu. Dukkansu kuwa gareMu za su dawo.

وَتَقَطَّعُوْٓا أَمْرَهُمْ بَيْنَهُمْ ۚ كُلٌّ
إِلَيْنَا رٰجِعُوْنَ ﴿٩٤﴾ ع

**R.7**

**95.** Saboda haka duk wanda ya yi ayyuka na gari, yana mumini, ba za a

فَمَنْ يَّعْمَلْ مِنَ الصّٰلِحٰتِ وَهُوَ

yi watsi da shi ba, kuma haƙiƙa za mu rubuta shi.

مُؤْمِنٌ فَلَا كُفْرَانَ لِسَعْيِهِۦ وَإِنَّا
لَهُۥ كَٰتِبُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Kuma an haramta wa Alƙaryar da muka halakar cewa ba za su dawo ba.

وَحَرَٰمٌ عَلَىٰ قَرْيَةٍ أَهْلَكْنَٰهَآ أَنَّهُمْ
لَا يَرْجِعُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** Ko da kuwa an sako Yajuju da Majuju suna gangarowa da sauri daga dukkan wani tudu.

حَتَّىٰٓ إِذَا فُتِحَتْ يَأْجُوجُ وَمَأْجُوجُ وَ
هُم مِّن كُلِّ حَدَبٍ يَنسِلُونَ ﴿٩٧﴾

**98.** Kuma wa'adin Allah ya kusato. Dubi idanuwan waɗanda suka kafirta sun yi zuru-zuru, (suna masu cewa) 'Kaiconmu, mun zama marasa kula, lallai mu masu laifi ne.'

وَٱقْتَرَبَ ٱلْوَعْدُ ٱلْحَقُّ فَإِذَا هِىَ
شَٰخِصَةٌ أَبْصَٰرُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟
يَٰوَيْلَنَا قَدْ كُنَّا فِى غَفْلَةٍ مِّنْ هَٰذَا
بَلْ كُنَّا ظَٰلِمِينَ ﴿٩٨﴾

**99.** (Za a ce musu) 'Haƙiƙa, ku da waɗanda kuke bautawa baicin Allah, makamashin Wuta ne. Gare ta duk za ku zo.'

إِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ
حَصَبُ جَهَنَّمَ أَنتُمْ لَهَا
وَٰرِدُونَ ﴿٩٩﴾

**100.** In da waɗannan abubuwan iyayengiji ne, ba za su gangara cikinta ba. To dukkansu cikinta za su dauwama.

لَوْ كَانَ هَٰٓؤُلَآءِ ءَالِهَةً مَّا وَرَدُوهَا
وَكُلٌّ فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿١٠٠﴾

**101.** Za su riƙa yin ruri a cikinta (banda rurin) kuma ba za su ji komai ba cikinta.

لَهُمْ فِيهَا زَفِيرٌ وَهُمْ فِيهَا لَا
يَسْمَعُونَ ﴿١٠١﴾

**102.** Amma waɗanda alƙawarinMu nagari ya rigaya gare su, za a nesanta su daga gare ta.

إِنَّ ٱلَّذِينَ سَبَقَتْ لَهُم مِّنَّا
ٱلْحُسْنَىٰٓ أُو۟لَٰٓئِكَ عَنْهَا مُبْعَدُونَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Ba za su ji motsinta ba, kuma za su zauna cikin halin da ransu ke buƙata.

لَا يَسْمَعُونَ حَسِيسَهَا وَهُمْ فِى مَا
ٱشْتَهَتْ أَنفُسُهُمْ خَٰلِدُونَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Babbar Firgita ba za ta baƙanta musu ba, kuma Mala'iku za su karɓe su, suna cewa, 'Wannan ce ranarku wadda aka yi maku alƙawari'.

لَا يَحْزُنُهُمُ ٱلْفَزَعُ ٱلْأَكْبَرُ وَ
تَتَلَقَّىٰهُمُ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ هَٰذَا يَوْمُكُمُ
ٱلَّذِى كُنتُمْ تُوعَدُونَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Ranar da za Mu naɗe sama kamar yadda marubuci ke naɗe takardu. Kamar yadda Muka fari farkon halitta,

يَوْمَ نَطْوِى ٱلسَّمَآءَ كَطَىِّ ٱلسِّجِلِّ
لِلْكُتُبِ كَمَا بَدَأْنَآ أَوَّلَ خَلْقٍ نُّعِيدُهُۥ

haka zaMu maimaita ta - alƙawari ne a kan Mu; Mu masu cika shi ne.

وَعۡدًا عَلَيۡنَاۚ إِنَّا كُنَّا فَٰعِلِينَ ١٠٥

**106.** Haƙiƙa, Mun rubuta a cikin littafin Da'uda bayan Tunatarwa cewa, ƙasa, bayiNa nagari su ne ke gadonta.

وَلَقَدۡ كَتَبۡنَا فِي ٱلزَّبُورِ مِنۢ بَعۡدِ
ٱلذِّكۡرِ أَنَّ ٱلۡأَرۡضَ يَرِثُهَا عِبَادِيَ
ٱلصَّٰلِحُونَ ١٠٦

**107.** A cikin wannan kuwa akwai saƙo ga mutane masu bauta wa Allah.

إِنَّ فِي هَٰذَا لَبَلَٰغًا لِّقَوۡمٍ عَٰبِدِينَ ١٠٧

**108.** Ba Mu aiko ka ba, sai don ka zama rahama ga mutane gaba ɗaya.

وَمَآ أَرۡسَلۡنَٰكَ إِلَّا رَحۡمَةً لِّلۡعَٰلَمِينَ ١٠٨

**109.** Ce, 'An yi mini wahayi cewa, Ubangijinku Ubangiji ne Ɗaya, Shin za ku miƙa wuya?'.

قُلۡ إِنَّمَا يُوحَىٰٓ إِلَيَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ
وَٰحِدٞۖ فَهَلۡ أَنتُم مُّسۡلِمُونَ ١٠٩

**110.** Idan suka juya baya, ce, 'Na gargaɗe ku bai ɗaya, kuma ban sani ba shin alƙawarin da aka yi maku a kusa yake, ko a nesa yake.'

فَإِن تَوَلَّوۡاْ فَقُلۡ ءَاذَنتُكُمۡ عَلَىٰ سَوَآءٖۖ
وَإِنۡ أَدۡرِيٓ أَقَرِيبٌ أَم بَعِيدٞ مَّا
تُوعَدُونَ ١١٠

**111.** Haƙiƙa, Shi ya san maganar da aka bayyana, kuma Ya san abin da kuke ɓoyewa.

إِنَّهُۥ يَعۡلَمُ ٱلۡجَهۡرَ مِنَ ٱلۡقَوۡلِ وَيَعۡلَمُ
مَا تَكۡتُمُونَ ١١١

**112.** Kuma ban sani ba, ko shi jarrabawa ne gare ku, da jin daɗi zuwa wani ɗan lokaci.

وَإِنۡ أَدۡرِي لَعَلَّهُۥ فِتۡنَةٞ لَّكُمۡ وَ
مَتَٰعٌ إِلَىٰ حِينٖ ١١٢

**113.** (Manzo) Ya ce, 'Ubangijina, Ka yi hukunci da gaskiya, kuma Ubangijinmu, Mai rahama ne Abin neman taimakonSa game da abin da kuke riyawa.'

قُلَ رَبِّ ٱحۡكُم بِٱلۡحَقِّۗ وَرَبُّنَا
ٱلرَّحۡمَٰنُ ٱلۡمُسۡتَعَانُ عَلَىٰ مَا
تَصِفُونَ ١١٣ ع ١٩ النصف

 ركوعاتها ١٠ سُوْرَةُ الْحَجِّ مَدَنِيَّةٌ ٢٢ اٰياتها ٧٩ 

## SŪRATUL ḤAJJ

*(A Madina ta Sauka)*
*(Ayoyinta 79)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Ya ku mutane, ku tsoraci Ubangijin ku, haƙiƙa, girgizar ƙasa ta Sa'a babbar aba ce.

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ اتَّقُوْا رَبَّكُمْ ۚ اِنَّ
زَلْزَلَةَ السَّاعَةِ شَيْءٌ عَظِيْمٌ ٢

**3.** Ranar da za ku gan ta, dukkan mai shayarwa za ta manta abin da take shayarwa, kuma dukkan mai ciki za ta ɓarar da cikinta, kuma za ka ga mutane kamar suna maye, alhali ba maye suke ba, amma azabar Allah ce mai tsanani.

يَوْمَ تَرَوْنَهَا تَذْهَلُ كُلُّ مُرْضِعَةٍ
عَمَّآ اَرْضَعَتْ وَتَضَعُ كُلُّ ذَاتِ
حَمْلٍ حَمْلَهَا وَتَرَى النَّاسَ سُكٰرٰى
وَمَا هُمْ بِسُكٰرٰى وَلٰكِنَّ عَذَابَ اللّٰهِ
شَدِيْدٌ ٣

**4.** A cikin mutane akwai wanda ke jayayya game da Allah, ba bisa sani ba, kuma yana bin dukkan shaiɗani mai taurin kai.

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يُّجَادِلُ فِي اللّٰهِ
بِغَيْرِ عِلْمٍ وَّيَتَّبِعُ كُلَّ شَيْطٰنٍ
مَّرِيْدٍ ٤

**5.** An hukumta masa cewa duk wanda ya bi shi, zai ɓatar da shi, kuma zai ja shi zuwa azabar Wuta.

كُتِبَ عَلَيْهِ اَنَّهٗ مَنْ تَوَلَّاهُ فَاَنَّهٗ
يُضِلُّهٗ وَيَهْدِيْهِ اِلٰى عَذَابِ
السَّعِيْرِ ٥

**6.** Ya ku mutane, idan kuna kokwanto game da tashi bayan mutuwa, to, ku tuna Mun halicce ku daga turɓaya, sa'annan daga ruwan maniyyi, sa'annan daga gudan jini, sa'annan daga tsoka, wadda aka yi wa sashinta siffa, sashinta kuma ba ayi masa siffa ba, don Mu nuna maku ikonMu. Kuma Muna tabbatar da abinda Muka so, a cikin mahaifa, zuwa lokaci ƙayyadadde. Sa'annan Mu fito da ku, kuna jirajirai, sa'annan Mu rene ku har ku, kai ƙarfinku. A cikin ku akwai waɗanda ake karɓar ransu (yayin da suke da yaranta), kuma a cikinku

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ اِنْ كُنْتُمْ فِيْ رَيْبٍ مِّنَ
الْبَعْثِ فَاِنَّا خَلَقْنٰكُمْ مِّنْ تُرَابٍ
ثُمَّ مِنْ نُّطْفَةٍ ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ مِنْ
مُّضْغَةٍ مُّخَلَّقَةٍ وَّغَيْرِ مُخَلَّقَةٍ
لِّنُبَيِّنَ لَكُمْ ۗ وَنُقِرُّ فِي الْاَرْحَامِ
مَا نَشَآءُ اِلٰٓى اَجَلٍ مُّسَمًّى ثُمَّ
نُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوْٓا
اَشُدَّكُمْ ۚ وَمِنْكُمْ مَّنْ يُّتَوَفّٰى وَ
مِنْكُمْ مَّنْ يُّرَدُّ اِلٰٓى اَرْذَلِ الْعُمُرِ
لِكَيْلَا يَعْلَمَ مِنْۢ بَعْدِ عِلْمٍ شَيْـًٔا ۗ وَ

akwai waɗanda ake maida su zuwa ga rayuwa mafi ƙasƙanci, har su kasa sanin komai bayan sani. Kuma kana ganin ƙasa a mace, amma idan Muka saukar da ruwa a kanta sai ta kankama, ta haɓaka, kuma ta tsirar da dukkan dangin tsiro mai ƙayatarwa.

تَرَى الْأَرْضَ هَامِدَةً فَإِذَا أَنزَلْنَا عَلَيْهَا الْمَاءَ اهْتَزَّتْ وَرَبَتْ وَأَنبَتَتْ مِن كُلِّ زَوْجٍ بَهِيجٍ ﴿٦﴾

**7.** Saboda Allah, Shi ne Isashshe da kanSa, kuma Mai kula da komai, kuma Shi ne yake rayar da matattu, kuma Shi, Mai iko ne a kan komai.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ هُوَ الْحَقُّ وَأَنَّهُ يُحْيِي الْمَوْتَىٰ وَأَنَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٧﴾

**8.** Kuma saboda Sa'a mai zuwa ce, babu kokwanto game da ita, kuma lallai Allah zai tashi dukkan waɗanda ke cikin kaburbura.

وَأَنَّ السَّاعَةَ آتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيهَا وَأَنَّ اللَّهَ يَبْعَثُ مَن فِي الْقُبُورِ ﴿٨﴾

**9.** Kuma a cikin mutane akwai wanda ke jayayya game da Allah, ba bisa sani ba, ko shiriya ko Littafi mai haske.

وَمِنَ النَّاسِ مَن يُجَادِلُ فِي اللَّهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَلَا هُدًى وَلَا كِتَابٍ مُّنِيرٍ ﴿٩﴾

**10.** Yana jujjuyawa (don girman kai), don ya ɓatar da mutane daga tafarkin Allah. Zai haɗu da kunyata a duniya, kuma a ranar Kiyama za Mu ɗanɗana masa azabar ƙuna.

ثَانِيَ عِطْفِهِ لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ اللَّهِ ۖ لَهُ فِي الدُّنْيَا خِزْيٌ ۖ وَنُذِيقُهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ عَذَابَ الْحَرِيقِ ﴿١٠﴾

**11.** Wannan kuwa saboda abin da hannuwanku biyu suka gabatar ne, kuma haƙiƙa Allah ba mai cutar bayinSa ne ba.

ذَٰلِكَ بِمَا قَدَّمَتْ يَدَاكَ وَأَنَّ اللَّهَ لَيْسَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿١١﴾

**R.2**

**12.** Kuma a cikin mutane akwai wanda ke bautawa Allah yana baya- baya. Idan alheri ya same shi sai ya yi murna tasa, amma idan aka gwada shi, sai ya koma kan hanyarsa ta da. Ya yi asarar duniya da Lahira. Wannan kuwa ita ce asara bayyananniya.

وَمِنَ النَّاسِ مَن يَعْبُدُ اللَّهَ عَلَىٰ حَرْفٍ ۖ فَإِنْ أَصَابَهُ خَيْرٌ اطْمَأَنَّ بِهِ ۖ وَإِنْ أَصَابَتْهُ فِتْنَةٌ انقَلَبَ عَلَىٰ وَجْهِهِ خَسِرَ الدُّنْيَا وَالْآخِرَةَ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْخُسْرَانُ الْمُبِينُ ﴿١٢﴾

**13.** A maimakon Allah, yana kiran wanda ba zai cuce shi ba kuma ba zai

يَدْعُو مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَضُرُّهُ وَمَا

amfana masa komai ba. Wannan kuwa ita ce ɓata mai nisa.

لَا يَنْفَعُهٗ ؕ ذٰلِكَ هُوَ الضَّلٰلُ الْبَعِيْدُ ﴿١٣﴾

**14.** Yana kiran wanda cutarsa ta fi amfaninsa kusanci. Ubangida ya munana, kuma aboki ya munana.

يَدْعُوْا لَمَنْ ضَرُّهٗۤ اَقْرَبُ مِنْ نَّفْعِهٖ ؕ
لَبِئْسَ الْمَوْلٰى وَ لَبِئْسَ الْعَشِيْرُ ﴿١٤﴾

**15.** Haƙiƙa, Allah zai shigar da waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari, lambunan Aljanna, waɗanda ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu. Haƙiƙa, Allah yana aikata abin da Yake nufi.

اِنَّ اللّٰهَ يُدْخِلُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ
عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ
تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ؕ اِنَّ اللّٰهَ يَفْعَلُ مَا
يُرِيْدُ ﴿١٥﴾

**16.** Duk wanda ke zaton cewa Allah ba zai taimake shi (Annabi) ba, a duniya da Lahira, to, ya nemi hanyar zuwa sama, sa'annan ya yanke (taimakon Allah), kuma ya gani shin gurguwar dabara tasa za ta kawar da abin da ya fusatar da shi.

مَنْ كَانَ يَظُنُّ اَنْ لَّنْ يَّنْصُرَهُ اللّٰهُ
فِي الدُّنْيَا وَ الْاٰخِرَةِ فَلْيَمْدُدْ
بِسَبَبٍ اِلَى السَّمَآءِ ثُمَّ لْيَقْطَعْ فَلْيَنْظُرْ
هَلْ يُذْهِبَنَّ كَيْدُهٗ مَا يَغِيْظُ ﴿١٦﴾

**17.** Kuma haka Muka saukar da shi (Kur'ani) ayoyi bayyanannu, kuma Allah yana shiryar da wanda Ya so.

وَ كَذٰلِكَ اَنْزَلْنٰهُ اٰيٰتٍۭ بَيِّنٰتٍ ۙ وَّ
اَنَّ اللّٰهَ يَهْدِيْ مَنْ يُّرِيْدُ ﴿١٧﴾

**18.** Waɗanda suka ba da gaskiya, da Yahudawa da Sabi'awa da Nasara da maguzawa da masu bautar gumaka, haƙiƙa, Allah zai rarrabe hukunci tsakanin su a ranar Kiyama. Haƙiƙa, Allah yana kallon kowane abu.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ الَّذِيْنَ هَادُوْا
وَ الصّٰبِـِٕيْنَ وَ النَّصٰرٰى وَ الْمَجُوْسَ
وَ الَّذِيْنَ اَشْرَكُوْۤا ۖۗ اِنَّ اللّٰهَ يَفْصِلُ
بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلٰى
كُلِّ شَيْءٍ شَهِيْدٌ ﴿١٨﴾

**19.** Ba ka gani ba cewa, dukkan wanda ke cikin sammai da wanda ke ƙasa, da rana da wata da taurari da tsaunuka, da bishiyoyi da dabbobi da mutane masu yawa, duk suna sujada ga Allah? Kuma akwai mutane da yawa waɗanda azaba ta cancanta a kansu. Kuma duk wanda Allah ya walaƙanta, babu mai girmama shi. Haƙiƙa, Allah ya na aikata abin da Ya so.

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ يَسْجُدُ لَهٗ مَنْ فِي
السَّمٰوٰتِ وَ مَنْ فِي الْاَرْضِ وَ الشَّمْسُ وَ
الْقَمَرُ وَ النُّجُوْمُ وَ الْجِبَالُ وَ الشَّجَرُ
وَ الدَّوَآبُّ وَ كَثِيْرٌ مِّنَ النَّاسِ ؕ وَ
كَثِيْرٌ حَقَّ عَلَيْهِ الْعَذَابُ ؕ وَ مَنْ
يُّهِنِ اللّٰهُ فَمَا لَهٗ مِنْ مُّكْرِمٍ ؕ اِنَّ
اللّٰهَ يَفْعَلُ مَا يَشَآءُ ۩ ﴿١٩﴾ السجدة

**20.** Waɗannan ƙungiyoyi ne biyu da suke yin jayayya game da Ubangijinsu. To, waɗanda suka kafirta za'a yanka musu tufafi na Wuta, a riƙa zubo ruwan zafi bisa kawunansu.

هٰذٰنِ خَصۡمٰنِ اخۡتَصَمُوۡا فِيۡ رَبِّهِمۡ ۫
فَالَّذِيۡنَ كَفَرُوۡا قُطِّعَتۡ لَهُمۡ ثِيَابٌ
مِّنۡ نَّارٍ ؕ يُصَبُّ مِنۡ فَوۡقِ رُءُوۡسِهِمُ
الۡحَمِيۡمُ ﴿۲۰﴾

**21.** Abin da ke cikin cikinsu, da fatar jikinsu, za a narka su da shi.

يُصۡهَرُ بِهٖ مَا فِيۡ بُطُوۡنِهِمۡ وَ الۡجُلُوۡدُ ﴿۲۱﴾ؕ

**22.** Kuma akwai gudumomi na ƙarfe (don yi musu azaba).

وَ لَهُمۡ مَّقَامِعُ مِنۡ حَدِيۡدٍ ﴿۲۲﴾

**23.** Kuma duk lokacin da suka yi niyyar fita daga cikinta, don tsananin azaba, sai a mai da su cikinta, kuma a ce musu, 'Ku ɗanɗani azabar ƙuna.'

كُلَّمَاۤ اَرَادُوۡۤا اَنۡ يَّخۡرُجُوۡا مِنۡهَا مِنۡ
غَمٍّ اُعِيۡدُوۡا فِيۡهَا ٭ وَ ذُوۡقُوۡا عَذَابَ
الۡحَرِيۡقِ ﴿۲۳﴾ ع ٢ ١٢ ٩

**R.3**

**24.** Haƙiƙa, Allah zai shigar da waɗanda suka bada gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari, Lambunan Aljanna, waɗanda ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu. A ciki, za a yi masu ado da mundaye na zinari, kuma a saka masu Lu'ulu'u kuma tufafinsu a ciki na alhariri ne.

اِنَّ اللّٰهَ يُدۡخِلُ الَّذِيۡنَ اٰمَنُوۡا وَ
عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ جَنّٰتٍ تَجۡرِيۡ مِنۡ
تَحۡتِهَا الۡاَنۡهٰرُ يُحَلَّوۡنَ فِيۡهَا مِنۡ
اَسَاوِرَ مِنۡ ذَهَبٍ وَّ لُؤۡلُؤًا ؕ وَ
لِبَاسُهُمۡ فِيۡهَا حَرِيۡرٌ ﴿۲۴﴾

**25.** Kuma za a shirye su zuwa ga daddaɗar magana, kuma za a shirye su zuwa tafarkin Ubangiji Abin yabo.

وَ هُدُوۡۤا اِلَى الطَّيِّبِ مِنَ الۡقَوۡلِ ۚۖ
وَ هُدُوۡۤا اِلٰى صِرَاطِ الۡحَمِيۡدِ ﴿۲۵﴾

**26.** Waɗanda suka kafirta kuwa, kuma suna kange mutane daga tafarkin Allah, da Masallaci Mai tsarki, wanda Muka sa ya zamo daidai ga dukkan mutane, waɗanda ke zaune kusa da shi, da waɗanda ke ziyarar su daga ƙauye, dukkan wanda ya nufi kauce hanya bisa zalinci a cikinsa, za Mu ɗanɗana masa azaba mai raɗaɗi.

اِنَّ الَّذِيۡنَ كَفَرُوۡا وَ يَصُدُّوۡنَ عَنۡ
سَبِيۡلِ اللّٰهِ وَ الۡمَسۡجِدِ الۡحَرَامِ
الَّذِيۡ جَعَلۡنٰهُ لِلنَّاسِ سَوَآءَ ۨالۡعَاكِفُ
فِيۡهِ وَ الۡبَادِ ؕ وَ مَنۡ يُّرِدۡ فِيۡهِ بِاِلۡحَادٍۭ
بِظُلۡمٍ نُّذِقۡهُ مِنۡ عَذَابٍ اَلِيۡمٍ ﴿۲۶﴾ ع ٣ ١٠

**R.4**

**27.** Kuma (tuna) lokacin da Muka nuna wa Ibrahima wurin Ɗakin, Muka ce, 'Kada ka tara wani da Ni, kuma ka

وَ اِذۡ بَوَّاۡنَا لِاِبۡرٰهِيۡمَ مَكَانَ
الۡبَيۡتِ اَنۡ لَّا تُشۡرِكۡ بِيۡ شَيۡـًٔا وَّ

طَهِّرْ بَيْتِيَ لِلطَّآئِفِيْنَ وَالْقَآئِمِيْنَ
وَالرُّكَّعِ السُّجُوْدِ ﴿٢٧﴾

tsarkake ƊakiNa ga masu ɗawafi, da masu tsayawa da masu ruku'i, masu sujada.'

وَاَذِّنْ فِى النَّاسِ بِالْحَجِّ يَاْتُوْكَ
رِجَالًا وَّعَلٰى كُلِّ ضَامِرٍ يَّاْتِيْنَ مِنْ
كُلِّ فَجٍّ عَمِيْقٍ ﴿٢٨﴾

**28.** Kuma ka bayyana wa mutane aikin Hajji, za su zo maka suna tafiya ƙasa, kuma za su zo a kan dukkan ramammen raƙuma, za su zo daga dukkan tafarki mai nisa.

لِّيَشْهَدُوْا مَنَافِعَ لَهُمْ وَيَذْكُرُوا
اسْمَ اللّٰهِ فِيْٓ اَيَّامٍ مَّعْلُوْمٰتٍ عَلٰى مَا
رَزَقَهُمْ مِّنْۢ بَهِيْمَةِ الْاَنْعَامِ ۚ فَكُلُوْا
مِنْهَا وَاَطْعِمُوا الْبَآئِسَ الْفَقِيْرَ ﴿٢٩﴾

**29.** Don su halarci abubuwan amfani gare su, kuma su ambaci sunan Allah yayin yanka dabbobin ni'ima da Ya basu, cikin ranaku sanannu. To, ku ci daga namansu, kuma ku ciyar da matsatstse da mabuƙaci.

ثُمَّ لْيَقْضُوْا تَفَثَهُمْ وَلْيُوْفُوْا
نُذُوْرَهُمْ وَلْيَطَّوَّفُوْا بِالْبَيْتِ
الْعَتِيْقِ ﴿٣٠﴾

**30.** Daga nan su biya buƙatarsu ta tsarkake kansu, kuma su cika ƙudurce-ƙudurcensu, kuma su yi ɗawafi ga Ɗaki daɗaɗɗe.

ذٰلِكَ ۗ وَمَنْ يُّعَظِّمْ حُرُمٰتِ اللّٰهِ فَهُوَ
خَيْرٌ لَّهٗ عِنْدَ رَبِّهٖ ۗ وَاُحِلَّتْ لَكُمُ
الْاَنْعَامُ اِلَّا مَا يُتْلٰى عَلَيْكُمْ فَاجْتَنِبُوا
الرِّجْسَ مِنَ الْاَوْثَانِ وَاجْتَنِبُوْا قَوْلَ
الزُّوْرِ ﴿٣١﴾

**31.** Umarnin (Allah kenan). Kuma wanda ya girmama abubuwan da Allah ya yiwa tsarki, to yin haka alheri ne gare shi, a gurin Ubangijinsa. Kuma an halatta maku dabbobin ni'ima, sai fa abin da aka karanta muku haramcinsa a cikin Kur'ani. To, ku nisanci dauɗar gumaka, kuma ku nisanci zancen ƙarya.

حُنَفَآءَ لِلّٰهِ غَيْرَ مُشْرِكِيْنَ بِهٖ ۗ وَمَنْ
يُّشْرِكْ بِاللّٰهِ فَكَاَنَّمَا خَرَّ مِنَ السَّمَآءِ
فَتَخْطَفُهُ الطَّيْرُ اَوْ تَهْوِيْ بِهِ
الرِّيْحُ فِيْ مَكَانٍ سَحِيْقٍ ﴿٣٢﴾

**32.** Kuna masu keɓe ibada da biyayya ga Allah, ba masu yi masa tarayya ba. Wanda ya yi wa Allah tarayya, kamar ya faɗo ne daga sama, sai tsuntsaye suka fauce shi, ko kuma iska ta fizge shi, ta jefar da shi wani guri mai nisa.

ذٰلِكَ ۗ وَمَنْ يُّعَظِّمْ شَعَآئِرَ اللّٰهِ فَاِنَّهَا
مِنْ تَقْوَى الْقُلُوْبِ ﴿٣٣﴾

**33.** Haka ne gaskiya, kuma wanda ya girmama Ayoyin Allah, to, haka yana faruwa ne saboda nagartar zukata.

لَكُمْ فِيْهَا مَنَافِعُ اِلٰٓى اَجَلٍ مُّسَمًّى

**34.** Kuma da abubuwan amfana cikin su, (dabbobin yankawa yayin Hajji)

ثُمَّ مَحِلُّهَآ إِلَى الْبَيْتِ الْعَتِيْقِ ﴿٣٤﴾ ع ٨/١١

zuwa lokaci ƙayyadadde, sa'annan gurin yanka su shi ne kusa da Ɗaki daɗaɗɗe.

**R.5**

وَلِكُلِّ أُمَّةٍ جَعَلْنَا مَنْسَكًا لِّيَذْكُرُوا اسْمَ اللّٰهِ عَلٰى مَا رَزَقَهُمْ مِّنْ بَهِيْمَةِ الْأَنْعَامِ ۗ فَإِلٰهُكُمْ إِلٰهٌ وَّاحِدٌ فَلَهٗٓ أَسْلِمُوْا ۗ وَبَشِّرِ الْمُخْبِتِيْنَ ﴿٣٥﴾

**35.** Kowace al'umma Mun sanya mata (lokutan) yanka (na ibada), don su ambaci sunan Allah yayin yanka dabbobin ni'ima da Ya ba su. To, Ubangijinku Ubangiji ne Ɗaya, to, ku miƙa wuya gare Shi, kuma ka yi albishir ga masu ƙasƙantar da kai.

الَّذِيْنَ إِذَا ذُكِرَ اللّٰهُ وَجِلَتْ قُلُوْبُهُمْ وَالصّٰبِرِيْنَ عَلٰى مَآ أَصَابَهُمْ وَالْمُقِيْمِي الصَّلٰوةِ ۙ وَمِمَّا رَزَقْنٰهُمْ يُنْفِقُوْنَ ﴿٣٦﴾

**36.** Waɗanda idan aka ambaci Allah, sai zukatansu su tsorata, kuma masu juriya bisa abin da ya same su, kuma da masu tsai da Salla, kuma suna ciyarwa daga abin da Muka ba su.

وَالْبُدْنَ جَعَلْنٰهَا لَكُمْ مِّنْ شَعَآئِرِ اللّٰهِ لَكُمْ فِيْهَا خَيْرٌ ۖ فَاذْكُرُوا اسْمَ اللّٰهِ عَلَيْهَا صَوَآفَّ ۚ فَإِذَا وَجَبَتْ جُنُوْبُهَا فَكُلُوْا مِنْهَا وَأَطْعِمُوا الْقَانِعَ وَالْمُعْتَرَّ ۚ كَذٰلِكَ سَخَّرْنٰهَا لَكُمْ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿٣٧﴾

**37.** Daga cikin Ayoyin Allah, Mun ba ku raƙuman suka. Kuna samin alheri cikin su. To, ku ambaci sunan Allah a kansu, yayin da suke ɗaure safu-safu. Kuma idan suka faɗi mace bayan suka, ku ci namansu, kuma kuciyar da mai dangana da mai bara. Haka Muka hore maku su don ku gode.

لَنْ يَّنَالَ اللّٰهَ لُحُوْمُهَا وَلَا دِمَآؤُهَا وَلٰكِنْ يَّنَالُهُ التَّقْوٰى مِنْكُمْ ۚ كَذٰلِكَ سَخَّرَهَا لَكُمْ لِتُكَبِّرُوا اللّٰهَ عَلٰى مَا هَدٰىكُمْ ۗ وَبَشِّرِ الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٣٨﴾

**38.** Namansu ko jininsu ba zai isa ga Allah ba, amma tsoron Allah daga gare ku yana isa gare shi. Haka Ya hore maku su donku girmama Allah, a kan Ya shirye ku, kuma ka yi albishir ga masu nagarta.

إِنَّ اللّٰهَ يُدٰفِعُ عَنِ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ۗ إِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ خَوَّانٍ كَفُوْرٍ ﴿٣٩﴾ ع ١٢ النصف

**39.** Haƙiƙa, Allah yana kare waɗanda suka ba da gaskiya. Haƙiƙa, Allah ba ya son dukkan mai ha'inci, mai yawan butulci.

**R.6**

أُذِنَ لِلَّذِيْنَ يُقٰتَلُوْنَ بِأَنَّهُمْ ظُلِمُوْا ۗ وَإِنَّ اللّٰهَ عَلٰى نَصْرِهِمْ لَقَدِيْرُ ﴿٤٠﴾

**40.** Waɗanda aka yaƙe su an yi masu izini su ɗauki makami, don an cuce su, kuma Allah Mai iko ne ya taimake su.

**41.** Waɗanda aka fitar da su daga gidajensu, ba bisa haƙƙi ba, sai don kawai sun ce, 'Allah ne Ubangijinmu.' Ba don Allah ya na ture wasu mutane ta hanyar wasu mutanen ba, sai a rurrusa hasumiyoyi da kanisu da gurаren ibada na Yahudawa da masallatai waɗanda ake ambaton sunan Allah da yawa a cikinsu. Haƙiƙa, Allah yana taimakon wanda ke taimakonSa. Haƙiƙa, Allah Mai ƙarfi ne, Mabuwayi ne.

الَّذِينَ أُخْرِجُوا مِن دِيَارِهِم بِغَيْرِ
حَقٍّ إِلَّا أَن يَقُولُوا رَبُّنَا اللَّهُ ۗ وَلَوْ
لَا دَفْعُ اللَّهِ النَّاسَ بَعْضَهُم
بِبَعْضٍ لَّهُدِّمَتْ صَوَامِعُ وَبِيَعٌ وَ
صَلَوَاتٌ وَمَسَاجِدُ يُذْكَرُ فِيهَا اسْمُ
اللَّهِ كَثِيرًا ۗ وَلَيَنصُرَنَّ اللَّهُ مَن
يَنصُرُهُ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَقَوِيٌّ عَزِيزٌ ﴿٤١﴾

**42.** Waɗanda idan Muka kafa su a ƙasa, za su tsai da Salla, kuma za su ba da Zakka, kuma za su yi horo da nagarta, kuma su hana aikin ashsha. Karshen al'amura duk yana ga Allah.

الَّذِينَ إِن مَّكَّنَّاهُمْ فِي الْأَرْضِ
أَقَامُوا الصَّلَاةَ وَآتَوُا الزَّكَاةَ وَ
أَمَرُوا بِالْمَعْرُوفِ وَنَهَوْا عَنِ
الْمُنكَرِ ۗ وَلِلَّهِ عَاقِبَةُ الْأُمُورِ ﴿٤٢﴾

**43.** Idan kuwa sun ƙaryata ka, to, ai mutanen Nuhu da Adawa da Samudawa sun ƙaryata Manzanni a gabaninsu.

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ
قَوْمُ نُوحٍ وَعَادٌ وَثَمُودُ ﴿٤٣﴾

**44.** Haka Mutanen Ibrahima da mutanen Luɗu.

وَقَوْمُ إِبْرَاهِيمَ وَقَوْمُ لُوطٍ ﴿٤٤﴾

**45.** Haka kuma mazauna Madyana, kuma an ƙaryata Musa. Sai Na saurara wa kafirai, sa'annan Na kama su, to, yaya sakamakon yi miNi musu ya kasance.

وَأَصْحَابُ مَدْيَنَ ۖ وَكُذِّبَ مُوسَىٰ
فَأَمْلَيْتُ لِلْكَافِرِينَ ثُمَّ أَخَذْتُهُمْ ۖ
فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿٤٥﴾

**46.** Kuma nawa ne birnin da Muka halakar, yana mai aikata laifi, sai ya rugurguje sama da ƙasa, kuma nawa ne rijiyar da aka daina amfani da ita, kuma nawa ne ƙerarren bene, ya rugurguje.

فَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ أَهْلَكْنَاهَا وَهِيَ
ظَالِمَةٌ فَهِيَ خَاوِيَةٌ عَلَىٰ عُرُوشِهَا وَ
بِئْرٍ مُّعَطَّلَةٍ وَقَصْرٍ مَّشِيدٍ ﴿٤٦﴾

**47.** Shin ba su yi tafiya ban ƙasa ba, don su sami zukata da zasu riƙa fahimta da su, kuma su sami kunnuwa da zasu riƙa ji da su? Don ba idanuwa ke makanta ba, amma

أَفَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَتَكُونَ
لَهُمْ قُلُوبٌ يَعْقِلُونَ بِهَا أَوْ آذَانٌ
يَسْمَعُونَ بِهَا ۖ فَإِنَّهَا لَا تَعْمَى

zukatan da ke cikin ƙiraza ke makancewa.

الْاَبْصَارُ وَلٰكِنْ تَعْمَى الْقُلُوْبُ الَّتِيْ
فِي الصُّدُوْرِ ﴿٤٧﴾

**48.** Kuma suna neman ka gaggauta masu azaba, Allah kuwa ba zai saɓa alƙawarinSa ba. Kuma rana ɗaya a gurin Ubangijinka kamar shekara dubu take a irin lissafinku.

وَيَسْتَعْجِلُوْنَكَ بِالْعَذَابِ وَلَنْ
يُّخْلِفَ اللّٰهُ وَعْدَهٗ ؕ وَاِنَّ يَوْمًا عِنْدَ
رَبِّكَ كَاَلْفِ سَنَةٍ مِّمَّا تَعُدُّوْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Kuma birni nawa wanda na saurara masa, alhali yana aikata laifi, sa'annan Na kama shi. Kuma wajeNa za a dawo.

وَكَاَيِّنْ مِّنْ قَرْيَةٍ اَمْلَيْتُ لَهَا وَ
هِيَ ظَالِمَةٌ ثُمَّ اَخَذْتُهَا ۚ وَاِلَيَّ
الْمَصِيْرُ ﴿٤٩﴾ ع ٦ ١٠ ١٣

**R.7**

**50.** Ce, 'Ya ku mutane, ni mai gargaɗi ne gare ku a bayyane.'

قُلْ يٰۤاَيُّهَا النَّاسُ اِنَّمَاۤ اَنَا لَكُمْ نَذِيْرٌ
مُّبِيْنٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Waɗanda suka bada gaskiya kuma suka yi ayyuka nagari, za su sami gafara da arziƙi na girmamawa.

فَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّرِزْقٌ كَرِيْمٌ ﴿٥١﴾

**52.** Waɗanda ke ƙoƙarin murƙushe AyoyinMu kuwa, suna neman hana (ManufarMu), waɗannan sune 'yan Wuta.

وَالَّذِيْنَ سَعَوْا فِيْۤ اٰيٰتِنَا مُعٰجِزِيْنَ
اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ الْجَحِيْمِ ﴿٥٢﴾

**53.** Ba mu aiko Manzo ko Annabi ba a gabaninka, sai ya yi burin cimma manufarsa, amma sai Shaiɗan ya saka cikas cikin burinsa. Sai Allah ya kawar da cikas wanda Shaiɗan ya saka, sa'annan ya tabbatar da AyoyinSa. Kuma Allah Masani ne, Mai hikima ne.

وَمَاۤ اَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ مِنْ رَّسُوْلٍ
وَّلَا نَبِيٍّ اِلَّاۤ اِذَا تَمَنّٰۤى اَلْقَى الشَّيْطٰنُ
فِيْۤ اُمْنِيَّتِهٖ ۚ فَيَنْسَخُ اللّٰهُ مَا يُلْقِي
الشَّيْطٰنُ ثُمَّ يُحْكِمُ اللّٰهُ اٰيٰتِهٖ ؕ وَاللّٰهُ
عَلِيْمٌ حَكِيْمٌ ﴿٥٣﴾

**54.** Don Ya sa abin da Shaiɗan ya saka ya zama jarrabawa ga waɗanda ke da cuta a zukatansu, kuma da waɗanda zukatansu suka ƙeƙashe. Haƙiƙa, masu laifi suna cikin hamayya mai nisa.

لِّيَجْعَلَ مَا يُلْقِي الشَّيْطٰنُ فِتْنَةً
لِّلَّذِيْنَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ وَّ
الْقَاسِيَةِ قُلُوْبُهُمْ ؕ وَاِنَّ الظّٰلِمِيْنَ
لَفِيْ شِقَاقٍ بَعِيْدٍ ﴿٥٤﴾

**55.** Kuma don waɗanda aka ba sani su san cewa shi ne gaskiya daga

وَّلِيَعْلَمَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْعِلْمَ اَنَّهُ

الْحَقُّ مِنْ رَّبِّكَ فَيُؤْمِنُوْا بِهٖ
فَتُخْبِتَ لَهٗ قُلُوْبُهُمْ ؕ وَ اِنَّ اللّٰهَ لَهَادِ
الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٥٥﴾

Ubangijinka, domin su yi imani kuma zukatansu su ƙasƙanta gare Shi. Haƙiƙa, Allah yana shiryar waɗanda suka ba da gaskiya zuwa tafarki madaidaici.

وَ لَا يَزَالُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فِيْ مِرْيَةٍ
مِّنْهُ حَتّٰى تَاْتِيَهُمُ السَّاعَةُ بَغْتَةً اَوْ
يَاْتِيَهُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَقِيْمٍ ﴿٥٦﴾

**56.** Kuma waɗanda suka kafirta ba za su gushe ba cikin wasiwasi game da shi, har Sa'a ta zo musu kwatsam, ko kuma azabar rana mai halakarwa ta zo musu.

اَلْمُلْكُ يَوْمَئِذٍ لِّلّٰهِ ؕ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ ؕ
فَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ فِيْ
جَنّٰتِ النَّعِيْمِ ﴿٥٧﴾

**57.** A wannan rana sarauta ta Allah ce. Zai yi hukunci tsakaninsu. To, waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari, za su shiga cikin gidajen Aljanna na jin daɗi.

وَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا
ع ٧ ٩ ١٤ فَاُولٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِيْنٌ ﴿٥٨﴾

**58.** Waɗanda suka kafirta kuwa, kuma suka ƙaryata AyoyinMu, waɗannan za su hadu da azaba mai sa walaƙanci.

**R.8**

وَ الَّذِيْنَ هَاجَرُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ثُمَّ
قُتِلُوْۤا اَوْ مَاتُوْا لَيَرْزُقَنَّهُمُ اللّٰهُ رِزْقًا
حَسَنًا ؕ وَ اِنَّ اللّٰهَ لَهُوَ خَيْرُ الرّٰزِقِيْنَ ﴿٥٩﴾

**59.** Waɗanda suka yi ƙaura saboda ɗaukaka tafarkin Allah, sai aka kashe su, ko kuma suka mutu, Allah zai ba su arziƙi nagari, haƙiƙa, Allah Shi ne Fiyayyen masu ba da arziƙi.

لَيُدْخِلَنَّهُمْ مُّدْخَلًا يَّرْضَوْنَهٗ ؕ وَ اِنَّ
اللّٰهَ لَعَلِيْمٌ حَلِيْمٌ ﴿٦٠﴾

**60.** Haka Zai shigar da su gurin shiga wanda za su yi murna da shi. Haƙiƙa, Allah Masani ne, Mai haƙuri ne.

ذٰلِكَ ۚ وَ مَنْ عَاقَبَ بِمِثْلِ مَا عُوْقِبَ بِهٖ
ثُمَّ بُغِيَ عَلَيْهِ لَيَنْصُرَنَّهُ اللّٰهُ ؕ اِنَّ اللّٰهَ
لَعَفُوٌّ غَفُوْرٌ ﴿٦١﴾

**61.** Haka lamarin yake. Kuma wanda ya yi ramuwa kamar yadda aka cuce shi, sa'annan aka sake zaluntarsa, to, Allah zai taimake shi. Haƙiƙa, Allah Mai yafe laifi ne, Mai gafara ne.

ذٰلِكَ بِاَنَّ اللّٰهَ يُوْلِجُ الَّيْلَ فِي النَّهَارِ
وَ يُوْلِجُ النَّهَارَ فِي الَّيْلِ وَ اَنَّ اللّٰهَ
سَمِيْعٌ بَصِيْرٌ ﴿٦٢﴾

**62.** Haka tsarin yake, don Allah yana shigar da dare cikin rana, kuma yana shigar da rana cikin dare, kuma Allah, Mai ji ne, Mai gani ne.

**63.** Saboda Allah Shi ne Gaskiya, amma abin da suke kira maimakonsa shine ƙarya kuma Allah shi ne Maɗaukaki, Mai girma.

ذٰلِكَ بِاَنَّ اللّٰهَ هُوَ الْحَقُّ وَ اَنَّ مَا يَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِهٖ هُوَ الْبَاطِلُ وَ اَنَّ اللّٰهَ هُوَ الْعَلِيُّ الْكَبِيْرُ ۝٦٣

**64.** Ba ka gani ba cewa, Allah yana saukar da ruwa daga sama, sai ƙasa ta zama kore? Haƙiƙa, Allah Masanin zurfafan abubuwa ne, Masanin komai ne.

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ اَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً ز فَتُصْبِحُ الْاَرْضُ مُخْضَرَّةً ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَطِيْفٌ خَبِيْرٌ ۝٦٤

**65.** Abin da ke cikin sammai da ƙasa naSa ne. Kuma Allah Shi ne Mawadaci, Abin yabo.

لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَ مَا فِي الْاَرْضِ ؕ وَ اِنَّ اللّٰهَ لَهُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيْدُ ۝٦٥

**R.9**

**66.** Baka gani ba cewa, Allah ya hore maku abin da ke cikin ƙasa, kuma da jiragen ruwa, suna tafiya cikin kogi bisa umarninSa? Kuma yana riƙe sama don kada ta faɗo ƙasa sai a kan yarda taSa. Haƙiƙa, Allah Mai tausayi ne, Mai jinƙai ne ga mutane.

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ سَخَّرَ لَكُمْ مَّا فِي الْاَرْضِ وَ الْفُلْكَ تَجْرِيْ فِي الْبَحْرِ بِاَمْرِهٖ ؕ وَ يُمْسِكُ السَّمَآءَ اَنْ تَقَعَ عَلَى الْاَرْضِ اِلَّا بِاِذْنِهٖ ؕ اِنَّ اللّٰهَ بِالنَّاسِ لَرَءُوْفٌ رَّحِيْمٌ ۝٦٦

**67.** Kuma Shi ne ya baku rai, sa'annan Zai matar da ku sa'annan Ya raya ku. Haƙiƙa, mutum mai butulci ne.

وَ هُوَ الَّذِيْۤ اَحْيَاكُمْ ز ثُمَّ يُمِيْتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيْكُمْ ؕ اِنَّ الْاِنْسَانَ لَكَفُوْرٌ ۝٦٧

**68.** Ko waɗanne mutane Mun ba su tafarkin ibada wanda za su bi. To, kada su yi jayayya da kai game da wannan lamari. Kuma yi kira zuwa ga Ubangijinka, haƙiƙa, kana kan shiriya madaidaiciya.

لِكُلِّ اُمَّةٍ جَعَلْنَا مَنْسَكًا هُمْ نَاسِكُوْهُ فَلَا يُنَازِعُنَّكَ فِي الْاَمْرِ وَ ادْعُ اِلٰى رَبِّكَ ؕ اِنَّكَ لَعَلٰى هُدًى مُّسْتَقِيْمٍ ۝٦٨

**69.** Kuma idan suka yi maka jayayya, ce, 'Allah ne Ya fi sanin abin da kuke aikatawa.'

وَ اِنْ جٰدَلُوْكَ فَقُلِ اللّٰهُ اَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ۝٦٩

**70.** Allah zai yi hukumci tsakaninku a ranar Kiyama, game da abin da kuka yi saɓani a kansa.

اَللّٰهُ يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ فِيْمَا كُنْتُمْ فِيْهِ تَخْتَلِفُوْنَ ۝٧٠

**71.** Baka sani ba cewa, Allah ya san abin da ke cikin sama da ƙasa? Duk wannan yana cikin Littafi. Haƙiƙa, wannan mai sauƙi ne gurin Allah.

أَلَمْ تَعْلَمْ أَنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَآءِ
وَالْأَرْضِ ۖ إِنَّ ذٰلِكَ فِيْ كِتٰبٍ ۖ إِنَّ
ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ يَسِيْرٌ ﴿٧١﴾

**72.** Kuma a maimakon Allah suna bautawa abin da bai saukar da hujja game da shi ba, kuma abin da ba su da sani game da shi. Kuma masu laifi ba su da mai taimako.

وَيَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَمْ يُنَزِّلْ
بِهٖ سُلْطٰنًا وَّمَا لَيْسَ لَهُمْ بِهٖ عِلْمٌ ۖ
وَمَا لِلظّٰلِمِيْنَ مِنْ نَّصِيْرٍ ﴿٧٢﴾

**73.** Kuma idan aka karanta masu bayyanannun AyoyinMu, za ka gane alamar haushi a fuskokin kafirai. Kamar sa mammake waɗanda ke karanta masu AyoyinMu. Ce, 'Shin in ba ku labarin abin da ya fi wannan muni? Ita ce Wuta. Allah ya yi wa kafirai alƙawarinta, kuma makoma ta munana.'

وَإِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِمْ اٰيٰتُنَا بَيِّنٰتٍ
تَعْرِفُ فِيْ وُجُوْهِ الَّذِيْنَ كَفَرُوا
الْمُنْكَرَ ۖ يَكَادُوْنَ يَسْطُوْنَ بِالَّذِيْنَ
يَتْلُوْنَ عَلَيْهِمْ اٰيٰتِنَا ۖ قُلْ أَفَأُنَبِّئُكُمْ
بِشَرٍّ مِّنْ ذٰلِكُمْ ۖ اَلنَّارُ ۖ وَعَدَهَا
ع ٩ ٨ ١٦ اللّٰهُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ۖ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿٧٣﴾

**R.10**

**74.** Ya ku mutane, an ba da misali, ku saurare shi. Waɗanda kuke kira maimakon Allah, ba za su iya halittar ko da ƙuda ba, ko za su haɗu a kansa, kuma idan ƙuda ya ƙwace musu wani abu, ba za su iya ƙwato shi ba daga gare shi. Mai nema da wanda ake nema gare shi sun raunana.

يٰۤأَيُّهَا النَّاسُ ضُرِبَ مَثَلٌ فَاسْتَمِعُوْا
لَهٗ ۖ إِنَّ الَّذِيْنَ تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ
لَنْ يَّخْلُقُوْا ذُبَابًا وَّلَوِ اجْتَمَعُوْا لَهٗ ۖ
وَإِنْ يَّسْلُبْهُمُ الذُّبَابُ شَيْـًٔا
لَّا يَسْتَنْقِذُوْهُ مِنْهُ ۖ ضَعُفَ
الطَّالِبُ وَالْمَطْلُوْبُ ﴿٧٤﴾

**75.** Ba su san haƙiƙanin girman Allah ba, yadda ya kamace Shi. Haƙiƙa, Allah Mai ƙarfi ne, Mabuwayi.

مَا قَدَرُوا اللّٰهَ حَقَّ قَدْرِهٖ ۖ إِنَّ اللّٰهَ
لَقَوِيٌّ عَزِيْزٌ ﴿٧٥﴾

**76.** Allah yana zaɓar Manzanni daga mala'iku, kuma yana zaɓa daga mutane. Haƙiƙa, Allah Mai ji ne, Mai gani ne.

اَللّٰهُ يَصْطَفِيْ مِنَ الْمَلٰٓئِكَةِ رُسُلًا وَّمِنَ
النَّاسِ ۖ إِنَّ اللّٰهَ سَمِيْعٌۢ بَصِيْرٌ ﴿٧٦﴾

**77.** Ya san abin da ke gabansu da abin da ke bayansu. Ga Allah ake mayar da dukkan al'amura.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيْهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ ۖ وَ
إِلَى اللّٰهِ تُرْجَعُ الْأُمُوْرُ ﴿٧٧﴾

**78.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku yi ruku'i, ku yi sujada,

يٰۤأَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا ارْكَعُوْا وَ

ٱسْجُدُوا۟ وَٱعْبُدُوا۟ رَبَّكُمْ وَٱفْعَلُوا۟
ٱلْخَيْرَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ۩ ٧٨

kuma ku bautawa Ubangijinku, kuma ku aikata alheri don ku rabauta.

وَجَٰهِدُوا۟ فِى ٱللَّهِ حَقَّ جِهَادِهِۦ ۚ هُوَ
ٱجْتَبَىٰكُمْ وَمَا جَعَلَ عَلَيْكُمْ فِى ٱلدِّينِ
مِنْ حَرَجٍ ۚ مِّلَّةَ أَبِيكُمْ إِبْرَٰهِيمَ ۚ
هُوَ سَمَّىٰكُمُ ٱلْمُسْلِمِينَ مِن قَبْلُ
وَفِى هَٰذَا لِيَكُونَ ٱلرَّسُولُ شَهِيدًا
عَلَيْكُمْ وَتَكُونُوا۟ شُهَدَآءَ عَلَى
ٱلنَّاسِ ۚ فَأَقِيمُوا۟ ٱلصَّلَوٰةَ وَءَاتُوا۟
ٱلزَّكَوٰةَ وَٱعْتَصِمُوا۟ بِٱللَّهِ هُوَ
مَوْلَىٰكُمْ ۖ فَنِعْمَ ٱلْمَوْلَىٰ وَنِعْمَ
ٱلنَّصِيرُ ٧٩

**79.** Kuma ku yi jihadi bisa tafarkin Allah, haƙiƙanin jihadi naSa. Shi ne Ya zaɓe ku, kuma Bai ɗora muku wahala ba a cikin addini, addinin babanku Ibrahima. Shi ne Ya raɗa maku suna Musulmai a da haka kuma a cikin wannan Kur'ani, don Manzo ya zama mai shaida a kanku, ku kuma ku zama masu shaida a kan mutane. To, ku tsai da Salla kuma ku ba da Zakka, kuma ku riƙe Allah ƙamƙam. Shi ne Mai kiyayeku. Madallah Mai kiyayewa ! Madallah Mataimaki !



سُوْرَةُ الْمُؤْمِنُوْنَ مَكِّيَّةٌ ٢٣ — اٰياتها ١١٩ — ركوعاتها ٦



## SŪRATUL MU'MINŪN

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 119)*

JUZU'I NA 18

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Haƙiƙa, muminai sun rabauta.

قَدْ اَفْلَحَ الْمُؤْمِنُوْنَ ٢

**3.** Sune waɗanda ke ƙasƙantar da kai a cikin Sallarsu.

الَّذِيْنَ هُمْ فِيْ صَلَاتِهِمْ خٰشِعُوْنَ ٣

**4.** Kuma waɗanda ke kau da kansu daga dukkan wargi.

وَالَّذِيْنَ هُمْ عَنِ اللَّغْوِ مُعْرِضُوْنَ ٤

**5.** Kuma waɗanda ke ba da Zakka.

وَالَّذِيْنَ هُمْ لِلزَّكٰوةِ فٰعِلُوْنَ ٥

**6.** Kuma waɗanda ke kiyaye farjinsu.

وَالَّذِيْنَ هُمْ لِفُرُوْجِهِمْ حٰفِظُوْنَ ٦

**7.** Sai a kan matansu kaɗai, ko abin da hannuwansu na dama suka mallaka. A nan, su ba abin zargi ne ba.

اِلَّا عَلٰۤى اَزْوَاجِهِمْ اَوْ مَا مَلَكَتْ
اَيْمَانُهُمْ فَاِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُوْمِيْنَ ٧

**8.** Amma waɗanda suka nemi wuce iyakar haka, waɗannan su ne masu shishshigi.

فَمَنِ ابْتَغٰى وَرَآءَ ذٰلِكَ فَاُولٰۤئِكَ هُمُ
الْعٰدُوْنَ ٨

**9.** Kuma waɗanda ke riƙe amanar da aka ba su, da alƙawarin da suka yi,

وَالَّذِيْنَ هُمْ لِاَمٰنٰتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ
رٰعُوْنَ ٩

**10.** Kuma waɗanda ke kiyaye Sallolinsu.

وَالَّذِيْنَ هُمْ عَلٰى صَلَوٰتِهِمْ
يُحَافِظُوْنَ ١٠

**11.** Waɗannan su ne masu gado,

اُولٰۤئِكَ هُمُ الْوٰرِثُوْنَ ١١

**12.** Waɗanda za su gaji Firdausi, za su dauwama cikinta.

الَّذِيْنَ يَرِثُوْنَ الْفِرْدَوْسَ هُمْ فِيْهَا
خٰلِدُوْنَ ١٢

**13.** Haƙiƙa, Mun halicci mutum daga yankin yumɓu.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْاِنْسَانَ مِنْ سُلٰلَةٍ
مِّنْ طِيْنٍ ١٣

**14.** Sa'annan Muka mai da shi ruwan Maniyyi, a cikin ma'ajiya amintacciya.

ثُمَّ جَعَلْنَٰهُ نُطْفَةً فِي قَرَارٍ
مَّكِينٍ ١٤

**15.** Sa'annan Muka maida ruwan maniyyin ya zama gudan jini, kuma Muka maida gudan jinin ya zama tsoka marar kama, kuma Muka halicci ƙasusuwa daga wannan tsokar, sai Muka rufe ƙasusuwan da naman jiki, sa'annan Muka maida shi wata halitta. Albarka ta tabbata ga Allah mafi iya halitta.

ثُمَّ خَلَقْنَا النُّطْفَةَ عَلَقَةً فَخَلَقْنَا
الْعَلَقَةَ مُضْغَةً فَخَلَقْنَا الْمُضْغَةَ
عِظَٰمًا فَكَسَوْنَا الْعِظَٰمَ لَحْمًا ثُمَّ
أَنشَأْنَٰهُ خَلْقًا ءَاخَرَ فَتَبَارَكَ اللَّهُ
أَحْسَنُ الْخَٰلِقِينَ ١٥

**16.** Sa'annan, bayan haka za ku mutu.

ثُمَّ إِنَّكُم بَعْدَ ذَٰلِكَ لَمَيِّتُونَ ١٦

**17.** Kuma za a tashe ku a ranar Kiyama.

ثُمَّ إِنَّكُمْ يَوْمَ الْقِيَٰمَةِ تُبْعَثُونَ ١٧

**18.** Kuma Mun halicci hanyoyi bakwai sama da ku, kuma ba ma sakaci game da halitta.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا فَوْقَكُمْ سَبْعَ طَرَآئِقَ وَ
مَا كُنَّا عَنِ الْخَلْقِ غَٰفِلِينَ ١٨

**19.** Kuma Mun saukar da ruwa daga sama a aune, sai Muka zaunar da shi cikin ƙasa, kuma Mu masu ikon ɗauke shi ne.

وَأَنزَلْنَا مِنَ السَّمَآءِ مَآءً بِقَدَرٍ
فَأَسْكَنَّٰهُ فِي الْأَرْضِ وَإِنَّا عَلَىٰ
ذَهَابٍ بِهِۦ لَقَٰدِرُونَ ١٩

**20.** Da shi ne Muka sama maku lambuna na dabino da inabai, kuna samun abubuwan marmari masu yawa a cikinsu, kuma kuna ci daga gare su.

فَأَنشَأْنَا لَكُم بِهِۦ جَنَّٰتٍ مِّن نَّخِيلٍ وَ
أَعْنَٰبٍ لَّكُمْ فِيهَا فَوَٰكِهُ كَثِيرَةٌ وَ
مِنْهَا تَأْكُلُونَ ٢٠

**21.** Kuma ya samar da wata bishiya da ke fitowa daga Dutsen Saina, tana fito da mai na girki kuma da miya ga masu ci.

وَشَجَرَةً تَخْرُجُ مِن طُورِ سَيْنَآءَ
تَنۢبُتُ بِالدُّهْنِ وَصِبْغٍ لِّلْءَاكِلِينَ ٢١

**22.** Kuma akwai abin la'akari gare ku cikin dabbobin ni'ima. Muna shayar da ku daga abin da ke cikinsu, kuma kuna cin naman wasunsu.

وَإِنَّ لَكُمْ فِي الْأَنْعَٰمِ لَعِبْرَةً نُّسْقِيكُم
مِّمَّا فِي بُطُونِهَا وَلَكُمْ فِيهَا مَنَٰفِعُ
كَثِيرَةٌ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ٢٢

**23.** Kuma kuna tafiya kansu kuma da cikin jiragen ruwa.

وَعَلَيْهَا وَعَلَى الْفُلْكِ تُحْمَلُونَ ٢٣

**R.2**

**24.** Haƙiƙa, Mun aiki Nuhu zuwa ga mutanensa, ya ce, 'ya ku mutanena, ku bauta wa Allah, ba ku da wani ubangiji sai Shi. Ba kwa kare kanku ba?'

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ فَقَالَ يَٰقَوْمِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥٓ ۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Sai manyan mutane waɗanda suka kafirta daga mutanensa suka ce, 'Wannan mutum ne kawai kamarku, so yake ya fi ku. Da Allah ya so, sai ya sauko da mala'iku. Ba mu taɓa jin wannan ba daga iyayenmu na farko.'

فَقَالَ الْمَلَؤُا الَّذِينَ كَفَرُوا مِن قَوْمِهِ مَا هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُرِيدُ أَن يَتَفَضَّلَ عَلَيْكُمْ وَلَوْ شَآءَ اللَّهُ لَأَنزَلَ مَلَٰٓئِكَةً مَّا سَمِعْنَا بِهَٰذَا فِيٓ ءَابَآئِنَا الْأَوَّلِينَ ﴿٢٥﴾

**26.** Shi mutum ne kawai mai taɓin hankali. Sai ku saurara masa zuwa wani lokaci.

إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌۢ بِهِۦ جِنَّةٌ فَتَرَبَّصُوا بِهِۦ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٢٦﴾

**27.** Nuhu ya ce, 'Ubangijina, Ka taimake ni, don sun ƙaryata ni.'

قَالَ رَبِّ انصُرْنِي بِمَا كَذَّبُونِ ﴿٢٧﴾

**28.** Sai Muka yi masa wahayi cewa, Kera kwami bisa idonMu, kuma bisa wahayinMu. Idan umarninMu ya zo, kuma idanun ruwa suka ɓuɓɓugo, shigar da biyu daga dukkan nau'i, mace da namiji, kuma ka shigar da iyalanka, sai fa waɗanda ƙaddara ta hau kansu. Kuma kada ka ce da Ni komai game da waɗanda suka yi laifi, don za a nitsar da su.'

فَأَوْحَيْنَآ إِلَيْهِ أَنِ اصْنَعِ الْفُلْكَ بِأَعْيُنِنَا وَوَحْيِنَا فَإِذَا جَآءَ أَمْرُنَا وَفَارَ التَّنُّورُ ۙ فَاسْلُكْ فِيهَا مِن كُلٍّ زَوْجَيْنِ اثْنَيْنِ وَأَهْلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيْهِ الْقَوْلُ مِنْهُمْ ۖ وَلَا تُخَٰطِبْنِي فِي الَّذِينَ ظَلَمُوٓا ۖ إِنَّهُم مُّغْرَقُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** To, idan ka daidaita, kai da waɗanda ke tare da kai, a cikin jirgin ruwa, ce, 'Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Wanda ya tserar da mu daga mutane masu laifi.'

فَإِذَا اسْتَوَيْتَ أَنتَ وَمَن مَّعَكَ عَلَى الْفُلْكِ فَقُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي نَجَّىٰنَا مِنَ الْقَوْمِ الظَّٰلِمِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Kuma ce, 'Ubangijina, Ka saukar da ni masauki mai albarka. Kai ne Fiyayyen masu masauki.'

وَقُل رَّبِّ أَنزِلْنِي مُنزَلًا مُّبَارَكًا وَأَنتَ خَيْرُ الْمُنزِلِينَ ﴿٣٠﴾

**31.** Haƙiƙa, akwai Ayoyi cikin wannan, kuma Mu masu jarraba mutane ne.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ وَإِن كُنَّا لَمُبْتَلِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Sa'annan daga bayansu Mun tashi wasu mutane.

ثُمَّ أَنْشَأْنَا مِنْ بَعْدِهِمْ قَرْنًا آخَرِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Kuma Mun aiko Manzo a cikinsu daga gare su, ɗauke da saƙo cewa, 'Ku bauta wa Allah, ba ku da wani ubangiji sai Shi. Ba kwa riƙi Allah garkuwa ba (daga dukkan masifu)?'

فَأَرْسَلْنَا فِيهِمْ رَسُولًا مِنْهُمْ أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُمْ مِنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۖ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٣٣﴾ ع

**R.3**

**34.** Sai manyan mutane daga mutanensa, waɗanda suka kafirta kuma suka ƙaryata haɗuwa da lahira, kuma Muka ba su jin daɗi a rayuwar duniya suka ce, 'Wannan mutum ne kawai kamarku, yana cin abin da kuke ci, kuma yana sha daga abin da kuke sha.'

وَقَالَ الْمَلَأُ مِنْ قَوْمِهِ الَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِلِقَاءِ الْآخِرَةِ وَأَتْرَفْنَاهُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا مَا هَٰذَا إِلَّا بَشَرٌ مِثْلُكُمْ يَأْكُلُ مِمَّا تَأْكُلُونَ مِنْهُ وَيَشْرَبُ مِمَّا تَشْرَبُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Idan kuka bi mutum kamarku, kun tabbata masu taɓewa.

وَلَئِنْ أَطَعْتُمْ بَشَرًا مِثْلَكُمْ إِنَّكُمْ إِذًا لَخَاسِرُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Yana muku alƙawari ne cewa, idan kuka mutu, kuma kuka zama turɓaya da ƙasusuwa, za a fito da ku?

أَيَعِدُكُمْ أَنَّكُمْ إِذَا مِتُّمْ وَكُنْتُمْ تُرَابًا وَعِظَامًا أَنَّكُمْ مُخْرَجُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Fau-fau, (ba gaskiya) a wannan alƙawari da ake yi muku.

هَيْهَاتَ هَيْهَاتَ لِمَا تُوعَدُونَ ﴿٣٧﴾

**38.** Ba komai sai wannan rayuwar ta mu ta duniya; mu mutu, mu rayu, kuma ba za a tashe mu ba.

إِنْ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا وَمَا نَحْنُ بِمَبْعُوثِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** Shi mutum ne kawai da ya ƙaga wa Allah ƙarya, kuma mu ba za mu ba da gaskiya da shi ba.'

إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا وَمَا نَحْنُ لَهُ بِمُؤْمِنِينَ ﴿٣٩﴾

**40.** Ya ce, 'Ubangijina, Ka taimake ni, don sun ƙaryata ni.'

قَالَ رَبِّ انْصُرْنِي بِمَا كَذَّبُونِ ﴿٤٠﴾

**41.** Allah ya ce, 'Ba da daɗewa ba, za su wayi gari suna nadama.'

قَالَ عَمَّا قَلِيلٍ لَيُصْبِحُنَّ نَادِمِينَ ﴿٤١﴾

**42.** Sai azaba ta danƙe su bisa cancanta, sai Muka mai da su shara. La'anta ta tabbata ga masu laifi.

فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ بِالْحَقِّ فَجَعَلْنٰهُمْ
غُثَآءً ۚ فَبُعْدًا لِّلْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** Sa'annan Muka tashi wasu mutane daga bayansu.

ثُمَّ أَنْشَأْنَا مِنْۢ بَعْدِهِمْ قُرُوْنًا
اٰخَرِيْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** Babu al'ummar da za ta gaggauta loƙacinta, kuma ba za su kasa isa ba.

مَا تَسْبِقُ مِنْ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَ مَا
يَسْتَأْخِرُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Sa'annan Mun aiko Manzannin Mu a jere. Duk lokacin da Manzon wasu mutane ya zo masu, sai su ƙaryata shi. Sai Muka sa sashinsu ya bi sashi, Muka mai da su abin labari da hira. La'anta ta tabbata ga mutanen da ba sa ba da gaskiya.

ثُمَّ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا تَتْرَا ۖ كُلَّمَا جَآءَ
أُمَّةً رَّسُوْلُهَا كَذَّبُوْهُ فَأَتْبَعْنَا
بَعْضَهُمْ بَعْضًا وَّجَعَلْنٰهُمْ أَحَادِيْثَ ۚ
فَبُعْدًا لِّقَوْمٍ لَّا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Sa'annan Mun aiko Musa da ɗan'uwansa Haruna da AyoyinMu, kuma da hujja mabayyaniya.

ثُمَّ أَرْسَلْنَا مُوْسٰى وَ أَخَاهُ هٰرُوْنَ ۙ
بِاٰيٰتِنَا وَسُلْطٰنٍ مُّبِيْنٍ ﴿٤٦﴾

**47.** Zuwa ga Fir'auna da manyan mutanensa, amma sun yi girman kai, kuma sun kasance mutane masu ɗaga kai.

إِلٰى فِرْعَوْنَ وَ مَلَا۟ئِهٖ فَاسْتَكْبَرُوْا وَ
كَانُوْا قَوْمًا عَالِيْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Sai suka ce, 'Ma ba da gaskiya da mutane (biyu) kamarmu, alhali mutanen su bayinmu ne?'

فَقَالُوْٓا أَنُؤْمِنُ لِبَشَرَيْنِ مِثْلِنَا وَ
قَوْمُهُمَا لَنَا عٰبِدُوْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Sai suka ƙaryata su, sai kuwa suka zama cikin waɗanda aka halaka.

فَكَذَّبُوْهُمَا فَكَانُوْا مِنَ الْمُهْلَكِيْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Kuma haƙiƙa, Mun ba Musa Littafi don su shiriya.

وَ لَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسَى الْكِتٰبَ لَعَلَّهُمْ
يَهْتَدُوْنَ ﴿٥٠﴾

**51.** Kuma Mun sa Isa da mahaifiyarsa sun zama Aya, kuma Mun ba su mafaka a wani tudu, kore shar, kuma da maɓuɓɓugar ruwa.

وَ جَعَلْنَا ابْنَ مَرْيَمَ وَ أُمَّهٗٓ اٰيَةً وَّ
اٰوَيْنٰهُمَآ إِلٰى رَبْوَةٍ ذَاتِ قَرَارٍ وَّ
ع مَعِيْنٍ ﴿٥١﴾

**R.4**

**52.** Ya ku Manzanni, ku ci daga daɗaɗan abubuwa, kuma ku yi aiki

يٰٓأَيُّهَا الرُّسُلُ كُلُوْا مِنَ الطَّيِّبٰتِ

وَاعْمَلُوا صَالِحًا ۖ إِنِّي بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ٥٢

nagari. Haƙiƙa, Ni Masanin abin da kuke aikatawa ne.

وَإِنَّ هَٰذِهِ أُمَّتُكُمْ أُمَّةً وَاحِدَةً وَأَنَا رَبُّكُمْ فَاتَّقُونِ ٥٣

**53.** Kuma (kusani) wannan al'ummarku, al'umma ɗaya ce kuma Ni ne Ubangijinku. To, ku riƙe Ni mai kiyaye ku.

فَتَقَطَّعُوا أَمْرَهُمْ بَيْنَهُمْ زُبُرًا ۖ كُلُّ حِزْبٍ بِمَا لَدَيْهِمْ فَرِحُونَ ٥٤

**54.** Amma sai mutane suka rarraba tsakaninsu ƙungiya ƙungiya. Kowaɗanne mabiya ƙungiya suna murna da abin da ke wurinsu.

فَذَرْهُمْ فِي غَمْرَتِهِمْ حَتَّىٰ حِينٍ ٥٥

**55.** To, bar su cikin ruɗaninsu har wani lokaci.

أَيَحْسَبُونَ أَنَّمَا نُمِدُّهُمْ بِهِ مِنْ مَالٍ وَبَنِينَ ٥٦

**56.** Shin suna zato ne cewa, saboda Muna yi masu baiwa da dukiya da 'ya'ya,

نُسَارِعُ لَهُمْ فِي الْخَيْرَاتِ ۚ بَلْ لَا يَشْعُرُونَ ٥٧

**57.** Gaggawa Muke Mu ba su abubuwan alheri? Su marasa fahimta ne.

إِنَّ الَّذِينَ هُمْ مِنْ خَشْيَةِ رَبِّهِمْ مُشْفِقُونَ ٥٨

**58.** Haƙiƙa, waɗanda ke makerketa saboda tsoron Ubangijinsu.

وَالَّذِينَ هُمْ بِآيَاتِ رَبِّهِمْ يُؤْمِنُونَ ٥٩

**59.** Da kuma waɗanda ke ba da gaskiya da Ayoyin Ubangijinsu,

وَالَّذِينَ هُمْ بِرَبِّهِمْ لَا يُشْرِكُونَ ٦٠

**60.** Da kuma waɗanda ba sa yi wa Ubangijinsu tarayya da wani,

وَالَّذِينَ يُؤْتُونَ مَا آتَوْا وَقُلُوبُهُمْ وَجِلَةٌ أَنَّهُمْ إِلَىٰ رَبِّهِمْ رَاجِعُونَ ٦١

**61.** Da kuma waɗanda ke ba da abin da suka bayar, zukatansu cike da tsoro, don za su koma wajen Ubangijinsu.

أُولَٰئِكَ يُسَارِعُونَ فِي الْخَيْرَاتِ وَهُمْ لَهَا سَابِقُونَ ٦٢

**62.** Waɗannan sune suke gaggawan yin ayyukan kirki, kuma su ne masu fin kowa aikata su.

وَلَا نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا ۖ وَلَدَيْنَا كِتَابٌ يَنْطِقُ بِالْحَقِّ ۚ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ٦٣

**63.** Ba Mu ɗora wa rai nauyi sai wanda za ta iya, kuma Muna da Littafi da ke furuci da gaskiya, kuma ba za a cuce su ba.

**64.** Amma zukatansu na yin banza (ko oho) da wannan Littafi, kuma suna wasu ayyuka da suke yi banda haka.

بَلْ قُلُوبُهُمْ فِي غَمْرَةٍ مِّنْ هَٰذَا وَ
لَهُمْ أَعْمَالٌ مِّن دُونِ ذَٰلِكَ هُمْ لَهَا
عَٰمِلُونَ ٦٤

**65.** Sai Mun kama su dumu-dumu cikin jin daɗi, a cikinsu da azaba, su riƙa yin kuka.

حَتَّىٰٓ إِذَآ أَخَذْنَا مُتْرَفِيهِم بِالْعَذَابِ
إِذَا هُمْ يَجْـَٔرُونَ ٦٥

**66.** Za Mu ce musu, 'Kada ku yi kuka a yau, haƙiƙa, ba za a taimake ku ba daga wajenMu.'

لَا تَجْـَٔرُوا الْيَوْمَ إِنَّكُم مِّنَّا لَا
تُنصَرُونَ ٦٦

**67.** Haƙiƙa, an karanta maku AyoyinMu, sai kuka zama masu juyawa kan dugaduganku.

قَدْ كَانَتْ ءَايَٰتِي تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَكُنتُمْ
عَلَىٰٓ أَعْقَٰبِكُمْ تَنكِصُونَ ٦٧

**68.** Kuna masu girman kai, kuna masu zancen banza game da Kur'ani yayin da kuke hirar dare.

مُسْتَكْبِرِينَ بِهِۦ سَٰمِرًا تَهْجُرُونَ ٦٨

**69.** Shin ba su lura da zancen Allah ba, ko abin da bai zo wa iyayensu ba ya zo masu ne?

أَفَلَمْ يَدَّبَّرُوا الْقَوْلَ أَمْ جَآءَهُم مَّا
لَمْ يَأْتِ ءَابَآءَهُمُ الْأَوَّلِينَ ٦٩

**70.** Ko kuma ba su gane Manzonsu ba, don haka suke musunta shi?

أَمْ لَمْ يَعْرِفُوا رَسُولَهُمْ فَهُمْ لَهُۥ
مُنكِرُونَ ٧٠

**71.** Ko cewa suke. 'Taɓin hankali, ne da shi?' Sam, (ba shi da taɓin hankali), ya zo masu da gaskiya ne, amma mafi yawansu kuwa maƙiya gaskiya ne.

أَمْ يَقُولُونَ بِهِۦ جِنَّةٌۢ بَلْ جَآءَهُم
بِالْحَقِّ وَأَكْثَرُهُمْ لِلْحَقِّ كَٰرِهُونَ ٧١

**72.** Da Gaskiya ta bi son zukatansu, sai sammai da ƙasa, da waɗanda ke cikin su su ɓaci. Haba, Mun kawo masu faɗakarwarsu ne, su kuma suna bijire wa faɗakarwa da ake yi musu.

وَلَوِ اتَّبَعَ الْحَقُّ أَهْوَآءَهُمْ
لَفَسَدَتِ السَّمَٰوَٰتُ وَالْأَرْضُ وَمَن
فِيهِنَّ بَلْ أَتَيْنَٰهُم بِذِكْرِهِمْ فَهُمْ
عَن ذِكْرِهِم مُّعْرِضُونَ ٧٢

**73.** Ko kana roƙonsu lada ne? amma ladan Ubangijinka ita ce ta fi, kuma Shi ne Fiyayyen masu arzurtawa.

أَمْ تَسْـَٔلُهُمْ خَرْجًا فَخَرَاجُ رَبِّكَ خَيْرٌ
وَهُوَ خَيْرُ الرَّٰزِقِينَ ٧٣

**74.** Kuma haƙiƙa, kana kiran su ne zuwa tafarki madaidaici.

وَإِنَّكَ لَتَدْعُوهُمْ إِلَىٰ صِرَٰطٍ
مُّسْتَقِيمٍ ٧٤

**75.** Kuma waɗanda ba sa ba da gaskiya da Lahira, suna kauce wa tafarki madaidaici.

وَإِنَّ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ
عَنِ الصِّرَاطِ لَنَاكِبُوْنَ ﴿٧٥﴾

**76.** Kuma idan Muka yi masu rahama, kuma Muka yaye cutar da ke tare da su, sai su dage kan shishshiginsu suna faganniya.

وَلَوْ رَحِمْنٰهُمْ وَكَشَفْنَا مَا بِهِمْ مِّنْ ضُرٍّ
لَّلَجُّوْا فِيْ طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُوْنَ ﴿٧٦﴾

**77.** Haƙiƙa, Mun danƙe su da azaba, amma ba su ƙasƙantar da kai ga Ubangijinsu ba, kuma ba su ƙasƙantar da kai sun roƙe Shi ba.

وَلَقَدْ اَخَذْنٰهُمْ بِالْعَذَابِ فَمَا اسْتَكَانُوْا
لِرَبِّهِمْ وَمَا يَتَضَرَّعُوْنَ ﴿٧٧﴾

**78.** Har sai Mun buɗe musu ƙofar azaba mai tsanani, sai su riƙa nadama game da ita.

حَتّٰۤى اِذَا فَتَحْنَا عَلَيْهِمْ بَابًا
ذَا عَذَابٍ شَدِيْدٍ اِذَا هُمْ فِيْهِ
مُبْلِسُوْنَ ﴿٧٨﴾ ع ٤ ٢٧

**R.5**

**79.** Kuma Shi ne Ya halitta maku kunnuwa da idanuwa da zukata. Amma godiyar da kuke kaɗan ce.

وَهُوَ الَّذِيْۤ اَنْشَاَ لَكُمُ السَّمْعَ
وَالْاَبْصَارَ وَالْاَفْـِٕدَةَ ؕ قَلِيْلًا مَّا
تَشْكُرُوْنَ ﴿٧٩﴾

**80.** Kuma Shi ne Ya ninninka ku a ban ƙasa, kuma Ya tattara ku zuwa gare Shi.

وَهُوَ الَّذِيْ ذَرَاَكُمْ فِي الْاَرْضِ وَاِلَيْهِ
تُحْشَرُوْنَ ﴿٨٠﴾

**81.** Kuma Shi ne Yake rayarwa kuma Shi ke matarwa, kuma saɓawar dare da rana a hannunSa take. Shin ba kwa fahimta?

وَهُوَ الَّذِيْ يُحْيٖ وَيُمِيْتُ وَلَهُ
اخْتِلَافُ الَّيْلِ وَالنَّهَارِ ؕ اَفَلَا
تَعْقِلُوْنَ ﴿٨١﴾

**82.** Amma sai suka faɗi irin abin da na farko suka faɗa.

بَلْ قَالُوْا مِثْلَ مَا قَالَ الْاَوَّلُوْنَ ﴿٨٢﴾

**83.** Suka ce, 'Ashe idan muka mutu, kuma muka zama turɓaya da ƙasusuwa, za a tashe mu?'

قَالُوْۤا ءَاِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَّعِظَامًا
ءَاِنَّا لَمَبْعُوْثُوْنَ ﴿٨٣﴾

**84.** Ai an yi mana wannan alƙawarin, mu da iyayenmu tun ba yanzu ba. Wannan tatsuniyoyin mutanen farko ne kawai.

لَقَدْ وُعِدْنَا نَحْنُ وَاٰبَآؤُنَا هٰذَا مِنْ
قَبْلُ اِنْ هٰذَاۤ اِلَّاۤ اَسَاطِيْرُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿٨٤﴾

**85.** Ce, ‘Wanene da ƙasa da waɗanda ke cikinta, idan kun sani?’

قُلْ لِّمَنِ الْاَرْضُ وَمَنْ فِيْهَآ اِنْ
كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٨٥﴾

**86.** Za su ce, 'Duk na Allah ne' Ce, 'To, ba za ku gargaɗu ba?'

سَيَقُوْلُوْنَ لِلّٰهِ ؕ قُلْ اَفَلَا تَذَكَّرُوْنَ ﴿٨٦﴾

**87.** Ce, 'Wanene Ubangijin sammai bakwai, kuma Ubangijin Al'arshi Mai girma?'

قُلْ مَنْ رَّبُّ السَّمٰوٰتِ السَّبْعِ وَرَبُّ الْعَرْشِ
الْعَظِيْمِ ﴿٨٧﴾

**88.** Za su ce, 'Na Allah ne, 'Ce, 'To, ba kwa ɗauke Shi Mai kiyaye ku ba?'

سَيَقُوْلُوْنَ لِلّٰهِ ؕ قُلْ اَفَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿٨٨﴾

**89.** Ce, 'wanene mallakin kowane abu ke hannunSa, kuma Shi ke kiyayewa, amma ba a kare wani daga gare Shi, idan kun sani?'

قُلْ مَنْۢ بِيَدِهٖ مَلَكُوْتُ كُلِّ شَيْءٍ وَّهُوَ
يُجِيْرُ وَلَا يُجَارُ عَلَيْهِ اِنْ كُنْتُمْ
تَعْلَمُوْنَ ﴿٨٩﴾

**90.** Za su ce, 'Duk wannan na Allah ne.' Ce, 'To, yaya ake yaudarar ku?'

سَيَقُوْلُوْنَ لِلّٰهِ ؕ قُلْ فَاَنّٰى تُسْحَرُوْنَ ﴿٩٠﴾

**91.** E, Mun kawo masu gaskiya, kuma tabbas su maƙaryata ne.

بَلْ اَتَيْنٰهُمْ بِالْحَقِّ وَاِنَّهُمْ لَكٰذِبُوْنَ ﴿٩١﴾

**92.** Allah bai riƙi ɗa ba, kuma ba wani ubangiji tare da Shi, ashe sai kowane abin bautawan ya tafi da abin da ya halitta, kuma sai wasu daga cikinsu su rinjayi waɗansu. Tsarki ya tabbata ga Allah daga abin da suke dangana maSa.

مَا اتَّخَذَ اللّٰهُ مِنْ وَّلَدٍ وَّمَا كَانَ مَعَهٗ
مِنْ اِلٰهٍ اِذًا لَّذَهَبَ كُلُّ اِلٰهٍۢ بِمَا خَلَقَ
وَلَعَلَا بَعْضُهُمْ عَلٰى بَعْضٍ ؕ سُبْحٰنَ اللّٰهِ
عَمَّا يَصِفُوْنَ ﴿٩٢﴾

**93.** Masanin ɓoye da sarari. Ya ɗaukaka daga tarayyar da suke yi maSa.

عٰلِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَتَعٰلٰى عَمَّا
يُشْرِكُوْنَ ﴿٩٣﴾ ع

**R.6**

**94.** Ce, 'Ubangijina, in da za Ka nuna mini abin da ake musu alƙawari.

قُلْ رَّبِّ اِمَّا تُرِيَنِّيْ مَا يُوْعَدُوْنَ ﴿٩٤﴾

**95.** Ubangiji, kada Ka saka ni cikin mutane masu zalunci.

رَبِّ فَلَا تَجْعَلْنِيْ فِي الْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٩٥﴾

**96.** Kuma Mu Masu iko ne Mu nuna maka abin da Muka yi musu alƙawari.

وَاِنَّا عَلٰۤى اَنْ نُّرِيَكَ مَا نَعِدُهُمْ
لَقٰدِرُوْنَ ﴿٩٦﴾

**97.** Kore mummunan abu da abin da ya fi kyau. Mu Muka fi sanin abin da suke riyawa.

اِدْفَعْ بِالَّتِيْ هِيَ اَحْسَنُ السَّيِّئَةَ ؕ
نَحْنُ اَعْلَمُ بِمَا يَصِفُوْنَ ﴿٩٧﴾

**98.** Kuma ce, Ubangijina ina neman tsarinKa daga yawan zugar shaiɗanu,

وَ قُلْ رَّبِّ اَعُوْذُ بِكَ مِنْ هَمَزٰتِ
الشَّيٰطِيْنِ ۙ﴿٩٨﴾

**99.** Kuma Ubangiji ina neman tsarinKa, kada su zo wajena.

وَ اَعُوْذُ بِكَ رَبِّ اَنْ يَّحْضُرُوْنِ ﴿٩٩﴾

**100.** Sai mutuwa ta zo ga ɗayansu ya riƙa cewa, 'Ubangiji mayar da ni.'

حَتّٰۤى اِذَا جَآءَ اَحَدَهُمُ الْمَوْتُ قَالَ
رَبِّ ارْجِعُوْنِ ۙ﴿١٠٠﴾

**101.** Don in yi aiki nagari, cikin rayuwar da na baro baya. Ina fa. Wannan magana ce da yake faɗa. Kuma a bayansu akwai kariya, har ranar da za a tashe su.

لَعَلِّيْۤ اَعْمَلُ صَالِحًا فِيْمَا تَرَكْتُ كَلَّا ؕ
اِنَّهَا كَلِمَةٌ هُوَ قَآئِلُهَا ؕ وَ مِنْ
وَّرَآئِهِمْ بَرْزَخٌ اِلٰى يَوْمِ يُبْعَثُوْنَ ﴿١٠١﴾

**102.** Kuma idan aka busa ƙaho, a wannan rana babu dangantaka tsakanin su, kuma ba za su tambayi juna ba.

فَاِذَا نُفِخَ فِي الصُّوْرِ فَلَاۤ اَنْسَابَ بَيْنَهُمْ
يَوْمَئِذٍ وَّ لَا يَتَسَآءَلُوْنَ ﴿١٠٢﴾

**103.** Sannan waɗanda ma'aunan ayyukansu suka yi nauyi, waɗannan su ne masu rabauta.

فَمَنْ ثَقُلَتْ مَوَازِيْنُهٗ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ
الْمُفْلِحُوْنَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Waɗanda ma'aunan ayyukansu suka yi sako sako kuwa, waɗannan su ne waɗanda suka yi asarar rayukansu, za su zauna a Jahannama.

وَ مَنْ خَفَّتْ مَوَازِيْنُهٗ فَاُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ
خَسِرُوْۤا اَنْفُسَهُمْ فِيْ جَهَنَّمَ خٰلِدُوْنَ ۚ﴿١٠٤﴾

**105.** Wuta na lasar fuskokinsu, suna masu yan ƙwane fuska cikinta.

تَلْفَحُ وُجُوْهَهُمُ النَّارُ وَ هُمْ فِيْهَا
كٰلِحُوْنَ ﴿١٠٥﴾

**106.** (Za a ce masu), 'Ba an karanta muku AyoyiNa ba, sai kuka ƙaryata su?'

اَلَمْ تَكُنْ اٰيٰتِيْ تُتْلٰى عَلَيْكُمْ فَكُنْتُمْ
بِهَا تُكَذِّبُوْنَ ﴿١٠٦﴾

**107.** Za su ce, 'Ya Ubangijinmu, rashin sa'armu ya rinjaye mu, kuma mun kasance mutane ɓatattu.

قَالُوْا رَبَّنَا غَلَبَتْ عَلَيْنَا شِقْوَتُنَا وَ
كُنَّا قَوْمًا ضَآلِّيْنَ ﴿١٠٧﴾

**108.** Ubangijinmu Ka fitar da mu daga cikinta, idan muka koma irin aikinmu to, lallai mu masu laifi ne.

رَبَّنَاۤ اَخْرِجْنَا مِنْهَا فَاِنْ عُدْنَا فَاِنَّا
ظٰلِمُوْنَ ﴿١٠٨﴾

**109.** Sai (Allah) ya ce, 'Ku yi can, abin tsana, kuma kada ku yi miNi magana.'

قَالَ اخْسَـُٔوْا فِيْهَا وَلَا تُكَلِّمُوْنِ ﴿١٠٩﴾

**110.** Akwai wasu jama'a daga cikin bayiNa da suke cewa, 'Ubangijinmu mun ba da gaskiya, Ka yafe mana, kuma ka jiƙan mu, Kai ne Fiyayyen masu jinƙai.'

اِنَّهٗ كَانَ فَرِيْقٌ مِّنْ عِبَادِيْ يَقُوْلُوْنَ
رَبَّنَآ اٰمَنَّا فَاغْفِرْ لَنَا وَارْحَمْنَا وَاَنْتَ
خَيْرُ الرّٰحِمِيْنَ ﴿١١٠﴾

**111.** Sai kuka yi musu dariya, har izgilinku ya sa kuka manta ambatoNa, a lokacin kuna yi musu dariya.

فَاتَّخَذْتُمُوْهُمْ سِخْرِيًّا حَتّٰٓى اَنْسَوْكُمْ
ذِكْرِيْ وَكُنْتُمْ مِّنْهُمْ تَضْحَكُوْنَ ﴿١١١﴾

**112.** Saboda haƙurin da suka yi, a yau Na saka masu da cewa, su ne masu rabauta.

اِنِّيْ جَزَيْتُهُمُ الْيَوْمَ بِمَا صَبَرُوْٓا ۙ
اَنَّهُمْ هُمُ الْفَآئِزُوْنَ ﴿١١٢﴾

**113.** (Allah) zai ce, 'Shekaru nawa kuka zauna a ban ƙasa?'

قٰلَ كَمْ لَبِثْتُمْ فِي الْاَرْضِ عَدَدَ سِنِيْنَ ﴿١١٣﴾

**114.** Sai su ce, 'Mun zauna rana ɗaya ko shashin rana, amma tambayi masu lissafi.'

قَالُوْا لَبِثْنَا يَوْمًا اَوْ بَعْضَ يَوْمٍ
فَسْـَٔلِ الْعَآدِّيْنَ ﴿١١٤﴾

**115.** Sai ya ce, 'Kun zauna ne kaɗan ƙwarai, da kun sani.'

قٰلَ اِنْ لَّبِثْتُمْ اِلَّا قَلِيْلًا لَّوْ اَنَّكُمْ
كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿١١٥﴾

**116.** Shin kun zaci cewa Mun halicce ku ne ba manufa, kuma cewa ba za a dawo da ku wajenMu ba?

اَفَحَسِبْتُمْ اَنَّمَا خَلَقْنٰكُمْ عَبَثًا وَّ
اَنَّكُمْ اِلَيْنَا لَا تُرْجَعُوْنَ ﴿١١٦﴾

**117.** Ɗaukaka ta tabbata ga Allah Sarki na gaskiya. Babu wani ubangiji sai Shi. Ubangijin Al'arshi Mai girma.

فَتَعٰلَى اللّٰهُ الْمَلِكُ الْحَقُّ ۚ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۚ
رَبُّ الْعَرْشِ الْكَرِيْمِ ﴿١١٧﴾

**118.** Wanda ya kira wani ubangiji tare da Allah, ba shi da hujja game da shi, kuma hisabinsa yana gurin Ubangijinsa. Haƙiƙa, kafirai ba za su rabauta ba.

وَمَنْ يَّدْعُ مَعَ اللّٰهِ اِلٰهًا اٰخَرَ ۙ لَا
بُرْهَانَ لَهٗ بِهٖ ۙ فَاِنَّمَا حِسَابُهٗ عِنْدَ
رَبِّهٖ ۚ اِنَّهٗ لَا يُفْلِحُ الْكٰفِرُوْنَ ﴿١١٨﴾

**119.** Kuma ka ce, 'Ubangijina, Ka yi gafara da jinƙai, Kai ne Fiyayyen masu jinƙai.’

وَقُلْ رَّبِّ اغْفِرْ وَارْحَمْ وَاَنْتَ خَيْرُ
الرّٰحِمِيْنَ ﴿١١٩﴾ ع



رکوعاتها ٩ — سُوْرَةُ النُّوْرِ مَدَنِيَّةٌ ٢٤ — اٰیاتها ٦٥



## SŪRATUN NŪR

*(A Madina ta Sauka)*
*(Ayoyinta 65)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Wannan Sura ce, wadda Muka saukar da ita, kuma Muka farlanta hukumce-hukumcen da ke cikinta, kuma Mun saukar da Ayoyi bayyanannu a cikinta don ku riƙa lura.

سُوْرَةٌ اَنْزَلْنٰهَا وَفَرَضْنٰهَا وَاَنْزَلْنَا
فِيْهَآ اٰيٰتٍۢ بَيِّنٰتٍ لَّعَلَّكُمْ
تَذَكَّرُوْنَ ﴿٢﴾

**3.** Mace mazinaciya da namiji mazinaci ku yi wa kowane ɗaya daga cikinsu bulala ɗari, kuma kada tausayinsu ya kama ku game da hukumcin Allah, idan kun ba da gaskiya da Allah da ranar Lahira, kuma jama'a daga cikin muminai su halarci azabar da za a yi musu.

اَلزَّانِيَةُ وَالزَّانِيْ فَاجْلِدُوْا كُلَّ
وَاحِدٍ مِّنْهُمَا مِائَةَ جَلْدَةٍ ۪ وَّلَا
تَاْخُذْكُمْ بِهِمَا رَاْفَةٌ فِيْ دِيْنِ اللّٰهِ اِنْ
كُنْتُمْ تُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ ۚ
وَلْيَشْهَدْ عَذَابَهُمَا طَآئِفَةٌ مِّنَ
الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٣﴾

**4.** Mazinaci ba wanda zai aura sai mazinaciya, ko arniya, haka mazinaciya ba wanda zata aura sai mazinaci ko arne. Kuma an haramta wannan ga muminai.

اَلزَّانِيْ لَا يَنْكِحُ اِلَّا زَانِيَةً اَوْ
مُشْرِكَةً ۫ وَّالزَّانِيَةُ لَا يَنْكِحُهَآ اِلَّا زَانٍ اَوْ
مُشْرِكٌ ۚ وَحُرِّمَ ذٰلِكَ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٤﴾

**5.** Kuma waɗanda ke yi wa mata managarta ƙazafi, amma ba su kawo shaidu huɗu ba, to, ku yi musu bulala tamanin, kuma kada ku karɓi shaida ta su har abada, don waɗannan su ne fasiƙai.

وَالَّذِيْنَ يَرْمُوْنَ الْمُحْصَنٰتِ ثُمَّ لَمْ
يَاْتُوْا بِاَرْبَعَةِ شُهَدَآءَ فَاجْلِدُوْهُمْ
ثَمٰنِيْنَ جَلْدَةً وَّلَا تَقْبَلُوْا لَهُمْ شَهَادَةً
اَبَدًا ۚ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْفٰسِقُوْنَ ﴿٥﴾

**6.** Amma waɗanda suka tuba bayan haka, kuma suka gyara kansu, to, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

اِلَّا الَّذِيْنَ تَابُوْا مِنْ بَعْدِ ذٰلِكَ وَ
اَصْلَحُوْا ۚ فَاِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٦﴾

**7.** Kuma waɗanda ke yi wa matansu ƙazafi, alhali ba su da shaidu sai su kansu, to, shaidar ɗaya daga cikin irin waɗannan ita ce, rantsuwa da Allah

وَالَّذِيْنَ يَرْمُوْنَ اَزْوَاجَهُمْ وَلَمْ يَكُنْ
لَّهُمْ شُهَدَآءُ اِلَّآ اَنْفُسُهُمْ فَشَهَادَةُ
اَحَدِهِمْ اَرْبَعُ شَهٰدٰتٍۢ بِاللّٰهِ ۙ اِنَّهٗ لَمِنَ

sau huɗu cewa yana daga cikin masu faɗar gaskiya.

الصّٰدِقِيْنَ ۝٧

**8.** Rantsuwa ta biyar ita ce, la'anar Allah ta tabbata gare shi, idan yana cikin masu faɗar ƙarya.

وَالْخَامِسَةُ اَنَّ لَعْنَتَ اللّٰهِ عَلَيْهِ اِنْ كَانَ
مِنَ الْكٰذِبِيْنَ ۝٨

**9.** Kuma zai kore horo daga kanta idan ta rantse da Allah sau huɗu cewa shi yana cikin masu faɗar ƙarya.

وَيَدْرَؤُا عَنْهَا الْعَذَابَ اَنْ تَشْهَدَ اَرْبَعَ
شَهٰدٰتٍ بِاللّٰهِ ۙ اِنَّهٗ لَمِنَ الْكٰذِبِيْنَ ۝٩

**10.** Kuma rantsuwarta ta biyar ita ce, fushin Allah ya tabbata kanta in shi ne mai gaskiya.

وَالْخَامِسَةَ اَنَّ غَضَبَ اللّٰهِ عَلَيْهَآ اِنْ كَانَ
مِنَ الصّٰدِقِيْنَ ۝١٠

**11.** Kuma ba don baiwar Allah da rahamarSa gare ku ba, kuma ba don Allah Mai karɓar tuba ne, kuma Mai hikima ba (sai ku sha wahala).

وَلَوْلَا فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهٗ وَاَنَّ
اللّٰهَ تَوَّابٌ حَكِيْمٌ ۝١١

**R.2**

**12.** Haƙiƙa, waɗanda suka ƙagi wannan mummunar ƙarya ƙungiya ne daga cikinku. Kada ku zaci wannan sharri ne gare ku, a'a, wannan alheri ne gare ku. Kowane mutum daga cikinsu zai haɗu da babbar azaba.

اِنَّ الَّذِيْنَ جَآءُوْ بِالْاِفْكِ عُصْبَةٌ
مِّنْكُمْ ۗ لَا تَحْسَبُوْهُ شَرًّا لَّكُمْ ۗ بَلْ هُوَ
خَيْرٌ لَّكُمْ ۗ لِكُلِّ امْرِئٍ مِّنْهُمْ مَّا
اكْتَسَبَ مِنَ الْاِثْمِ ۚ وَالَّذِيْ تَوَلّٰى
كِبْرَهٗ مِنْهُمْ لَهٗ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ۝١٢

**13.** Lokacin da kuka ji wannan ƙage, don me muminai maza da muminai mata ba su yi wa kansu zaton alheri ba, su ce, 'Wannan ƙage ne a bayyane?'

لَوْلَآ اِذْ سَمِعْتُمُوْهُ ظَنَّ الْمُؤْمِنُوْنَ وَ
الْمُؤْمِنٰتُ بِاَنْفُسِهِمْ خَيْرًا ۙ وَّقَالُوْا
هٰذَآ اِفْكٌ مُّبِيْنٌ ۝١٣

**14.** Don me masu yaɗa jita-jita ba su kawo shaidu huɗu (hujja) ba. Tun da ba su kawo shaidu ba, waɗannan su ne maƙaryata a gurin Allah.

لَوْلَا جَآءُوْ عَلَيْهِ بِاَرْبَعَةِ شُهَدَآءَ ۚ
فَاِذْ لَمْ يَاْتُوْا بِالشُّهَدَآءِ فَاُولٰٓئِكَ
عِنْدَ اللّٰهِ هُمُ الْكٰذِبُوْنَ ۝١٤

**15.** Ba don baiwar Allah da jinƙanSa gare ku ba, a duniya da lahira, sai babbar azaba ta same ku, saboda abin da kuka kutsa kanku cikinsa.

وَلَوْلَا فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهٗ فِى
الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ لَمَسَّكُمْ فِيْ مَآ اَفَضْتُمْ
فِيْهِ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ۝١٥

**16.** Don kun tantauna wannan ƙage da harshenku kuma da bakunanku kun zaci shi abu ne mai sauƙi, alhali kuwa shi babban abu ne gurin Allah.

إِذْ تَلَقَّوْنَهٗ بِاَلْسِنَتِكُمْ وَ تَقُوْلُوْنَ
بِاَفْوَاهِكُمْ مَّا لَيْسَ لَكُمْ بِهٖ عِلْمٌ وَّ
تَحْسَبُوْنَهٗ هَيِّنًا ۖ وَّ هُوَ عِنْدَ اللّٰهِ
عَظِيْمٌ ﴿١٦﴾

**17.** Kuma lokacin da kuka ji shi, don me kuka ƙi cewa, 'Bai kamace mu ba mu yi wannan magana. Allah Ka tsarkaka, wannan ƙage ne babba.'

وَلَوْلَآ اِذْ سَمِعْتُمُوْهُ قُلْتُمْ مَّا يَكُوْنُ لَنَآ
اَنْ نَّتَكَلَّمَ بِهٰذَا ۖ سُبْحٰنَكَ هٰذَا
بُهْتَانٌ عَظِيْمٌ ﴿١٧﴾

**18.** Allah yana gargaɗin ku kada ku sake yin irin wannan har abada, idan ku masu imani ne.

يَعِظُكُمُ اللّٰهُ اَنْ تَعُوْدُوْا لِمِثْلِهٖٓ اَبَدًا اِنْ
كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٨﴾

**19.** Kuma Allah yana bayyana maku hukumce-hukumce. Kuma Allah Masani ne, Mai hikima ne.

وَ يُبَيِّنُ اللّٰهُ لَكُمُ الْاٰيٰتِ ؕ وَ اللّٰهُ عَلِيْمٌ
حَكِيْمٌ ﴿١٩﴾

**20.** Waɗanda ke son ganin alfasha ta yaɗu tsakanin waɗanda suka ba da gaskiya, za su haɗu da azaba mai raɗaɗi, a duniya da Lahira. Allah ne ya san haka, ku kuwa ba ku sani ba.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُحِبُّوْنَ اَنْ تَشِيْعَ
الْفَاحِشَةُ فِي الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَهُمْ عَذَابٌ
اَلِيْمٌ ۙ فِي الدُّنْيَا وَ الْاٰخِرَةِ ؕ وَ اللّٰهُ
يَعْلَمُ وَ اَنْتُمْ لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Kuma ba don baiwar Allah da jinƙanSa gare ku ba, kuma ba don Allah Mai tausayi ne kuma Mai jinƙai ba, sai ku halaka.

وَلَوْلَا فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ وَ رَحْمَتُهٗ وَاَنَّ اللّٰهَ
رَءُوْفٌ رَّحِيْمٌ ﴿٢١﴾

النصف ع ٣ ٨

**R.3**

**22.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, kada ku bi hanyoyin Shaiɗan, don duk wanda ya bi hanyoyin Shaiɗan, to, shi yana horo da aikata alfasha da abin ƙi ne. Kuma ba don baiwar Allah da jinƙanSa gare ku ba, babu ɗayanku da zai tsarkaka, amma Allah yana tsarkake wanda Ya so. Allah Mai ji ne, Masani ne.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَّبِعُوْا خُطُوٰتِ
الشَّيْطٰنِ ؕ وَمَنْ يَّتَّبِعْ خُطُوٰتِ الشَّيْطٰنِ
فَاِنَّهٗ يَاْمُرُ بِالْفَحْشَآءِ وَالْمُنْكَرِ ؕ وَلَوْلَا
فَضْلُ اللّٰهِ عَلَيْكُمْ وَ رَحْمَتُهٗ مَا زَكٰى
مِنْكُمْ مِّنْ اَحَدٍ اَبَدًا ۙ وَّلٰكِنَّ اللّٰهَ يُزَكِّيْ
مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَاللّٰهُ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿٢٢﴾

**23.** Kuma kada masu wadata da yalwa a cikinku su rantse ba za su ba da komai ba ga dangi na kusa da mabuƙata da masu ƙaura saboda Allah. Su yi rangwame kuma su kau

وَلَا يَاْتَلِ اُولُوا الْفَضْلِ مِنْكُمْ وَالسَّعَةِ
اَنْ يُّؤْتُوْۤا اُولِي الْقُرْبٰى وَ الْمَسٰكِيْنَ وَ
الْمُهٰجِرِيْنَ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۖ وَلْيَعْفُوْا

وَلْيَصْفَحُوْا ۗ اَلَا تُحِبُّوْنَ اَنْ يَّغْفِرَ اللّٰهُ
لَكُمْ ۗ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٢٣﴾

da kai. Shin ba kwa so Allah ya yi maku gafara? Kuma Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

اِنَّ الَّذِيْنَ يَرْمُوْنَ الْمُحْصَنٰتِ الْغٰفِلٰتِ
الْمُؤْمِنٰتِ لُعِنُوْا فِى الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ ۪
وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيْمٌ ﴿٢٤﴾

**24.** Haƙiƙa, waɗanda ke yi wa mata nagari, masu kame kai muminai, ƙazafi, an la'ance su, duniya da Lahira, kuma za su haɗu da babbar azaba.

يَّوْمَ تَشْهَدُ عَلَيْهِمْ اَلْسِنَتُهُمْ وَاَيْدِيْهِمْ وَ
اَرْجُلُهُمْ بِمَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٢٥﴾

**25.** Ranar da harshensu da hannuwansu da ƙafafuwansu za su yi shaida a kansu bisa abin da suka aikata.

يَوْمَئِذٍ يُّوَفِّيْهِمُ اللّٰهُ دِيْنَهُمُ الْحَقَّ وَ
يَعْلَمُوْنَ اَنَّ اللّٰهَ هُوَ الْحَقُّ الْمُبِيْنُ ﴿٢٦﴾

**26.** A wannan rana, Allah Zai biya su sakamakonsu na gaskiya, kuma za su san cewa Allah Shi ne Gaskiya Mabayyaniya.

اَلْخَبِيْثٰتُ لِلْخَبِيْثِيْنَ وَ الْخَبِيْثُوْنَ
لِلْخَبِيْثٰتِ ۚ وَ الطَّيِّبٰتُ لِلطَّيِّبِيْنَ وَ
الطَّيِّبُوْنَ لِلطَّيِّبٰتِ ۚ اُولٰٓئِكَ مُبَرَّءُوْنَ
مِمَّا يَقُوْلُوْنَ ۗ لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّ رِزْقٌ
كَرِيْمٌ ﴿٢٧﴾ ع

**27.** Miyagun halaye na miyagun mutane ne, kuma miyagun mutane su ke da miyagun halaye. Halaye nagari na mutane nagari ne, kuma mutane nagari suke da halaye nagari. Waɗannan kuɓutattu ne daga abin da waɗancan ke faɗi. Za su sami gafara da arziƙi na girmamawa.

**R.4**

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَدْخُلُوْا بُيُوْتًا
غَيْرَ بُيُوْتِكُمْ حَتّٰى تَسْتَاْنِسُوْا وَتُسَلِّمُوْا
عَلٰٓى اَهْلِهَا ۗ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ لَعَلَّكُمْ
تَذَكَّرُوْنَ ﴿٢٨﴾

**28.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, kada ku shiga gidajen da ba gidajenku ne ba, sai kun nemi izini, kuma kun yiwa mazauna cikinsu sallama. Wannan ya fiye maku, don ku zamo masu kiyayewa.

فَاِنْ لَّمْ تَجِدُوْا فِيْهَآ اَحَدًا فَلَا
تَدْخُلُوْهَا حَتّٰى يُؤْذَنَ لَكُمْ ۚ وَاِنْ قِيْلَ
لَكُمُ ارْجِعُوْا فَارْجِعُوْا هُوَ اَزْكٰى لَكُمْ ۗ
وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ عَلِيْمٌ ﴿٢٩﴾

**29.** Kuma idan ba ku sami kowa a cikinsu ba, to, kada ku shige su, sai an yi maku izini. Kuma idan aka ce da ku, 'Ku juya,' to, ku juya, shi ya fi tsarki gare ku. Kuma Allah yana sane da abin da kuke aikatawa.

لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ اَنْ تَدْخُلُوْا بُيُوْتًا

**30.** Babu laifi gare ku ku shiga gidajen da babu mazauna cikinsu, inda kuke

غَيْرَ مَسْكُوْنَةٍ فِيْهَا مَتَاعٌ لَّكُمْ ۚ وَاللّٰهُ
يَعْلَمُ مَا تُبْدُوْنَ وَمَا تَكْتُمُوْنَ ﴿٣٠﴾

da kayayyaki. Kuma Allah yana sane da abin da kuke bayyanawa da abin da kuke ɓoyewa.

قُلْ لِّلْمُؤْمِنِيْنَ يَغُضُّوْا مِنْ اَبْصَارِهِمْ
وَيَحْفَظُوْا فُرُوْجَهُمْ ۚ ذٰلِكَ اَزْكٰى لَهُمْ ۚ
اِنَّ اللّٰهَ خَبِيْرٌۢ بِمَا يَصْنَعُوْنَ ﴿٣١﴾

**31.** Faɗa wa muminai maza, su kame idanuwansu, kuma su kiyaye farjinsu. Yin haka ya fi tsarki gare su. Haƙiƙa, Allah yana sane da abin da suke aikatawa.

وَقُلْ لِّلْمُؤْمِنٰتِ يَغْضُضْنَ مِنْ اَبْصَارِهِنَّ
وَيَحْفَظْنَ فُرُوْجَهُنَّ وَلَا يُبْدِيْنَ زِيْنَتَهُنَّ
اِلَّا مَا ظَهَرَ مِنْهَا وَلْيَضْرِبْنَ بِخُمُرِهِنَّ عَلٰى
جُيُوْبِهِنَّ ۖ وَلَا يُبْدِيْنَ زِيْنَتَهُنَّ اِلَّا
لِبُعُوْلَتِهِنَّ اَوْ اٰبَآئِهِنَّ اَوْ اٰبَآءِ بُعُوْلَتِهِنَّ
اَوْ اَبْنَآئِهِنَّ اَوْ اَبْنَآءِ بُعُوْلَتِهِنَّ اَوْ
اِخْوَانِهِنَّ اَوْ بَنِيْٓ اِخْوَانِهِنَّ اَوْ بَنِيْٓ
اَخَوٰتِهِنَّ اَوْ نِسَآئِهِنَّ اَوْ مَا مَلَكَتْ
اَيْمَانُهُنَّ اَوِ التّٰبِعِيْنَ غَيْرِ اُولِي
الْاِرْبَةِ مِنَ الرِّجَالِ اَوِ الطِّفْلِ الَّذِيْنَ
لَمْ يَظْهَرُوْا عَلٰى عَوْرٰتِ النِّسَآءِ ۖ وَلَا
يَضْرِبْنَ بِاَرْجُلِهِنَّ لِيُعْلَمَ مَا يُخْفِيْنَ مِنْ
زِيْنَتِهِنَّ ۚ وَتُوْبُوْٓا اِلَى اللّٰهِ جَمِيْعًا اَيُّهَ
الْمُؤْمِنُوْنَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُوْنَ ﴿٣٢﴾

**32.** Kuma faɗa wa muminai mata, su kame idanuwansu, kuma su kiyaye farjinsu, kuma kada su bayyana adonsu sai abin da ya bayyana da kansa, kuma su jawo abin lulluɓinsu har zuwa kuyaɓunsu, kuma kada su bayyana adonsu sai ga mazansu ko iyayensu maza, koiyayen mazansu ko 'ya'yansu ko 'ya'yan mazansu, ko 'yan'uwansu,ko 'ya'yan 'yan'uwansu, ko 'ya'yan 'yan'uwansu mata, ko mata ƙawayensu, ko waɗanda hannuwansu na dama suka mallaka, ko barorinsu waɗanda ba su da buƙatar mata, ko yara waɗanda tukuna ba su san matutakar mata ba. Kuma kada su riƙa buga ƙasa da ƙarfi da ƙafafuwansu don a san irin adon da ke ɓoye tare da su. Kuma ku koma ga Allah gaba ɗaya ya ku muminai, don ku rabauta.

وَاَنْكِحُوا الْاَيَامٰى مِنْكُمْ وَالصّٰلِحِيْنَ مِنْ
عِبَادِكُمْ وَاِمَآئِكُمْ ۚ اِنْ يَّكُوْنُوْا فُقَرَآءَ
يُغْنِهِمُ اللّٰهُ مِنْ فَضْلِهٖ ۚ وَاللّٰهُ وَاسِعٌ
عَلِيْمٌ ﴿٣٣﴾

**33.** Kuma ku aurar da zawarorinku waɗanda mazansu suka mutu, kuma da waɗanda suka isa aure daga cikin bayinku maza da kuma kuyanginku. Idan talakawa ne su, Allah zai wadata su daga baiwarSa. Allah Mayalwaci ne, Masani ne.

وَلْيَسْتَعْفِفِ الَّذِيْنَ لَا يَجِدُوْنَ نِكَاحًا
حَتّٰى يُغْنِيَهُمُ اللّٰهُ مِنْ فَضْلِهٖ ۚ وَالَّذِيْنَ
يَبْتَغُوْنَ الْكِتٰبَ مِمَّا مَلَكَتْ اَيْمَانُكُمْ
فَكَاتِبُوْهُمْ اِنْ عَلِمْتُمْ فِيْهِمْ خَيْرًا ۖ

**34.** Waɗanda ba su da ikon aure kuwa, su kame kansu har Allah ya wadata su daga baiwarSa. Kuma daga cikin waɗanda hannuwanku na dama suka mallaka, waɗanda ke neman yarjejeniya a rubuce, don fansar kai,

وَّاٰتُوْهُمْ مِّنْ مَّالِ اللّٰهِ الَّذِيْٓ اٰتٰىكُمْ ؕ
وَلَا تُكْرِهُوْا فَتَيٰتِكُمْ عَلَى الْبِغَآءِ اِنْ
اَرَدْنَ تَحَصُّنًا لِّتَبْتَغُوْا عَرَضَ الْحَيٰوةِ
الدُّنْيَا ؕ وَمَنْ يُّكْرِهْهُّنَّ فَاِنَّ اللّٰهَ مِنْۢ
بَعْدِ اِكْرَاهِهِنَّ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿۳۴﴾

ku rubuta masu, idan kun san suna da kirki. Kuma ku ba su daga cikin dukiyar Allah wadda ya ba ku. Kuma kada ku tilasta barorinku mata a kan zina ta hanyar ƙin yi musu aure, matuƙar suna son rayuwar mutunci, kawai don ku nemi amfanin rayuwar duniya. Duk wanda ya tilasta su, to, bayan tilasta su, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne gare su.

وَلَقَدْ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكُمْ اٰيٰتٍ مُّبَيِّنٰتٍ وَّمَثَلًا
مِّنَ الَّذِيْنَ خَلَوْا مِنْ قَبْلِكُمْ وَمَوْعِظَةً
ع لِّلْمُتَّقِيْنَ ﴿۳۵﴾

**35.** Haƙiƙa Mun saukar da Ayoyi mabayyana gare ku, kuma Mun ba ku misalin waɗanda suka shuɗe gabaninku, kuma da gargaɗi ga masu tsoron Allah.

**R.5**

اَللّٰهُ نُوْرُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ مَثَلُ نُوْرِهٖ
كَمِشْكٰوةٍ فِيْهَا مِصْبَاحٌ ؕ اَلْمِصْبَاحُ فِيْ
زُجَاجَةٍ ؕ اَلزُّجَاجَةُ كَاَنَّهَا كَوْكَبٌ دُرِّيٌّ
يُّوْقَدُ مِنْ شَجَرَةٍ مُّبٰرَكَةٍ زَيْتُوْنَةٍ
لَّا شَرْقِيَّةٍ وَّلَا غَرْبِيَّةٍ ۙ يَّكَادُ زَيْتُهَا
يُضِيْٓءُ وَلَوْ لَمْ تَمْسَسْهُ نَارٌ ؕ نُوْرٌ عَلٰى
نُوْرٍ ؕ يَهْدِي اللّٰهُ لِنُوْرِهٖ مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَ
يَضْرِبُ اللّٰهُ الْاَمْثَالَ لِلنَّاسِ ؕ وَاللّٰهُ بِكُلِّ
شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿۳۶﴾

**36.** Allah ne Hasken sammai da ƙasa. Misalin haskenSa kamar alkuki ne da aka ɗora fitila a cikinsa, fitilar tana cikin ƙarau, ƙarau ɗin yana haske kamar wani tauraro mai haske. Ana kunna fitilar daga itaciyar zaitun mai albarka, ba a gabas take ba, kuma ba a yamma take ba. Mai da ke cikinta zai ba da haske, ko wuta ba ta taɓa shi ba. Haske a kan haske. Allah yana shiryar da wanda Ya so bisa haskenSa, kuma Allah yana ba da misalai ga mutane. Allah Masanin komai ne.

فِيْ بُيُوْتٍ اَذِنَ اللّٰهُ اَنْ تُرْفَعَ وَيُذْكَرَ
فِيْهَا اسْمُهٗ ۙ يُسَبِّحُ لَهٗ فِيْهَا بِالْغُدُوِّ
وَالْاٰصَالِ ﴿۳۷﴾

**37.** Wannan haske yana (nan) cikin ɗakuna waɗanda Allah ya yarda a ɗaukaka su, kuma a ambaci sunanSa a cikinsu. Waɗanda a ke tsarkake Shi a cikinsu safe da yamma.

رِجَالٌ ۙ لَّا تُلْهِيْهِمْ تِجَارَةٌ وَّلَا بَيْعٌ عَنْ
ذِكْرِ اللّٰهِ وَاِقَامِ الصَّلٰوةِ وَاِيْتَآءِ
الزَّكٰوةِ ۙ يَخَافُوْنَ يَوْمًا تَتَقَلَّبُ
فِيْهِ الْقُلُوْبُ وَالْاَبْصَارُ ﴿۳۸﴾

**38.** Mazaje ne waɗanda cinikayya da kasuwanci ba sa shagalar da su daga ambaton Allah, da tsai da Salla da ba da Zakka. Suna tsoron ranar da zukata da idanuwa ke jujjuyawa, saboda ɗimauta da tasku.

**39.** Saboda haka, Allah zai saka masu da mafi kyan abin da suka aikata, kuma Zai ƙara masu daga baiwarSa. Allah yana arzuta wanda Ya so, ba tare da lissafi ba.

لِيَجْزِيَهُمُ اللّٰهُ اَحْسَنَ مَا عَمِلُوْا وَ
يَزِيْدَهُمْ مِّنْ فَضْلِهٖ ؕ وَاللّٰهُ يَرْزُقُ
مَنْ يَّشَآءُ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٣٩﴾

**40.** Waɗanda suka kafirta kuwa, ayyukansu kamar ƙalaulauniya ce a hamada, mai jin ƙishi yana zato ruwa ne ita, sai yayin da ya je wajenta bai tarar da komai ba. Sai ma ya tarar da Allah kusa da shi, kuma Ya cika masa hisabin ayyukansa. Allah Mai saurin sakamako ne.

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اَعْمَالُهُمْ كَسَرَابٍۭ
بِقِيْعَةٍ يَّحْسَبُهُ الظَّمْاٰنُ مَآءً ؕ
حَتّٰٓى اِذَا جَآءَهٗ لَمْ يَجِدْهُ شَيْـًٔا وَّ
وَجَدَ اللّٰهَ عِنْدَهٗ فَوَفّٰىهُ حِسَابَهٗ ؕ
وَاللّٰهُ سَرِيْعُ الْحِسَابِ ﴿٤٠﴾

**41.** Ko kuma kamar duhun duhuwa ne, a cikin teku mai faɗi mai zurfi, raƙumin ruwa ya mamaye shi, wannan kan wannan, a sama da shi ga giragizai, duhu bisa duhu, wannan kan wannan; idan ya fitar da hannunsa ba zai iya ganinsa ba. Wanda Allah bai ba shi haske ba, babu inda zai sami haske.

اَوْ كَظُلُمٰتٍ فِيْ بَحْرٍ لُّجِّيٍّ يَّغْشٰىهُ
مَوْجٌ مِّنْ فَوْقِهٖ مَوْجٌ مِّنْ فَوْقِهٖ
سَحَابٌ ؕ ظُلُمٰتٌۢ بَعْضُهَا فَوْقَ بَعْضٍ ؕ
اِذَآ اَخْرَجَ يَدَهٗ لَمْ يَكَدْ يَرٰىهَا ؕ وَمَنْ
لَّمْ يَجْعَلِ اللّٰهُ لَهٗ نُوْرًا فَمَا لَهٗ مِنْ نُّوْرٍ ﴿٤١﴾ ع ٦ ١١

**R.6**

**42.** Ba ka gani cewa, Allah ne waɗanda ke cikin sammai da ƙasa suke tsarkake Shi, haka ma tsuntsaye yayin da suke bubbuɗe fukafukansu? Kowane ya san irin addu'arsa da tasbihinsa. Kuma Allah na sane da abin da suke aikatawa.

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ يُسَبِّحُ لَهٗ مَنْ فِي
السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَالطَّيْرُ صٰٓفّٰتٍ ؕ كُلٌّ
قَدْ عَلِمَ صَلَاتَهٗ وَتَسْبِيْحَهٗ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌۢ
بِمَا يَفْعَلُوْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** Kuma Sarautar sammai da ƙasa ta Allah ce, kuma wajen Allah za'a koma.'

وَلِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ وَاِلَى اللّٰهِ
الْمَصِيْرُ ﴿٤٣﴾

**44.** Ba ka gani cewa, Allah yana kora giragizai a hankali, sannan ya haɗa su guri ɗaya, har su yi duhu sai ka ga ruwan sama na faɗowa daga tsakiyarsu. Kuma daga sama Yana saukar da (giragizai masu girma, kamar) tsaunuka, ɗauke da ƙanƙara. Sai Ya kwaɗa wa wanda Ya so da ita,

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ يُزْجِيْ سَحَابًا ثُمَّ
يُؤَلِّفُ بَيْنَهٗ ثُمَّ يَجْعَلُهٗ رُكَامًا
فَتَرَى الْوَدْقَ يَخْرُجُ مِنْ خِلٰلِهٖ ۚ وَيُنَزِّلُ
مِنَ السَّمَآءِ مِنْ جِبَالٍ فِيْهَا مِنْۢ بَرَدٍ
فَيُصِيْبُ بِهٖ مَنْ يَّشَآءُ وَيَصْرِفُهٗ عَنْ

kuma Ya juyar da ita daga wanda Ya so. Hasken walƙiyarta kamar ta ɗauke ido.

مَّنۡ يَّشَآءُ ؕ يَكَادُ سَنَا بَرۡقِهٖ يَذۡهَبُ
بِالۡاَبۡصَارِ ﴿٤٤﴾

**45.** Allah yana canjin dare da rana. A cikin wannan akwai abin la'akari ga masu idanuwa.

يُقَلِّبُ اللّٰهُ الَّيۡلَ وَالنَّهَارَ ؕ اِنَّ فِىۡ
ذٰلِكَ لَعِبۡرَةً لِّاُولِى الۡاَبۡصَارِ ﴿٤٥﴾

**46.** Allah ya halicci kowace dabba daga ruwa. A cikinsu akwai wanda ke tafiya kan cikinsa, kuma a cikinsu akwai wanda ke tafiya kan ƙafafuwa biyu, kuma a cikinsu akwai wanda ke tafiya kan ƙafafuwa huɗu. Allah yana halittar abin da Ya so, haƙiƙa, Allah Mai iko ne a kan komai.

وَاللّٰهُ خَلَقَ كُلَّ دَآبَّةٍ مِّنۡ مَّآءٍ ۚ
فَمِنۡهُمۡ مَّنۡ يَّمۡشِىۡ عَلٰى بَطۡنِهٖ ۚ وَمِنۡهُمۡ
مَّنۡ يَّمۡشِىۡ عَلٰى رِجۡلَيۡنِ ۚ وَمِنۡهُمۡ مَّنۡ
يَّمۡشِىۡ عَلٰٓى اَرۡبَعٍ ؕ يَخۡلُقُ اللّٰهُ مَا يَشَآءُ ؕ
اِنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَىۡءٍ قَدِيۡرٌ ﴿٤٦﴾

**47.** Haƙiƙa, Mun saukar da Ayoyi mabayyana, kuma Allah yana shiryar da wanda ya so kan tafarki madaidaici.

لَقَدۡ اَنۡزَلۡنَاۤ اٰيٰتٍ مُّبَيِّنٰتٍ ؕ وَاللّٰهُ
يَهۡدِىۡ مَنۡ يَّشَآءُ اِلٰى صِرَاطٍ
مُّسۡتَقِيۡمٍ ﴿٤٧﴾

**48.** Kuma suna cewa, 'Mun ba da gaskiya da Allah da Manzo, kuma muna biyayya', sai kuma wasu daga cikinsu su juya baya daga bisani. Waɗannan ba muminai ne ba.

وَيَقُوۡلُوۡنَ اٰمَنَّا بِاللّٰهِ وَبِالرَّسُوۡلِ
وَاَطَعۡنَا ثُمَّ يَتَوَلّٰى فَرِيۡقٌ مِّنۡهُمۡ مِّنۡۢ بَعۡدِ
ذٰلِكَ ؕ وَمَاۤ اُولٰٓـئِكَ بِالۡمُؤۡمِنِيۡنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Kuma idan aka kira su zuwa ga Allah da ManzanSa, don ya yi hukunci tsakaninsu, sai wasu daga cikinsu su bijire.

وَاِذَا دُعُوۡۤا اِلَى اللّٰهِ وَرَسُوۡلِهٖ لِيَحۡكُمَ
بَيۡنَهُمۡ اِذَا فَرِيۡقٌ مِّنۡهُمۡ مُّعۡرِضُوۡنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Idan kuma su ne da haƙƙi, sai su je wajensa suna ba da kai.

وَاِنۡ يَّكُنۡ لَّهُمُ الۡحَقُّ يَاۡتُوۡۤا اِلَيۡهِ
مُذۡعِنِيۡنَ ﴿٥٠﴾

**51.** Shin cuta ce cikin zukatansu, ko kokwanto suke, ko kuma tsoro suke Allah da ManzanSa za su cuce su? Haba, waɗannan su ne masu laifi.

اَفِىۡ قُلُوۡبِهِمۡ مَّرَضٌ اَمِ ارۡتَابُوۡۤا اَمۡ
يَخَافُوۡنَ اَنۡ يَّحِيۡفَ اللّٰهُ عَلَيۡهِمۡ وَ
رَسُوۡلُهٗ ؕ بَلۡ اُولٰٓـئِكَ هُمُ الظّٰلِمُوۡنَ ﴿٥١﴾

**R.7**

**52.** Abin da muminai ke faɗa kuwa idan aka kira su zuwa ga Allah da ManzanSa, don su yi hukumci tsakaninsu shi ne kawai, 'Mun ji kuma mun bi.' Waɗannan su ne masu rabauta.

اِنَّمَا كَانَ قَوۡلَ الۡمُؤۡمِنِيۡنَ اِذَا دُعُوۡۤا اِلَى
اللّٰهِ وَرَسُوۡلِهٖ لِيَحۡكُمَ بَيۡنَهُمۡ اَنۡ يَّقُوۡلُوۡا
سَمِعۡنَا وَاَطَعۡنَا ؕ وَاُولٰٓـئِكَ هُمُ الۡمُفۡلِحُوۡنَ ﴿٥٢﴾

**53.** Wanda ya bi Allah da ManzonSa, kuma ya tsorace Shi, kuma ya riƙe Shi Mai kare shi, waɗannan su ne masu samun nasara.

وَمَنْ يُّطِعِ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ وَيَخْشَ اللّٰهَ وَ
يَتَّقْهِ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْفَآئِزُوْنَ ﴿۵۳﴾

**54.** Sun rantse da Allah ƙaƙƙarfar rantsuwarsu cewa, idan ka umarce su za su fita. Ce, 'Kada ku rantse, biyayya kan nagarta (ita ce abar nema). Haƙiƙa, Allah yana sane da abin da kuke aikatawa.'

وَاَقْسَمُوْا بِاللّٰهِ جَهْدَ اَيْمَانِهِمْ لَئِنْ
اَمَرْتَهُمْ لَيَخْرُجُنَّ ؕ قُلْ لَّا تُقْسِمُوْا ۚ
طَاعَةٌ مَّعْرُوْفَةٌ ؕ اِنَّ اللّٰهَ خَبِيْرٌۢ بِمَا
تَعْمَلُوْنَ ﴿۵۴﴾

**55.** Ce, ku bi Allah, kuma ku bi Manzo, Amma in kun bijire, alhakinsa kawai (isar da) abin da aka kallafa masa; ku kuma aikata abin da aka kallafa muku. Kuma in kun bi shi za ku shiriya. Kuma shi Manzo haƙƙinsa isar da aike a bayyane.

قُلْ اَطِيْعُوا اللّٰهَ وَاَطِيْعُوا الرَّسُوْلَ ۚ
فَاِنْ تَوَلَّوْا فَاِنَّمَا عَلَيْهِ مَا حُمِّلَ وَ
عَلَيْكُمْ مَّا حُمِّلْتُمْ ؕ وَاِنْ تُطِيْعُوْهُ تَهْتَدُوْا ؕ
وَمَا عَلَى الرَّسُوْلِ اِلَّا الْبَلٰغُ الْمُبِيْنُ ﴿۵۵﴾

**56.** Waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari daga cikinku, Allah ya yi masu alƙawari, Zai naɗa su halifofi a ƙasa, kamar yadda ya naɗa halifofi daga cikin waɗanda suka gabace su. Kuma Zai kafa masu addininsu wanda Ya zaɓa musu, kuma Zai canja masu tsoro da suke ciki ya zama aminci. Zasu bauta miNi, ba za su tara wani abu da Ni ba. To, wanda ya kafirce bayan haka, waɗannan su ne fasiƙai.

وَعَدَ اللّٰهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مِنْكُمْ وَ
عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَيَسْتَخْلِفَنَّهُمْ فِى
الْاَرْضِ كَمَا اسْتَخْلَفَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۪
وَلَيُمَكِّنَنَّ لَهُمْ دِيْنَهُمُ الَّذِى ارْتَضٰى لَهُمْ
وَلَيُبَدِّلَنَّهُمْ مِّنْۢ بَعْدِ خَوْفِهِمْ اَمْنًا ؕ
يَعْبُدُوْنَنِىْ لَا يُشْرِكُوْنَ بِىْ شَيْـًٔا ؕ وَمَنْ كَفَرَ
بَعْدَ ذٰلِكَ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْفٰسِقُوْنَ ﴿۵۶﴾

**57.** Kuma ku tsai da Salla kuma ku ba da Zakka, kuma ku bi Manzo don a yi maku rahama.

وَاَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتُوا الزَّكٰوةَ وَاَطِيْعُوا
الرَّسُوْلَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿۵۷﴾

**58.** Kada ku zaci waɗanda suka kafirta, za su hana zartar da manufarMu a ƙasa. Wuta ce mazauninsu, makoma ta munana.

لَا تَحْسَبَنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مُعْجِزِيْنَ فِى
الْاَرْضِ ۚ وَمَاْوٰىهُمُ النَّارُ ؕ وَلَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ﴿۵۸﴾ ع ٧ ١٣

**R.8**

**59.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, waɗanda hannuwanku na

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لِيَسْتَاْذِنْكُمُ الَّذِيْنَ

dama suka mallaka, kuma da waɗanda ba su balaga ba, su nemi izinin shiga wajenku a lokatai uku - kafin Sallar alfijir, da lokacin da kuke tuɓe tufafinku a lokacin zafin rana, kuma da bayan Sallar lisha. Waɗannan lokatai uku ne na sakewa gare ku. A waɗansu lokatan ba ku da laifi, su ma ba su da laifi, ku-ye-ku kuna zagayawa wajen juna bisa buƙatu. Haka Allah yake bayyana maku Ayoyi. Allah Masani ne, Mai hikima ne.

مَلَكَتْ أَيْمَانُكُمْ وَالَّذِينَ لَمْ يَبْلُغُوا
الْحُلُمَ مِنكُمْ ثَلَاثَ مَرَّاتٍ ۚ مِّن قَبْلِ صَلَاةِ
الْفَجْرِ وَحِينَ تَضَعُونَ ثِيَابَكُم مِّنَ
الظَّهِيرَةِ وَمِن بَعْدِ صَلَاةِ الْعِشَاءِ ۚ
ثَلَاثُ عَوْرَاتٍ لَّكُمْ ۚ لَيْسَ عَلَيْكُمْ وَلَا
عَلَيْهِمْ جُنَاحٌ بَعْدَهُنَّ ۚ طَوَّافُونَ
عَلَيْكُم بَعْضُكُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ
اللَّهُ لَكُمُ الْآيَاتِ ۗ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٥٩﴾

**60.** Kuma idan yara daga cikinku suka balaga, su nemi izini kamar yadda manyansu suka nemi izini. Haka Allah ke bayyana maku hukumce-hukumcenSa, Allah Masani ne, Mai hikima ne.

وَإِذَا بَلَغَ الْأَطْفَالُ مِنكُمُ الْحُلُمَ
فَلْيَسْتَأْذِنُوا كَمَا اسْتَأْذَنَ الَّذِينَ مِن
قَبْلِهِمْ ۚ كَذَٰلِكَ يُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمْ آيَاتِهِ ۗ
وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٦٠﴾

**61.** Mata tsofaffi waɗanda basa sha'awar aure, babu laifi gare su, su tuɓe tufafinsu na sama, ba tare da sun nuna kyawunsu ba. Amma ya fi alheri gare su kada su tuɓen. Allah Mai ji ne, Masani ne.

وَالْقَوَاعِدُ مِنَ النِّسَاءِ اللَّاتِي لَا يَرْجُونَ
نِكَاحًا فَلَيْسَ عَلَيْهِنَّ جُنَاحٌ أَن يَضَعْنَ
ثِيَابَهُنَّ غَيْرَ مُتَبَرِّجَاتٍ بِزِينَةٍ ۖ وَ
أَن يَسْتَعْفِفْنَ خَيْرٌ لَّهُنَّ ۗ وَاللَّهُ
سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٦١﴾

**62.** Babu laifi ga makaho, kuma babu laifi ga gurgu, kuma babu laifi ga marar lafiya, kuma babu gare ku, ku ci a gidajenku, ko gidajen iyayenku maza, ko gidajen iyayenku mata, ko gidajen 'yan'uwanku maza, ko gidajen 'yan'uwanku mata, ko gidajen maza 'yan'uwan iyayenku maza, ko gidajen mata - 'yan'uwan iyayenku maza ko gidajen maza - 'yan'uwan iyayenku mata, ko gidajen mata – 'yan'uwan iyayenku mata, ko gidajen da kuka mallaki mabuɗansu, ko gidan abokinku. Babu laifi gare ku, ku ci tare ko dabam-dabam. Amma idan kuka shiga gidaje, ku yi wa junanku sallama - gaisuwa daga Allah Mai albarka, Mai

لَّيْسَ عَلَى الْأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْأَعْرَجِ
حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْمَرِيضِ حَرَجٌ وَلَا عَلَىٰ
أَنفُسِكُمْ أَن تَأْكُلُوا مِن بُيُوتِكُمْ أَوْ
بُيُوتِ آبَائِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أُمَّهَاتِكُمْ أَوْ
بُيُوتِ إِخْوَانِكُمْ أَوْ بُيُوتِ أَخَوَاتِكُمْ أَوْ
بُيُوتِ أَعْمَامِكُمْ أَوْ بُيُوتِ عَمَّاتِكُمْ أَوْ
بُيُوتِ أَخْوَالِكُمْ أَوْ بُيُوتِ خَالَاتِكُمْ أَوْ مَا
مَلَكْتُم مَّفَاتِحَهُ أَوْ صَدِيقِكُمْ ۚ لَيْسَ
عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَن تَأْكُلُوا جَمِيعًا أَوْ
أَشْتَاتًا ۚ فَإِذَا دَخَلْتُم بُيُوتًا فَسَلِّمُوا
عَلَىٰ أَنفُسِكُمْ تَحِيَّةً مِّنْ عِندِ اللَّهِ مُبَارَكَةً

طَيِّبَةً ۚ كَذٰلِكَ يُبَيِّنُ اللّٰهُ لَكُمُ الْاٰيٰتِ
لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُوْنَ ﴿٦٢﴾ ع ٨ ١٤

tsarki. Haka Allah ke bayyana maku hukumce-hukumce, don ku fahimta.

**R.9**

اِنَّمَا الْمُؤْمِنُوْنَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِاللّٰهِ وَ
رَسُوْلِهٖ وَاِذَا كَانُوْا مَعَهٗ عَلٰٓى اَمْرٍ جَامِعٍ
لَّمْ يَذْهَبُوْا حَتّٰى يَسْتَاْذِنُوْهُ ۚ اِنَّ الَّذِيْنَ
يَسْتَاْذِنُوْنَكَ اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ يُؤْمِنُوْنَ
بِاللّٰهِ وَ رَسُوْلِهٖ ۚ فَاِذَا اسْتَاْذَنُوْكَ
لِبَعْضِ شَاْنِهِمْ فَاْذَنْ لِّمَنْ شِئْتَ مِنْهُمْ
وَاسْتَغْفِرْ لَهُمُ اللّٰهَ ۚ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٦٣﴾

**63.** Muminai na gaskiya sune waɗanda suka ba da gaskiya da Allah da ManzanSa. Kuma idan suna tare da shi bisa wani abu muhimmi, wanda ya shafi kowa da kowa, ba za su tafi ba, sai sun nemi izininsa. Haƙiƙa, waɗanda ke neman izininka, waɗannan ne suka ba da gaskiya da Allah da ManzanSa. To, idan suka nemi izini daga wajenka, saboda wani lamarinsu na gaggawa, yi izini ga wanda ka so daga cikinsu, kuma ka nema masu gafarar Allah. Haƙiƙa, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

لَا تَجْعَلُوْا دُعَآءَ الرَّسُوْلِ بَيْنَكُمْ كَدُعَآءِ
بَعْضِكُمْ بَعْضًا ۚ قَدْ يَعْلَمُ اللّٰهُ الَّذِيْنَ
يَتَسَلَّلُوْنَ مِنْكُمْ لِوَاذًا ۚ فَلْيَحْذَرِ الَّذِيْنَ
يُخَالِفُوْنَ عَنْ اَمْرِهٖٓ اَنْ تُصِيْبَهُمْ
فِتْنَةٌ اَوْ يُصِيْبَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿٦٤﴾

**64.** Kada ku mai da kiran Manzo kamar yadda kuke kiran junanku. Allah yana sane da waɗanda ke sulalewa a ɓoye a cikinku. To, waɗanda ke saɓawa umarninSa su kiyayi kansu kada fitina ta faɗa musu, ko azaba mai raɗaɗi ta same su.

اَلَآ اِنَّ لِلّٰهِ مَا فِى السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ
قَدْ يَعْلَمُ مَآ اَنْتُمْ عَلَيْهِ ۚ وَيَوْمَ يُرْجَعُوْنَ
اِلَيْهِ فَيُنَبِّئُهُمْ بِمَا عَمِلُوْا ۚ وَاللّٰهُ
بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿٦٥﴾ ع ٩ ١٥

**65.** Ku ji da kyau. Duk abin da ke cikin sammai da ƙasa na Allah ne. Yana sane da abin da kuke kai. Kuma ranar da za a mai da su wajenSa, Zai ba su labarin abin da suka aikata. Allah Masanin komai ne.


ركوعاتها ٦ سُورَةُ الْفُرْقَانِ مَكِّيَّةٌ ٢٥ أياتها ٧٨


# SŪRATUL FURKĀN

*(A Makka ta Sauka)*
*(Ayoyinta 78)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

**2.** Albarka ta tabbata ga Wanda ya saukar da Furƙani ga bawanSa, don ya zama mai gargaɗi ga duk halittu.

تَبَارَكَ الَّذِي نَزَّلَ الْفُرْقَانَ عَلَىٰ عَبْدِهِ
لِيَكُونَ لِلْعَالَمِينَ نَذِيرًا ②

**3.** Wanda sarautar sammai da ƙasa taSa ce, kuma Bai riƙi ɗa ba, kuma ba Shi da abokin tarayya a cikin Sarauta, kuma Ya halicci kowane abu, Ya siffanta shi yadda ya dace.

الَّذِي لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَلَمْ
يَتَّخِذْ وَلَدًا وَلَمْ يَكُن لَّهُ شَرِيكٌ فِي
الْمُلْكِ وَخَلَقَ كُلَّ شَيْءٍ فَقَدَّرَهُ
تَقْدِيرًا ③

**4.** Duk da haka, sun riƙi iyayengiji maimakonSa, ba sa halittar komai, su ake halitta, kuma ba su da ikon kau da cuta ko jawo amfani ga kansu, kuma ba su da ikon kashewa ko rayarwa ko tayarwa.

وَاتَّخَذُوا مِن دُونِهِ آلِهَةً لَّا يَخْلُقُونَ
شَيْئًا وَهُمْ يُخْلَقُونَ وَلَا يَمْلِكُونَ
لِأَنفُسِهِمْ ضَرًّا وَلَا نَفْعًا وَلَا يَمْلِكُونَ
مَوْتًا وَلَا حَيَاةً وَلَا نُشُورًا ④

**5.** Kuma waɗanda suka kafirta sun ce, 'Wannan ƙarya ce kawai ya ƙage ta, kuma wasu mutane suka taimake shi a kanta' Haƙiƙa, sun yi babban zalinci da ƙarya.

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا إِنْ هَٰذَا إِلَّا إِفْكٌ
افْتَرَاهُ وَأَعَانَهُ عَلَيْهِ قَوْمٌ آخَرُونَ ۖ
فَقَدْ جَاءُوا ظُلْمًا وَزُورًا ⑤

**6.** Kuma sun ce, 'Waɗannan tatsuniyoyin mutanen farko ne, aka rubuta masa su, ana yi masa bita tasu safe da yamma.'

وَقَالُوا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ اكْتَتَبَهَا فَهِيَ
تُمْلَىٰ عَلَيْهِ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ⑥

**7.** Ce, Shi Wanda ya san abin da ke ɓoye cikin sammai da ƙasa, Shi ya saukar da shi. Haƙiƙa, Shi Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.'

قُلْ أَنزَلَهُ الَّذِي يَعْلَمُ السِّرَّ فِي السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضِ ۚ إِنَّهُ كَانَ غَفُورًا رَّحِيمًا ⑦

**8.** Kuma sun ce, 'Wane irin Manzo ne wannan, yana cin abinci, kuma yana tafiya kasuwanni? Don me ba a sauko

وَقَالُوا مَالِ هَٰذَا الرَّسُولِ يَأْكُلُ الطَّعَامَ
وَيَمْشِي فِي الْأَسْوَاقِ ۙ لَوْلَا أُنزِلَ إِلَيْهِ

masa mala'ika ba, ya zama mai gargaɗi tare da shi?'

مَلَكٌ فَيَكُونَ مَعَهُ نَذِيرًا ﴿٨﴾

**9.** Ko a jefo masa taskar dukiya, ko ya sami wata lambu ta musamman wadda zai riƙa ci daga gare ta? Masu laifi sun ce, 'Ba wani kuke bi ba, banda mutum wanda aka yi wa sihiri.'

أَوْ يُلْقَىٰ إِلَيْهِ كَنزٌ أَوْ تَكُونُ لَهُ جَنَّةٌ
يَأْكُلُ مِنْهَا ۚ وَقَالَ الظَّالِمُونَ إِن
تَتَّبِعُونَ إِلَّا رَجُلًا مَّسْحُورًا ﴿٩﴾

**10.** Kalli yadda suke ƙaga maka misalai. Ta haka suka ɓata, kuma ba za su iya gane hanya ba.

انظُرْ كَيْفَ ضَرَبُوا لَكَ الْأَمْثَالَ فَضَلُّوا
ع ١٠/١ ١٦ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ سَبِيلًا ﴿١٠﴾

**R.2**

**11.** Albarka ta tabbata ga Wanda idan Ya so, sai Ya ba ka abin da ya fi duk wannan -Gidajen Aljanna, waɗanɗa ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu- kuma Ya ba ka manyan gidaje.

تَبَارَكَ الَّذِي إِن شَاءَ جَعَلَ لَكَ خَيْرًا مِّن
ذَٰلِكَ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ
وَيَجْعَل لَّكَ قُصُورًا ﴿١١﴾

**12.** Bari, sun ƙaryata zuwan Sa'a, Mun kuwa tanadi Wuta mai haɓarɓaka ga wanda ya ƙaryata zuwan Sa'a.

بَلْ كَذَّبُوا بِالسَّاعَةِ ۖ وَأَعْتَدْنَا لِمَن
كَذَّبَ بِالسَّاعَةِ سَعِيرًا ﴿١٢﴾

**13.** Idan ta hange su daga wuri mai nisa, za su ji haɓarɓaka tata da rurinta.

إِذَا رَأَتْهُم مِّن مَّكَانٍ بَعِيدٍ سَمِعُوا لَهَا
تَغَيُّظًا وَزَفِيرًا ﴿١٣﴾

**14.** Kuma idan aka jefa su cikinta, a guri mai ƙunci, a gwaggwame, a can za su yi fatan su halaka.

وَإِذَا أُلْقُوا مِنْهَا مَكَانًا ضَيِّقًا
مُّقَرَّنِينَ دَعَوْا هُنَالِكَ ثُبُورًا ﴿١٤﴾

**15.** Kada ku roƙi halaka ɗaya a yau. Amma ku roƙi halake-halake.

لَّا تَدْعُوا الْيَوْمَ ثُبُورًا وَاحِدًا وَادْعُوا
ثُبُورًا كَثِيرًا ﴿١٥﴾

**16.** Ce, 'Shin wannan ne ya fi, ko Aljanna Gidan Dauwama, wadda ake yi wa mutanen kirki alƙawari? Zata zamo sakamakonsu da makomarsu.'

قُلْ أَذَٰلِكَ خَيْرٌ أَمْ جَنَّةُ الْخُلْدِ الَّتِي
وُعِدَ الْمُتَّقُونَ ۚ كَانَتْ لَهُمْ جَزَاءً وَ
مَصِيرًا ﴿١٦﴾

**17.** A cikinta za su sami duk abin da suke so, za su dauwama cikinta. Wannan alƙawari ne na Ubangijinka, wanda za a riƙa roƙonSa game da shi.

لَّهُمْ فِيهَا مَا يَشَاءُونَ خَالِدِينَ ۚ كَانَ عَلَىٰ
رَبِّكَ وَعْدًا مَّسْئُولًا ﴿١٧﴾

**18.** Kuma ranar da za Mu tattara su da abin da suke bauta wa maimakon Allah, Zai ce, 'Shin ku ne kuka ɓatar da bayiNa waɗannan, ko su ne suka ɓata hanya?'

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ مِنْ دُونِ
اللَّهِ فَيَقُولُ ءَأَنْتُمْ أَضْلَلْتُمْ عِبَادِي
هَٰؤُلَاءِ أَمْ هُمْ ضَلُّوا السَّبِيلَ ﴿١٨﴾

**19.** Za su ce, 'Tsarki ya tabbata gareKa. Bai kamace mu ba, mu riƙi masu kiyayewa maimakonKa, amma Ka jiyar da su daɗi, su da iyayensu, har suka manta ambatonKa, kuma sun kasance mutane halakakku.'

قَالُوا سُبْحَانَكَ مَا كَانَ يَنْبَغِي لَنَا أَنْ
نَتَّخِذَ مِنْ دُونِكَ مِنْ أَوْلِيَاءَ وَلَٰكِنْ
مَتَّعْتَهُمْ وَآبَاءَهُمْ حَتَّىٰ نَسُوا الذِّكْرَ
وَكَانُوا قَوْمًا بُورًا ﴿١٩﴾

**20.** Sai Mu ce, 'To, sun ƙaryata ku kan abin da kuka faɗa. Ba za ku iya juyar da azaba ba, kuma ba za ku sami taimako ba. A cikinku wanda ya yi laifi, za Mu ɗanɗana masa babbar azaba.'

فَقَدْ كَذَّبُوكُمْ بِمَا تَقُولُونَ فَمَا
تَسْتَطِيعُونَ صَرْفًا وَلَا نَصْرًا وَمَنْ يَظْلِمْ
مِنْكُمْ نُذِقْهُ عَذَابًا كَبِيرًا ﴿٢٠﴾

**21.** Kuma a gabaninku ba Mu aiko Manzanni ba, sai sun kasance suna cin abinci, kuma suna tafiya kasuwanni. Kuma Mun ƙaddara sashinku ya zama jarrabawa ga sashi, Mu gani ko za ku jure. Ubangijinka yana ganin komai.

وَمَا أَرْسَلْنَا قَبْلَكَ مِنَ الْمُرْسَلِينَ إِلَّا
إِنَّهُمْ لَيَأْكُلُونَ الطَّعَامَ وَيَمْشُونَ فِي
الْأَسْوَاقِ وَجَعَلْنَا بَعْضَكُمْ لِبَعْضٍ فِتْنَةً
ع ٢ ١١/١٧ أَتَصْبِرُونَ وَكَانَ رَبُّكَ بَصِيرًا ﴿٢١﴾

JUZU'I NA 19

**R.3**

الجزء ١٩

**22.** Kuma waɗanda ba sa tsammanin haɗuwa da Mu sun ce, 'Don me ya sa ba a saukar da mala'iku gare mu ba, ko kuma mu ga Ubangijinmu? Lallai suna ji da kansu, kuma sun yi babban tawaye.'

وَقَالَ الَّذِينَ لَا يَرْجُونَ لِقَاءَنَا
لَوْلَا أُنْزِلَ عَلَيْنَا الْمَلَائِكَةُ أَوْ نَرَىٰ
رَبَّنَا لَقَدِ اسْتَكْبَرُوا فِي أَنْفُسِهِمْ
وَعَتَوْا عُتُوًّا كَبِيرًا ﴿٢٢﴾

**23.** Ranar da za su ga mala'ikun, a wannan rana babu albishir ga masu laifi, kuma za su ce, 'Da ma a sanya mana shamaki mai ƙarfi.'

يَوْمَ يَرَوْنَ الْمَلَائِكَةَ لَا بُشْرَىٰ
يَوْمَئِذٍ لِلْمُجْرِمِينَ وَيَقُولُونَ
حِجْرًا مَحْجُورًا ﴿٢٣﴾

**24.** Kuma za Mu juya ga ayyukan da suka yi, Mu mai da su ƙura sheƙaƙƙiya.

وَقَدِمْنَا إِلَىٰ مَا عَمِلُوا مِنْ عَمَلٍ
فَجَعَلْنَاهُ هَبَاءً مَنْثُورًا ﴿٢٤﴾

**25.** A wannan ranar, 'Yan Aljanna su ne mafifita mazauni, kuma mafiya kyan gurin hutawa.

أَصْحٰبُ الْجَنَّةِ يَوْمَئِذٍ خَيْرٌ مُّسْتَقَرًّا
وَّأَحْسَنُ مَقِيْلًا ۝٢٥

**26.** Kuma ranar da za a sa sama ta tsage, tare da giragizai a maƙale, kuma a saukar da mala'iku masu ɗinbin yawa-

وَيَوْمَ تَشَقَّقُ السَّمَآءُ بِالْغَمَامِ وَ
نُزِّلَ الْمَلٰٓئِكَةُ تَنْزِيْلًا ۝٢٦

**27.** A wannan rana, sarauta ta gaskiya tana ga Ubangiji Mai rahama, kuma rana ce mai tsanani ga kafirai.

اَلْمُلْكُ يَوْمَئِذٍ الْحَقُّ لِلرَّحْمٰنِ ۖ وَ
كَانَ يَوْمًا عَلَى الْكٰفِرِيْنَ عَسِيْرًا ۝٢٧

**28.** Ranar da mai laifi zai ciji hannuwansa yana cewa, 'Ina ma na kama hanya ɗaya da Manzo!'

وَيَوْمَ يَعَضُّ الظَّالِمُ عَلٰى يَدَيْهِ يَقُوْلُ
يٰلَيْتَنِي اتَّخَذْتُ مَعَ الرَّسُوْلِ سَبِيْلًا ۝٢٨

**29.** Kaicona! Ina ma ban riƙi wane aboki ba!

يٰوَيْلَتٰى لَيْتَنِيْ لَمْ أَتَّخِذْ فُلَانًا خَلِيْلًا ۝٢٩

**30.** Ya ɓatar da ni daga tunatarwa bayan ta zo mini. Shaiɗan mai ƙaurace wa mutum ne (lokacin buƙata).

لَقَدْ أَضَلَّنِيْ عَنِ الذِّكْرِ بَعْدَ إِذْ
جَآءَنِيْ ۖ وَكَانَ الشَّيْطٰنُ لِلْإِنْسَانِ
خَذُوْلًا ۝٣٠

**31.** Kuma Manzo zai ce, 'Ya Ubangijina, haƙiƙa, mutanena sun riƙi wannan Kur'ani abin ƙauracewa.'

وَقَالَ الرَّسُوْلُ يٰرَبِّ إِنَّ قَوْمِي
اتَّخَذُوْا هٰذَا الْقُرْاٰنَ مَهْجُوْرًا ۝٣١

**32.** Haka Muka sanya wa kowane Annabi maƙiyi daga cikin masu laifi. Ubangijinka ya isa Mai shiryarwa kuma Mai taimako.

وَكَذٰلِكَ جَعَلْنَا لِكُلِّ نَبِيٍّ عَدُوًّا مِّنَ
الْمُجْرِمِيْنَ ۖ وَكَفٰى بِرَبِّكَ هَادِيًا وَّ
نَصِيْرًا ۝٣٢

**33.** Kuma waɗanda suka kafirta sun ce, 'Don me ba a saukar masa da Kur'ani lokaci ɗaya ba?' Haka Muka saukar da shi, don Mu ƙarfafa zuciyarka da shi, kuma Mu tsara shi tsari mafi kyau.

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَوْلَا نُزِّلَ عَلَيْهِ
الْقُرْاٰنُ جُمْلَةً وَّاحِدَةً ۚ كَذٰلِكَ ۚ
لِنُثَبِّتَ بِهٖ فُؤَادَكَ وَرَتَّلْنٰهُ تَرْتِيْلًا ۝٣٣

**34.** Kuma ba za su kawo maka wata jayayya ba, sai Mun kawo maka gaskiya da bayani mafi kyau.

وَلَا يَأْتُوْنَكَ بِمَثَلٍ إِلَّا جِئْنٰكَ بِالْحَقِّ
وَأَحْسَنَ تَفْسِيْرًا ۝٣٤

**35.** Waɗanda za a tattaro su zuwa Jahannama, kan fuskokinsu, waɗannan

اَلَّذِيْنَ يُحْشَرُوْنَ عَلٰى وُجُوْهِهِمْ إِلٰى

su ne mafi mummunan matsayi, kuma mafi ɓata daga madaidaiciyar hanya.

جَهَنَّمَ ۙ أُولَٰئِكَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضَلُّ
سَبِيلًا ﴿٣٥﴾ ع ٣ ١٤ ١

**R.4**

**36.** Haƙiƙa, Mun ba Musa Littafi, kuma Mun naɗa ɗan'uwansa Haruna tare da shi, a matsayin mataimaki.

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ وَجَعَلْنَا مَعَهُ
أَخَاهُ هَارُونَ وَزِيرًا ﴿٣٦﴾

**37.** Muka ce, 'Ku tafi ku biyu zuwa ga mutanen da suka ƙaryata AyoyinMu,' daga nan Muka halakar da su halakarwa ɗungum.

فَقُلْنَا اذْهَبَا إِلَى الْقَوْمِ الَّذِينَ كَذَّبُوا
بِآيَاتِنَا ۚ فَدَمَّرْنَاهُمْ تَدْمِيرًا ﴿٣٧﴾

**38.** Mutanen Nuhu kuwa, lokacin da suka ƙaryata Manzanni, Mun nitsar da su, kuma Muka sanya su zama aya ga mutane; kuma Mun tanadi azaba mai raɗaɗi ga masu laifi.

وَقَوْمَ نُوحٍ لَّمَّا كَذَّبُوا الرُّسُلَ
أَغْرَقْنَاهُمْ وَجَعَلْنَاهُمْ لِلنَّاسِ آيَةً ۚ
وَأَعْتَدْنَا لِلظَّالِمِينَ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٣٨﴾

**39.** Kuma Mun halakar da Adawa da Samudawa da Ma'abuta Rijiya, kuma da wasu mutane jingim a tsakanin zamunansu.

وَعَادًا وَثَمُودَا۟ وَأَصْحَابَ الرَّسِّ وَقُرُونًا
بَيْنَ ذَٰلِكَ كَثِيرًا ﴿٣٩﴾

**40.** Kowannensu Mun ba shi misalai, kuma Mun halakar da kowane.

وَكُلًّا ضَرَبْنَا لَهُ الْأَمْثَالَ ۖ وَكُلًّا
تَبَّرْنَا تَتْبِيرًا ﴿٤٠﴾

**41.** Tabbas, su mutanen Makka sun ziyarci garin da aka yi wa mummunan ruwa. Shin ba su gan shi ba? A'a, ba sa tsammanin tashi bayan mutuwa ne.'

وَلَقَدْ أَتَوْا عَلَى الْقَرْيَةِ الَّتِي أُمْطِرَتْ
مَطَرَ السَّوْءِ ۚ أَفَلَمْ يَكُونُوا يَرَوْنَهَا ۚ
بَلْ كَانُوا لَا يَرْجُونَ نُشُورًا ﴿٤١﴾

**42.** Kuma idan suka gan ka, ba abin da suke yi maka sai izgili, suna cewa, 'Wannan ɗin ne Allah ya aiko Manzo?'

وَإِذَا رَأَوْكَ إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا
هُزُوًا ۚ أَهَٰذَا الَّذِي بَعَثَ اللَّهُ رَسُولًا ﴿٤٢﴾

**43.** Lallai ya kusa ya ɓatar da mu daga gumakanmu, ba don mun dage a kansu ba. Yayin da za su ga azaba, za su san wanene mafi ɓata daga madaidaiciyar hanya.

إِن كَادَ لَيُضِلُّنَا عَنْ آلِهَتِنَا لَوْلَا أَن
صَبَرْنَا عَلَيْهَا ۚ وَسَوْفَ يَعْلَمُونَ
حِينَ يَرَوْنَ الْعَذَابَ مَنْ أَضَلُّ
سَبِيلًا ﴿٤٣﴾

**44.** Shin ka ga wanda ya riƙi son zuciyarsa gunkinsa? To, kai ne za ka zama mai kula da shi?

أَرَأَيْتَ مَنِ اتَّخَذَ إِلَٰهَهُ هَوَاهُ ۚ
أَفَأَنتَ تَكُونُ عَلَيْهِ وَكِيلًا ﴿٤٤﴾

**45.** Ko zato kake mafi yawansu suna ji, ko suna fahimta? Su fa kamar dabbobi suke, kai, summa fi su rashin hankali.

أَمْ تَحْسَبُ أَنَّ أَكْثَرَهُمْ يَسْمَعُوْنَ أَوْ يَعْقِلُوْنَ ۚ إِنْ هُمْ إِلَّا كَالْأَنْعَامِ بَلْ هُمْ أَضَلُّ سَبِيْلًا ﴿٤٥﴾

**R.5**

**46.** Ba ka ga yadda Ubangijinka ya sa inuwa take tsawo ba? Da Ya so kuwa, sai Ya sa ta ta tsaya cik. Kuma Mun saka rana tana nuna tsawonta. (rana tana nuna tsawon inuwa)

أَلَمْ تَرَ إِلَىٰ رَبِّكَ كَيْفَ مَدَّ الظِّلَّ ۚ وَلَوْ شَاءَ لَجَعَلَهُ سَاكِنًا ۚ ثُمَّ جَعَلْنَا الشَّمْسَ عَلَيْهِ دَلِيْلًا ﴿٤٦﴾

**47.** Sa'annan Muna jawo shi wajen Mu, jawowa kaɗan-kaɗan.

ثُمَّ قَبَضْنٰهُ إِلَيْنَا قَبْضًا يَسِيْرًا ﴿٤٧﴾

**48.** Kuma Shi ne ya yi dare don ya zama sutura, kuma Ya yi barci don ya zama hutu, kuma Ya yi hasken rana don ya zama lokacin tashi a yi aiki.

وَهُوَ الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الَّيْلَ لِبَاسًا وَّالنَّوْمَ سُبَاتًا وَّجَعَلَ النَّهَارَ نُشُوْرًا ﴿٤٨﴾

**49.** Kuma Shi ne yake sako iskoki tare da albishir, gaf da saukar rahama taSa. Kuma Mun saukar da ruwa mai tsarki daga sama.

وَهُوَ الَّذِيْٓ أَرْسَلَ الرِّيْحَ بُشْرًا بَيْنَ يَدَيْ رَحْمَتِهِ ۚ وَأَنْزَلْنَا مِنَ السَّمَاءِ مَاءً طَهُوْرًا ﴿٤٩﴾

**50.** Don Mu rayar da matacciyar ƙasa da shi, kuma Mu shayar da shi ga abubuwan da Muka halitta - dabbobi da mutane masu yawa.

لِّنُحْيِيَ بِهِ بَلْدَةً مَّيْتًا وَّنُسْقِيَهُ مِمَّا خَلَقْنَآ أَنْعَامًا وَّأَنَاسِيَّ كَثِيْرًا ﴿٥٠﴾

**51.** Haƙiƙa, Mun bayyana masu Kur'ani ta hanyoyi masu yawa, don su wa'aztu, amma mafi yawan mutane sun ƙi komai sai kafircewa.

وَلَقَدْ صَرَّفْنٰهُ بَيْنَهُمْ لِيَذَّكَّرُوْا ۖ فَأَبَىٰٓ أَكْثَرُ النَّاسِ إِلَّا كُفُوْرًا ﴿٥١﴾

**52.** Da Mun so, sai Mu tashi mai gargaɗi cikin kowace alƙarya.

وَلَوْ شِئْنَا لَبَعَثْنَا فِيْ كُلِّ قَرْيَةٍ نَّذِيْرًا ﴿٥٢﴾

**53.** To, kada ka biye wa kafirai, kuma ka yi jihadi a kansu da shi (Kur'ani), jihadi mai girma.

فَلَا تُطِعِ الْكٰفِرِيْنَ وَجَاهِدْهُمْ بِهِ جِهَادًا كَبِيْرًا ﴿٥٣﴾

**54.** Kuma Shi ne Ya cuɗe kogi biyu, wannan na sha ne daddaɗa, wannan

وَهُوَ الَّذِيْ مَرَجَ الْبَحْرَيْنِ هٰذَا

عَذْبٌ فُرَاتٌ وَّهٰذَا مِلْحٌ اُجَاجٌ ۚ وَجَعَلَ
بَيْنَهُمَا بَرْزَخًا وَّحِجْرًا مَّحْجُوْرًا ﴿٥٤﴾

kuwa na zartsi ne mai ɗaci, kuma ya saka shamaki mai ƙarfi a tsakaninsu.

وَهُوَ الَّذِيْ خَلَقَ مِنَ الْمَآءِ بَشَرًا
فَجَعَلَهٗ نَسَبًا وَّصِهْرًا ؕ وَكَانَ رَبُّكَ
قَدِيْرًا ﴿٥٥﴾

**55.** Kuma Shi ne Ya halicci mutum daga ruwa, sai Ya sa ya zama mai nasaba ta dangantaka da nasaba da auratayya. Kuma Ubangijinka ya tabbata Mai iko.

وَيَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَا لَا يَنْفَعُهُمْ
وَلَا يَضُرُّهُمْ ؕ وَكَانَ الْكَافِرُ عَلٰى رَبِّهٖ
ظَهِيْرًا ﴿٥٦﴾

**56.** Kuma suna bauta wa abin da ba zai amfane su ba, kuma ba zai cuce su ba maimakon Allah. Kuma kafiri mai yawan musanta tsarin Ubangijinsa ne.

وَمَآ اَرْسَلْنٰكَ اِلَّا مُبَشِّرًا وَّنَذِيْرًا ﴿٥٧﴾

**57.** Kuma ba Mu aiko ka ba, sai don ka zama mai albishir, kuma mai gargaɗi.

قُلْ مَآ اَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ اَجْرٍ اِلَّا مَنْ
شَآءَ اَنْ يَّتَّخِذَ اِلٰى رَبِّهٖ سَبِيْلًا ﴿٥٨﴾

**58.** Ce, 'Ban roƙe ku lada ba a kansa, sai dai wanda duk ya zaɓa, ya kama hanya zuwa ga Ubangijinsa.'

وَتَوَكَّلْ عَلَى الْحَيِّ الَّذِيْ لَا يَمُوْتُ
وَسَبِّحْ بِحَمْدِهٖ ؕ وَكَفٰى بِهٖ بِذُنُوْبِ
عِبَادِهٖ خَبِيْرًا ﴿٥٩﴾

**59.** Kuma ka dogara da Rayayye Wanda ba ya mutuwa, kuma ka tsarkake Shi da yabonSa. Kuma Ya isa Masanin duk laifukan bayinSa.

الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَمَا
بَيْنَهُمَا فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوٰى عَلَى
الْعَرْشِ ۛ اَلرَّحْمٰنُ فَسْـَٔلْ بِهٖ خَبِيْرًا ﴿٦٠﴾

**60.** Wanda Ya halicci sammai da ƙasa da abin da ke tsakaninsu cikin lokatai shida, sa'annan Ya daidaita kan Al'arshi. -Ubangiji Mai tausayi. Tambayi masani game da Shi.

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمُ اسْجُدُوْا لِلرَّحْمٰنِ
قَالُوْا وَمَا الرَّحْمٰنُ ۗ اَنَسْجُدُ لِمَا
تَاْمُرُنَا وَزَادَهُمْ نُفُوْرًا ﴿٦١﴾

**61.** Kuma idan aka ce da su, 'Ku miƙa wuya ga Ubangiji Mai rahama,' sai su ce, 'Kuma Wanene Ubangiji Mai rahama? Ma miƙa wuya ga dukkan abin da ka hore mu da shi?' Sai haka ya ƙara musu bijirewa.

**R.6**

تَبٰرَكَ الَّذِيْ جَعَلَ فِي السَّمَآءِ بُرُوْجًا
وَّجَعَلَ فِيْهَا سِرٰجًا وَّقَمَرًا مُّنِيْرًا ﴿٦٢﴾

**62.** Albarka ta tabbata ga Wanda ya saka masaukan taurari a sama, kuma ya saka fitila a cikinta, kuma da wata mai ɗaukan haske.

**63.** Kuma Shi ne ya yi dare da rana masu bin juna, don amfanin wanda ke son ya tuna ko wanda ke son nuna godiya.

وَهُوَ الَّذِيْ جَعَلَ الَّيْلَ وَالنَّهَارَ خِلْفَةً
لِّمَنْ اَرَادَ اَنْ يَّذَّكَّرَ اَوْ اَرَادَ شُكُوْرًا ٦٣

**64.** Bayin Ubangiji Mai rahama na gaskiya, su ne waɗanda ke tafiya ban ƙasa da sauƙin kai, kuma idan jahili ya yi musu magana, sai su ce da shi, 'Salama (don a zauna lafiya).'

وَعِبَادُ الرَّحْمٰنِ الَّذِيْنَ يَمْشُوْنَ عَلَى
الْاَرْضِ هَوْنًا وَّاِذَا خَاطَبَهُمُ الْجٰهِلُوْنَ
قَالُوْا سَلٰمًا ٦٤

**65.** Kuma waɗanda ke kwana suna sujada kuma suna tsayuwa ga Ubangijinsu.

وَالَّذِيْنَ يَبِيْتُوْنَ لِرَبِّهِمْ سُجَّدًا وَّ
قِيَامًا ٦٥

**66.** Kuma waɗanda ke cewa 'Ubangijinmu, Ka juyar da azabar Jahannama daga garemu, haƙiƙa, azaba tata masifa ce.'

وَالَّذِيْنَ يَقُوْلُوْنَ رَبَّنَا اصْرِفْ عَنَّا عَذَابَ
جَهَنَّمَ ۖ اِنَّ عَذَابَهَا كَانَ غَرَامًا ٦٦

**67.** Ita mummunan mazauni ce, kuma mummunan matsayi ce.

اِنَّهَا سَآءَتْ مُسْتَقَرًّا وَّمُقَامًا ٦٧

**68.** Kuma waɗanda idan suka ciyar da dukiya, ba sa ɓarnatarwa, kuma ba sa ƙwauro, sai dai ciyarwarsu ta zama tsaka-tsaki.

وَالَّذِيْنَ اِذَآ اَنْفَقُوْا لَمْ يُسْرِفُوْا وَ
لَمْ يَقْتُرُوْا وَكَانَ بَيْنَ ذٰلِكَ قَوَامًا ٦٨

**69.** Kuma waɗanda ba sa kiran wani ubangiji tare da Allah, kuma ba sa kashe rai wanda Allah ya haramta sai a bisa haƙƙi, kuma ba sa zina. Wanda ya aikata waɗannan abubuwa, zai haɗu da sakamakon laifinsa.

وَالَّذِيْنَ لَا يَدْعُوْنَ مَعَ اللّٰهِ اِلٰهًا اٰخَرَ وَ
لَا يَقْتُلُوْنَ النَّفْسَ الَّتِيْ حَرَّمَ اللّٰهُ اِلَّا
بِالْحَقِّ وَلَا يَزْنُوْنَ ۚ وَمَنْ يَّفْعَلْ
ذٰلِكَ يَلْقَ اَثَامًا ٦٩

**70.** Za a ninka masa azaba a ranar Kiyama, kuma zai zauna cikinta a wulaƙance.

يُّضٰعَفْ لَهُ الْعَذَابُ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ وَ
يَخْلُدْ فِيْهِ مُهَانًا ٧٠

**71.** Sai fa wanda ya tuba, kuma ya ba da gaskiya, kuma ya yi aiki nagari. Waɗannan Allah zai canja munanan ayyukansu su koma kyawawa. Allah ya tabbata Mai gafara, Mai jinƙai.

اِلَّا مَنْ تَابَ وَاٰمَنَ وَعَمِلَ عَمَلًا
صَالِحًا فَاُولٰٓئِكَ يُبَدِّلُ اللّٰهُ سَيِّاٰتِهِمْ
حَسَنٰتٍ ۗ وَكَانَ اللّٰهُ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ٧١

**72.** Kuma wanda ya tuba, kuma ya yi aiki nagari, haƙiƙa, shi ne ya tuba ga Allah, tuba na gaskiya.

وَمَنْ تَابَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَإِنَّهُ يَتُوبُ إِلَى
اللَّهِ مَتَابًا ٧٢

**73.** Kuma da waɗanda ba sa yin shaidar zur, kuma idan suka shige ta inda ake yin wargi, sai su shige a cikin mutumci.

وَالَّذِينَ لَا يَشْهَدُونَ الزُّورَ وَإِذَا مَرُّوا
بِاللَّغْوِ مَرُّوا كِرَامًا ٧٣

**74.** Da kuma waɗanda idan aka tunatar da su da Ayoyin Ubangijinsu, ba za su faɗi kansu ba (sannan su zama) kamar kurame da makafi.

وَالَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ لَمْ
يَخِرُّوا عَلَيْهَا صُمًّا وَعُمْيَانًا ٧٤

**75.** Da waɗanda ke cewa, Ubangijinmu, ba mu farin gani, daga matayenmu da 'ya'ya'yenmu, kuma Ka sa mu zama abin koyi ga masu tsoron Allah.'

وَالَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا هَبْ لَنَا مِنْ
أَزْوَاجِنَا وَذُرِّيَّاتِنَا قُرَّةَ أَعْيُنٍ وَاجْعَلْنَا
لِلْمُتَّقِينَ إِمَامًا ٧٥

**76.** Waɗannan za a saka masu da benaye, saboda haƙuri da suka yi, kuma za a karɓe su a cikinsa tare da gaisuwa da sallama.

أُولَٰئِكَ يُجْزَوْنَ الْغُرْفَةَ بِمَا صَبَرُوا وَ
يُلَقَّوْنَ فِيهَا تَحِيَّةً وَسَلَامًا ٧٦

**77.** Za su zauna cikinsa kyakkyawan mazauni ne na hutu da tabbata.

خَالِدِينَ فِيهَا ۚ حَسُنَتْ مُسْتَقَرًّا وَ
مُقَامًا ٧٧

**78.** Ce, 'Ba don addu'arku ba, da Ubangiji bai damu da ku ba (Amma tun da ga shi) kun ƙaryata aikenSa, (azaba taSa kuwa) zata ɗafe muku.'

قُلْ مَا يَعْبَأُ بِكُمْ رَبِّي لَوْلَا دُعَاؤُكُمْ ۖ
فَقَدْ كَذَّبْتُمْ فَسَوْفَ يَكُونُ لِزَامًا ٧٨



ركوعاتها ١١ سُورَةُ الشُّعَرَاءِ مَكِّيَّةٌ ٢٦ آياتها ٢٢٨



## SŪRATUSH SHU'ARĀ'

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 228)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Ɗa Sin Mim.*

طٰسٓمٓ ٢

**3.** Waɗannan Ayoyi ne na Littafi mabayyani.

تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ٣

**4.** Kamar ka kashe kanka da baƙin ciki don ba su bada gaskiya ba.

لَعَلَّكَ بَاخِعٌ نَّفْسَكَ اَلَّا يَكُوْنُوْا مُؤْمِنِيْنَ ٤

**5.** In Mun so, sai Mu saukar da Aya gare su daga sama, sai wuyoyinsu su riƙa duƙawa a gabanta.

اِنْ نَّشَاْ نُنَزِّلْ عَلَيْهِمْ مِّنَ السَّمَآءِ اٰيَةً
فَظَلَّتْ اَعْنَاقُهُمْ لَهَا خٰضِعِيْنَ ٥

**6.** Kuma babu wani gargaɗi da zai zo daga wajen Ubangiji Mai rahama fa ce sun juya masa baya.

وَمَا يَاْتِيْهِمْ مِّنْ ذِكْرٍ مِّنَ الرَّحْمٰنِ
مُحْدَثٍ اِلَّا كَانُوْا عَنْهُ مُعْرِضِيْنَ ٦

**7.** Haƙiƙa, sun ƙaryata shi, amma labaran abin da suka yi wa izgili za su zo musu

فَقَدْ كَذَّبُوْا فَسَيَاْتِيْهِمْ اَنْۢبٰٓؤُا مَا كَانُوْا بِهٖ
يَسْتَهْزِءُوْنَ ٧

**8.** Shin ba sa ganin ƙasa ne, yadda Muka tsirar da dukkan nau'i mai daraja a cikinta?

اَوَلَمْ يَرَوْا اِلَى الْاَرْضِ كَمْ اَنْۢبَتْنَا فِيْهَا مِنْ
كُلِّ زَوْجٍ كَرِيْمٍ ٨

**9.** Haƙiƙa, akwai Aya a cikin wannan, amma mafi yawansu ba sa ba da gaskiya.

اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً ؕ وَمَا كَانَ اَكْثَرُهُمْ
مُّؤْمِنِيْنَ ٩

**10.** Haƙiƙa, Ubangijinka Shi ne Mabuwayi, Mai jinƙai.

ع وَاِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ١٠

---

* *Ubangiji Mai tsarki, Mai ji, Maɗaukaki !*

**R.2**

**11.** Kuma (tuna) lokacin da Ubangijinka ya kira Musa, Ya ce, 'Tafi wajen azzaluman mutane-

وَإِذْ نَادَىٰ رَبُّكَ مُوسَىٰ أَنِ ائْتِ الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿١١﴾

**12.** 'Mutanen Fir'auna. Ba sa tsoraci Allah ba?'

قَوْمَ فِرْعَوْنَ ۚ أَلَا يَتَّقُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Ya ce, 'Ubangijina, ina tsoron su ƙaryata ni.'

قَالَ رَبِّ إِنِّي أَخَافُ أَنْ يُكَذِّبُونِ ﴿١٣﴾

**14.** 'Kuma ƙirjina yana da ƙunci, kuma harshena ba ya saki, don haka yi aike ga Haruna (shi ma).'

وَيَضِيقُ صَدْرِي وَلَا يَنْطَلِقُ لِسَانِي فَأَرْسِلْ إِلَىٰ هَارُونَ ﴿١٤﴾

**15.** 'Kuma na yi musu laifi, don haka ina tsoron su kashe ni.'

وَلَهُمْ عَلَيَّ ذَنْبٌ فَأَخَافُ أَنْ يَقْتُلُونِ ﴿١٥﴾

**16.** (Allah) ya ce 'Haka ba za ta faru ba. Ku tafi (ku biyu) da AyoyinMu. Muna nan tare da ku, Muna jin (addu'arku).'

قَالَ كَلَّا ۖ فَاذْهَبَا بِآيَاتِنَا ۖ إِنَّا مَعَكُمْ مُسْتَمِعُونَ ﴿١٦﴾

**17.** 'Ku je wajen Fir'auna, ku ce, "Mu Manzannin Ubangijin halittu ne-

فَأْتِيَا فِرْعَوْنَ فَقُولَا إِنَّا رَسُولُ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٧﴾

**18.** 'Ka saki 'Ya'yan Isra'ila tare da mu."

أَنْ أَرْسِلْ مَعَنَا بَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿١٨﴾

**19.** Fir'auna ya ce, 'Ba mu muka rene ka ba a cikinmu kana yaro?' Kuma ka zauna cikinmu shekaru masu yawa daga rayuwarka.

قَالَ أَلَمْ نُرَبِّكَ فِينَا وَلِيدًا وَلَبِثْتَ فِينَا مِنْ عُمُرِكَ سِنِينَ ﴿١٩﴾

**20.** Kuma ka yi abin nan da ka yi, kana daga cikin masu butulci.

وَفَعَلْتَ فَعْلَتَكَ الَّتِي فَعَلْتَ وَأَنْتَ مِنَ الْكَافِرِينَ ﴿٢٠﴾

**21.** Musa ya ce, 'Na yi shi ne ba da gangan ba, kuma ina halin ɗimauta.

قَالَ فَعَلْتُهَا إِذًا وَأَنَا مِنَ الضَّالِّينَ ﴿٢١﴾

**22.** Sai na gudu daga gurinku, yayin da na ji tsoronku. Sai Ubangijina ya ba ni hukumci, kuma Ya saka ni daga cikin Manzanni.

فَفَرَرْتُ مِنْكُمْ لَمَّا خِفْتُكُمْ فَوَهَبَ لِي رَبِّي حُكْمًا وَجَعَلَنِي مِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿٢٢﴾

**23.** Kuma wancan abin kirkin da kake yi mini gori a kansa (da shi ne kake) kafa hujjar bautar da 'Ya'yan Isra'ila?

وَتِلْكَ نِعْمَةٌ تَمُنُّهَا عَلَيَّ أَنْ عَبَّدتَّ بَنِيٓ إِسْرَآءِيلَ ﴿٢٣﴾

**24.** Fir'auna ya ce 'Menene kuma Ubangijin halittu?'

قَالَ فِرْعَوْنُ وَمَا رَبُّ ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٢٤﴾

**25.** Musa ya ce, 'Ubangijin sammai da ƙasa, da abin da ke tsakaninsu, idan ku masu imani ne na gaskiya.'

قَالَ رَبُّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَآ إِن كُنتُم مُّوقِنِينَ ﴿٢٥﴾

**26.** Fir'auna ya ce wa waɗanda ke zagaye da shi, 'ba kwa ji ne?'

قَالَ لِمَنْ حَوْلَهُۥٓ أَلَا تَسْتَمِعُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Musa ya ce, 'Ubangijinku, kuma Ubangijin iyayenku na farko.'

قَالَ رَبُّكُمْ وَرَبُّ ءَابَآئِكُمُ ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٢٧﴾

**28.** Fir'auna ya ce 'Wannan Manzo da aka aiko wajenku mahaukaci ne.'

قَالَ إِنَّ رَسُولَكُمُ ٱلَّذِيٓ أُرْسِلَ إِلَيْكُمْ لَمَجْنُونٌ ﴿٢٨﴾

**29.** Musa ya ce, Ubangijin gabas da yamma da abin da ke tsakaninsu, idan kuna fahimta.'

قَالَ رَبُّ ٱلْمَشْرِقِ وَٱلْمَغْرِبِ وَمَا بَيْنَهُمَآ إِن كُنتُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Fir'auna ya ce, 'Idan ka riƙi wani ubangiji ba ni ba, zan saka ka cikin ɗaurarru.'

قَالَ لَئِنِ ٱتَّخَذْتَ إِلَٰهًا غَيْرِي لَأَجْعَلَنَّكَ مِنَ ٱلْمَسْجُونِينَ ﴿٣٠﴾

**31.** Musa ya ce, 'Ko na kawo maka wani abu mabayyani?'

قَالَ أَوَلَوْ جِئْتُكَ بِشَيْءٍ مُّبِينٍ ﴿٣١﴾

**32.** Fir'auna ya ce, 'Kawo shi, idan kana cikin masu gaskiya.'

قَالَ فَأْتِ بِهِۦٓ إِن كُنتَ مِنَ ٱلصَّٰدِقِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Sai Musa ya jefa sandarsa ƙasa sai ta zama maciji a fili.

فَأَلْقَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ ثُعْبَانٌ مُّبِينٌ ﴿٣٣﴾

**34.** Kuma ya zaro hannunsa, sai ga shi fari fat ga masu kallo.

وَنَزَعَ يَدَهُۥ فَإِذَا هِيَ بَيْضَآءُ لِلنَّٰظِرِينَ ﴿٣٤﴾ ع

**R.3**

**35.** Fir'auna ya ce wa manyan mutane zagaye da shi, "Lallai wannan ɗan sihiri ne ƙwararre.

قَالَ لِلْمَلَإِ حَوْلَهُۥٓ إِنَّ هَٰذَا لَسَٰحِرٌ عَلِيمٌ ﴿٣٥﴾

**36.** 'So yake ya yi amfani da sihirinsa ya fitar da ku daga ƙasarku. Menene shawararku?"

يُّرِيْدُ اَنْ يُّخْرِجَكُمْ مِّنْ اَرْضِكُمْ بِسِحْرِهٖ ۖ فَمَاذَا تَاْمُرُوْنَ ﴿٣٦﴾

**37.** Suka ce "Ka dakatar da shi, da ɗan'uwansa kaɗan, sa'annan ka aike da masu yekuwa a cikin birane,

قَالُوْٓا اَرْجِهْ وَ اَخَاهُ وَ ابْعَثْ فِي الْمَدَآئِنِ حٰشِرِيْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** 'Su kawo maka dukkan wani ɗan sihiri ƙwararre."

يَاْتُوْكَ بِكُلِّ سَحَّارٍ عَلِيْمٍ ﴿٣٨﴾

**39.** Sai aka tara masu sihiri, a lokacin da aka ƙayyade a ranar da aka ajiye.

فَجُمِعَ السَّحَرَةُ لِمِيْقَاتِ يَوْمٍ مَّعْلُوْمٍ ﴿٣٩﴾

**40.** Kuma aka ce wa mutane, 'Kuma za ku taru?'

وَّقِيْلَ لِلنَّاسِ هَلْ اَنْتُمْ مُّجْتَمِعُوْنَ ﴿٤٠﴾

**41.** Mai yiwuwa ne mu bi masu sihiri, idan su ne suka yi galaba.

لَعَلَّنَا نَتَّبِعُ السَّحَرَةَ اِنْ كَانُوْا هُمُ الْغٰلِبِيْنَ ﴿٤١﴾

**42.** Ya yin da masu sihiri suka zo, sai suka ce wa Fir'auna, 'Za a ba mu lada idan mu ne masu galaba?'

فَلَمَّا جَآءَ السَّحَرَةُ قَالُوْا لِفِرْعَوْنَ اَئِنَّ لَنَا لَاَجْرًا اِنْ كُنَّا نَحْنُ الْغٰلِبِيْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** Ya ce, 'E, kuma za ku zama 'yan gaban goshina.'

قَالَ نَعَمْ وَاِنَّكُمْ اِذًا لَّمِنَ الْمُقَرَّبِيْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** Musa ya ce musu, 'Ku jefa abin da za ku jefa.'

قَالَ لَهُمْ مُّوْسٰى اَلْقُوْا مَآ اَنْتُمْ مُّلْقُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Sai suka jefa igiyoyinsu da sandunansu ƙasa, kuma suka ce, 'Da girman Fir'auna mu ne masu galaba.'

فَاَلْقَوْا حِبَالَهُمْ وَعِصِيَّهُمْ وَقَالُوْا بِعِزَّةِ فِرْعَوْنَ اِنَّا لَنَحْنُ الْغٰلِبُوْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Sai Musa ya jefa sandarsa, sai ga ta tana haɗiye ƙaryar da suka tufka.

فَاَلْقٰى مُوْسٰى عَصَاهُ فَاِذَا هِيَ تَلْقَفُ مَا يَاْفِكُوْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Dole masu sihiri suka faɗi suna sujada.

فَاُلْقِيَ السَّحَرَةُ سٰجِدِيْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Suka ce, 'Mun ba da gaskiya da Ubangijin halittu.'

قَالُوْٓا اٰمَنَّا بِرَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ubangijin Musa da Haruna

رَبِّ مُوْسٰى وَهٰرُوْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** (Fir'auna) ya ce, 'Kun ba da gaskiya da shi, tun ban yi muku izini ba? Lallai shi ne babbanku wanda ya koya muku sihiri. Amma za ku sani. Zan yayyanke hannuwanku da ƙafafuwanku bisa saɓani, kuma zan gicce ku gaba ɗaya.'

قَالَ ءَامَنتُمْ لَهُۥ قَبْلَ أَنْ ءَاذَنَ لَكُمْ ۖ إِنَّهُۥ لَكَبِيرُكُمُ ٱلَّذِى عَلَّمَكُمُ ٱلسِّحْرَ فَلَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ۚ لَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَٰفٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ أَجْمَعِينَ ٥٠

**51.** Suka ce, "Wannan ba zai cuce mu ba, don za mu koma ga Ubangijinmu ne.

قَالُوا۟ لَا ضَيْرَ ۖ إِنَّآ إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ٥١

**52.** 'Mu muna fata Ubangijinmu ya yafe mana kurakuranmu, don mun kasance farkon masu ba da gaskiya."

إِنَّا نَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لَنَا رَبُّنَا خَطَٰيَٰنَآ أَن كُنَّآ أَوَّلَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٥٢

**R.4**

**53.** Kuma Mun aiko wa Musa cewa, 'Tafi da bayina cikin dare, don ana nan ana bin ku.'

وَأَوْحَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَىٰٓ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِىٓ إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ٥٣

**54.** Sai Fir'auna ya aike da masu yekuwa cikin birane.

فَأَرْسَلَ فِرْعَوْنُ فِى ٱلْمَدَآئِنِ حَٰشِرِينَ ٥٤

**55.** (Suna cewa), "Waɗannan jama'a ne marasa yawa,

إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ لَشِرْذِمَةٌ قَلِيلُونَ ٥٥

**56.** 'Kuma su ɗin nan sun ɓata mana,

وَإِنَّهُمْ لَنَا لَغَآئِظُونَ ٥٦

**57.** 'Kuma mu masu yawa ne, kuma shiryayyu."

وَإِنَّا لَجَمِيعٌ حَٰذِرُونَ ٥٧

**58.** Sai Muka fitar da su daga gonaki da idanuwan ruwa,

فَأَخْرَجْنَٰهُم مِّن جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ٥٨

**59.** Da taskokin dukiya, da matsayi mai daraja.

وَكُنُوزٍ وَمَقَامٍ كَرِيمٍ ٥٩

**60.** Haka abin ya faru, kuma Muka ba 'Ya'yan Isra'ila cin gajiyar waɗannan abubuwa.

كَذَٰلِكَ وَأَوْرَثْنَٰهَا بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ٦٠

**61.** Sai suka bi su da sassafe.

فَأَتْبَعُوهُم مُّشْرِقِينَ ٦١

**62.** Yayin da rundunonin biyu suka hangi juna sai sahabban Musa suka ce, 'Lallai za a riske mu.'

فَلَمَّا تَرَآءَ الْجَمْعٰنِ قَالَ اَصْحٰبُ مُوْسٰٓى اِنَّا لَمُدْرَكُوْنَ ۝٦٢

**63.** Ya ce, 'Ko kaɗan, Ubangijina yana tare da ni, Zai nuna mini hanyar kuɓuta.'

قَالَ كَلَّا ۚ اِنَّ مَعِيَ رَبِّيْ سَيَهْدِيْنِ ۝٦٣

**64.** Sai Muka yi masa wahayi cewa 'Daki tekun da sandarka.' Sai ko ya dare, kowane tsage ya zama kamar babban dutse.

فَاَوْحَيْنَآ اِلٰى مُوْسٰٓى اَنِ اضْرِبْ بِّعَصَاكَ الْبَحْرَ ۗ فَانْفَلَقَ فَكَانَ كُلُّ فِرْقٍ كَالطَّوْدِ الْعَظِيْمِ ۝٦٤

**65.** Sa'annan Muka matso da waɗancan kusa.

وَاَزْلَفْنَا ثَمَّ الْاٰخَرِيْنَ ۝٦٥

**66.** Sai Muka tserar da Musa da waɗanda ke tare da shi gaba ɗaya.

وَاَنْجَيْنَا مُوْسٰى وَمَنْ مَّعَهٗٓ اَجْمَعِيْنَ ۝٦٦

**67.** Sa'annan Muka nitsar da waɗancan.

ثُمَّ اَغْرَقْنَا الْاٰخَرِيْنَ ۝٦٧

**68.** Haƙiƙa, akwai Aya a cikin haka, amma mafi yawansu ba su ba da gaskiya ba.

اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً ۗ وَمَا كَانَ اَكْثَرُهُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ۝٦٨

**69.** Kuma Haƙiƙa, Ubangijinka Shi ne Mabuwayi, Mai jinƙai.

ع وَاِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ۝٦٩

**R.5**

**70.** Kuma karanta masu labarin Ibrahima.

وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَاَ اِبْرٰهِيْمَ ۝٧٠

**71.** Yayin da ya ce wa babansa da mutanensa, 'Me kuke bautawa?'

اِذْ قَالَ لِاَبِيْهِ وَقَوْمِهٖ مَا تَعْبُدُوْنَ ۝٧١

**72.** Suka ce, 'Muna bauta wa gumaka ne, kuma za mu duƙufa a kan bauta musu.'

قَالُوْا نَعْبُدُ اَصْنَامًا فَنَظَلُّ لَهَا عٰكِفِيْنَ ۝٧٢

**73.** Ya ce, "Shin suna jin ku yayin da kuke kiran su?

قَالَ هَلْ يَسْمَعُوْنَكُمْ اِذْ تَدْعُوْنَ ۝٧٣

**74.** 'Ko suna iya amfanar ku, ko su cuce ku?"

اَوْ يَنْفَعُوْنَكُمْ اَوْ يَضُرُّوْنَ ۝٧٤

**75.** Suka ce, 'A'a, Amma mun tarar da iyayenmu haka suke yi.'

قَالُوْا بَلْ وَجَدْنَآ اٰبَآءَنَا كَذٰلِكَ يَفْعَلُوْنَ ﴿٧٥﴾

**76.** Ibrahim ya ce, "Shin kun ga abin da kuke bauta wa-

قَالَ اَفَرَءَيْتُمْ مَّا كُنْتُمْ تَعْبُدُوْنَ ﴿٧٦﴾

**77.** 'Ku da iyayenku na da can.

اَنْتُمْ وَاٰبَآؤُكُمُ الْاَقْدَمُوْنَ ﴿٧٧﴾

**78.** 'Duk maƙiya ne gare ni, sai Ubangijin halittu kaɗai;

فَاِنَّهُمْ عَدُوٌّ لِّيْٓ اِلَّا رَبَّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٧٨﴾

**79.** 'Wanda ya halicce ni, kuma Wanda ke shiryar da ni;

الَّذِيْ خَلَقَنِيْ فَهُوَ يَهْدِيْنِ ﴿٧٩﴾

**80.** 'Kuma Wanda Shi ke ciyar da ni, kuma Ya shayar da ni;

وَالَّذِيْ هُوَ يُطْعِمُنِيْ وَيَسْقِيْنِ ﴿٨٠﴾

**81.** 'Kuma idan na yi rashin lafiya, Shi ke warkar da ni;

وَاِذَا مَرِضْتُ فَهُوَ يَشْفِيْنِ ﴿٨١﴾

**82.** 'Kuma Wanda zai matar da ni, sa'annan Ya raya ni;

وَالَّذِيْ يُمِيْتُنِيْ ثُمَّ يُحْيِيْنِ ﴿٨٢﴾

**83.** 'Kuma Wanda nake fata Ya yafe mini kuskurena, a ranar sakamako.

وَالَّذِيْٓ اَطْمَعُ اَنْ يَّغْفِرَ لِيْ خَطِيْٓئَتِيْ يَوْمَ الدِّيْنِ ﴿٨٣﴾

**84.** 'Ubangijina, ba ni hikima, kuma Ka shigar da ni cikin mutanen kirki;

رَبِّ هَبْ لِيْ حُكْمًا وَّاَلْحِقْنِيْ بِالصّٰلِحِيْنَ ﴿٨٤﴾

**85.** 'Kuma Ka ba ni kyakkyawan yabo wurin mutanen da za su zo daga baya;

وَاجْعَلْ لِّيْ لِسَانَ صِدْقٍ فِي الْاٰخِرِيْنَ ﴿٨٥﴾

**86.** 'Kuma Ka saka ni daga masu gadon Aljanna ta ni'ima;

وَاجْعَلْنِيْ مِنْ وَّرَثَةِ جَنَّةِ النَّعِيْمِ ﴿٨٦﴾

**87.** 'Kuma Ka gafarta wa babana, haƙiƙa, shi yana cikin masu kuskure;

وَاغْفِرْ لِاَبِيْٓ اِنَّهٗ كَانَ مِنَ الضَّآلِّيْنَ ﴿٨٧﴾

**88.** 'Kuma kada Ka kunyata ni a ranar da za a tashe su,

وَلَا تُخْزِنِيْ يَوْمَ يُبْعَثُوْنَ ﴿٨٨﴾

**89.** 'Ranar da dukiya da 'ya'ya ba za su amfana komai ba;

يَوْمَ لَا يَنْفَعُ مَالٌ وَّلَا بَنُوْنَ ﴿٨٩﴾

**90.** 'Sai dai wanda ya je wajen Allah da zuciya kuɓutatta."

اِلَّا مَنْ اَتَى اللّٰهَ بِقَلْبٍ سَلِيْمٍ ﴿٩٠﴾

**91.** Kuma za a kusanto da Aljanna ga masu tsoron Allah.

وَأُزْلِفَتِ الْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Kuma a fito da Wuta fili ga ɓatattu.

وَبُرِّزَتِ الْجَحِيمُ لِلْغَاوِينَ ﴿٩٢﴾

**93.** A ce musu, "Ina abin da kuke bautawa.

وَقِيلَ لَهُمْ أَيْنَمَا كُنتُمْ تَعْبُدُونَ ﴿٩٣﴾

**94.** 'Maimakon Allah? Za su taimake ku, ko za su taimaki kansu?"

مِن دُونِ اللَّهِ هَلْ يَنصُرُونَكُمْ أَوْ
يَنتَصِرُونَ ﴿٩٤﴾

**95.** Sai a jefa su cikinta, su da ɓatattu.

فَكُبْكِبُوا فِيهَا هُمْ وَالْغَاوُونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Kuma da rundunonin Iblis gaba ɗaya.

وَجُنُودُ إِبْلِيسَ أَجْمَعُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** Yayin da suke jayayya da juna za su ce:

قَالُوا وَهُمْ فِيهَا يَخْتَصِمُونَ ﴿٩٧﴾

**98.** "Mun rantse da Allah, mun kasance cikin ɓata mabayyaniya,

تَاللَّهِ إِن كُنَّا لَفِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٩٨﴾

**99.** 'Yayin da Muka daidaita ku da Ubangijin halittu;

إِذْ نُسَوِّيكُم بِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٩٩﴾

**100.** 'Ba waɗanda suka ɓatar da mu, kuwa, banda masu laifi.

وَمَا أَضَلَّنَا إِلَّا الْمُجْرِمُونَ ﴿١٠٠﴾

**101.** 'Kuma ba mu da masu ceto,

فَمَا لَنَا مِن شَافِعِينَ ﴿١٠١﴾

**102.** 'Ko aboki masoyi.

وَلَا صَدِيقٍ حَمِيمٍ ﴿١٠٢﴾

**103.** 'Da muna da damar komawa duniya, za mu zama daga cikin muminai."

فَلَوْ أَنَّ لَنَا كَرَّةً فَنَكُونَ مِنَ
الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٣﴾

**104.** Kuma haƙiƙa, akwai Aya a cikin haka, amma mafi yawansu ba su ba da gaskiya ba.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم
مُّؤْمِنِينَ ﴿١٠٤﴾

**105.** Kuma haƙiƙa, Ubangijinka Shi ne Mabuwayi, Mai jinƙai.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٠٥﴾ ع

**R.6**

**106.** Mutanen Nuhu sun ƙaryata Manzanni.

كَذَّبَتْ قَوْمُ نُوْحِ ۣالْمُرْسَلِيْنَ ۝١٠٦

**107.** Lokacin da ɗan'uwansu Nuhu ya ce, "Ba kwa tsoraci Allah ba?

اِذْ قَالَ لَهُمْ اَخُوْهُمْ نُوْحٌ اَلَا تَتَّقُوْنَ ۝١٠٧

**108.** 'Ni Manzo ne amintacce gare ku.

اِنِّيْ لَكُمْ رَسُوْلٌ اَمِيْنٌ ۝١٠٨

**109.** 'To, ku tsoraci Allah, kuma ku bi ni.

فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاَطِيْعُوْنِ ۝١٠٩

**110.** 'Ba na roƙonku lada ba a kansa. Sakamakona yana gurin Ubangijin halittu.

وَمَآ اَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ اَجْرٍ ۚ اِنْ اَجْرِيَ
اِلَّا عَلٰى رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ۝١١٠

**111.** 'To, ku tsoraci Allah kuma ku bi ni."

فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاَطِيْعُوْنِ ۝١١١

**112.** Suka ce, 'Yaya za mu bi ka, alhali ƙasƙantattu ne masu bin ka?'

قَالُوْٓا اَنُؤْمِنُ لَكَ وَاتَّبَعَكَ الْاَرْذَلُوْنَ ۝١١٢

**113.** Ya ce, "Menene sanina game da abin da suke aikatawa?

قَالَ وَمَا عِلْمِيْ بِمَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ۝١١٣

**114.** 'Hisabinsu yana gurin Ubangijina kaɗai, da kun sani,

اِنْ حِسَابُهُمْ اِلَّا عَلٰى رَبِّيْ لَوْ تَشْعُرُوْنَ ۝١١٤

**115.** 'Ni kuwa ba zan kori muminai ba,

وَمَآ اَنَا بِطَارِدِ الْمُؤْمِنِيْنَ ۝١١٥

**116.** 'Ni mai gargaɗi ne kawai a bayyane."

اِنْ اَنَا اِلَّا نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ۝١١٦

**117.** Suka ce, 'Ya kai Nuhu, idan ba ka daina wannan magana ba, za ka zama cikin waɗanda za a jefe har mutuwa.'

قَالُوْا لَئِنْ لَّمْ تَنْتَهِ يٰنُوْحُ لَتَكُوْنَنَّ مِنَ
الْمَرْجُوْمِيْنَ ۝١١٧

**118.** Ya ce, "Ya Ubangijina, mutanena sun ƙaryata ni.

قَالَ رَبِّ اِنَّ قَوْمِيْ كَذَّبُوْنِ ۝١١٨ النصف

**119.** 'Ka yanke hukumci tsakanina da su, kuma Ka tserar da ni da muminai waɗanda ke tare da ni."

فَافْتَحْ بَيْنِيْ وَبَيْنَهُمْ فَتْحًا وَّنَجِّنِيْ وَ
مَنْ مَّعِيَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ۝١١٩

**120.** Sai Muka tserar da shi, da waɗanda ke tare da shi, a cikin kwami cikakke maƙil.

فَاَنْجَيْنٰهُ وَ مَنْ مَّعَهٗ فِي الْفُلْكِ الْمَشْحُوْنِ ﴿١٢٠﴾

**121.** Sa'annan daga baya Muka nitsar da waɗanda suka saura a baya.

ثُمَّ اَغْرَقْنَا بَعْدُ الْبٰقِيْنَ ﴿١٢١﴾

**122.** Haƙiƙa, akwai Aya a cikin haka, amma mafi yawansu ba su ba da gaskiya ba.

اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً ؕ وَ مَا كَانَ اَكْثَرُهُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٢٢﴾

**123.** Haƙiƙa, Ubangijinka Shi ne Mabuwayi, Mai jinƙai.

وَ اِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿١٢٣﴾ ع

**R.7**

**124.** Adawa sun ƙaryata Manzanni.

كَذَّبَتْ عَادُ ۨ الْمُرْسَلِيْنَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Lokacin da ɗan'uwansu Hudu ya ce, "Ba kwa tsoraci Allah ba?

اِذْ قَالَ لَهُمْ اَخُوْهُمْ هُوْدٌ اَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿١٢٥﴾

**126.** 'Haƙiƙa, Ni Manzo ne amintacce gare ku.

اِنِّيْ لَكُمْ رَسُوْلٌ اَمِيْنٌ ﴿١٢٦﴾

**127.** 'To, ku tsoraci Allah, kuma ku bi ni.

فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَ اَطِيْعُوْنِ ﴿١٢٧﴾

**128.** 'Bana roƙonku lada ba a kansa. Sakamakona yana gurin Ubangijin halittu.

وَ مَاۤ اَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ اَجْرٍ ۚ اِنْ اَجْرِيَ اِلَّا عَلٰى رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٢٨﴾

**129.** 'Kwa riƙa tsai da gineginen tarihi don nuna ƙasaita?

اَتَبْنُوْنَ بِكُلِّ رِيْعٍ اٰيَةً تَعْبَثُوْنَ ﴿١٢٩﴾

**130.** 'Kuma kwa riƙa gina gidajen sarauta kamar za ku dauwama?

وَ تَتَّخِذُوْنَ مَصَانِعَ لَعَلَّكُمْ تَخْلُدُوْنَ ﴿١٣٠﴾

**131.** 'Kuma idan kuka damƙi wani, sai ku damƙe shi kuna masu kama-karya.

وَ اِذَا بَطَشْتُمْ بَطَشْتُمْ جَبَّارِيْنَ ﴿١٣١﴾

**132.** 'To, ku tsoraci Allah, kuma ku bi ni.

فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَ اَطِيْعُوْنِ ﴿١٣٢﴾

**133.** 'Kuma ku tsoraci Wanda ya taimake ku da abin da kuka sani.

وَ اتَّقُوا الَّذِيْۤ اَمَدَّكُمْ بِمَا تَعْلَمُوْنَ ﴿١٣٣﴾

**134.** 'Ya taimake ku da dabbobin ni'ima da 'ya'ya,

أَمَدَّكُم بِأَنْعَٰمٍ وَبَنِينَ ١٣٤

**135.** 'Da gonaki da idanuwan ruwa.

وَجَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ١٣٥

**136.** 'Haƙiƙa, ina ji muku tsoron azabar babbar rana."

إِنِّىٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ١٣٦

**137.** Suka ce, "Duk ɗaya ne gurin mu, ka yi wa'azi, ko ba ka zama daga cikin masu yin wa'azi ba.

قَالُوا۟ سَوَآءٌ عَلَيْنَآ أَوَعَظْتَ أَمْ لَمْ تَكُن
مِّنَ ٱلْوَٰعِظِينَ ١٣٧

**138.** 'Wannan al'adun mutanen farko ne kawai,

إِنْ هَٰذَآ إِلَّا خُلُقُ ٱلْأَوَّلِينَ ١٣٨

**139.** 'Mu ba za a yi mana azaba ba."

وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ١٣٩

**140.** Sai suka ƙaryata shi, kuma Muka halakar da su. Akwai Aya a cikin wannan amma mafi yawansu ba su ba da gaskiya ba.

فَكَذَّبُوهُ فَأَهْلَكْنَٰهُمْ ۗ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ
لَءَايَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ١٤٠

**141.** Kuma haƙiƙa, Ubangijinka Shi ne Mabuwayi, Mai jinƙai.

ع وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلرَّحِيمُ ١٤١

**R.8**

**142.** Samudawa sun ƙaryata Manzanni.

كَذَّبَتْ ثَمُودُ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٤٢

**143.** Lokacin da ɗan'uwansu Salihu ya ce, "Ba kwa kiyayi mummunan aiki ba?

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ صَٰلِحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٤٣

**144.** 'Ni Manzo ne amintacce gare ku.

إِنِّى لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ١٤٤

**145.** 'To, ku tsoraci Allah, kuma ku bi ni.

فَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٤٥

**146.** 'Bana roƙonku lada ba a kansa. Sakamakona yana gurin Ubangijin halittu.

وَمَآ أَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ
أَجْرِىَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ ٱلْعَٰلَمِينَ ١٤٦

**147.** 'Kuna zato za a bar ku, ku zama amintattu cikin abin (da kuke da shi) a nan,

أَتُتْرَكُونَ فِى مَا هَٰهُنَآ ءَامِنِينَ ١٤٧

**148.** 'Cikin gonaki da idanuwan ruwa,

فِيْ جَنّٰتٍ وَّعُيُوْنٍ ﴿١٤٨﴾

**149.** 'Da shuke-shuke da dabino mai huda rashe-rashe?

وَّزُرُوْعٍ وَّنَخْلٍ طَلْعُهَا هَضِيْمٌ ﴿١٤٩﴾

**150.** 'Kuma kuna gina gidaje daga duwarwatsai, kuna masu nuna ƙasaita.

وَتَنْحِتُوْنَ مِنَ الْجِبَالِ بُيُوْتًا فٰرِهِيْنَ ﴿١٥٠﴾

**151.** 'To, ku tsoraci Allah, kuma ku bi ni.

فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاَطِيْعُوْنِ ﴿١٥١﴾

**152.** 'Kuma kada ku biye lamarin masu wuce iyaka,

وَلَا تُطِيْعُوْٓا اَمْرَ الْمُسْرِفِيْنَ ﴿١٥٢﴾

**153.** 'Waɗanda ke ɓarna a ban ƙasa kuma ba sa kyautatawa."

الَّذِيْنَ يُفْسِدُوْنَ فِي الْاَرْضِ وَلَا يُصْلِحُوْنَ ﴿١٥٣﴾

**154.** Suka ce, "Kai dai kana cikin waɗanda aka yi wa sirihi ne;

قَالُوْٓا اِنَّمَآ اَنْتَ مِنَ الْمُسَحَّرِيْنَ ﴿١٥٤﴾

**155.** 'Kai mutum ne kawai kamarmu, to, kawo Aya idan kana cikin masu gaskiya."

مَآ اَنْتَ اِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا ۚ فَاْتِ بِاٰيَةٍ اِنْ كُنْتَ مِنَ الصّٰدِقِيْنَ ﴿١٥٥﴾

**156.** Ya ce, "Wannan taguwa ce, tana da lokacin shan ruwa, ku kuma kuna da lokacin shan ruwa na rana sananniya.

قَالَ هٰذِهٖ نَاقَةٌ لَّهَا شِرْبٌ وَّلَكُمْ شِرْبُ يَوْمٍ مَّعْلُوْمٍ ﴿١٥٦﴾

**157.** 'Kuma kada ku cuce ta, sai azabar rana mai tsanani ta damƙe ku."

وَلَا تَمَسُّوْهَا بِسُوْٓءٍ فَيَاْخُذَكُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَظِيْمٍ ﴿١٥٧﴾

**158.** Sai suka soke ta, suka wayi gari kuwa suna nadama.

فَعَقَرُوْهَا فَاَصْبَحُوْا نٰدِمِيْنَ ﴿١٥٨﴾

**159.** Sai azaba ta damƙe su. Akwai Aya cikin haka, amma mafi yawansu ba su ba da gaskiya ba.

فَاَخَذَهُمُ الْعَذَابُ ۗ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً ۗ وَمَا كَانَ اَكْثَرُهُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٥٩﴾

**160.** Haƙiƙa, Ubangijinka Shi ne Mabuwayi, Mai jinƙai.

وَاِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿١٦٠﴾

**R.9**

**161.** Mutanen Luɗu sun ƙaryata Manzanni.

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوْطِ ِۨالْمُرْسَلِيْنَ ﴿١٦١﴾

**162.** Lokacin da ɗan'uwansu Luɗu ya ce, “Ba kwa tsoraci Allah ba?

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ لُوطٌ أَلَا تَتَّقُونَ ١٦٢

**163.** ‘Ni Manzo ne amintacce gare ku.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ١٦٣

**164.** ‘To, ku tsoraci Allah, kuma ku bi ni.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ١٦٤

**165.** ‘Bana roƙonku lada ba a kansa. Sakamakona yana gurin Ubangijin halittu.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ
إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ١٦٥

**166.** ‘Daga cikin dukkan halittu, kwa riƙa neman maza,

أَتَأْتُونَ الذُّكْرَانَ مِنَ الْعَالَمِينَ ١٦٦

**167.** ‘Kuna barin abin da Ubangijinku ya halitta maku daga matayenku? Tir, ku dai mutane ne masu wuce iyaka.”

وَتَذَرُونَ مَا خَلَقَ لَكُمْ رَبُّكُمْ مِنْ
أَزْوَاجِكُمْ ۚ بَلْ أَنْتُمْ قَوْمٌ عَادُونَ ١٦٧

**168.** Suka ce, ‘Ya kai Luɗu, idan ba ka daina wannan magana ba, za ka zama cikin waɗanda za a fitar (za a kora).’

قَالُوا لَئِنْ لَمْ تَنْتَهِ يَا لُوطُ لَتَكُونَنَّ مِنَ
الْمُخْرَجِينَ ١٦٨

**169.** Ya ce, “Ni ina cikin masu ƙin halayyyarku.

قَالَ إِنِّي لِعَمَلِكُمْ مِنَ الْقَالِينَ ١٦٩

**170.** ‘Ubangijina, Ka tserar da ni da iyalaina daga abin da suke aikatawa.”

رَبِّ نَجِّنِي وَأَهْلِي مِمَّا يَعْمَلُونَ ١٧٠

**171.** Sai Muka tserar da shi da iyalensa gaba ɗaya.

فَنَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ أَجْمَعِينَ ١٧١

**172.** Sai wata tsohuwa daga cikin masu tsayawa baya.

إِلَّا عَجُوزًا فِي الْغَابِرِينَ ١٧٢

**173.** Sa'annan Muka halakar da sauran.

ثُمَّ دَمَّرْنَا الْآخَرِينَ ١٧٣

**174.** Kuma muka kwararo wani irin ruwa a kansu, ruwan waɗanda aka yi wa gargaɗi ya munana.

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ مَطَرًا ۖ فَسَاءَ مَطَرُ
الْمُنْذَرِينَ ١٧٤

**175.** Haƙiƙa, akwai Aya a cikin haka amma mafi yawansu ba su ba da gaskiya ba.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ
مُؤْمِنِينَ ١٧٥

وَاِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿١٧٦﴾ ع

**176.** Haƙiƙa, Ubangijinka Shi ne Mabuwayi, Mai jinƙai.

**R.10**

كَذَّبَ اَصْحٰبُ لْـَٔيْكَةِ الْمُرْسَلِيْنَ ﴿١٧٧﴾

**177.** Mutanen Aika (Itace) sun ƙaryata Manzanni.

اِذْ قَالَ لَهُمْ شُعَيْبٌ اَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿١٧٨﴾

**178.** Lokacin da Shu'aibu ya ce masu, “Ba kwa tsoraci Allah ba?

اِنِّيْ لَكُمْ رَسُوْلٌ اَمِيْنٌ ﴿١٧٩﴾

**179.** ‘Ni Manzo ne amintacce gare ku.

فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاَطِيْعُوْنِ ﴿١٨٠﴾

**180.** ‘To, ku tsoraci Allah, kuma ku bi ni,

وَمَاۤ اَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ اَجْرٍ ۚ اِنْ اَجْرِيَ اِلَّا عَلٰى رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٨١﴾

**181.** ‘Bana roƙonku lada ba a kansa. Sakamakona yana gurin Ubangijin halittu.

اَوْفُوا الْكَيْلَ وَلَا تَكُوْنُوْا مِنَ الْمُخْسِرِيْنَ ﴿١٨٢﴾

**182.** ‘Ku riƙa cika mudu, kada ku zama daga cikin masu tauyewa,

وَزِنُوْا بِالْقِسْطَاسِ الْمُسْتَقِيْمِ ﴿١٨٣﴾

**183.** ‘Kuma ku riƙa aunawa da ma'auni madaidaici,

وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ اَشْيَآءَهُمْ وَلَا تَعْثَوْا فِي الْاَرْضِ مُفْسِدِيْنَ ﴿١٨٤﴾

**184.** ‘Kada ku rage wa mutane abubuwansu, kada ku ya ɗa ɓarna a ƙasa.

وَاتَّقُوا الَّذِيْ خَلَقَكُمْ وَالْجِبِلَّةَ الْاَوَّلِيْنَ ﴿١٨٥﴾

**185.** ‘Kuma ku tsoraci Wanda ya halicce ku, ku da mutanen farko.”

قَالُوْۤا اِنَّمَاۤ اَنْتَ مِنَ الْمُسَحَّرِيْنَ ﴿١٨٦﴾

**186.** Suka ce, “Kai dai kana cikin waɗanda aka yi wa sammu,

وَمَاۤ اَنْتَ اِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا وَاِنْ نَّظُنُّكَ لَمِنَ الْكٰذِبِيْنَ ﴿١٨٧﴾

**187.** ‘Kuma Kai mutum ne kawai kamarmu, mun tabbata kana daga cikin maƙaryata,

فَاَسْقِطْ عَلَيْنَا كِسَفًا مِّنَ السَّمَآءِ اِنْ كُنْتَ مِنَ الصّٰدِقِيْنَ ﴿١٨٨﴾

**188.** ‘To, ka sa wani yanki na sama ya faɗo kanmu, idan kana cikin masu gaskiya.”

قَالَ رَبِّيْۤ اَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٨٩﴾

**189.** Ya ce, 'Ubangijina ya fi kowa sanin abin da kuke aikatawa.'

**190.** Sai suka ƙaryata shi, sai kuwa azabar ranar zullumi ta damƙe su, haƙiƙa, ya kasance azabar rana mai tsanani.

فَكَذَّبُوْهُ فَاَخَذَهُمْ عَذَابُ يَوْمِ الظُّلَّةِ ؕ اِنَّهٗ كَانَ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيْمٍ ﴿١٩٠﴾

**191.** A cikin haka akwai Aya, amma mafi yawansu basu ba da gaskiya ba.

اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً ؕ وَمَا كَانَ اَكْثَرُهُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿١٩١﴾

**192.** Kuma haƙiƙa, Ubangijinka Shi ne Mabuwayi, Mai jinƙai.

وَاِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿١٩٢﴾ ع ١٦ ١٤

**R.11**

**193.** Kuma haƙiƙa, wannan Kur'ani saukarwa ce daga Ubangijin halittu.

وَاِنَّهٗ لَتَنْزِيْلُ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٩٣﴾

**194.** Ruhi Amintacce ne ya sauko da shi.

نَزَلَ بِهِ الرُّوْحُ الْاَمِيْنُ ﴿١٩٤﴾

**195.** Bisa zuciyarka, don ka zama daga cikin masu gargaɗi.

عَلٰى قَلْبِكَ لِتَكُوْنَ مِنَ الْمُنْذِرِيْنَ ﴿١٩٥﴾

**196.** A cikin harshen Larabci mabayyani.

بِلِسَانٍ عَرَبِيٍّ مُّبِيْنٍ ﴿١٩٦﴾

**197.** Haƙiƙa, an ambace shi a cikin Littafan mutanen farko.

وَاِنَّهٗ لَفِيْ زُبُرِ الْاَوَّلِيْنَ ﴿١٩٧﴾

**198.** Kuma bai ishe su Aya ba cewa, malaman Bani Isra'ila sun san shi?

اَوَلَمْ يَكُنْ لَّهُمْ اٰيَةً اَنْ يَّعْلَمَهٗ عُلَمٰٓؤُا بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ ﴿١٩٨﴾

**199.** Kuma da Mun saukar da shi ga wani daga wanda ba Balarabe ba.

وَلَوْ نَزَّلْنٰهُ عَلٰى بَعْضِ الْاَعْجَمِيْنَ ﴿١٩٩﴾

**200.** Sai ya karanta shi gare su, ba za su ba da gaskiya da shi ba.

فَقَرَاَهٗ عَلَيْهِمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ مُؤْمِنِيْنَ ﴿٢٠٠﴾

**201.** Haka muka shigar da ƙin ba da gaskiya cikin zukatan masu laifi.

كَذٰلِكَ سَلَكْنٰهُ فِيْ قُلُوْبِ الْمُجْرِمِيْنَ ﴿٢٠١﴾

**202.** Ba za su ba da gaskiya da shi ba sai sun ga azaba mai raɗaɗi.

لَا يُؤْمِنُوْنَ بِهٖ حَتّٰى يَرَوُا الْعَذَابَ الْاَلِيْمَ ﴿٢٠٢﴾

**203.** Da za ta zo musu kwatsam, ba su tantance ba.

فَيَاْتِيَهُمْ بَغْتَةً وَّهُمْ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٢٠٣﴾

**204.** Sai su ce, 'Za a saurara mana kuwa?'

فَيَقُولُوا هَلْ نَحْنُ مُنظَرُونَ ٢٠٤

**205.** Shin suna garajen zuwan azabarMu ne?

أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ٢٠٥

**206.** Me kake zato idan Muka ba su jin daɗi shekaru masu yawa a duniya,

أَفَرَأَيْتَ إِن مَّتَّعْنَاهُمْ سِنِينَ ٢٠٦

**207.** Sa'annan azabar da aka yi musu alƙawari ta zo musu.

ثُمَّ جَاءَهُم مَّا كَانُوا يُوعَدُونَ ٢٠٧

**208.** Me jin daɗin da aka ba su ya amfana musu?

مَا أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا يُمَتَّعُونَ ٢٠٨

**209.** Kuma ba Mu taɓa halakar da gari ba, face akwai masu gargaɗi gare shi.

وَمَا أَهْلَكْنَا مِن قَرْيَةٍ إِلَّا لَهَا مُنذِرُونَ ٢٠٩

**210.** Saboda tunatarwa, kuma Mu ba masu zalunci ba ne.

ذِكْرَىٰ وَمَا كُنَّا ظَالِمِينَ ٢١٠

**211.** Kuma ba shaiɗanu ne suka sauko da shi ba,

وَمَا تَنَزَّلَتْ بِهِ الشَّيَاطِينُ ٢١١

**212.** Bai cancancesu ba, kuma ba za su iya ba.

وَمَا يَنبَغِي لَهُمْ وَمَا يَسْتَطِيعُونَ ٢١٢

**213.** Su, an kore su daga jin saƙonnin (Ubangiji).

إِنَّهُمْ عَنِ السَّمْعِ لَمَعْزُولُونَ ٢١٣

**214.** Kada ka kira wani ubangiji tare da Allah, sai ka zama cikin waɗanda za a yi wa azaba.

فَلَا تَدْعُ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ فَتَكُونَ مِنَ الْمُعَذَّبِينَ ٢١٤

**215.** Kuma ka gargaɗi danginka mafiya kusanci da kai.

وَأَنذِرْ عَشِيرَتَكَ الْأَقْرَبِينَ ٢١٥

**216.** Kuma ka zama mai sanyin hali ga muminai waɗanda ke bin ka.

وَاخْفِضْ جَنَاحَكَ لِمَنِ اتَّبَعَكَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ٢١٦

**217.** Idan suka ƙi biyayya gareka kuwa, ce, 'Ba ruwana da abin da kuke aikatawa.'

فَإِنْ عَصَوْكَ فَقُلْ إِنِّي بَرِيءٌ مِّمَّا تَعْمَلُونَ ٢١٧

**218.** Kuma ka dogara da Mabuwayi Mai jinƙai.

وَتَوَكَّلْ عَلَى الْعَزِيزِ الرَّحِيمِ ٢١٨

**219.** Wanda ke ganinka yayin da kake tsayawa cikin Salla,

الَّذِي يَرَاكَ حِينَ تَقُومُ ﴿٢١٩﴾

**220.** Kuma Yana ganin jujjuyawarka cikin masu sujada.

وَتَقَلُّبَكَ فِي السَّاجِدِينَ ﴿٢٢٠﴾

**221.** Haƙiƙa, Shi ne Mai ji, Masani.

إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٢٢١﴾

**222.** Shin in ba ku labarin wanda shaiɗanu ke sauka kansa?

هَلْ أُنَبِّئُكُمْ عَلَىٰ مَن تَنَزَّلُ الشَّيَاطِينُ ﴿٢٢٢﴾

**223.** Suna sauka kan dukkan maƙaryaci mai yawan laifi.

تَنَزَّلُ عَلَىٰ كُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٍ ﴿٢٢٣﴾

**224.** Suna yin kasaƙe da kunne wajen samaniya, mafi yawansu kuma maƙaryata ne.

يُلْقُونَ السَّمْعَ وَأَكْثَرُهُمْ كَاذِبُونَ ﴿٢٢٤﴾

**225.** Mawaƙa kuma ɓatattu ne ke bin su.

وَالشُّعَرَاءُ يَتَّبِعُهُمُ الْغَاوُونَ ﴿٢٢٥﴾

**226.** Ba ka gani suna ragaita cikin kowane kwari.

أَلَمْ تَرَ أَنَّهُمْ فِي كُلِّ وَادٍ يَهِيمُونَ ﴿٢٢٦﴾

**227.** Kuma suna faɗar abin da ba sa aikatawa?

وَأَنَّهُمْ يَقُولُونَ مَا لَا يَفْعَلُونَ ﴿٢٢٧﴾

**228.** Sai fa waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari, kuma suka ambaci Allah da yawa, kuma suka kare kansu bayan an cuce su. Waɗanda suka yi cuta kuwa a sannu za su san makomar da za su koma.

إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَ
ذَكَرُوا اللَّهَ كَثِيرًا وَانتَصَرُوا مِن بَعْدِ
مَا ظُلِمُوا ۗ وَسَيَعْلَمُ الَّذِينَ ظَلَمُوا أَيَّ
ع ١١ ٣٦ ١٥ مُنقَلَبٍ يَنقَلِبُونَ ﴿٢٢٨﴾


رکوعاتها ٧ سُوْرَةُ النَّمْلِ مَكِّيَّةٌ ٢٧ آياتها ٩٤


## SŪRATUN NAML
*(A Makka ta Sauka)*
*(Ayoyinta 94)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Ɗa Sin. *Waɗannan ayoyin Kur'ani ne, kuma Littafi mabayyani,

طٰسٓ تف تِلْكَ اٰيٰتُ الْقُرْاٰنِ وَ كِتَابٍ
مُّبِيْنٍ ٢

**3.** Mai shiriya da albishir ga muminai,

هُدًى وَّ بُشْرٰى لِلْمُؤْمِنِيْنَ ٣

**4.** Waɗanda ke tsai da Salla, kuma suke ba da Zakka, kuma suna ba da gaskiya da Lahira.

الَّذِيْنَ يُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَ يُؤْتُوْنَ
الزَّكٰوةَ وَهُمْ بِالْاٰخِرَةِ هُمْ يُوْقِنُوْنَ ٤

**5.** Amma waɗanda ba sa ba da gaskiya da Lahira, Mun ƙawata musu ayyukansu, suna faganniya a makance.

اِنَّ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ
زَيَّنَّا لَهُمْ اَعْمَالَهُمْ فَهُمْ يَعْمَهُوْنَ ٥

**6.** Waɗannan su ne waɗanda za su haɗu da mummunar azaba, a Lahira kuma su ne mafi taɓewa.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ لَهُمْ سُوْٓءُ الْعَذَابِ وَهُمْ
فِي الْاٰخِرَةِ هُمُ الْاَخْسَرُوْنَ ٦

**7.** Haƙiƙa, ana aiko maka Kur'ani daga wajen Mai hikima, Masani.

وَاِنَّكَ لَتُلَقَّى الْقُرْاٰنَ مِنْ لَّدُنْ
حَكِيْمٍ عَلِيْمٍ ٧

**8.** Tuna lokacin da Musa ya ce wa iyalansa, 'Na hango wuta, zan kawo maku wani labari muhimmi daga wajenta, ko kuma in kawo maku garwashi mai ci, don ku ɗumama jiki.'

اِذْ قَالَ مُوْسٰى لِاَهْلِهٖٓ اِنِّيْٓ اٰنَسْتُ نَارًا ؕ
سَاٰتِيْكُمْ مِّنْهَا بِخَبَرٍ اَوْ اٰتِيْكُمْ بِشِهَابٍ
قَبَسٍ لَّعَلَّكُمْ تَصْطَلُوْنَ ٨

**9.** To, yayin da ya je wajenta, sai aka kira shi (da murya), “Albarka na tare da wanda ke cikin wutar da waɗanda ke zagaye da ita, kuma tsarki ya tabbata ga Allah, Ubangijin halittu.

فَلَمَّا جَآءَهَا نُوْدِيَ اَنْۢ بُوْرِكَ مَنْ فِي
النَّارِ وَمَنْ حَوْلَهَا ؕ وَسُبْحٰنَ اللّٰهِ رَبِّ
الْعٰلَمِيْنَ ٩

---

** 2. Ubangiji Mai tsarki, Mai ji !*

**10.** 'Ya Musa, haƙiƙa, Ni ne Allah, Mabuwayi, Mai hikima;

يٰمُوْسٰىٓ اِنَّهٗٓ اَنَا اللّٰهُ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿١٠﴾

**11.** 'Jefa sandarka ƙasa." Yayin da ya gan ta tana motsi, kamar maciji sai ya juya baya-da-baya, kuma bai waiga ba. Allah ya ce, "Ya kai Musa, kada katsorata. Haƙiƙa, Ni, (Ina tare da kai); Manzanni ba sa tsorata a gabaNa.

وَاَلْقِ عَصَاكَ ط فَلَمَّا رَاٰهَا تَهْتَزُّ كَاَنَّهَا
جَآنٌّ وَّلّٰى مُدْبِرًا وَّ لَمْ يُعَقِّبْ ط
يٰمُوْسٰى لَا تَخَفْ قف اِنِّيْ لَا يَخَافُ لَدَيَّ
الْمُرْسَلُوْنَ ﴿١١﴾

**12.** 'Amma waɗanda suka yi laifi, sa'annan suka sauya zuwa ga aiki mai kyau bayan mummunan aiki, to, Ni Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

اِلَّا مَنْ ظَلَمَ ثُمَّ بَدَّلَ حُسْنًا بَعْدَ سُوْٓءٍ
فَاِنِّيْ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٢﴾

**13.** 'Kuma saka hannunka cikin hammatarka, zai fita fari fat ba tare da cuta ba. Wannan yana daga cikin Ayoyi tara, zuwa ga Fir'auna da mutanensa, don sun zama mutane fasiƙai."

وَاَدْخِلْ يَدَكَ فِيْ جَيْبِكَ تَخْرُجْ
بَيْضَآءَ مِنْ غَيْرِ سُوْٓءٍ قف فِيْ تِسْعِ اٰيٰتٍ
اِلٰى فِرْعَوْنَ وَقَوْمِهٖ ط اِنَّهُمْ كَانُوْا قَوْمًا
فٰسِقِيْنَ ﴿١٣﴾

**14.** Amma lokacin da AyoyinMu masu wayar da kai suka zo, sai suka ce, 'Wannan sihiri ne a fili.'

فَلَمَّا جَآءَتْهُمْ اٰيٰتُنَا مُبْصِرَةً قَالُوْا
هٰذَا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٤﴾

**15.** Suka musunta su cikin kuskure da girman kai, alhali zukatansu sun gamsu da su. To, kalli yadda maɓarnata suka yi mummunan ƙarshe!

وَجَحَدُوْا بِهَا وَاسْتَيْقَنَتْهَآ اَنْفُسُهُمْ
ظُلْمًا وَّعُلُوًّا ط فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ
ع ١٥ ١٦ الْمُفْسِدِيْنَ ﴿١٥﴾

**R.2**

**16.** Haƙiƙa, Mun ba Da'uda da Sulaimana ilmi, kuma su biyu sun ce, 'Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Wanda ya fifita mu kan bayinSa muminai masu yawa.'

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا دَاوٗدَ وَسُلَيْمٰنَ عِلْمًا ج وَقَالَا
الْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْ فَضَّلَنَا عَلٰى كَثِيْرٍ
مِّنْ عِبَادِهِ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٦﴾

**17.** Kuma Sulaimana ya gaji Da'uda. Kuma ya ce, 'Ya ku mutane, an sanar da mu maganar tsuntsaye, kuma an ba mu komai da komai. Wannan kuwa shi ne fifiko mabayyani.'

وَوَرِثَ سُلَيْمٰنُ دَاوٗدَ وَقَالَ يٰٓاَيُّهَا
النَّاسُ عُلِّمْنَا مَنْطِقَ الطَّيْرِ وَاُوْتِيْنَا
مِنْ كُلِّ شَيْءٍ ط اِنَّ هٰذَا لَهُوَ الْفَضْلُ
الْمُبِيْنُ ﴿١٧﴾

**18.** Kuma an tattara wa Sulaimana rundunoninsa, daga aljanu da mutane da tsuntsaye, aka kasa su kashi-kashi,

وَحُشِرَ لِسُلَيْمٰنَ جُنُوْدُهٗ مِنَ الْجِنِّ وَ
الْاِنْسِ وَالطَّيْرِ فَهُمْ يُوْزَعُوْنَ ﴿١٨﴾

**19.** Har suka isa kwari na Namlu, sai wata BaNamla ta ce, 'Ya ku Namlu, ku shiga gidajenku, don kada Sulaimana da rundunarsa su kakkaryaku, ba da saninsu ba.'

حَتّٰٓى اِذَآ اَتَوْا عَلٰى وَادِ النَّمْلِ ۙ قَالَتْ
نَمْلَةٌ يّٰٓاَيُّهَا النَّمْلُ ادْخُلُوْا مَسٰكِنَكُمْ ۚ
لَا يَحْطِمَنَّكُمْ سُلَيْمٰنُ وَجُنُوْدُهٗ ۙ وَهُمْ
لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿١٩﴾

**20.** Sai ya yi murmushi yana mamakin maganarta, kuma ya ce, 'Ubangijina, ba ni dama in gode maka bisa ni'imarKa da Ka yi mini, da wadda Ka yi wa iyayena biyu, kuma ba ni dama in yi aiki nagari wanda za Ka yarda da shi, kuma Ka shigar da ni saboda rahamarKa cikin mutanen kirki.'

فَتَبَسَّمَ ضَاحِكًا مِّنْ قَوْلِهَا وَقَالَ رَبِّ
اَوْزِعْنِيْٓ اَنْ اَشْكُرَ نِعْمَتَكَ الَّتِيْٓ اَنْعَمْتَ
عَلَيَّ وَعَلٰى وَالِدَيَّ وَاَنْ اَعْمَلَ صَالِحًا
تَرْضٰىهُ وَاَدْخِلْنِيْ بِرَحْمَتِكَ فِيْ عِبَادِكَ
الصّٰلِحِيْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Kuma ya dudduba tsuntsaye, ya ce, "Ya aka yi, ban ga Huduhudu ba? Ko yana cikin waɗanda ba sa nan, (ba kan izini ba)?

وَتَفَقَّدَ الطَّيْرَ فَقَالَ مَا لِيَ لَآ اَرَى
الْهُدْهُدَ ۖ اَمْ كَانَ مِنَ الْغَآئِبِيْنَ ﴿٢١﴾

**22.** 'Zan azabtar da shi azaba mai tsanani, ko kuma zan yanka shi, sai fa idan ya zo da ƙwaƙƙwarar hujja."

لَاُعَذِّبَنَّهٗ عَذَابًا شَدِيْدًا اَوْ لَاَاذْبَحَنَّهٗٓ
اَوْ لَيَاْتِيَنِّيْ بِسُلْطٰنٍ مُّبِيْنٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Sai ya dakata; ba da daɗewa ba, (sai Huduhudu ya zo), kuma ya ce, 'Na gano abin da ba ka sani ba, kuma na zo maka da labari na gaskiya daga Saba,'

فَمَكَثَ غَيْرَ بَعِيْدٍ فَقَالَ اَحَطْتُّ بِمَا
لَمْ تُحِطْ بِهٖ وَجِئْتُكَ مِنْ سَبَاٍ بِنَبَاٍ
يَّقِيْنٍ ﴿٢٣﴾

**24.** "Na tarar da mace, ita ce ke mulkinsu, kuma an ba ta dukkan abin da take so, kuma tana da wani ƙasaitaccen karagar sarauta,

اِنِّيْ وَجَدْتُّ امْرَاَةً تَمْلِكُهُمْ وَاُوْتِيَتْ
مِنْ كُلِّ شَيْءٍ وَّلَهَا عَرْشٌ عَظِيْمٌ ﴿٢٤﴾

**25.** 'Na tarar da ita da mutanenta, suna bauta wa rana maimakon Allah, kuma Shaiɗan ya ƙawata musu ayyukansu, ya hana su bin madaidaiciyar hanya, don haka ba su shiriya ba;

وَجَدْتُّهَا وَقَوْمَهَا يَسْجُدُوْنَ لِلشَّمْسِ
مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ وَزَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطٰنُ
اَعْمَالَهُمْ فَصَدَّهُمْ عَنِ السَّبِيْلِ فَهُمْ لَا
يَهْتَدُوْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** 'Kuma ba su bauta wa Allah ba, Wanda ke fito da abin da ke ɓoye cikin sammai da ƙasa, kuma Ya san abin da kuke ɓoyewa da abin da kuke bayyanawa.

أَلَّا يَسْجُدُوا لِلّٰهِ الَّذِيْ يُخْرِجُ الْخَبْءَ فِي
السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُخْفُوْنَ وَ
مَا تُعْلِنُوْنَ ﴿٢٦﴾

**27.** 'Allah, babu wani ubangiji sai Shi, Ubangijin Al'arshi Mai girma."

اَللّٰهُ لَآ إِلٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ الْعَرْشِ الْعَظِيْمِ ﴿٢٧﴾

**28.** (Sulaimana) ya ce, "Za mu duba mu gani gaskiya kake, ko kuma kana cikin masu ƙarya.

قَالَ سَنَنْظُرُ أَصَدَقْتَ أَمْ كُنْتَ مِنَ
الْكٰذِبِيْنَ ﴿٢٨﴾

**29.** 'Tafi da wannan wasiƙar tawa, ka damƙa masu ita, sa'annan ka kauce masu, kuma ka ga wacce amsa za su mayar."

اِذْهَبْ بِّكِتٰبِيْ هٰذَا فَأَلْقِهْ إِلَيْهِمْ ثُمَّ
تَوَلَّ عَنْهُمْ فَانْظُرْ مَاذَا يَرْجِعُوْنَ ﴿٢٩﴾

**30.** (Sarauniya) ta ce, "Ya ku shugabanni an kawo mini wata wasiƙa mai daraja.

قَالَتْ يٰٓأَيُّهَا الْمَلَؤُا إِنِّيْٓ أُلْقِيَ إِلَيَّ
كِتٰبٌ كَرِيْمٌ ﴿٣٠﴾

**31.** 'Daga wajen Sulaimana ta fito, kuma farkonta shi ne: 'Da sunan Allah Mai rahama, Mai jinƙai;

إِنَّهُ مِنْ سُلَيْمٰنَ وَإِنَّهُ بِسْمِ اللّٰهِ
الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿٣١﴾

**32.** 'Kada ku yi mini girman kai, ku zo mini kuna masu miƙa wuya."

ع ٢ ١٧ ١٧ أَلَّا تَعْلُوْا عَلَيَّ وَأْتُوْنِيْ مُسْلِمِيْنَ ﴿٣٢﴾

**R.3**

**33.** Ta ce, 'Ya ku shugabanni, ku ba ni shawara game da abin da zan yi. Ba na yanke shawara sai kuna nan halarce.'

قَالَتْ يٰٓأَيُّهَا الْمَلَؤُا أَفْتُوْنِيْ فِيْٓ أَمْرِيْ ج
مَا كُنْتُ قَاطِعَةً أَمْرًا حَتّٰى تَشْهَدُوْنِ ﴿٣٣﴾

**34.** Suka ce, 'Mu ma'abuta ƙarfi ne, kuma gwanayen yaƙi ne, amma ke ce mai bada umarni, sai ki duba ki gani umarnin da zaki bayar.'

قَالُوْا نَحْنُ أُولُوْا قُوَّةٍ وَّ أُولُوْا بَأْسٍ
شَدِيْدٍ ۙ وَّ الْأَمْرُ إِلَيْكِ فَانْظُرِيْ
مَاذَا تَأْمُرِيْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** Ta ce, "Haƙiƙa, idan sarakuna suka shiga gari, suna ɓata shi, kuma suna mai da mafiya daraja a cikinsa ƙasƙantattu, kuma haka ne ɗabi'arsu.

قَالَتْ إِنَّ الْمُلُوْكَ إِذَا دَخَلُوْا قَرْيَةً
أَفْسَدُوْهَا وَجَعَلُوْٓا أَعِزَّةَ أَهْلِهَآ
أَذِلَّةً ج وَكَذٰلِكَ يَفْعَلُوْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** 'Amma zan aika masu da kyauta zan ga abin da jakadun za su dawo da shi."

وَإِنِّي مُرْسِلَةٌ إِلَيْهِم بِهَدِيَّةٍ فَنَاظِرَةٌ بِمَ يَرْجِعُ الْمُرْسَلُونَ ٣٦

**37.** Yayin da (jakada) ya je wajen Sulaimana, sai ya ce, "Kuna zato za ku iya taimako na da dukiya? Amma abin da Allah ya ba ni ya fi abin da ya ba ku, ga shi kuma kuna alfahari da kyautarku.

فَلَمَّا جَاءَ سُلَيْمَانَ قَالَ أَتُمِدُّونَنِ بِمَالٍ فَمَا آتَانِيَ اللَّهُ خَيْرٌ مِّمَّا آتَاكُم ۚ بَلْ أَنتُم بِهَدِيَّتِكُمْ تَفْرَحُونَ ٣٧

**38.** 'Koma wajensu, za mu doso su da dakarun da ba za su galaba kansu ba, kuma za mu kore su daga ƙasar, suna ƙasƙantattu, walaƙantattu."

ارْجِعْ إِلَيْهِمْ فَلَنَأْتِيَنَّهُم بِجُنُودٍ لَّا قِبَلَ لَهُم بِهَا وَلَنُخْرِجَنَّهُم مِّنْهَا أَذِلَّةً وَهُمْ صَاغِرُونَ ٣٨

**39.** Ya ce, 'Ya ku shugabanni, a cikinku wanene zai iya kawo mini karagarta, kafin su zo wajena suna masu miƙa wuya?'

قَالَ يَا أَيُّهَا الْمَلَأُ أَيُّكُمْ يَأْتِينِي بِعَرْشِهَا قَبْلَ أَن يَأْتُونِي مُسْلِمِينَ ٣٩

**40.** Sai wani gwarzo daga aljanu ya ce, 'Ni zan iya kawo maka shi, kafin ka tashi daga sansaninka, kuma ni ƙaƙƙarfa ne, amintacce a kan haka.'

قَالَ عِفْرِيتٌ مِّنَ الْجِنِّ أَنَا آتِيكَ بِهِ قَبْلَ أَن تَقُومَ مِن مَّقَامِكَ ۖ وَإِنِّي عَلَيْهِ لَقَوِيٌّ أَمِينٌ ٤٠

**41.** Wani mai ilmin Littafi ya ce, 'Ni zan iya kawo maka shi, kafin jakadanka ya dawo wajenka.' Yayin da ya gan shi ajiye a gabansa, ya ce, 'Wannan yana daga cikin baiwar Ubangijina don ya jarraba ni, zan gode, ko zan yi butulci. Kuma wanda ya yi godiya, ya yi don anfanin kansa; amma wanda ya yi butulci, to, haƙiƙa, Ubangijina Mawadaci ne, Mai karamci ne.

قَالَ الَّذِي عِندَهُ عِلْمٌ مِّنَ الْكِتَابِ أَنَا آتِيكَ بِهِ قَبْلَ أَن يَرْتَدَّ إِلَيْكَ طَرْفُكَ ۚ فَلَمَّا رَآهُ مُسْتَقِرًّا عِندَهُ قَالَ هَٰذَا مِن فَضْلِ رَبِّي لِيَبْلُوَنِي أَأَشْكُرُ أَمْ أَكْفُرُ ۖ وَمَن شَكَرَ فَإِنَّمَا يَشْكُرُ لِنَفْسِهِ ۖ وَمَن كَفَرَ فَإِنَّ رَبِّي غَنِيٌّ كَرِيمٌ ٤١

**42.** Ya ce, '(Kawata karagar) yadda nata karagar zata zamo ba bakin kome ba, mu gani ko zata shiriya ko kuma ba ta cikin masu karɓar shiriya.'

قَالَ نَكِّرُوا لَهَا عَرْشَهَا نَنظُرْ أَتَهْتَدِي أَمْ تَكُونُ مِنَ الَّذِينَ لَا يَهْتَدُونَ ٤٢

**43.** Kuma lokacin da ta zo, aka ce mata, 'Haka karagarki take?' Ta ce, 'Ai

فَلَمَّا جَاءَتْ قِيلَ أَهَٰكَذَا عَرْشُكِ ۖ قَالَتْ

kuwa kamar ita ce. Kuma an ba mu ilimin abin kafin wannan lokaci, kuma mun miƙa wuya.'

كَاَنَّهٗ هُوَ ۚ وَاُوْتِيْنَا الْعِلْمَ مِنْ قَبْلِهَا وَكُنَّا مُسْلِمِيْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** Kuma abin da ta saba bauta wa maimakon Allah, ya hana ta (ba da gaskiya), don ta fito ne daga mutane kafirai.

وَصَدَّهَا مَا كَانَتْ تَّعْبُدُ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ ؕ اِنَّهَا كَانَتْ مِنْ قَوْمٍ كٰفِرِيْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Aka ce mata, 'To, shiga fada.' Yayin da ta gan ta sai ta zaci tafki ne mai zurfi, sai ta janye zanenta daga maƙyangyamanta. (Sulaimana) ya ce, 'Ai fada ce da akayi masa daɓe da yankunan ƙarau.' Ta ce, 'Ubangijina, na cuci kaina; kuma na miƙa wuya tare da Sulaimana ga Allah, Ubangijin halittu.

قِيْلَ لَهَا ادْخُلِي الصَّرْحَ ۚ فَلَمَّا رَاَتْهُ حَسِبَتْهُ لُجَّةً وَّكَشَفَتْ عَنْ سَاقَيْهَا ؕ قَالَ اِنَّهٗ صَرْحٌ مُّمَرَّدٌ مِّنْ قَوَارِيْرَ ؕ قَالَتْ رَبِّ اِنِّيْ ظَلَمْتُ نَفْسِيْ وَاَسْلَمْتُ مَعَ سُلَيْمٰنَ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٥﴾ ع ١٣ ٣ ١٨

**R.4**

**46.** Kuma haƙiƙa, Mun aike wa Samudawa ɗan'uwansu Salihu, (da saƙon cewa), 'Ku bauta wa Allah,' Sai suka kasu ƙungiyoyi biyu, suna hamayya da juna.

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَاۤ اِلٰى ثَمُوْدَ اَخَاهُمْ صٰلِحًا اَنِ اعْبُدُوا اللّٰهَ فَاِذَا هُمْ فَرِيْقٰنِ يَخْتَصِمُوْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ya ce, 'Ya ku mutane na, don me kuke gaggawa bisa aikin laifi maimakon aikin alheri (aiki nagari)? Don me ba kwa neman gafarar Allah, ko a yi maku rahama?'

قَالَ يٰقَوْمِ لِمَ تَسْتَعْجِلُوْنَ بِالسَّيِّئَةِ قَبْلَ الْحَسَنَةِ ۚ لَوْلَا تَسْتَغْفِرُوْنَ اللّٰهَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Suka ce, 'Mun canfa ka, kai da waɗanda ke tare da kai.' Ya ce, 'Rashin sa'arku daga wajen Allah yake. Ku sani, ku mutane ne da ake jarrabawa.

قَالُوا اطَّيَّرْنَا بِكَ وَبِمَنْ مَّعَكَ ؕ قَالَ طٰٓئِرُكُمْ عِنْدَ اللّٰهِ بَلْ اَنْتُمْ قَوْمٌ تُفْتَنُوْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Kuma a cikin birnin akwai mutane tara da ke yaɗa ɓarna a ƙasa, kuma ba sa gyara.

وَكَانَ فِي الْمَدِيْنَةِ تِسْعَةُ رَهْطٍ يُّفْسِدُوْنَ فِي الْاَرْضِ وَلَا يُصْلِحُوْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Suka ce, "Ku rarrantse da Allah, cewa, za mu kai masa hari shi da iyalansa cikin dare, sa'annan mu ce wa magajinsa, 'Ba mu halarci halakar

قَالُوْا تَقَاسَمُوْا بِاللّٰهِ لَنُبَيِّتَنَّهٗ وَاَهْلَهٗ ثُمَّ لَنَقُوْلَنَّ لِوَلِيِّهٖ مَا شَهِدْنَا مَهْلِكَ اَهْلِهٖ وَاِنَّا لَصٰدِقُوْنَ ﴿٥٠﴾

iyalansa ba, kuma mu masu gaskiya ne."

**51.** Kuma suka ƙulla (mummunan) shiri, Mu kuma Muka yi naMu shiri ba da saninsu ba.

وَمَكَرُوْا مَكْرًا وَّمَكَرْنَا مَكْرًا وَّهُمْ
لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٥١﴾

**52.** To, kalli yadda ƙarshen (mummunan) shirinsu ya kasance! Haƙiƙa, Mun halakar da su da mutanensu gaba ɗaya.

فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ مَكْرِهِمْ ۙ
اَنَّا دَمَّرْنٰهُمْ وَقَوْمَهُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿٥٢﴾

**53.** Ga gidajensu can a rushe, saboda laifin da suka yi. Haƙiƙa, akwai Aya a cikin haka ga mutane masu sani.

فَتِلْكَ بُيُوْتُهُمْ خَاوِيَةًۢ بِمَا ظَلَمُوْا ؕ اِنَّ
فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ﴿٥٣﴾

**54.** Kuma Mun tserar da waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka tsoraci Allah.

وَاَنْجَيْنَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَكَانُوْا
يَتَّقُوْنَ ﴿٥٤﴾

**55.** Kuma (Mun aiki) Luɗu, yayin da ya ce wa mutanensa, kuna aiki mai muni, bayan kuna ganin haka?

وَلُوْطًا اِذْ قَالَ لِقَوْمِهٖۤ اَتَاْتُوْنَ
الْفَاحِشَةَ وَاَنْتُمْ تُبْصِرُوْنَ ﴿٥٥﴾

**56.** 'Haba, kwa kusanci mazaje da sha'awa maimakon matanku? Haram, ku jahilai ne.'

اَئِنَّكُمْ لَتَاْتُوْنَ الرِّجَالَ شَهْوَةً مِّنْ
دُوْنِ النِّسَآءِ ؕ بَلْ اَنْتُمْ قَوْمٌ
تَجْهَلُوْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** Babu wata amsa da ta fito bakin mutanensa, sai cewa suka yi, 'Ku kori iyalan Luɗu daga garinku, su mutane ne masu tsarki.'

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهٖۤ اِلَّاۤ اَنْ قَالُوْۤا
اَخْرِجُوْۤا اٰلَ لُوْطٍ مِّنْ قَرْيَتِكُمْ ۚ اِنَّهُمْ
اُنَاسٌ يَّتَطَهَّرُوْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** Sai Muka tserar da shi da iyalansa, sai matarsa kaɗai, Mun ƙaddara ta zama cikin masu tsayawa baya.

فَاَنْجَيْنٰهُ وَاَهْلَهٗۤ اِلَّا امْرَاَتَهٗ ۫ قَدَّرْنٰهَا
مِنَ الْغٰبِرِيْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** Kuma Muka kwararo masu (wani irin) ruwa. Ruwan ga waɗanda aka yi wa gargaɗi ya munana.

وَاَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ مَّطَرًا ۚ فَسَآءَ مَطَرُ
الْمُنْذَرِيْنَ ﴿٥٩﴾ ع ٤ ١٩

**R.5**

**60.** Ce, 'Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, kuma aminci ya tabbata ga bayinSa waɗanda Ya zaɓa. 'Shin Allah

قُلِ الْحَمْدُ لِلّٰهِ وَسَلٰمٌ عَلٰى عِبَادِهِ
الَّذِيْنَ اصْطَفٰى ؕ آٰللّٰهُ خَيْرٌ اَمَّا

يُشْرِكُونَ ﴿٦٠﴾

ne ya fi, ko abin da suke maSa tarayya da shi?

JUZU’I NA 20

الجزء ٢٠

أَمَّنْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضَ وَأَنْزَلَ لَكُمْ مِّنَ السَّمَاءِ مَاءً ۚ فَأَنْبَتْنَا بِهِ حَدَائِقَ ذَاتَ بَهْجَةٍ ۚ مَّا كَانَ لَكُمْ أَنْ تُنْبِتُوا شَجَرَهَا ۗ ءَإِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ ۗ بَلْ هُمْ قَوْمٌ يَّعْدِلُونَ ﴿٦١﴾

**61.** Ko, Wanene ya halicci sammai da ƙasa, kuma Ya sauko maku da ruwa daga sama, sai Muka tsirar da gonaki masu ƙaye da shi? Ba ku da ikon tsirar da bishiyoyinsu. Shin akwai wani ubangiji ne tare da Allah? A'a su mutane ne masu kauce (wa hanya).

أَمَّنْ جَعَلَ الْأَرْضَ قَرَارًا وَّ جَعَلَ خِلٰلَهَا أَنْهٰرًا وَّ جَعَلَ لَهَا رَوَاسِيَ وَ جَعَلَ بَيْنَ الْبَحْرَيْنِ حَاجِزًا ۗ ءَإِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ ۗ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٦٢﴾

**62.** Ko, Wanene ya sa ƙasa ta zama gurin hutu, kuma Ya kafa ƙoramu a tsakaninta, kuma Ya kafa duwatsu cikinta, kuma Ya saka kariya tsakanin kogi biyu? Shin akwai wani ubangiji ne tare da Allah? A'a, mafi yawansu ba su da sani.

أَمَّنْ يُّجِيبُ الْمُضْطَرَّ إِذَا دَعَاهُ وَ يَكْشِفُ السُّوءَ وَ يَجْعَلُكُمْ خُلَفَاءَ الْأَرْضِ ۗ ءَإِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ ۗ قَلِيلًا مَّا تَذَكَّرُونَ ﴿٦٣﴾

**63.** Ko, wanene ke karɓa wa mabuƙaci, yayin da ya kira Shi, kuma Ya kawar da cuta, kuma Ya sa kuna masu maye wa juna a ƙasa? Shin akwai wani ubangiji ne tare da Allah? Tunaninku ƙanƙani ne ƙwarai.

أَمَّنْ يَّهْدِيكُمْ فِي ظُلُمٰتِ الْبَرِّ وَالْبَحْرِ وَ مَنْ يُّرْسِلُ الرِّيٰحَ بُشْرًا بَيْنَ يَدَيْ رَحْمَتِهِ ۗ ءَإِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ ۗ تَعٰلَى اللّٰهُ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٦٤﴾

**64.** Ko, Wanene ke nuna maku hanya cikin duhun duhuwar ƙasa da ruwan teku, kuma Ya sako iskoki ɗauke da albishir, gaf da saukar rahama taSa? Shin akwai wani ubangiji ne tare da Allah? Allah ya ɗaukaka daga tarayyar da suke (yi maSa).

أَمَّنْ يَّبْدَؤُا الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ وَ مَنْ يَّرْزُقُكُمْ مِّنَ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ ۗ ءَإِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ ۗ قُلْ هَاتُوا بُرْهَانَكُمْ إِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِينَ ﴿٦٥﴾

**65.** Ko, Wanene ke ƙirƙirar halitta, sa'annan Ya maimaita ta, kuma Yana arzuta ku daga sama da ƙasa? Shin akwai wani ubangiji ne tare da Allah? Ce, 'Ku kawo hujjar da kuke da ita, idan ku masu gaskiya ne.'

قُلْ لَّا يَعْلَمُ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ

**66.** Ce, 'Waɗanda ke cikin sammai da ƙasa, ba su san abin da ke ɓoye ba, sai

Allah, kuma ba su san lokacin da za a tashe su ba.'

الْغَيْبَ إِلَّا اللّٰهُ ۚ وَمَا يَشْعُرُوْنَ اَيَّانَ يُبْعَثُوْنَ ﴿٦٦﴾

**67.** A'a matuƙar iliminsu kenan game da Lahira; kokwanto ma suke game da ita; kai, su makafi ne ma game da ita.

بَلِ ادّٰرَكَ عِلْمُهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ ۚ بَلْ هُمْ فِيْ شَكٍّ مِّنْهَا ۚ بَلْ هُمْ مِّنْهَا عَمُوْنَ ﴿٦٧﴾ ع ٨ ١

**R.6**

**68.** Har wa yau, waɗanda suka kafirta sun ce, 'Ashe idan muka zama turɓaya, haka ma iyayenmu, za a fito da mu?'

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ءَ اِذَا كُنَّا تُرٰبًا وَّاٰبَآؤُنَا اَئِنَّا لَمُخْرَجُوْنَ ﴿٦٨﴾

**69.** An yi mana wannan alƙawarin, mu har iyayenmu a da. Wannan tatsuniyoyin mutanen farko ne kawai.'

لَقَدْ وُعِدْنَا هٰذَا نَحْنُ وَاٰبَآؤُنَا مِنْ قَبْلُ ۙ اِنْ هٰذَآ اِلَّآ اَسَاطِيْرُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿٦٩﴾

**70.** Ce, 'Ku yi tafiya a ban ƙasa, ku ga yadda ƙarshen masu laifi ya kasance!'

قُلْ سِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ فَانْظُرُوْا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُجْرِمِيْنَ ﴿٧٠﴾

**71.** Kuma kada ka yi nadama saboda su, kuma kada ka zama cikin ƙunci game da makircin da suke ƙullawa.

وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَلَا تَكُنْ فِيْ ضَيْقٍ مِّمَّا يَمْكُرُوْنَ ﴿٧١﴾

**72.** Kuma suna cewa, 'Yaushe wannan alƙawarin zai cika, idan ku masu gaskiya ne?'

وَيَقُوْلُوْنَ مَتٰى هٰذَا الْوَعْدُ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٧٢﴾

**73.** Ce, 'Mai yiwuwa ne sashin abin da kuke neman gaggauta zuwansa kusa yake a bayanku.'

قُلْ عَسٰى اَنْ يَّكُوْنَ رَدِفَ لَكُمْ بَعْضُ الَّذِيْ تَسْتَعْجِلُوْنَ ﴿٧٣﴾

**74.** Kuma haƙiƙa, Ubangijinka Mai baiwa ne ga mutane, amma mafi yawansu ba sa godewa.

وَاِنَّ رَبَّكَ لَذُوْ فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَشْكُرُوْنَ ﴿٧٤﴾

**75.** Kuma Ubangijinka yana sane da abin da zukatansu ke ɓoyewa da abin da suke bayyanawa.

وَاِنَّ رَبَّكَ لَيَعْلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُوْرُهُمْ وَمَا يُعْلِنُوْنَ ﴿٧٥﴾

**76.** Kuma babu wani abu ɓoyayye a cikin sama, ko a cikin ƙasa, face yana nan (rubuce) a cikin Littafi mabayyani.

وَمَا مِنْ غَآئِبَةٍ فِي السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ اِلَّا فِيْ كِتٰبٍ مُّبِيْنٍ ﴿٧٦﴾

**77.** Haƙiƙa, wannan Kur'ani yana bayyana wa Bani Isra'ila mafi yawan abin da suke saɓani a kai.

إِنَّ هَٰذَا الْقُرْآنَ يَقُصُّ عَلَىٰ بَنِي
إِسْرَائِيلَ أَكْثَرَ الَّذِي هُمْ فِيهِ
يَخْتَلِفُونَ ﴿٧٧﴾

**78.** Kuma shi shiriya ne da rahama ga muminai.

وَإِنَّهُ لَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ ﴿٧٨﴾

**79.** Haƙiƙa, Ubangijinka zai hukunci tsakaninsu, da hukuncinSa, kuma Shi ne Mabuwayi, Masani.

إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِي بَيْنَهُم بِحُكْمِهِ ۚ وَ
هُوَ الْعَزِيزُ الْعَلِيمُ ﴿٧٩﴾

**80.** To, ka dogara ga Allah, haƙiƙa, kana kan gaskiya bayyananniya.

فَتَوَكَّلْ عَلَى اللَّهِ ۖ إِنَّكَ عَلَى الْحَقِّ
الْمُبِينِ ﴿٨٠﴾

**81.** Haƙiƙa, ba za ka iya sa matattu su ji ba, kuma ba za ka iya sa kurame su ji kira ba, idan suka juya baya.

إِنَّكَ لَا تُسْمِعُ الْمَوْتَىٰ وَلَا تُسْمِعُ الصُّمَّ
الدُّعَاءَ إِذَا وَلَّوْا مُدْبِرِينَ ﴿٨١﴾

**82.** Kuma ba za ka iya jagorancin makafi ba, don fita daga ɓata. Babu wanda za ka sa ya ji, sai wanda ke ba da gaskiya da AyoyinMu, su ne masu miƙa wuya.

وَمَا أَنتَ بِهَادِي الْعُمْيِ عَن
ضَلَالَتِهِمْ ۖ إِن تُسْمِعُ إِلَّا مَن يُؤْمِنُ
بِآيَاتِنَا فَهُم مُّسْلِمُونَ ﴿٨٢﴾

**83.** Kuma idan aka yanke hukunci a kansu, Za Mu fito musu da wani ƙwaro daga ƙasa ya riƙa cizon su, saboda mutane sun ƙi bada gaskiya da AyoyinMu.

وَإِذَا وَقَعَ الْقَوْلُ عَلَيْهِمْ أَخْرَجْنَا
لَهُمْ دَابَّةً مِّنَ الْأَرْضِ تُكَلِّمُهُمْ
أَنَّ النَّاسَ كَانُوا بِآيَاتِنَا لَا
يُوقِنُونَ ﴿٨٣﴾ ع

**R.7**

**84.** Kuma (tunar da su) ranar da za Mu tattara ƙungiyar masu ƙaryata AyoyinMu, daga kowace al'umma, a karkasa su kashi kashi.

وَيَوْمَ نَحْشُرُ مِن كُلِّ أُمَّةٍ فَوْجًا
مِّمَّن يُكَذِّبُ بِآيَاتِنَا فَهُمْ يُوزَعُونَ ﴿٨٤﴾

**85.** Sai sun hallara, Zai ce, ‘Kun ƙaryata AyoyiNa ko, alhali ba ku da cikakken sani game da su? Ko kuwa me kuka aikata?’

حَتَّىٰ إِذَا جَاءُوا قَالَ أَكَذَّبْتُم بِآيَاتِي
وَلَمْ تُحِيطُوا بِهَا عِلْمًا أَمَّاذَا
كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٨٥﴾

**86.** Sai a yanke musu hukumci saboda laifin da suka yi kuma ba za su iya magana ba.

وَوَقَعَ الْقَوْلُ عَلَيْهِم بِمَا ظَلَمُوا
فَهُمْ لَا يَنطِقُونَ ﴿٨٦﴾

**87.** Shin ba su gani ba, cewa, Mun yi dare don su huta cikinsa, kuma Mun yi rana mai sa gani? A cikin haka akwai Ayoyi ga mutane masu imani.

أَلَمْ يَرَوْا أَنَّا جَعَلْنَا اللَّيْلَ لِيَسْكُنُوا
فِيهِ وَالنَّهَارَ مُبْصِرًا ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ
لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** Kuma ranar da za a busa ƙaho, duk waɗanda ke cikin sammai da ƙasa za su firgita, sai fa wanda Allah ya so. Kuma dukkansu za su je wajenSa cikin ƙasƙantar da kai.

وَيَوْمَ يُنْفَخُ فِي الصُّورِ فَفَزِعَ مَنْ
فِي السَّمَاوَاتِ وَمَنْ فِي الْأَرْضِ إِلَّا
مَنْ شَاءَ اللَّهُ ۚ وَكُلٌّ أَتَوْهُ
دَاخِرِينَ ﴿٨٨﴾

**89.** Za ka ga tsaunuka da kake zato suna kafe ƙyam, alhali za su shuɗe, kamar shuɗewar girgije - aikin Allah ke nan, Wanda ya kyautata kowane abu. Haƙiƙa, Yana sane da abin da kuke aikatawa.

وَتَرَى الْجِبَالَ تَحْسَبُهَا جَامِدَةً
وَهِيَ تَمُرُّ مَرَّ السَّحَابِ ۚ صُنْعَ اللَّهِ
الَّذِي أَتْقَنَ كُلَّ شَيْءٍ ۚ إِنَّهُ خَبِيرٌ بِمَا
تَفْعَلُونَ ﴿٨٩﴾

**90.** Waɗanda suka tanadi kyakkyawan aiki, za su sami sakamakon da ya fi shi, kuma za su tsira daga firgitar wannan rana.

مَنْ جَاءَ بِالْحَسَنَةِ فَلَهُ خَيْرٌ مِنْهَا وَ
هُمْ مِنْ فَزَعٍ يَوْمَئِذٍ آمِنُونَ ﴿٩٠﴾

**91.** Waɗanda suka tanadi mummunan aiki kuwa, za'a kife su a kan fuskokinsu cikin Wuta; (a ce musu), 'Ba an biyaku ladan abin da kuka aikata ba?'

وَمَنْ جَاءَ بِالسَّيِّئَةِ فَكُبَّتْ وُجُوهُهُمْ
فِي النَّارِ هَلْ تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنْتُمْ
تَعْمَلُونَ ﴿٩١﴾

**92.** (Ce), 'An umarce ni in bauta wa Ubangijin wannan gari, Wanda ya mayar da shi mai tsarki, kuma komai Nasa ne; kuma an umarce ni in zama daga cikin masu miƙa wuya (ga Allah);'

إِنَّمَا أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ رَبَّ هَٰذِهِ الْبَلْدَةِ
الَّذِي حَرَّمَهَا وَلَهُ كُلُّ شَيْءٍ ۖ وَأُمِرْتُ أَنْ
أَكُونَ مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٩٢﴾

**93.** 'Kuma in karanta Kur'ani.' Wanda ya shiriya, zai shiriya ne don kansa; kuma wanda ya ɓata, ce, 'Ni kawai ina daga cikin masu gargaɗi.'

وَأَنْ أَتْلُوَ الْقُرْآنَ ۖ فَمَنِ اهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا
يَهْتَدِي لِنَفْسِهِ ۖ وَمَنْ ضَلَّ فَقُلْ إِنَّمَا
أَنَا مِنَ الْمُنْذِرِينَ ﴿٩٣﴾

**94.** Kuma ka ce, 'Dukkan yabo ya tabbata ga Allah; Zai nuna maku AyoyinSa, kuma za ku san su.' Kuma Ubangijinka ba mai sha'afa ne ba, game da abin da kuke aikatawa.

وَقُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ سَيُرِيكُمْ آيَاتِهِ
فَتَعْرِفُونَهَا ۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَافِلٍ عَمَّا
تَعْمَلُونَ ﴿٩٤﴾ ع




## SŪRATUL KAṢAṢ

*(A Makka ta Sauka)*
*(Ayoyita 89)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Ɗa Sin Mim.*

طٰسٓمّٓ ②

**3.** Waɗannan Ayoyi ne na Littafi mabayyani.

تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ③

**4.** Muna ba ka labarin Musa da Fir'auna bisa gaskiya, don (amfanin) mutane masu imani.

نَتْلُوْا عَلَيْكَ مِنْ نَّبَاِ مُوْسٰى وَفِرْعَوْنَ
بِالْحَقِّ لِقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ④

**5.** Haƙiƙa, Fir'auna ya yi girman kai a ƙasa, kuma ya rarraba mutanenta ƙungiyoyi; yana raunana wasu daga cikin su, yana yanka 'ya'yansu maza, kuma yana barin matansu su rayu. Haƙiƙa, ya kasance daga cikin maɓarnata.

اِنَّ فِرْعَوْنَ عَلَا فِى الْاَرْضِ وَجَعَلَ
اَهْلَهَا شِيَعًا يَّسْتَضْعِفُ طَآئِفَةً مِّنْهُمْ
يُذَبِّحُ اَبْنَآءَهُمْ وَيَسْتَحْيٖ نِسَآءَهُمْ ؕ
اِنَّهٗ كَانَ مِنَ الْمُفْسِدِيْنَ ⑤

**6.** Kuma Mun so Mu yi baiwa ga waɗanda aka raunana a ƙasa, kuma Mu naɗa su shuwagabanni, kuma Mu sa su masu gadon (ni'imarMu),

وَنُرِيْدُ اَنْ نَّمُنَّ عَلَى الَّذِيْنَ اسْتُضْعِفُوْا
فِى الْاَرْضِ وَنَجْعَلَهُمْ اَئِمَّةً وَّنَجْعَلَهُمُ
الْوٰرِثِيْنَ ⑥

**7.** Kuma Mu kafa su a ƙasa, kuma Mu nuna wa Fir'auna da Hamana da rundunoninsu, abin da suke tsoro game da su.

وَنُمَكِّنَ لَهُمْ فِى الْاَرْضِ وَنُرِيَ
فِرْعَوْنَ وَهَامٰنَ وَجُنُوْدَهُمَا مِنْهُمْ
مَّا كَانُوْا يَحْذَرُوْنَ ⑦

**8.** Kuma Mun yi wahayi ga uwar Musa cewa, 'Ki shayar da shi, kuma idan kika ji masa tsoro, to, jefa shi cikin

وَاَوْحَيْنَآ اِلٰٓى اُمِّ مُوْسٰٓى اَنْ اَرْضِعِيْهِ ۚ
فَاِذَا خِفْتِ عَلَيْهِ فَاَلْقِيْهِ فِى الْيَمِّ وَ

---

** 2. Ubangiji Mai tsarki, Mai ji, Masanin komai !*

kogi kuma kada ki tsorata, kuma kada ki yi baƙin ciki; don za Mu dawo miki da shi, kuma za Mu sa shi a cikin Manzanni.'

لَا تَخَافِيْ وَلَا تَحْزَنِيْ ۚ اِنَّا رَآدُّوْهُ
اِلَيْكِ وَجَاعِلُوْهُ مِنَ الْمُرْسَلِيْنَ ﴿٨﴾

**9.** Sai iyalan Fir'auna suka tsince shi, don ya zama musu maƙiyi da abin baƙin ciki. Haƙiƙa, Fir'auna da hamana da rundunoninsu sun kasance masu laifi.

فَالْتَقَطَهٗۤ اٰلُ فِرْعَوْنَ لِيَكُوْنَ لَهُمْ
عَدُوًّا وَّحَزَنًا ؕ اِنَّ فِرْعَوْنَ وَهَامٰنَ وَ
جُنُوْدَهُمَا كَانُوْا خٰطِـِٕيْنَ ﴿٩﴾

**10.** Kuma matar Fir'auna ta ce, 'Zai zama farin gani gare ni, ni da kai. Kada ku kashe shi. Mai yiwuwa ne ya amfane mu, ko mu riƙe shi ɗa.' Kuma ba su gane (manufarMu) ba.

وَقَالَتِ امْرَاَتُ فِرْعَوْنَ قُرَّتُ عَيْنٍ
لِّيْ وَلَكَ ؕ لَا تَقْتُلُوْهُ ۖۗ عَسٰۤى اَنْ
يَّنْفَعَنَاۤ اَوْ نَتَّخِذَهٗ وَلَدًا وَّ هُمْ
لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿١٠﴾

**11.** Kuma zuciyar uwar Musa ta yi sanyi. Amma saura kaɗan ta bayyana shi, ba don mun ƙarfafa mata zuciyarta ba, don ta zama daga cikin muminai.

وَاَصْبَحَ فُؤَادُ اُمِّ مُوْسٰى فٰرِغًا ؕ اِنْ
كَادَتْ لَتُبْدِيْ بِهٖ لَوْلَاۤ اَنْ رَّبَطْنَا عَلٰى
قَلْبِهَا لِتَكُوْنَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١١﴾

**12.** Kuma ta ce wa 'yar'uwarsa. 'Ki riƙa bin sawunsa.' Sai ta riƙa lura da shi daga nesa; su kuwa ba su sani ba.

وَقَالَتْ لِاُخْتِهٖ قُصِّيْهِ ۫ فَبَصُرَتْ بِهٖ
عَنْ جُنُبٍ وَّهُمْ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿١٢﴾

**13.** Da ma Mun hana shi karɓar nonon masu shayarwa; sai ta ce, 'In nuna maku wasu masu gida da za su yi maku renonsa, kuma su lura da shi sosai?'

وَحَرَّمْنَا عَلَيْهِ الْمَرَاضِعَ مِنْ قَبْلُ
فَقَالَتْ هَلْ اَدُلُّكُمْ عَلٰۤى اَهْلِ بَيْتٍ
يَّكْفُلُوْنَهٗ لَكُمْ وَهُمْ لَهٗ نٰصِحُوْنَ ﴿١٣﴾

**14.** Ta haka Muka dawo da shi wajen uwarsa, don idonta ya yi sanyi, kuma don kada ta yi baƙin ciki, kuma don ta san cewa alƙawarin Allah gaskiya ne. Amma mafi yawan su ba su sani ba.

فَرَدَدْنٰهُ اِلٰۤى اُمِّهٖ كَيْ تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا
تَحْزَنَ وَلِتَعْلَمَ اَنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ
وَّلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿١٤﴾ ع

**R.2**

**15.** Yayin da ya kai ƙarfinsa, kuma ya balaga, Mun ba shi hikima da sani; kuma haka Muke sakawa managarta.

وَلَمَّا بَلَغَ اَشُدَّهٗ وَاسْتَوٰۤى اٰتَيْنٰهُ
حُكْمًا وَّعِلْمًا ؕ وَكَذٰلِكَ نَجْزِى
الْمُحْسِنِيْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Kuma ya taɓa shiga birni, lokacin da mutanenta ke cikin gafala, sai ya

وَدَخَلَ الْمَدِيْنَةَ عَلٰى حِيْنِ غَفْلَةٍ

sami wasu mutane biyu suna faɗa da juna, wannan daga jama'a tasa, wancan kuwa daga maƙiyansa. Sai wanda ya fito daga jama'arsa ya nemi taimakonsa kan wanda ya fito daga maƙiyansa. Sai Musa ya naushe shi, sai ya mutu. Ya ce, 'Wannan yana daga cikin aikin Shaiɗan; haƙiƙa, shi maƙiyi ne mai ɓatarwa ne a fili.'

مِّنْ أَهْلِهَا فَوَجَدَ فِيهَا رَجُلَيْنِ
يَقْتَتِلَانِ هَٰذَا مِن شِيعَتِهِ وَهَٰذَا
مِنْ عَدُوِّهِ ۖ فَاسْتَغَاثَهُ الَّذِي مِن
شِيعَتِهِ عَلَى الَّذِي مِنْ عَدُوِّهِ
فَوَكَزَهُ مُوسَىٰ فَقَضَىٰ عَلَيْهِ ۖ قَالَ
هَٰذَا مِنْ عَمَلِ الشَّيْطَانِ ۖ إِنَّهُ عَدُوٌّ
مُّضِلٌّ مُّبِينٌ ﴿١٦﴾

**17.** Ya ce, 'Ya Ubangiji, haƙiƙa, na cuci kaina, Ka yafe mini,' Sai Ya yafe masa; haƙiƙa, Shi ne Mai gafara, Mai jinƙai.

قَالَ رَبِّ إِنِّي ظَلَمْتُ نَفْسِي فَاغْفِرْ لِي
فَغَفَرَ لَهُ ۚ إِنَّهُ هُوَ الْغَفُورُ
الرَّحِيمُ ﴿١٧﴾

**18.** Ya ce, 'Ubangijina, ba zan sake zama mai taimakon masu laifi ba, saboda Ka yi ni'ima gare ni.'

قَالَ رَبِّ بِمَا أَنْعَمْتَ عَلَيَّ فَلَنْ
أَكُونَ ظَهِيرًا لِّلْمُجْرِمِينَ ﴿١٨﴾

**19.** Sai ya wayi gari a cikin birnin a tsorace, yana taka-tsan-tsan; Sai ga wanda ya nemi taimakonsa a jiya, yana yi masa kuka kuma ya taimake shi. Musa ya ce masa, 'Kai dai tataccen marar mafaɗi ne.'

فَأَصْبَحَ فِي الْمَدِينَةِ خَائِفًا يَتَرَقَّبُ
فَإِذَا الَّذِي اسْتَنصَرَهُ بِالْأَمْسِ
يَسْتَصْرِخُهُ ۚ قَالَ لَهُ مُوسَىٰ إِنَّكَ
لَغَوِيٌّ مُّبِينٌ ﴿١٩﴾

**20.** Yayin da ya yi niyyar kama wancan maƙiyi nasu, sai ya ce, 'Wato Musa so kake ka kashe ni, kamar yadda ka kashe mutum a jiya? Babu abin da kake so, sai dai ka zama azzalumi a ƙasa, kuma ba ka so ka zama daga cikin masu gyara a tsakani?'

فَلَمَّا أَنْ أَرَادَ أَن يَبْطِشَ بِالَّذِي
هُوَ عَدُوٌّ لَّهُمَا قَالَ يَا مُوسَىٰ أَتُرِيدُ
أَن تَقْتُلَنِي كَمَا قَتَلْتَ نَفْسًا
بِالْأَمْسِ ۖ إِن تُرِيدُ إِلَّا أَن تَكُونَ
جَبَّارًا فِي الْأَرْضِ وَمَا تُرِيدُ أَن تَكُونَ
مِنَ الْمُصْلِحِينَ ﴿٢٠﴾

**21.** Ana haka sai ga wani mutum ya zo daga sashin birnin mai nisa, a guje. Ya ce, 'Ya Musa, da gaske ga manyan gari can suna shawara game da kai, don su kashe ka. Gudu, ina cikin masu yi maka nasiha.'

وَجَاءَ رَجُلٌ مِّنْ أَقْصَى الْمَدِينَةِ
يَسْعَىٰ قَالَ يَا مُوسَىٰ إِنَّ الْمَلَأَ
يَأْتَمِرُونَ بِكَ لِيَقْتُلُوكَ فَاخْرُجْ
إِنِّي لَكَ مِنَ النَّاصِحِينَ ﴿٢١﴾

**22.** Sai ya fice daga birnin a tsorace yana taka-tsan-tsan. Ya ce,

فَخَرَجَ مِنْهَا خَائِفًا يَتَرَقَّبُ ۖ قَالَ

ع رَبِّ نَجِّنِيْ مِنَ الْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ٢٢

'Ubangijina, Ka tserar da ni daga mutane marasa adalci.'

**R.3**

وَلَمَّا تَوَجَّهَ تِلْقَآءَ مَدْيَنَ قَالَ عَسٰى رَبِّيْٓ اَنْ يَّهْدِيَنِيْ سَوَآءَ السَّبِيْلِ ٢٣

**23.** Kuma lokacin da ya fuskanci wajen Madyana, ya ce, 'Ina fata Ubangijina ya ɗora ni kan madaidaiciyar hanya.

وَلَمَّا وَرَدَ مَآءَ مَدْيَنَ وَجَدَ عَلَيْهِ اُمَّةً مِّنَ النَّاسِ يَسْقُوْنَ ۫ وَوَجَدَ مِنْ دُوْنِهِمُ امْرَاَتَيْنِ تَذُوْدٰنِ ۚ قَالَ مَا خَطْبُكُمَا ؕ قَالَتَا لَا نَسْقِيْ حَتّٰى يُصْدِرَ الرِّعَآءُ وَاَبُوْنَا شَيْخٌ كَبِيْرٌ ٢٤

**24.** Kuma lokacin da ya je mashayar ruwan Madyana, ya tarar da gungun mutane suna ba (garkensu) ruwa. Sai kuma ya sami wasu mata biyu suna dako da (garkensu) a baya da su. Ya ce, 'Me ya faru gare ku?' Suka ce, 'Ba za mu iya ba (garkenmu) ruwa ba, sai makiyayan sun tafi, kuma babanmu tsoho ne ƙwarai.'

فَسَقٰى لَهُمَا ثُمَّ تَوَلّٰٓى اِلَى الظِّلِّ فَقَالَ رَبِّ اِنِّيْ لِمَآ اَنْزَلْتَ اِلَيَّ مِنْ خَيْرٍ فَقِيْرٌ ٢٥

**25.** Sai ya ba (garkensu) ruwa, sa'annan ya juya ya shiga cikin inuwa, ya ce, 'Ubangiji, ni mabuƙaci ne ga dukkan alheri da Ka aiko mini.'

فَجَآءَتْهُ اِحْدٰىهُمَا تَمْشِيْ عَلَى اسْتِحْيَآءٍ ۫ قَالَتْ اِنَّ اَبِيْ يَدْعُوْكَ لِيَجْزِيَكَ اَجْرَ مَا سَقَيْتَ لَنَا ؕ فَلَمَّا جَآءَهٗ وَقَصَّ عَلَيْهِ الْقَصَصَ ۙ قَالَ لَا تَخَفْ ۫ نَجَوْتَ مِنَ الْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ٢٦

**26.** Sai ɗaya cikin (mata) biyun, ta komo wajensa, tana tafiya cikin jin kunya. Ta ce, 'Babana yana kiran ka don ya biya ka ladan ban ruwan da ka yi mana.' To, yayin da ya je wajensa, kuma ya faɗa masa labarinsa, sai ya ce, 'Kada ka ji tsoro; ka tsira daga mutane marasa adalci.'

قَالَتْ اِحْدٰىهُمَا يٰٓاَبَتِ اسْتَاْجِرْهُ ۫ اِنَّ خَيْرَ مَنِ اسْتَاْجَرْتَ الْقَوِيُّ الْاَمِيْنُ ٢٧

**27.** Ɗaya daga cikin (mata) biyun ta ce, 'Babana, ka ɗauke shi aiki; ƙaƙƙarfa, kuma amintacce shi ne mafi cancantar wanda za ka ɗauka aiki.'

قَالَ اِنِّيْٓ اُرِيْدُ اَنْ اُنْكِحَكَ اِحْدَى ابْنَتَيَّ هٰتَيْنِ عَلٰٓى اَنْ تَاْجُرَنِيْ ثَمٰنِيَ حِجَجٍ ۚ فَاِنْ اَتْمَمْتَ عَشْرًا فَمِنْ عِنْدِكَ ۚ وَمَآ اُرِيْدُ اَنْ اَشُقَّ عَلَيْكَ ؕ سَتَجِدُنِيْٓ اِنْ شَآءَ اللّٰهُ مِنَ الصّٰلِحِيْنَ ٢٨

**28.** (Ubansu) ya ce, 'Ina so in aura maka ɗaya daga cikin 'ya'yan nan biyu nawa, a kan sharaɗi ka yi mini aiki shekaru takwas. Amma idan ka cike goma, ruwanka. Ba na so in ɗora maka wahala; in Allah ya so, za ka same ni daga cikin mutanen kirki.'

**29.** (Musa) ya ce, 'Wannan tsakanina da kai ne. Kowane wa'adi na cika daga lokatan biyu ba a ƙware ni ba; kuma Allah Shi ne Shaidar abin da muke faɗa.

قَالَ ذٰلِكَ بَيْنِيْ وَ بَيْنَكَ ؕ اَيَّمَا
الْاَجَلَيْنِ قَضَيْتُ فَلَا عُدْوَانَ عَلَيَّ ؕ
وَاللّٰهُ عَلٰى مَا نَقُوْلُ وَكِيْلٌ ﴿٢٩﴾

**R.4**

**30.** Lokacin da Musa ya cika wa'adi, kuma ya kama tafiya da iyalinsa; sai ya hangi wuta, daga gefen Dutse. Ya ce wa iyalinsa, 'Ku dakata, na hango wuta, mai yiwuwa ne in kawo muku (muhimmin) labari daga gare ta, ko kuma garwashi mai ci, don ku ji ɗumi.'

فَلَمَّا قَضٰى مُوْسَى الْاَجَلَ وَ سَارَ
بِاَهْلِهٖۤ اٰنَسَ مِنْ جَانِبِ الطُّوْرِ نَارًا ۚ
قَالَ لِاَهْلِهِ امْكُثُوْۤا اِنِّيْۤ اٰنَسْتُ نَارًا
لَّعَلِّيْۤ اٰتِيْكُمْ مِّنْهَا بِخَبَرٍ اَوْ جَذْوَةٍ
مِّنَ النَّارِ لَعَلَّكُمْ تَصْطَلُوْنَ ﴿٣٠﴾

**31.** Yayin da ya je wajenta, sai aka kira shi (da murya), daga gefen Kwari na dama, cikin guri mai albarka, daga bishiyar (aka ce), 'Ya kai Musa, Haƙiƙa, Ni, Ni ne Allah, Ubangijin halittu.'

فَلَمَّاۤ اَتٰىهَا نُوْدِيَ مِنْ شَاطِئِ الْوَادِ
الْاَيْمَنِ فِي الْبُقْعَةِ الْمُبٰرَكَةِ مِنَ
الشَّجَرَةِ اَنْ يّٰمُوْسٰۤى اِنِّيْۤ اَنَا اللّٰهُ رَبُّ
الْعٰلَمِيْنَ ﴿٣١﴾

**32.** Kuma 'Jefa sandarka ƙasa.' Da ya gan ta tana tafiya kamar maciji sai ya juya da baya, bai waiga ba. (Aka ce), 'Ya kai Musa, fuskanto, kada ka tsorata; haƙiƙa, kana cikin amintattu.'

وَاَنْ اَلْقِ عَصَاكَ ؕ فَلَمَّا رَاٰهَا تَهْتَزُّ
كَاَنَّهَا جَآنٌّ وَّلّٰى مُدْبِرًا وَّ لَمْ
يُعَقِّبْ ؕ يٰمُوْسٰۤى اَقْبِلْ وَلَا تَخَفْ ۫
اِنَّكَ مِنَ الْاٰمِنِيْنَ ﴿٣٢﴾

**33.** Saka hannunka cikin hammatarka; zai fito fari fat, ba tare da cuta ba, kuma ka ƙame damtsenka ga jikinka (don maganin) tsoro. Waɗannan hujjoji ne biyu daga Ubangijinka, zuwa ga Fir'auna da manyan mutanensa. Haƙiƙa, sun kasance mutane fasiƙai.

اُسْلُكْ يَدَكَ فِيْ جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ
مِنْ غَيْرِ سُوْٓءٍ ۫ وَّ اضْمُمْ اِلَيْكَ
جَنَاحَكَ مِنَ الرَّهْبِ فَذٰنِكَ
بُرْهَانٰنِ مِنْ رَّبِّكَ اِلٰى فِرْعَوْنَ وَ
مَلَا۟ئِهٖ ؕ اِنَّهُمْ كَانُوْا قَوْمًا فٰسِقِيْنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Ya ce, "Ubangiji, na kashe masu mai rai, to, ina tsoro kada su kashe ni.

قَالَ رَبِّ اِنِّيْ قَتَلْتُ مِنْهُمْ نَفْسًا فَاَخَافُ
اَنْ يَّقْتُلُوْنِ ﴿٣٤﴾

**35.** 'Ɗan'uwana Haruna ya fi ni iya magana; aike shi tare da ni ya taimake ni, ya riƙa gasgata ni. Ina tsoron su ƙaryata ni.'

وَاَخِيْ هٰرُوْنُ هُوَ اَفْصَحُ مِنِّيْ لِسَانًا
فَاَرْسِلْهُ مَعِيَ رِدْاً يُّصَدِّقُنِيْۤ ۫ اِنِّيْۤ
اَخَافُ اَنْ يُّكَذِّبُوْنِ ﴿٣٥﴾

**36.** (Allah) ya ce, 'Za Mu ƙarfafa damtsenka da ɗan'uwanka, kuma za Mu ba ku ƙarfi, don haka ba za'a taɓa ku ba. (Ku tafi) da AyoyinMu. Ku biyu da waɗanda suka bi ku, za ku yi galaba.'

قَالَ سَنَشُدُّ عَضُدَكَ بِأَخِيكَ وَ
نَجْعَلُ لَكُمَا سُلْطَٰنًا فَلَا يَصِلُونَ
إِلَيْكُمَا ۚ بِـَٔايَٰتِنَآ ۚ أَنتُمَا وَمَنِ
ٱتَّبَعَكُمَا ٱلْغَٰلِبُونَ ٣٦

**37.** Yayin da Musa ya kawo masu mabayyanan AyoyinMu, sun ce, 'Wannan sihiri ne kawai aka ƙaga, ba mu taɓa jin haka ba, daga iyayenmu na farko.'

فَلَمَّا جَآءَهُم مُّوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَا بَيِّنَٰتٍ
قَالُوا۟ مَا هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّفْتَرًى وَمَا
سَمِعْنَا بِهَٰذَا فِىٓ ءَابَآئِنَا ٱلْأَوَّلِينَ ٣٧

**38.** Musa ya ce, 'Ubangijina ya fi kowa sanin wanda ya kawo shiriya daga gare Shi, kuma da wanda zai sami sakamakon gidan ƙarshe. Haƙiƙa, azzalumai ba za su rabauta ba.'

وَقَالَ مُوسَىٰ رَبِّىٓ أَعْلَمُ بِمَن جَآءَ
بِٱلْهُدَىٰ مِنْ عِندِهِۦ وَمَن تَكُونُ لَهُۥ
عَٰقِبَةُ ٱلدَّارِ ۖ إِنَّهُۥ لَا يُفْلِحُ
ٱلظَّٰلِمُونَ ٣٨

**39.** Fir'auna kuma ya ce, 'ya ku manyan mutane, ban san kuna da wani ubangiji ba sai ni; kai Hamana, gasa mini tubala, ka gina mini hasumiya, don in tsinkayo Ubangijin Musa, don ina zato maƙaryaci ne.

وَقَالَ فِرْعَوْنُ يَٰٓأَيُّهَا ٱلْمَلَأُ مَا
عَلِمْتُ لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرِى ۚ
فَأَوْقِدْ لِى يَٰهَٰمَٰنُ عَلَى ٱلطِّينِ
فَٱجْعَل لِّى صَرْحًا لَّعَلِّىٓ أَطَّلِعُ إِلَىٰٓ إِلَٰهِ
مُوسَىٰ وَإِنِّى لَأَظُنُّهُۥ مِنَ ٱلْكَٰذِبِينَ ٣٩

**40.** Sai shi da rundunoninsa suka yi girman kai a ƙasa, ba bisa dalili ba, kuma suka zaci ba za a koma da su wajenMu ba.

وَٱسْتَكْبَرَ هُوَ وَجُنُودُهُۥ فِى ٱلْأَرْضِ
بِغَيْرِ ٱلْحَقِّ وَظَنُّوٓا۟ أَنَّهُمْ إِلَيْنَا لَا
يُرْجَعُونَ ٤٠

**41.** Sai Muka kama shi, shi da rundunoninsa, Muka watsa su cikin kogi. To, kalli yadda ƙarshen azzalumai ya kasance.

فَأَخَذْنَٰهُ وَجُنُودَهُۥ فَنَبَذْنَٰهُمْ فِى
ٱلْيَمِّ ۖ فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ
ٱلظَّٰلِمِينَ ٤١

**42.** Kuma Mun mai da su shugabanni masu kira zuwa ga Wuta; kuma ba za a taimake su ba, a ranar Kiyama.

وَجَعَلْنَٰهُمْ أَئِمَّةً يَدْعُونَ إِلَى ٱلنَّارِ ۖ
وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ لَا يُنصَرُونَ ٤٢

**43.** Kuma mun sa la'ana ta bi su a wannan duniya; kuma a ranar Lahira suna daga cikin masu mummunar ƙarshe.

وَأَتْبَعْنَٰهُمْ فِى هَٰذِهِ ٱلدُّنْيَا لَعْنَةً ۖ
وَيَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ هُم مِّنَ ٱلْمَقْبُوحِينَ ٤٣

**R.5**

**44.** Haƙiƙa, mun ba Musa Littafi, bayan Mun halakar da mutanen ƙarni aru-aru domin ganar da mutane, da shiriya da jinƙai, don su riƙa tunani.

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسَى الْكِتٰبَ مِنْۢ بَعْدِ
مَآ اَهْلَكْنَا الْقُرُوْنَ الْاُوْلٰى بَصَآئِرَ
لِلنَّاسِ وَهُدًى وَّرَحْمَةً لَّعَلَّهُمْ
يَتَذَكَّرُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Ba ka kasance a sashin yamma (na Dutsen) ba, yayin da muka yanke hukunci game da al'amarin Musa, kuma ba ka kasance cikin waɗanda ke shaida ba.

وَمَا كُنْتَ بِجَانِبِ الْغَرْبِيِّ اِذْ
قَضَيْنَآ اِلٰى مُوْسَى الْاَمْرَ وَمَا كُنْتَ
مِنَ الشّٰهِدِيْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Amma Mun tashi mutanen ƙarni aru-aru (bayan Musa), har rayuwarsu ta yi musu tsawo. Kuma ba zaune kake ba cikin mutanen Madyana, kana karanta masu AyoyinMu; amma Mu ne ke aiko da Manzanni.

وَلٰكِنَّآ اَنْشَاْنَا قُرُوْنًا فَتَطَاوَلَ
عَلَيْهِمُ الْعُمُرُ ۚ وَمَا كُنْتَ ثَاوِيًا
فِيْٓ اَهْلِ مَدْيَنَ تَتْلُوْا عَلَيْهِمْ
اٰيٰتِنَا ۙ وَلٰكِنَّا كُنَّا مُرْسِلِيْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Kuma ba ka kasance kusa da gefen Dutsen ba, lokacin da Muka yi kiran. Amma (Mun aiko ka ne don) rahama daga Ubangijinka, don ka gargaɗi mutanen da mai gargaɗi bai zo musu ba kafin zuwanka, don su wa'azantu.

وَمَا كُنْتَ بِجَانِبِ الطُّوْرِ اِذْ نَادَيْنَا
وَلٰكِنْ رَّحْمَةً مِّنْ رَّبِّكَ لِتُنْذِرَ
قَوْمًا مَّآ اَتٰىهُمْ مِّنْ نَّذِيْرٍ مِّنْ
قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُوْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ba don in musifa ta faɗa musu ba, saboda abin da hannuwansu suka gabatar, za su ce, 'Ubangijinmu, don me ba Ka aiko Manzo gare mu ba, don mu bi AyoyinKa, kuma mu zama daga cikin muminai?' (Da ba Mu aiko ka Manzo ba).

وَلَوْلَآ اَنْ تُصِيْبَهُمْ مُّصِيْبَةٌۢ بِمَا
قَدَّمَتْ اَيْدِيْهِمْ فَيَقُوْلُوْا رَبَّنَا
لَوْلَآ اَرْسَلْتَ اِلَيْنَا رَسُوْلًا فَنَتَّبِعَ
اٰيٰتِكَ وَنَكُوْنَ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Amma yayin da gaskiya daga wajenMu ta zo masu, sai suka ce, 'Me ya sa ba'a ba shi irin abin da aka ba Musa ba a da?' Shin ba su bijire wa abin da aka baiwa Musa ba a da? Suka ce, 'Duka biyun (Attaura da Kur'ani) sihirori ne masu taimaka wa juna.' Kuma suka ce, 'Duk mun ƙi yarda da su.'

فَلَمَّا جَآءَهُمُ الْحَقُّ مِنْ عِنْدِنَا
قَالُوْا لَوْلَآ اُوْتِيَ مِثْلَ مَآ اُوْتِيَ
مُوْسٰى ۗ اَوَلَمْ يَكْفُرُوْا بِمَآ اُوْتِيَ
مُوْسٰى مِنْ قَبْلُ ۚ قَالُوْا سِحْرٰنِ
تَظٰهَرَا ۗ وَقَالُوْٓا اِنَّا بِكُلٍّ
كٰفِرُوْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Ce, 'To, ku kawo Littafi daga wajen Allah wanda ya fi zama shiriya bisa biyun (Attaura da Kur'ani) da zan bi shi, idan ku masu gaskiya ne.'

قُلْ فَأْتُوا بِكِتَابٍ مِّنْ عِندِ اللَّهِ هُوَ
أَهْدَىٰ مِنْهُمَا أَتَّبِعْهُ إِن كُنتُمْ
صَادِقِينَ ﴿٥٠﴾

**51.** Amma idan ba su baka amsa ba, ka sani cewa suna bin son zukatansu ne kawai. To, wanene ya fi ɓata banda wanda ya bi son zuciyarsa, ba tare da shiriya daga Allah ba? Haƙiƙa, Allah ba ya shiriyar da mutane azzalumai.

فَإِن لَّمْ يَسْتَجِيبُوا لَكَ فَاعْلَمْ
أَنَّمَا يَتَّبِعُونَ أَهْوَاءَهُمْ ۚ وَمَنْ
أَضَلُّ مِمَّنِ اتَّبَعَ هَوَاهُ بِغَيْرِ هُدًى
مِّنَ اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ
الظَّالِمِينَ ﴿٥١﴾ ع ٨

**R.6**

**52.** Kuma haƙiƙa, Mun sha aiko masu wahayi a kai a kai, don su wa'azantu.

وَلَقَدْ وَصَّلْنَا لَهُمُ الْقَوْلَ لَعَلَّهُمْ
يَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** Waɗanda Muka ba Littafi kafin shi (Kur'ani), sun ba da gaskiya da shi;

الَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ مِن قَبْلِهِ
هُم بِهِ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٣﴾ النصف

**54.** Kuma idan aka karanta masu shi, sai su ce, 'Mun ba da gaskiya da shi. Haƙiƙa, shi ne gaskiya daga Ubangijinmu. Da ma kafin a saukar da shi, mun ba da gaskiya (da Allah).

وَإِذَا يُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ قَالُوا آمَنَّا بِهِ
إِنَّهُ الْحَقُّ مِن رَّبِّنَا إِنَّا كُنَّا مِن
قَبْلِهِ مُسْلِمِينَ ﴿٥٤﴾

**55.** Waɗannan za a ba su sakamakonsu sau biyu, saboda sun jure, kuma saboda suna kawar da mummunan aiki ta aikata kyakkyawa, kuma suna ciyarwa daga abin da Muka ba su.

أُولَٰئِكَ يُؤْتَوْنَ أَجْرَهُم مَّرَّتَيْنِ
بِمَا صَبَرُوا وَيَدْرَءُونَ بِالْحَسَنَةِ
السَّيِّئَةَ وَمِمَّا رَزَقْنَاهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Kuma idan suka ji hirar banza, suna kauce mata, su ce, 'Mu ke da ayyukanmu, ku ma ku ke da ayyukanku. Aminci ya tabbata a gare ku. Babu ruwanmu da jahilai.'

وَإِذَا سَمِعُوا اللَّغْوَ أَعْرَضُوا عَنْهُ وَ
قَالُوا لَنَا أَعْمَالُنَا وَلَكُمْ أَعْمَالُكُمْ ز
سَلَامٌ عَلَيْكُمْ ز لَا نَبْتَغِي الْجَاهِلِينَ ﴿٥٦﴾

**57.** Haƙiƙa, ba za ka iya shiryar da (duk) wanda kake so ba; amma Allah na shiryar da (duk) wanda Ya so; kuma Shi ya fi sanin masu karɓar shiriya.

إِنَّكَ لَا تَهْدِي مَنْ أَحْبَبْتَ وَلَٰكِنَّ
اللَّهَ يَهْدِي مَن يَشَاءُ ج وَهُوَ أَعْلَمُ
بِالْمُهْتَدِينَ ﴿٥٧﴾

**58.** Kuma suka ce, 'Idan muka bi shiriya tare da kai, za a fishshe mu

وَقَالُوا إِن نَّتَّبِعِ الْهُدَىٰ مَعَكَ

نُتَخَطَّفْ مِنْ اَرْضِنَاؕ اَوَلَمْ نُمَكِّنْ
لَّهُمْ حَرَمًا اٰمِنًا يُّجْبٰٓى اِلَيْهِ
ثَمَرٰتُ كُلِّ شَيْءٍ رِّزْقًا مِّنْ لَّدُنَّا
وَّلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٥٨﴾

daga ƙasarmu.' Shin ba Mu sama masu amintaccen hurumi ba, wanda ake kawo masa 'ya'yan itatuwan kowane abu, don arzutawa daga gurinMu? Amma mafi yawan mutane ba su sani ba.

وَكَمْ اَهْلَكْنَا مِنْ قَرْيَةٍۭ بَطِرَتْ
مَعِيْشَتَهَاۚ فَتِلْكَ مَسٰكِنُهُمْ لَمْ
تُسْكَنْ مِّنْۢ بَعْدِهِمْ اِلَّا قَلِيْلًاؕ وَ
كُنَّا نَحْنُ الْوٰرِثِيْنَ ﴿٥٩﴾

**59.** Kuma gari nawa Muka halakar, waɗanda suka zame (cikin) rayuwar (jin daɗi da wadata)! Ga kufansu nan har yanzu ba kowa cikinsu bayan sun gushe, sai 'yan kaɗan. Kuma Mun tabbata Mu ne masu gadonsu.

وَمَا كَانَ رَبُّكَ مُهْلِكَ الْقُرٰى
حَتّٰى يَبْعَثَ فِيْٓ اُمِّهَا رَسُوْلًا يَّتْلُوْا
عَلَيْهِمْ اٰيٰتِنَاۚ وَمَا كُنَّا مُهْلِكِى
الْقُرٰٓى اِلَّا وَاَهْلُهَا ظٰلِمُوْنَ ﴿٦٠﴾

**60.** Kuma Ubangijinka ba zai halakar da garuruwa ba, sai ya aiko Manzo, a cikin babban (birnin)su, yana karanta wa mutanensu AyoyinMu; kuma ba Ma halakar da garuruwa sai mutanensu sun zama azzalumai.

وَمَآ اُوْتِيْتُمْ مِّنْ شَيْءٍ فَمَتَاعُ
الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَزِيْنَتُهَاۚ وَمَا
عِنْدَ اللّٰهِ خَيْرٌ وَّاَبْقٰىؕ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿٦١﴾ ع ٦/٩

**61.** Kuma dukkan abin da aka ba ku (nan duniya), na gajeren jin daɗin rayuwar duniya ne da ƙyale-ƙyalenta, kuma abin da ke gurin Allah, shi ne mafifici, kuma shi ne mai ɗorewa. Shin ba kwa fahimta ne?

**R.7**

اَفَمَنْ وَّعَدْنٰهُ وَعْدًا حَسَنًا فَهُوَ
لَاقِيْهِ كَمَنْ مَّتَّعْنٰهُ مَتَاعَ الْحَيٰوةِ
الدُّنْيَا ثُمَّ هُوَ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ مِنَ
الْمُحْضَرِيْنَ ﴿٦٢﴾

**62.** Shin wanda Muka yi wa alƙawari nagari, wanda zai sadu da shi (alƙawarin), ya zama kamar wanda Muka ba jin daɗin rayuwar duniya kawai, sa'annan a Ranar Kiyama zai zama cikin waɗanda za a gurfanar (a gaban Allah)?

وَيَوْمَ يُنَادِيْهِمْ فَيَقُوْلُ اَيْنَ
شُرَكَآءِيَ الَّذِيْنَ كُنْتُمْ تَزْعُمُوْنَ ﴿٦٣﴾

**63.** Kuma a wannan ranar Zai kira su, Ya ce, 'Ina waɗannan da kuka riya abokan tarayyaTa?'

قَالَ الَّذِيْنَ حَقَّ عَلَيْهِمُ الْقَوْلُ رَبَّنَا
هٰٓؤُلَآءِ الَّذِيْنَ اَغْوَيْنَاۚ اَغْوَيْنٰهُمْ
كَمَا غَوَيْنَاۚ تَبَرَّاْنَآ اِلَيْكَ ز مَا

**64.** Waɗanda aka yanke wa hukumcin (azaba), za su ce, 'Ya Ubangijinmu waɗannan sune muka ɓatar. Mun ɓatar da su ne kamar yadda muka ɓata (mu

kanmu). Yanzu ba ruwanmu da su, mun koma gareKa. Ba mu ne suka bauta wa ba.'

كَانُوٓا إِيَّانَا يَعۡبُدُونَ ٦٤

**65.** Kuma za'a ce musu, 'Ku kira abokan tarayyar naku.' Sai su kira su, amma ba za su amsa musu ba. Kuma za su ga azaba. Ina ma sun bi shiriya!

وَقِيلَ ٱدۡعُواْ شُرَكَآءَكُمۡ فَدَعَوۡهُمۡ
فَلَمۡ يَسۡتَجِيبُواْ لَهُمۡ وَرَأَوُاْ ٱلۡعَذَابَۚ
لَوۡ أَنَّهُمۡ كَانُواْ يَهۡتَدُونَ ٦٥

**66.** Kuma a ranar, (Allah) Zai yi kira garesu, Ya ce, 'Wace amsa kuka ba Manzanni?'

وَيَوۡمَ يُنَادِيهِمۡ فَيَقُولُ مَاذَآ
أَجَبۡتُمُ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٦٦

**67.** A wannan rana, dukkan hanzari zai ɓace musu, kuma ba za su iya shawara da juna ba.

فَعَمِيَتۡ عَلَيۡهِمُ ٱلۡأَنۢبَآءُ يَوۡمَئِذٖ
فَهُمۡ لَا يَتَسَآءَلُونَ ٦٧

**68.** Amma wanda ya tuba, kuma ya ba da gaskiya, kuma ya yi aiki nagari, mai yiwuwa ne ya zama cikin masu rabauta.

فَأَمَّا مَن تَابَ وَءَامَنَ وَعَمِلَ صَٰلِحٗا
فَعَسَىٰٓ أَن يَكُونَ مِنَ ٱلۡمُفۡلِحِينَ ٦٨

**69.** Ubangijinka yana halittar abin da Ya so, kuma Ya zaɓi (wanda Ya so). Ba su ne da zaɓi ba. Tsarki ya tabbata ga Allah, kuma Ya ɗaukaka daga tarayyar da suke (yi maSa).

وَرَبُّكَ يَخۡلُقُ مَا يَشَآءُ وَيَخۡتَارُۗ مَا
كَانَ لَهُمُ ٱلۡخِيَرَةُۚ سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ وَ
تَعَٰلَىٰ عَمَّا يُشۡرِكُونَ ٦٩

**70.** Kuma Ubangijinka ya san abin da zukatansu ke ɓoyewa, da abin da suke bayyanawa.

وَرَبُّكَ يَعۡلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمۡ وَ
مَا يُعۡلِنُونَ ٧٠

**71.** Kuma Shi ne Allah; babu wani ubangiji sai Shi. Dukkan yabo ya tabbata gare Shi, a farko da ƙarshe. Kuma Shi ke da hukunci, kuma wajenSa za a maida ku.

وَهُوَ ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَۖ لَهُ ٱلۡحَمۡدُ
فِي ٱلۡأُولَىٰ وَٱلۡأٓخِرَةِۖ وَلَهُ ٱلۡحُكۡمُ وَ
إِلَيۡهِ تُرۡجَعُونَ ٧١

**72.** Ce, 'Ku faɗa mini, idan Allah ya sanya muku dare dulum din-din-din, har zuwa ranar Kiyama, wane ubangijin ne banda Allah, zai iya kawo maku haske? Ba kwa lura ne?'

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ عَلَيۡكُمُ
ٱلَّيۡلَ سَرۡمَدًا إِلَىٰ يَوۡمِ ٱلۡقِيَٰمَةِ مَنۡ
إِلَٰهٌ غَيۡرُ ٱللَّهِ يَأۡتِيكُم بِضِيَآءٍۚ
أَفَلَا تَسۡمَعُونَ ٧٢

**73.** Ce, 'Ku faɗa mini, idan Allah ya sanya muku rana fayau babu canji, har

قُلۡ أَرَءَيۡتُمۡ إِن جَعَلَ ٱللَّهُ

zuwa ranar Kiyama, wane ubangiji ne banda Allah, zai iya kawo maku dare, ku sami hutawa cikinsa? Ba kwa gani ne?'

عَلَيْكُمُ النَّهَارَ سَرْمَدًا اِلٰى يَوْمِ
الْقِيٰمَةِ مَنْ اِلٰهٌ غَيْرُ اللّٰهِ يَاْتِيْكُمْ
بِلَيْلٍ تَسْكُنُوْنَ فِيْهِ ؕ اَفَلَا
تُبْصِرُوْنَ ﴿٧٣﴾

**74.** Kuma yana daga rahama taSa, Ya yi maku dare da rana, don ku natsu cikinsa, kuma don ku nemi baiwa taSa, kuma don ku gode.

وَ مِنْ رَّحْمَتِهٖ جَعَلَ لَكُمُ الَّيْلَ وَ
النَّهَارَ لِتَسْكُنُوْا فِيْهِ وَ لِتَبْتَغُوْا
مِنْ فَضْلِهٖ وَ لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿٧٤﴾

**75.** Kuma a ranar, Zai yi kira gare su Zai ce, 'Ina abokan tarayyar Nawa waɗanda kuka riya?'

وَ يَوْمَ يُنَادِيْهِمْ فَيَقُوْلُ اَيْنَ
شُرَكَآءِيَ الَّذِيْنَ كُنْتُمْ تَزْعُمُوْنَ ﴿٧٥﴾

**76.** Kuma Za Mu fitar da mai ba da shaida daga cikin kowace al'umma. Sa'annan Mu ce, 'Ku kawo hujjarku.' Sai su san cewa gaskiya tana gurin Allah. Kuma sai ƙagen da suka saba yi, ya ɓace musu.

وَ نَزَعْنَا مِنْ كُلِّ اُمَّةٍ شَهِيْدًا
فَقُلْنَا هَاتُوْا بُرْهَانَكُمْ فَعَلِمُوْٓا
اَنَّ الْحَقَّ لِلّٰهِ وَ ضَلَّ عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا
يَفْتَرُوْنَ ﴿٧٦﴾ ع

**R.8**

**77.** Haƙiƙa, Karuna yana daga cikin mutanen Musa, sai ya zalunce su. Kuma Mun ba shi taskokin dukiya waɗanda nauyin mabuɗansu zai gagari ƙatti. Yayin da mutanensa suka ce masa, "Kada ka yi fariya, haƙiƙa, Allah ba ya son masu fariya.

اِنَّ قَارُوْنَ كَانَ مِنْ قَوْمِ مُوْسٰى فَبَغٰى
عَلَيْهِمْ ۪ وَ اٰتَيْنٰهُ مِنَ الْكُنُوْزِ مَآ اِنَّ
مَفَاتِحَهٗ لَتَنُوْٓاُ بِالْعُصْبَةِ اُولِي
الْقُوَّةِ ۗ اِذْ قَالَ لَهٗ قَوْمُهٗ لَا تَفْرَحْ
اِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ الْفَرِحِيْنَ ﴿٧٧﴾

**78.** 'Kuma ka nemi gidan Lahira da abin da Allah ya ba ka; kuma kada ka manta rabonka daga duniya; kuma ka kyautata (wa mutane) kamar yadda kai ma Allah ya kyautata maka; kuma kada ka nemi yaɗa ɓarna a ƙasa, haƙiƙa, Allah ba ya son maɓarnata."

وَابْتَغِ فِيْمَآ اٰتٰىكَ اللّٰهُ الدَّارَ الْاٰخِرَةَ
وَ لَا تَنْسَ نَصِيْبَكَ مِنَ الدُّنْيَا وَ
اَحْسِنْ كَمَآ اَحْسَنَ اللّٰهُ اِلَيْكَ وَ لَا تَبْغِ
الْفَسَادَ فِي الْاَرْضِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ
الْمُفْسِدِيْنَ ﴿٧٨﴾

**79.** Sai ya ce, 'Wannan (dukiya), an ba ni ita ne saboda sanin da nake da shi.' Shin bai sani ba cewa, Allah ya halakar da mutanen ƙarni aru-aru, waɗanda suka fi shi ƙarfi da yawan dukiya, kafinsa? Kuma masu laifi ba

قَالَ اِنَّمَآ اُوْتِيْتُهٗ عَلٰى عِلْمٍ عِنْدِيْ ؕ
اَوَ لَمْ يَعْلَمْ اَنَّ اللّٰهَ قَدْ اَهْلَكَ مِنْ
قَبْلِهٖ مِنَ الْقُرُوْنِ مَنْ هُوَ اَشَدُّ مِنْهُ
قُوَّةً وَّ اَكْثَرُ جَمْعًا ؕ وَ لَا يُسْـَٔلُ عَنْ

ذُنُوبِهِمُ الْمُجْرِمُونَ ٧٩

ma za a tambaye su (su bada dalilin) laifinsu ba.

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوْمِهِ فِي زِينَتِهِ ۖ قَالَ
الَّذِينَ يُرِيدُونَ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا
يَا لَيْتَ لَنَا مِثْلَ مَا أُوتِيَ قَارُونُ إِنَّهُ
لَذُو حَظٍّ عَظِيمٍ ٨٠

**80.** Sai ya fito wa mutanensa a cikin ƙasaitarsa. Waɗanda ke son rayuwar duniya suka ce, 'Ina ma mu sami irin abin da Karuna ya samu? Haƙiƙa, shi ya yi babbar sa'a.'

وَقَالَ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ وَيْلَكُمْ
ثَوَابُ اللَّهِ خَيْرٌ لِمَنْ آمَنَ وَعَمِلَ
صَالِحًا ۚ وَلَا يُلَقَّاهَا إِلَّا الصَّابِرُونَ ٨١

**81.** Amma waɗanda aka ba ilmi, suka ce, 'Kaiconku! sakamakon Allah, shi ne mafifici ga waɗanda suka ba da gaskiya kuma suka yi aiki nagari; kuma ba wanda zai sami wannan sai masu juriya.'

فَخَسَفْنَا بِهِ وَبِدَارِهِ الْأَرْضَ فَمَا
كَانَ لَهُ مِنْ فِئَةٍ يَنْصُرُونَهُ مِنْ دُونِ
اللَّهِ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُنْتَصِرِينَ ٨٢

**82.** Sai Muka sa ƙasa ta haɗiye shi, haɗe da gidansa; kuma ba shi da wasu mutane da za su taimake shi daga (azabar) Allah, kuma bai kasance daga cikin waɗanda za su iya taimakon kansu ba.

وَأَصْبَحَ الَّذِينَ تَمَنَّوْا مَكَانَهُ
بِالْأَمْسِ يَقُولُونَ وَيْكَأَنَّ اللَّهَ
يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَشَاءُ مِنْ
عِبَادِهِ وَيَقْدِرُ ۖ لَوْلَا أَنْ مَنَّ اللَّهُ
عَلَيْنَا لَخَسَفَ بِنَا ۖ وَيْكَأَنَّهُ لَا يُفْلِحُ
الْكَافِرُونَ ٨٣

**83.** Sai ga waɗanda ke burin matsayinsa a jiya, suka wayi gari suna cewa, 'Wai! Lallai Allah ke shimfiɗa arziƙi ga duk wanda Ya so a cikin bayinSa, kuma Yana ƙuntata (wa wanda Ya so). Ba don Allah ya jiƙan mu ba, da sai Ya sa mu ma ta haɗiye mu. Wai! Butulai ba za su rabauta ba.'

**R.9**

تِلْكَ الدَّارُ الْآخِرَةُ نَجْعَلُهَا لِلَّذِينَ
لَا يُرِيدُونَ عُلُوًّا فِي الْأَرْضِ وَلَا
فَسَادًا ۚ وَالْعَاقِبَةُ لِلْمُتَّقِينَ ٨٤

**84.** Wannan ne Gidan Lahira! Muna ba da shi ne ga waɗanda ba sa ɗaukaka kawunansu kuma ba sa ɓarna a ƙasa. Kuma (kyakkyawan) ƙarshe na masu tsoron Allah ne.

مَنْ جَاءَ بِالْحَسَنَةِ فَلَهُ خَيْرٌ مِنْهَا ۖ
وَمَنْ جَاءَ بِالسَّيِّئَةِ فَلَا يُجْزَى الَّذِينَ
عَمِلُوا السَّيِّئَاتِ إِلَّا مَا كَانُوا
يَعْمَلُونَ ٨٥

**85.** Wanda ya tanadi kyakkyawan aiki, zai sami sakamakon da ya fi shi; wanda ya yi mummunan aiki kuwa, to, waɗanda suka yi munanan ayyuka ba za a saka masu ba sai da (makamancin) abin da suka aikata.

**86.** Hakika, Wanda ya farlanta maka (koyarwa da) Kur'ani, Zai dawo da kai makoma. Ce, 'Ubangijina ya san wanda ya zo da shiriya, kuma wanda ke cikin bata bayyananniya.'

إِنَّ ٱلَّذِي فَرَضَ عَلَيْكَ ٱلْقُرْءَانَ
لَرَآدُّكَ إِلَىٰ مَعَادٍ قُل رَّبِّيٓ أَعْلَمُ مَن
جَآءَ بِٱلْهُدَىٰ وَمَنْ هُوَ فِي ضَلَٰلٍ
مُّبِينٍ ﴿٨٦﴾

**87.** Kuma ba ka taba tsammanin za a aiko maka da Littafi ba; wannan kuwa rahama ce daga Ubangijinka; to, kada ka zama mai ba da agaji ga kafirai.

وَمَا كُنتَ تَرْجُوٓاْ أَن يُلْقَىٰٓ إِلَيْكَ
ٱلْكِتَٰبُ إِلَّا رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ فَلَا
تَكُونَنَّ ظَهِيرًا لِّلْكَٰفِرِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** Kuma kada ka bari su juyar da kai daga Ayoyin Allah, bayan an saukar da su gare ka; kuma ka rika kira zuwa ga tafarkin Ubangijinka, kuma kada ka kasance cikin masu shirka.

وَلَا يَصُدُّنَّكَ عَنْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ بَعْدَ إِذْ
أُنزِلَتْ إِلَيْكَ وَٱدْعُ إِلَىٰ رَبِّكَ وَلَا
تَكُونَنَّ مِنَ ٱلْمُشْرِكِينَ ﴿٨٨﴾

**89.** Kuma kada ka kira wani abin bautawa ban da Allah. Babu abin bautawa sai Shi. Kowane abu mai gushewa ne ban da Shi. Hukumci naSa ne, kuma wajenSa duk za'a mai da ku.

وَلَا تَدْعُ مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ لَآ إِلَٰهَ
إِلَّا هُوَ كُلُّ شَيْءٍ هَالِكٌ إِلَّا وَجْهَهُۥ
لَهُ ٱلْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٨٩﴾



ركوعاتها ٧ — سُورَةُ الْعَنكَبُوتِ مَكِّيَّةٌ ٢٩ — أياتها ٧٠



## SŪRATUL 'ANKABŪT

*(A Makka ta Sauka)*
*(Ayoyinta 70)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

**2.** Alif Lam Mim.*

الٓمٓ ٢

**3.** Shin mutane zato suke za a bar su kawai, don sunce, 'Mun bada gaskiya,' kuma ba za a jarrabe su ba?

أَحَسِبَ النَّاسُ أَن يُتْرَكُوا أَن
يَقُولُوا آمَنَّا وَهُمْ لَا يُفْتَنُونَ ٣

**4.** Kuma Mun jarrabi waɗanda suka gabace su. Haƙiƙa, Allah zai gane masu gaskiya, kuma Zai gane maƙaryata.

وَلَقَدْ فَتَنَّا الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ
فَلَيَعْلَمَنَّ اللَّهُ الَّذِينَ صَدَقُوا
وَلَيَعْلَمَنَّ الْكَاذِبِينَ ٤

**5.** Ko waɗanda ke aikata munanan ayyuka zato suke za su tsere maNa? Suna yin ɓataccen hukunci.

أَمْ حَسِبَ الَّذِينَ يَعْمَلُونَ السَّيِّئَاتِ
أَن يَسْبِقُونَا سَاءَ مَا يَحْكُمُونَ ٥

**6.** Duk wanda ke fatan saduwa da Allah, (to, ya shirya), don haƙiƙa, ajalin da Allah ya ƙayyade mai zuwa ne. Kuma Shi ne Mai ji, Masani.

مَن كَانَ يَرْجُو لِقَاءَ اللَّهِ فَإِنَّ أَجَلَ
اللَّهِ لَآتٍ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ٦

**7.** Duk mai ƙoƙari, yana ƙoƙari ne don kansa; haƙiƙa, Allah ba ya buƙatar komai a gurin halittu.

وَمَن جَاهَدَ فَإِنَّمَا يُجَاهِدُ لِنَفْسِهِ
إِنَّ اللَّهَ لَغَنِيٌّ عَنِ الْعَالَمِينَ ٧

**8.** Ga waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari, za Mu kankare masu laifukansu, kuma za Mu saka masu mafi kyawun abin da suka aikata.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
لَنُكَفِّرَنَّ عَنْهُمْ سَيِّئَاتِهِمْ وَ
لَنَجْزِيَنَّهُمْ أَحْسَنَ الَّذِي كَانُوا
يَعْمَلُونَ ٨

---

** 2. Ni ne Allah , Masanin komai !*

**9.** Kuma Mun hori mutum ya kyautata wa mahaifansa. Amma idan suka yi ƙoƙarin su sa ka, ka yi mini tarayya da abinda ba ka da sani game da shi, to, kada ka bi su. WajeNa za a mai da ku, kuma Zan ba ku labarin abin da kuka aikata.

وَوَصَّيْنَا الْإِنْسَانَ بِوَالِدَيْهِ حُسْنًا ۚ وَ
إِنْ جَاهَدٰكَ لِتُشْرِكَ بِي مَا لَيْسَ لَكَ
بِهٖ عِلْمٌ فَلَا تُطِعْهُمَا ۚ إِلَيَّ مَرْجِعُكُمْ
فَأُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٩﴾

**10.** Kuma waɗanda suka bada gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari, za Mu shigar da su cikin mutanen kirki.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
لَنُدْخِلَنَّهُمْ فِي الصّٰلِحِينَ ﴿١٠﴾

**11.** Kuma a cikin mutane akwai waɗanda ke cewa, 'Mun bada gaskiya da Allah,' amma idan aka ɗan tsangwame su kan tafarkin Allah, sai su ɗauki tsangwamar mutane kamar azabar Allah. Kuma idan taimako daga wajen Allah ya zo, sai su riƙa cewa, 'Ai mu, muna nan tare da ku.' Shin Allah bai fi kowa sanin abin da ke cikin zukatan halittu ba ne?

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَقُولُ آمَنَّا بِاللّٰهِ
فَإِذَا أُوذِيَ فِي اللّٰهِ جَعَلَ فِتْنَةَ
النَّاسِ كَعَذَابِ اللّٰهِ ۖ وَلَئِنْ جَاءَ نَصْرٌ
مِنْ رَبِّكَ لَيَقُولُنَّ إِنَّا كُنَّا مَعَكُمْ ۚ
أَوَلَيْسَ اللّٰهُ بِأَعْلَمَ بِمَا فِي صُدُورِ
الْعٰلَمِينَ ﴿١١﴾

**12.** Kuma haƙiƙa, Allah zai bayyana waɗanda suka bada gaskiya, kuma haƙiƙa, Zai fallasa munafukai.

وَلَيَعْلَمَنَّ اللّٰهُ الَّذِينَ آمَنُوا وَ
لَيَعْلَمَنَّ الْمُنٰفِقِينَ ﴿١٢﴾

**13.** Kuma waɗanda suka kafirta kan ce wa waɗanda suka bada gaskiya, 'Ku bi tafarkinmu, za mu ɗauke maku laifukanku,' alhali ba za su ɗauke musu komai ba daga laifukansu. Su kam, maƙaryata ne.

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلَّذِينَ آمَنُوا
اتَّبِعُوا سَبِيلَنَا وَلْنَحْمِلْ خَطٰيٰكُمْ ۖ
وَمَا هُمْ بِحٰمِلِينَ مِنْ خَطٰيٰهُمْ مِنْ
شَيْءٍ ۖ إِنَّهُمْ لَكٰذِبُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Amma za su ɗauki nauyin laifukansu, kuma da nauyin waɗansu laifukan tare da laifukansu. Kuma a Ranar Kiyama za a tambaye su game da ƙagen da suka yi.

وَلَيَحْمِلُنَّ أَثْقَالَهُمْ وَأَثْقَالًا مَعَ
أَثْقَالِهِمْ ۖ وَلَيُسْأَلُنَّ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ
عَمَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿١٤﴾ ١ ع ١٣

**R.2**

**15.** Kuma haƙiƙa, Mun aiki Nuhu zuwa ga mutanensa, kuma ya zauna cikinsu shekaru dubu face shekaru

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلٰى قَوْمِهٖ فَلَبِثَ
فِيهِمْ أَلْفَ سَنَةٍ إِلَّا خَمْسِينَ

عَامًا ۗ فَأَخَذَهُمُ الطُّوفَانُ وَهُمْ ظَالِمُونَ ﴿١٥﴾

hamsin. Sai ruwan Ɗufana ya rutsa da su, suna cikin aikata laifi.

فَأَنْجَيْنَاهُ وَأَصْحَابَ السَّفِينَةِ وَجَعَلْنَاهَا آيَةً لِّلْعَالَمِينَ ﴿١٦﴾

**16.** Amma sai Muka kuɓutar da shi, da waɗanda ke cikin jirgin ruwan, kuma Muka sanya ta zama Aya ga mutane.

وَإِبْرَاهِيمَ إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ اعْبُدُوا اللَّهَ وَاتَّقُوهُ ۖ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١٧﴾

**17.** Kuma (tuna da) Ibrahima, yayin da ya ce wa mutanensa, “Ku bauta wa Allah, kuma ku tsorace Shi. Haka zai fiye maku, inda kun sani.

إِنَّمَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ أَوْثَانًا وَتَخْلُقُونَ إِفْكًا ۚ إِنَّ الَّذِينَ تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ لَا يَمْلِكُونَ لَكُمْ رِزْقًا فَابْتَغُوا عِندَ اللَّهِ الرِّزْقَ وَاعْبُدُوهُ وَاشْكُرُوا لَهُ ۖ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿١٨﴾

**18.** ‘Kawai kuna bauta wa gumaka ne maimakon Allah, kuma kuna ƙirƙirar ƙarya. Waɗanda kuke bauta wa maimakon Allah, ba su da ikon ba ku arziƙi. To, ku nemi arziƙi gurin Allah, kuma ku bauta maSa, kuma ku gode maSa. WajenSa za a mai da ku.

وَإِن تُكَذِّبُوا فَقَدْ كَذَّبَ أُمَمٌ مِّن قَبْلِكُمْ ۖ وَمَا عَلَى الرَّسُولِ إِلَّا الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ﴿١٩﴾

**19.** ‘Idan kuka ƙaryata (gaskiya), da ma al'umman da suka gabace ku sun ƙaryata ta. Kuma babu abin da ke kan Manzo, sai isar (da aike) a bayyane.”

أَوَلَمْ يَرَوْا كَيْفَ يُبْدِئُ اللَّهُ الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٢٠﴾

**20.** Shin ba sa ganin yadda Allah ke faro halitta, sa'annan Ya maimaitata? Haƙiƙa, yin haka mai sauƙi ne a gurin Allah.

قُلْ سِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَانظُرُوا كَيْفَ بَدَأَ الْخَلْقَ ۚ ثُمَّ اللَّهُ يُنشِئُ النَّشْأَةَ الْآخِرَةَ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢١﴾

**21.** Ce, 'Ku yi tafiya a ban ƙasa don ku ga yadda Ya faro halitta. Sa’annan Allah zai yi halitta a gaba. Haƙiƙa, Allah Mai iko ne a kan komai.’

يُعَذِّبُ مَن يَشَاءُ وَيَرْحَمُ مَن يَشَاءُ ۖ وَإِلَيْهِ تُقْلَبُونَ ﴿٢٢﴾

**22.** Yana azabtar da wanda Ya so, kuma Yana jinƙan wanda Ya so; kuma wajenSa za a juyar da ku.

وَمَا أَنتُم بِمُعْجِزِينَ فِي الْأَرْضِ وَلَا فِي السَّمَاءِ ۖ وَمَا لَكُم مِّن دُونِ اللَّهِ مِن وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿٢٣﴾ ع ٢ ٩ ١٤

**23.** Kuma ba za ku gajiyar (da Shi ba) a ƙasa ko a sama; kuma banda Allah ba ku da aboki ko wani mai taimako.

**R.3**

**24.** Kuma waɗanda suka kafirce wa Ayoyin Allah, kuma da saduwa da Shi, waɗannan sun yanke ƙauna daga rahamaTa; kuma waɗannan za su haɗu da azaba mai raɗaɗi.

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَ
لِقَآئِهٖٓ اُولٰٓئِكَ يَئِسُوْا مِنْ رَّحْمَتِيْ
وَاُولٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Kuma babu amsar da mutanensa suka bayar, sai cewa suka yi, 'Ku kashe shi, ko ku ƙona shi.' Amma Allah ya kuɓutar da shi daga wuta. Lallai a cikin haka akwai Ayoyi ga mutane masu imani.

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهٖٓ اِلَّآ اَنْ
قَالُوا اقْتُلُوْهُ اَوْ حَرِّقُوْهُ فَاَنْجٰىهُ
اللّٰهُ مِنَ النَّارِ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ
لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Ya ce, 'Kawai kun riƙi gumaka ne, maimakon Allah don soyayya tsakaninku a rayuwar duniya. Amma ranar Kiyama, za ku butulce wa juna, kuma za ku la'anci juna. Kuma Wuta ce makomarku; kuma ba za ku samu masu taimako ba.'

وَقَالَ اِنَّمَا اتَّخَذْتُمْ مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ
اَوْثَانًا ۙ مَّوَدَّةَ بَيْنِكُمْ فِي الْحَيٰوةِ
الدُّنْيَا ۚ ثُمَّ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ يَكْفُرُ
بَعْضُكُمْ بِبَعْضٍ وَّ يَلْعَنُ بَعْضُكُمْ
بَعْضًا ۫ وَّ مَاْوٰىكُمُ النَّارُ وَمَا لَكُمْ مِّنْ
نّٰصِرِيْنَ ﴿٢٦﴾

**27.** Sai Luɗu ya ba da gaskiya da shi; kuma (Ibrahima) ya ce, 'Ni zan yi ƙaura zuwa gun Ubangijina; haƙiƙa, Shi ne Mabuwayi, Mai hikima.'

فَاٰمَنَ لَهٗ لُوْطٌ ۘ وَقَالَ اِنِّيْ مُهَاجِرٌ
اِلٰى رَبِّيْ ؕ اِنَّهٗ هُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٢٧﴾

**28.** Kuma Muka ba shi Is'haƙa da Yaƙuba, kuma Muka saka Annabci da Littafi cikin zuriya tasa, kuma Mun ba shi sakamakonsa a nan duniya, kuma a Lahira zai zama cikin mutanen kirki.

وَوَهَبْنَا لَهٗٓ اِسْحٰقَ وَ يَعْقُوْبَ وَ
جَعَلْنَا فِيْ ذُرِّيَّتِهِ النُّبُوَّةَ وَالْكِتٰبَ
وَاٰتَيْنٰهُ اَجْرَهٗ فِي الدُّنْيَا ۚ وَاِنَّهٗ
فِي الْاٰخِرَةِ لَمِنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿٢٨﴾

**29.** Kuma (tuna) Luɗu; yayin da ya ce wa mutanensa, "Kuna aikata alfasha, wadda babu wani mutum da ya taɓa aikata ta a gabaninku.

وَلُوْطًا اِذْ قَالَ لِقَوْمِهٖٓ اِنَّكُمْ لَتَاْتُوْنَ
الْفَاحِشَةَ ۫ مَا سَبَقَكُمْ بِهَا مِنْ
اَحَدٍ مِّنَ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٢٩﴾

**30.** 'Haba, ku dai kwa riƙa kusantar maza, kuma kuna fashi a hanya, kuma kuna aikata abin ƙi a matattararku?" Babu amsar da mutanensa suka ba shi, sai cewa suka yi, 'Kawo mana azabar Allah, idan kana cikin masu gaskiya.'

اَئِنَّكُمْ لَتَاْتُوْنَ الرِّجَالَ وَ تَقْطَعُوْنَ
السَّبِيْلَ ۙ وَ تَاْتُوْنَ فِيْ نَادِيْكُمُ
الْمُنْكَرَ ؕ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهٖٓ
اِلَّآ اَنْ قَالُوا ائْتِنَا بِعَذَابِ اللّٰهِ
اِنْ كُنْتَ مِنَ الصّٰدِقِيْنَ ﴿٣٠﴾

**31.** Ya ce, 'Ubangiji, Ka taimake ni akan mutane maɓarnata.'

قَالَ رَبِّ انْصُرْنِيْ عَلَى الْقَوْمِ
الْمُفْسِدِيْنَ ﴿٣١﴾ ع ٣ ٨ ١٥

**R.4**

**32.** Kuma yayin da jakadunMu suka kai wa Ibrahima bushara suka ce, 'Za mu halakar da mutanen wannan garin; haƙiƙa, mutanen garin azzalumai ne.'

وَلَمَّا جَآءَتْ رُسُلُنَآ اِبْرٰهِيْمَ
بِالْبُشْرٰى ۙ قَالُوْٓا اِنَّا مُهْلِكُوْٓا اَهْلِ
هٰذِهِ الْقَرْيَةِ ۚ اِنَّ اَهْلَهَا كَانُوْا
ظٰلِمِيْنَ ﴿٣٢﴾

**33.** Ya ce, 'To ai, Luɗu yana cikinta.' Suka ce, 'Muna sane sarai da dukkan wanda ke cikinta. Za mu tserar da shi da iyalansa, amma banda matarsa wadda za ta zama cikin masu tsayawa baya.'

قَالَ اِنَّ فِيْهَا لُوْطًا ۚ قَالُوْا نَحْنُ اَعْلَمُ
بِمَنْ فِيْهَا ۫ لَنُنَجِّيَنَّهٗ وَاَهْلَهٗٓ اِلَّا
امْرَاَتَهٗ ۫ كَانَتْ مِنَ الْغٰبِرِيْنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Kuma yayin da jakadunMu suka je wajen Luɗu, sai ransa ya ɓaci da zuwansu, kuma ya ƙuntata da su. Kuma suka ce, "Kada ka tsorata, kuma kada ka yi baƙin ciki; haƙiƙa, za mu tserar da kai da iyalanka, amma banda matarka wadda za ta zama cikin masu tsayawa baya.

وَلَمَّآ اَنْ جَآءَتْ رُسُلُنَا لُوْطًا سِيْٓءَ
بِهِمْ وَضَاقَ بِهِمْ ذَرْعًا وَّقَالُوْا لَا
تَخَفْ وَلَا تَحْزَنْ ۫ اِنَّا مُنَجُّوْكَ
وَاَهْلَكَ اِلَّا امْرَاَتَكَ كَانَتْ مِنَ
الْغٰبِرِيْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** 'Za Mu saukar da azaba a kan mutanen wannan gari daga sama saboda sun yi fasiƙanci."

اِنَّا مُنْزِلُوْنَ عَلٰٓى اَهْلِ هٰذِهِ
الْقَرْيَةِ رِجْزًا مِّنَ السَّمَآءِ بِمَا
كَانُوْا يَفْسُقُوْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** Kuma haƙiƙa, Mun bar wannan Aya don mutane masu fahimta.

وَلَقَدْ تَّرَكْنَا مِنْهَآ اٰيَةًۢ بَيِّنَةً لِّقَوْمٍ
يَّعْقِلُوْنَ ﴿٣٦﴾

**37.** Ga Madiyana kuwa, (Mun) aiki ɗan'uwansu Shu'aibu sai ya ce, 'Ya ku mutanena, ku bauta wa Allah, kuma ku ƙaunaci Ranar Lahira, kuma kada ku yaɗa ɓarna a ƙasa; kuna tayar da hankali.'

وَاِلٰى مَدْيَنَ اَخَاهُمْ شُعَيْبًا ۙ فَقَالَ
يٰقَوْمِ اعْبُدُوا اللّٰهَ وَارْجُوا الْيَوْمَ
الْاٰخِرَ وَلَا تَعْثَوْا فِى الْاَرْضِ
مُفْسِدِيْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** Sai suka ƙaryata shi, sai kuwa girgizar ƙasa ta rutsa da su, suka wayi gari a kwakkwance cikin gidajensu.

فَكَذَّبُوْهُ فَاَخَذَتْهُمُ الرَّجْفَةُ
فَاَصْبَحُوْا فِيْ دَارِهِمْ جٰثِمِيْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** Kuma (Mun halakar da) Adawa da Samudawa; kuma kun ga alamar haka

وَعَادًا وَّثَمُوْدَا۠ وَقَدْ تَّبَيَّنَ لَكُمْ

a gidajensu. Kuma Shaiɗan ya ƙawata musu ayyukansu, sai ya juyar da su daga hanya madaidaiciya, alhali sun kasance masu basira.

مِّنْ مَّسٰكِنِهِمْ ۫ وَزَيَّنَ لَهُمُ
الشَّيْطٰنُ اَعْمَالَهُمْ فَصَدَّهُمْ
عَنِ السَّبِيْلِ وَكَانُوْا مُسْتَبْصِرِيْنَ ﴿٣٩﴾

**40.** Kuma (Mun halakar da) Karuna da Fir'auna da Hamana. Kuma Musa ya kawo masu hujjoji, sai suka yi girman kai a ƙasa, amma duk da haka ba su tsere maNa ba.

وَقَارُوْنَ وَفِرْعَوْنَ وَهَامٰنَ ۫
وَلَقَدْ جَآءَهُمْ مُّوْسٰى بِالْبَيِّنٰتِ
فَاسْتَكْبَرُوْا فِي الْاَرْضِ وَمَا كَانُوْا
سٰبِقِيْنَ ﴿٤٠﴾

**41.** Saboda haka, Mun kama kowannensu da laifinsa; A cikinsu akwai waɗanda Muka sako musu guguwa, kuma a cikinsu akwai waɗanda tsawa ta kama, kuma a cikinsu akwai waɗanda Muka sa ƙasa ta haɗiye, kuma a cikinsu akwai waɗanda Muka nutsar a ruwa. Allah kuwa bai cuce su ba, amma su ne suka cuci kansu.

فَكُلًّا اَخَذْنَا بِذَنْۢبِهٖ ۚ فَمِنْهُمْ مَّنْ
اَرْسَلْنَا عَلَيْهِ حَاصِبًا ۚ وَمِنْهُمْ
مَّنْ اَخَذَتْهُ الصَّيْحَةُ ۚ وَمِنْهُمْ مَّنْ
خَسَفْنَا بِهِ الْاَرْضَ ۚ وَمِنْهُمْ مَّنْ
اَغْرَقْنَا ۚ وَمَا كَانَ اللّٰهُ لِيَظْلِمَهُمْ
وَلٰكِنْ كَانُوْٓا اَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُوْنَ ﴿٤١﴾

**42.** Misalin waɗanda suka riƙi mataimaka maimakon Allah, kamar gizogizo ne, wanda ya gina wa kanshi gida; kuma haƙiƙa, mafi rauni a cikin gidaje shi ne gidan gizogizo, in da sun sani.

مَثَلُ الَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ
اَوْلِيَآءَ كَمَثَلِ الْعَنْكَبُوْتِ ۚ
اِتَّخَذَتْ بَيْتًا ۗ وَاِنَّ اَوْهَنَ
الْبُيُوْتِ لَبَيْتُ الْعَنْكَبُوْتِ ۘ وقف لازم
لَوْ كَانُوْا يَعْلَمُوْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** Haƙiƙa, Allah ya san duk abin da suke kira maimakonSa; kuma Shi ne Mabuwayi, Mai hikima.

اِنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ مَا يَدْعُوْنَ مِنْ
دُوْنِهٖ مِنْ شَيْءٍ ۗ وَهُوَ الْعَزِيْزُ
الْحَكِيْمُ ﴿٤٣﴾

**44.** Kuma waɗannan misalai ne da Muke bada su ga mutane, amma ba mai fahimta tasu sai masana.

وَتِلْكَ الْاَمْثَالُ نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ ۚ
وَمَا يَعْقِلُهَآ اِلَّا الْعٰلِمُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Allah ya halicci sammai da ƙasa a kan hikima. A cikin haka, haƙiƙa, akwai Aya ga masu imani.

خَلَقَ اللّٰهُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ
بِالْحَقِّ ۗ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيَةً
لِّلْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٤٥﴾

JUZU'I NA 21

**R.5**

**46.** Karanta abin da aka aiko maka na Littafi, kuma ka tsai da Salla. Haƙiƙa,

اُتْلُ مَآ اُوْحِيَ اِلَيْكَ مِنَ الْكِتٰبِ

Salla tana hana aikin ashsha da abin ƙi. Kuma ambaton Allah shi ne (nagarta) mafi girma. Kuma Allah yana sane da abin da kuke aikatawa.

وَأَقِمِ الصَّلَوٰةَ ۖ إِنَّ الصَّلَوٰةَ تَنْهَىٰ عَنِ
الْفَحْشَآءِ وَالْمُنكَرِ ۗ وَلَذِكْرُ اللَّهِ أَكْبَرُ ۗ
وَاللَّهُ يَعْلَمُ مَا تَصْنَعُونَ ﴿٤٦﴾

**47.** Kuma kada ku yi jayayya da Ma'abuta Littafi sai fa da abin da ya fi kyau; amma kada ku yi kowacce irin jayayya da marasa adalci daga cikinsu. Sai dai ku ce, 'Mun ba da gaskiya da abin da aka saukar gare mu, kuma da abin da aka saukar gare ku; kuma Ubangijinmu da Ubangijinku Ɗaya ne; kuma mun miƙa wuya gare Shi.'

وَلَا تُجَادِلُوٓا أَهْلَ الْكِتَٰبِ إِلَّا بِالَّتِى هِىَ
أَحْسَنُ ۖ إِلَّا الَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْهُمْ ۖ
وَقُولُوٓا ءَامَنَّا بِالَّذِىٓ أُنزِلَ إِلَيْنَا وَ
أُنزِلَ إِلَيْكُمْ وَإِلَٰهُنَا وَإِلَٰهُكُمْ وَٰحِدٌ وَ
نَحْنُ لَهُۥ مُسْلِمُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Haka ma Muka saukar da Littafi gare ka. Waɗanda Muka baiwa (sahihin ilimin) Littafi sun ba da gaskiya da shi (Kur'ani); kuma a cikin waɗannan (mutanen Makka ma), akwai masu ba da gaskiya da shi. Kuma kafirai kaɗai ke (zarmewa cikin) musanta AyoyinMu.

وَكَذَٰلِكَ أَنزَلْنَآ إِلَيْكَ الْكِتَٰبَ ۚ
فَالَّذِينَ ءَاتَيْنَٰهُمُ الْكِتَٰبَ يُؤْمِنُونَ
بِهِۦ ۖ وَمِنْ هَٰٓؤُلَآءِ مَن يُؤْمِنُ بِهِۦ ۚ وَمَا
يَجْحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا الْكَٰفِرُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Ba ka taɓa karanta ko wane Littafi ba a gabaninsa (Kur'ani), kuma ba kai ka rubuta shi da hannunka na dama ba; da haka ne, sai maɓarnata su sami kafar kokwanto.

وَمَا كُنتَ تَتْلُوا مِن قَبْلِهِۦ مِن كِتَٰبٍ
وَلَا تَخُطُّهُۥ بِيَمِينِكَ ۖ إِذًا لَّارْتَابَ
الْمُبْطِلُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** A'a, shi Ayoyi ne bayyanannu cikin zukatan waɗanda aka bai wa ilimi. Kuma banda azzalumai babu masu jayayya da AyoyinMu.

بَلْ هُوَ ءَايَٰتٌۢ بَيِّنَٰتٌ فِى صُدُورِ الَّذِينَ
أُوتُوا الْعِلْمَ ۚ وَمَا يَجْحَدُ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَّا
الظَّٰلِمُونَ ﴿٥٠﴾

**51.** Kuma sun ce, 'Don me ba a saukar masa da Ayoyi ba, daga Ubangijinsa?' Ce, 'Ayoyi a gurin Allah suke, kuma haƙiƙa, ni mai gargaɗi ne a bayyane.'

وَقَالُوا لَوْلَآ أُنزِلَ عَلَيْهِ ءَايَٰتٌ مِّن
رَّبِّهِۦ ۖ قُلْ إِنَّمَا الْءَايَٰتُ عِندَ اللَّهِ ۖ وَ
إِنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٥١﴾

**52.** Shin, bai ishe su (Aya) ba, cewa Mun saukar da Littafi gare ka, ana karanta masu shi? Haƙiƙa, akwai rahama da tunatarwa cikin haka, ga mutane masu imani.

أَوَلَمْ يَكْفِهِمْ أَنَّآ أَنزَلْنَا عَلَيْكَ الْكِتَٰبَ
يُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَرَحْمَةً وَ
ذِكْرَىٰ لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٢﴾ ع

**R.6**

**53.** Ce, 'Allah ya isa Mai shaida tsakanina da ku. Ya san abin da ke cikin sammai da ƙasa. Kuma waɗanda suka ba da gaskiya da ƙarya, kuma suka kafirce wa Allah, waɗannan su ne taɓaɓɓu.'

قُلْ كَفَىٰ بِاللَّهِ بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ شَهِيدًا ۚ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۗ وَالَّذِينَ آمَنُوا بِالْبَاطِلِ وَكَفَرُوا بِاللَّهِ ۙ أُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿٥٣﴾

**54.** Kuma suna neman ka gaggauta masu azaba. To, ba don an ƙayyade lokaci ba, da sai azabar ta zo musu. Amma babu shakka zata samesu sanda basu zata ba, a lokacin da basu ankara ba.

وَيَسْتَعْجِلُونَكَ بِالْعَذَابِ ۚ وَلَوْلَا أَجَلٌ مُسَمًّى لَجَاءَهُمُ الْعَذَابُ ۚ وَلَيَأْتِيَنَّهُمْ بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** Suna neman ka gaggauta masu azaba. Alhali Jahannama kuwa tana nan tana zagaye kafirai.

يَسْتَعْجِلُونَكَ بِالْعَذَابِ ۚ وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمُحِيطَةٌ بِالْكَافِرِينَ ﴿٥٥﴾

**56.** Ranar da azaba za ta buwaye su ta sama da kuma ta ƙarƙashin ƙafafuwansu, kuma Zai ce, 'Ku ɗanɗani sakamakon abin da kuka aikata.'

يَوْمَ يَغْشَاهُمُ الْعَذَابُ مِنْ فَوْقِهِمْ وَمِنْ تَحْتِ أَرْجُلِهِمْ وَيَقُولُ ذُوقُوا مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٥٦﴾

**57.** Ya ku bayiNa muminai! haƙiƙa, ƙasaTa mai yalwa ce, to, ku bauta miNi, Ni kaɗai.

يَا عِبَادِيَ الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّ أَرْضِي وَاسِعَةٌ فَإِيَّايَ فَاعْبُدُونِ ﴿٥٧﴾

**58.** Dukkan mai rai zai ɗanɗani mutuwa, sa'annan za a mai da ku wajenMu.

كُلُّ نَفْسٍ ذَائِقَةُ الْمَوْتِ ۖ ثُمَّ إِلَيْنَا تُرْجَعُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Waɗanda suka ba da gaskiya kuma suka yi ayyuka nagari, su ne za Mu zaunar da su cikin manyan benaye na Aljanna, ƙoramu na gudana a ƙarƙashinsu, za su dauwama cikinsu. Sakamakon masu aiki (nagari) ya kyautata.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَنُبَوِّئَنَّهُمْ مِنَ الْجَنَّةِ غُرَفًا تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا ۚ نِعْمَ أَجْرُ الْعَامِلِينَ ﴿٥٩﴾

**60.** Masu juriya, kuma masu dogara da Ubangijinsu.

الَّذِينَ صَبَرُوا وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Kuma shin dabba nawa ne da ba ta ɗauke da abincinta! Allah ke ba ta

وَكَأَيِّنْ مِنْ دَابَّةٍ لَا تَحْمِلُ رِزْقَهَا ۖ

abinci, kuma da ku kanku. Kuma shi ne Mai ji, Masani.

اللَّهُ يَرْزُقُهَا وَإِيَّاكُمْ ۚ وَهُوَ السَّمِيعُ
الْعَلِيمُ ﴿٦١﴾

**62.** Kuma idan ka tambaye su, 'Wanene ya halicci sammai da ƙasa, kuma Ya hore rana da wata?' Za su ce, 'Allah ne.' To, ƙaƙa ake juyar da su (daga gaskiya)?

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَ
الْأَرْضَ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ لَيَقُولُنَّ
اللَّهُ ۖ فَأَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Allah yana shimfiɗa arziƙi ga wanda Ya so daga cikin bayinSa kuma Yana ƙuntata shi ga wanda Ya so. Haƙiƙa, Allah Masanin komai ne.

اللَّهُ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَن يَشَاءُ مِنْ
عِبَادِهِ وَيَقْدِرُ لَهُ ۚ إِنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ
عَلِيمٌ ﴿٦٣﴾

**64.** Kuma idan ka tambaye su, 'Wanene ke saukar da ruwa daga sama kuma Ya rayar da ƙasa da shi, bayan mutuwarta?' Za su ce, 'Allah ne,' Ce, 'Dukkan yabo ya tabbata ga Allah.' Amma mafi yawansu ba sa fahimta.

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّن نَّزَّلَ مِنَ السَّمَاءِ
مَاءً فَأَحْيَا بِهِ الْأَرْضَ مِن بَعْدِ مَوْتِهَا
لَيَقُولُنَّ اللَّهُ ۚ قُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ بَلْ
أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُونَ ﴿٦٤﴾

**R.7**

**65.** Kuma wannan rayuwa ta duniya ba komai ba ce, fa ce shaƙatawa da wasa. Amma ka ga Gidan Lahira shi ne Rayuwa, idan sun sani.

وَمَا هَٰذِهِ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا إِلَّا لَهْوٌ وَ
لَعِبٌ ۚ وَإِنَّ الدَّارَ الْآخِرَةَ لَهِيَ
الْحَيَوَانُ ۚ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Idan suka shiga jirgin ruwa sai su yi addu'a ga Allah, suna masu tsarkake imani da Shi. Amma idan Ya isar da su lafiya zuwa gaɓa, sai su riƙa yi maSa tarayya da wani.

فَإِذَا رَكِبُوا فِي الْفُلْكِ دَعَوُا اللَّهَ
مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ فَلَمَّا نَجَّاهُمْ
إِلَى الْبَرِّ إِذَا هُمْ يُشْرِكُونَ ﴿٦٦﴾

**67.** Don butulcewa baiwar da Muka yi masu, kuma suna jin daɗi na ɗan lokaci. Amma ba da daɗewa ba za su sani (sakamakon halinsu).

لِيَكْفُرُوا بِمَا آتَيْنَاهُمْ وَلِيَتَمَتَّعُوا ۖ
فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٦٧﴾

**68.** Shin ba sa gani ne cewa, Mun sa hurumi (Makka) ya zama gurin aminci (gare su), alhali ana ta fisge mutane a daura dasu? Shin suna ba da gaskiya ne da ƙarya, amma su butulce wa ni'imar Allah?

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا جَعَلْنَا حَرَمًا آمِنًا وَ
يُتَخَطَّفُ النَّاسُ مِنْ حَوْلِهِمْ ۚ
أَفَبِالْبَاطِلِ يُؤْمِنُونَ وَبِنِعْمَةِ اللَّهِ
يَكْفُرُونَ ﴿٦٨﴾

**69.** Wanene macuci kamar wanda ya ƙaga wa Allah ƙarya, ko kuma ya ƙaryata gaskiya yayin da ta zo masa? Shin a cikin Jahannama babu mazauni ne na kafirai?

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ
كَذِبًا أَوْ كَذَّبَ بِالْحَقِّ لَمَّا جَاءَهُ ۚ
أَلَيْسَ فِي جَهَنَّمَ مَثْوًى لِلْكَافِرِينَ ﴿٦٩﴾

**70.** Amma masu sadaukar da kai saboda Mu, za Mu shiryar da su kan hanyoyinMu. Kuma haƙiƙa, Allah yana tare da masu aiki nagari.

وَالَّذِينَ جَاهَدُوا فِينَا لَنَهْدِيَنَّهُمْ
سُبُلَنَا ۚ وَإِنَّ اللَّهَ لَمَعَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٧٠﴾ ع


ركوعاتها ٦ — سُوْرَةُ الرُّوْمِ مَكِّيَّةٌ ٣٠ — اٰياتها ٦١


## SŪRATUR RŪM

*(A Makka ta Sauka)*
*(Ayoyinta 61)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Alif Lam Mim.*

الٓمّٓ ﴿٢﴾

**3.** An rinjayi Romawa,

غُلِبَتِ الرُّوْمُ ﴿٣﴾

**4.** A makusanciyar ƙasa, kuma bayan an rinjaye su, za su yi rinjaye,

فِيْٓ اَدْنَى الْاَرْضِ وَ هُمْ مِّنْۢ بَعْدِ غَلَبِهِمْ سَيَغْلِبُوْنَ ﴿٤﴾

**5.** Cikin shekaru tsirari. Hukumci na Allah ne, kafin faruwar haka da bayan faruwar haka. A wannan rana muminai za su yi farin ciki,

فِيْ بِضْعِ سِنِيْنَ ؕ لِلّٰهِ الْاَمْرُ مِنْ قَبْلُ وَ مِنْۢ بَعْدُ ؕ وَ يَوْمَئِذٍ يَّفْرَحُ الْمُؤْمِنُوْنَ ﴿٥﴾

**6.** Da taimakon Allah. Yana taimakon wanda Ya so; kuma Shi ne Mabuwayi, Mai jinƙai.

بِنَصْرِ اللّٰهِ ؕ يَنْصُرُ مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَ هُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿٦﴾

**7.** Wannan alƙawari ne na Allah. Allah ba Shi saɓa alƙawarinSa, amma mafi yawan mutane ba su sani ba.

وَعْدَ اللّٰهِ ؕ لَا يُخْلِفُ اللّٰهُ وَعْدَهٗ وَ لٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٧﴾

**8.** Sun san zahirin rayuwar duniya kawai, amma su marafkana ne game da abin da ya shafi Lahira.

يَعْلَمُوْنَ ظَاهِرًا مِّنَ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۚۖ وَ هُمْ عَنِ الْاٰخِرَةِ هُمْ غٰفِلُوْنَ ﴿٨﴾

**9.** Shin ba sa tunani su kansu? Allah bai halicci sammai da ƙasa da abin da ke tsakaninsu ba, sai a kan hikima, kuma zuwa lokaci ƙayyadadde. Haƙiƙa, mutane da yawa ba su ba da gaskiya da haɗuwa da Ubangijinsu ba.

اَوَلَمْ يَتَفَكَّرُوْا فِيْٓ اَنْفُسِهِمْ ۫ مَا خَلَقَ اللّٰهُ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ وَ مَا بَيْنَهُمَآ اِلَّا بِالْحَقِّ وَ اَجَلٍ مُّسَمًّى ؕ وَ اِنَّ كَثِيْرًا مِّنَ النَّاسِ بِلِقَآئِ رَبِّهِمْ لَكٰفِرُوْنَ ﴿٩﴾

---

** 2. Ni ne Allah, Masanin komai !*

**10.** Shin ba su yi tafiya a ban ƙasa ba ne, don su ga yadda ƙarshen waɗanda suka gabace su ya kasance? Sun fi su tsananin ƙarfi, kuma sun noma ƙasa, kuma sun raya ta, fiye da yadda su ɗin suka raya ta. Kuma Manzanninsu sun kawo masu hujjoji. To, ko kaɗan Allah bai zalunce su ba, amma su ne suka zalunci kansu.

أَوَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوا أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَأَثَارُوا الْأَرْضَ وَعَمَرُوهَا أَكْثَرَ مِمَّا عَمَرُوهَا وَجَاءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَاتِ ۖ فَمَا كَانَ اللَّهُ لِيَظْلِمَهُمْ وَلَٰكِن كَانُوا أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿١٠﴾

**11.** Sai mummunan sakamako ya zama ƙarshen waɗanda suka yi mummunan aiki, don sun ƙaryata Ayoyin Allah, kuma sun yi musu izgili.

ثُمَّ كَانَ عَاقِبَةَ الَّذِينَ أَسَاءُوا السُّوأَىٰ أَن كَذَّبُوا بِآيَاتِ اللَّهِ وَكَانُوا بِهَا يَسْتَهْزِئُونَ ﴿١١﴾

**R.2**

**12.** Allah ne yake ƙirƙirar halitta sa'annan ya maimaita ta, kuma gareShi makomarku take.

اللَّهُ يَبْدَأُ الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ ثُمَّ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Kuma ranar da Sa'a za ta tsaya, masu laifi za su yanke ƙauna.

وَيَوْمَ تَقُومُ السَّاعَةُ يُبْلِسُ الْمُجْرِمُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Kuma ba su da masu ceto daga cikin abokan tarayyarsu, kuma za su kafirce wa abokan tarayyar tasu.

وَلَمْ يَكُن لَّهُم مِّن شُرَكَائِهِمْ شُفَعَاءُ وَكَانُوا بِشُرَكَائِهِمْ كَافِرِينَ ﴿١٤﴾

**15.** Kuma ranar da Sa'a za ta tsaya, a wannan ranar za su tarwatse.

وَيَوْمَ تَقُومُ السَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَتَفَرَّقُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Amma waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari, za a sa su su yi farin ciki a cikin dausayin Aljanna.

فَأَمَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ فَهُمْ فِي رَوْضَةٍ يُحْبَرُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Waɗanda suka kafirta kuwa, kuma suka ƙaryata AyoyinMu, da haɗuwa da Lahira, waɗannan za a zuba su cikin azaba.

وَأَمَّا الَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا وَلِقَاءِ الْآخِرَةِ فَأُولَٰئِكَ فِي الْعَذَابِ مُحْضَرُونَ ﴿١٧﴾

**18.** To, ku tsarkake Allah, yayin da kuka shiga yammaci, da yayin da kuka shiga asuba.

فَسُبْحَانَ اللَّهِ حِينَ تُمْسُونَ وَحِينَ تُصْبِحُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Kuma dukkan yabo naSa ne, a cikin sammai da ƙasa, kuma (ku

وَلَهُ الْحَمْدُ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَ

tsarkake Shi) yayin ɗagawar rana da yayin karkatar rana (lokacin azahar),

عَشِيًّا وَّحِيْنَ تُظْهِرُوْنَ ١٩

**20.** Yana fitar da mai rai daga matacce, kuma Yana fitar da matacce daga mai rai; kuma Yana raya ƙasa bayan mutuwarta. Kamar haka za a fito da ku (daga ƙabari).

يُخْرِجُ الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَ يُخْرِجُ
الْمَيِّتَ مِنَ الْحَيِّ وَ يُحْيِ الْاَرْضَ بَعْدَ
ع ٩ مَوْتِهَا ؕ وَكَذٰلِكَ تُخْرَجُوْنَ ٢٠

**R.3**

**21.** Kuma yana daga cikin AyoyinSa, Ya halicce ku daga turɓaya; sai ga ku kun zama mutane, kuna yaɗuwa (a ban ƙasa).

وَمِنْ اٰيٰتِهٖۤ اَنْ خَلَقَكُمْ مِّنْ تُرَابٍ ثُمَّ
اِذَاۤ اَنْتُمْ بَشَرٌ تَنْتَشِرُوْنَ ٢١

**22.** Kuma yana daga cikin AyoyinSa, Ya halitta maku mataye daga cikin jikinku, don ku sami nutsuwa tare da su, kuma Ya saka soyayya da jinƙai a tsakaninku. Haƙiƙa, a cikin haka akwai Ayoyi ga mutane masu tunani.

وَ مِنْ اٰيٰتِهٖۤ اَنْ خَلَقَ لَكُمْ مِّنْ
اَنْفُسِكُمْ اَزْوَاجًا لِّتَسْكُنُوْۤا اِلَيْهَا
وَجَعَلَ بَيْنَكُمْ مَّوَدَّةً وَّرَحْمَةً ؕ اِنَّ فِيْ
ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّتَفَكَّرُوْنَ ٢٢

**23.** Kuma yana daga cikin AyoyinSa, halittar sammai da ƙasa, da banbancin harsunanku da launukanku. Haƙiƙa, a cikin haka akwai Ayoyi ga masana.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖ خَلْقُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ
وَاخْتِلَافُ اَلْسِنَتِكُمْ وَاَلْوَانِكُمْ ؕ اِنَّ فِيْ
ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّلْعٰلِمِيْنَ ٢٣

**24.** Kuma yana daga cikin AyoyinSa, barcinku a cikin dare da rana, da nemanku daga baiwarSa. Haƙiƙa, a cikin haka akwai Ayoyi ga mutane masu sauraro.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖ مَنَامُكُمْ بِالَّيْلِ وَالنَّهَارِ
وَابْتِغَآؤُكُمْ مِّنْ فَضْلِهٖ ؕ اِنَّ فِيْ
ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّسْمَعُوْنَ ٢٤

**25.** Kuma yana daga cikin AyoyinSa, Yana nuna maku walƙiya, don ku tsorata kuma don ku yi fatan (samun ruwa), kuma Yana saukar da ruwa daga sama, sai Ya raya ƙasa da shi, bayan mutuwarta. Haƙiƙa, a cikin haka akwai Ayoyi ga mutane masu fahimta.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖ يُرِيْكُمُ الْبَرْقَ خَوْفًا وَّ
طَمَعًا وَّ يُنَزِّلُ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً
فَيُحْيٖ بِهِ الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ؕ اِنَّ فِيْ
ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ٢٥

**26.** Kuma yana daga cikin AyoyinSa, sama da ƙasa suna tsaye kyam bisa

وَمِنْ اٰيٰتِهٖۤ اَنْ تَقُوْمَ السَّمَآءُ وَ

umarninSa. Sa'annan idan Ya kira ku, kira ɗaya daga ƙasa, za ku fito.

الْأَرْضُ بِأَمْرِهِ ۚ ثُمَّ إِذَا دَعَاكُمْ
دَعْوَةً ۖ مِّنَ الْأَرْضِ ۖ إِذَا أَنتُمْ
تَخْرُجُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Kuma waɗanda ke cikin sammai da ƙasa naSa ne. Duk suna biyayya gare Shi.

وَلَهُ مَن فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۖ كُلٌّ
لَّهُ قَانِتُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Kuma Shi ne ke ƙirƙirar halitta, sa'annan Ya maimaita ta, kuma yin haka yana da sauƙi gare Shi. Kuma siffa mafi ɗaukaka taSa ce a cikin sammai da ƙasa; kuma Shi ne Mabuwayi, Mai hikima.

وَهُوَ الَّذِي يَبْدَأُ الْخَلْقَ ثُمَّ
يُعِيدُهُ وَهُوَ أَهْوَنُ عَلَيْهِ ۚ وَلَهُ
الْمَثَلُ الْأَعْلَىٰ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ
وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٢٨﴾

**R.4**

**29.** Ya ba ku misali daga kawunanku. Shin a cikin waɗanda hannuwanku na dama suka mallaka, kuna da masu tarayya da ku cikin abin da Muka ba ku, ku da su kun zama daidai-wa-daida, kuna jin tsoronsu kamar yadda kuke jin tsoron junanku? Haka Muke bayyana Ayoyi ga mutane masu fahimta.

ضَرَبَ لَكُم مَّثَلًا مِّنْ أَنفُسِكُمْ ۖ
هَل لَّكُم مِّن مَّا مَلَكَتْ أَيْمَانُكُم
مِّن شُرَكَاءَ فِي مَا رَزَقْنَاكُمْ
فَأَنتُمْ فِيهِ سَوَاءٌ تَخَافُونَهُمْ
كَخِيفَتِكُمْ أَنفُسَكُمْ ۚ كَذَٰلِكَ نُفَصِّلُ
الْآيَاتِ لِقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Sam, Masu zalinci sun bi son zukatansu ne ba tare da sani ba. To, wanene zai shiryi wanda Allah ya ɓatar? Kuma ba su da masu taimako.

بَلِ اتَّبَعَ الَّذِينَ ظَلَمُوا أَهْوَاءَهُم
بِغَيْرِ عِلْمٍ ۖ فَمَن يَهْدِي مَنْ أَضَلَّ
اللَّهُ ۖ وَمَا لَهُم مِّن نَّاصِرِينَ ﴿٣٠﴾

**31.** To, ka tsai da fuskarka ga hidima wa addini da zuciya ɗaya. Kuma ka bi sunnar Allah, wadda Ya halicci mutane a kanta. Babu canji game da halittar Allah. Wannan shi ne addini madaidaici, amma mafi yawan mutane ba su sani ba.

فَأَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّينِ حَنِيفًا ۚ فِطْرَتَ
اللَّهِ الَّتِي فَطَرَ النَّاسَ عَلَيْهَا ۚ لَا تَبْدِيلَ
لِخَلْقِ اللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ الدِّينُ الْقَيِّمُ
وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Ku zama masu komawa gare Shi, kuma ku tsorace Shi, kuma ku tsai da Salla, kuma kada ku zama daga cikin masu shirka;

مُنِيبِينَ إِلَيْهِ وَاتَّقُوهُ وَأَقِيمُوا
الصَّلَاةَ وَلَا تَكُونُوا مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Daga cikin waɗanda suka karkasa addininsu, kuma suka rarrabu

مِنَ الَّذِينَ فَرَّقُوا دِينَهُمْ وَكَانُوا

ƙungiya-ƙungiya; kowane sashi suna murna da abin da ke tare da su.

شِيَعًا ؕ كُلُّ حِزْبٍۭ بِمَا لَدَيْهِمْ فَرِحُوْنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Kuma idan cuta ta shafi mutane, sai su kira Ubangijinsu, suna masu komawa gareShi, amma idan Ya ɗanɗana masu rahama daga wajenSa, sai wasu daga cikinsu su soma yi wa Ubangijinsu tarayya da wani;

وَاِذَا مَسَّ النَّاسَ ضُرٌّ دَعَوْا رَبَّهُمْ مُّنِيْبِيْنَ اِلَيْهِ ثُمَّ اِذَآ اَذَاقَهُمْ مِّنْهُ رَحْمَةً اِذَا فَرِيْقٌ مِّنْهُمْ بِرَبِّهِمْ يُشْرِكُوْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** Don su butulce wa ni'imar da Muka ba su. To, ku ji daɗi (mai gushewa), ba da daɗewa ba, za ku sani.

لِيَكْفُرُوْا بِمَآ اٰتَيْنٰهُمْ ؕ فَتَمَتَّعُوْا ۗ فَسَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** Shin Mun saukar da wata hujja ce gare su, wadda ke faɗa musu tarayyar da suke yi maSa?

اَمْ اَنْزَلْنَا عَلَيْهِمْ سُلْطٰنًا فَهُوَ يَتَكَلَّمُ بِمَا كَانُوْا بِهٖ يُشْرِكُوْنَ ﴿٣٦﴾

**37.** Kuma idan Muka ɗanɗana wa mutane rahama, sai su yi murna da ita; amma idan abin ƙi ya same su saboda abin da hannuwansu suka aikata, sai su riƙa yanke ƙauna.

وَاِذَآ اَذَقْنَا النَّاسَ رَحْمَةً فَرِحُوْا بِهَا ؕ وَاِنْ تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌۢ بِمَا قَدَّمَتْ اَيْدِيْهِمْ اِذَا هُمْ يَقْنَطُوْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** Shin ba sa gani cewa, Allah yana shimfiɗa arziƙi ga wanda Ya so,kuma Yana ƙuntata shi (ga wanda Ya so). Haƙiƙa, a cikin haka akwai Ayoyi ga mutane masu imani.

اَوَلَمْ يَرَوْا اَنَّ اللّٰهَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَّشَآءُ وَيَقْدِرُ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** To, ka ba dangi na kusa haƙƙinsa, haka talaka da matafiyi. Wannan shi ne mafifici ga waɗanda ke neman yardar Allah, kuma waɗannan su ne masu rabauta.

فَاٰتِ ذَا الْقُرْبٰى حَقَّهٗ وَالْمِسْكِيْنَ وَابْنَ السَّبِيْلِ ؕ ذٰلِكَ خَيْرٌ لِّلَّذِيْنَ يُرِيْدُوْنَ وَجْهَ اللّٰهِ ۫ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ﴿٣٩﴾

**40.** Duk abin da kuka bayar na riba, don ya haɓakar da dukiyoyin mutane, ba zai daɗu ba, a gurin Allah; amma abin da kuka bayar na Zakka, kuna masu neman yardar Allah, to, waɗannan ne masu haɓakar da arziƙinsu.

وَمَآ اٰتَيْتُمْ مِّنْ رِّبًا لِّيَرْبُوَا۠ فِيْٓ اَمْوَالِ النَّاسِ فَلَا يَرْبُوْا عِنْدَ اللّٰهِ ۚ وَمَآ اٰتَيْتُمْ مِّنْ زَكٰوةٍ تُرِيْدُوْنَ وَجْهَ اللّٰهِ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُضْعِفُوْنَ ﴿٤٠﴾

**41.** Allah ne Ya halicce ku, sa'annan Ya arzuta ku; sa'annan Zai matar da ku sa'annan Ya rayar da ku. Shin a cikin (wofayen) abokan tarayyarku akwai wanda ke aikata wani abu mai kamar haka? Tsarki ya tabbata gare Shi, kuma Ya ɗaukaka daga tarayyar da suke (yi maSa).

اَللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَكُمْ ثُمَّ رَزَقَكُمْ ثُمَّ
يُمِيْتُكُمْ ثُمَّ يُحْيِيْكُمْ ؕ هَلْ مِنْ
شُرَكَآئِكُمْ مَّنْ يَّفْعَلُ مِنْ ذٰلِكُمْ مِّنْ
شَيْءٍ ؕ سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٤١﴾ ع

**R.5**

**42.** Ɓarna ta bazu a doron ƙasa da cikin teku, saboda abin da hannuwan mutane suka yi, don Ya ɗanɗana wa mutane sashin abin da suka aikata, don su dawo (daga mummunan aiki).

ظَهَرَ الْفَسَادُ فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ بِمَا
كَسَبَتْ اَيْدِي النَّاسِ لِيُذِيْقَهُمْ
بَعْضَ الَّذِيْ عَمِلُوْا لَعَلَّهُمْ
يَرْجِعُوْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** Ce, 'Ku yi tafiya a ban ƙasa, don ku ga yadda ƙarshen waɗanda suka gabata ya kasance. Mafi yawansu masu shirka ne.'

قُلْ سِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ فَانْظُرُوْا
كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلُ ؕ
كَانَ اَكْثَرُهُمْ مُّشْرِكِيْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** To, ka tsai da fuskarka ga (bauta cikin) addini madaidaici, tun kafin wata rana ta zo daga wajen Allah, wadda ba ta da majuya. A wannan ranar za a warware muminai da kafirai dabam-dabam.

فَاَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّيْنِ الْقَيِّمِ مِنْ قَبْلِ
اَنْ يَّاْتِيَ يَوْمٌ لَّا مَرَدَّ لَهٗ مِنَ اللّٰهِ
يَوْمَئِذٍ يَّصَّدَّعُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Waɗanda suka kafirta, zasu ɗauki (sakamakon) kafircinsu a kansu, waɗanda suka yi aiki nagari kuwa, sun yi wa kansu shiri (nagari);

مَنْ كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهٗ ۚ وَمَنْ عَمِلَ
صَالِحًا فَلِاَنْفُسِهِمْ يَمْهَدُوْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Don Zai saka wa waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari daga baiwarSa. Haƙiƙa, Shi ba ya son kafirai.

لِيَجْزِيَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
مِنْ فَضْلِهٖ ؕ اِنَّهٗ لَا يُحِبُّ الْكٰفِرِيْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Kuma yana daga cikin Ayoyinsa, Yana sako iskoki ɗauke da bushara, kuma Ya ɗanɗana maku daga rahama taSa, kuma don jiragen ruwa su riƙa zirga-zirga bisa umarninSa, kuma don ku nemi baiwa taSa, kuma don ku riƙa godewa.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖۤ اَنْ يُّرْسِلَ الرِّيَاحَ
مُبَشِّرٰتٍ وَّلِيُذِيْقَكُمْ مِّنْ رَّحْمَتِهٖ وَ
لِتَجْرِيَ الْفُلْكُ بِاَمْرِهٖ وَلِتَبْتَغُوْا
مِنْ فَضْلِهٖ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Kuma haƙiƙa, Mun aiko Manzanni zuwa ga mutanensu a gabaninka, kuma sun kawo masu hujjoji. Sai Muka azabtar da waɗanda suka yi laifi. Kuma taimakon muminai wajibi ne a kanMu.

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ رُسُلًا اِلٰى
قَوْمِهِمْ فَجَآءُوْهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ
فَانْتَقَمْنَا مِنَ الَّذِيْنَ اَجْرَمُوْا ط وَ
كَانَ حَقًّا عَلَيْنَا نَصْرُ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Allah ne ke sako iskoki, sai su tashi (turiri kamar) girgije. Sai Ya shinfiɗa shi a sararin sama yadda Yake so, kuma Ya kasa shi kashi-kashi, sai ka ga ruwa yana fitowa daga tsakiyarsa. Idan Ya sa ya zuba wajen waɗanda Ya so daga cikin bayinSa, sai su cika da murna.

اَللّٰهُ الَّذِيْ يُرْسِلُ الرِّيٰحَ فَتُثِيْرُ
سَحَابًا فَيَبْسُطُهٗ فِى السَّمَآءِ كَيْفَ يَشَآءُ
وَيَجْعَلُهٗ كِسَفًا فَتَرَى الْوَدْقَ يَخْرُجُ
مِنْ خِلٰلِهٖ ج فَاِذَآ اَصَابَ بِهٖ مَنْ يَّشَآءُ
مِنْ عِبَادِهٖٓ اِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُوْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Kafin haka kuwa, kafin a saukar da shi gare su, sun yanke ƙauna.

وَاِنْ كَانُوْا مِنْ قَبْلِ اَنْ يُّنَزَّلَ عَلَيْهِمْ
مِّنْ قَبْلِهٖ لَمُبْلِسِيْنَ ﴿٥٠﴾

**51.** Kalli alamomin rahamar Allah, yadda Yake raya ƙasa bayan mutuwarta. Haƙiƙa, Shi ɗin ne Mai raya matattu, kuma Shi Mai iko ne a kan komai.

فَانْظُرْ اِلٰٓى اٰثٰرِ رَحْمَتِ اللّٰهِ كَيْفَ
يُحْيِ الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ط اِنَّ ذٰلِكَ
لَمُحْيِ الْمَوْتٰى ج وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيْرٌ ﴿٥١﴾

**52.** Kuma idan Muka sako wata irin iska, har suka ga amfanin gonarsu ya yi yaushi (haƙiƙa), bayan haka za su soma musunta (ni'imarMu).

وَلَئِنْ اَرْسَلْنَا رِيْحًا فَرَاَوْهُ مُصْفَرًّا
لَّظَلُّوْا مِنْۢ بَعْدِهٖ يَكْفُرُوْنَ ﴿٥٢﴾

**53.** Amma kai, ba za ka iya sa matattu su ji ba, kuma ba za ka iya sa kurame su ji kira ba, idan suka gudu, suna masu ba da baya.

فَاِنَّكَ لَا تُسْمِعُ الْمَوْتٰى وَلَا تُسْمِعُ
الصُّمَّ الدُّعَآءَ اِذَا وَلَّوْا مُدْبِرِيْنَ ﴿٥٣﴾

**54.** Kuma ba za ka iya shiryar da makafi daga ɓatarsu ba. Waɗanda za ka iya sawa su ji, sune kaɗai waɗanda za su bada gaskiya da AyoyinMu, kuma su miƙa wuya.

وَمَآ اَنْتَ بِهٰدِ الْعُمْيِ عَنْ ضَلٰلَتِهِمْ ط
اِنْ تُسْمِعُ اِلَّا مَنْ يُّؤْمِنُ بِاٰيٰتِنَا فَهُمْ
مُّسْلِمُوْنَ ﴿٥٤﴾ ع ١٣ ٨

**R.6**

**55.** Allah ne Ya halicce ku daga rauni, sa'annan Ya saka maku ƙarfi bayan rauni, sa'annan bayan ƙarfi ya saka

اَللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَكُمْ مِّنْ ضُعْفٍ ثُمَّ جَعَلَ
مِنْ بَعْدِ ضُعْفٍ قُوَّةً ثُمَّ جَعَلَ مِنْ بَعْدِ

maku rauni da furfura (tsufa). Yana halitta abin da Ya so. Kuma Shi ne Masani, Mai iko.

قُوَّةٍ ضُعْفًا وَّشَيْبَةً ؕ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۚ وَ
هُوَ الْعَلِيْمُ الْقَدِيْرُ ﴿٥٥﴾

**56.** Kuma a ranar da Sa'a za ta tsaya, masu laifi za su rantse ba su zauna (duniya) ba, sai lokaci ƙanƙani, haka ake juyar da su (daga tafarki madaidaici).

وَ يَوْمَ تَقُوْمُ السَّاعَةُ يُقْسِمُ
الْمُجْرِمُوْنَ ۙ مَا لَبِثُوْا غَيْرَ سَاعَةٍ ؕ
كَذٰلِكَ كَانُوْا يُؤْفَكُوْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** Amma waɗanda aka ba su sani da imani za su ce, 'Haƙiƙa, kun zauna ne yadda yake cikin Littafin Allah har zuwa ranar tashi daga kabari. Haƙiƙa, wannan ne ranar tashi daga kabari, sai dai ku ba ku sani ba.'

وَ قَالَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْعِلْمَ وَ الْاِيْمَانَ
لَقَدْ لَبِثْتُمْ فِيْ كِتٰبِ اللّٰهِ اِلٰى يَوْمِ
الْبَعْثِ ز فَهٰذَا يَوْمُ الْبَعْثِ وَلٰكِنَّكُمْ
كُنْتُمْ لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** To, a wannan rana, masu laifi hanzarinsu ba zai amfane su ba, kuma ba za a ba su damar tuba ba.

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يَنْفَعُ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا
مَعْذِرَتُهُمْ وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُوْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** Kuma haƙiƙa, a cikin wannan Kur'ani, Mun ba mutane dukkan misalai; kuma lallai idan ka kawo masu Aya, waɗanda suka kafirta (haƙiƙa), za su ce, 'Ku dai maƙaryata ne.'

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِيْ هٰذَا الْقُرْاٰنِ
مِنْ كُلِّ مَثَلٍ ؕ وَ لَئِنْ جِئْتَهُمْ بِاٰيَةٍ
لَّيَقُوْلَنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِنْ اَنْتُمْ اِلَّا
مُبْطِلُوْنَ ﴿٥٩﴾

**60.** Haka Allah ke toshe zukatan waɗanda ba su da sani.

كَذٰلِكَ يَطْبَعُ اللّٰهُ عَلٰى قُلُوْبِ
الَّذِيْنَ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٦٠﴾

**61.** To, yi haƙuri. Haƙiƙa, alƙawarin Allah gaskiya ne; kada ka bari waɗanda ba su da ƙaƙƙarfan imani su raina hankalinka.

فَاصْبِرْ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ وَّ لَا
يَسْتَخِفَّنَّكَ الَّذِيْنَ لَا يُوْقِنُوْنَ ﴿٦١﴾ ع ٦ ٧ ٩

 ركوعاتها ٤ سُورَةُ لُقْمَان مَكِّيَّة ٣١ آياتها ٣٥ 

# SŪRATU LUKMĀN

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 35)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

**2.** Alif Lam Mim.*

الٓمٓ ﴿٢﴾

**3.** Waɗannan Ayoyi ne na Littafi wanda ke cike da hikima.

تِلْكَ آيَاتُ الْكِتَابِ الْحَكِيمِ ﴿٣﴾

**4.** Shiriya ne da rahama ga masu aiki nagari;

هُدًى وَرَحْمَةً لِّلْمُحْسِنِينَ ﴿٤﴾

**5.** Waɗanda ke tsai da salla, kuma suke ba da zakka, kuma sun tabbatar da zuwan ranar Lahira.

الَّذِينَ يُقِيمُونَ الصَّلَاةَ وَيُؤْتُونَ
الزَّكَاةَ وَهُم بِالْآخِرَةِ هُمْ يُوقِنُونَ ﴿٥﴾

**6.** Waɗannan suna bisa shiriya daga Ubangijinsu, kuma waɗannan su ne masu rabauta.

أُولَٰئِكَ عَلَىٰ هُدًى مِّن رَّبِّهِمْ وَأُولَٰئِكَ هُمُ
الْمُفْلِحُونَ ﴿٦﴾

**7.** Kuma cikin mutane akwai wanda ke barin shiriya shi mai da shi kamar zancen banza, don shi ɓatar (da mutane) daga tafarkin Allah, kan rashin sani, kuma ga (ɗaukar tafarkin Allah) abin yi wa izgili. Ga waɗannan, akwai azaba mai sa walaƙanta.

وَمِنَ النَّاسِ مَن يَشْتَرِي لَهْوَ الْحَدِيثِ
لِيُضِلَّ عَن سَبِيلِ اللَّهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَ
يَتَّخِذَهَا هُزُوًا أُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ
مُّهِينٌ ﴿٧﴾

**8.** Kuma idan aka karanta ma shi AyoyinMu, sai ya juya baya yana mai girman kai, kamar bai ji su ba, kamar (dutse ne mai) nauyi a cikin

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ آيَاتُنَا وَلَّىٰ مُسْتَكْبِرًا
كَأَن لَّمْ يَسْمَعْهَا كَأَنَّ فِي أُذُنَيْهِ وَقْرًا
فَبَشِّرْهُ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٨﴾

---

* *2. Ni ne Allah, Masanin komai !*

kunnuwansa. To, yi masa albishir da azaba mai raɗaɗi.

إِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
لَهُمْ جَنّٰتُ النَّعِيْمِ ﴿٩﴾

**9.** Haƙiƙa, waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suke yin ayyuka nagari, za su sami Lambunan jin daɗi;

خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ۖ وَعْدَ اللّٰهِ حَقًّا ۚ وَهُوَ
الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿١٠﴾

**10.** Za su dauwama cikinta. Allah ya yi alƙawari na gaskiya, kuma Shi ne Mabuwayi, Mai hikima.

خَلَقَ السَّمٰوٰتِ بِغَيْرِ عَمَدٍ تَرَوْنَهَا
وَاَلْقٰى فِى الْاَرْضِ رَوَاسِيَ اَنْ
تَمِيْدَ بِكُمْ وَبَثَّ فِيْهَا مِنْ كُلِّ دَآبَّةٍ ۚ
وَاَنْزَلْنَا مِنَ السَّمَآءِ مَآءً فَاَنْۢبَتْنَا
فِيْهَا مِنْ كُلِّ زَوْجٍ كَرِيْمٍ ﴿١١﴾

**11.** Ya halicci sammai ba tare da shikashikai da kuke gani ba, kuma Ya kafa manyan tsaunuka a ban ƙasa, don kada ta girgiza da ku, kuma Ya baza kowace irin halitta a cikinta. Kuma Muna saukar da ruwa daga sama, kuma Mu tsirar da dukkan dangin tsiro mai daraja a cikinta.

هٰذَا خَلْقُ اللّٰهِ فَاَرُوْنِيْ مَاذَا خَلَقَ
الَّذِيْنَ مِنْ دُوْنِهٖ ۚ بَلِ الظّٰلِمُوْنَ فِيْ
ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿١٢﴾

**12.** Wannan ne halittar Allah. To, ku nuna mini abin da waɗansu banda Shi suka halitta. Haƙiƙa, masu laifi suna cikin ɓata mabayyaniya.

**R.2**

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا لُقْمٰنَ الْحِكْمَةَ اَنِ اشْكُرْ
لِلّٰهِ ۚ وَمَنْ يَّشْكُرْ فَاِنَّمَا يَشْكُرُ لِنَفْسِهٖ ۚ
وَمَنْ كَفَرَ فَاِنَّ اللّٰهَ غَنِيٌّ حَمِيْدٌ ﴿١٣﴾

**13.** Kuma haƙiƙa, Mun ba Luƙmana hikima, (Mun ce), 'Gode wa Allah.' Kuma wanda ya gode wa Allah, yana godiya ne don (amfanin) kansa; wanda ya butulce maSa kuwa, to, haƙiƙa Allah Mawadaci ne, Abin yabo ne.

وَاِذْ قَالَ لُقْمٰنُ لِابْنِهٖ وَهُوَ يَعِظُهٗ
يٰبُنَيَّ لَا تُشْرِكْ بِاللّٰهِ ۗ اِنَّ الشِّرْكَ
لَظُلْمٌ عَظِيْمٌ ﴿١٤﴾

**14.** Kuma (tuna) lokacin da Luƙmana ya ce wa ɗansa, yayin da yake masa wa'azi, 'Ya kai ɗa na! Kada ka yi wa Allah tarayya da wani. Haƙiƙa, yi (wa Allah) tarayya da wani mummunan laifi ne.'

وَوَصَّيْنَا الْاِنْسَانَ بِوَالِدَيْهِ ۚ حَمَلَتْهُ
اُمُّهٗ وَهْنًا عَلٰى وَهْنٍ وَّ فِصٰلُهٗ فِيْ

**15.** Kuma Mun yi wa mutum wasiyya game da iyayensa biyu -uwarsa ta ɗauke shi, cikin rauni bisa rauni, kuma

yaye shi yana ɗaukar shekaru biyu- "Ka gode Mini, haka ma iyayenka biyu. (A ƙarshe dai), waje Na za'a dawo.

عَامَيْنِ اَنِ اشْكُرْ لِيْ وَلِوَالِدَيْكَ ؕ اِلَيَّ
الْمَصِيْرُ ﴿۱۵﴾

النصف

**16.** 'Kuma idan suka matsa maka a kan ka yi Mini tarayya da abin da ba ka da sani game da shi, to, kada ka bi su, amma ka abuce su game da rayuwar duniya a kan mutunci, kuma (game da lamarin addini kuwa) ka bi hanyar wanda ya mai da lamarinsa gare Ni. Sa'annan a wajeNa za ku dawo kuma Zan ba ku labarin abin da kuka aikata."

وَاِنْ جَاهَدٰكَ عَلٰۤى اَنْ تُشْرِكَ بِيْ مَا
لَيْسَ لَكَ بِهٖ عِلْمٌ ۙ فَلَا تُطِعْهُمَا وَ
صَاحِبْهُمَا فِي الدُّنْيَا مَعْرُوْفًا ؗ وَّاتَّبِعْ
سَبِيْلَ مَنْ اَنَابَ اِلَيَّ ۚ ثُمَّ اِلَيَّ مَرْجِعُكُمْ
فَاُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿۱۶﴾

**17.** "Ya kai ɗana! Ko ma (wani abu) ya kasance daidai da ƙwayan zarra, ko ma ya zama (ɓoye) a cikin dutse, ko a cikin sammai, ko a cikin ƙasa, lallai ne Allah zai fito da shi. Haƙiƙa, Allah Masanin ɓoye ne, Masanin komai ne.

يٰبُنَيَّ اِنَّهَاۤ اِنْ تَكُ مِثْقَالَ حَبَّةٍ مِّنْ
خَرْدَلٍ فَتَكُنْ فِيْ صَخْرَةٍ اَوْ فِي
السَّمٰوٰتِ اَوْ فِي الْاَرْضِ يَاْتِ بِهَا
اللّٰهُ ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَطِيْفٌ خَبِيْرٌ ﴿۱۷﴾

**18.** 'Ya kai ɗana! Ka tsai da Salla, kuma ka yi horo da aiki nagari, kuma kayi hani da aikin ashsha, kuma yi haƙuri a kan ko wane abin da ya same ka. Haƙiƙa, yin haka yana daga cikin al'amura (masu buƙatar) ƙaƙƙarfar niyya.

يٰبُنَيَّ اَقِمِ الصَّلٰوةَ وَاْمُرْ بِالْمَعْرُوْفِ
وَانْهَ عَنِ الْمُنْكَرِ وَاصْبِرْ عَلٰى مَاۤ اَصَابَكَ ؕ
اِنَّ ذٰلِكَ مِنْ عَزْمِ الْاُمُوْرِ ﴿۱۸﴾

**19.** 'Kuma kada ka ɗauke wa mutane kai don isa, kuma kada ka yi tafiya a ban ƙasa kana mai ɗaga kai. Haƙiƙa, Allah ba ya son dukkan mai ji da kai, mai alfahari.

وَلَا تُصَعِّرْ خَدَّكَ لِلنَّاسِ وَلَا تَمْشِ فِي
الْاَرْضِ مَرَحًا ؕ اِنَّ اللّٰهَ لَا يُحِبُّ كُلَّ
مُخْتَالٍ فَخُوْرٍ ﴿۱۹﴾

**20.** 'Kuma ka riƙa tafiya a hankali, kuma ka sassauta muryarka. Haƙiƙa, muryar jaki ita ce mafi munin muryoyi."

وَاقْصِدْ فِيْ مَشْيِكَ وَاغْضُضْ مِنْ
صَوْتِكَ ؕ اِنَّ اَنْكَرَ الْاَصْوَاتِ لَصَوْتُ
الْحَمِيْرِ ﴿۲۰﴾

ع ٢ ٨ ١١

**R.3**

**21.** Ba ka gani cewa, Allah ya hore maku abin da ke cikin sammai da abin

اَلَمْ تَرَوْا اَنَّ اللّٰهَ سَخَّرَ لَكُمْ مَّا فِي

ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَمَا فِى ٱلْأَرْضِ وَأَسْبَغَ عَلَيْكُمْ
نِعَمَهُۥ ظَٰهِرَةً وَبَاطِنَةً ۗ وَمِنَ ٱلنَّاسِ
مَن يُجَٰدِلُ فِى ٱللَّهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ وَلَا
هُدًى وَلَا كِتَٰبٍ مُّنِيرٍ ﴿٢١﴾

da ke cikin ƙasa, kuma Ya cika maku ni'imominSa na fili da na ɓoye? A cikin mutane akwai waɗanda ke jayayya game da Allah, ba tare da sani ba, ko shiriya, ko wani Littafi mai haske.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ٱتَّبِعُوا۟ مَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ
قَالُوا۟ بَلْ نَتَّبِعُ مَا وَجَدْنَا عَلَيْهِ
ءَابَآءَنَآ ۚ أَوَلَوْ كَانَ ٱلشَّيْطَٰنُ يَدْعُوهُمْ
إِلَىٰ عَذَابِ ٱلسَّعِيرِ ﴿٢٢﴾

**22.** Kuma idan aka ce masu, 'Ku bi abin da Allah ya saukar,' sai su ce, 'A'a za mu bi abin da muka tarar da iyayenmu ne a kai.' Shin ko Shaiɗan ne ke kiransu zuwa azabar Wuta mai ƙuna?

وَمَن يُسْلِمْ وَجْهَهُۥٓ إِلَى ٱللَّهِ وَهُوَ مُحْسِنٌ
فَقَدِ ٱسْتَمْسَكَ بِٱلْعُرْوَةِ ٱلْوُثْقَىٰ ۗ وَإِلَى
ٱللَّهِ عَٰقِبَةُ ٱلْأُمُورِ ﴿٢٣﴾

**23.** Kuma wanda ya bada kansa ga Allah, yana mai kyautata aiki, haƙiƙa, ya yi riƙo da igiya ƙwaƙƙwara. Kuma ƙarshen al'amura yana hannun Allah.

وَمَن كَفَرَ فَلَا يَحْزُنكَ كُفْرُهُۥٓ ۚ
إِلَيْنَا مَرْجِعُهُمْ فَنُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوٓا۟ ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌۢ بِذَاتِ ٱلصُّدُورِ ﴿٢٤﴾

**24.** Kuma wanda ya kafirta, kada kafircinsa ya baƙanta maka rai. Za a mai da su wajenMu, kuma za Mu ba su labarin abin da suka aikata. Haƙiƙa, Allah Masani ne da abin da ke cikin zukata.

نُمَتِّعُهُمْ قَلِيلًا ثُمَّ نَضْطَرُّهُمْ إِلَىٰ
عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٢٥﴾

**25.** Za Mu ba su jin daɗi kaɗan, sa'annan za Mu ja su zuwa azaba mai muni.

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَ
ٱلْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ ٱللَّهُ ۚ قُلِ ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ۚ
بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٢٦﴾

**26.** Alhali kuma idan ka tambaye su, ‘Wanene ya halicci sammai da ƙasa?’ (Haƙiƙa), za su ce, 'Allah ne,' Ce, 'Dukkan yabo ya tabbata ga Allah.' Amma mafi yawansu ba su sani ba.

لِلَّهِ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ
هُوَ ٱلْغَنِىُّ ٱلْحَمِيدُ ﴿٢٧﴾

**27.** Abin da ke sammai da ƙasa na Allah ne. Haƙiƙa, Allah Shi ne Mawadaci, Abin yabo.

وَلَوْ أَنَّمَا فِى ٱلْأَرْضِ مِن شَجَرَةٍ أَقْلَٰمٌ
وَٱلْبَحْرُ يَمُدُّهُۥ مِنۢ بَعْدِهِۦ سَبْعَةُ أَبْحُرٍ
مَّا نَفِدَتْ كَلِمَٰتُ ٱللَّهِ ۗ إِنَّ ٱللَّهَ

**28.** Kuma idan duk bishiyoyin da ke ban ƙasa za su zama alƙaluma, ga kuma makeken teku, bayansa kuma wasu tekuna bakwai (duk sun zama

tauwada), kalmomin Allah ba za su ƙare ba. Haƙiƙa, Allah Mabuwayi ne, Mai hikima ne.

عَزِيزٌ حَكِيمٌ ﴿٢٨﴾

**29.** Halittarku da tashinku duk kamar (halittar da tashin) rai ɗaya ne. Haƙiƙa, Allah Mai ji ne, Mai gani ne.

مَا خَلْقُكُمْ وَلَا بَعْثُكُمْ إِلَّا كَنَفْسٍ
وَاحِدَةٍ ۚ إِنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ بَصِيرٌ ﴿٢٩﴾

**30.** Ba ka gani cewa, Allah yana shigar da duhun dare cikin hasken rana, kuma Yana shigar da hasken rana cikin duhun dare, kuma Ya hore rana da wata; kowanne yana bin hanyarsa zuwa lokaci na musamman, kuma cewa Allah na sane da abin da kuke aikatawa.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ يُولِجُ اللَّيْلَ فِي النَّهَارِ
وَيُولِجُ النَّهَارَ فِي اللَّيْلِ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَ
الْقَمَرَ ز كُلٌّ يَجْرِي إِلَىٰ أَجَلٍ مُسَمًّى وَأَنَّ
اللَّهَ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٣٠﴾

**31.** Saboda Allah Shi ne kaɗai (Ubangiji) na gaskiya, kuma abin da suke kira ba Shi ba, ƙarya ne, kuma Allah Shi kaɗai ne Maɗaukaki, Mafi komai girma.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ هُوَ الْحَقُّ وَأَنَّ مَا
يَدْعُونَ مِنْ دُونِهِ الْبَاطِلُ وَأَنَّ اللَّهَ
هُوَ الْعَلِيُّ الْكَبِيرُ ﴿٣١﴾ ع ٣ ١١ ١٢

**R.4**

**32.** Ba ka gani cewa jiragen ruwa suna tafiya kan ruwa saboda ni'imar Allah, don Ya nuna maku wasu daga cikin AyoyinSa? Haƙiƙa, a cikin haka akwai Ayoyi ga dukkan mai yawan haƙuri, mai yawan godiya.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ الْفُلْكَ تَجْرِي فِي الْبَحْرِ
بِنِعْمَتِ اللَّهِ لِيُرِيَكُمْ مِنْ آيَاتِهِ ۚ إِنَّ
فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِكُلِّ صَبَّارٍ شَكُورٍ ﴿٣٢﴾

**33.** Kuma idan igiyar ruwa ta rufe su rufi-rufi, sai su kira Allah, suna masu tsarkake imani da Shi. Kuma idan ya tserar da su zuwa sarari, a cikinsu akwai masu bin madaidaiciyar hanya. Amma babu mai musun AyoyinMu sai dukkan mai yawan ha'inci, mai yawan butulci.

وَإِذَا غَشِيَهُمْ مَوْجٌ كَالظُّلَلِ دَعَوُا اللَّهَ
مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ ۚ فَلَمَّا نَجَّاهُمْ
إِلَى الْبَرِّ فَمِنْهُمْ مُقْتَصِدٌ ۚ وَمَا يَجْحَدُ
بِآيَاتِنَا إِلَّا كُلُّ خَتَّارٍ كَفُورٍ ﴿٣٣﴾

**34.** Ya ku mutane, ku tsoraci Ubangijinku, kuma ku ji tsoron ranar da mahaifi ba zai amfana wa ɗansa

يَا أَيُّهَا النَّاسُ اتَّقُوا رَبَّكُمْ وَاخْشَوْا يَوْمًا
لَا يَجْزِي وَالِدٌ عَنْ وَلَدِهِ ز وَلَا مَوْلُودٌ

هُوَ جَازٍ عَنْ وَّالِدِهٖ شَيْـًٔا ؕ اِنَّ وَعْدَ
اللّٰهِ حَقٌّ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ الْحَيٰوةُ
الدُّنْيَا ۥ وَلَا يَغُرَّنَّكُمْ بِاللّٰهِ
الْغَرُوْرُ ﴿٣٤﴾

komai ba, kuma ɗa ba zai amfana wa mahaifinsa komai ba. Haƙiƙa, alƙawarin Allah gaskiya ne. To, kada rayuwar duniya ta ruɗe ku, kuma kada Mayaudari ya yaudare ku game da Allah.

اِنَّ اللّٰهَ عِنْدَهٗ عِلْمُ السَّاعَةِ ۚ وَيُنَزِّلُ
الْغَيْثَ ۚ وَيَعْلَمُ مَا فِي الْاَرْحَامِ ؕ وَمَا
تَدْرِيْ نَفْسٌ مَّاذَا تَكْسِبُ غَدًا ؕ وَمَا
تَدْرِيْ نَفْسٌۢ بِاَيِّ اَرْضٍ تَمُوْتُ ؕ اِنَّ اللّٰهَ
عَلِيْمٌ خَبِيْرٌ ﴿٣٥﴾ ع ٤ ١٣

**35.** Haƙiƙa, sanin Lokaci gurin Allah kaɗai yake. Kuma Yana saukar da ruwa, kuma Ya san abin da ke cikin kowace mahaifa, kuma mai rai bai san abin da zai yi gobe ba, kuma mai rai bai san a kowace ƙasa zai mutu ba. Haƙiƙa, Allah Masani ne. Malaƙancin komai ne.




## SŪRATUS SAJDAH

*(A Makka ta Sauka)*
*(Ayoyinta 31)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Alif Lam Mim.*

الٓمّٓ ٢

**3.** Saukar da Littafi -wanda babu kokwanto cikinsa- daga Ubangijin halittu ne.

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ لَا رَيْبَ فِيْهِ مِنْ رَّبِّ
الْعٰلَمِيْنَ ٣

**4.** Shin cewa suke, 'Ya ƙage shi?' A'a, shi gaskiya ne daga Ubangijinka, don ka gargaɗi mutanen da wani mai gargaɗi a gabaninka bai zo masu ba, don su shiriya.

اَمْ يَقُوْلُوْنَ افْتَرٰىهُ ج بَلْ هُوَ الْحَقُّ
مِنْ رَّبِّكَ لِتُنْذِرَ قَوْمًا مَّآ اَتٰىهُمْ مِّنْ
نَّذِيْرٍ مِّنْ قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُوْنَ ٤

**5.** Allah ne Ya halicci sammai da ƙasa, da abin da ke tsakaninsu cikin lokatai shida; sa'annan Ya daidaita bisa Al'arshi. Banda Shi ba ku da wani mai taimako, ko mai ceto. Shin ba kwa tunani?

اَللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَ
مَا بَيْنَهُمَا فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوٰى
عَلَى الْعَرْشِ ط مَا لَكُمْ مِّنْ دُوْنِهٖ مِنْ
وَّلِيٍّ وَّلَا شَفِيْعٍ ط اَفَلَا تَتَذَكَّرُوْنَ ٥

**6.** Zai shirya Hukumci daga sama zuwa ƙasa, sa'annan ya hauhawa zuwa gare Shi, cikin rana ɗaya, wadda gwargwadonta shekaru dubu ne a irin lissafinku.

يُدَبِّرُ الْاَمْرَ مِنَ السَّمَآءِ اِلَى الْاَرْضِ
ثُمَّ يَعْرُجُ اِلَيْهِ فِيْ يَوْمٍ كَانَ مِقْدَارُهٗٓ
اَلْفَ سَنَةٍ مِّمَّا تَعُدُّوْنَ ٦

**7.** Haka Masanin ɓoye da sarari Yake, Mabuwayi, Mai jinƙai.

ذٰلِكَ عٰلِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ الْعَزِيْزُ
الرَّحِيْمُ ٧

---

** 2. Ni ne Allah, Masanin komai !*

**8.** Wanda ya kyautata dukkan abin da Ya halitta, kuma Ya fara halittar mutum daga taɓo.

الَّذِي أَحْسَنَ كُلَّ شَيْءٍ خَلَقَهُ وَبَدَأَ
خَلْقَ الْإِنْسَانِ مِنْ طِينٍ ٨

**9.** Sa'annan Ya yi 'ya'yansa ('ya'yan mutum) daga ɗosanen ruwa marar muhimmanci.

ثُمَّ جَعَلَ نَسْلَهُ مِنْ سُلَالَةٍ مِنْ مَاءٍ
مَهِينٍ ٩

**10.** Sa'annan Ya daidaita shi, kuma Ya busa masa RuhinSa. Kuma Ya yi maku kunnuwa da idanuwa da zukata. (Amma) godiyarku kaɗan ce.

ثُمَّ سَوَّاهُ وَنَفَخَ فِيهِ مِنْ رُوحِهِ وَ
جَعَلَ لَكُمُ السَّمْعَ وَ الْأَبْصَارَ وَ
الْأَفْئِدَةَ قَلِيلًا مَا تَشْكُرُونَ ١٠

**11.** Kuma Sun ce, 'Me! 'Ashe idan muka ɓata cikin ƙasa, za mu sake tashi cikin wata halitta sabuwa?' Kaico! Sun yi burus da saduwa da Ubangijinsu.

وَقَالُوا أَإِذَا ضَلَلْنَا فِي الْأَرْضِ أَإِنَّا
لَفِي خَلْقٍ جَدِيدٍ بَلْ هُمْ بِلِقَاءِ
رَبِّهِمْ كَافِرُونَ ١١

**12.** Ce, 'Mala'ikan mutuwa wanda aka naɗa ya duba ku, sai ya ɗauki ranku, sa'annan za a mai daku wajen Ubangijinku.'

قُلْ يَتَوَفَّاكُمْ مَلَكُ الْمَوْتِ الَّذِي
وُكِّلَ بِكُمْ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمْ تُرْجَعُونَ ١٢ ع ١٢ ١٤

**R.2**

**13.** Ina ma za ka ga lokacin da masu laifi za su sunkuyar da kawunansu a gaban Ubangijinsu, (suna cewa), 'Ubangijinmu, yanzu mun gani kuma mun ji, to, Ka mai da mu duniya, don muyi aiki nagari; haƙiƙa, yanzu mun gamsu.'

وَلَوْ تَرَىٰ إِذِ الْمُجْرِمُونَ نَاكِسُوا
رُءُوسِهِمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ رَبَّنَا أَبْصَرْنَا وَ
سَمِعْنَا فَارْجِعْنَا نَعْمَلْ صَالِحًا إِنَّا
مُوقِنُونَ ١٣

**14.** Kuma idan Mun so, sai Mu ba kowane mai rai shiriya tasa, amma magana daga wajeNa ta zama gaskiya, (cewa), Zan cika Jahannama da aljanu da mutane gaba ɗaya.

وَلَوْ شِئْنَا لَآتَيْنَا كُلَّ نَفْسٍ هُدَاهَا
وَلَٰكِنْ حَقَّ الْقَوْلُ مِنِّي لَأَمْلَأَنَّ
جَهَنَّمَ مِنَ الْجِنَّةِ وَ النَّاسِ
أَجْمَعِينَ ١٤

**15.** To, ku ɗanɗani (azabar miyagun ayyukanku) saboda kun manta haɗuwa da wannan ranar taku. Mu ma Mun manta ku, kuma ku ɗanɗani azabar dauwama, saboda abin da kuka aikata.

فَذُوقُوا بِمَا نَسِيتُمْ لِقَاءَ يَوْمِكُمْ
هَٰذَا إِنَّا نَسِينَاكُمْ وَذُوقُوا عَذَابَ
الْخُلْدِ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ١٥

**16.** Waɗanda ke ba da gaskiya da AyoyinMu, su ne kaɗai waɗanda idan aka gargaɗe su da su, sai su faɗi suna sujada kuma su tsarkake Ubangijinsu da yabonSa, kuma ba sa girman kai.

إِنَّمَا يُؤْمِنُ بِـَٔايٰتِنَا الَّذِيْنَ إِذَا
ذُكِّرُوْا بِهَا خَرُّوْا سُجَّدًا وَّ سَبَّحُوْا
بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَهُمْ لَا يَسْتَكْبِرُوْنَ ﴿١٦﴾ السجدة

**17.** Haƙarƙarinsu na nisanta daga gadajen kwanciya, suna kiran Ubangijinsu don tsoro da ƙauna, kuma suna ciyarwa daga abin da Muka ba su.

تَتَجَافٰى جُنُوْبُهُمْ عَنِ الْمَضَاجِعِ
يَدْعُوْنَ رَبَّهُمْ خَوْفًا وَّ طَمَعًا ز وَّ مِمَّا
رَزَقْنٰهُمْ يُنْفِقُوْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Babu mai rai da ya san abin da aka ɓoye masu na farin ciki, sakamakon abin da suka aikata.

فَلَا تَعْلَمُ نَفْسٌ مَّآ أُخْفِيَ لَهُمْ مِّنْ قُرَّةِ
أَعْيُنٍ ج جَزَآءً بِمَا كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿١٨﴾

**19.** Shin wanda ya kasance mumini ya zama kamar wanda ya zama fasiƙi? Ba za su zama daidai ba.

وقف غفران أَفَمَنْ كَانَ مُؤْمِنًا كَمَنْ كَانَ فَاسِقًا ؕ
لَا يَسْتَوٗنَ ﴿١٩﴾

**20.** Waɗanda suka ba da gaskiya kuma suka yi ayyuka nagari, za su sami Gidajen Aljanna na Zaman Dauwama, sakamakon abin da suka aikata.

أَمَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
فَلَهُمْ جَنّٰتُ الْمَأْوٰى ز نُزُلًا بِمَا كَانُوْا
يَعْمَلُوْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Amma masu fasiƙanci, Wuta ce makomarsu. Duk lokacin da suka yi niyyar fita daga cikinta, sai a mayar da su cikinta, kuma a ce musu, 'Ku ɗanɗani azabar Wuta, wadda kuka ƙaryata.'

وَأَمَّا الَّذِيْنَ فَسَقُوْا فَمَأْوٰىهُمُ النَّارُ ؕ
كُلَّمَآ أَرَادُوْٓا أَنْ يَّخْرُجُوْا مِنْهَآ
أُعِيْدُوْا فِيْهَا وَقِيْلَ لَهُمْ ذُوْقُوْا
عَذَابَ النَّارِ الَّذِيْ كُنْتُمْ بِهٖ
تُكَذِّبُوْنَ ﴿٢١﴾

**22.** Kuma haƙiƙa, za Mu ɗanɗana musu ƙaramar azaba kafin babbar azaba, don su dawo (su tuba).

وَلَنُذِيْقَنَّهُمْ مِّنَ الْعَذَابِ الْأَدْنٰى دُوْنَ
الْعَذَابِ الْأَكْبَرِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُوْنَ ﴿٢٢﴾

**23.** Kuma wanene mafi cuta kamar wanda aka yi wa gargaɗi da Ayoyin Ubangijinsa, sai ya kau da kansa ya bar su? Haƙiƙa, za Mu yi ramuwar gayya a kan masu laifi.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنْ ذُكِّرَ بِـَٔايٰتِ رَبِّهٖ ثُمَّ
أَعْرَضَ عَنْهَا ؕ إِنَّا مِنَ الْمُجْرِمِيْنَ
ع ٢ ١١ ١٥ مُنْتَقِمُوْنَ ﴿٢٣﴾

**R.3**

**24.** Haƙiƙa, Mun ba Musa Littafi, to, (kai ma) kada ka yi kokwanton

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسَى الْكِتٰبَ فَلَا تَكُنْ فِيْ

haɗuwa da (littafi kamarsa). Kuma Mun sa ya zama shiriya ga 'Ya'yan Isra'ila.

مِرْيَةٍ مِّن لِّقَآئِهِۦ ۖ وَجَعَلْنَٰهُ هُدًى
لِّبَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ ﴿٢٤﴾

**25.** Kuma Mun naɗa shuwagabanni acikinsu, waɗanda ke shiryarwa bisa umarninMu, saboda sun yi haƙuri, kuma sun ba da gaskiya sosai da AyoyinMu.

وَجَعَلْنَا مِنْهُمْ أَئِمَّةً يَهْدُونَ بِأَمْرِنَا
لَمَّا صَبَرُوا۟ ۖ وَكَانُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا يُوقِنُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** Haƙiƙa, Ubangijinka zai yanke hukumci tsakaninsu a ranar Kiyama, kan abin da suka yi saɓani cikinsa.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَفْصِلُ بَيْنَهُمْ يَوْمَ
ٱلْقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Shin bai isa shiriya gare su ba, yadda Muka halakar da mutanen ƙarni-ƙarni masu yawa, ga su kuwa suna yawo cikin mazaunansu? Haƙiƙa, akwai Ayoyi cikin wannan. Shin ba sa ji ne?

أَوَلَمْ يَهْدِ لَهُمْ كَمْ أَهْلَكْنَا مِن
قَبْلِهِم مِّنَ ٱلْقُرُونِ يَمْشُونَ فِى
مَسَٰكِنِهِمْ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ ۖ أَفَلَا
يَسْمَعُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Shin ba sa ganin yadda Muke kora ruwa zuwa busasshshiyar ƙasa sai Mu tsirar da shuka da shi, wadda su da dabbobinsu ke ci? Shin ba sa gani ne?

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّا نَسُوقُ ٱلْمَآءَ إِلَى ٱلْأَرْضِ
ٱلْجُرُزِ فَنُخْرِجُ بِهِۦ زَرْعًا تَأْكُلُ مِنْهُ
أَنْعَٰمُهُمْ وَأَنفُسُهُمْ ۖ أَفَلَا يُبْصِرُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Suna cewa, 'Yaushe wannan nasara za ta zo, idan ku masu gaskiya ne?'

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا ٱلْفَتْحُ إِن كُنتُمْ
صَٰدِقِينَ ﴿٢٩﴾

**30.** Ce, 'A ranar nasara, waɗanda suka kafirta, imaninsu ba zai amfane su ba, kuma ba za a saurara musu ba.'

قُلْ يَوْمَ ٱلْفَتْحِ لَا يَنفَعُ ٱلَّذِينَ
كَفَرُوٓا۟ إِيمَٰنُهُمْ وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** To, ka kau da kai, ka rabu da su, kuma ka jira, su ma jira suke yi.

فَأَعْرِضْ عَنْهُمْ وَٱنتَظِرْ إِنَّهُم
مُّنتَظِرُونَ ﴿٣١﴾



ركوعاتها ٩ — سُورَةُ الْاَحْزَابِ مَدَنِيَّةٌ ٣٣ — اٰياتها ٧٤



# SŪRATUL AḤZĀB

*(A Madina ta Sauka)*

*(Ayoyinta 74)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

**2.** Ya kai Annabi, nemi Allah ya kare ka, kuma kada ka biye wa kafirai da munafiƙai. Haƙiƙa, Allah Masani ne, Mai hikima ne.

يٰۤاَيُّهَا النَّبِيُّ اتَّقِ اللّٰهَ وَلَا تُطِعِ الْكٰفِرِيْنَ
وَالْمُنٰفِقِيْنَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلِيْمًا
حَكِيْمًا ۝٢

**3.** Kuma ka bi abin da ake aiko maka daga Ubangijinka. Haƙiƙa, Allah yana sane sarai da abin da kuke aikatawa.

وَّاتَّبِعْ مَا يُوْحٰۤى اِلَيْكَ مِنْ رَّبِّكَ ؕ اِنَّ
اللّٰهَ كَانَ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرًا ۝٣

**4.** Kuma ka dogara da Allah. Allah ya isa Mai kula da komai.

وَّتَوَكَّلْ عَلَى اللّٰهِ ؕ وَكَفٰى بِاللّٰهِ وَكِيْلًا ۝٤

**5.** Allah bai saka wa mutum ɗaya zuciya biyu a cikin ƙirjinsa ba; kuma matanku da kuke kamantawa da iyayenku mata, bai maida su iyayenku mata na haƙiƙa ba. Kuma 'ya'yanku na riƙo (tabanni), bai mai da su 'ya'yanku na haƙiƙa ba. Wannan maganarku ce ta baki, Allah kuwa yana faɗar gaskiya, kuma Shi na nuna madaidaiciyar hanya.

مَا جَعَلَ اللّٰهُ لِرَجُلٍ مِّنْ قَلْبَيْنِ فِيْ
جَوْفِهٖ ۚ وَمَا جَعَلَ اَزْوَاجَكُمُ الّٰٓـِٔيْ
تُظٰهِرُوْنَ مِنْهُنَّ اُمَّهٰتِكُمْ ۚ وَمَا جَعَلَ
اَدْعِيَآءَكُمْ اَبْنَآءَكُمْ ؕ ذٰلِكُمْ
قَوْلُكُمْ بِاَفْوَاهِكُمْ ؕ وَاللّٰهُ يَقُوْلُ
الْحَقَّ وَهُوَ يَهْدِى السَّبِيْلَ ۝٥

**6.** Ku kira su da sunayen ubansu, shi ya fi adalci a gurin Allah. Idan ba ku san iyayensu maza ba, to, ai su 'yan'uwanku ne cikin addini, kuma abokanku ne. Babu laifi a kanku game da kuskuren da kuka yi, amma za a riƙe ku a kan abin da zukatanku suka yi da gangan. Kuma Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

اُدْعُوْهُمْ لِاٰبَآئِهِمْ هُوَ اَقْسَطُ
عِنْدَ اللّٰهِ ۚ فَاِنْ لَّمْ تَعْلَمُوْۤا اٰبَآءَهُمْ
فَاِخْوَانُكُمْ فِى الدِّيْنِ وَمَوَالِيْكُمْ ؕ وَ
لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ فِيْمَاۤ اَخْطَاْتُمْ
بِهٖ ۙ وَلٰكِنْ مَّا تَعَمَّدَتْ قُلُوْبُكُمْ ؕ وَكَانَ
اللّٰهُ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ۝٦

**7.** Kusancin Annabi da muminai ya fi kusancin (muminai) da junansu, kuma

اَلنَّبِيُّ اَوْلٰى بِالْمُؤْمِنِيْنَ مِنْ اَنْفُسِهِمْ

وَأَزْوَاجُهُ أُمَّهَاتُهُمْ ۗ وَأُولُو الْأَرْحَامِ
بَعْضُهُمْ أَوْلَىٰ بِبَعْضٍ فِي كِتَابِ اللَّهِ
مِنَ الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُهَاجِرِينَ إِلَّا أَنْ
تَفْعَلُوا إِلَىٰ أَوْلِيَائِكُمْ مَعْرُوفًا ۚ كَانَ
ذَٰلِكَ فِي الْكِتَابِ مَسْطُورًا ﴿٧﴾

matayensa iyayensu (muminai) ne. Kuma a cikin Littafin Allah, 'yan'uwan ɗangantaka ta jini sashinsu ya kere wani sashi kusanci fiye da sauran muminai da masu ƙaura. Sai fa idan kun yi wa abokankku wani alheri. Wannan rubuce yake a cikin Littafi.

وَإِذْ أَخَذْنَا مِنَ النَّبِيِّينَ مِيثَاقَهُمْ
وَمِنْكَ وَمِنْ نُوحٍ وَإِبْرَاهِيمَ وَمُوسَىٰ وَ
عِيسَى ابْنِ مَرْيَمَ ۖ وَأَخَذْنَا مِنْهُمْ مِيثَاقًا
غَلِيظًا ﴿٨﴾

**8.** Kuma (tuna) lokacin da Muka karɓi alƙawarin Annabawa, kuma daga gurinka, da gurin Nuhu da Ibrahima da Musa da Isa Ɗan Maryam, kuma Mun karɓi alƙawari mai ƙarfi daga gare su.

لِيَسْأَلَ الصَّادِقِينَ عَنْ صِدْقِهِمْ ۚ
وَأَعَدَّ لِلْكَافِرِينَ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٩﴾ ع ٩ ١٧

**9.** Don (Allah) zai tambayi masu gaskiya game da gaskiyarsu. Kuma Ya tanadar wa kafirai azaba mai raɗaɗi.

**R.2**

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اذْكُرُوا نِعْمَةَ
اللَّهِ عَلَيْكُمْ إِذْ جَاءَتْكُمْ جُنُودٌ فَأَرْسَلْنَا
عَلَيْهِمْ رِيحًا وَجُنُودًا لَمْ تَرَوْهَا ۚ وَ
كَانَ اللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرًا ﴿١٠﴾

**10.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya, ku tuna ni'imar Allah gare ku, yayin da mayaƙa suka zo muku, sai muka sako masu iska, da wasu rundunoni waɗanda ba ku gan su ba. Kuma Allah yana ganin abin da kuke aikatawa.

إِذْ جَاءُوكُمْ مِنْ فَوْقِكُمْ وَمِنْ أَسْفَلَ
مِنْكُمْ وَإِذْ زَاغَتِ الْأَبْصَارُ وَبَلَغَتِ
الْقُلُوبُ الْحَنَاجِرَ وَتَظُنُّونَ بِاللَّهِ
الظُّنُونَا ﴿١١﴾

**11.** Yayin da suka zo muku ta sama da ku, da ta ƙasa da ku, yayin da idanuwa suka karkata, kuma zukata suka kai maƙogoro, kuma kuka riƙa yin zace-zace game da Allah.

هُنَالِكَ ابْتُلِيَ الْمُؤْمِنُونَ وَزُلْزِلُوا
زِلْزَالًا شَدِيدًا ﴿١٢﴾

**12.** A lokacin, an jarrabi muminai, kuma an girgiza su girgiza matsananciya.

وَإِذْ يَقُولُ الْمُنَافِقُونَ وَالَّذِينَ فِي
قُلُوبِهِمْ مَرَضٌ مَا وَعَدَنَا اللَّهُ وَ
رَسُولُهُ إِلَّا غُرُورًا ﴿١٣﴾

**13.** Kuma (tuna) lokacin da munafuƙai da masu cuta a zukatansu suka ce, 'Ba wani alƙawari Allah da ManzanSa suka yi mana ba, sai yaudara.'

وَإِذْ قَالَتْ طَائِفَةٌ مِنْهُمْ يَا أَهْلَ
يَثْرِبَ لَا مُقَامَ لَكُمْ فَارْجِعُوا ۚ وَ

**14.** Kuma da lokacin da wasu ƙungiya daga cikinsu suka ce, 'Ya ku mutanen Yasriba, ba ku da hus, ku koma baya.'

Kuma wasu daga cikinsu sun nemi izinin Annabi, suna cewa, 'Gidajenmu a tsiraice suke,' alhali ba a tsiraice suke ba. Babu abin da suke nufi, sai gudu.'

يَسْتَأْذِنُ فَرِيقٌ مِّنْهُمُ النَّبِيَّ يَقُولُونَ
إِنَّ بُيُوتَنَا عَوْرَةٌ ۛ وَمَا هِيَ بِعَوْرَةٍ ۖ
إِن يُرِيدُونَ إِلَّا فِرَارًا ﴿١٤﴾

**15.** Kuma da abokan gaba sun shigo Gari, daga ƙauyukan Garin, sa'annan aka tuntuɓe su su ba da haɗin kai don fatattaka Musulmi, da kuwa sun shiga cikin wannan makirci, kuma ba za su zauna a gidajensu ba, sai lokaci ƙanƙani.

وَلَوْ دُخِلَتْ عَلَيْهِم مِّنْ أَقْطَارِهَا ثُمَّ
سُئِلُوا الْفِتْنَةَ لَآتَوْهَا وَمَا تَلَبَّثُوا
بِهَا إِلَّا يَسِيرًا ﴿١٥﴾

**16.** Kuma da gaskiya, da can sun yi wa Allah alƙawari cewa ba za su juya baya ba. Alƙawarin da aka yi wa Allah kuwa, abin tambaya ne.

وَلَقَدْ كَانُوا عَاهَدُوا اللَّهَ مِن قَبْلُ لَا
يُوَلُّونَ الْأَدْبَارَ ۚ وَكَانَ عَهْدُ اللَّهِ
مَسْئُولًا ﴿١٦﴾

**17.** Ce, 'Idan kuna so ne ku guje wa mutuwa ko kisa, gudun ba zai amfane ku ba, kuma (idan ma kun gudun), ba za a bari ku ji daɗi ba, sai kaɗan.

قُل لَّن يَنفَعَكُمُ الْفِرَارُ إِن فَرَرْتُم
مِّنَ الْمَوْتِ أَوِ الْقَتْلِ وَإِذًا لَّا
تُمَتَّعُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٧﴾

**18.** Ce, 'Wanene zai iya kare ku daga Allah, idan Ya nufe ku da abin ƙi, ko ya hana ku idan Ya nufe ku da rahama?' Banda Allah ba za su sami masoyi ko mai taimako ba.

قُلْ مَن ذَا الَّذِي يَعْصِمُكُم مِّنَ اللَّهِ
إِنْ أَرَادَ بِكُمْ سُوءًا أَوْ أَرَادَ بِكُمْ رَحْمَةً ۚ
وَلَا يَجِدُونَ لَهُم مِّن دُونِ اللَّهِ وَلِيًّا وَ
لَا نَصِيرًا ﴿١٨﴾

**19.** Haƙiƙa, Allah ya san masu hana (mutane zuwa yaƙi) a cikinku, da masu cewa 'yan'uwansu, 'Ku zo wajenmu,' amma ba su zuwa yaƙi sai kaɗan.

قَدْ يَعْلَمُ اللَّهُ الْمُعَوِّقِينَ مِنكُمْ وَ
الْقَائِلِينَ لِإِخْوَانِهِمْ هَلُمَّ إِلَيْنَا ۖ وَ
لَا يَأْتُونَ الْبَأْسَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٩﴾

**20.** Suna masu yi muku rowa. Idan abin tsoro ya zo, za ka gan su suna kallonka, idanuwan su na juye kamar wanda aka sumar da shi gaf da mutuwa. Amma idan abin tsoro ya kau, sai su riƙa yi da ku, da harsuna masu kaifi, suna masu yi muku rowar alheri. Waɗannan ba su taɓa ba da gaskiya ba, don haka Allah ya ɓata

أَشِحَّةً عَلَيْكُمْ ۖ فَإِذَا جَاءَ الْخَوْفُ
رَأَيْتَهُمْ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ تَدُورُ أَعْيُنُهُمْ
كَالَّذِي يُغْشَىٰ عَلَيْهِ مِنَ الْمَوْتِ ۖ فَإِذَا
ذَهَبَ الْخَوْفُ سَلَقُوكُم بِأَلْسِنَةٍ
حِدَادٍ أَشِحَّةً عَلَى الْخَيْرِ ۚ أُولَٰئِكَ لَمْ
يُؤْمِنُوا فَأَحْبَطَ اللَّهُ أَعْمَالَهُمْ ۚ وَكَانَ

ayyukansu. Wannan kuwa mai sauƙi ne a gurin Allah.

ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرًا ﴿٢٠﴾

**21.** Fata suke a ce sojojin tarayya ba su tafi ba. Da kuwa sojojin tarayya za su dawo, sai su yi fata su zama cikin Larabawan ƙauye, su riƙa tambayar labaranku. Idan suna cikinku kuwa, ba za su yi yaƙi ba, sai kaɗan.

يَحْسَبُونَ الْأَحْزَابَ لَمْ يَذْهَبُوا ۖ وَإِنْ
يَأْتِ الْأَحْزَابُ يَوَدُّوا لَوْ أَنَّهُمْ
بَادُونَ فِي الْأَعْرَابِ يَسْأَلُونَ عَنْ
أَنْبَائِكُمْ ۖ وَلَوْ كَانُوا فِيكُمْ مَا
ع ٢ ١٢ ١٨ قَاتَلُوا إِلَّا قَلِيلًا ﴿٢١﴾

**R.3**

**22.** Haƙiƙa, game da Manzan Allah akwai kyakkyawan abin koyi ga duk wanda ke ƙaunar Allah da Ranar Lahira, kuma yake ambaton Allah da yawa.

لَقَدْ كَانَ لَكُمْ فِي رَسُولِ اللَّهِ أُسْوَةٌ
حَسَنَةٌ لِمَنْ كَانَ يَرْجُو اللَّهَ وَ
الْيَوْمَ الْآخِرَ وَذَكَرَ اللَّهَ كَثِيرًا ﴿٢٢﴾

**23.** Kuma yayin da muminai suka ga sojojin tarayya, sai suka ce, 'Ga abin da Allah da ManzanSa suka yi mana alƙawari, kuma Allah da ManzanSa sun yi gaskiya.' Kuma wannan ya daɗa masu imani da miƙa wuya.

وَلَمَّا رَأَى الْمُؤْمِنُونَ الْأَحْزَابَ ۙ قَالُوا
هَٰذَا مَا وَعَدَنَا اللَّهُ وَرَسُولُهُ وَصَدَقَ
اللَّهُ وَرَسُولُهُ ۚ وَمَا زَادَهُمْ إِلَّا إِيمَانًا
وَتَسْلِيمًا ﴿٢٣﴾

**24.** A cikin muminai akwai mazaje, waɗanda suka nuna gaskiyar alƙawarin da suka yi wa Allah. A cikinsu akwai wanda ya cika alƙawarinsa, kuma a cikinsu akwai wanda ke jira, amma ba su canja ba ko kaɗan.

مِنَ الْمُؤْمِنِينَ رِجَالٌ صَدَقُوا مَا
عَاهَدُوا اللَّهَ عَلَيْهِ ۖ فَمِنْهُمْ مَنْ
قَضَىٰ نَحْبَهُ وَمِنْهُمْ مَنْ يَنْتَظِرُ ۖ وَ
مَا بَدَّلُوا تَبْدِيلًا ﴿٢٤﴾

**25.** Don Allah ya saka wa masu gaskiya saboda gaskiyarsu, kuma Ya azabtar da munafuƙai, in Ya so, ko kuma Ya yafe masu. Haƙiƙa, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

لِيَجْزِيَ اللَّهُ الصَّادِقِينَ بِصِدْقِهِمْ وَ
يُعَذِّبَ الْمُنَافِقِينَ إِنْ شَاءَ أَوْ يَتُوبَ
عَلَيْهِمْ ۚ إِنَّ اللَّهَ كَانَ غَفُورًا رَحِيمًا ﴿٢٥﴾

**26.** Kuma Allah ya juyar da kafirai suna cike da fushi, ba su sami wani alheri ba. Kuma Allah ya agaza wa muminai wajen yaƙi. Kuma Allah Mai ƙarfi ne, Mabuwayi ne.

وَرَدَّ اللَّهُ الَّذِينَ كَفَرُوا بِغَيْظِهِمْ لَمْ
يَنَالُوا خَيْرًا ۚ وَكَفَى اللَّهُ الْمُؤْمِنِينَ
الْقِتَالَ ۚ وَكَانَ اللَّهُ قَوِيًّا عَزِيزًا ﴿٢٦﴾

**27.** Kuma Ya saukar da waɗanda suka taimake su daga cikin Ma'abuta Littafi, daga sansanansu, kuma Ya jefa tsoro cikin zukatansu, kun kashe waɗansu, kuma kun kama waɗansu fursunonin yaƙi.

وَأَنْزَلَ الَّذِينَ ظَاهَرُوهُمْ مِنْ أَهْلِ
الْكِتَابِ مِنْ صَيَاصِيهِمْ وَقَذَفَ
فِي قُلُوبِهِمُ الرُّعْبَ فَرِيقًا
تَقْتُلُونَ وَتَأْسِرُونَ فَرِيقًا ﴿٢٧﴾

**28.** Kuma Ya sa kun ci gajiyar ƙasarsu da gidajensu da dukiyoyinsu, da wata ƙasar ma da ba ku taɓa taka ƙafa cikinta ba. Kuma Allah Mai iko ne a kan komai.

وَأَوْرَثَكُمْ أَرْضَهُمْ وَدِيَارَهُمْ وَ
أَمْوَالَهُمْ وَأَرْضًا لَمْ تَطَئُوهَا ۚ وَكَانَ
ع ٣/٧ ١٩ اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرًا ﴿٢٨﴾

**R.4**

**29.** Ya kai Annabi! Ce wa matanka, 'Idan kuna son rayuwarduniya ne da ƙyalƙyalinta, to, ku zo in jiyar da ku daɗi kuma in sau ku shika nagari.'

يَا أَيُّهَا النَّبِيُّ قُلْ لِأَزْوَاجِكَ إِنْ كُنْتُنَّ
تُرِدْنَ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا وَزِينَتَهَا
فَتَعَالَيْنَ أُمَتِّعْكُنَّ وَأُسَرِّحْكُنَّ
سَرَاحًا جَمِيلًا ﴿٢٩﴾

**30.** Idan kuwa kuna nufin Allah da ManzanSa ne, da Gidan Lahira, to, Allah ya tanadar wa masu aiki nagari a cikinku babban sakamako.

وَإِنْ كُنْتُنَّ تُرِدْنَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَ
الدَّارَ الْآخِرَةَ فَإِنَّ اللَّهَ أَعَدَّ
لِلْمُحْسِنَاتِ مِنْكُنَّ أَجْرًا عَظِيمًا ﴿٣٠﴾

**31.** Ya ku matan Annabi! A cikinku wadda ta yi wani mabayyanin aikin ashsha, za a ninka mata azaba ninki biyu. Wannan kuwa mai sauƙi ne ga Allah.

يَا نِسَاءَ النَّبِيِّ مَنْ يَأْتِ مِنْكُنَّ
بِفَاحِشَةٍ مُبَيِّنَةٍ يُضَاعَفْ لَهَا
الْعَذَابُ ضِعْفَيْنِ ۚ وَكَانَ ذَٰلِكَ عَلَى
اللَّهِ يَسِيرًا ﴿٣١﴾

JUZU'I NA 22

**32.** A cikinku kuwa wadda ta yi biyayya ga Allah da ManzanSa, kuma ta yi aiki nagari, za mu ba ta sakamakonta sau biyu, kuma za Mu tanada mata arziƙi na girmamawa.

الجزء ٢٢ وَمَنْ يَقْنُتْ مِنْكُنَّ لِلَّهِ وَرَسُولِهِ وَ
تَعْمَلْ صَالِحًا نُؤْتِهَا أَجْرَهَا مَرَّتَيْنِ
وَأَعْتَدْنَا لَهَا رِزْقًا كَرِيمًا ﴿٣٢﴾

**33.** Ya ku matan Annabi! Ku, ba kamar sauran mata kuke ba, idan kuka zama nagari. To, kada ku karya murya idan kuna magana, don kada mai raunin zuciya ransa ya biya, ku riƙa yin magana cikin mutunci.

يَا نِسَاءَ النَّبِيِّ لَسْتُنَّ كَأَحَدٍ مِنَ النِّسَاءِ
إِنِ اتَّقَيْتُنَّ فَلَا تَخْضَعْنَ بِالْقَوْلِ
فَيَطْمَعَ الَّذِي فِي قَلْبِهِ مَرَضٌ وَقُلْنَ
قَوْلًا مَعْرُوفًا ﴿٣٣﴾

**34.** Kuma ku zauna a gidajenku (cikin mutunci), kuma kada ku riƙa nuna kyawunku kamar yadda aka nuna a zamanin jahiliyyar farko, kuma ku tsaida Salla, kuma ku ba da Zakka, kuma ku bi Allah da ManzanSa. (Haƙiƙa), Allah na nufin Ya kawar da ƙazanta daga gare ku ne, ya ku Iyalan Babban Gida, kuma Ya tsarkake ku, tsarkakewa tsaf.

وَ قَرۡنَ فِيۡ بُيُوۡتِكُنَّ وَ لَا تَبَرَّجۡنَ
تَبَرُّجَ الۡجَاهِلِيَّةِ الۡاُوۡلٰى وَ اَقِمۡنَ
الصَّلٰوةَ وَ اٰتِيۡنَ الزَّكٰوةَ وَ اَطِعۡنَ اللّٰهَ
وَ رَسُوۡلَهٗ ؕ اِنَّمَا يُرِيۡدُ اللّٰهُ لِيُذۡهِبَ
عَنۡكُمُ الرِّجۡسَ اَهۡلَ الۡبَيۡتِ وَ يُطَهِّرَكُمۡ
تَطۡهِيۡرًا ۚ﴿۳۴﴾

**35.** Kuma ku riƙa tuna abin da ake karantawa cikin gidajenku, na daga Ayoyin Allah da hikima. Haƙiƙa, Allah na hankalce da duk abubuwa, na lura bisa komai.

وَ اذۡكُرۡنَ مَا يُتۡلٰى فِيۡ بُيُوۡتِكُنَّ مِنۡ اٰيٰتِ
اللّٰهِ وَ الۡحِكۡمَةِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ لَطِيۡفًا
ع خَبِيۡرًا ﴿۳۵﴾

**R.5**

**36.** Haƙiƙa, maza masu miƙa wuya (ga Allah) da mata masu miƙa wuya (gareShi), da muminai maza da muminai mata, da maza masu biyayya da mata masu biyayya, da maza masu gaskiya da mata masu gaskiya, da maza masu haƙuri da mata masu haƙuri, da maza masu ƙasƙantar da kai da mata masu ƙasƙantar da kai, da maza masu ba da sadaka da mata masu ba da sadaka, da maza masu yin azumi da mata masu yin azumi, da maza masu kiyaye farjinsu da mata masu kiyaye farjinsu, da maza masu ambaton Allah da yawa, da mata masu ambatonShi, Allah ya tanada masu gafara da babban sakamako.

اِنَّ الۡمُسۡلِمِيۡنَ وَ الۡمُسۡلِمٰتِ وَ
الۡمُؤۡمِنِيۡنَ وَ الۡمُؤۡمِنٰتِ وَ الۡقٰنِتِيۡنَ وَ
الۡقٰنِتٰتِ وَ الصّٰدِقِيۡنَ وَ الصّٰدِقٰتِ وَ
الصّٰبِرِيۡنَ وَ الصّٰبِرٰتِ وَ الۡخٰشِعِيۡنَ وَ
الۡخٰشِعٰتِ وَ الۡمُتَصَدِّقِيۡنَ وَ الۡمُتَصَدِّقٰتِ
وَ الصَّآئِمِيۡنَ وَ الصّٰٓئِمٰتِ وَ الۡحٰفِظِيۡنَ
فُرُوۡجَهُمۡ وَ الۡحٰفِظٰتِ وَ الذّٰكِرِيۡنَ
اللّٰهَ كَثِيۡرًا وَّ الذّٰكِرٰتِ ۙ اَعَدَّ اللّٰهُ
لَهُمۡ مَّغۡفِرَةً وَّ اَجۡرًا عَظِيۡمًا ﴿۳۶﴾

**37.** Bai halatta ba ga mumini ko mumina, idan Allah da ManzonSa suka yanke hukunci su zaɓi wani abu (koma bayansa) game da abin da ya shafe su. To, duk wanda ya saɓa wa Allah da ManzonSa, ya ɓata, ɓata mabayyaniya.

وَ مَا كَانَ لِمُؤۡمِنٍ وَّ لَا مُؤۡمِنَةٍ اِذَا قَضَى
اللّٰهُ وَ رَسُوۡلُهٗۤ اَمۡرًا اَنۡ يَّكُوۡنَ لَهُمُ
الۡخِيَرَةُ مِنۡ اَمۡرِهِمۡ ؕ وَ مَنۡ يَّعۡصِ اللّٰهَ وَ
رَسُوۡلَهٗ فَقَدۡ ضَلَّ ضَلٰلًا مُّبِيۡنًا ﴿۳۷﴾

**38.** Kuma (tuna) lokacin da kake ce wa wanda Allah ya yi masa ni'ima, kuma ka yi masa ni'ima, 'Riƙe matarka tare da kai, kuma ka tsoraci Allah.' A zuciyarka kana ɓoye abin da Allah zai fito dashi fili, kuma kana shayin mutane, alhali Allah ne Mafi cancanta ka ji tsoronSa. To, yayin da Zaidu ya biya buƙatarsa daga gare ta, Mun aura maka ita, don kada muminai su sami ƙunci game da matan 'ya'yansu na riƙo idan sun biya buƙatarsu daga gare su. Hukuncin Allah kuwa abin zartarwa ne.

وَإِذْ تَقُولُ لِلَّذِيٓ أَنْعَمَ اللّٰهُ عَلَيْهِ وَأَنْعَمْتَ عَلَيْهِ أَمْسِكْ عَلَيْكَ زَوْجَكَ وَاتَّقِ اللّٰهَ وَتُخْفِي فِي نَفْسِكَ مَا اللّٰهُ مُبْدِيهِ وَتَخْشَى النَّاسَ ۚ وَاللّٰهُ أَحَقُّ أَنْ تَخْشٰىهُ ۖ فَلَمَّا قَضٰى زَيْدٌ مِّنْهَا وَطَرًا زَوَّجْنٰكَهَا لِكَيْ لَا يَكُونَ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ حَرَجٌ فِيٓ أَزْوَاجِ أَدْعِيَآئِهِمْ إِذَا قَضَوْا مِنْهُنَّ وَطَرًا ۚ وَكَانَ أَمْرُ اللّٰهِ مَفْعُولًا ﴿٣٨﴾

**39.** Babu wani zargi a kan Annabi, game da abin da Allah ya wajabta masa. Sunnar Allah ke nan game da waɗanda suka wuce a da. Umarnin Allah kuwa hukunci ne zartacce.

مَا كَانَ عَلَى النَّبِيِّ مِنْ حَرَجٍ فِيمَا فَرَضَ اللّٰهُ لَهُۥ ۖ سُنَّةَ اللّٰهِ فِي الَّذِينَ خَلَوْا مِنْ قَبْلُ ۚ وَكَانَ أَمْرُ اللّٰهِ قَدَرًا مَّقْدُورًا ﴿٣٩﴾

**40.** Waɗanda ke isar da saƙonnin Allah, kuma suna tsoronSa, kuma basa tsoron kowa sai Allah. Kuma Allah ya isa Mai ƙididdigewa.

الَّذِينَ يُبَلِّغُونَ رِسٰلٰتِ اللّٰهِ وَيَخْشَوْنَهُۥ وَلَا يَخْشَوْنَ أَحَدًا إِلَّا اللّٰهَ ۗ وَكَفٰى بِاللّٰهِ حَسِيبًا ﴿٤٠﴾

**41.** Muhammadu bai kasance uban kowa ne ba daga cikin mazajenku, amma Manzon Allah ne kuma Cikamakin Annabawa; kuma Allah Masanin komai ne.

مَا كَانَ مُحَمَّدٌ أَبَآ أَحَدٍ مِّنْ رِّجَالِكُمْ وَلٰكِنْ رَّسُولَ اللّٰهِ وَخَاتَمَ النَّبِيِّنَ ۗ وَكَانَ اللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمًا ﴿٤١﴾ ع

**R.6**

**42.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya, ku riƙa ambaton Allah, ambato mai yawa.

يٰٓأَيُّهَا الَّذِينَ ءَامَنُوا اذْكُرُوا اللّٰهَ ذِكْرًا كَثِيرًا ﴿٤٢﴾

**43.** Kuma ku riƙa tsarkake Shi, safe da yamma.

وَّسَبِّحُوهُ بُكْرَةً وَّأَصِيلًا ﴿٤٣﴾

**44.** Shi ne Wanda ke saka maku albarka, kuma mala'ikunSa (suna yi maku addu'a), don Ya fitar da ku daga dukkan duhu zuwa haske. Kuma Shi Mai jinƙai ne ga muminai.

هُوَ الَّذِي يُصَلِّي عَلَيْكُمْ وَمَلٰٓئِكَتُهُۥ لِيُخْرِجَكُمْ مِّنَ الظُّلُمٰتِ إِلَى النُّورِ ۚ وَكَانَ بِالْمُؤْمِنِينَ رَحِيمًا ﴿٤٤﴾

**45.** Ranar da za su haɗu da Shi, gaisuwarsu ita ce, 'Aminci.' Kuma Ya tanada masu sakamako na girmamawa.

تَحِيَّتُهُمْ يَوْمَ يَلْقَوْنَهُ سَلَٰمٌ ۚ وَأَعَدَّ لَهُمْ أَجْرًا كَرِيمًا ٤٥

**46.** Ya kai Annabi! Haƙiƙa, Mun aiko ka mai ba da shaida, kuma mai albishir, kuma mai gargaɗi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِنَّآ أَرْسَلْنَٰكَ شَٰهِدًا وَمُبَشِّرًا وَنَذِيرًا ٤٦

**47.** Kuma mai kira zuwa ga Allah, bisa umarninSa, kuma Fitila mai ba da haske.

وَدَاعِيًا إِلَى ٱللَّهِ بِإِذْنِهِۦ وَسِرَاجًا مُّنِيرًا ٤٧

**48.** Kuma yi wa muminai albishir, cewa, za su sami babbar baiwa daga wajen Allah.

وَبَشِّرِ ٱلْمُؤْمِنِينَ بِأَنَّ لَهُم مِّنَ ٱللَّهِ فَضْلًا كَبِيرًا ٤٨

**49.** Kuma kada ka biye wa kafirai da munafukai, kuma ka kau da kai daga cutar da suke yi, kuma ka dogara da Allah. Kuma Allah ya isa Mai kula da komai.

وَلَا تُطِعِ ٱلْكَٰفِرِينَ وَٱلْمُنَٰفِقِينَ وَدَعْ أَذَىٰهُمْ وَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ ۚ وَكَفَىٰ بِٱللَّهِ وَكِيلًا ٤٩

**50.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya! Idan kuka auri mata muminai sai kuka sake su kafin ku taɓa su, to, ba ku da haƙƙin idda a kansu wadda za ku lissafa. To, ku jiyar da su daɗi, kuma ku sake su, saki kyakkyawa.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا نَكَحْتُمُ ٱلْمُؤْمِنَٰتِ ثُمَّ طَلَّقْتُمُوهُنَّ مِن قَبْلِ أَن تَمَسُّوهُنَّ فَمَا لَكُمْ عَلَيْهِنَّ مِنْ عِدَّةٍ تَعْتَدُّونَهَا ۖ فَمَتِّعُوهُنَّ وَسَرِّحُوهُنَّ سَرَاحًا جَمِيلًا ٥٠

**51.** Ya kai Annabi! Mun halatta maka matayenka waɗanda ka biya sadakinsu da waɗanda hannunka na dama ya mallaka, daga abin da Allah ya ba ka ganima, haka 'ya'yan baffanka mata, da 'ya'yan goggoninka, da 'ya'yan kawunka da 'ya'yan innoninka, waɗanda suka yi ƙaura tare da kai. Haka dukkan mace mumina wadda ta ba da kanta ga Annabi, idan Annabi yana buƙatar ya aure ta. Waɗannan dokoki na ka ne musamman banda sauran muminai - Mun riga Mun sanar da abin da Muka wajabta masu game da matayensu, da waɗanda hannuwansu na dama suka mallaka,

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِنَّآ أَحْلَلْنَا لَكَ أَزْوَٰجَكَ ٱلَّٰتِىٓ ءَاتَيْتَ أُجُورَهُنَّ وَمَا مَلَكَتْ يَمِينُكَ مِمَّآ أَفَآءَ ٱللَّهُ عَلَيْكَ وَبَنَاتِ عَمِّكَ وَبَنَاتِ عَمَّٰتِكَ وَبَنَاتِ خَالِكَ وَبَنَاتِ خَٰلَٰتِكَ ٱلَّٰتِى هَاجَرْنَ مَعَكَ وَٱمْرَأَةً مُّؤْمِنَةً إِن وَهَبَتْ نَفْسَهَا لِلنَّبِىِّ إِنْ أَرَادَ ٱلنَّبِىُّ أَن يَسْتَنكِحَهَا خَالِصَةً لَّكَ مِن دُونِ ٱلْمُؤْمِنِينَ ۗ قَدْ عَلِمْنَا مَا فَرَضْنَا عَلَيْهِمْ فِىٓ أَزْوَٰجِهِمْ وَمَا مَلَكَتْ أَيْمَٰنُهُمْ لِكَيْلَا يَكُونَ عَلَيْكَ حَرَجٌ ۗ وَكَانَ ٱللَّهُ غَفُورًا رَّحِيمًا ٥١

don kada wata wahala ta same ka. Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

**52.** Kana iya jinkirta (auren) wadda ka so daga cikinsu, kuma ka zauna da wadda ka so. Wadda ka saki kuwa, sa'annan ka nemi dawo da ita, babu laifi a kanka. Wannan zai fi sa su su yi farin ciki, kuma ba za su yi baƙin ciki ba, kuma dukkansu su yarda da abin da ka basu. Kuma Allah ya san abin da ke cikin zukatanku; kuma Allah Masani ne, Mai hakuri ne.

تُرْجِي مَن تَشَاءُ مِنْهُنَّ وَتُؤْوِي إِلَيْكَ
مَن تَشَاءُ ۖ وَمَنِ ابْتَغَيْتَ مِمَّنْ عَزَلْتَ
فَلَا جُنَاحَ عَلَيْكَ ۚ ذَٰلِكَ أَدْنَىٰ أَن تَقَرَّ
أَعْيُنُهُنَّ وَلَا يَحْزَنَّ وَيَرْضَيْنَ بِمَا
آتَيْتَهُنَّ كُلُّهُنَّ ۚ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مَا فِي
قُلُوبِكُمْ ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَلِيمًا ﴿٥٢﴾

**53.** Bayan haka bai halatta gare ka ba ka auri mata, ko ka canja wasu mataye maimakonsu, ko nagarta tasu ta ƙayatar da kai, sai dai waɗanda hannunka na dama ya mallaka. Kuma Allah yana kallon komai.

لَّا يَحِلُّ لَكَ النِّسَاءُ مِن بَعْدُ وَلَا أَن
تَبَدَّلَ بِهِنَّ مِنْ أَزْوَاجٍ وَلَوْ أَعْجَبَكَ
حُسْنُهُنَّ إِلَّا مَا مَلَكَتْ يَمِينُكَ ۗ وَكَانَ
اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ رَّقِيبًا ﴿٥٣﴾

**R.7**

**54.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya, kada ku shiga gidajen Annabi sai idan an kira ku zuwa cin abinci, ba ku zauna kuna jiran nuna tasa ba. Amma idan aka kira ku, to, ku shiga, kuma idan kuka gama cin abinci, ku watse, ba tare da kun nemi kafa gindin hira ba. Yin haka yana ɓata wa Annabi rai, amma yana jin kunyarku. Allah kuwa ba ya jin kunyar (faɗar) gaskiya. Kuma idan kuka tambayi (matan Annabi) wani abu, ku tambaye su ta bayan shamaki. Wannan shi ne ya fi tsarki ga zukatanku da zukatansu. Kuma bai halatta gare ku ba, ku ɓata wa Annabi rai, ko ku auri matansa bayan ransa har abada. Yin haka abu ne mai muni a gurin Allah.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَدْخُلُوا
بُيُوتَ النَّبِيِّ إِلَّا أَن يُؤْذَنَ لَكُمْ إِلَىٰ
طَعَامٍ غَيْرَ نَاظِرِينَ إِنَاهُ وَلَٰكِنْ إِذَا
دُعِيتُمْ فَادْخُلُوا فَإِذَا طَعِمْتُمْ
فَانتَشِرُوا وَلَا مُسْتَأْنِسِينَ لِحَدِيثٍ ۚ
إِنَّ ذَٰلِكُمْ كَانَ يُؤْذِي النَّبِيَّ فَيَسْتَحْيِي
مِنكُمْ ۖ وَاللَّهُ لَا يَسْتَحْيِي مِنَ الْحَقِّ ۚ وَ
إِذَا سَأَلْتُمُوهُنَّ مَتَاعًا فَاسْأَلُوهُنَّ مِن
وَرَاءِ حِجَابٍ ۚ ذَٰلِكُمْ أَطْهَرُ لِقُلُوبِكُمْ وَ
قُلُوبِهِنَّ ۚ وَمَا كَانَ لَكُمْ أَن تُؤْذُوا
رَسُولَ اللَّهِ وَلَا أَن تَنكِحُوا أَزْوَاجَهُ
مِن بَعْدِهِ أَبَدًا ۚ إِنَّ ذَٰلِكُمْ كَانَ
عِندَ اللَّهِ عَظِيمًا ﴿٥٤﴾

**55.** Idan kuka bayyana wani abu a fili, ko kuma kuka ɓoye shi (a zuci), to, Allah Masanin komai ne.

إِن تُبْدُوا شَيْئًا أَوْ تُخْفُوهُ فَإِنَّ اللَّهَ
كَانَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمًا ﴿٥٥﴾

**56.** Babu laifi gare su (matan Annabi, su gana) da iyayensu maza, ko 'ya'yansu maza, ko 'yan'uwansu maza, ko 'ya'yan 'yan'uwansu maza, ko 'ya'ya maza na 'yan'uwansu mata, ko ƙawayensu mata, ko waɗanda hannayensu na dama suka mallaka. Kuma ku tsoraci Allah, (ya ku matan Annabi). Haƙiƙa, Allah Mai shaida ne a kan komai.

لَا جُنَاحَ عَلَيْهِنَّ فِيْٓ اٰبَآئِهِنَّ وَ لَآ
اَبْنَآئِهِنَّ وَلَآ اِخْوَانِهِنَّ وَلَآ اَبْنَآءِ
اِخْوَانِهِنَّ وَ لَآ اَبْنَآءِ اَخَوٰتِهِنَّ وَلَا
نِسَآئِهِنَّ وَ لَا مَا مَلَكَتْ اَيْمَانُهُنَّ ۚ
وَاتَّقِيْنَ اللّٰهَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ كَانَ عَلٰى كُلِّ
شَيْءٍ شَهِيْدًا ﴿۵۶﴾

**57.** Haƙiƙa, Allah da mala'ikunSa suna sa wa Annabi albarka. Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya! Ku ma ku yi salati gareshi, kuma ku yi masa gaisuwa ta aminci.

اِنَّ اللّٰهَ وَمَلٰٓئِكَتَهٗ يُصَلُّوْنَ عَلَى النَّبِيِّ ؕ
يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا صَلُّوْا عَلَيْهِ وَ
سَلِّمُوْا تَسْلِيْمًا ﴿۵۷﴾

**58.** Haƙiƙa, waɗanda ke cutar Allah da ManzanSa, Allah ya tsine musu, a nan duniya da can Lahira, kuma Ya tanada musu azaba mai sa walaƙanta.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُؤْذُوْنَ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ لَعَنَهُمُ
اللّٰهُ فِي الدُّنْيَا وَالْاٰخِرَةِ وَاَعَدَّ لَهُمْ
عَذَابًا مُّهِيْنًا ﴿۵۸﴾

**59.** Kuma waɗanda ke cutar muminai maza da muminai mata, a kan abin da ba su yi ba, sun ɗauki nauyin mummunan ƙage da laifi mabayyani.

وَ الَّذِيْنَ يُؤْذُوْنَ الْمُؤْمِنِيْنَ وَ
الْمُؤْمِنٰتِ بِغَيْرِ مَا اكْتَسَبُوْا فَقَدِ
احْتَمَلُوْا بُهْتَانًا وَّاِثْمًا مُّبِيْنًا ﴿۵۹﴾ ع

**R.8**

**60.** Ya kai Annabi! Faɗa wa matanka da 'ya'yanka mata da sauran matayen muminai, su riƙa jawo mayafansu su rufe kawunansu. Yin haka zai fi sa a shaida su, kuma ba za a tsokane su ba. Kuma Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ قُلْ لِّاَزْوَاجِكَ وَبَنٰتِكَ وَ
نِسَآءِ الْمُؤْمِنِيْنَ يُدْنِيْنَ عَلَيْهِنَّ مِنْ
جَلَابِيْبِهِنَّ ؕ ذٰلِكَ اَدْنٰٓى اَنْ يُّعْرَفْنَ
فَلَا يُؤْذَيْنَ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ غَفُوْرًا
رَّحِيْمًا ﴿۶۰﴾

**61.** Idan munafuƙai da masu cuta a zukatansu da masu yaɗa jita-jita cikin Madina, ba su daina ba, za Mu cuna ka a kansu, sa'annan ba za su yi maƙoftaka da kai a cikinta ba, sai na lokaci kaɗan.

لَئِنْ لَّمْ يَنْتَهِ الْمُنٰفِقُوْنَ وَالَّذِيْنَ فِيْ
قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ وَّ الْمُرْجِفُوْنَ فِي
الْمَدِيْنَةِ لَنُغْرِيَنَّكَ بِهِمْ ثُمَّ لَا
يُجَاوِرُوْنَكَ فِيْهَآ اِلَّا قَلِيْلًا ﴿۶۱﴾ ۛ

**62.** An la'ance su. Duk inda aka tarar da su, a kama su, kuma a karkashe su kisan mutuwa.

مَلْعُونِينَ ۖ أَيْنَمَا ثُقِفُوا أُخِذُوا وَ
قُتِّلُوا تَقْتِيلًا ﴿٦٢﴾

**63.** Haka sunnar Allah ta gudana cikin waɗanda suka gabata, kuma ba za ka sami canji ga sunnar Allah ba.

سُنَّةَ اللَّهِ فِي الَّذِينَ خَلَوْا مِن قَبْلُ ۖ وَ
لَن تَجِدَ لِسُنَّةِ اللَّهِ تَبْدِيلًا ﴿٦٣﴾

**64.** Mutane suna tambayarka game da Lokaci. Ce, 'Saninsa yana gurin Allah.' Kuma menene zai sanar da kai cewa Lokaci ya ƙarato?

يَسْأَلُكَ النَّاسُ عَنِ السَّاعَةِ ۖ قُلْ
إِنَّمَا عِلْمُهَا عِندَ اللَّهِ ۚ وَمَا يُدْرِيكَ
لَعَلَّ السَّاعَةَ تَكُونُ قَرِيبًا ﴿٦٤﴾

**65.** Haƙiƙa, Allah ya la'anci kafirai, kuma Ya tanada musu Wuta mai ƙuna.

إِنَّ اللَّهَ لَعَنَ الْكَافِرِينَ وَأَعَدَّ لَهُمْ
سَعِيرًا ﴿٦٥﴾

**66.** Za su dauwama cikinta har abada. Ba za su sami masoyi ba, ko mai taimako.

خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا ۖ لَّا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَ
لَا نَصِيرًا ﴿٦٦﴾

**67.** Ranar da za a jujjuya fuskokinsu cikin Wuta, suna cewa, 'Kaiconmu, ina ma mun bi Allah, kuma mun bi Manzo!'

يَوْمَ تُقَلَّبُ وُجُوهُهُمْ فِي النَّارِ
يَقُولُونَ يَا لَيْتَنَا أَطَعْنَا اللَّهَ وَ
أَطَعْنَا الرَّسُولَا ﴿٦٧﴾

**68.** Kuma za su ce, "Ya Ubangijinmu, mun bi shugabanninmu da manyanmu. Sai suka ɓatar da mu daga hanya madaidaiciya.

وَقَالُوا رَبَّنَا إِنَّا أَطَعْنَا سَادَتَنَا وَ
كُبَرَاءَنَا فَأَضَلُّونَا السَّبِيلَا ﴿٦٨﴾

**69.** 'Ubangijinmu, yi musu azaba ninki biyu, kuma Ka tsine musu babbar tsinewa."

رَبَّنَا آتِهِمْ ضِعْفَيْنِ مِنَ الْعَذَابِ
وَالْعَنْهُمْ لَعْنًا كَبِيرًا ﴿٦٩﴾

**R.9**

**70.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya! Kada ku zama kamar waɗanda suka cuci Musa; sai Allah ya kuɓutar da shi daga abin da suka faɗa. Shi kuwa ya kasance mai daraja a gurin Allah.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَكُونُوا
كَالَّذِينَ آذَوْا مُوسَىٰ فَبَرَّأَهُ اللَّهُ مِمَّا
قَالُوا ۚ وَكَانَ عِندَ اللَّهِ وَجِيهًا ﴿٧٠﴾

**71.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya! Ku tsoraci Allah, kuma ku riƙa faɗar magana mai katari.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَ
قُولُوا قَوْلًا سَدِيدًا ﴿٧١﴾

**72.** Zai kyautata maku ayyukanku, kuma Ya gafarta maku laifukanku. Kuma wanda ya bi Allah da ManzanSa, haƙiƙa, ya rabauta, rabautawa mai girma.

يُصْلِحْ لَكُمْ أَعْمَالَكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ
ذُنُوبَكُمْ ۗ وَمَن يُطِعِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ
فَقَدْ فَازَ فَوْزًا عَظِيمًا ﴿٧٢﴾

**73.** Haƙiƙa, Mun bijirar da Amana ga sammai da ƙasa da duwatsu sai suka ƙi ɗaukar ta kuma suka ji tsoronta; amma mutum ya ɗauke ta. Haƙiƙa, shi mutum yana da tsananin zalinci da tsananin jahilci.

إِنَّا عَرَضْنَا الْأَمَانَةَ عَلَى السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضِ وَالْجِبَالِ فَأَبَيْنَ أَن
يَحْمِلْنَهَا وَأَشْفَقْنَ مِنْهَا وَحَمَلَهَا
الْإِنسَانُ ۖ إِنَّهُ كَانَ ظَلُومًا جَهُولًا ﴿٧٣﴾

**74.** (Sakamakon haka), Allah zai azabtar da munafuƙai maza da munafuƙai mata, da mushrikai maza da mushrikai mata; kuma Allah ya yafe wa muminai maza da muminai mata; kuma Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

لِّيُعَذِّبَ اللَّهُ الْمُنَافِقِينَ وَ
الْمُنَافِقَاتِ وَالْمُشْرِكِينَ وَالْمُشْرِكَاتِ
وَيَتُوبَ اللَّهُ عَلَى الْمُؤْمِنِينَ وَ
الْمُؤْمِنَاتِ ۗ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا
رَّحِيمًا ﴿٧٤﴾ ع


ركوعاتها ٦ سُورَةُ سَبَإٍ مَكِّيَّةٌ ٣٤ أياتها ٥٥


## SŪRATU SABA'

*(A Makka ta Sauka)*
*(Ayoyinta 55)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Wanda ke da mallakin dukkan abin da ke cikin sammai, da abin da ke cikin ƙasa. Kuma dukkan yabo naSa ne a Lahira, kuma Shi ne Mai hikima, Masanin komai.

ٱلۡحَمۡدُ لِلَّهِ ٱلَّذِي لَهُۥ مَا فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَ
مَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَهُ ٱلۡحَمۡدُ فِي ٱلۡأٓخِرَةِۚ
وَهُوَ ٱلۡحَكِيمُ ٱلۡخَبِيرُ ٢

**3.** Ya san abin da ke shiga cikin ƙasa, da abin da ke fita daga cikinta, da abin da ke sauka daga sama, da abin da ke hauhawa zuwa gare ta, kuma Shi ne Mai jinƙai, Mai gafara.

يَعۡلَمُ مَا يَلِجُ فِي ٱلۡأَرۡضِ وَمَا يَخۡرُجُ
مِنۡهَا وَمَا يَنزِلُ مِنَ ٱلسَّمَآءِ وَمَا
يَعۡرُجُ فِيهَاۚ وَهُوَ ٱلرَّحِيمُ ٱلۡغَفُورُ ٣

**4.** Kuma waɗanda suka kafirta sun ce, 'Lokacin ba zai zo mana ba.' 'Ce, 'Haba na rantse da Ubangijina Masanin ɓoye, (tabbas) zai zo muku. Abu mai nauyin burburko ba ya ɓace maSa, a cikin sammai ko a cikin ƙasa, ko abin da ya fi haka ƙanƙanta ko abin da ya fi haka girma. Komai a rubuce yake cikin Littafi mabayyani.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُواْ لَا تَأۡتِينَا
ٱلسَّاعَةُۖ قُلۡ بَلَىٰ وَرَبِّي لَتَأۡتِيَنَّكُمۡ
عَٰلِمِ ٱلۡغَيۡبِۖ لَا يَعۡزُبُ عَنۡهُ مِثۡقَالُ
ذَرَّةٖ فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَلَا فِي ٱلۡأَرۡضِ وَلَآ
أَصۡغَرُ مِن ذَٰلِكَ وَلَآ أَكۡبَرُ إِلَّا فِي كِتَٰبٖ
مُّبِينٖ ٤

**5.** Don Zai saka wa waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari. Waɗannan za su sami gafara da arziƙi na girmamawa.

لِّيَجۡزِيَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ
ٱلصَّٰلِحَٰتِۚ أُوْلَٰٓئِكَ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَ
رِزۡقٞ كَرِيمٞ ٥

**6.** Waɗanda ke ƙoƙarin yi wa AyoyinMu karan-tsaye kuwa, suna masu neman ɓata shirinMu, waɗannan za su haɗu da mummunar azaba mai raɗaɗi.

وَٱلَّذِينَ سَعَوۡ فِيٓ ءَايَٰتِنَا مُعَٰجِزِينَ
أُوْلَٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٞ مِّن رِّجۡزٍ أَلِيمٞ ٦

**7.** Kuma waɗanda aka ba sani suna ganin abin da aka saukar maka daga Ubangijinka shi ne gaskiya, kuma yana shiryarwa zuwa ga tafarkin Ubangiji Mabuwayi, Abin yabo.

وَيَرَى الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ الَّذِيٓ
أُنزِلَ إِلَيْكَ مِن رَّبِّكَ هُوَ الْحَقَّ ۙ وَ
يَهْدِيٓ إِلَىٰ صِرَاطِ الْعَزِيزِ الْحَمِيدِ ٧

**8.** Waɗanda suka kafirta, kuma sun ce, 'Ku na so mu nuna muku wani namiji wanda zai ce muku, idan aka kakkarya ku guntaye, za a sake tashinku cikin sabuwar halitta?'

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا هَلْ نَدُلُّكُمْ عَلَىٰ
رَجُلٍ يُنَبِّئُكُمْ إِذَا مُزِّقْتُمْ كُلَّ
مُمَزَّقٍ ۙ إِنَّكُمْ لَفِي خَلْقٍ جَدِيدٍ ٨

**9.** Shin ƙarya ya ƙaga wa Allah, ko taɓuwar hankali ne da shi? Sam waɗanda ba sa ba da gaskiya da Lahira suna cikin azaba da ɓata mai nisa.

أَفْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا أَم بِهِ جِنَّةٌ ۗ
بَلِ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ فِي
الْعَذَابِ وَالضَّلَالِ الْبَعِيدِ ٩

**10.** Shin ba sa ganin abin da ke gabansu da abin da ke bayansu na sama da ƙasa? Idan Muka so, sai mu sa ƙasa ta nitsar da su, ko Mu sa wani yanki na samaniya ya rikito kansu. Haƙiƙa, a cikin haka akwai Aya ga dukkan bawa mai komawa ga Allah.

أَفَلَمْ يَرَوْا إِلَىٰ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَ
مَا خَلْفَهُم مِّنَ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ ۚ إِن
نَّشَأْ نَخْسِفْ بِهِمُ الْأَرْضَ أَوْ نُسْقِطْ
عَلَيْهِمْ كِسَفًا مِّنَ السَّمَاءِ ۚ إِنَّ فِي
ع ذَٰلِكَ لَآيَةً لِّكُلِّ عَبْدٍ مُّنِيبٍ ١٠

**R.2**

**11.** Kuma haƙiƙa, Mun ba Dauda baiwa daga (wajenMu, Mun ce), 'Ya ku duwatsu, ku (tsarkake Allah) tare da shi, har da ku tsuntsaye ma. Kuma Mun sa ƙarfe ya zama mai laushi gare shi.

وَلَقَدْ آتَيْنَا دَاوُودَ مِنَّا فَضْلًا ۖ يَا جِبَالُ
أَوِّبِي مَعَهُ وَالطَّيْرَ ۖ وَأَلَنَّا لَهُ
الْحَدِيدَ ١١

**12.** Muka ce, 'Yi dogayen sulke (rigunan yaƙi). Kuma ku auna zubin sarƙoƙi sosai, kuma ku yi aiki nagari. (Haƙiƙa), Ni ina ganin abin da kuke aikatawa.'

أَنِ اعْمَلْ سَابِغَاتٍ وَقَدِّرْ فِي السَّرْدِ ۖ وَ
اعْمَلُوا صَالِحًا ۖ إِنِّي بِمَا تَعْمَلُونَ
بَصِيرٌ ١٢

**13.** Kuma ga Sulaimana, Mun hore iska, tafiyar wata take yi da safe, kuma tafiyar wata take yi da yamma. Kuma Mun sa rijiyar narkakken ƙarfe ta ɓuɓɓugo saboda shi. Kuma akwai aljanu masu yin aiki a gabansa, bisa

وَلِسُلَيْمَانَ الرِّيحَ غُدُوُّهَا شَهْرٌ وَ
رَوَاحُهَا شَهْرٌ ۖ وَأَسَلْنَا لَهُ عَيْنَ
الْقِطْرِ ۖ وَمِنَ الْجِنِّ مَن يَعْمَلُ بَيْنَ
يَدَيْهِ بِإِذْنِ رَبِّهِ ۖ وَمَن يَزِغْ

yardar Ubangijinsa. Kuma (Muka ce), 'Duk wanda ya kauce wa umarninMu daga cikinsu, za Mu ɗanɗana masa azabar Wuta mai ƙuna.'

مِنْهُمْ عَنْ أَمْرِنَا نُذِقْهُ مِنْ عَذَابِ السَّعِيرِ ﴿١٣﴾

**14.** Sun yi masa abin da yake so kamar guraren ibada, da mutum-mutumi da komin wanka masu kamar tankunan ruwa, kuma da tukwanen girki kafe a ƙasa (Muka ce). 'Iyalan Gidan Dauda ku aikata, kuna godiya.' Amma masu godiya a cikin bayiNa kaɗan ne.

يَعْمَلُونَ لَهُ مَا يَشَاءُ مِنْ مَحَارِيبَ وَتَمَاثِيلَ وَجِفَانٍ كَالْجَوَابِ وَقُدُورٍ رَاسِيَاتٍ ۚ اعْمَلُوا آلَ دَاوُودَ شُكْرًا ۚ وَقَلِيلٌ مِنْ عِبَادِيَ الشَّكُورُ ﴿١٤﴾

**15.** Kuma yayin da Muka hukumta mutuwa gare shi (Sulaimanu), ba abin da ya nuna musu mutawa tasa, banda ƙwaron ƙasa da ya cinye sandarsa. Yayin da ya faɗi ƙasa, aljanu sun tabbata cewa da sun san gaibu, ba za su zauna ba a cikin wannan wahala mai ban kunya.

فَلَمَّا قَضَيْنَا عَلَيْهِ الْمَوْتَ مَا دَلَّهُمْ عَلَىٰ مَوْتِهِ إِلَّا دَابَّةُ الْأَرْضِ تَأْكُلُ مِنْسَأَتَهُ ۖ فَلَمَّا خَرَّ تَبَيَّنَتِ الْجِنُّ أَنْ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ الْغَيْبَ مَا لَبِثُوا فِي الْعَذَابِ الْمُهِينِ ﴿١٥﴾

**16.** Haƙiƙa, akwai Aya ga mutanen Saba dangane da mazauninsu, (manyan) gonaki biyu, ɗaya a dama, ɗaya a hagu. (Muka ce), 'Ku ci daga arziƙin Ubangijinku, kuma ku gode maSa. Ga gari mai kyau, kuma ga Ubangijinku Mai gafara.

لَقَدْ كَانَ لِسَبَإٍ فِي مَسْكَنِهِمْ آيَةٌ ۖ جَنَّتَانِ عَنْ يَمِينٍ وَشِمَالٍ ۖ كُلُوا مِنْ رِزْقِ رَبِّكُمْ وَاشْكُرُوا لَهُ ۚ بَلْدَةٌ طَيِّبَةٌ وَرَبٌّ غَفُورٌ ﴿١٦﴾

**17.** Amma sai suka bijire, sakamakon haka Mun sako musu ambaliyar ruwa mai tsanani, kuma maimakon gonakinsu biyu. Mun canja musu gonaki biyu masu 'ya'yan itatuwa masu ɗaci, kuma da giginya, da kuma itaciyar magarya jefi-jefi.

فَأَعْرَضُوا فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ سَيْلَ الْعَرِمِ وَبَدَّلْنَاهُمْ بِجَنَّتَيْهِمْ جَنَّتَيْنِ ذَوَاتَيْ أُكُلٍ خَمْطٍ وَأَثْلٍ وَشَيْءٍ مِنْ سِدْرٍ قَلِيلٍ ﴿١٧﴾

**18.** Mun yi musu wannan sakamako, saboda kafircin da suke yi (rashin godiya), kuma ba Ma yi wa kowa irin wannan sakamako sai mai butulci.

ذَٰلِكَ جَزَيْنَاهُمْ بِمَا كَفَرُوا ۖ وَهَلْ نُجَازِي إِلَّا الْكَفُورَ ﴿١٨﴾

**19.** Kuma tsakaninsu da garuruwan da Muka yi albarka cikinsu, Mun kafa

وَجَعَلْنَا بَيْنَهُمْ وَبَيْنَ الْقُرَى الَّتِي

wasu manyan garuruwa, kuma Mun hore tafiya a cikinsu. Mun ce, 'Ku yi tafiya a cikinsu dare da rana a cikin aminci.

بٰرَكْنَا فِيْهَا قُرًى ظَاهِرَةً وَّ قَدَّرْنَا
فِيْهَا السَّيْرَ ۚ سِيْرُوْا فِيْهَا لَيَالِيَ وَ
اَيَّامًا اٰمِنِيْنَ ﴿١٩﴾

**20.** (Maimakonsu gode wa Ubangijinsu) sai suka ce, 'Ubangijinmu, saka tazara mai nisa tsakanin tafiye-tafiyenmu.' Kuma sun cuci kansu. Sai Muka maida su tsohon tarihi, kuma Muka kakkarya su dukkan karyawa. Haƙiƙa, a cikin haka akwai Ayoyi ga dukkan mai yawan haƙuri, mai yawan godiya.

فَقَالُوْا رَبَّنَا بٰعِدْ بَيْنَ اَسْفَارِنَا وَ
ظَلَمُوْٓا اَنْفُسَهُمْ فَجَعَلْنٰهُمْ اَحَادِيْثَ
وَمَزَّقْنٰهُمْ كُلَّ مُمَزَّقٍ ۚ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ
لَاٰيٰتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُوْرٍ ﴿٢٠﴾

**21.** Kuma haƙiƙa, hukumcin da Iblis ya yanke a kansu ya zame musu gaskiya, don sun bi shi, banda mutane ƙalilan daga cikin muminai.

وَلَقَدْ صَدَّقَ عَلَيْهِمْ اِبْلِيْسُ ظَنَّهٗ
فَاتَّبَعُوْهُ اِلَّا فَرِيْقًا مِّنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٢١﴾

**22.** Kuma ba shi da wani iko a kansu, haka ta faru don Mu fayyace waɗanda suka ba da gaskiya da Lahira, daga waɗanda ke cikin kokwanto game da ita. Ubangijinka Mai kiyaye komai ne.

وَمَا كَانَ لَهٗ عَلَيْهِمْ مِّنْ سُلْطٰنٍ اِلَّا
لِنَعْلَمَ مَنْ يُّؤْمِنُ بِالْاٰخِرَةِ مِمَّنْ هُوَ
مِنْهَا فِيْ شَكٍّ ۗ وَرَبُّكَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ
ع حَفِيْظٌ ﴿٢٢﴾

**R.3**

**23.** Ce, 'Ku kira waɗanda kuke riya cewa su iyayengiji ne maimakon Allah.' Ba su mallaki abin da ya kai nauyin burburko ba, a cikin sammai ko a cikin ƙasa, kuma ba su da wani abu na rabo a cikinsu, kuma ba Shi da wani mai taimako a cikinsu.

قُلِ ادْعُوا الَّذِيْنَ زَعَمْتُمْ مِّنْ دُوْنِ
اللّٰهِ ۚ لَا يَمْلِكُوْنَ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ فِي
السَّمٰوٰتِ وَلَا فِي الْاَرْضِ وَمَا لَهُمْ فِيْهِمَا
مِنْ شِرْكٍ وَّمَا لَهٗ مِنْهُمْ مِّنْ ظَهِيْرٍ ﴿٢٣﴾

**24.** Ceto a gurinSa ba zai yi amfani ba, sai ga wanda Ya yi wa izini. Idan aka yaye tsoron daga zukatansu, za su ce, 'Menene Ubangijinku ya faɗa?' (Manzanni) za su ce, 'Gaskiya.' Kuma Shi ne Maɗaukaki, Mafi girma.

وَلَا تَنْفَعُ الشَّفَاعَةُ عِنْدَهٗٓ اِلَّا لِمَنْ
اَذِنَ لَهٗ ۗ حَتّٰىٓ اِذَا فُزِّعَ عَنْ قُلُوْبِهِمْ
قَالُوْا مَاذَا ۙ قَالَ رَبُّكُمْ ۗ قَالُوا الْحَقَّ ۚ وَ
هُوَ الْعَلِيُّ الْكَبِيْرُ ﴿٢٤﴾

**25.** Ce, 'Wanene ke arzuta ku daga sammai da ƙasa?' Ce, 'Allah ne.

قُلْ مَنْ يَّرْزُقُكُمْ مِّنَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ

Kuma mu ne ko ku ne a kan shiriya, ko kuma a cikin ɓata mabayyaniya.'

قُلِ اللّٰهُ ۙ وَاِنَّآ اَوْ اِيَّاكُمْ لَعَلٰى هُدًى اَوْ فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٢٥﴾

**26.** Ce, 'Ba za a tambaye ku ba game da laifin da muka yi, kuma ba za a tambaye mu ba game da abin da kuka aikata.'

قُلْ لَّا تُسْـَٔلُوْنَ عَمَّآ اَجْرَمْنَا وَلَا نُسْـَٔلُ عَمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿٢٦﴾

**27.** Ce, 'Ubangijinmu zai tara mu guri ɗaya, sa'annan Ya yanke hukumci tsakaninmu a kan gaskiya, kuma Shi ne Mai hukumci, Masani.'

قُلْ يَجْمَعُ بَيْنَنَا رَبُّنَا ثُمَّ يَفْتَحُ بَيْنَنَا بِالْحَقِّ ۭ وَهُوَ الْفَتَّاحُ الْعَلِيْمُ ﴿٢٧﴾

**28.** Ce, 'Nuna mini waɗanda kuke yi maSa tarayya da su.' Sam, (ba za ta saɓu ba), domin Shi ne Allah, Mai gani, Mai hikima.

قُلْ اَرُوْنِيَ الَّذِيْنَ اَلْحَقْتُمْ بِهٖ شُرَكَاۗءَ كَلَّا ۭ بَلْ هُوَ اللّٰهُ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٢٨﴾

**29.** To, ba Mu aiko ka ba, sai izuwa mutane gaba ɗaya, kana mai albishir kuma mai gargaɗi, amma mafi yawan mutane ba su sani ba.

وَمَآ اَرْسَلْنٰكَ اِلَّا كَاۗفَّةً لِّلنَّاسِ بَشِيْرًا وَّنَذِيْرًا وَّلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٢٩﴾

**30.** Kuma suna cewa, 'Yaushe wannan alƙawari (zai cika), idan ku masu gaskiya ne?'

وَيَقُوْلُوْنَ مَتٰى هٰذَا الْوَعْدُ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٣٠﴾

**31.** Ce, 'Anyi maku alƙawari na ranar da ba za su yi mata jinkiri ba, daidai da ƙyiftawar ido, kuma ba za ku zarce ta ba.'

قُلْ لَّكُمْ مِّيْعَادُ يَوْمٍ لَّا تَسْتَاْخِرُوْنَ عَنْهُ سَاعَةً وَّلَا تَسْتَقْدِمُوْنَ ﴿٣١﴾

النصف ع ٣ ٩ ٩

**R.4**

**32.** Waɗanda suka kafirta sun ce, 'Ba za mu ba da gaskiya da wannan Kur'ani ba, ko abin da ke gabansa.' Ina ma za ka ga lokacin da za a tsai da masu laifi a gaban Ubangijinsu, sashinsu na jefa wa sashi zargi. Waɗanda aka ƙwara suna ce wa waɗanda suka yi girman kai, 'Ba don ku ba, da (haƙiƙa), mun kasance muminai.'

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَنْ نُّؤْمِنَ بِهٰذَا الْقُرْاٰنِ وَلَا بِالَّذِيْ بَيْنَ يَدَيْهِ ۭ وَلَوْ تَرٰٓى اِذِ الظّٰلِمُوْنَ مَوْقُوْفُوْنَ عِنْدَ رَبِّهِمْ ښ يَرْجِعُ بَعْضُهُمْ اِلٰى بَعْضِ ۨ الْقَوْلَ ۚ يَقُوْلُ الَّذِيْنَ اسْتُضْعِفُوْا لِلَّذِيْنَ اسْتَكْبَرُوْا لَوْلَآ اَنْتُمْ لَكُنَّا مُؤْمِنِيْنَ ﴿٣٢﴾

قَالَ الَّذِيْنَ اسْتَكْبَرُوْا لِلَّذِيْنَ
اسْتُضْعِفُوْٓا اَنَحْنُ صَدَدْنٰكُمْ عَنِ
الْهُدٰى بَعْدَ اِذْ جَآءَكُمْ بَلْ كُنْتُمْ
مُّجْرِمِيْنَ ۝٣٣

**33.** Waɗanda suka yi girman kai za su ce wa waɗanda aka ƙwara, 'Shin mu muka juyar da ku daga shiriya, bayan ta zo maku? A'a, ku ne (da kanku) kuka kasance masu laifi.'

وَقَالَ الَّذِيْنَ اسْتُضْعِفُوْا لِلَّذِيْنَ
اسْتَكْبَرُوْا بَلْ مَكْرُ الَّيْلِ وَالنَّهَارِ
اِذْ تَاْمُرُوْنَنَآ اَنْ نَّكْفُرَ بِاللّٰهِ وَ
نَجْعَلَ لَهٗٓ اَنْدَادًا ؕ وَاَسَرُّوا
النَّدَامَةَ لَمَّا رَاَوُا الْعَذَابَ ؕ وَ
جَعَلْنَا الْاَغْلٰلَ فِيْٓ اَعْنَاقِ الَّذِيْنَ
كَفَرُوْا ؕ هَلْ يُجْزَوْنَ اِلَّا مَا كَانُوْا
يَعْمَلُوْنَ ۝٣٤

**34.** Waɗanda aka ƙwara kuwa za su ce wa waɗanda suka yi girman kai, 'A'a, makircin dare da rana ne (da kuka yi), yayin da kuke horon mu, mu kafirce wa Allah, kuma mu dangana maSa kishiyoyi.' Kuma za su ɓoye nadama (tasu) yayin da suka ga azabar. Kuma za Mu saka sarƙoƙi a wuyan waɗanda suka kafirta. Ba za a hore su ba, sai don abin da suka aikata.

وَمَآ اَرْسَلْنَا فِيْ قَرْيَةٍ مِّنْ نَّذِيْرٍ
اِلَّا قَالَ مُتْرَفُوْهَآ ۙ اِنَّا بِمَآ
اُرْسِلْتُمْ بِهٖ كٰفِرُوْنَ ۝٣٥

**35.** Kuma ba Mu (taɓa) aiko Mai gargaɗi zuwa ga wani gari ba, sai majiya daɗin garin sun ce, 'Haƙiƙa, mun ƙi yarda da abin da aka aiko ku da shi.'

وَقَالُوْا نَحْنُ اَكْثَرُ اَمْوَالًا وَّ اَوْلَادًا ۙ
وَّمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِيْنَ ۝٣٦

**36.** Kuma sun ce, 'Mu ne mafiya yawan dukiyoyi da 'ya'ya, kuma ba za a yi mana azaba ba.'

قُلْ اِنَّ رَبِّيْ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ
يَّشَآءُ وَيَقْدِرُ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ
لَا يَعْلَمُوْنَ ۝٣٧ ع

**37.** Ce, 'Haƙiƙa, Ubangijina yana shimfiɗa arziƙi ga wanda Ya so, kuma Yana ƙuntata (shi ga wanda Ya so), amma mafi yawan mutane ba su sani ba.'

**R.5**

وَمَآ اَمْوَالُكُمْ وَلَآ اَوْلَادُكُمْ بِالَّتِيْ
تُقَرِّبُكُمْ عِنْدَنَا زُلْفٰٓى اِلَّا مَنْ اٰمَنَ
وَعَمِلَ صَالِحًا ؗ فَاُولٰٓئِكَ لَهُمْ جَزَآءُ
الضِّعْفِ بِمَا عَمِلُوْا وَهُمْ فِي
الْغُرُفٰتِ اٰمِنُوْنَ ۝٣٨

**38.** Kuma ba dukiyoyinku ko 'ya'yanku ne za su kusanta ku da Mu a muƙami ba, sai dai wanda ya ba da gaskiya, kuma ya yi aiki nagari, za su sami sakamako ninki biyu saboda abin da suka aikata, kuma za su zama cikin aminci a cikin manyan gidaje.

وَالَّذِيْنَ يَسْعَوْنَ فِيْٓ اٰيٰتِنَا

**39.** Amma waɗanda ke ƙoƙarin yi wa AyoyinMu karan-tsaye, suna masu

مُعَٰجِزِينَ أُو۟لَٰٓئِكَ فِى ٱلْعَذَابِ مُحْضَرُونَ ٣٩

neman ɓata shirinMu, za a kawo waɗannan cikin azaba tsundum.

قُلْ إِنَّ رَبِّى يَبْسُطُ ٱلرِّزْقَ لِمَن يَشَآءُ مِنْ عِبَادِهِۦ وَيَقْدِرُ لَهُۥ ۚ وَمَآ أَنفَقْتُم مِّن شَىْءٍ فَهُوَ يُخْلِفُهُۥ ۖ وَهُوَ خَيْرُ ٱلرَّٰزِقِينَ ٤٠

**40.** Ce, 'Haƙiƙa, Ubangijina yana shimfiɗa arziƙi ga wanda Ya so daga cikin bayinSa, kuma Yana ƙuntatawa ga waɗansu (da Ya so). Kuma duk abin da kuka ciyar Zai mayar da shi, kuma Shi ne Fiyayyen masu ciyarwa.

وَيَوْمَ يَحْشُرُهُمْ جَمِيعًا ثُمَّ يَقُولُ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ أَهَٰٓؤُلَآءِ إِيَّاكُمْ كَانُوا۟ يَعْبُدُونَ ٤١

**41.** Kuma (tuna) ranar da Zai tara su gaba ɗaya, sa'annan Ya ce wa mala'iku, 'Shin waɗannan ku suka bautawa?'

قَالُوا۟ سُبْحَٰنَكَ أَنتَ وَلِيُّنَا مِن دُونِهِم ۖ بَلْ كَانُوا۟ يَعْبُدُونَ ٱلْجِنَّ ۖ أَكْثَرُهُم بِهِم مُّؤْمِنُونَ ٤٢

**42.** Sai su ce, 'Tsarki ya tabbata gareKa, Kai ne Mai kare mu daga gare su. Sun kasance ne suna bauta wa aljanu, mafi yawansu sun ba da gaskiya da su.'

فَٱلْيَوْمَ لَا يَمْلِكُ بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ نَّفْعًا وَلَا ضَرًّا وَنَقُولُ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا۟ ذُوقُوا۟ عَذَابَ ٱلنَّارِ ٱلَّتِى كُنتُم بِهَا تُكَذِّبُونَ ٤٣

**43.** (Za a ce wa kafirai), 'To, a yau ba ku da ikon ƙaruwa, ko cutar da junanku.' Kuma za Mu cewa waɗanda suka yi laifi, 'Ku ɗanɗani azabar Wuta, wadda kuka ƙaryata (samuwarta).'

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتُنَا بَيِّنَٰتٍ قَالُوا۟ مَا هَٰذَآ إِلَّا رَجُلٌ يُرِيدُ أَن يَصُدَّكُمْ عَمَّا كَانَ يَعْبُدُ ءَابَآؤُكُمْ ۖ وَقَالُوا۟ مَا هَٰذَآ إِلَّآ إِفْكٌ مُّفْتَرًى ۚ وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ إِنْ هَٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّبِينٌ ٤٤

**44.** Kuma idan aka karanta masu mabayyanan AyoyinMu, sai su ce, 'Wannan mutum ne kawai da ke so ya juyar da ku daga abin da iyayenku suka bauta wa.' Kuma sai su ce, 'Wannan (Kur'ani) ƙarya ce kawai aka ƙirƙira.' Kuma waɗanda suka kafirta, yayin da gaskiya ta zo masu, sun faɗa game da ita, 'Wannan sihiri ne kawai a fili.'

وَمَآ ءَاتَيْنَٰهُم مِّن كُتُبٍ يَدْرُسُونَهَا ۖ وَمَآ أَرْسَلْنَآ إِلَيْهِمْ قَبْلَكَ مِن نَّذِيرٍ ٤٥

**45.** Kuma ba Mu ba su Littattafai da suke karantawa ba, kuma kafin Mu aiko ka ba Mu aiko masu wani Mai gargaɗi ba.

**46.** Kuma waɗanda suka gabace su (ma) sun ƙaryata (gaskiya), kuma waɗannan ba su kai kashi ɗaya bisa goma ba, na abin da Muka ba waɗancan, amma sun ƙaryata ManzanniNa. To, da sannu za su san yadda sakamakon yi Mini musu ya kasance.

وَكَذَّبَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ وَمَا بَلَغُوا مِعْشَارَ مَا آتَيْنَاهُمْ فَكَذَّبُوا رُسُلِي فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿٤٦﴾

**R.6**

**47.** Ce, 'Ni kawai ina yi maku wa'azi ne da (aikata) abu ɗaya, shi ne, ku tsaya tsaf a gaban Allah, biyu-biyu, ko ɗaya-ɗaya, sa'annan ku yi tunani, (za ku fahimci cewa), babu taɓuwar hankali tare da abokinku; shi dai mai gargaɗi ne kawai gare ku, game da matsananciyar azaba mai zuwa.'

قُلْ إِنَّمَا أَعِظُكُم بِوَاحِدَةٍ أَن تَقُومُوا لِلَّهِ مَثْنَىٰ وَفُرَادَىٰ ثُمَّ تَتَفَكَّرُوا مَا بِصَاحِبِكُم مِّن جِنَّةٍ إِنْ هُوَ إِلَّا نَذِيرٌ لَّكُم بَيْنَ يَدَيْ عَذَابٍ شَدِيدٍ ﴿٤٧﴾

**48.** Ce, 'Koda na roƙe ku wani abu lada, to, na bar maku ladan. Ladana yana gurin Allah, Shi kuwa Mai shaida ne a kan komai.'

قُلْ مَا سَأَلْتُكُم مِّنْ أَجْرٍ فَهُوَ لَكُمْ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَى اللَّهِ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿٤٨﴾

**49.** Ce, 'Haƙiƙa, Ubangijina yana amfani da gaskiya, (don rusa ƙarya. Shi ne) Masanin abubuwan da ke ɓoye.'

قُلْ إِنَّ رَبِّي يَقْذِفُ بِالْحَقِّ عَلَّامُ الْغُيُوبِ ﴿٤٩﴾

**50.** Ce, 'Gaskiya ta zo, ƙarya kuwa ba ta ƙirƙirar komai, balle ta maimaita shi.'

قُلْ جَاءَ الْحَقُّ وَمَا يُبْدِئُ الْبَاطِلُ وَمَا يُعِيدُ ﴿٥٠﴾

**51.** Ce, 'Idan na ɓata, zan ɓata ne a kan kaina; kuma idan na shiriya, to, saboda abin da Ubangijina ke aiko mini ne. Haƙiƙa, Shi Mai ji ne, Makusanci ne.'

قُلْ إِن ضَلَلْتُ فَإِنَّمَا أَضِلُّ عَلَىٰ نَفْسِي وَإِنِ اهْتَدَيْتُ فَبِمَا يُوحِي إِلَيَّ رَبِّي إِنَّهُ سَمِيعٌ قَرِيبٌ ﴿٥١﴾

**52.** Ina ma za ka ga yayin da za su firgita, ba damar gudu, kuma za a danƙe su daga guri makusanci.

وَلَوْ تَرَىٰ إِذْ فَزِعُوا فَلَا فَوْتَ وَأُخِذُوا مِن مَّكَانٍ قَرِيبٍ ﴿٥٢﴾

**53.** Kuma za su ce, 'Mun ba da gaskiya da shi.' Ta yaya za su iya komawa ga imani daga guri mai nisa,

وَقَالُوا آمَنَّا بِهِ وَأَنَّىٰ لَهُمُ التَّنَاوُشُ مِن مَّكَانٍ بَعِيدٍ ﴿٥٣﴾

وَقَدْ كَفَرُوْا بِهٖ مِنْ قَبْلُ ۚ وَيَقْذِفُوْنَ بِالْغَيْبِ مِنْ مَّكَانٍۢ بَعِيْدٍ ﴿٥٤﴾

**54.** Alhali sun kafirce masa a da? Kuma sun riƙa safci-faɗi game da gaibi daga guri manisanci.

وَحِيْلَ بَيْنَهُمْ وَبَيْنَ مَا يَشْتَهُوْنَ كَمَا فُعِلَ بِاَشْيَاعِهِمْ مِّنْ قَبْلُ ۗ اِنَّهُمْ كَانُوْا فِيْ شَكٍّ مُّرِيْبٍ ﴿٥٥﴾ ع

**55.** Za a saka kariya tsakaninsu da tsakanin abin da suke buƙata, kamar yadda aka yi wa makamantansu a da. Su kansu sun kasance cikin kokwanto mai zurfi.


سُوْرَةُ فَاطِرٍ مَّكِّيَّةٌ ٣٥ — اٰياتها ٤٦ — ركوعاتها ٥


# SŪRATU FĀḌIR

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 46)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Mahaliccin sammai da ƙasa, Mai naɗa mala'iku ma'aika, masu fukafukai biyu, da uku, da huɗu. Yana daɗa abin da Ya so a cikin halitta. Haƙiƙa, Allah Mai iko ne a kan komai.

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ فَاطِرِ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ
جَاعِلِ الْمَلٰٓئِكَةِ رُسُلًا اُولِيْٓ اَجْنِحَةٍ
مَّثْنٰى وَثُلٰثَ وَرُبٰعَ ؕ يَزِيْدُ فِى الْخَلْقِ
مَا يَشَآءُ ؕ اِنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيْرٌ ٢

**3.** Duk wata ƙofar rahama da Allah ya buɗe wa mutane, babu mai toshe ta; kuma duk abin da Ya riƙe, babu mai sakinsa in ba Shi ba. Kuma Shi ne Mabuwayi, Mai hikima.

مَا يَفْتَحِ اللّٰهُ لِلنَّاسِ مِنْ رَّحْمَةٍ فَلَا
مُمْسِكَ لَهَا ۚ وَمَا يُمْسِكْ ۙ فَلَا مُرْسِلَ
لَهٗ مِنْۢ بَعْدِهٖ ؕ وَهُوَ الْعَزِيْزُ
الْحَكِيْمُ ٣

**4.** Ya ku mutane, ku tuna ni'imar Allah gare ku. Shin akwai wani mahalicci banda Allah wanda ke ba ku arziƙi daga sama da ƙasa? Babu wani ubangiji sai Shi. To, yaya ake juyar da ku?

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ اذْكُرُوْا نِعْمَتَ
اللّٰهِ عَلَيْكُمْ ؕ هَلْ مِنْ خَالِقٍ غَيْرُ اللّٰهِ
يَرْزُقُكُمْ مِّنَ السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ ؕ
لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ۖ فَاَنّٰى تُؤْفَكُوْنَ ٤

**5.** Kuma idan suka ƙaryata ka, to ai an taɓa ƙaryata Manzanni a gabaninka; kuma wajen Allah ake mayar da dukkan al'amura.

وَاِنْ يُّكَذِّبُوْكَ فَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ
مِّنْ قَبْلِكَ ؕ وَاِلَى اللّٰهِ تُرْجَعُ الْاُمُوْرُ ٥

**6.** Ya ku mutane, haƙiƙa, alƙawarin Allah gaskiya ne, to, kada rayuwar duniya ta ruɗa ku, kuma kada Mayaudari ya yaudare ku game da Allah.

يٰٓاَيُّهَا النَّاسُ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ
فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا ۚ وَ
لَا يَغُرَّنَّكُمْ بِاللّٰهِ الْغَرُوْرُ ٦

**7.** Haƙiƙa, Shaiɗan maƙiyinku ne; to, ku riƙe shi maƙiyi. Shi yana kiran mabiyansa ne kawai don su zama daga cikin 'yan Wuta.

اِنَّ الشَّيْطٰنَ لَكُمْ عَدُوٌّ فَاتَّخِذُوْهُ
عَدُوًّا ؕ اِنَّمَا يَدْعُوْا حِزْبَهٗ لِيَكُوْنُوْا
مِنْ اَصْحٰبِ السَّعِيْرِ ٧

**8.** Waɗanda suka kafirta, za su haɗu da matsanànciyar azaba. Waɗanda suka ba da gaskiya kuwa, kuma suka yi ayyuka nagari, za su sami gafara da babban sakamako.

ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ۖ وَ
ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ
ع ٨/١٣ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ ٨

**R.2**

**9.** Shin wanda ake ƙawata masa mummunan aikinsa sai ya riƙa ganinsa kamar mai kyau, (ya zama daidai da wanda ke aiki nagari)? Haƙiƙa, Allah yana barin wanda Ya so ya ɓata kuma Yana shiriyar da wanda Ya so. To, kada ka ɓata ranka don takaici a kansu. Haƙiƙa, Allah yana sane da abin da suke aikatawa.

أَفَمَن زُيِّنَ لَهُۥ سُوٓءُ عَمَلِهِۦ فَرَءَاهُ
حَسَنًا ۖ فَإِنَّ ٱللَّهَ يُضِلُّ مَن يَشَآءُ
وَيَهْدِى مَن يَشَآءُ ۖ فَلَا تَذْهَبْ
نَفْسُكَ عَلَيْهِمْ حَسَرَٰتٍ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ
عَلِيمٌۢ بِمَا يَصْنَعُونَ ٩

**10.** Kuma Allah ne ke sako iskoki, sai su tashi girgije; sai Mu kora shi zuwa matacciyar ƙasa, sai Mu raya ƙasa da shi bayan mutuwa tata. Haka tashi daga kabari yake.

وَٱللَّهُ ٱلَّذِىٓ أَرْسَلَ ٱلرِّيَٰحَ فَتُثِيرُ
سَحَابًا فَسُقْنَٰهُ إِلَىٰ بَلَدٍ مَّيِّتٍ
فَأَحْيَيْنَا بِهِ ٱلْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ
كَذَٰلِكَ ٱلنُّشُورُ ١٠

**11.** Wanda ke nufin samun girma, to dukkan girma na Allah ne. Kalmomi tsarkaka suna hauhawa zuwa gare Shi, kuma Yana ɗaukaka aiki nagari. Waɗanda ke ƙulla makirce-makirce kuwa, za su haɗu da azaba mai tsanani; kuma makircin irin waɗannan zai ci tura.

مَن كَانَ يُرِيدُ ٱلْعِزَّةَ فَلِلَّهِ ٱلْعِزَّةُ
جَمِيعًا ۚ إِلَيْهِ يَصْعَدُ ٱلْكَلِمُ ٱلطَّيِّبُ
وَٱلْعَمَلُ ٱلصَّٰلِحُ يَرْفَعُهُۥ ۚ وَٱلَّذِينَ
يَمْكُرُونَ ٱلسَّيِّـَٔاتِ لَهُمْ عَذَابٌ
شَدِيدٌ ۖ وَمَكْرُ أُو۟لَٰٓئِكَ هُوَ يَبُورُ ١١

**12.** Kuma Allah ne Ya halicce ku daga turɓaya, sa'annan daga ruwan maniyyi, sa'annan Ya yi ku dangogi (maza da mata). Mace ba ta ɗaukar ciki, kuma ba ta haifuwa sai da saninSa. Kuma wanda aka masa tsawon rai, ba za'a masa tsawon rai ba, kuma ba za a tauye wani abu daga ransa ba, sai duk haka ɗin ya zama rubutacce a cikin Littafi. Haƙiƙa, yin haka mai sauƙi ne a gurin Allah.

وَٱللَّهُ خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن
نُّطْفَةٍ ثُمَّ جَعَلَكُمْ أَزْوَٰجًا ۚ وَمَا
تَحْمِلُ مِنْ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِۦ ۚ
وَمَا يُعَمَّرُ مِن مُّعَمَّرٍ وَلَا يُنقَصُ
مِنْ عُمُرِهِۦٓ إِلَّا فِى كِتَٰبٍ ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ
عَلَى ٱللَّهِ يَسِيرٌ ١٢

**13.** Kuma kogunan biyun ba su zama daidai wa daida ba, wannan garau daddaɗa mai sauƙin sha, wannan kuwa ruwan zartsi mai ɗaci. Daga kowane ɗaya, kuna cin nama sabon kamu, kuma kuna fito da kayan ado da kuke sakawa. Za ka ga jirage suna keta igiyar ruwa a cikinsa, don ku nemi baiwa taSa, kuma don ku gode.

وَمَا يَسْتَوِي الْبَحْرَانِ ۖ هَٰذَا عَذْبٌ
فُرَاتٌ سَائِغٌ شَرَابُهُ وَهَٰذَا مِلْحٌ
أُجَاجٌ ۖ وَمِنْ كُلٍّ تَأْكُلُونَ لَحْمًا
طَرِيًّا وَتَسْتَخْرِجُونَ حِلْيَةً
تَلْبَسُونَهَا ۖ وَتَرَى الْفُلْكَ فِيهِ
مَوَاخِرَ لِتَبْتَغُوا مِنْ فَضْلِهِ وَ
لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Yana shigar da dare cikin hasken rana, kuma Yana shigar da hasken rana cikin dare. Kuma Ya hore rana da wata; kowane yana bin hanya tasa zuwa lokaci na musamman. Haka Allah yake, Ubangijinku; Sarauta taSa ce. Waɗanda kuke kira maimakonSa kuwa, ba su mallaki dai-dai da hancin gero ba.

يُولِجُ اللَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَ يُولِجُ
النَّهَارَ فِي اللَّيْلِ ۙ وَ سَخَّرَ الشَّمْسَ
وَالْقَمَرَ ۖ كُلٌّ يَجْرِي لِأَجَلٍ مُسَمًّى ۚ
ذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمْ لَهُ الْمُلْكُ ۚ وَالَّذِينَ
تَدْعُونَ مِنْ دُونِهِ مَا يَمْلِكُونَ مِنْ
قِطْمِيرٍ ﴿١٤﴾

**15.** Idan kuka kira su ba za su ji kiranku ba, kuma idan ma sun ji, ba za su karɓa muku ba. Kuma Ranar Kiyama za su musunta tarayyarku. Kuma babu mai ba ka labari kamar Wanda ya san komai.

إِنْ تَدْعُوهُمْ لَا يَسْمَعُوا دُعَاءَكُمْ ۚ
وَلَوْ سَمِعُوا مَا اسْتَجَابُوا لَكُمْ ۚ وَيَوْمَ
الْقِيَامَةِ يَكْفُرُونَ بِشِرْكِكُمْ ۚ وَلَا
يُنَبِّئُكَ مِثْلُ خَبِيرٍ ﴿١٥﴾ ع

**R.3**

**16.** Ya ku mutane, ku ne mabuƙata a gurin Allah, Allah kuwa Shi ne Mawadaci, Abin yabo.

يَا أَيُّهَا النَّاسُ أَنْتُمُ الْفُقَرَاءُ إِلَى
اللَّهِ ۚ وَاللَّهُ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ﴿١٦﴾

**17.** Idan Ya so, sai Ya kawar da ku, Ya kawo sabuwar halitta (maimakonku).

إِنْ يَشَأْ يُذْهِبْكُمْ وَ يَأْتِ بِخَلْقٍ
جَدِيدٍ ﴿١٧﴾

**18.** Kuma haka ba abu ne mai wuya ga Allah ba.

وَمَا ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ بِعَزِيزٍ ﴿١٨﴾

**19.** Kuma rai mai ɗauke da nauyi ba zai ɗauki nauyin wani rai ba, kuma idan rai wanda ke ɗauke da nauyi ya kira wani don ya ɗauke masa, ba za a ɗauki komai daga nauyinsa ba, ko wanda ya kira ɗin danginsa ne makusanci. Za ka iya gargaɗi kawai ga

وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ۚ وَإِنْ تَدْعُ
مُثْقَلَةٌ إِلَىٰ حِمْلِهَا لَا يُحْمَلْ مِنْهُ
شَيْءٌ وَلَوْ كَانَ ذَا قُرْبَىٰ ۗ إِنَّمَا تُنْذِرُ
الَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ بِالْغَيْبِ

وَأَقَامُوا الصَّلَوٰةَ ۚ وَمَن تَزَكَّىٰ فَإِنَّمَا
يَتَزَكَّىٰ لِنَفْسِهِۦ ۚ وَإِلَى ٱللَّهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٩﴾

waɗanda ke tsoron Ubangijinsu a ɓoye, kuma suna tsai da Salla. Kuma wanda ya tsarkaka, yana tsarkaka ne don kansa, kuma duk za'a koma ne wajen Allah.

وَمَا يَسْتَوِى ٱلْأَعْمَىٰ وَٱلْبَصِيرُ ﴿٢٠﴾

**20.** Makaho da mai gani ba za su zama daidai ba.

وَلَا ٱلظُّلُمَٰتُ وَلَا ٱلنُّورُ ﴿٢١﴾

**21.** Haka duhu da haske.

وَلَا ٱلظِّلُّ وَلَا ٱلْحَرُورُ ﴿٢٢﴾

**22.** Haka inuwa da zafi.

وَمَا يَسْتَوِى ٱلْأَحْيَآءُ وَلَا ٱلْأَمْوَٰتُ ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ يُسْمِعُ مَن يَشَآءُ ۖ وَمَآ أَنتَ
بِمُسْمِعٍ مَّن فِى ٱلْقُبُورِ ﴿٢٣﴾

**23.** Kuma matattu da rayayyu ba za su zama daidai ba. Haƙiƙa, Allah yana jiyar da wanda Ya so, kuma ba za ka iya jiyar da waɗanda ke cikin ƙaburbura ba.

إِنْ أَنتَ إِلَّا نَذِيرٌ ﴿٢٤﴾

**24.** Kai mai gargaɗi ne kawai.

إِنَّآ أَرْسَلْنَٰكَ بِٱلْحَقِّ بَشِيرًا وَنَذِيرًا ۚ
وَإِن مِّنْ أُمَّةٍ إِلَّا خَلَا فِيهَا نَذِيرٌ ﴿٢٥﴾

**25.** Haƙiƙa, mun aiko ka da gaskiya, kana mai albishir, kuma kana mai gargaɗi, kuma babu wata al'umma wadda mai gargaɗi bai kasance a cikinta ba.

وَإِن يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن
قَبْلِهِمْ ۖ جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُم بِٱلْبَيِّنَٰتِ
وَبِٱلزُّبُرِ وَبِٱلْكِتَٰبِ ٱلْمُنِيرِ ﴿٢٦﴾

**26.** Kuma idan suka ƙaryata ka, to, waɗanda suka gabace su ma sun ƙaryata (Manzanni). Manzanninsu sun kawo masu hujjoji da Littattafai da Littafi mai haske.

ثُمَّ أَخَذْتُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۖ فَكَيْفَ
ع ٣ ١٢ ١٥ كَانَ نَكِيرِ ﴿٢٧﴾

**27.** Sa'annan Na damƙi waɗanda suka kafirta, to, da sannu za su san yadda sakamakon yi miNi musu ya kasance!

**R.4**

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ أَنزَلَ مِنَ ٱلسَّمَآءِ مَآءً ۚ
فَأَخْرَجْنَا بِهِۦ ثَمَرَٰتٍ مُّخْتَلِفًا أَلْوَٰنُهَا ۚ
وَمِنَ ٱلْجِبَالِ جُدَدٌۢ بِيضٌ وَحُمْرٌ
مُّخْتَلِفٌ أَلْوَٰنُهَا وَغَرَابِيبُ سُودٌ ﴿٢٨﴾

**28.** Shin ba ka gani cewa Allah yana saukar da ruwa daga sama, sai Muka fitar da 'ya'yan itatuwa masu launi iri-iri da shi. Kuma a cikin tsaunuka akwai zane-zane farare da jajaye, masu launi iri-iri, da masu launin baƙar hankaka;

**29.** Kuma a cikin mutane da dabbobi da dabbobin ni'ima, haka abin yake, suna da launi iri-iri? Masu ilmi ne kaɗai ke jin tsoron Allah daga cikin bayinSa. Haƙiƙa, Allah Mabuwayi ne, Mai gafara ne.

وَمِنَ النَّاسِ وَالدَّوَابِّ وَالْأَنْعَامِ مُخْتَلِفٌ أَلْوَانُهُ كَذَٰلِكَ ۗ إِنَّمَا يَخْشَى اللَّهَ مِنْ عِبَادِهِ الْعُلَمَاءُ ۗ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ غَفُورٌ ﴿٢٩﴾

**30.** Haƙiƙa, waɗanda suka ba da gaskiya da Littafin Allah, kuma suka tsai da Salla, kuma suka ciyar da abin da Muka ba su, a ɓoye da sarari, su ne kaɗai suka kama cinikayya marar faɗuwa;

إِنَّ الَّذِينَ يَتْلُونَ كِتَابَ اللَّهِ وَأَقَامُوا الصَّلَاةَ وَأَنْفَقُوا مِمَّا رَزَقْنَاهُمْ سِرًّا وَعَلَانِيَةً يَرْجُونَ تِجَارَةً لَنْ تَبُورَ ﴿٣٠﴾

**31.** Don Zai ba su cikakkun ladaddakinsu, kuma Zai daɗa masu daga baiwa taSa. Haƙiƙa, Shi Mai gafara ne, Mai nuna godiya ne.

لِيُوَفِّيَهُمْ أُجُورَهُمْ وَيَزِيدَهُمْ مِنْ فَضْلِهِ ۚ إِنَّهُ غَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٣١﴾

**32.** Kuma Littafi da Muka yi maka wahayi shi ne gaskiya, yana gasgata abin da ya gabace shi. Lalle Allah Masani, Mai ganin komai ga bayinSa ne.

وَالَّذِي أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ مِنَ الْكِتَابِ هُوَ الْحَقُّ مُصَدِّقًا لِمَا بَيْنَ يَدَيْهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ بِعِبَادِهِ لَخَبِيرٌ بَصِيرٌ ﴿٣٢﴾

**33.** Kuma Muna gadar da Littafi ga waɗanda Muka zaɓa daga cikin bayinMu. A cikinsu akwai wanda ke matsa wa kansa, kuma a cikinsu akwai mai tsakaitawa, kuma a cikinsu akwai wanda ke tsere wa waɗansu a kan ayyuka nagari, bisa yardar Allah. Wannan ita ce babbar baiwa.

ثُمَّ أَوْرَثْنَا الْكِتَابَ الَّذِينَ اصْطَفَيْنَا مِنْ عِبَادِنَا ۖ فَمِنْهُمْ ظَالِمٌ لِنَفْسِهِ وَمِنْهُمْ مُقْتَصِدٌ وَمِنْهُمْ سَابِقٌ بِالْخَيْرَاتِ بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَضْلُ الْكَبِيرُ ﴿٣٣﴾

**34.** Lambunan Dauwama! Za su shiga cikin su, za a yi masu ado da mundaye na zinari, kuma za a saka masu lu'u'lu'i, kuma tufafinsu a cikinsu, na alhariri ne.

جَنَّاتُ عَدْنٍ يَدْخُلُونَهَا يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ أَسَاوِرَ مِنْ ذَهَبٍ وَلُؤْلُؤًا ۖ وَلِبَاسُهُمْ فِيهَا حَرِيرٌ ﴿٣٤﴾

**35.** Kuma za su ce, "Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Wanda ya kawar da baƙin ciki daga gare mu. Haƙiƙa, Ubangijinmu Mai gafara ne, Mai nuna godiya ne.

وَقَالُوا الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي أَذْهَبَ عَنَّا الْحَزَنَ ۖ إِنَّ رَبَّنَا لَغَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٣٥﴾

**36.** 'Wanda ya saukar da mu a Gidan Dauwama saboda baiwa taSa; wahala ba za ta same mu ba, a cikinsa, kuma gajiya ba za ta same mu ba, a cikinsa.''

الَّذِيٓ اَحَلَّنَا دَارَ الْمُقَامَةِ مِنْ
فَضْلِهٖ ج لَا يَمَسُّنَا فِيْهَا نَصَبٌ وَّ
لَا يَمَسُّنَا فِيْهَا لُغُوْبٌ ﴿٣٦﴾

**37.** Waɗanda suka kafirta kuwa, za su haɗu da Wutar Jahannama, ba za a kashe su ba, ballantana su mutu; kuma ba za a sassauta musu azaba tata ba. Haka Muke saka wa dukkan mai butulci.

وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَهُمْ نَارُ جَهَنَّمَ ج
لَا يُقْضٰى عَلَيْهِمْ فَيَمُوْتُوْا وَلَا
يُخَفَّفُ عَنْهُمْ مِّنْ عَذَابِهَا ط كَذٰلِكَ
نَجْزِيْ كُلَّ كَفُوْرٍ ﴿٣٧﴾

**38.** Kuma za su riƙa ihu a cikinta, suna cewa, 'Ubangijinmu, fitar da mu, za mu yi aiki nagari, ba irin wanda muka yi ba, da can.' (Sai Allah ya ce), 'Shin ba Mu rayar da ku ba lokaci mai tsawo, wanda duk mai jin gargaɗi ya ishe shi ya ji gargaɗi a cikinsa? Kuma Mai gargaɗi ya zo maku. To, ku ɗanɗani (azaba), don masu laifi ba su da mai taimako.'

وَهُمْ يَصْطَرِخُوْنَ فِيْهَا ج رَبَّنَآ اَخْرِجْنَا
نَعْمَلْ صَالِحًا غَيْرَ الَّذِيْ كُنَّا نَعْمَلُ ط
اَوَلَمْ نُعَمِّرْكُمْ مَّا يَتَذَكَّرُ فِيْهِ مَنْ
تَذَكَّرَ وَجَآءَكُمُ النَّذِيْرُ ط فَذُوْقُوْا
ع ١١/١٦ فَمَا لِلظّٰلِمِيْنَ مِنْ نَّصِيْرٍ ﴿٣٨﴾

**R.5**

**39.** Haƙiƙa, Allah Masanin gaibin sammai da ƙasa ne. Haƙiƙa, Shi Masanin abin da ke cikin zukata ne.

اِنَّ اللّٰهَ عٰلِمُ غَيْبِ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ط
اِنَّهٗ عَلِيْمٌ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿٣٩﴾

**40.** Shi ya sa kuka zama masu maye wa juna a ban ƙasa. To, duk wanda ya kafirta, sakamakon kafircinsa yana kansa. Kuma kafirai, kafircinsu ba zai daɗa musu komai ba a gurin Ubangijinsu sai azaba, kuma kafirai, kafircinsu ba zai daɗa musu komai ba, sai taɓewa.

هُوَ الَّذِيْ جَعَلَكُمْ خَلٰٓئِفَ فِي الْاَرْضِ ط
فَمَنْ كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهٗ ط وَلَا يَزِيْدُ
الْكٰفِرِيْنَ كُفْرُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ اِلَّا
مَقْتًا ج وَلَا يَزِيْدُ الْكٰفِرِيْنَ كُفْرُهُمْ
اِلَّا خَسَارًا ﴿٤٠﴾

**41.** Ce, 'Shin kun ga gumakanku waɗanda kuke kira maimakon Allah? Ku nuna miNi me suka halitta a ƙasa, ko kuma suna da tarayya ne a cikin halittar sammai? Ko Mun ba su wani Littafi ne suna kan wata hujja daga gare shi? 'A'a, masu laifi ba abin da

قُلْ اَرَءَيْتُمْ شُرَكَآءَكُمُ الَّذِيْنَ تَدْعُوْنَ
مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ ط اَرُوْنِيْ مَاذَا خَلَقُوْا مِنَ
الْاَرْضِ اَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِي السَّمٰوٰتِ ج
اَمْ اٰتَيْنٰهُمْ كِتٰبًا فَهُمْ عَلٰى بَيِّنَتٍ

sashinsu ke yi wa juna alƙwari, sai yaudara.

مِّنْهُ ۚ بَلْ اِنْ يَّعِدُ الظّٰلِمُوْنَ بَعْضُهُمْ
بَعْضًا اِلَّا غُرُوْرًا ﴿٤١﴾

**42.** Haƙiƙa, Allah yana riƙe sammai da ƙasa don kada su goce. Idan suka goce kuwa, babu wanda zai iya riƙe su sai Shi. Haƙiƙa, Shi Mai haƙuri ne, Mai gafara ne.

اِنَّ اللّٰهَ يُمْسِكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ اَنْ
تَزُوْلَا ۚ وَلَئِنْ زَالَتَآ اِنْ اَمْسَكَهُمَا
مِنْ اَحَدٍ مِّنْۢ بَعْدِهٖ ؕ اِنَّهٗ كَانَ حَلِيْمًا
غَفُوْرًا ﴿٤٢﴾

**43.** Kuma sun yi rantsuwa da Allah, ƙaƙƙarfar rantsuwarsu, cewa idan mai gargaɗi ya zo masu, za su fi dukkan al'ummai bin hanyar shiriya. Amma yayin da mai gargaɗin ya zo masu, zuwansa bai daɗa musu komai ba, sai bijirewa,

وَاَقْسَمُوْا بِاللّٰهِ جَهْدَ اَيْمَانِهِمْ لَئِنْ
جَآءَهُمْ نَذِيْرٌ لَّيَكُوْنُنَّ اَهْدٰى مِنْ
اِحْدَى الْاُمَمِ ۚ فَلَمَّا جَآءَهُمْ نَذِيْرٌ مَّا
زَادَهُمْ اِلَّا نُفُوْرًا ﴿٤٣﴾

**44.** Don girman kai a ƙasa, da ƙulla mummunan makirci. Mummunan makirci kuwa ba ya zagaye kowa sai masu ƙulla shi. Me suke jira banda (sunnar Allah kamar) yadda Ya yi da mutanen farko? Kuma ba za ka sami canji ba, game da sunnar Allah; kuma ba za ka sami sauyi ba, game da sunnar Allah.

اِسْتِكْبَارًا فِى الْاَرْضِ وَمَكْرَ السَّيِّئِ ؕ
وَلَا يَحِيْقُ الْمَكْرُ السَّيِّئُ اِلَّا بِاَهْلِهٖ ؕ
فَهَلْ يَنْظُرُوْنَ اِلَّا سُنَّتَ الْاَوَّلِيْنَ ۚ
فَلَنْ تَجِدَ لِسُنَّتِ اللّٰهِ تَبْدِيْلًا ۚ وَلَنْ
تَجِدَ لِسُنَّتِ اللّٰهِ تَحْوِيْلًا ﴿٤٤﴾

**45.** Shin ba su yi tafiya a ban ƙasa ba, don su ga yadda (mummunan) ƙarshen magabatansu ya kasance? Kuma sun fi su tsananin ƙarfi. Kuma Allah, babu abin da ke gajiyar da Shi a cikin sammai ko a cikin ƙasa. Haƙiƙa, Shi Masani ne, Mai iko ne.

اَوَلَمْ يَسِيْرُوْا فِى الْاَرْضِ فَيَنْظُرُوْا كَيْفَ
كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ وَ
كَانُوْٓا اَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً ؕ وَمَا كَانَ
اللّٰهُ لِيُعْجِزَهٗ مِنْ شَيْءٍ فِى السَّمٰوٰتِ
وَلَا فِى الْاَرْضِ ؕ اِنَّهٗ كَانَ عَلِيْمًا
قَدِيْرًا ﴿٤٥﴾

**46.** Kuma in da Allah yana riƙon mutane, akan abin da suka aikata, da ba Zai bar wata halitta a ban ƙasa ba; amma Yana yi masu jinkiri zuwa lokaci ƙayyadajje; to, idan lokacin ya zo, (za su san cewa) Allah yana ganin ayyukan bayinSa.

وَلَوْ يُؤَاخِذُ اللّٰهُ النَّاسَ بِمَا كَسَبُوْا
مَا تَرَكَ عَلٰى ظَهْرِهَا مِنْ دَآبَّةٍ وَّلٰكِنْ
يُّؤَخِّرُهُمْ اِلٰٓى اَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ فَاِذَا جَآءَ
اَجَلُهُمْ فَاِنَّ اللّٰهَ كَانَ بِعِبَادِهٖ
بَصِيْرًا ﴿٤٦﴾ ع ٨ ١٧



ركوعاتها ٥ — سُورَةُ يٰسٓ مَكِّيَّةٌ ٣٦ — أياتها ٨٤



## SŪRATU YĀ SĪN

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 84)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** Ya Sin. *

يسٓ ٢

**3.** (Na yi rantsuwa) da Kur'ani Mai hikima,

وَٱلۡقُرۡءَانِ ٱلۡحَكِيمِ ٣

**4.** Haƙiƙa, kana daga cikin Manzanni,

إِنَّكَ لَمِنَ ٱلۡمُرۡسَلِينَ ٤

**5.** A kan tafarki madaidaici.

عَلَىٰ صِرَٰطٖ مُّسۡتَقِيمٖ ٥

**6.** Wannan wahayi ne saukakke, daga (Ubangiji) Mabuwayi, Mai jinƙai,

تَنزِيلَ ٱلۡعَزِيزِ ٱلرَّحِيمِ ٦

**7.** Don a gargaɗi mutane waɗanda ba a gargaɗi iyayensu ba, don haka suna cikin rafkana.

لِتُنذِرَ قَوۡمٗا مَّآ أُنذِرَ ءَابَآؤُهُمۡ فَهُمۡ
غَٰفِلُونَ ٧

**8.** Haƙiƙa, kalmar ta zama gaskiya a kan mafi yawansu cewa ba za su ba da gaskiya ba.

لَقَدۡ حَقَّ ٱلۡقَوۡلُ عَلَىٰٓ أَكۡثَرِهِمۡ
فَهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ٨

**9.** Mun saka ƙuƙumai zagaye da wuyansu zuwa haɓoɓinsu, shi ke nan an banƙare kawunansu.

إِنَّا جَعَلۡنَا فِيٓ أَعۡنَٰقِهِمۡ أَغۡلَٰلٗا فَهِيَ
إِلَى ٱلۡأَذۡقَانِ فَهُم مُّقۡمَحُونَ ٩

**10.** Kuma Mun saka kariya a gabansu, kuma da wata kariya a bayansu, shi ke nan Mun rufe su, ba za su iya gani ba.

وَجَعَلۡنَا مِنۢ بَيۡنِ أَيۡدِيهِمۡ سَدّٗا وَ
مِنۡ خَلۡفِهِمۡ سَدّٗا فَأَغۡشَيۡنَٰهُمۡ فَهُمۡ
لَا يُبۡصِرُونَ ١٠

**11.** Duk ɗaya ne game da su, ka yi masu gargaɗi, ko ba ka yi masu gargaɗi ba, ba za su ba da gaskiya ba.

وَسَوَآءٌ عَلَيۡهِمۡ ءَأَنذَرۡتَهُمۡ أَمۡ لَمۡ
تُنذِرۡهُمۡ لَا يُؤۡمِنُونَ ١١

---

** 2. Ya Cikakken Shugaba !*

**12.** Za ka iya gargaɗi ne kawai ga wanda ke bin Tunatarwa, kuma yake jin tsoron Mai rahama (Allah) a ɓoye. To, yi masa albishir da samun gafara da babban sakamako.

إِنَّمَا تُنذِرُ مَنِ اتَّبَعَ الذِّكْرَ وَخَشِيَ
الرَّحْمَٰنَ بِالْغَيْبِ ۖ فَبَشِّرْهُ بِمَغْفِرَةٍ وَ
أَجْرٍ كَرِيمٍ ١٢

**13.** Haƙiƙa, Mu kaɗai ne ke rayar da matattu, kuma Mun rubuta abin da suka gabatar, da abin da suka bari baya. Kuma Mun ƙididdige kowane abu a cikin Littafi mabayyani.

وقف غفران
إِنَّا نَحْنُ نُحْيِي الْمَوْتَىٰ وَنَكْتُبُ مَا
قَدَّمُوا وَآثَارَهُمْ ۚ وَكُلَّ شَيْءٍ أَحْصَيْنَاهُ
فِي إِمَامٍ مُّبِينٍ ١٣
ع ١٣/١٨

**R.2**

**14.** Kuma ba su misalin wasu mutanen gari, yayin da Manzanni suka zo garin.

وقف لازم
وَاضْرِبْ لَهُم مَّثَلًا أَصْحَابَ الْقَرْيَةِ ۘ
إِذْ جَاءَهَا الْمُرْسَلُونَ ١٤

**15.** Yayin da Muka aiko mutum biyu zuwa gare su, sai suka ƙaryata su, sai Muka ƙarfafa su da mutum na uku, suka ce, 'Haƙiƙa, mu Manzanni ne zuwa gare ku.'

إِذْ أَرْسَلْنَا إِلَيْهِمُ اثْنَيْنِ
فَكَذَّبُوهُمَا فَعَزَّزْنَا بِثَالِثٍ
فَقَالُوا إِنَّا إِلَيْكُم مُّرْسَلُونَ ١٥

**16.** Suka ce, 'Ai ku mutane ne kawai irinmu, kuma (Ubangiji) Mai rahama bai saukar da komai ba, ku ƙarya kuke yi kawai.'

قَالُوا مَا أَنتُمْ إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا ۙ
وَمَا أَنزَلَ الرَّحْمَٰنُ مِن شَيْءٍ ۙ إِنْ
أَنتُمْ إِلَّا تَكْذِبُونَ ١٦

**17.** Suka ce, "Ubangijinmu ya san cewa lallai mu Manzanni ne zuwa gare ku;

قَالُوا رَبُّنَا يَعْلَمُ إِنَّا إِلَيْكُمْ
لَمُرْسَلُونَ ١٧

**18.** 'Kuma babu abin da ke kanmu sai isar da aike a bayyane."

وَمَا عَلَيْنَا إِلَّا الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ١٨

**19.** (Kafirai) suka ce, 'Haƙiƙa, mu mun canfa ku, idan ba ku daina ba, za mu jejjefe ku, kuma lallai azaba mai raɗaɗi za ta same ku daga wajenmu.'

قَالُوا إِنَّا تَطَيَّرْنَا بِكُمْ ۖ لَئِن لَّمْ تَنتَهُوا
لَنَرْجُمَنَّكُمْ وَلَيَمَسَّنَّكُم مِّنَّا عَذَابٌ
أَلِيمٌ ١٩

**20.** (Manzanni) suka ce, 'Rashin sa'arku tare da ku yake, Kwa faɗi wannan, don an yi maku gargaɗi? Haba, ku dai mutane ne masu wuce dukkan iyakoki.'

قَالُوا طَائِرُكُم مَّعَكُمْ ۚ أَئِن ذُكِّرْتُم ۚ
بَلْ أَنتُمْ قَوْمٌ مُّسْرِفُونَ ٢٠

**21.** Sai wani mutum daga shashin birni mafi nisa ya zo yana gudu. Ya ce, “Ya ku mutanena, ku bi waɗannan Manzanni,

وَجَآءَ مِنْ اَقْصَا الْمَدِيْنَةِ رَجُلٌ يَّسْعٰى قَالَ يٰقَوْمِ اتَّبِعُوا الْمُرْسَلِيْنَ ﴿٢١﴾

**22.** ‘Ku bi waɗanda ba za su roƙe ku lada ba, kuma su a kan shiriya suke.

اتَّبِعُوْا مَنْ لَّا يَسْـَٔلُكُمْ اَجْرًا وَّهُمْ مُّهْتَدُوْنَ ﴿٢٢﴾

JUZU'I NA 23

الجزء ٢٣

**23.** ‘To, me ya same ni, ba zan bauta wa Wanda ya halicce ni ba, alhali kuwa wajenSa za a mai da ku?

وَمَا لِيَ لَآ اَعْبُدُ الَّذِيْ فَطَرَنِيْ وَاِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿٢٣﴾

**24.** ‘Yaya zan riƙi iyayengiji maimakonSa? Idan Ubangijji Mai rahama ya nufe ni da cuta, cetonsu ba zai amfana mini komai ba, kuma su ba za su agaje ni ba.

ءَاَتَّخِذُ مِنْ دُوْنِهٖٓ اٰلِهَةً اِنْ يُّرِدْنِ الرَّحْمٰنُ بِضُرٍّ لَّا تُغْنِ عَنِّيْ شَفَاعَتُهُمْ شَيْـًٔا وَّلَا يُنْقِذُوْنِ ﴿٢٤﴾

**25.** ‘Idan na yi haka, na kasance cikin ɓata a fili.

اِنِّيْٓ اِذًا لَّفِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٢٥﴾

**26.** ‘Ni na ba da gaskiya da Ubangijinku; to, ku saurare ni.”

اِنِّيْٓ اٰمَنْتُ بِرَبِّكُمْ فَاسْمَعُوْنِ ﴿٢٦﴾

**27.** Aka ce masa, 'Shiga Aljanna.' Ya ce, “Ina ma mutanena sun san,

قِيْلَ ادْخُلِ الْجَنَّةَ ۗ قَالَ يٰلَيْتَ قَوْمِيْ يَعْلَمُوْنَ ﴿٢٧﴾

**28.** 'Yadda Ubangijina ya yi mini gafara, kuma Ya saka ni cikin waɗanda aka girmama.”

بِمَا غَفَرَ لِيْ رَبِّيْ وَجَعَلَنِيْ مِنَ الْمُكْرَمِيْنَ ﴿٢٨﴾

**29.** Daga bayansa ba Mu saukar da runduna ba a kan mutanensa daga sama, kuma ba Ma saukarwa.

وَمَآ اَنْزَلْنَا عَلٰى قَوْمِهٖ مِنْۢ بَعْدِهٖ مِنْ جُنْدٍ مِّنَ السَّمَآءِ وَمَا كُنَّا مُنْزِلِيْنَ ﴿٢٩﴾

**30.** Fashewa ɗaya ce za ta kasance, sai duk a tumɓuke su.

اِنْ كَانَتْ اِلَّا صَيْحَةً وَّاحِدَةً فَاِذَا هُمْ خٰمِدُوْنَ ﴿٣٠﴾

**31.** Bayi(Na) da ban takaici suke, babu wani Manzo da zai zo masu, sai sun yi masa izgili.

وقف غفران

يٰحَسْرَةً عَلَى الْعِبَادِ ۚ مَا يَأْتِيْهِمْ مِّنْ رَّسُوْلٍ اِلَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٣١﴾

**32.** Shin ba sa ganin yadda Muka halakar da mutanen ƙarni-ƙarni

اَلَمْ يَرَوْا كَمْ اَهْلَكْنَا قَبْلَهُمْ مِّنَ الْقُرُوْنِ

gabaninsu, kuma ba su dawo wajensu ba?

اَنَّهُمْ اِلَيْهِمْ لَا يَرْجِعُوْنَ ﴿٣٢﴾

**33.** Kuma dukkansu, yayin da aka tattara su, za a kawo su gabanMu.

ع وَاِنْ كُلٌّ لَّمَّا جَمِيْعٌ لَّدَيْنَا مُحْضَرُوْنَ ﴿٣٣﴾

**R.3**

**34.** Kuma matacciyar ƙasa Aya ce gare su, Muna raya ta, kuma Muna fitar da ƙwaya daga gare ta, suna ci daga gare ta.

وَاٰيَةٌ لَّهُمُ الْاَرْضُ الْمَيْتَةُ ۖۚ اَحْيَيْنٰهَا وَ
اَخْرَجْنَا مِنْهَا حَبًّا فَمِنْهُ يَاْكُلُوْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** Kuma Mun saka lambunan dabinai da inabai a cikinta, kuma Mun ɓuɓɓugar da idanuwan ruwa daga gare ta.

وَجَعَلْنَا فِيْهَا جَنّٰتٍ مِّنْ نَّخِيْلٍ وَّ
اَعْنَابٍ وَّفَجَّرْنَا فِيْهَا مِنَ الْعُيُوْنِ ﴿٣٥﴾

**36.** Don su ci daga 'ya'yan itatuwansu, kuma ba hannuwansu ne suka tsiro da su ba. Shin ba za su gode ba?

لِيَاْكُلُوْا مِنْ ثَمَرِهٖ ۙ وَمَا عَمِلَتْهُ
اَيْدِيْهِمْ ؕ اَفَلَا يَشْكُرُوْنَ ﴿٣٦﴾

**37.** Tsarki ya tabbata ga Wanda ya halicci dukkan abubuwa biyu-biyu (mace da namiji), daga abin da ƙasa ke tsirarwa, da su kansu mutane, da kuma abin da ba su sani ba.

سُبْحٰنَ الَّذِيْ خَلَقَ الْاَزْوَاجَ كُلَّهَا مِمَّا
تُنْۢبِتُ الْاَرْضُ وَمِنْ اَنْفُسِهِمْ وَمِمَّا
لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** Kuma dare Aya ne gare su, Muna zare hasken rana daga gare shi, sai su shiga cikin duhu.

وَاٰيَةٌ لَّهُمُ الَّيْلُ ۖۚ نَسْلَخُ مِنْهُ النَّهَارَ فَاِذَا
هُمْ مُّظْلِمُوْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** Kuma rana tana tafiya zuwa zangonta. Wannan hukumci ne na Mabuwayi, Masani.

وَالشَّمْسُ تَجْرِيْ لِمُسْتَقَرٍّ لَّهَا ؕ ذٰلِكَ
تَقْدِيْرُ الْعَزِيْزِ الْعَلِيْمِ ﴿٣٩﴾

**40.** Wata kuwa Mun saka masa masaukai, har yake zama kamar tsohuwar tsumangiyar dabino busasshiya.

وَالْقَمَرَ قَدَّرْنٰهُ مَنَازِلَ حَتّٰى عَادَ
كَالْعُرْجُوْنِ الْقَدِيْمِ ﴿٤٠﴾

**41.** Rana ba zai yiwu ba gare ta, ta shiga hanyar wata, kuma dare ba zai tsere wa hasken rana ba. Kowane, (rana da wata) yana linƙaya a cikin da'ira tasa.

لَا الشَّمْسُ يَنْۢبَغِيْ لَهَاۤ اَنْ تُدْرِكَ
الْقَمَرَ وَلَا الَّيْلُ سَابِقُ النَّهَارِ ؕ وَكُلٌّ فِيْ
فَلَكٍ يَّسْبَحُوْنَ ﴿٤١﴾

**42.** Kuma Aya ce gare su cewa Mun ɗauki irin zuriyarsu a cikin jirgin ruwa maƙil,

وَاٰيَةٌ لَّهُمْ اَنَّا حَمَلْنَا ذُرِّيَّتَهُمْ فِى الْفُلْكِ الْمَشْحُوْنِ ﴿٤٢﴾

**43.** Kuma Mun halitta masu makamancinsa, wanda suke hawa.

وَخَلَقْنَا لَهُمْ مِّنْ مِّثْلِهٖ مَا يَرْكَبُوْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** Kuma idan Muka so, sai Mu nitsar da su; ba za su sami mai taimako ba, ba za a agaje su ba,

وَاِنْ نَّشَاْ نُغْرِقْهُمْ فَلَا صَرِيْخَ لَهُمْ وَلَا هُمْ يُنْقَذُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Sai ta hanyar rahama daga wajenMu, kuma da amfani na ɗan lokaci.

اِلَّا رَحْمَةً مِّنَّا وَمَتَاعًا اِلٰى حِيْنٍ ﴿٤٥﴾

**46.** Kuma idan aka ce da su, 'Ku kiyayi kanku daga abin da ke gabanku (ta hanyar yin addu'a), kuma daga abin da ke bayanku (ta hanyar tuba), don a yi maku rahama,' (sai su juya baya).

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمُ اتَّقُوْا مَا بَيْنَ اَيْدِيْكُمْ وَمَا خَلْفَكُمْ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Kuma wata Aya daga Ayoyin Ubangijinsu ba ta zo masu ba, sai sun bijire mata.

وَمَا تَاْتِيْهِمْ مِّنْ اٰيَةٍ مِّنْ اٰيٰتِ رَبِّهِمْ اِلَّا كَانُوْا عَنْهَا مُعْرِضِيْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Kuma idan aka ce da su, 'Ku ciyar daga abin da Allah ya ba ku,' waɗanda suka kafirta suna gaya wa waɗanda suka ba da gaskiya, 'Yaya za mu ciyar da wanda idan Allah ya so, sai Ya ciyar da shi? Ku dai a cikin kuskure kuke a bayyane.'

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمْ اَنْفِقُوْا مِمَّا رَزَقَكُمُ اللّٰهُ ۙ قَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اَنُطْعِمُ مَنْ لَّوْ يَشَاۤءُ اللّٰهُ اَطْعَمَهٗٓ ۖ اِنْ اَنْتُمْ اِلَّا فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٤٨﴾

**49.** Kuma suna cewa, 'Yaushe wannan alƙawari (na horo) zai cika, idan ku masu gaskiya ne?'

وَيَقُوْلُوْنَ مَتٰى هٰذَا الْوَعْدُ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Babu abin da suke jira, sai tsawa ɗaya, wadda za ta kama su suna cikin jayayya da juna.

مَا يَنْظُرُوْنَ اِلَّا صَيْحَةً وَّاحِدَةً تَاْخُذُهُمْ وَهُمْ يَخِصِّمُوْنَ ﴿٥٠﴾

**51.** Kuma ba za su iya ba da wasiyya ba, kuma ba za su koma wajen iyalansu ba.

فَلَا يَسْتَطِيْعُوْنَ تَوْصِيَةً وَّلَآ اِلٰٓى اَهْلِهِمْ يَرْجِعُوْنَ ﴿٥١﴾ ع

**R.4**

**52.** Kuma za a busa ƙaho, sai su fito daga ƙaburbura suna sauri zuwa ga Ubangijinsu.

وَنُفِخَ فِي الصُّوْرِ فَإِذَا هُمْ مِّنَ الْأَجْدَاثِ
إِلَىٰ رَبِّهِمْ يَنْسِلُوْنَ ﴿٥٢﴾

**53.** Za su ce, 'Kaiconmu! Wanene ya tashe mu daga gurin barcinmu?' Wannan abin da (Ubangiji) Mai rahama ya yi alƙawari ne, kuma Manzanni sun yi gaskiya.'

قَالُوْا يٰوَيْلَنَا مَنْ بَعَثَنَا مِنْ مَّرْقَدِنَا ۜ
هٰذَا مَا وَعَدَ الرَّحْمٰنُ وَ صَدَقَ
الْمُرْسَلُوْنَ ﴿٥٣﴾

**54.** Tsawa ɗaya ce za ta kasance sai ga su gaba ɗayansu halarce a gabanMu.

إِنْ كَانَتْ إِلَّا صَيْحَةً وَّاحِدَةً فَإِذَا
هُمْ جَمِيْعٌ لَّدَيْنَا مُحْضَرُوْنَ ﴿٥٤﴾

**55.** Kuma wannan ranar, ba za a cuci mai rai komai ba, kuma ba za a saka muku ba, sai abin da kuka riƙa aikatawa.

فَالْيَوْمَ لَا تُظْلَمُ نَفْسٌ شَيْئًا وَّلَا تُجْزَوْنَ
إِلَّا مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٥٥﴾

**56.** Haƙiƙa, 'yan Aljanna a wannan ranar, za su yi farin ciki game da aikinsu.

إِنَّ أَصْحٰبَ الْجَنَّةِ الْيَوْمَ فِيْ شُغُلٍ
فٰكِهُوْنَ ﴿٥٦﴾

**57.** Su da matayensu suna kishingiɗe a kan manyan kujeru, a cikin inuwa

هُمْ وَأَزْوَاجُهُمْ فِيْ ظِلٰلٍ عَلَى الْأَرَآئِكِ
مُتَّكِـُٔوْنَ ﴿٥٧﴾

**58.** Suna da abubuwan marmari a cikinta, kuma suna da duk abin da suka nema.

لَهُمْ فِيْهَا فَاكِهَةٌ وَّلَهُمْ مَّا
يَدَّعُوْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** (Za a gaishe su da gaisuwar) 'Aminci,' gaisuwa (ta musamman) daga Ubangiji Mai jinƙai.

سَلٰمٌ ۣ قَوْلًا مِّنْ رَّبٍّ رَّحِيْمٍ ﴿٥٩﴾

**60.** Kuma (Allah zai ce), "Ya ku masu laifi! Ku ware kanku daga masu imani a yau.

وَامْتَازُوا الْيَوْمَ أَيُّهَا الْمُجْرِمُوْنَ ﴿٦٠﴾

**61.** 'Ya ku 'ya'yan Adama! Shin Ban hore ku ba, cewa kada ku bauta wa Shaiɗan, don shi maƙiyi ne bayyananne gare ku-

أَلَمْ أَعْهَدْ إِلَيْكُمْ يٰبَنِيْٓ اٰدَمَ أَنْ
لَّا تَعْبُدُوا الشَّيْطٰنَ ۚ إِنَّهٗ لَكُمْ عَدُوٌّ
مُّبِيْنٌ ﴿٦١﴾

**62.** 'Kuma ku bauta miNi ba? Wannan shi ne tafarki madaidaici.

وَّأَنِ اعْبُدُوْنِيْ ۚ هٰذَا صِرَاطٌ مُّسْتَقِيْمٌ ﴿٦٢﴾

**63.** 'Haƙiƙa kuwa, ya ɓadda mutane masu ɗimbin yawa daga cikinku. Ba za ku hankalta ba?

وَلَقَدْ أَضَلَّ مِنْكُمْ جِبِلًّا كَثِيْرًا ؕ أَفَلَمْ تَكُوْنُوْا تَعْقِلُوْنَ ﴿٦٣﴾

**64.** 'Wannan ita ce Wutar da aka yi muku alƙawari.

هٰذِهٖ جَهَنَّمُ الَّتِيْ كُنْتُمْ تُوْعَدُوْنَ ﴿٦٤﴾

**65.** 'Ku shiga cikinta a yau, saboda kafircin da kuka yi."

اِصْلَوْهَا الْيَوْمَ بِمَا كُنْتُمْ تَكْفُرُوْنَ ﴿٦٥﴾

**66.** A wannan rana, za Mu toshe bakunansu, kuma hannuwansu su yi magana da Mu, kuma ƙafafuwansu su ba da shaida a kan abin da suka aikata.

اَلْيَوْمَ نَخْتِمُ عَلٰٓى اَفْوَاهِهِمْ وَ تُكَلِّمُنَآ اَيْدِيْهِمْ وَ تَشْهَدُ اَرْجُلُهُمْ بِمَا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿٦٦﴾

**67.** Kuma idan Mu kaso, sai Mu shafe idanuwansu, kuma su riƙa neman hanya a makance. Amma ta yaya za su gani?

وَلَوْ نَشَآءُ لَطَمَسْنَا عَلٰٓى اَعْيُنِهِمْ فَاسْتَبَقُوا الصِّرَاطَ فَاَنّٰى يُبْصِرُوْنَ ﴿٦٧﴾

**68.** Kuma idan Muka so, sai Mu shafe su a inda suke, ba za su iya ci gaba ba, kuma ba za su iya dawowa baya ba.

وَلَوْ نَشَآءُ لَمَسَخْنٰهُمْ عَلٰى مَكَانَتِهِمْ
فَمَا اسْتَطَاعُوْا مُضِيًّا وَّلَا يَرْجِعُوْنَ ﴿٦٨﴾ ع ٤ ١٧ ٣

**R.5**

**69.** Kuma wanda Muka ba tsawon rai, Muna raunana shi a halitta. Ba sa hankalta ne?

وَمَنْ نُّعَمِّرْهُ نُنَكِّسْهُ فِي الْخَلْقِ ؕ اَفَلَا يَعْقِلُوْنَ ﴿٦٩﴾

**70.** Kuma ba Mu koya masa waƙa ba, kuma ba ta kamace shi (Kur'ani) ba. Tunatarwa ne, kuma Kur'ani ne mai bayyana komai.

وَمَا عَلَّمْنٰهُ الشِّعْرَ وَمَا يَنْبَغِيْ لَهٗ ؕ اِنْ هُوَ اِلَّا ذِكْرٌ وَّ قُرْاٰنٌ مُّبِيْنٌ ﴿٧٠﴾

**71.** Don ya gargaɗi wanda ya kasance a raye, kuma hukumcin Allah ya zama gaskiya a kan kafirai.

لِّيُنْذِرَ مَنْ كَانَ حَيًّا وَّ يَحِقَّ الْقَوْلُ عَلَى الْكٰفِرِيْنَ ﴿٧١﴾

**72.** Shin ba sa gani cewa daga abin da hannuwanMu suke halitta, Mun halitta masu dabbobin ni'ima, suna mallakarsu?

اَوَلَمْ يَرَوْا اَنَّا خَلَقْنَا لَهُمْ مِّمَّا عَمِلَتْ اَيْدِيْنَآ اَنْعَامًا فَهُمْ لَهَا مٰلِكُوْنَ ﴿٧٢﴾

**73.** Kuma Mun hore su gare su, suna hawan waɗansu, kuma suna cin waɗansu.

وَذَلَّلْنٰهَا لَهُمْ فَمِنْهَا رَكُوْبُهُمْ وَمِنْهَا
يَاْكُلُوْنَ ﴿٧٣﴾

**74.** Kuma suna da abubuwan amfani da abubuwan sha daga gare su. Shin ba sa godewa?

وَلَهُمْ فِيْهَا مَنَافِعُ وَمَشَارِبُ ؕ اَفَلَا
يَشْكُرُوْنَ ﴿٧٤﴾

**75.** Kuma sun riƙi iyayengiji maimakon Allah, don a taimake su.

وَاتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ اٰلِهَةً لَّعَلَّهُمْ
يُنْصَرُوْنَ ؕ ﴿٧٥﴾

**76.** Ba za su iya taimakonsu ba, kuma za a kawo su runduna ɗaya su ba da shaida a kansu.

لَا يَسْتَطِيْعُوْنَ نَصْرَهُمْ ۙ وَهُمْ لَهُمْ
جُنْدٌ مُّحْضَرُوْنَ ﴿٧٦﴾

**77.** To, kada maganarsu ta ɓata maka rai. Haƙiƙa, Muna sane da abin da suke ɓoyewa da abin da suke bayyanawa.

وقف لازم
فَلَا يَحْزُنْكَ قَوْلُهُمْ ۘ اِنَّا نَعْلَمُ مَا
يُسِرُّوْنَ وَمَا يُعْلِنُوْنَ ﴿٧٧﴾

**78.** Shin mutum bai gani ba cewa Mun halicce shi daga ruwan maniyyi? Amma ga shi yana musayya a fili.

اَوَلَمْ يَرَ الْاِنْسَانُ اَنَّا خَلَقْنٰهُ مِنْ
نُّطْفَةٍ فَاِذَا هُوَ خَصِيْمٌ مُّبِيْنٌ ﴿٧٨﴾

**79.** Kuma ya ƙaga mana misali, ya manta halitta tasa. Ya ce, 'Wanene ke raya ƙasusuwa yayin da sun zama rududdugaggu?'

وَضَرَبَ لَنَا مَثَلًا وَّنَسِيَ خَلْقَهٗ ؕ قَالَ
مَنْ يُّحْيِ الْعِظَامَ وَهِيَ رَمِيْمٌ ﴿٧٩﴾

**80.** Ce, "Wanda ya halicce su tun farko, Shi ne zai raya su; kuma Shi Masani ne da kowace irin halitta.

قُلْ يُحْيِيْهَا الَّذِيْٓ اَنْشَاَهَآ اَوَّلَ مَرَّةٍ ؕ وَ
هُوَ بِكُلِّ خَلْقٍ عَلِيْمُ ۨ ﴿٨٠﴾

**81.** 'Wanda ya sama maku wuta daga ɗanyar bishiya shar, sai ga ku kuna hura wuta daga jikinta.

ۨالَّذِيْ جَعَلَ لَكُمْ مِّنَ الشَّجَرِ الْاَخْضَرِ
نَارًا فَاِذَآ اَنْتُمْ مِّنْهُ تُوْقِدُوْنَ ﴿٨١﴾

**82.** 'Shin Wanda ya halicci sammai da ƙasa, ba Shi da ikon ya halicci makamantansu?" Tabbas, kuma Shi ne Babban Mahalicci, Masani.

اَوَلَيْسَ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ
وقف غفران
بِقٰدِرٍ عَلٰٓى اَنْ يَّخْلُقَ مِثْلَهُمْ ؔ بَلٰى ۗ وَهُوَ
الْخَلّٰقُ الْعَلِيْمُ ﴿٨٢﴾

**83.** UmarninSa kaɗai idan Ya yi nufin yin abu shi ne Ya ce masa, 'Kasance!' sai ya kasance.

إِنَّمَآ أَمْرُهُۥٓ إِذَآ أَرَادَ شَيْـًٔا أَنْ يَّقُوْلَ لَهُۥ
كُنْ فَيَكُوْنُ ﴿٨٣﴾

**84.** To, tsarki ya tabbata ga Wanda mallakin komai ke hannunSa. Kuma wajenSa za a mai da ku.

فَسُبْحٰنَ الَّذِيْ بِيَدِهٖ مَلَكُوْتُ كُلِّ
شَيْءٍ وَّإِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿٨٤﴾

رکوعاتها ٥ — سُورَةُ الصَّٰٓفَّٰتِ مَكِّيَّةٌ ٣٧ — اٰياتها ١٨٣

## SŪRATUS ṢĀFFĀT
*(A Makka ta Sauka)*
*(Ayoyinta 183)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama Mai jinƙai.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

**2.** (Na yi rantsuwa) da masu jera kansu safu-safu,

وَالصَّٰٓفَّٰتِ صَفًّا ﴿٢﴾

**3.** Kuma da masu tsawatarwa matuƙa daga aikin ashsha,

فَالزَّٰجِرَٰتِ زَجْرًا ﴿٣﴾

**4.** Kuma da masu karanta Tunatarwa (Kur'ani),

فَالتَّٰلِيَٰتِ ذِكْرًا ﴿٤﴾

**5.** Haƙiƙa, Ubangijinku Ɗaya ne.

إِنَّ إِلَٰهَكُمْ لَوَٰحِدٌ ﴿٥﴾

**6.** Ubangijin sammai da ƙasa, da abin da ke tsakaninsu, kuma Ubangijin nahiyoyin bazuwar hasken rana.

رَّبُّ السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا
وَرَبُّ الْمَشَٰرِقِ ﴿٦﴾

**7.** Lallai Mun ƙawata sama ta kusa, da ado na taurari,

إِنَّا زَيَّنَّا السَّمَآءَ الدُّنْيَا بِزِينَةٍ
الْكَوَاكِبِ ﴿٧﴾

**8.** Kuma Mun kiyaye ta daga dukkan shaiɗani mai taurin kai.

وَحِفْظًا مِّن كُلِّ شَيْطَٰنٍ مَّارِدٍ ﴿٨﴾

**9.** Ba za su iya satar ji ba daga wajen taron ƙoli (na mala'iku), kuma ana jifan su ta kowace shiyya.

لَّا يَسَّمَّعُونَ إِلَى الْمَلَإِ الْأَعْلَىٰ وَيُقْذَفُونَ
مِن كُلِّ جَانِبٍ ﴿٩﴾

**10.** An kore su da nisa, kuma za su haɗu da azaba mai ɗorewa.

دُحُورًا وَلَهُمْ عَذَابٌ وَاصِبٌ ﴿١٠﴾

**11.** Amma wanda duk ya ɗauki wani abu a sace, harshashun wuta mai tartsatsi zai biyo shi.

إِلَّا مَنْ خَطِفَ الْخَطْفَةَ فَأَتْبَعَهُۥ شِهَابٌ
ثَاقِبٌ ﴿١١﴾

**12.** To, ka tambaye su, shin su ne suka fi wahalar halitta, ko waɗansu halittu (dabam) da Muka halitta? Mun fa

فَاسْتَفْتِهِمْ أَهُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَم مَّنْ
خَلَقْنَآ ۚ إِنَّا خَلَقْنَٰهُم مِّن طِينٍ

لَازِبٍ ﴿١٢﴾
halicce su ne daga taɓo yumɓu mai ɗauri (gamamme).

بَلْ عَجِبْتَ وَيَسْخَرُونَ ﴿١٣﴾
**13.** Bari, kana mamakin abin da suke faɗa, su kuma suna yi maka izgili.

وَإِذَا ذُكِّرُوا لَا يَذْكُرُونَ ﴿١٤﴾
**14.** Kuma idan aka yi masu gargaɗi, ba sa kulawa.

وَإِذَا رَأَوْا آيَةً يَسْتَسْخِرُونَ ﴿١٥﴾
**15.** Kuma idan suka ga Aya, sai su yi mata izgili.

وَقَالُوا إِنْ هَٰذَا إِلَّا سِحْرٌ مُبِينٌ ﴿١٦﴾
**16.** Kuma su ce, "Wannan ba wani abu ne ba, banda sihiri a fili.

أَإِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَامًا أَإِنَّا
لَمَبْعُوثُونَ ﴿١٧﴾
**17.** 'Ashe! Idan muka mutu, kuma muka zama turɓaya da ƙasusuwa, za a sake tashin mu?

أَوَآبَاؤُنَا الْأَوَّلُونَ ﴿١٨﴾
**18.** 'Har da ma iyayenmu na farko?"

قُلْ نَعَمْ وَأَنْتُمْ دَاخِرُونَ ﴿١٩﴾
**19.** Ce, 'E, kuma za a ƙasƙantar da ku.'

فَإِنَّمَا هِيَ زَجْرَةٌ وَاحِدَةٌ فَإِذَا هُمْ
يَنْظُرُونَ ﴿٢٠﴾
**20.** Tsawa ɗaya ce kawai za a yi, sai su fito suna tsuru-tsuru.

وَقَالُوا يَا وَيْلَنَا هَٰذَا يَوْمُ الدِّينِ ﴿٢١﴾
**21.** Kuma za su ce, "Kaiconmu! Wannan ranar Sakamako ce.

هَٰذَا يَوْمُ الْفَصْلِ الَّذِي كُنْتُمْ بِهِ
تُكَذِّبُونَ ﴿٢٢﴾
**22.** 'Wannan ce ranar Sakamako wadda kuke ƙaryatawa."

**R.2**

احْشُرُوا الَّذِينَ ظَلَمُوا وَأَزْوَاجَهُمْ وَمَا
كَانُوا يَعْبُدُونَ ﴿٢٣﴾
**23.** (Za a ba mala'iku umarnin cewa), "Ku tattara masu laifi, da iri-irinsu, da duk abin da suka bauta wa,

مِنْ دُونِ اللَّهِ فَاهْدُوهُمْ إِلَىٰ صِرَاطِ
الْجَحِيمِ ﴿٢٤﴾
**24.** 'Maimakon Allah, kuma ku ja su zuwa hanyar Wuta;

وَقِفُوهُمْ إِنَّهُمْ مَسْئُولُونَ ﴿٢٥﴾
**25.** 'Kuma ku tsai da su, don za a tambaye su."

مَا لَكُمْ لَا تَنَاصَرُونَ ﴿٢٦﴾
**26.** (A ce musu), 'Me ya sa ba kwa taimakon juna?'

**27.** Habawa! A wannan rana su masu miƙa wuya ne.

بَلْ هُمُ الْيَوْمَ مُسْتَسْلِمُونَ ٢٧

**28.** Kuma za su fuskanci junansu suna jayayya da juna.

وَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَاءَلُونَ ٢٨

**29.** Su ce, 'Haƙiƙa, ku ne kuka riƙa zo mana da hannun dama (kuka fi ƙarfinmu).'

قَالُوا إِنَّكُمْ كُنْتُمْ تَأْتُونَنَا عَنِ الْيَمِينِ ٢٩

**30.** Sai waɗannan su ce, "Sam, ku ne dai ba ku zama muminai ba.

قَالُوا بَلْ لَمْ تَكُونُوا مُؤْمِنِينَ ٣٠

**31.** 'Kuma ba mu da wani iko a kanku, ku dai kun kasance mutane ne masu shishshigi.

وَمَا كَانَ لَنَا عَلَيْكُمْ مِنْ سُلْطَانٍ ۖ بَلْ كُنْتُمْ قَوْمًا طَاغِينَ ٣١

**32.** 'Sai kalmar Ubangijinmu ta zama gaskiya a kanmu, cewa za mu ɗanɗani azaba.

فَحَقَّ عَلَيْنَا قَوْلُ رَبِّنَا ۖ إِنَّا لَذَائِقُونَ ٣٢

**33.** 'To, mun ɓatar da ku, dama mu ɓatattu ne."

فَأَغْوَيْنَاكُمْ إِنَّا كُنَّا غَاوِينَ ٣٣

**34.** Haƙiƙa, a wannan rana za su yi tarayya cikin azaba.

فَإِنَّهُمْ يَوْمَئِذٍ فِي الْعَذَابِ مُشْتَرِكُونَ ٣٤

**35.** Haƙiƙa, haka Muke sakawa masu laifi.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَفْعَلُ بِالْمُجْرِمِينَ ٣٥

**36.** Don sun kasance, da aka ce musu, 'Babu abin bauta wa da gaskiya sai Allah.' Sai suka yi girman kai,

إِنَّهُمْ كَانُوا إِذَا قِيلَ لَهُمْ لَا إِلَٰهَ إِلَّا اللَّهُ يَسْتَكْبِرُونَ ٣٦

**37.** Kuma suka ce. 'Haka kawai mu bar gumakanmu, don wani mawaƙi taɓaɓɓe?'

وَيَقُولُونَ أَئِنَّا لَتَارِكُو آلِهَتِنَا لِشَاعِرٍ مَجْنُونٍ ٣٧

**38.** Ba haka abin yake ba. Ya kawo masu gaskiya ne, kuma ya nuna gaskiyar Manzanni.

بَلْ جَاءَ بِالْحَقِّ وَصَدَّقَ الْمُرْسَلِينَ ٣٨

**39.** Lallai za ku ɗanɗani azaba mai raɗaɗi.

إِنَّكُمْ لَذَائِقُو الْعَذَابِ الْأَلِيمِ ٣٩

**40.** Kuma ba za a saka muku ba, sai abin da kuka aikata,

وَمَا تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٤٠﴾

**41.** Amma banda bayin Allah zaɓaɓɓu;

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿٤١﴾

**42.** Waɗannan za su sami arziƙi sananne,

أُولَٰئِكَ لَهُمْ رِزْقٌ مَعْلُومٌ ﴿٤٢﴾

**43.** 'Ya'yan itatuwa, kuma za a girmama su,

فَوَاكِهُ ۖ وَهُمْ مُكْرَمُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Cikin lambuna (Gidajen Aljanna) na jin daɗi,

فِي جَنَّاتِ النَّعِيمِ ﴿٤٤﴾

**45.** Zaune a kan gadaje, suna fuskantar juna,

عَلَىٰ سُرُرٍ مُتَقَابِلِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** Za a riƙa zagaya su da gidauniya daga idaniyar ruwa,

يُطَافُ عَلَيْهِمْ بِكَأْسٍ مِنْ مَعِينٍ ﴿٤٦﴾

**47.** Fara sal, daddaɗa ga masu sha,

بَيْضَاءَ لَذَّةٍ لِلشَّارِبِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Babu maye a cikinta, kuma ba za a saka musu gajiya ba, saboda shanta.

لَا فِيهَا غَوْلٌ وَلَا هُمْ عَنْهَا يُنْزَفُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** Kuma suna da mata masu taƙaita gani, masu gwada-gwadan idanu,

وَعِنْدَهُمْ قَاصِرَاتُ الطَّرْفِ عِينٌ ﴿٤٩﴾

**50.** Sai ka ce su ƙwayaye ne adanannu.

كَأَنَّهُنَّ بَيْضٌ مَكْنُونٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Kuma za su fuskanci junansu suna tambayar juna.

فَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَاءَلُونَ ﴿٥١﴾

**52.** Mai magana daga cikinsu zai ce, “A da can na shaƙu da aboki,

قَالَ قَائِلٌ مِنْهُمْ إِنِّي كَانَ لِي قَرِينٌ ﴿٥٢﴾

**53.** “Wanda yakan ce, 'Kai yanzu kana cikin masu ba da gaskiya?

يَقُولُ أَإِنَّكَ لَمِنَ الْمُصَدِّقِينَ ﴿٥٣﴾

**54.** ‘Idan muka mutu, kuma muka zama turɓaya da ƙasusuwa, za a yi mana sakamako?”

أَإِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَامًا أَإِنَّا لَمَدِينُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** Zai tambaya 'Ko za ku zo ku hango shi?'

قَالَ هَلْ أَنْتُمْ مُطَّلِعُونَ ﴿٥٥﴾

**56.** Sai ya duba shi, sai ya hango shi a tsakiyar Wuta.

فَاطَّلَعَ فَرَاٰهُ فِيْ سَوَآءِ الْجَحِيْمِ ﴿٥٦﴾

**57.** Sai ya ce, "Na rantse da Allah, saura kaɗan ka halakar da ni.

قَالَ تَاللّٰهِ اِنْ كِدْتَّ لَتُرْدِيْنِ ﴿٥٧﴾

**58.** 'Ba don ni'imar Ubangijina ba, sai in zama cikin waɗanda aka kira (izuwa gabanShi).

وَلَوْلَا نِعْمَةُ رَبِّيْ لَكُنْتُ مِنَ الْمُحْضَرِيْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** 'Shin ba za mu sake mutuwa ba, nan gaba,

اَفَمَا نَحْنُ بِمَيِّتِيْنَ ﴿٥٩﴾

**60.** 'Sai ta farko, kuma ba za a yi mana azaba ba?

اِلَّا مَوْتَتَنَا الْاُوْلٰى وَمَا نَحْنُ
بِمُعَذَّبِيْنَ ﴿٦٠﴾

**61.** 'Haƙiƙa, wannan babban rabo ne.

اِنَّ هٰذَا لَهُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿٦١﴾

**62.** 'To, masu aiki su yi aiki saboda samun irin wannan."

لِمِثْلِ هٰذَا فَلْيَعْمَلِ الْعٰمِلُوْنَ ﴿٦٢﴾

**63.** Shin wannan ne sakamako mafifici, ko itaciyar Zaƙƙum?

اَذٰلِكَ خَيْرٌ نُّزُلًا اَمْ شَجَرَةُ الزَّقُّوْمِ ﴿٦٣﴾

**64.** Lallai Mun sa, ta zama jarraba ga masu laifi.

اِنَّا جَعَلْنٰهَا فِتْنَةً لِّلظّٰلِمِيْنَ ﴿٦٤﴾

**65.** Ita itaciya ce dake fitowa cikin tsakiyar Wuta;

اِنَّهَا شَجَرَةٌ تَخْرُجُ فِيْٓ اَصْلِ الْجَحِيْمِ ﴿٦٥﴾

**66.** Huda tata kamar kawunan macizai.

طَلْعُهَا كَاَنَّهٗ رُءُوْسُ الشَّيٰطِيْنِ ﴿٦٦﴾

**67.** Kuma za su riƙa cin ta, kuma suna cika cikinsu da ita.

فَاِنَّهُمْ لَاٰكِلُوْنَ مِنْهَا فَمَالِـُٔوْنَ مِنْهَا
الْبُطُوْنَ ﴿٦٧﴾

**68.** Kuma bayan haka suna da farau-farau na ruwa mai tafarfasa.

ثُمَّ اِنَّ لَهُمْ عَلَيْهَا لَشَوْبًا مِّنْ حَمِيْمٍ ﴿٦٨﴾

**69.** Sa'annan ko shakka babu makomarsu zuwa Wuta ne.

ثُمَّ اِنَّ مَرْجِعَهُمْ لَاِلَى الْجَحِيْمِ ﴿٦٩﴾

**70.** Sun tarar da iyayensu maza suna ɓatattu,

اِنَّهُمْ اَلْفَوْا اٰبَآءَهُمْ ضَآلِّيْنَ ﴿٧٠﴾

**71.** Kuma suna gaggawa su bi sawunsu.

فَهُمْ عَلَىٰٓ ءَاثَٰرِهِمْ يُهْرَعُونَ ٧١

**72.** Kuma mafi yawan mutanen farko sun ɓata a gabaninsu,

وَلَقَدْ ضَلَّ قَبْلَهُمْ أَكْثَرُ ٱلْأَوَّلِينَ ٧٢

**73.** Alhali Mun aiko masu gargaɗi a cikinsu.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا فِيهِم مُّنذِرِينَ ٧٣

**74.** To, kalli yadda ƙarshen waɗanda aka yi wa gargaɗi ya kasance,

فَٱنظُرْ كَيْفَ كَانَ عَٰقِبَةُ ٱلْمُنذَرِينَ ٧٤

**75.** Sai fa bayin Allah zaɓaɓɓu.

إِلَّا عِبَادَ ٱللَّهِ ٱلْمُخْلَصِينَ ٧٥

**R.3**

**76.** Kuma haƙiƙa, Nuhu ya kira Mu, madalla Mu ne Masu karɓar kira;

وَلَقَدْ نَادَىٰنَا نُوحٌ فَلَنِعْمَ ٱلْمُجِيبُونَ ٧٦

**77.** Kuma Mun tserar da shi da iyalinsa daga babban baƙin ciki;

وَنَجَّيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥ مِنَ ٱلْكَرْبِ ٱلْعَظِيمِ ٧٧

**78.** Kuma Mun sa zuriyarsa kaɗai sun zama masu wanzuwa.

وَجَعَلْنَا ذُرِّيَّتَهُۥ هُمُ ٱلْبَاقِينَ ٧٨

**79.** Kuma Mun bar masa (suna kyakkyawa) a cikin mutanen ƙarshe.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِى ٱلْءَاخِرِينَ ٧٩

**80.** 'Aminci ya tabbata ga Nuhu a cikin mutane!'

سَلَٰمٌ عَلَىٰ نُوحٍ فِى ٱلْعَٰلَمِينَ ٨٠

**81.** Lallai haka Muke sakawa masu aiki nagari.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ٨١

**82.** Haƙiƙa, shi yana cikin bayinMu muminai.

إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ٨٢

**83.** Sa'annan Mun nitsar da waɗancan.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا ٱلْءَاخَرِينَ ٨٣

**84.** Kuma Ibrahima yana daga cikin jama'arsa;

وَإِنَّ مِن شِيعَتِهِۦ لَإِبْرَٰهِيمَ ٨٤

**85.** Yayin da ya zo wa Ubangijinsa da zuciya mai tsarki;

إِذْ جَآءَ رَبَّهُۥ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ ٨٥

**86.** Yayin da ya ce wa babansa da mutanensa, “Me kuke bauta wa?

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِ مَاذَا تَعْبُدُونَ ﴿٨٦﴾

**87.** 'Wato iyayengiji na ƙarya kuke nufi maimakon Allah?

أَئِفْكًا آلِهَةً دُونَ اللَّهِ تُرِيدُونَ ﴿٨٧﴾

**88.** 'Menene zatonku game da Ubangijin halittu?”

فَمَا ظَنُّكُم بِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٨٨﴾

**89.** Sai ya dubi taurari,

فَنَظَرَ نَظْرَةً فِي النُّجُومِ ﴿٨٩﴾

**90.** Sai ya ce, 'Ni dai ba ni jin daɗin jikina.'

فَقَالَ إِنِّي سَقِيمٌ ﴿٩٠﴾

**91.** Sai suka juya baya suka ƙyale shi.

فَتَوَلَّوْا عَنْهُ مُدْبِرِينَ ﴿٩١﴾

**92.** Sai ya sulale zuwa ga gumakansu ya ce, “Ba kwa cin abinci?

فَرَاغَ إِلَىٰ آلِهَتِهِمْ فَقَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ﴿٩٢﴾

**93.** 'Me ya same ku, ba kwa magana?”

مَا لَكُمْ لَا تَنطِقُونَ ﴿٩٣﴾

**94.** Sai ya faɗa su da duka da hannun dama.

فَرَاغَ عَلَيْهِمْ ضَرْبًا بِالْيَمِينِ ﴿٩٤﴾

**95.** Sai (mutanen) suka tunkaro shi suna sauri.

فَأَقْبَلُوا إِلَيْهِ يَزِفُّونَ ﴿٩٥﴾

**96.** Ya ce, “Kwa riƙa bauta wa abin da kuke sassaƙawa,

قَالَ أَتَعْبُدُونَ مَا تَنْحِتُونَ ﴿٩٦﴾

**97.** ‘Alhali Allah ne ya halicce ku, ku da abin da kuke yi da hannuwanku?”

وَاللَّهُ خَلَقَكُمْ وَمَا تَعْمَلُونَ ﴿٩٧﴾

**98.** Suka ce, 'Ku yi masa babban gini ku jefa shi cikin wuta.’

قَالُوا ابْنُوا لَهُ بُنْيَانًا فَأَلْقُوهُ فِي الْجَحِيمِ ﴿٩٨﴾

**99.** Sai suka nufi yi masa makirci, amma Mun sa sun zama ƙasƙantattu.

فَأَرَادُوا بِهِ كَيْدًا فَجَعَلْنَاهُمُ الْأَسْفَلِينَ ﴿٩٩﴾

**100.** Kuma (Ibrahima) ya ce, “Ni dai zan yi tafiya ta wajen Ubangijina, lallai Zai shirye ni.

وَقَالَ إِنِّي ذَاهِبٌ إِلَىٰ رَبِّي سَيَهْدِينِ ﴿١٠٠﴾

**101.** 'Ubangijina, ba ni (ɗa) daga cikin mutanen kirki.”

رَبِّ هَبْ لِي مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿١٠١﴾

**102.** Sai Muka yi masa albishirin samun ɗa mai haƙuri.

فَبَشَّرْنَٰهُ بِغُلَٰمٍ حَلِيمٍ ١٠٢

**103.** Kuma yayin da ya isa tafiya tare da shi, ya ce masa 'Ya kai ɗana, na ga ina yanka ka cikin barci. To, yi tunani, me ka gani? Ya ce, 'Babana aikata abin da aka umarce ka da shi. In Allah ya so za ka same ni daga cikin masu haƙuri.'

فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ ٱلسَّعْىَ قَالَ يَٰبُنَىَّ إِنِّىٓ
أَرَىٰ فِى ٱلْمَنَامِ أَنِّىٓ أَذْبَحُكَ فَٱنظُرْ مَاذَا
تَرَىٰ ۚ قَالَ يَٰٓأَبَتِ ٱفْعَلْ مَا تُؤْمَرُ ۖ
سَتَجِدُنِىٓ إِن شَآءَ ٱللَّهُ مِنَ ٱلصَّٰبِرِينَ ١٠٣

**104.** Kuma yayin da suka miƙa lamarinsu ga Allah, kuma Ibrahima ya kwantar da shi kan goshinsa.

فَلَمَّآ أَسْلَمَا وَتَلَّهُۥ لِلْجَبِينِ ١٠٤

**105.** Mun yi kira gareshi, "Ya kai Ibrahima!

وَنَٰدَيْنَٰهُ أَن يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ ١٠٥

**106.** 'Haƙiƙa, ka gasgata mafarkin." Mu, haka Muke sakawa masu aiki nagari.

قَدْ صَدَّقْتَ ٱلرُّءْيَآ ۚ إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِى
ٱلْمُحْسِنِينَ ١٠٦

**107.** Haƙiƙa, wannan ita ce jarrabawa mabayyaniya.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ ٱلْبَلَٰٓؤُا۟ ٱلْمُبِينُ ١٠٧

**108.** Sai Muka fanshe shi da abin yankawa babba.

وَفَدَيْنَٰهُ بِذِبْحٍ عَظِيمٍ ١٠٨

**109.** Kuma Mun bar masa (suna kyakkyawa) cikin mutanen ƙarshe.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِى ٱلْءَاخِرِينَ ١٠٩

**110.** 'Aminci ya tabbata ga Ibrahima!'

سَلَٰمٌ عَلَىٰٓ إِبْرَٰهِيمَ ١١٠

**111.** Haka Muke saka wa masu aiki nagari.

كَذَٰلِكَ نَجْزِى ٱلْمُحْسِنِينَ ١١١

**112.** Haƙiƙa, shi yana cikin bayinMu muminai.

إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ١١٢

**113.** Kuma Mun yi masa albishir da samun Is'haƙa, Annabi daga cikin mutanen kirki.

وَبَشَّرْنَٰهُ بِإِسْحَٰقَ نَبِيًّا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ١١٣

**114.** Kuma Mun yi masa albarka, shi da Is'haƙa. Kuma a cikin zuriyarsu

وَبَٰرَكْنَا عَلَيْهِ وَعَلَىٰٓ إِسْحَٰقَ ۚ وَمِن

akwai masu kyakkyawan aiki, kuma akwai masu cutar kansu a fili.

ذُرِّيَّتِهِمَا مُحْسِنٌ وَّ ظَالِمٌ لِّنَفْسِهٖ مُبِيْنٌ ﴿١١٤﴾ ع

**R. 4**

**115.** Kuma haƙiƙa, Mun yi baiwa ga Musa da Haruna.

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلٰى مُوْسٰى وَ هٰرُوْنَ ﴿١١٥﴾

**116.** Kuma Mun tserar da su da mutanensu daga babban baƙin ciki.

وَ نَجَّيْنٰهُمَا وَ قَوْمَهُمَا مِنَ الْكَرْبِ الْعَظِيْمِ ﴿١١٦﴾

**117.** Kuma Mun taimake su, sai suka zama masu galaba.

وَ نَصَرْنٰهُمْ فَكَانُوْا هُمُ الْغٰلِبِيْنَ ﴿١١٧﴾

**118.** Kuma Mun ba su Littafi mai bayyana komai filla-filla.

وَاٰتَيْنٰهُمَا الْكِتٰبَ الْمُسْتَبِيْنَ ﴿١١٨﴾

**119.** Kuma Mun shiryar da su tafarki madaidaici.

وَهَدَيْنٰهُمَا الصِّرَاطَ الْمُسْتَقِيْمَ ﴿١١٩﴾

**120.** Kuma Mun bar masu, (kyakkyawan) suna a cikin mutanen ƙarshe,

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِمَا فِي الْاٰخِرِيْنَ ﴿١٢٠﴾

**121.** 'Aminci ya tabbata ga Musa da Haruna!'

سَلٰمٌ عَلٰى مُوْسٰى وَهٰرُوْنَ ﴿١٢١﴾

**122.** Haka Muke saka wa masu aiki nagari.

اِنَّا كَذٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِيْنَ ﴿١٢٢﴾

**123.** Lallai su biyu suna cikin bayinMu muminai.

اِنَّهُمَا مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٢٣﴾

**124.** Kuma haƙiƙa, Ilyasu (ma) yana cikin Manzanni,

وَاِنَّ اِلْيَاسَ لَمِنَ الْمُرْسَلِيْنَ ﴿١٢٤﴾

**125.** Yayin da ya ce wa mutanensa, "Ba kwa tsoraci Allah ba?

اِذْ قَالَ لِقَوْمِهٖٓ اَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿١٢٥﴾

**126.** 'Kwa riƙa kiran Ba'alu, amma ku bar Babban Mahalicci,

اَتَدْعُوْنَ بَعْلًا وَّ تَذَرُوْنَ اَحْسَنَ الْخٰلِقِيْنَ ﴿١٢٦﴾

**127.** 'Allah Ubangijinku, kuma Ubangijin iyayenku na farko?"

اللّٰهَ رَبَّكُمْ وَرَبَّ اٰبَآئِكُمُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿١٢٧﴾

**128.** Sai suka ƙaryata shi, to, lallai za a kawo su (a gaban Allah, don a tambaye su);

فَكَذَّبُوْهُ فَاِنَّهُمْ لَمُحْضَرُوْنَ ﴿١٢٨﴾

**129.** Sai fa bayin Allah zaɓaɓɓu.

اِلَّا عِبَادَ اللّٰهِ الْمُخْلَصِيْنَ ﴿١٢٩﴾

**130.** Kuma Mun bar masa (kyakkyawan suna), a cikin mutanen ƙarshe.

وَ تَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي الْاٰخِرِيْنَ ﴿١٣٠﴾

**131.** 'Aminci ya tabbata ga Iliyasu (da mutanensa)!'

سَلٰمٌ عَلٰۤى اِلْ يَاسِيْنَ ﴿١٣١﴾

**132.** Haka Muke saka wa masu aiki nagari

اِنَّا كَذٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِيْنَ ﴿١٣٢﴾

**133.** Haƙiƙa, shi yana cikin bayinMu muminai.

اِنَّهٗ مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿١٣٣﴾

**134.** Kuma haƙiƙa, Luɗu (ma) yana cikin Manzanni,

وَ اِنَّ لُوْطًا لَّمِنَ الْمُرْسَلِيْنَ ﴿١٣٤﴾

**135.** Yayin da Muka tserar da shi, da iyalansa gaba ɗaya,

اِذْ نَجَّيْنٰهُ وَ اَهْلَهٗۤ اَجْمَعِيْنَ ﴿١٣٥﴾

**136.** Sai fa wata tsohuwa daga cikin masu tsayawa baya.

اِلَّا عَجُوْزًا فِي الْغٰبِرِيْنَ ﴿١٣٦﴾

**137.** Sa'annan Muka halakar da waɗancan.

ثُمَّ دَمَّرْنَا الْاٰخَرِيْنَ ﴿١٣٧﴾

**138.** Kuma haƙiƙa, kuna shigewa ta kansu da safe,

وَ اِنَّكُمْ لَتَمُرُّوْنَ عَلَيْهِمْ مُّصْبِحِيْنَ ﴿١٣٨﴾

**139.** Haka ma cikin dare. Shin ba kwa hankalta?

وَ بِالَّيْلِ ؕ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿١٣٩﴾

**R.5**

**140.** Kuma haƙiƙa, Yunusa (ma) yana cikin Manzanni.

وَ اِنَّ يُوْنُسَ لَمِنَ الْمُرْسَلِيْنَ ﴿١٤٠﴾

**141.** Yayin da ya gudu zuwa jirgin ruwa wanda ya cika maƙil;

اِذْ اَبَقَ اِلَى الْفُلْكِ الْمَشْحُوْنِ ﴿١٤١﴾

فَسَاهَمَ فَكَانَ مِنَ الْمُدْحَضِينَ ﴿١٤٢﴾

**142.** Sai ya kaɗa ƙuri'a, amma ya zama cikin waɗanda ba su yi nasara ba.

فَالْتَقَمَهُ الْحُوتُ وَهُوَ مُلِيمٌ ﴿١٤٣﴾

**143.** Sai kifi ya haɗiye shi, yana mai zargin kansa.

فَلَوْلَا أَنَّهُ كَانَ مِنَ الْمُسَبِّحِينَ ﴿١٤٤﴾

**144.** Kuma ba don ya kasance cikin masu tsarkake (Allah) ba,

النصف

لَلَبِثَ فِي بَطْنِهِ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ﴿١٤٥﴾

**145.** Da kuwa ya zauna cikin cikinsa har Ranar da za a tashe su.

فَنَبَذْنَاهُ بِالْعَرَاءِ وَهُوَ سَقِيمٌ ﴿١٤٦﴾

**146.** Sai Muka jefar da shi a sararin jeji, yana marar lafiya.

وَأَنْبَتْنَا عَلَيْهِ شَجَرَةً مِنْ يَقْطِينٍ ﴿١٤٧﴾

**147.** Kuma Muka tsirar da ɗan duma saboda shi.

وَأَرْسَلْنَاهُ إِلَىٰ مِائَةِ أَلْفٍ أَوْ يَزِيدُونَ ﴿١٤٨﴾

**148.** Kuma Muka aike shi zuwa ga (mutane) dubu ɗari, ko ma fiye da haka.

فَآمَنُوا فَمَتَّعْنَاهُمْ إِلَىٰ حِينٍ ﴿١٤٩﴾

**149.** Sai suka ba da gaskiya, sai Muka jiyar da su daɗi zuwa wani lokaci.

فَاسْتَفْتِهِمْ أَلِرَبِّكَ الْبَنَاتُ وَلَهُمُ الْبَنُونَ ﴿١٥٠﴾

**150.** To, ka tambaye su, wai Ubangijinka ne da 'ya'ya mata, su kuwa da 'ya'ya maza?

أَمْ خَلَقْنَا الْمَلَائِكَةَ إِنَاثًا وَهُمْ شَاهِدُونَ ﴿١٥١﴾

**151.** Ko Mun halicci mala'iku mata ne, suna gurin?

أَلَا إِنَّهُمْ مِنْ إِفْكِهِمْ لَيَقُولُونَ ﴿١٥٢﴾

**152.** Kai, su don tsabar ƙarya kawai suke cewa,

وَلَدَ اللَّهُ وَإِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿١٥٣﴾

**153.** 'Allah yana da 'ya'ya;' kuma haƙiƙa, su maƙaryata ne.

أَصْطَفَى الْبَنَاتِ عَلَى الْبَنِينَ ﴿١٥٤﴾

**154.** Shin Ya zaɓi 'ya'ya mata a kan 'ya'ya maza?

مَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ﴿١٥٥﴾

**155.** Me ya same ku? Yaya kuke hukumci?

أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿١٥٦﴾

**156.** Shin ba kwa la'akari?

**157.** Ko kuna da wata hujja tabbatacciya ce?

أَمْ لَكُمْ سُلْطَٰنٌ مُّبِينٌ ١٥٧

**158.** To, ku kawo Littafinku, idan ku masu gaskiya ne.

فَأْتُوا بِكِتَٰبِكُمْ إِن كُنتُمْ صَٰدِقِينَ ١٥٨

**159.** Kuma sun saka dangantaka tsakaninSa da aljanu, alhali aljanu suna sane da cewa za a kawo su (a gabanSa, ya yi musu hukumci);

وَجَعَلُوا بَيْنَهُ وَبَيْنَ الْجِنَّةِ نَسَبًا ۚ وَ
لَقَدْ عَلِمَتِ الْجِنَّةُ إِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ١٥٩

**160.** Allah ya tsarkaka daga abin da suke riyawa;

سُبْحَٰنَ اللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ١٦٠

**161.** Amma bayin Allah zaɓaɓɓu, (ba sa dangana maSa abin da bai dace da Shi ba).

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ١٦١

**162.** To, ku da abin da kuke bautawa,

فَإِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُونَ ١٦٢

**163.** Ba za ku ɓatar da kowa ba, daga tafarkinSa,

مَا أَنتُمْ عَلَيْهِ بِفَٰتِنِينَ ١٦٣

**164.** Sai wanda zai ƙonu da Wuta.

إِلَّا مَنْ هُوَ صَالِ الْجَحِيمِ ١٦٤

**165.** (Mala'iku sun ce) “Babu ɗaya daga cikinmu, face yana da matsayi sananne,

وَمَا مِنَّا إِلَّا لَهُ مَقَامٌ مَّعْلُومٌ ١٦٥

**166.** ‘Kuma mu ne masu yin safu-safu,

وَإِنَّا لَنَحْنُ الصَّافُّونَ ١٦٦

**167.** ‘Kuma mu ne masu tsarkake Allah.”

وَإِنَّا لَنَحْنُ الْمُسَبِّحُونَ ١٦٧

**168.** Kuma haƙiƙa, su kan ce,

وَإِن كَانُوا لَيَقُولُونَ ١٦٨

**169.** “Idan muna da Tunatarwa (irin) ta mutanen farko,

لَوْ أَنَّ عِندَنَا ذِكْرًا مِّنَ الْأَوَّلِينَ ١٦٩

**170.** ‘Da sai mu zama bayin Allah zaɓaɓɓu.”

لَكُنَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ١٧٠

**171.** (Yayin da ta zo masu) sai suka kafirce mata, amma za su sani.

فَكَفَرُوا بِهِ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ١٧١

وَ لَقَدْ سَبَقَتْ كَلِمَتُنَا لِعِبَادِنَا الْمُرْسَلِيْنَ ﴿١٧٢﴾

**172.** Kuma haƙiƙa, kalmarMu ta rigaya ga bayinMu, Manzanni,

اِنَّهُمْ لَهُمُ الْمَنْصُوْرُوْنَ ﴿١٧٣﴾

**173.** Cewa lallai su ne waɗanda za a taimaka;

وَاِنَّ جُنْدَنَا لَهُمُ الْغٰلِبُوْنَ ﴿١٧٤﴾

**174.** Kuma cewa rundunoninMu sune masu galaba.

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتّٰى حِيْنٍ ﴿١٧٥﴾

**175.** To, ƙyale su har wani ɗan lokaci.

وَّ اَبْصِرْهُمْ فَسَوْفَ يُبْصِرُوْنَ ﴿١٧٦﴾

**176.** Kuma zura musu ido, da sannu za su gani.

اَ فَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُوْنَ ﴿١٧٧﴾

**177.** Wato hanzarta zuwan azabarMu suke yi?

فَاِذَا نَزَلَ بِسَاحَتِهِمْ فَسَآءَ صَبَاحُ الْمُنْذَرِيْنَ ﴿١٧٨﴾

**178.** Lokacin da za ta sauka a farfajiyarsu, wayewar garin waɗanda aka yi wa gargaɗi za ta yi muni.

وَ تَوَلَّ عَنْهُمْ حَتّٰى حِيْنٍ ﴿١٧٩﴾

**179.** To, ƙyale su har zuwa wani ɗan lokaci.

وَّ اَبْصِرْ فَسَوْفَ يُبْصِرُوْنَ ﴿١٨٠﴾

**180.** Kuma zura musu ido, da sannu za su gani.

سُبْحٰنَ رَبِّكَ رَبِّ الْعِزَّةِ عَمَّا يَصِفُوْنَ ﴿١٨١﴾

**181.** Tsarki ya tabbata ga Ubangijinka, Ubangijin ɗaukaka, daga abin da suke riyawa.

وَسَلٰمٌ عَلَى الْمُرْسَلِيْنَ ﴿١٨٢﴾

**182.** Kuma aminci ya tabbata ga Manzanni!

وَالْحَمْدُ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٨٣﴾ ع

**183.** Kuma dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Ubangijin halittu.

 ركوعاتها ٥ — سُوْرَةُ صٓ مَكِّيَّةٌ ٣٨ — اٰياتها ٨٩ 

## SŪRATU ṢĀD

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 89)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

صٓ وَالْقُرْاٰنِ ذِي الذِّكْرِ ②

**2.** Sad.* (Mun ba da shaida) da Kur'ani wanda yake cike da tunatarwa (cewa shi saukakke ne daga wajenMu).

بَلِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فِيْ عِزَّةٍ وَّشِقَاقٍ ③

**3.** Amma waɗanda suka kafirta suna cikin girman kai da nuna gaba.

كَمْ اَهْلَكْنَا مِنْ قَبْلِهِمْ مِّنْ قَرْنٍ فَنَادَوْا
وَّلَاتَ حِيْنَ مَنَاصٍ ④

**4.** Mun halakar da mutane ƙarni masu yawa a gabaninsu. Sun yi kukan (neman taimako), amma lokacin tsira ya wuce.

وَعَجِبُوْٓا اَنْ جَآءَهُمْ مُّنْذِرٌ مِّنْهُمْ وَقَالَ
الْكٰفِرُوْنَ هٰذَا سٰحِرٌ كَذَّابٌ ⑤

**5.** Kuma sun yi mamaki saboda Mai gargaɗi daga cikinsu ya zo masu; kuma kafirai sun ce, “Wannan mai sihiri ne, maƙaryaci ne.

اَجَعَلَ الْاٰلِهَةَ اِلٰهًا وَّاحِدًا ۚ اِنَّ هٰذَا
لَشَيْءٌ عُجَابٌ ⑥

**6.** ‘Yaya zai mai da dukkan gumaka Ubangiji ɗaya? Kai wannan abu ne mai ban mamaki.”

وَانْطَلَقَ الْمَلَاُ مِنْهُمْ اَنِ امْشُوْا وَاصْبِرُوْا
عَلٰٓى اٰلِهَتِكُمْ ۚ اِنَّ هٰذَا لَشَيْءٌ يُّرَادُ ⑦

**7.** Kuma shuwagabannin cikinsu sun tafi (suna cewa), “Ku tafi, ku dage kan gumakanku. Wannan abu ne da ake so.

مَا سَمِعْنَا بِهٰذَا فِي الْمِلَّةِ الْاٰخِرَةِ ۚ
اِنْ هٰذَآ اِلَّا اخْتِلَاقٌ ⑧

**8.** 'Ba mu taɓa jin wannan ba daga mazhabobin da suka wuce. Wannan ƙage ne kawai.

ءَاُنْزِلَ عَلَيْهِ الذِّكْرُ مِنْ بَيْنِنَا ۭ بَلْ

**9.** Shin, an saukar da tunatarwar a kansa (a maimakonmu dukka)? A’a, su

---

** 2. Ubangiji Mai gaskiya !*

dai suna cikin kokwanto dangane da tunatarwaTa. A'a, amma dai basu ɗanɗana azabaTa ba.

هُمْ فِيْ شَكٍّ مِّنْ ذِكْرِيْ ج بَلْ لَّمَّا
يَذُوْقُوْا عَذَابِ ﴿٩﴾

**10.** Shin su ne da taskokin rahamar Ubangijinka, Mabuwayi, Mai baiwa?

أَمْ عِنْدَهُمْ خَزَآئِنُ رَحْمَةِ رَبِّكَ
الْعَزِيْزِ الْوَهَّابِ ﴿١٠﴾

**11.** Ko mallakin sammai da ƙasa da abin da ke tsakaninsu nasu ne? To su hau ta hanyoyin (da suke da su).

أَمْ لَهُمْ مُّلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ وَمَا
بَيْنَهُمَا قف فَلْيَرْتَقُوْا فِي الْأَسْبَابِ ﴿١١﴾

**12.** Rundunonin tarayya da ke can, murƙushe su za a yi.

جُنْدٌ مَّا هُنَالِكَ مَهْزُوْمٌ مِّنَ الْأَحْزَابِ ﴿١٢﴾

**13.** Kafin su (ma), mutanen Nuhu da Adawa da Fir'auna ma'abucin turaku, sun ƙaryata (Manzanni);

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوْحٍ وَّعَادٌ وَّ
فِرْعَوْنُ ذُو الْأَوْتَادِ ﴿١٣﴾

**14.** Kuma Samudawa da mutanen Luɗu da Mazauna itace, waɗannan rundunonin tarayya ne.

وَثَمُوْدُ وَقَوْمُ لُوْطٍ وَّأَصْحٰبُ لْئَيْكَةِ ط
أُولٰٓئِكَ الْأَحْزَابُ ﴿١٤﴾

**15.** Babu wani daga cikinsu face ya ƙaryata Manzanni, sai kuwa azaba(Ta) ta cancanta a kansu.

إِنْ كُلٌّ إِلَّا كَذَّبَ الرُّسُلَ فَحَقَّ
ع عِقَابِ ﴿١٥﴾

**R.2**

**16.** Kuma waɗannan ba wani abu suke jira ba, banda tsawa ɗaya. Wadda ba ta da sassautawa.

وَمَا يَنْظُرُ هٰٓؤُلَآءِ إِلَّا صَيْحَةً وَّاحِدَةً مَّا
لَهَا مِنْ فَوَاقٍ ﴿١٦﴾

**17.** Kuma sun ce, 'Ubangijinmu, gaggauta mana rabonmu (na azabar) kafin Ranar Hisabi.'

وَقَالُوْا رَبَّنَا عَجِّلْ لَّنَا قِطَّنَا قَبْلَ يَوْمِ
الْحِسَابِ ﴿١٧﴾

**18.** Yi haƙuri bisa abin da suke faɗa, kuma tuna bawanMu Da'uda ma'abucin ƙarfi. Haƙiƙa, shi mai komawa ne ga Allah.

اِصْبِرْ عَلٰى مَا يَقُوْلُوْنَ وَاذْكُرْ عَبْدَنَا
دَاوٗدَ ذَا الْأَيْدِ ج إِنَّهٗٓ أَوَّابٌ ﴿١٨﴾

**19.** Mun hore tsaunuka (tare da shi) suna tsarkake Allah, lokacin saukar dare da lokacin fitowar rana,

إِنَّا سَخَّرْنَا الْجِبَالَ مَعَهٗ يُسَبِّحْنَ
بِالْعَشِيِّ وَالْإِشْرَاقِ ﴿١٩﴾

**20.** Kuma (Mun hore masa) tsuntsaye a tattare. Kowane yana bin umarninsa.

وَالطَّيْرَ مَحْشُورَةً ۖ كُلٌّ لَّهُ أَوَّابٌ ﴿٢٠﴾

**21.** Kuma Mun ƙarfafa mulkinsa, kuma Mun ba shi hikima da iya yanke hukumci.

وَشَدَدْنَا مُلْكَهُ وَآتَيْنَاهُ الْحِكْمَةَ وَ
فَصْلَ الْخِطَابِ ﴿٢١﴾

**22.** Kuma shin labarin masu husuma ya zo maka, yayin da suka haura katangar ɗakin(sa)?

وَهَلْ أَتَاكَ نَبَأُ الْخَصْمِ ۘ إِذْ تَسَوَّرُوا
الْمِحْرَابَ ﴿٢٢﴾

**23.** Yayin da suka shiga wajen Da'uda sai ya ji tsoronsu. Suka ce, "Kada ka tsorata. Mu biyu rigima muke yi; ɗayan mu ya cuci ɗaya; to, yi hukumci tsakaninmu a kan gaskiya, kuma kada ka kauce, kuma ka nuna mana hanya madaidaiciya.

إِذْ دَخَلُوا عَلَىٰ دَاوُودَ فَفَزِعَ مِنْهُمْ
قَالُوا لَا تَخَفْ ۖ خَصْمَانِ بَغَىٰ بَعْضُنَا
عَلَىٰ بَعْضٍ فَاحْكُمْ بَيْنَنَا بِالْحَقِّ وَلَا
تُشْطِطْ وَاهْدِنَا إِلَىٰ سَوَاءِ الصِّرَاطِ ﴿٢٣﴾

**24.** 'Wannan ɗan'uwa nawa, yana da tumakai casa'in da tara, ni kuwa ina da tunkiya ɗaya. (Duk da haka) sai ya ce, 'Ba ni ita,' Kuma ya matsa mini da mita."

إِنَّ هَٰذَا أَخِي لَهُ تِسْعٌ وَتِسْعُونَ
نَعْجَةً وَلِيَ نَعْجَةٌ وَاحِدَةٌ فَقَالَ
أَكْفِلْنِيهَا وَعَزَّنِي فِي الْخِطَابِ ﴿٢٤﴾

**25.** (Da'uda) ya ce, 'Lallai ya cuce ka da ya roƙe ka tunkiyarka ya haɗa da tumakansa. Kuma abokan hulɗa da yawa sashinsu yana cutar sashi, sai fa waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari; irinsu kuwa ba su da yawa.' Kuma Da'uda ya tabbata Mun jarraba shi ne; sai ya nemi gafarar Ubangijinsa, kuma ya faɗi yana ruku'i, kuma ya koma (gareShi).

قَالَ لَقَدْ ظَلَمَكَ بِسُؤَالِ نَعْجَتِكَ
إِلَىٰ نِعَاجِهِ ۖ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ الْخُلَطَاءِ
لَيَبْغِي بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ إِلَّا الَّذِينَ
آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَقَلِيلٌ مَّا هُمْ ۗ
وَظَنَّ دَاوُودُ أَنَّمَا فَتَنَّاهُ فَاسْتَغْفَرَ رَبَّهُ
السجدة وَخَرَّ رَاكِعًا وَأَنَابَ ۩ ﴿٢٥﴾

**26.** Sai Muka gafarta masa wannan abin, kuma yana da kusanci da Mu da kyakkyawar makoma.

فَغَفَرْنَا لَهُ ذَٰلِكَ ۖ وَإِنَّ لَهُ عِندَنَا
لَزُلْفَىٰ وَحُسْنَ مَآبٍ ﴿٢٦﴾

**27.** 'Ya Da'uda, haƙiƙa, Mun naɗa ka halifa a ƙasa; to, yi hukumci tsakanin mutane a kan gaskiya, kuma kada ka bi son zuciya, sai ya ɓatar da kai daga bin tafarkin Allah.' Haƙiƙa, waɗanda

يَا دَاوُودُ إِنَّا جَعَلْنَاكَ خَلِيفَةً فِي الْأَرْضِ
فَاحْكُم بَيْنَ النَّاسِ بِالْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعِ
الْهَوَىٰ فَيُضِلَّكَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ ۚ إِنَّ
الَّذِينَ يَضِلُّونَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ لَهُمْ

ke ɓata daga bin tafarkin Allah kuwa, za su haɗu da azaba mai tsanani, saboda sun manta da Ranar Hisabi.

عَذَابٌ شَدِيدٌۢ بِمَا نَسُوا۟ يَوْمَ ٱلْحِسَابِ ﴿٢٧﴾

**R.3**

**28.** Kuma ba Mu halicci sammai da ƙasa da abin da ke tsakaninsu a kan banza ba. Wannan shi ne zaton waɗanda suka kafirta. To, kaicon waɗanda suka kafirta saboda azabar Wuta (wadda za ta kama su).

وَمَا خَلَقْنَا ٱلسَّمَآءَ وَٱلْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا بَٰطِلًا ۚ ذَٰلِكَ ظَنُّ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ ۚ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِنَ ٱلنَّارِ ﴿٢٨﴾

**29.** Shin za Mu mai da waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari, kamar masu ɓarna a ƙasa, ko za Mu mai da masu tsoron Allah kamar fajirai?

أَمْ نَجْعَلُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ كَٱلْمُفْسِدِينَ فِى ٱلْأَرْضِ أَمْ نَجْعَلُ ٱلْمُتَّقِينَ كَٱلْفُجَّارِ ﴿٢٩﴾

**30.** Wannan Littafi ne, Mun saukar da shi gare ka, cike da albarka don su lura da ayoyinsa, kuma don masu hankula su riƙa lura.

كِتَٰبٌ أَنزَلْنَٰهُ إِلَيْكَ مُبَٰرَكٌ لِّيَدَّبَّرُوٓا۟ ءَايَٰتِهِۦ وَلِيَتَذَكَّرَ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿٣٠﴾

**31.** Kuma Mun baiwa Da'uda ɗa Sulaiman. Madalla da bawa mai biyayya. Haƙiƙa, shi mai komawa gareMu ne.

وَوَهَبْنَا لِدَاوُۥدَ سُلَيْمَٰنَ ۚ نِعْمَ ٱلْعَبْدُ ۖ إِنَّهُۥٓ أَوَّابٌ ﴿٣١﴾

**32.** Yayin da aka kawo masa da yammaci zaɓaɓɓun dawaki gwanayen sukuwa.

إِذْ عُرِضَ عَلَيْهِ بِٱلْعَشِىِّ ٱلصَّٰفِنَٰتُ ٱلْجِيَادُ ﴿٣٢﴾

**33.** Sai ya ce, 'Haƙiƙa, ni ina ƙaunar abubuwan alheri, saboda tuna Ubangijina.' Sai can da suka ɓuya a bayan shamaki.

فَقَالَ إِنِّىٓ أَحْبَبْتُ حُبَّ ٱلْخَيْرِ عَن ذِكْرِ رَبِّى ۚ حَتَّىٰ تَوَارَتْ بِٱلْحِجَابِ ﴿٣٣﴾

**34.** (Ya ce), 'Ku dawo mini da su.' Sai ya riƙa shafar ƙafafuwansu da wuyayen su.

رُدُّوهَا عَلَىَّ ۖ فَطَفِقَ مَسْحًۢا بِٱلسُّوقِ وَٱلْأَعْنَاقِ ﴿٣٤﴾

**35.** Haƙiƙa, Mun jarrabi Sulaimana, sai Muka ɗora jiki (maras daraja) a kan kujerar mulkinsa. Sa'annan ya koma (ga Allah yana neman rahama).

وَلَقَدْ فَتَنَّا سُلَيْمَٰنَ وَأَلْقَيْنَا عَلَىٰ كُرْسِيِّهِۦ جَسَدًا ثُمَّ أَنَابَ ﴿٣٥﴾

**36.** Ya ce, 'Ubangijina, Ka gafarta mini, kuma Ka ba ni mulkin da ba wanda zai gaje shi bayana. Haƙiƙa, Kai ne Mai baiwa.'

قَالَ رَبِّ اغْفِرْ لِي وَهَبْ لِي مُلْكًا لَّا
يَنۢبَغِي لِأَحَدٍ مِّنۢ بَعْدِي ۚ إِنَّكَ أَنتَ
الْوَهَّابُ ﴿٣٦﴾

**37.** Sai Muka hore masa iska tana tasowa a hankali bisa umarninsa, duk inda ya nufa,

فَسَخَّرْنَا لَهُ الرِّيحَ تَجْرِي بِأَمْرِهِ رُخَاءً
حَيْثُ أَصَابَ ﴿٣٧﴾

**38.** Kuma da hamshaƙai dukkan wani magini, da mai ninƙaya,

وَالشَّيَاطِينَ كُلَّ بَنَّاءٍ وَغَوَّاصٍ ﴿٣٨﴾

**39.** Kuma da waɗansu, a ɗaɗɗaure cikin mari.

وَآخَرِينَ مُقَرَّنِينَ فِي الْأَصْفَادِ ﴿٣٩﴾

**40.** 'Wannan baiwarMu ce -to ka bayar (ga kowa), ko kariƙe- ba tare da hisabi ba.'

هَٰذَا عَطَاؤُنَا فَامْنُنْ أَوْ أَمْسِكْ بِغَيْرِ
حِسَابٍ ﴿٤٠﴾

**41.** Kuma lallai yana da kusanci da kyakkyawar makoma a wajenMu.

وَإِنَّ لَهُ عِندَنَا لَزُلْفَىٰ وَحُسْنَ مَآبٍ ﴿٤١﴾ ع

**R.4**

**42.** Kuma tuna bawanMu Ayyuba, yayin da ya kira Ubangijinsa (cewa), 'Shaiɗan ya shafe ni da wahala da azaba.'

وَاذْكُرْ عَبْدَنَا أَيُّوبَ إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُ أَنِّي
مَسَّنِيَ الشَّيْطَانُ بِنُصْبٍ وَعَذَابٍ ﴿٤٢﴾

**43.** (Sai Muka umarce shi) 'Ba da ƙaimi da ƙafarka (domin dabbarka ta zabura a guje). Ga wurin wanka mai sanyi nan kuma da abin sha.'

ارْكُضْ بِرِجْلِكَ ۖ هَٰذَا مُغْتَسَلٌ بَارِدٌ
وَشَرَابٌ ﴿٤٣﴾

**44.** Kuma Mun ba shi iyalansa da waɗansu kamarsu tare da su, saboda jinƙai daga gareMu, kuma don tunatarwa ga masu hankula.

وَوَهَبْنَا لَهُ أَهْلَهُ وَمِثْلَهُم مَّعَهُمْ
رَحْمَةً مِّنَّا وَذِكْرَىٰ لِأُولِي الْأَلْبَابِ ﴿٤٤﴾

**45.** Kuma (Mun ce da shi), 'Ɗauki tsumagiya da hannunka, ka yi duka da ita, kuma kada ka karya rantsuwa.' Haƙiƙa, Mun same shi mai haƙuri. Madalla da bawa. Haƙiƙa, shi mai komawa ne (ga Allah).

وَخُذْ بِيَدِكَ ضِغْثًا فَاضْرِب بِّهِ وَلَا
تَحْنَثْ ۗ إِنَّا وَجَدْنَاهُ صَابِرًا ۚ نِّعْمَ الْعَبْدُ ۖ
إِنَّهُ أَوَّابٌ ﴿٤٥﴾

وَاذْكُرْ عِبَٰدَنَآ إِبْرَٰهِيمَ وَإِسْحَٰقَ وَيَعْقُوبَ أُو۟لِى ٱلْأَيْدِى وَٱلْأَبْصَٰرِ ٤٦

**46.** Kuma tuna bayinMu Ibrahima da Ishaƙa da Yaƙuba, ma'abuta ƙarfi da basirori.

إِنَّآ أَخْلَصْنَٰهُم بِخَالِصَةٍ ذِكْرَى ٱلدَّارِ ٤٧

**47.** Mun zaɓe su saboda manufa ta musamman -tunatarwa game da gidan (Lahira).

وَإِنَّهُمْ عِندَنَا لَمِنَ ٱلْمُصْطَفَيْنَ ٱلْأَخْيَارِ ٤٨

**48.** Kuma lallai suna cikin zaɓaɓɓu mafifita a gurinMu.

وَاذْكُرْ إِسْمَٰعِيلَ وَٱلْيَسَعَ وَذَا ٱلْكِفْلِ ۖ وَكُلٌّ مِّنَ ٱلْأَخْيَارِ ٤٩

**49.** Kuma tuna Isma'ila da Ilyasa da Zulkifli, dukkansu suna cikin mafifita.

هَٰذَا ذِكْرٌ ۚ وَإِنَّ لِلْمُتَّقِينَ لَحُسْنَ مَـَٔابٍ ٥٠

**50.** Wannan tunatarwa ce. Haƙiƙa, matsorata Allah suna da kyakkyawar makoma-

جَنَّٰتِ عَدْنٍ مُّفَتَّحَةً لَّهُمُ ٱلْأَبْوَٰبُ ٥١

**51.** Lambunan Dauwama (Gidajen Aljanna), za a bubbuɗe masu ƙofofinsu.

مُتَّكِـِٔينَ فِيهَا يَدْعُونَ فِيهَا بِفَٰكِهَةٍ كَثِيرَةٍ وَشَرَابٍ ٥٢

**52.** Suna kishingiɗe a (kan shimfiɗu) cikinsu, suna kira a kawo masu 'ya'yan itatuwa masu yawa da abin sha. (duk sa'adda suke buƙata).

وَعِندَهُمْ قَٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ أَتْرَابٌ ٥٣

**53.** Kuma suna da (mata) masu taƙaita gani, sa'o'in juna.

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِيَوْمِ ٱلْحِسَابِ ٥٤

**54.** Wannan shi ne abin da ake yi maku alƙawari, saboda Ranar Hisabi.

إِنَّ هَٰذَا لَرِزْقُنَا مَا لَهُۥ مِن نَّفَادٍ ٥٥

**55.** Lallai wannan arziƙinMu ne, babu ƙarewa gare shi.

هَٰذَا ۚ وَإِنَّ لِلطَّٰغِينَ لَشَرَّ مَـَٔابٍ ٥٦

**56.** Wannan (sakamakon muminai ke nan). Masu shishshigi suna da mummunar makoma-

جَهَنَّمَ يَصْلَوْنَهَا فَبِئْسَ ٱلْمِهَادُ ٥٧

**57.** Jahannama, za su ƙuna cikinta. Gurin kwanciya ya munana!

هَٰذَا فَلْيَذُوقُوهُ حَمِيمٌ وَغَسَّاقٌ ٥٨

**58.** Wannan (ne sakamakonsu), bari su ɗanɗane shi, ruwa mai tsananin zafi da ruwa mai tsananin sanyi;

**59.** Kuma da wasu (masifu iri-iri) masu kamar wannan.

وَّاٰخَرُ مِنْ شَكْلِهٖٓ اَزْوَاجٌ ۝٥٩

**60.** (Za a ce wa manyansu), 'Waɗannan rundunonin ne, za su kutsa tare da ku.' Ba a maraba da su. Za su ƙuna da Wuta.

هٰذَا فَوْجٌ مُّقْتَحِمٌ مَّعَكُمْ ۚ لَا مَرْحَبًۢا بِهِمْ ؕ اِنَّهُمْ صَالُوا النَّارِ ۝٦٠

**61.** Sai su ce, A'a, ku dai! Ba za ayi maraba da ku ba (ku ma) Ku ne kuka saka mu cikin wannan (bala'i). Matabbatar ta munana.

قَالُوْا بَلْ اَنْتُمْ ۫ لَا مَرْحَبًۢا بِكُمْ ؕ اَنْتُمْ قَدَّمْتُمُوْهُ لَنَا ۚ فَبِئْسَ الْقَرَارُ ۝٦١

**62.** Za su ce, 'Ubangijinmu, duk wanda ya sa muka faɗa cikin wannan bala'i ƙara masa azaba ninki-ninki a cikin Wuta.'

قَالُوْا رَبَّنَا مَنْ قَدَّمَ لَنَا هٰذَا فَزِدْهُ عَذَابًا ضِعْفًا فِي النَّارِ ۝٦٢

**63.** (Kuma 'yan Wuta) za su ce, “Me ya same mu ne ba ma ganin wasu mazaje da muka ɗauke su cikin ashararai?

وَ قَالُوْا مَا لَنَا لَا نَرٰى رِجَالًا كُنَّا نَعُدُّهُمْ مِّنَ الْاَشْرَارِ ۝٦٣

**64.** 'Izgilin banza muka yi musu ne, ko idanuwanmu sun kasa ganinsu ne?”

اَتَّخَذْنٰهُمْ سِخْرِيًّا اَمْ زَاغَتْ عَنْهُمُ الْاَبْصَارُ ۝٦٤

**65.** Tabbas, wannan gaskiya ne - jayayya tsakanin 'yan Wuta.

اِنَّ ذٰلِكَ لَحَقٌّ تَخَاصُمُ اَهْلِ النَّارِ ۝٦٥ ع ٤ ١٣

**R.5**

**66.** Ce, “Ni mai gargaɗi ne kawai; kuma babu wani ubangiji sai Allah, Makaɗaici, Marinjayi;

قُلْ اِنَّمَآ اَنَا مُنْذِرٌ ۖ وَّ مَا مِنْ اِلٰهٍ اِلَّا اللّٰهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ۝٦٦

**67.** 'Ubangijin sammai da ƙasa da abin dake tsakaninsu, Mabuwayi, Mai gafara.”

رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ وَ مَا بَيْنَهُمَا الْعَزِيْزُ الْغَفَّارُ ۝٦٧

**68.** Ce, “wannan babban labari ne,

قُلْ هُوَ نَبَؤٌا عَظِيْمٌ ۝٦٨

**69.** ‘Kuke kau da kai daga gare shi;

اَنْتُمْ عَنْهُ مُعْرِضُوْنَ ۝٦٩

**70.** ‘Ba ni sane game da Taron Koli yayin da suke tattaunawa,

مَا كَانَ لِيَ مِنْ عِلْمٍۭ بِالْمَلَاِ الْاَعْلٰٓى اِذْ يَخْتَصِمُوْنَ ۝٧٠

**71.** ‘Sai dai wannan ya sauka gare ni kan cewa ni mai gargaɗi ne mai bayyanawa.”

إِن يُوحَىٰٓ إِلَيَّ إِلَّآ أَنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ٧١

**72.** Lokacin da Ubangijinka ya ce wa mala'iku, “Zan halicci mutum daga taɓo (yinɓu),

إِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّي خَٰلِقٌۢ بَشَرًا مِّن طِينٍ ٧٢

**73.** ‘To, idan Na daidaita shi, kuma Na hura masa ruhiNa, ku faɗi ku miƙa wuya gare shi.”

فَإِذَا سَوَّيْتُهُۥ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن رُّوحِي فَقَعُوا۟ لَهُۥ سَٰجِدِينَ ٧٣

**74.** Sai mala'iku gaba ɗaya suka miƙa wuya;

فَسَجَدَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُونَ ٧٤

**75.** Amma banda Iblis. Ya yi girman kai, kuma ya kasance daga kafirai.

إِلَّآ إِبْلِيسَ ٱسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ٧٥

**76.** (Allah) ya ce, 'Ya Iblis, me ya hana ka miƙa wuya, ga abin da Na halitta da hannuwaNa biyu? Ka yi girman kai ne, ko ka kasance cikin masu ɗaukaka ne?'

قَالَ يَٰٓإِبْلِيسُ مَا مَنَعَكَ أَن تَسْجُدَ لِمَا خَلَقْتُ بِيَدَيَّ ۖ أَسْتَكْبَرْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ ٱلْعَالِينَ ٧٦

**77.** Ya ce 'Ni na fi shi. Ka halicce ni da wuta, shi kuwa Ka halicce shi da taɓo (yimɓu).'

قَالَ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْهُ ۖ خَلَقْتَنِي مِن نَّارٍ وَخَلَقْتَهُۥ مِن طِينٍ ٧٧

**78.** (Allah) ya ce, “To, fice daga nan, lallai kai korarre ne.

قَالَ فَٱخْرُجْ مِنْهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٌ ٧٨

**79.** 'Kuma haƙiƙa, la'anaTa za ta bi ka har zuwa Ranar Sakamako.”

وَإِنَّ عَلَيْكَ لَعْنَتِيٓ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلدِّينِ ٧٩

**80.** Ya ce, 'Ubangiji, ka yi mini jinkiri zuwa ranar da za a tashe su.'

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرْنِيٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ٨٠

**81.** (Allah) ya ce, “To, lallai kana cikin waɗanda za a saurara musu,

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلْمُنظَرِينَ ٨١

**82.** 'Zuwa ranar sanannan lokaci.”

إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْوَقْتِ ٱلْمَعْلُومِ ٨٢

**83.** Ya ce, “To, (na rantse) da girmanKa, zan ɓatar da su gaba ɗaya.

قَالَ فَبِعِزَّتِكَ لَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ٨٣

**84.** 'Sai fa zaɓaɓɓun bayinKa daga cikinsu."

إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ الْمُخْلَصِينَ ﴿٨٤﴾

**85.** (Allah) ya ce, "Gaskiya, gaskiya ce, kuma gaskiya kaɗai Nake faɗa,

قَالَ فَالْحَقُّ وَالْحَقَّ أَقُولُ ﴿٨٥﴾

**86.** 'Lallai Zan cika Jahannama da kai da duk wanda ya bi ka daga cikinsu gaba ɗaya."

لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنكَ وَمِمَّن تَبِعَكَ
مِنْهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٨٦﴾

**87.** Ce, "Ba na roƙonku lada a kansa, kuma ni ba na cikin masu ɗora maku nauyi.'

قُلْ مَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ وَمَا أَنَا
مِنَ الْمُتَكَلِّفِينَ ﴿٨٧﴾

**88.** 'Wannan (Kur'ani) tunatarwa ne kawai ga mutane.

إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَالَمِينَ ﴿٨٨﴾

**89.** 'Kuma haƙiƙa, za ku gane gaskiya tasa bayan lokaci kaɗan."

وَلَتَعْلَمُنَّ نَبَأَهُ بَعْدَ حِينٍ ﴿٨٩﴾ ع ١٤



رکوعاتها ٨ — سُوْرَةُ الزُّمَرِ مَكِّيَّةٌ ٣٩ — اٰياتها ٧٦



## SŪRATUZ ZUMAR

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 76)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Saukar wannan Littafi daga Allah ne, Mabuwayi, Mai hikima.

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ
الْحَكِيْمِ ﴿٢﴾

**3.** Haƙiƙa, Mu ne Muka saukar da Littafin gare ka ƙunshe da (dukkan) gaskiya; to, bauta wa Allah, kana mai tsarkake biyayya gare Shi.

اِنَّآ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ فَاعْبُدِ
اللّٰهَ مُخْلِصًا لَّهُ الدِّيْنَ ﴿٣﴾

**4.** Ku saurara! Ga Allah kaɗai cikakkiyar biyayya ta dace. Kuma waɗanda suka riƙi masoya maimakonSa, suna cewa, 'Ba ma bauta musu sai don su kusantar da mu ga Allah.' Haƙiƙa, Allah zai yi hukumci tsakaninsu game da abin da suka yi saɓani cikinsa. Haƙiƙa, Allah ba ya shiryar da wanda ya zama maƙaryaci, mai yawan butulci.

اَلَا لِلّٰهِ الدِّيْنُ الْخَالِصُ ۗ وَ الَّذِيْنَ
وقف لازم اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِهٖٓ اَوْلِيَآءَ ۘ مَا
نَعْبُدُهُمْ اِلَّا لِيُقَرِّبُوْنَآ اِلَى اللّٰهِ
زُلْفٰى ۗ اِنَّ اللّٰهَ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ فِيْ مَا
هُمْ فِيْهِ يَخْتَلِفُوْنَ ۬ۗ اِنَّ اللّٰهَ لَا
يَهْدِيْ مَنْ هُوَ كٰذِبٌ كَفَّارٌ ﴿٤﴾

**5.** Da Allah ya so Ya riƙi ɗa, sai Ya zaɓi abin da Ya so, daga halitta da Yake yi. Tsarki ya tabbata gare Shi! Shi ne Allah, Makaɗaici, Marinjayi.

لَوْ اَرَادَ اللّٰهُ اَنْ يَّتَّخِذَ وَلَدًا لَّاصْطَفٰى
مِمَّا يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۙ سُبْحٰنَهٗ ۗ هُوَ اللّٰهُ
الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ﴿٥﴾

**6.** Ya halicci sammai da ƙasa a kan hikima. Yana sa dare ya rufe hasken rana, kuma Yana sa hasken rana ya rufe dare. Kuma Ya hore rana da wata, kowane yana bin hanyarsa zuwa lokaci na musamman. Ku saurara! Shi ne Mabuwayi, Mai gafara.

خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ بِالْحَقِّ ۚ يُكَوِّرُ
الَّيْلَ عَلَى النَّهَارِ وَ يُكَوِّرُ النَّهَارَ عَلَى
الَّيْلِ وَ سَخَّرَ الشَّمْسَ وَ الْقَمَرَ ۗ كُلٌّ
يَّجْرِيْ لِاَجَلٍ مُّسَمًّى ۗ اَلَا هُوَ الْعَزِيْزُ
الْغَفَّارُ ﴿٦﴾

**7.** Ya halicce ku daga rai ɗaya, sa'annan Ya yi matarsa daga gare shi. Kuma daga dabbobin ni'ima Ya saukar

خَلَقَكُمْ مِّنْ نَّفْسٍ وَّاحِدَةٍ ثُمَّ جَعَلَ مِنْهَا
زَوْجَهَا وَ اَنْزَلَ لَكُمْ مِّنَ الْاَنْعَامِ ثَمٰنِيَةَ

maku dangogi takwas. Yana halittar ku cikin iyayenku mata, halitta bayan halitta, cikin duhu kashi uku. Wannan ne Allah, Ubangijinku. Sarauta taSa ce. Babu wani ubangiji sai Shi. To, yaya ake juyar da ku?

أَزْوَاجٍ ۚ يَخْلُقُكُمْ فِي بُطُونِ أُمَّهَاتِكُمْ
خَلْقًا مِّن بَعْدِ خَلْقٍ فِي ظُلُمَاتٍ ثَلَاثٍ ۚ
ذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمْ لَهُ الْمُلْكُ ۖ لَا إِلَٰهَ
إِلَّا هُوَ ۖ فَأَنَّىٰ تُصْرَفُونَ ﴿٧﴾

**8.** Idan kuka butulce, to, Allah Mawadaci ne ga barinku, kuma ba Zai yarda da butulci ba daga bayinSa. Idan kuka riƙa godiya kuwa, Yana so daga gare ku. Kuma mai ɗaukar nauyi ba zai ɗauki nauyin wani ba. Sa'annan za a mai da ku wajen Ubangijinku, kuma Zai ba ku labarin abin da kuka aikata. Haƙiƙa, Shi Masanin abin da ke cikin zukata ne.

إِن تَكْفُرُوا فَإِنَّ اللَّهَ غَنِيٌّ عَنكُمْ ۖ وَلَا
يَرْضَىٰ لِعِبَادِهِ الْكُفْرَ ۖ وَإِن تَشْكُرُوا
يَرْضَهُ لَكُمْ ۗ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ
أُخْرَىٰ ۗ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُم مَّرْجِعُكُمْ
فَيُنَبِّئُكُم بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ۚ إِنَّهُ
عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٨﴾

**9.** Kuma yayin da cuta ta kama mutum, sai ya kira Ubangijinsa, yana mai komawa gare Shi. Amma idan Ya ba shi ni'ima daga gare Shi, sai ya manta kiran da yake yi kafin nan, kuma ya dangana wa Allah kishiyoyi, don ya ɓatar da (mutane) daga tafarkinSa. Ce, 'Ji daɗin kafircinka kaɗan, haƙiƙa, kai a ƙarshe kana cikin 'yan Wuta.'

وَإِذَا مَسَّ الْإِنسَانَ ضُرٌّ دَعَا رَبَّهُ مُنِيبًا
إِلَيْهِ ثُمَّ إِذَا خَوَّلَهُ نِعْمَةً مِّنْهُ نَسِيَ مَا
كَانَ يَدْعُو إِلَيْهِ مِن قَبْلُ وَجَعَلَ لِلَّهِ
أَندَادًا لِّيُضِلَّ عَن سَبِيلِهِ ۚ قُلْ تَمَتَّعْ
بِكُفْرِكَ قَلِيلًا ۖ إِنَّكَ مِنْ أَصْحَابِ النَّارِ ﴿٩﴾

**10.** Shin wanda ke yin ibada cikin lokatan dare, yana sujada, yana tsayuwa, yana tsoron Lahira, kuma yana ƙaunar rahamar Ubangijinsa, (ya zama kamar wanda ba shi yin haka)? Ce, 'Shin waɗanda suka sani sa zama daidai da waɗanda ba su sani ba?' Haƙiƙa, ma'abuta hankula ne kawai ke ganewa.

أَمَّنْ هُوَ قَانِتٌ آنَاءَ اللَّيْلِ سَاجِدًا وَقَائِمًا
يَحْذَرُ الْآخِرَةَ وَيَرْجُو رَحْمَةَ رَبِّهِ ۗ
قُلْ هَلْ يَسْتَوِي الَّذِينَ يَعْلَمُونَ
وَالَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ۗ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ
ع أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿١٠﴾

**R.2**

**11.** Ce, 'Ya ku bayiNa waɗanda suka ba da gaskiya, ku tsoraci Ubangijinku. Masu aiki nagari a cikin wannan rayuwa, za su sami sakamako nagari. Kuma ƙasar Allah mai faɗi ce.

قُلْ يَا عِبَادِ الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا رَبَّكُمْ ۚ
لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةٌ ۗ
وَأَرْضُ اللَّهِ وَاسِعَةٌ ۗ إِنَّمَا يُوَفَّى الصَّابِرُونَ

أَجْرَهُم بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿١١﴾

Haƙiƙa, masu haƙuri, za a ba su sakamakonsu cikakke ba tare da hisabi ba.'

قُلْ إِنِّيٓ أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ ٱللَّهَ مُخْلِصًا لَّهُ ٱلدِّينَ ﴿١٢﴾

**12.** Ce, "Ni, an hore ni, in bauta wa Allah, ina mai tsarkake addini gare Shi.

وَأُمِرْتُ لِأَنْ أَكُونَ أَوَّلَ ٱلْمُسْلِمِينَ ﴿١٣﴾

**13.** 'Kuma an hore ni in zama farkon masu miƙa wuya (gare Shi)."

قُلْ إِنِّيٓ أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٤﴾

**14.** Ce, 'Haƙiƙa, idan na saɓa wa Ubangijina, ina tsoron azabar babbar rana.'

قُلِ ٱللَّهَ أَعْبُدُ مُخْلِصًا لَّهُۥ دِينِي ﴿١٥﴾

**15.** Ce, "Allah nake bauta wa, ina mai tsarkake biyayyata gare Shi.

فَٱعْبُدُوا۟ مَا شِئْتُم مِّن دُونِهِۦ ۗ قُلْ إِنَّ ٱلْخَٰسِرِينَ ٱلَّذِينَ خَسِرُوٓا۟ أَنفُسَهُمْ وَأَهْلِيهِمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۗ أَلَا ذَٰلِكَ هُوَ ٱلْخُسْرَانُ ٱلْمُبِينُ ﴿١٦﴾

**16.** 'To, ku bauta wa abin da kuke so maimakonSa. Ce, 'Haƙiƙa, taɓaɓɓu su ne waɗanda suka rusa rayukansu kuma da iyalansu a Ranar Kiyama.' Yi hattara! Wannan kuwa ita ce taɓewa na fili.

لَهُم مِّن فَوْقِهِمْ ظُلَلٌ مِّنَ ٱلنَّارِ وَمِن تَحْتِهِمْ ظُلَلٌ ۚ ذَٰلِكَ يُخَوِّفُ ٱللَّهُ بِهِۦ عِبَادَهُۥ ۚ يَٰعِبَادِ فَٱتَّقُونِ ﴿١٧﴾

**17.** Za su tarar da rufe-rufe a sama da su cikin Wuta, akwai kuma wasu rufe-rufe ta ƙasa da su. Wannan ne Allah yake gargaɗin bayinSa game da shi. Ya ku bayiNa, ku tsorace Ni.

وَٱلَّذِينَ ٱجْتَنَبُوا۟ ٱلطَّٰغُوتَ أَن يَعْبُدُوهَا وَأَنَابُوٓا۟ إِلَى ٱللَّهِ لَهُمُ ٱلْبُشْرَىٰ ۚ فَبَشِّرْ عِبَادِ ﴿١٨﴾

**18.** Kuma waɗanda suka guji (bautar) iyayengijin ƙarya -kada su bauta musu- kuma suka koma ga Allah, suna da albishir. To, yi wa bayiNa albishir.

ٱلَّذِينَ يَسْتَمِعُونَ ٱلْقَوْلَ فَيَتَّبِعُونَ أَحْسَنَهُۥٓ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ هَدَىٰهُمُ ٱللَّهُ ۖ وَأُو۟لَٰٓئِكَ هُمْ أُو۟لُوا۟ ٱلْأَلْبَٰبِ ﴿١٩﴾

**19.** Waɗanda ke sauraren Magana, kuma su ɗauki wadda ta fi kyau daga cikinta. Waɗannan su ne waɗanda Allah ya shirye su, kuma waɗannan su ne masu hankula.

أَفَمَنْ حَقَّ عَلَيْهِ كَلِمَةُ ٱلْعَذَابِ ۖ أَفَأَنتَ تُنقِذُ مَن فِى ٱلنَّارِ ﴿٢٠﴾

**20.** Shin wanda aka rigaya aka yanke masa hukumcin azaba (akwai mai iya cetonsa)? Shin kai za ka iya tsamo wanda ke cikin Wuta?

**21.** Amma ga waɗanda suka tsoraci Ubangijinsu kuwa, suna da manyan gidaje, a sama da su kuma ga wasu manyan gidajen ginannu, ƙoramu na gudana ƙarƙashinsu. Wannan alƙawari ne na Allah. Allah ba ya saɓa alƙawari.

لٰكِنِ الَّذِيْنَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ لَهُمْ غُرَفٌ
مِّنْ فَوْقِهَا غُرَفٌ مَّبْنِيَّةٌ ۙ تَجْرِيْ مِنْ
تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ؕ وَعْدَ اللّٰهِ ؕ لَا يُخْلِفُ
اللّٰهُ الْمِيْعَادَ ﴿٢١﴾

**22.** Ba ka gani cewa, Allah yana saukar da ruwa daga sama, sai Ya shigar da shi cikin ƙasa ido-ido, sa'annan da shi Yake fitar da shuke-shuke masu launi iri-iri? Sa'annan shuke-shuken su bushe, sai ka gan su fatsi-fatsi, sa'annan ya mai da su ciyayi. Haƙiƙa, a cikin haka akwai tunatarwa ga masu hankula.

اَلَمْ تَرَ اَنَّ اللّٰهَ اَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً
فَسَلَكَهٗ يَنَابِيْعَ فِي الْاَرْضِ ثُمَّ
يُخْرِجُ بِهٖ زَرْعًا مُّخْتَلِفًا اَلْوَانُهٗ ثُمَّ
يَهِيْجُ فَتَرٰىهُ مُصْفَرًّا ثُمَّ يَجْعَلُهٗ
حُطَامًا ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَذِكْرٰى لِاُولِي
الْاَلْبَابِ ﴿٢٢﴾ ع

**R.3**

**23.** Shin wanda Allah ya buɗe zuciyarsa ga karɓar Musulunci, kuma yana kan haske daga Ubangijinsa, (ya zama kamar wanda ke cikin duhun kafirci)? Kaicon waɗanda zukatansu suka ƙeƙashe daga ambaton Allah! Waɗannan suna cikin ɓata a bayyane.

اَفَمَنْ شَرَحَ اللّٰهُ صَدْرَهٗ لِلْاِسْلَامِ فَهُوَ
عَلٰى نُوْرٍ مِّنْ رَّبِّهٖ ؕ فَوَيْلٌ لِّلْقٰسِيَةِ
قُلُوْبُهُمْ مِّنْ ذِكْرِ اللّٰهِ ؕ اُولٰٓئِكَ فِيْ ضَلٰلٍ
مُّبِيْنٍ ﴿٢٣﴾

**24.** Allah ya saukar da Magana mafi kyau -Littafi wanda Ayoyinsa ke ƙarfafa juna, ana maimaita su cikin sigogi iri-iri. Fatar jikin masu tsoron Ubangijinsu tana raunawa yayin karanta shi, sa'annan fatar jikinsu da zukatansu suna taushi saboda ambaton Allah. Wannan shiriya ce ta Allah; Yana shiryar da wanda Ya so da ita. Kuma wanda Allah ya bar shi a ɓace kuwa, babu mai shiryar da shi.

اَللّٰهُ نَزَّلَ اَحْسَنَ الْحَدِيْثِ كِتٰبًا مُّتَشَابِهًا
مَّثَانِيَ ۖ تَقْشَعِرُّ مِنْهُ جُلُوْدُ الَّذِيْنَ
يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ ۚ ثُمَّ تَلِيْنُ جُلُوْدُهُمْ وَ
قُلُوْبُهُمْ اِلٰى ذِكْرِ اللّٰهِ ؕ ذٰلِكَ هُدَى اللّٰهِ
يَهْدِيْ بِهٖ مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَمَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ
فَمَا لَهٗ مِنْ هَادٍ ﴿٢٤﴾

**25.** Ashe ana iya kamanta wanda ba shi da abin da ya dogara da shi don kariya daga muguwar azaba Ranar Kiyama im banda fuskarsa (ya zama daidai da wanda ke cikin aminci)?

اَفَمَنْ يَّتَّقِيْ بِوَجْهِهٖ سُوْٓءَ الْعَذَابِ
يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ؕ وَقِيْلَ لِلظّٰلِمِيْنَ ذُوْقُوْا
مَا كُنْتُمْ تَكْسِبُوْنَ ﴿٢٥﴾

Kuma za a ce wa masu laifi, 'Ku ɗanɗani abin da kuka aikata.'

**26.** Waɗanda suka gabace su sun ƙaryata (ManzanninMu), sai azaba ta zo musu ta inda ba su sani ba.

كَذَّبَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَاَتٰىهُمُ
الْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُوْنَ ۝٢٦

**27.** Sai Allah ya nufa suka ɗanɗana azabar kunyanta a rayuwar duniya, kuma azabar Lahira tafi muni, in da sun sani.

فَاَذَاقَهُمُ اللّٰهُ الْخِزْيَ فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۚ
وَلَعَذَابُ الْاٰخِرَةِ اَكْبَرُ ۘ لَوْ كَانُوْا
يَعْلَمُوْنَ ۝٢٧

وقف لازم

**28.** Kuma cikin wannan Kur'ani, haƙiƙa, Mun ba mutane misalai iri-iri don su yi la'akari.

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِيْ هٰذَا الْقُرْاٰنِ
مِنْ كُلِّ مَثَلٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُوْنَ ۝٢٨

**29.** (Mun saukar da shi), Kur'ani a cikin Larabci, babu karkata cikinsa, don su zama masu tsoron Allah.

قُرْاٰنًا عَرَبِيًّا غَيْرَ ذِيْ عِوَجٍ لَّعَلَّهُمْ
يَتَّقُوْنَ ۝٢٩

**30.** Allah ya ba da misali (kamar haka) mutum ne a cikin abokan hurɗa masu rigima da juna, da mutum ɗaya zaune lami lafiya tare da wani mutum. Ashe (waɗannan mutane da aka ambata) sa zama daidai ga misali? Dukkan yabo ya tabbata ga Allah. Amma mafi yawansu ba su sani ba.

ضَرَبَ اللّٰهُ مَثَلًا رَّجُلًا فِيْهِ شُرَكَآءُ
مُتَشٰكِسُوْنَ وَرَجُلًا سَلَمًا لِّرَجُلٍ ؕ هَلْ
يَسْتَوِيٰنِ مَثَلًا ؕ اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ ۚ بَلْ اَكْثَرُهُمْ
لَا يَعْلَمُوْنَ ۝٣٠

**31.** Tabbas za ka mutu, kuma su ma babu makawa za su mutu.

اِنَّكَ مَيِّتٌ وَّاِنَّهُمْ مَّيِّتُوْنَ ۝٣١

**32.** Sa'annan lallai za ku yi musayya da juna a gaban Ubangijinku, a Ranar Kiyama.

ثُمَّ اِنَّكُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ عِنْدَ رَبِّكُمْ
تَخْتَصِمُوْنَ ۝٣٢

ع ١٧

JUZU'I NA 24

**R.4**

**33.** Wanene mafi cuta kamar wanda ya yi wa Allah ƙarya, kuma ya ƙaryata gaskiya yayin da ta zo masa? Shin a cikin Jahannama babu mazauni ne ga kafirai?

الجزء ٢٤

فَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنْ كَذَبَ عَلَى
اللّٰهِ وَكَذَّبَ بِالصِّدْقِ اِذْ جَآءَهٗ ؕ
اَلَيْسَ فِيْ جَهَنَّمَ مَثْوًى
لِّلْكٰفِرِيْنَ ۝٣٣

**34.** Amma wanda ya kawo gaskiya da wanda ya gasgata, waɗannan su ne masu taƙawa ga Allah.

وَالَّذِي جَاءَ بِالصِّدْقِ وَصَدَّقَ
بِهِ أُولَٰئِكَ هُمُ الْمُتَّقُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Za su sami duk abin da suke so, gurin Ubangijinsu. Wannan shi ne sakamakon masu aiki nagari.

لَهُم مَّا يَشَاءُونَ عِندَ رَبِّهِمْ ۚ ذَٰلِكَ
جَزَاءُ الْمُحْسِنِينَ ﴿٣٥﴾

**36.** Don Allah zai kankare masu mafi munin abin da suka aikata, kuma Zai ba su sakamakon mafi kyawun abin da suka aikata.

لِيُكَفِّرَ اللَّهُ عَنْهُمْ أَسْوَأَ الَّذِي
عَمِلُوا وَيَجْزِيَهُمْ أَجْرَهُم
بِأَحْسَنِ الَّذِي كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Shin Allah bai ishi bawansa ba? Suna tsorata ka da waɗanda ba Shi ba. Kuma wanda Allah ya bari cikin ɓata, babu mai shiriyar da shi.

أَلَيْسَ اللَّهُ بِكَافٍ عَبْدَهُ ۖ وَ
يُخَوِّفُونَكَ بِالَّذِينَ مِن دُونِهِ ۚ
وَمَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِنْ
هَادٍ ﴿٣٧﴾

**38.** Kuma wanda Allah ya shiryar kuwa, babu mai ɓatar da shi. Shin Allah ba Mabuwayi ne ba, Mai ɗaukar fansa?

وَمَن يَهْدِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِن مُّضِلٍّ ۗ
أَلَيْسَ اللَّهُ بِعَزِيزٍ ذِي انتِقَامٍ ﴿٣٨﴾

**39.** Kuma idan ka tambaye su, 'Wanene ya halicci sammai da ƙasa?' Za su ce, 'Allah ne,' Ce, 'Shin kun ga abin da kuke kira maimakon Allah? Idan Allah ya nufe ni da cuta, za su iya yaye mini cutar da za ta same ni daga gareShi? Ko kuma idan Ya nufe ni da rahama, za su iya hana rahamarSa ta same ni?' Ce, 'Allah ya ishe ni. Masu dogaro su dogara gare Shi.'

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ
السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ اللَّهُ ۚ
قُلْ أَفَرَأَيْتُم مَّا تَدْعُونَ مِن دُونِ
اللَّهِ إِنْ أَرَادَنِيَ اللَّهُ بِضُرٍّ هَلْ هُنَّ
كَاشِفَاتُ ضُرِّهِ أَوْ أَرَادَنِي بِرَحْمَةٍ هَلْ
هُنَّ مُمْسِكَاتُ رَحْمَتِهِ ۚ قُلْ حَسْبِيَ
اللَّهُ ۖ عَلَيْهِ يَتَوَكَّلُ الْمُتَوَكِّلُونَ ﴿٣٩﴾

**40.** Ce, 'Ya ku mutanena, ku yi aiki iya ƙoƙarinku, ni ma zan yi aiki iya ƙoƙarina. Da sannu za ku sani.'

قُلْ يَا قَوْمِ اعْمَلُوا عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ
إِنِّي عَامِلٌ ۖ فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٤٠﴾

**41.** Wanda azaba za ta zo masa, ta kunyata shi, kuma azaba mai dauwama ta sauka a kansa.

مَن يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ
عَلَيْهِ عَذَابٌ مُّقِيمٌ ﴿٤١﴾

**42.** Haƙiƙa, Mun saukar da Littafi gare ka, ƙunshe da gaskiya, don (amfanin) mutane. Wanda ya shiriya don amfanin kansa ne, wanda ya ɓata

إِنَّا أَنزَلْنَا عَلَيْكَ الْكِتَابَ لِلنَّاسِ
بِالْحَقِّ ۖ فَمَنِ اهْتَدَىٰ فَلِنَفْسِهِ ۖ
وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۖ وَمَا

kuwa, zai ɓata ne don ya cuci kansa, kuma kai ba mai gadi ne a kansu ba.

عٍ اَنْتَ عَلَيْهِمْ بِوَكِيْلٍ ﴿٤٢﴾

**R.5**

**43.** Allah yana ɗaukar rayukan mutane yayin mutuwarsu; waɗanda ba su mutu ba kuwa, yayin barcinsu. Sai ya riƙe rayukan waɗanda ya hukumta wa mutuwa, kuma ya dawo da rayukan ragowar zuwa lokaci ƙayyadadde. Haƙiƙa, akwai Ayoyi a cikin wannan ga mutane masu tunani.

اَللّٰهُ يَتَوَفَّى الْاَنْفُسَ حِيْنَ مَوْتِهَا وَالَّتِيْ لَمْ تَمُتْ فِيْ مَنَامِهَا ۚ فَيُمْسِكُ الَّتِيْ قَضٰى عَلَيْهَا الْمَوْتَ وَيُرْسِلُ الْاُخْرٰٓى اِلٰٓى اَجَلٍ مُّسَمًّى ۗ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّتَفَكَّرُوْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** Ko sun riƙi masu ceto ne maimakon Allah? Ce, 'Ko ba su da ikon mallakan komai, kuma ba sa fahimtar komai?'

اَمِ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ شُفَعَآءَ ۗ قُلْ اَوَلَوْ كَانُوْا لَا يَمْلِكُوْنَ شَيْـًٔا وَّلَا يَعْقِلُوْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Ce, 'Ceto na Allah ne gaba ɗaya. Mallakan sammai da ƙasa naSa ne, kuma wajenSa za a mai da ku.'

قُلْ لِّلّٰهِ الشَّفَاعَةُ جَمِيْعًا ۗ لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ ثُمَّ اِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Idan aka ambaci Allah Shi kaɗai, sai zukatan waɗanda ba su ba da gaskiya da Lahira ba su riƙa ƙyama, amma idan aka ambaci waɗansu ba Shi ba, sai su riƙa murna.

وَاِذَا ذُكِرَ اللّٰهُ وَحْدَهُ اشْمَاَزَّتْ قُلُوْبُ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ ۚ وَاِذَا ذُكِرَ الَّذِيْنَ مِنْ دُوْنِهٖٓ اِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُوْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ce, 'Ya Allah! Mahaliccin sammai da ƙasa; Masanin ɓoye da sarari; Kai za Ka yi hukumci tsakanin bayinKa game da abin da suka yi saɓani cikinsa.'

قُلِ اللّٰهُمَّ فَاطِرَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ عٰلِمَ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ اَنْتَ تَحْكُمُ بَيْنَ عِبَادِكَ فِيْ مَا كَانُوْا فِيْهِ يَخْتَلِفُوْنَ ﴿٤٧﴾

**48.** Idan duk abin da ke kan doron ƙasa mallakin waɗanda suka yi laifi ne, da wani abu makamanci haɗe da shi, za su nemi su ba da shi don su fanshi kansu daga mummunar azaba a Ranar Kiyama; kuma abin da ba su zata ba zai bayyana gare su daga gurin Allah.

وَلَوْ اَنَّ لِلَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مَا فِي الْاَرْضِ جَمِيْعًا وَّمِثْلَهٗ مَعَهٗ لَافْتَدَوْا بِهٖ مِنْ سُوْٓءِ الْعَذَابِ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۗ وَبَدَا لَهُمْ مِّنَ اللّٰهِ مَا لَمْ يَكُوْنُوْا يَحْتَسِبُوْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Kuma mummunan ayyukan da suke yi za su bayyana gare su, kuma abin da suka yi wa izgili zai zagaye su.

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّاٰتُ مَا كَسَبُوْا وَحَاقَ
بِهِمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Kuma idan cuta ta sami mutum sai ya roƙe Mu; amma idan Muka ba shi ni'ima daga gurinMu, sai ya ce, 'An ba ni wannan ni'ima ne saboda sanin da nake da shi.' Sam, wannan jarrabawa ce, amma mafi yawan mutane ba su sani ba.

فَاِذَا مَسَّ الْاِنْسَانَ ضُرٌّ دَعَانَا ثُمَّ
اِذَا خَوَّلْنٰهُ نِعْمَةً مِّنَّا ۙ قَالَ اِنَّمَآ
اُوْتِيْتُهٗ عَلٰى عِلْمٍ ؕ بَلْ هِيَ فِتْنَةٌ وَّ
لٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٥٠﴾

**51.** Waɗanda suka gabace su sun faɗi irin wannan magana, amma duk abin da suka samu bai amfana musu komai ba.

قَدْ قَالَهَا الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَمَآ
اَغْنٰى عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿٥١﴾

**52.** Sai sakamakon munanan ayyukansu ya faɗa musu; masu laifi daga cikin waɗannan (kafirai), su ma sakamakon munanan ayyukansu zai faɗa musu, kuma ba za su kuɓuta ba.

فَاَصَابَهُمْ سَيِّاٰتُ مَا كَسَبُوْا ؕ وَالَّذِيْنَ
ظَلَمُوْا مِنْ هٰٓؤُلَآءِ سَيُصِيْبُهُمْ سَيِّاٰتُ
مَا كَسَبُوْا ۙ وَمَا هُمْ بِمُعْجِزِيْنَ ﴿٥٢﴾

**53.** Shin ba su sani ba cewa, Allah yana shimfiɗa arziƙi ga wanda Ya so, kuma Yana ƙuntatawa (ga duk wanda Ya nufa)? Haƙiƙa, akwai Ayoyi a cikin wannan ga mutane masu imani.

اَوَلَمْ يَعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ
لِمَنْ يَّشَآءُ وَيَقْدِرُ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ
لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿٥٣﴾ ع

**R.6**

**54.** Ce, "Ya bayiNa waɗanda suka ɓata rayuwarsu! Kada ku yanke ƙauna daga rahamar Allah, haƙiƙa, Allah yana gafarta laifuka gaba ɗaya. Haƙiƙa, Shi ne Mai gafara, Mai jinƙai.

قُلْ يٰعِبَادِيَ الَّذِيْنَ اَسْرَفُوْا عَلٰٓى
اَنْفُسِهِمْ لَا تَقْنَطُوْا مِنْ رَّحْمَةِ اللّٰهِ ؕ
اِنَّ اللّٰهَ يَغْفِرُ الذُّنُوْبَ جَمِيْعًا ؕ
اِنَّهٗ هُوَ الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ﴿٥٤﴾

**55.** 'Kuma ku koma ga Ubangijinku, kuma ku miƙa wuya gare Shi, kafin azaba ta zo muku; a yayin nan kuwa ba za a taimake ku ba.

وَاَنِيْبُوْٓا اِلٰى رَبِّكُمْ وَاَسْلِمُوْا لَهٗ مِنْ
قَبْلِ اَنْ يَّاْتِيَكُمُ الْعَذَابُ ثُمَّ لَا
تُنْصَرُوْنَ ﴿٥٥﴾

**56.** 'Kuma ku bi mafi kyawun abin da aka saukar gare ku daga Ubangijinku, kafin azaba ta zo muku kwatsam ba ku sani ba;

وَاتَّبِعُوْٓا اَحْسَنَ مَآ اُنْزِلَ اِلَيْكُمْ مِّنْ
رَّبِّكُمْ مِّنْ قَبْلِ اَنْ يَّاْتِيَكُمُ الْعَذَابُ
بَغْتَةً وَّاَنْتُمْ لَا تَشْعُرُوْنَ ﴿٥٦﴾ۙ

**57.** 'Don kada mai rai ya ce, 'Wayyo! Na yi asara, a kan sakacin da na yi game da haƙƙin Allah, kuma na kasance cikin masu izgili;'

أَنْ تَقُولَ نَفْسٌ يَٰحَسْرَتَىٰ عَلَىٰ مَا فَرَّطْتُ فِي جَنْبِ اللَّهِ وَإِنْ كُنْتُ لَمِنَ السَّاخِرِينَ ﴿٥٧﴾

**58.** 'Ko ya ce, 'Da Allah ya shirye ni, da na kasance daga cikin masu tsoron Allah.'

أَوْ تَقُولَ لَوْ أَنَّ اللَّهَ هَدَىٰنِي لَكُنْتُ مِنَ الْمُتَّقِينَ ﴿٥٨﴾

**59.** 'Ko kuma yayin da yake ganin azaba ya ce, 'Ina ma zan sami daman komawa (duniya) don na zama cikin masu aiki nagari.' "

أَوْ تَقُولَ حِينَ تَرَى الْعَذَابَ لَوْ أَنَّ لِي كَرَّةً فَأَكُونَ مِنَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٥٩﴾

**60.** (Za a ce masa,) 'Ai AyoyiNa sun zo maka, sai ka ƙaryata su, kuma ka yi girman kai, kuma ka zama cikin kafirai.'

بَلَىٰ قَدْ جَاءَتْكَ ءَايَٰتِي فَكَذَّبْتَ بِهَا وَاسْتَكْبَرْتَ وَكُنْتَ مِنَ الْكَٰفِرِينَ ﴿٦٠﴾

**61.** Kuma a Ranar Kiyama za ka ga waɗanda suka yi wa Allah ƙarya, fuskokinsu baƙi ƙirin. Shin a cikin Jahannama babu mazauni ne ga masu girman kai?

وَيَوْمَ الْقِيَٰمَةِ تَرَى الَّذِينَ كَذَبُوا عَلَى اللَّهِ وُجُوهُهُمْ مُسْوَدَّةٌ ۚ أَلَيْسَ فِي جَهَنَّمَ مَثْوًى لِلْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٦١﴾

**62.** Kuma Allah zai kare masu gaskiya daga dukkan fitina kuma Zai saukar da nasara garesu. Wani sharri ba zai taɓa su ba, kuma ba za su yi baƙin ciki ba.

وَيُنَجِّي اللَّهُ الَّذِينَ اتَّقَوْا بِمَفَازَتِهِمْ لَا يَمَسُّهُمُ السُّوءُ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Allah ne Mahaliccin kowane abu, kuma Shi ne Mai kula da kowane abu.

اللَّهُ خَٰلِقُ كُلِّ شَيْءٍ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ وَكِيلٌ ﴿٦٣﴾

**64.** Mabuɗan sammai da ƙasa naSa ne; kuma waɗanda suka kafirce wa Ayoyin Allah, su ne taɓaɓɓu.

لَهُ مَقَالِيدُ السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضِ ۗ وَالَّذِينَ كَفَرُوا بِـَٔايَٰتِ اللَّهِ أُولَٰئِكَ هُمُ الْخَٰسِرُونَ ﴿٦٤﴾

**R.7**

**65.** Ce, 'Ya ku jahilai, wato wani ubangiji banda Allah kuke horo na in bauta wa ne?'

قُلْ أَفَغَيْرَ اللَّهِ تَأْمُرُونِّي أَعْبُدُ أَيُّهَا الْجَٰهِلُونَ ﴿٦٥﴾

**66.** Kuma haƙiƙa, an aiko maka saƙo kamar yadda aka aiko wa na gabaninka cewa, 'Idan ka yi wa Allah

وَلَقَدْ أُوحِيَ إِلَيْكَ وَإِلَى الَّذِينَ مِنْ قَبْلِكَ لَئِنْ أَشْرَكْتَ لَيَحْبَطَنَّ عَمَلُكَ

tarayya da wani, aikinka zai ɓaci, kuma za ka zama cikin taɓaɓɓu.'

وَلَتَكُوْنَنَّ مِنَ الْخٰسِرِيْنَ ۝٦٦

**67.** To, bauta wa Allah, kuma ka zama cikin masu gode maSa.

بَلِ اللّٰهَ فَاعْبُدْ وَكُنْ مِّنَ الشّٰكِرِيْنَ ۝٦٧

**68.** Ba su daraja Allah da darajar da ta cancance Shi. Kuma ƙasa gaba ɗaya a tafinSa take a ranar Kiyama kuma sammai a nannaɗe suke a hannunSa na dama. Tsarki ya tabbata gare Shi, kuma Ya ɗaukaka daga tarayya da suke yi maSa.

وَمَا قَدَرُوا اللّٰهَ حَقَّ قَدْرِهٖ ۖ وَالْاَرْضُ
جَمِيْعًا قَبْضَتُهٗ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ وَ
السَّمٰوٰتُ مَطْوِيّٰتٌۢ بِيَمِيْنِهٖ ؕ سُبْحٰنَهٗ
وَتَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ۝٦٨

**69.** Kuma za a busa ƙaho, sai dukkan wanda ke cikin sammai, da wanda ke cikin ƙasa ya faɗi sumamme, sai fa wanda Allah Ya so. Kuma za a sake busawa na biyu sai su tashi tsaye, suna jiran (hukumci).

وَنُفِخَ فِى الصُّوْرِ فَصَعِقَ مَنْ فِى
السَّمٰوٰتِ وَمَنْ فِى الْاَرْضِ اِلَّا مَنْ شَآءَ
اللّٰهُ ؕ ثُمَّ نُفِخَ فِيْهِ اُخْرٰى فَاِذَا هُمْ
قِيَامٌ يَّنْظُرُوْنَ ۝٦٩

**70.** Kuma ƙasa za ta haskaka da hasken Ubangijinta, kuma za a buɗe Littafi, kuma za a zo da Annabawa da shaidu, kuma za a yi hukumci tsakaninsu bisa gaskiya, kuma ba za a zalumce su ba.

وَاَشْرَقَتِ الْاَرْضُ بِنُوْرِ رَبِّهَا وَوُضِعَ
الْكِتٰبُ وَجِاىْٓءَ بِالنَّبِيّٖنَ وَالشُّهَدَآءِ
وَقُضِىَ بَيْنَهُمْ بِالْحَقِّ وَهُمْ لَا
يُظْلَمُوْنَ ۝٧٠

**71.** Kuma za a saka wa dukkan mai rai abin da ya aikata, kuma Shi ne Mafi sanin abin da suke aikatawa.

وَوُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّا عَمِلَتْ وَهُوَ اَعْلَمُ
بِمَا يَفْعَلُوْنَ ۝٧١ ع

**R.8**

**72.** Kuma za a kore kafirai zuwa Jahannama garke-garke, idan suka isa gurinta, sai a buɗe ƙofofinta, kuma, masu gadin ƙofa za su ce musu, 'Shin Manzanni daga cikinku ba su zo maku ba, suna karanta maku Ayoyin Ubangijinku, kuma suna yi maku gargaɗi game da haɗuwa da wannan ranar taku? Za su ce, 'E, amma kalmar azaba ta cancanta a kan kafirai.'

وَسِيْقَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اِلٰى جَهَنَّمَ
زُمَرًا ؕ حَتّٰٓى اِذَا جَآءُوْهَا فُتِحَتْ
اَبْوَابُهَا وَقَالَ لَهُمْ خَزَنَتُهَآ اَلَمْ
يَاْتِكُمْ رُسُلٌ مِّنْكُمْ يَتْلُوْنَ عَلَيْكُمْ
اٰيٰتِ رَبِّكُمْ وَيُنْذِرُوْنَكُمْ لِقَآءَ
يَوْمِكُمْ هٰذَا ؕ قَالُوْا بَلٰى وَلٰكِنْ حَقَّتْ
كَلِمَةُ الْعَذَابِ عَلَى الْكٰفِرِيْنَ ۝٧٢

**73.** Sai a ce musu, 'Ku shiga ƙofofin Jahannama, za ku dauwama cikinta. Mazaunin masu girman kai ya munana.'

قِيْلَ ادْخُلُوْٓا اَبْوَابَ جَهَنَّمَ
خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ۚ فَبِئْسَ مَثْوَى
الْمُتَكَبِّرِيْنَ ﴿٧٣﴾

**74.** Kuma matsorata Allah kuwa za a yi masu rakiya zuwa Aljanna, jama'a-jama'a. Idan suka isa wajenta, kuma an buɗe ƙofofin, Masu gadinta su ce masu, 'Aminci ya tabbata gare ku! Ku yi farin ciki, kuma ku shiga cikinta kuna masu dauwama.'

وَ سِيْقَ الَّذِيْنَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ اِلَى
الْجَنَّةِ زُمَرًا ؕ حَتّٰٓى اِذَا جَآءُوْهَا وَ
فُتِحَتْ اَبْوَابُهَا وَ قَالَ لَهُمْ خَزَنَتُهَا
سَلٰمٌ عَلَيْكُمْ طِبْتُمْ فَادْخُلُوْهَا
خٰلِدِيْنَ ﴿٧٤﴾

**75.** Kuma za su ce, 'Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, wanda Ya cika alƙawarinSa da ya yi mana, kuma Ya ba mu cin gajiyar ƙasa, muna zama duk inda muka so a Aljanna.' Madalla da sakamakon masu aiki.

وَ قَالُوا الْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِيْ صَدَقَنَا
وَعْدَهٗ وَ اَوْرَثَنَا الْاَرْضَ نَتَبَوَّاُ مِنَ
الْجَنَّةِ حَيْثُ نَشَآءُ ۚ فَنِعْمَ اَجْرُ
الْعٰمِلِيْنَ ﴿٧٥﴾

**76.** Kuma za ka ga mala'iku suna zagaya Al'arshi, suna tsarkake Ubangijinsu da yabonSa. Kuma za a yi hukumci tsakaninsu bisa gaskiya, kuma za a ce 'Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Ubangijin halittu.'

وَ تَرَى الْمَلٰٓئِكَةَ حَآفِّيْنَ مِنْ حَوْلِ
الْعَرْشِ يُسَبِّحُوْنَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ ۚ وَ
قُضِيَ بَيْنَهُمْ بِالْحَقِّ وَقِيْلَ الْحَمْدُ لِلّٰهِ
رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٧٦﴾ ع







## SŪRATUL MU'MIN

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 86)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Ha Mim.*

حٰمٓ ②

**3.** Saukar da wannan Littafi daga Allah ne, Mabuwayi, Masani.

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْعَلِيْمِ ③

**4.** Mai gafarta laifi, Mai karɓar tuba, Mai tsananin azaba, Mai wadatarwa Babu wani ubangiji sai Shi. Zuwa gare Shi ne makoma ta ƙarshe.

غَافِرِ الذَّنْۢبِ وَقَابِلِ التَّوْبِ شَدِيْدِ الْعِقَابِ ذِى الطَّوْلِ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ اِلَيْهِ الْمَصِيْرُ ④

**5.** Ba wanda yake jayayya game da Ayoyin Allah, sai waɗanda suka kafirta. To, kada kai-kawo da suke yi cikin garuruwa ya yaudare ka.

مَا يُجَادِلُ فِيْٓ اٰيٰتِ اللّٰهِ اِلَّا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فَلَا يَغْرُرْكَ تَقَلُّبُهُمْ فِى الْبِلَادِ ⑤

**6.** Kafin su, mutanen Nuhu da waɗansu ƙungiyoyi bayansu sun ƙaryata (Manzanni), kuma kowace al'umma ta yi niyya ta kama Manzan da aka aiko mata, kuma sun yi jayayya a kan ƙarya, don su karya gaskiya da ita, sai Na damƙe su. To, yaya azabaTa ta kasance?

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوْحٍ وَّالْاَحْزَابُ مِنْۢ بَعْدِهِمْ وَهَمَّتْ كُلُّ اُمَّةٍۢ بِرَسُوْلِهِمْ لِيَاْخُذُوْهُ وَجٰدَلُوْا بِالْبَاطِلِ لِيُدْحِضُوْا بِهِ الْحَقَّ فَاَخَذْتُهُمْ فَكَيْفَ كَانَ عِقَابِ ⑥

**7.** Kuma haka kalmar Ubangijinka ta zarce a kan kafirai, cewa su 'yan Wuta ne.

وَكَذٰلِكَ حَقَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا اَنَّهُمْ اَصْحٰبُ النَّارِ ⑦ وقف النبي صلى الله عليه وسلم

**8.** Waɗanda ke ɗauke da Al'arshi da waɗanda ke zagaye da ita, suna

اَلَّذِيْنَ يَحْمِلُوْنَ الْعَرْشَ وَمَنْ حَوْلَهٗ

---

** 2. Abin Yabo, Ubangijin Ɗaukaka !*

يُسَبِّحُونَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَيُؤْمِنُونَ بِهِ
وَيَسْتَغْفِرُونَ لِلَّذِينَ آمَنُوا ۚ رَبَّنَا
وَسِعْتَ كُلَّ شَيْءٍ رَّحْمَةً وَّعِلْمًا فَاغْفِرْ
لِلَّذِينَ تَابُوا وَاتَّبَعُوا سَبِيلَكَ
وَقِهِمْ عَذَابَ الْجَحِيمِ ﴿٨﴾

tsarkake Ubangijinsu da yabonSa, kuma suna ba da gaskiya da Shi, kuma suna neman gafara ga waɗanda suka ba da gaskiya, suna cewa, "Ubangijinmu, Ka yalwaci komai da rahamarKa da saninKa. To, Ka gafarta wa waɗanda suka tuba, kuma suka bi tafarkinKa. Kuma Ka kiyaye su daga azabar Jahannama.

رَبَّنَا وَأَدْخِلْهُمْ جَنّٰتِ عَدْنٍ الَّتِي
وَعَدْتَّهُمْ وَمَنْ صَلَحَ مِنْ آبَائِهِمْ وَ
أَزْوَاجِهِمْ وَذُرِّيّٰتِهِمْ ۚ إِنَّكَ أَنْتَ
الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٩﴾

**9.** 'Ubangijinmu, kuma Ka shigar da su Aljanna ta dauwama, wadda Ka yi musu alƙawari, haka mutanen kirki daga cikin iyayensu da matayensu da zuriyoyinsu. Haƙiƙa, Kai ne Mabuwayi Mai hikima.

وَقِهِمُ السَّيِّئَاتِ ۚ وَمَنْ تَقِ السَّيِّئَاتِ
يَوْمَئِذٍ فَقَدْ رَحِمْتَهُ ۚ وَذٰلِكَ هُوَ
ع الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١٠﴾

**10.** 'Kuma Ka kiyaye su daga munanan abubuwa, duk wanda Ka kiyaye daga munanan abubuwa a wannan rana, Ka yi masa rahama. Kuma wannan shi ne babban rabo."

**R.2**

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا يُنَادَوْنَ لَمَقْتُ
اللّٰهِ أَكْبَرُ مِنْ مَّقْتِكُمْ أَنْفُسَكُمْ إِذْ
تُدْعَوْنَ إِلَى الْإِيمَانِ فَتَكْفُرُونَ ﴿١١﴾

**11.** Waɗanda suka kafirta za a kira su ace, 'Lokacin da ake kiran ku zuwa ba da gaskiya, ku kuma kuna ƙi, fushin da Allah yake da ku ya fi fushin da kuke da kanku (a yau).'

قَالُوا رَبَّنَا أَمَتَّنَا اثْنَتَيْنِ وَ
أَحْيَيْتَنَا اثْنَتَيْنِ فَاعْتَرَفْنَا
بِذُنُوبِنَا فَهَلْ إِلٰى خُرُوجٍ مِّنْ
سَبِيلٍ ﴿١٢﴾

**12.** Sai su ce, 'Ubangijinmu, Ka matar da mu sau biyu, kuma Ka raya mu sau biyu, to, yanzu mun yi furuci da laifukanmu. Shin akwai hanyar fita daga wannan azaba?'

ذٰلِكُمْ بِأَنَّهُ إِذَا دُعِيَ اللّٰهُ وَحْدَهُ
كَفَرْتُمْ ۚ وَإِنْ يُّشْرَكْ بِهِ تُؤْمِنُوا ۚ
فَالْحُكْمُ لِلّٰهِ الْعَلِيِّ الْكَبِيرِ ﴿١٣﴾

**13.** (Za a ce musu), 'Kun haɗu da wannan ne saboda idan aka kira Allah, Shi kaɗai, sai ku kafirce, amma idan aka yi masa tarayya da wani, sai ku amince. To, yanzu hukumci yana ga Allah, Maɗaukaki, Mai girma.'

هُوَ الَّذِي يُرِيكُمْ آيٰتِهِ وَيُنَزِّلُ

**14.** Shi ne Wanda ke nuna maku AyoyinSa, kuma Yana saukar maku da

arziƙi daga sama; amma ba kowa ke lura ba, sai wanda ke komawa ga Allah.

لَكُم مِّنَ السَّمَآءِ رِزْقًا ۚ وَمَا يَتَذَكَّرُ
إِلَّا مَن يُنِيبُ ﴿١٤﴾

**15.** Ku riƙa kiran Allah, kuna tsarkake biyayya gare Shi, ko kafirai ba su so ba.

فَادْعُوا اللّٰهَ مُخْلِصِيْنَ لَهُ الدِّيْنَ
وَلَوْ كَرِهَ الْكٰفِرُوْنَ ﴿١٥﴾

**16.** (Shi ne) Maɗaukakin darajoji, Ubangijin Al'arshi. Yana aiko wahayi bisa umarninSa ga wanda Ya so daga cikin bayinSa, don ya yi gargaɗi game da Ranar haɗuwa.

رَفِيْعُ الدَّرَجٰتِ ذُو الْعَرْشِ ۚ يُلْقِي
الرُّوْحَ مِنْ اَمْرِهٖ عَلٰى مَنْ يَّشَآءُ مِنْ
عِبَادِهٖ لِيُنْذِرَ يَوْمَ التَّلَاقِ ﴿١٦﴾

**17.** Ranar da za su fito dukkansu, wani abu nasu ba zai ɓuya daga Allah ba. A yau Sarauta ta wa ce? Ta Allah ce, Makaɗaici, Marinjayi.

يَوْمَ هُمْ بٰرِزُوْنَ ۚ لَا يَخْفٰى عَلَى اللّٰهِ
مِنْهُمْ شَيْءٌ ۚ لِمَنِ الْمُلْكُ الْيَوْمَ ۚ لِلّٰهِ
الْوَاحِدِ الْقَهَّارِ ﴿١٧﴾

**18.** A yau za a saka wa dukkan mai rai abin da ya aikata. Babu zalumci a yau. Haƙiƙa, Allah Mai saurin hisabi ne.

اَلْيَوْمَ تُجْزٰى كُلُّ نَفْسٍ بِمَا كَسَبَتْ ۚ لَا
ظُلْمَ الْيَوْمَ ۚ اِنَّ اللّٰهَ سَرِيْعُ الْحِسَابِ ﴿١٨﴾

**19.** Kuma yi masu gargaɗi game da rana mai ƙaratowa, yayin da zukata za su kai maƙogoro, suna haɗiye baƙin ciki. Masu laifi ba su da masoyi, ko mai ceto da za a karɓi cetonsa.

وَاَنْذِرْهُمْ يَوْمَ الْاٰزِفَةِ اِذِ
الْقُلُوْبُ لَدَى الْحَنَاجِرِ كٰظِمِيْنَ ۚ
مَا لِلظّٰلِمِيْنَ مِنْ حَمِيْمٍ وَّلَا شَفِيْعٍ
يُّطَاعُ ﴿١٩﴾

**20.** Ya san ha'incin idanuwa, kuma ya san abin da ke ɓoye cikin zukata.

يَعْلَمُ خَآئِنَةَ الْاَعْيُنِ وَمَا تُخْفِي
الصُّدُوْرُ ﴿٢٠﴾

**21.** Kuma Allah yana hukumci da gaskiya, amma waɗanda suke kira maimakonSa kuwa, ba sa hukumta komai. Haƙiƙa, Allah Shi ne Mai ji, Mai gani.

وَاللّٰهُ يَقْضِيْ بِالْحَقِّ ۚ وَالَّذِيْنَ
يَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِهٖ لَا يَقْضُوْنَ
بِشَيْءٍ ۚ اِنَّ اللّٰهَ هُوَ السَّمِيْعُ
الْبَصِيْرُ ﴿٢١﴾ ع

**R.3**

**22.** Shin ba su yi tafiya ba a ban ƙasa don su ga yadda ƙarshen waɗanda suka gabace su ya kasance? Sun fi su tsananin ƙarfi, da alamun bunƙasa (da suka bari) a ƙasa. Amma Allah ya damƙe su saboda laifukansu, kuma ba

اَوَلَمْ يَسِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ فَيَنْظُرُوْا
كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِيْنَ كَانُوْا
مِنْ قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوْا هُمْ اَشَدَّ مِنْهُمْ
قُوَّةً وَّاٰثَارًا فِي الْاَرْضِ فَاَخَذَهُمُ

su sami mai kare su ba daga azabar Allah.

اللّٰهُ بِذُنُوْبِهِمْ ۚ وَمَا كَانَ لَهُمْ مِّنَ
اللّٰهِ مِنْ وَّاقٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Saboda Manzannin da aka aiko masu sun riƙa kawo masu Hujjoji amma suka kafirce. Sai Allah ya damƙe su. Haƙiƙa, Shi Mai ƙarfi ne, Mai tsananin azaba ne.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ كَانَتْ تَّاْتِيْهِمْ رُسُلُهُمْ
بِالْبَيِّنٰتِ فَكَفَرُوْا فَاَخَذَهُمُ اللّٰهُ ۚ
اِنَّهٗ قَوِيٌّ شَدِيْدُ الْعِقَابِ ﴿٢٣﴾

**24.** Kuma haƙiƙa, Mun aiko Musa da AyoyinMu, kuma da hujja bayyananne,

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَا مُوْسٰى بِاٰيٰتِنَا وَسُلْطٰنٍ
مُّبِيْنٍ ﴿٢٤﴾

**25.** Zuwa ga Fir'auna da Hamana da Ƙaruna; sai suka ce, '(Shi) mai sihiri ne, maƙaryaci ne,'

اِلٰى فِرْعَوْنَ وَهَامٰنَ وَقَارُوْنَ فَقَالُوْا
سٰحِرٌ كَذَّابٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Yayin da ya kawo masu gaskiya daga wajenMu, sai suka ce, 'Ku kashe ‘ya'ya maza na waɗanda suka ba da gaskiya tare da shi, kuma ku bar matansu kawai su rayu.’ Amma makircin kafirai ko da yaushe zai ci tura.

فَلَمَّا جَآءَهُمْ بِالْحَقِّ مِنْ عِنْدِنَا قَالُوا
اقْتُلُوْٓا اَبْنَآءَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَعَهٗ
وَاسْتَحْيُوْا نِسَآءَهُمْ ۚ وَمَا كَيْدُ
الْكٰفِرِيْنَ اِلَّا فِيْ ضَلٰلٍ ﴿٢٦﴾

**27.** Kuma Fir'auna ya ce, 'Ku bar ni in kashe Musa; kuma ya kira Ubangijin nasa. Ni ina tsoron ya canja addininku, ko kuma ya baza ɓarna a ƙasa.'

وَقَالَ فِرْعَوْنُ ذَرُوْنِيْٓ اَقْتُلْ مُوْسٰى
وَلْيَدْعُ رَبَّهٗ ۚ اِنِّيْٓ اَخَافُ اَنْ يُّبَدِّلَ
دِيْنَكُمْ اَوْ اَنْ يُّظْهِرَ فِي الْاَرْضِ
الْفَسَادَ ﴿٢٧﴾

**28.** Kuma Musa ya ce, 'Ina neman tsarin Ubangijina, kuma Ubangijinku, daga dukkan mai girman kai da ba ya ba da gaskiya, da Ranar Hisabi.'

وَقَالَ مُوْسٰٓى اِنِّيْ عُذْتُ بِرَبِّيْ وَرَبِّكُمْ
مِّنْ كُلِّ مُتَكَبِّرٍ لَّا يُؤْمِنُ بِيَوْمِ
الْحِسَابِ ﴿٢٨﴾ ع

**R.4**

**29.** Kuma wani mutum mumini daga mutanen Fir'auna da ya ɓoye imaninsa ya ce, “Yaya za ku kashe mutum kawai don ya ce, 'Allah ne Ubangijina,’ kuma ya kawo maku hujjoji daga Ubangijinku? Idan ƙarya yake, ƙaryarsa kansa za ta koma, idan gaskiya yake kuwa, to, sashin abin da yake tsoratar da ku da shi, zai same ku.

وَقَالَ رَجُلٌ مُّؤْمِنٌ ۖ مِّنْ اٰلِ فِرْعَوْنَ
يَكْتُمُ اِيْمَانَهٗٓ اَتَقْتُلُوْنَ رَجُلًا اَنْ
يَّقُوْلَ رَبِّيَ اللّٰهُ وَقَدْ جَآءَكُمْ
بِالْبَيِّنٰتِ مِنْ رَّبِّكُمْ ۚ وَاِنْ يَّكُ
كَاذِبًا فَعَلَيْهِ كَذِبُهٗ ۚ وَاِنْ يَّكُ
صَادِقًا يُّصِبْكُمْ بَعْضُ الَّذِيْ يَعِدُكُمْ ۚ اِنَّ

Haƙiƙa, Allah ba ya shiryar da wanda ya zama mai wuce iyaka, maƙaryaci.

اللَّهَ لَا يَهْدِي مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ كَذَّابٌ ﴿٢٩﴾

**30.** 'Ya ku mutanena, ku ne da mulki a yau, don kun miƙe ƙafa a ƙasa. Amma wanene zai cece mu daga azabar Allah idan ta zo kanmu?" Fir'auna ya ce, 'Ina nuna muku abin da nake gani kawai, kuma ina nuna muku hanyar shiriya ne kawai.'

يَٰقَوْمِ لَكُمُ الْمُلْكُ الْيَوْمَ ظَٰهِرِينَ فِي الْأَرْضِ فَمَن يَنصُرُنَا مِنۢ بَأْسِ اللَّهِ إِن جَآءَنَا ۚ قَالَ فِرْعَوْنُ مَآ أُرِيكُمْ إِلَّا مَآ أَرَىٰ وَمَآ أَهْدِيكُمْ إِلَّا سَبِيلَ الرَّشَادِ ﴿٣٠﴾

**31.** Kuma wannan wanda ya ba da gaskiya ya ce, "Ya ku mutanena, ina ji muku tsoron irin ranar ƙungiyoyi,

وَقَالَ الَّذِيٓ ءَامَنَ يَٰقَوْمِ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيْكُم مِّثْلَ يَوْمِ الْأَحْزَابِ ﴿٣١﴾

**32.** 'Kamar abin da ya sami mutanen Nuhu da Adawa da Samudawa da waɗanda ke bayansu. Allah ba ya nufin cutar bayinSa.

مِثْلَ دَأْبِ قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ وَالَّذِينَ مِنۢ بَعْدِهِمْ ۚ وَمَا اللَّهُ يُرِيدُ ظُلْمًا لِّلْعِبَادِ ﴿٣٢﴾

**33.** 'Kuma ya ku mutanena, ina ji muku tsoron ranar da za su rinƙa kiran juna (don neman taimako).

وَيَٰقَوْمِ إِنِّيٓ أَخَافُ عَلَيْكُمْ يَوْمَ التَّنَادِ ﴿٣٣﴾

**34.** 'Ranar da za ku juya baya kuna gudu; ba ku da mai kare ku daga Allah. Kuma duk wanda Allah ya bari cikin ɓata, babu mai shiryar da shi.

يَوْمَ تُوَلُّونَ مُدْبِرِينَ مَا لَكُم مِّنَ اللَّهِ مِنْ عَاصِمٍ ۗ وَمَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ﴿٣٤﴾

**35.** 'Kuma haƙiƙa, Yusuf, da can ya zo muku da hujjoji mabayyana, ba ku gushe ba, kuna kokwanto game da abin da ya zo muku da shi. Sai da ya mutu kuka ce, 'Allah ba zai sake aiko Manzo ba bayansa.' Haka Allah ke barin wanda ya ɓata, ya zama mai wuce iyaka, mai kokwanto;

وَلَقَدْ جَآءَكُمْ يُوسُفُ مِن قَبْلُ بِالْبَيِّنَٰتِ فَمَا زِلْتُمْ فِي شَكٍّ مِّمَّا جَآءَكُم بِهِۦ ۖ حَتَّىٰٓ إِذَا هَلَكَ قُلْتُمْ لَن يَبْعَثَ اللَّهُ مِنۢ بَعْدِهِۦ رَسُولًا ۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ اللَّهُ مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ مُّرْتَابٌ ﴿٣٥﴾

**36.** 'Waɗanda ke jayayya ga me da Ayoyin Allah, ba tare da hujja ta zo masu ba (daga wajen Allah). Wannan abin ƙi ne ƙwarai a gurin Allah, haka a gurin waɗanda suka ba da gaskiya. Haka Allah ke toshe zuciyar dukkan mai girman kai, mai ɗaga hanci."

الَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِيٓ ءَايَٰتِ اللَّهِ بِغَيْرِ سُلْطَٰنٍ أَتَىٰهُمْ ۖ كَبُرَ مَقْتًا عِندَ اللَّهِ وَعِندَ الَّذِينَ ءَامَنُوا ۚ كَذَٰلِكَ يَطْبَعُ اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ قَلْبِ مُتَكَبِّرٍ جَبَّارٍ ﴿٣٦﴾

**37.** Kuma Fir'auna ya ce, "Ya kai Hamana, gina min hasumiya, ko zan tarar da hanyoyi-

وَقَالَ فِرْعَوْنُ يٰهَامٰنُ ابْنِ لِيْ صَرْحًا
لَّعَلِّيْٓ اَبْلُغُ الْاَسْبَابَ ۝٣٧

**38.** 'Hanyoyin samaniya, don in hango Ubangijin Musa, ni ina zaton ƙarya yake yi." Kuma haka aka ƙawata wa Fir'auna mummunan aikinsa, kuma aka kore shi daga madaidaiciyar hanya; kuma makircin Fir'auna dole ne ya gamu da mummunar ƙarko.

اَسْبَابَ السَّمٰوٰتِ فَاَطَّلِعَ اِلٰٓى اِلٰهِ
مُوْسٰى وَاِنِّيْ لَاَظُنُّهٗ كَاذِبًا ؕ وَكَذٰلِكَ
زُيِّنَ لِفِرْعَوْنَ سُوْٓءُ عَمَلِهٖ وَصُدَّ عَنِ
السَّبِيْلِ ؕ وَمَا كَيْدُ فِرْعَوْنَ اِلَّا فِيْ
تَبَابٍ ۝٣٨ ع

**R.5**

**39.** Kuma wannan da ya ba da gaskiya ya ce, "Ya ku mutanena, ku bi ni, zan shiryar da ku tafarkin shiriya.

وَقَالَ الَّذِيْٓ اٰمَنَ يٰقَوْمِ اتَّبِعُوْنِ
اَهْدِكُمْ سَبِيْلَ الرَّشَادِ ۝٣٩

**40.** 'Ya ku mutanena, wannan rayuwa ta duniya amfani ne mai ƙarewa; kuma Gidan Lahira shi ne gida na dauwama.

يٰقَوْمِ اِنَّمَا هٰذِهِ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا
مَتَاعٌ ؗ وَّاِنَّ الْاٰخِرَةَ هِيَ دَارُ الْقَرَارِ ۝٤٠

**41.** 'Wanda ya yi mummunan aiki, ba za a saka masa ba sai irinsa; wanda ya yi nagari kuwa, namiji ne ko mace, alhali yana mumini, waɗannan za su shiga Aljanna, za a arzuta su cikinta ba tare da hisabi ba.

مَنْ عَمِلَ سَيِّئَةً فَلَا يُجْزٰٓى اِلَّا مِثْلَهَا ۚ
وَمَنْ عَمِلَ صَالِحًا مِّنْ ذَكَرٍ اَوْ اُنْثٰى
وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَاُولٰٓئِكَ يَدْخُلُوْنَ
الْجَنَّةَ يُرْزَقُوْنَ فِيْهَا بِغَيْرِ
حِسَابٍ ۝٤١

**42.** 'Kuma ya ku mutanena, me ya sa ina kiran ku zuwa ga tsira, ku kuma kuna kira na zuwa ga Wuta?

وَيٰقَوْمِ مَا لِيْٓ اَدْعُوْكُمْ اِلَى النَّجٰوةِ
وَتَدْعُوْنَنِيْٓ اِلَى النَّارِ ۝٤٢ النصف

**43.** 'Kuna kira na don in kafirce wa Allah, kuma in yi maSa tarayya da abin da ba ni da sani game da shi, alhali ni ina kiran ku zuwa ga Mabuwayi, Mai gafara.

تَدْعُوْنَنِيْ لِاَكْفُرَ بِاللّٰهِ وَاُشْرِكَ بِهٖ
مَا لَيْسَ لِيْ بِهٖ عِلْمٌ ؗ وَّاَنَا اَدْعُوْكُمْ
اِلَى الْعَزِيْزِ الْغَفَّارِ ۝٤٣

**44.** 'Haƙiƙa, abin da kuke kira na zuwa gareshi bai cancanci hakan ba ko a duniya ko a Lahira; kuma komawarmu duk ga Allah ne, kuma maɓarnata sune 'yan Wuta.

لَا جَرَمَ اَنَّمَا تَدْعُوْنَنِيْٓ اِلَيْهِ لَيْسَ
لَهٗ دَعْوَةٌ فِي الدُّنْيَا وَلَا فِي الْاٰخِرَةِ
وَاَنَّ مَرَدَّنَآ اِلَى اللّٰهِ وَاَنَّ
الْمُسْرِفِيْنَ هُمْ اَصْحٰبُ النَّارِ ۝٤٤

**45.** 'To, da sannu za ku tuna abin da nake faɗa maku. Kuma na mai da lamarina ga Allah. Haƙiƙa, Allah yana ganin bayinSa."

فَسَتَذْكُرُوْنَ مَآ اَقُوْلُ لَكُمْ ؕ وَ اُفَوِّضُ
اَمْرِيْٓ اِلَى اللّٰهِ ؕ اِنَّ اللّٰهَ بَصِيْرٌۢ
بِالْعِبَادِ ﴿۴۵﴾

**46.** Sai Allah ya kiyaye shi daga munanan makirce-makircen da suka ƙulla, kuma mummunar azaba ta faɗa wa mutanen Fir'auna-

فَوَقٰىهُ اللّٰهُ سَيِّاٰتِ مَا مَكَرُوْا وَ حَاقَ
بِاٰلِ فِرْعَوْنَ سُوْٓءُ الْعَذَابِ ﴿۴۶﴾

**47.** Wuta. Ana ɗora su a kanta safe da yamma. Kuma ranar da Sa'a za ta tsaya, (za a ce wa mala'iku), 'Ku shigar da mutanen Fir'auna cikin mafi tsananin azaba.'

اَلنَّارُ يُعْرَضُوْنَ عَلَيْهَا غُدُوًّا وَّ
عَشِيًّا ۚ وَ يَوْمَ تَقُوْمُ السَّاعَةُ ؕ قف
اَدْخِلُوْٓا اٰلَ فِرْعَوْنَ اَشَدَّ الْعَذَابِ ﴿۴۷﴾

**48.** Kuma yayin da za su riƙa husuma a cikin Wuta, masu rauni za su ce wa waɗanda suka yi girman kai, 'Haƙiƙa, mun kasance mabiyanku; ko za ku ɗauke mana wani yanki na azabar Wuta?'

وَ اِذْ يَتَحَآجُّوْنَ فِي النَّارِ فَيَقُوْلُ
الضُّعَفٰٓؤُا لِلَّذِيْنَ اسْتَكْبَرُوْٓا اِنَّا كُنَّا
لَكُمْ تَبَعًا فَهَلْ اَنْتُمْ مُّغْنُوْنَ عَنَّا
نَصِيْبًا مِّنَ النَّارِ ﴿۴۸﴾

**49.** Waɗanda suka yi girman kai za su ce, 'To, ai dukkanmu cikinta muke. Haƙiƙa, Allah ya riga ya yi hukumci tsakanin bayinSa.'

قَالَ الَّذِيْنَ اسْتَكْبَرُوْٓا اِنَّا كُلٌّ فِيْهَآ ۙ
اِنَّ اللّٰهَ قَدْ حَكَمَ بَيْنَ الْعِبَادِ ﴿۴۹﴾

**50.** Kuma waɗanda ke cikin Wuta za su ce wa masu gadin Jahannama, 'Ku roƙi Ubangijinku Ya sassauta mana azaba na rana (ɗaya).'

وَقَالَ الَّذِيْنَ فِي النَّارِ لِخَزَنَةِ جَهَنَّمَ
ادْعُوْا رَبَّكُمْ يُخَفِّفْ عَنَّا يَوْمًا مِّنَ
الْعَذَابِ ﴿۵۰﴾

**51.** (Masu gadin) su ce, 'Shin Manzannin da aka aiko maku ba su kawo maku hujjoji ba?' Su ce, 'An yi haka.' Sai su ce, 'To, ku roƙa.' Roƙon kafirai kuwa ba shi da amfani.

قَالُوْٓا اَوَلَمْ تَكُ تَاْتِيْكُمْ رُسُلُكُمْ
بِالْبَيِّنٰتِ ؕ قَالُوْا بَلٰى ؕ قَالُوْا فَادْعُوْا ۚ
وَمَا دُعٰٓؤُا الْكٰفِرِيْنَ اِلَّا فِيْ ضَلٰلٍ ﴿۵۱﴾ ع

**R.6**

**52.** Haƙiƙa, za Mu taimaki ManzanninMu da waɗanda suka ba da gaskiya a rayuwar duniya da kuma ranar da masu ba da shaida za su miƙe tsaye,

اِنَّا لَنَنْصُرُ رُسُلَنَا وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا
فِي الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا وَ يَوْمَ يَقُوْمُ
الْاَشْهَادُ ﴿۵۲﴾

**53.** Ranar da masu laifi, hanzarinsu ba zai amfane su ba, kuma la'ana za ta hau kansu, kuma za su hadu da mummunan mazauni.

يَوْمَ لَا يَنفَعُ الظّٰلِمِيْنَ مَعْذِرَتُهُمْ
وَلَهُمُ اللَّعْنَةُ وَلَهُمْ سُوْٓءُ الدَّارِ ﴿٥٣﴾

**54.** Hakika, Mun ba Musa shiriya, kuma Mun ba 'ya'yan Isra'ila gadon Littafi-

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسَى الْهُدٰى وَاَوْرَثْنَا
بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ الْكِتٰبَ ﴿٥٤﴾

**55.** Shiriya da tunatarwa ga masu hankula.

هُدًى وَّذِكْرٰى لِاُولِي الْاَلْبَابِ ﴿٥٥﴾

**56.** To, yi hakuri. Hakika, alkawarin Allah gaskiya ne. Kuma ka roki gafara saboda rauninka, kuma ka tsarkake Ubangijinka da yabonSa, yamma da safe.

فَاصْبِرْ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ وَّاسْتَغْفِرْ
لِذَنْۢبِكَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ
بِالْعَشِيِّ وَالْاِبْكَارِ ﴿٥٦﴾

**57.** Wadanda ke jayayya game da Ayoyin Allah, ba tare da hujja da ta zo masu ba, wani babban buri ne a cikin zukatansu na samun girma, wanda ba za su same shi ba. To, ka nemi tsarin Allah. Hakika, Shi ne Mai ji, Mai gani.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُجَادِلُوْنَ فِيْٓ اٰيٰتِ اللّٰهِ
بِغَيْرِ سُلْطٰنٍ اَتٰىهُمْ ۙ اِنْ فِيْ
صُدُوْرِهِمْ اِلَّا كِبْرٌ مَّا هُمْ بِبَالِغِيْهِ ۚ
فَاسْتَعِذْ بِاللّٰهِ ۭ اِنَّهٗ هُوَ السَّمِيْعُ
الْبَصِيْرُ ﴿٥٧﴾

**58.** Hakika, halittar sammai da kasa ta fi halittar mutane girma; amma mafi yawan mutane ba su sani ba.

لَخَلْقُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ اَكْبَرُ مِنْ
خَلْقِ النَّاسِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا
يَعْلَمُوْنَ ﴿٥٨﴾

**59.** Kuma makaho da mai gani ba za su zama dai-dai ba, haka wadanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari ba za su zama (dai-dai) da masu mummunan aiki ba. Kadan kuke tunani.

وَمَا يَسْتَوِى الْاَعْمٰى وَالْبَصِيْرُ ۙ۬ وَ
الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَ
لَا الْمُسِيْٓءُ ۭ قَلِيْلًا مَّا تَتَذَكَّرُوْنَ ﴿٥٩﴾

**60.** Lokacin (azaba) mai zuwa ne, babu kokwanto cikinsa; amma mafi yawan mutane ba za su ba da gaskiya ba.

اِنَّ السَّاعَةَ لَاٰتِيَةٌ لَّا رَيْبَ فِيْهَا
وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٦٠﴾

**61.** Kuma Ubangijinku ya ce, 'Ku kira Ni, Zan amsa muku. Amma wadanda ke girman kai ga bauta miNi, za su shiga Jahannama suna wulakantattu.'

وَقَالَ رَبُّكُمُ ادْعُوْنِيْٓ اَسْتَجِبْ لَكُمْ ۭ
اِنَّ الَّذِيْنَ يَسْتَكْبِرُوْنَ عَنْ عِبَادَتِيْ
سَيَدْخُلُوْنَ جَهَنَّمَ دٰخِرِيْنَ ﴿٦١﴾ ع ١١

**R.7**

**62.** Allah ne Ya yi maku dare don ku nutsu cikinsa, kuma ya yi hasken rana don ku iya gani. Haƙiƙa, Allah Mai baiwa ne ga mutane, amma mafi yawan mutane ba sa godewa.

اَللّٰهُ الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الَّيْلَ لِتَسْكُنُوْا
فِيْهِ وَ النَّهَارَ مُبْصِرًا ؕ اِنَّ اللّٰهَ
لَذُوْ فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَ لٰكِنَّ اَكْثَرَ
النَّاسِ لَا يَشْكُرُوْنَ ﴿۶۲﴾

**63.** Allah ke nan, Ubangijinku, Mahaliccin kowane abu. Babu wani ubangiji sai Shi. To, yaya ake juyar da ku?

ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ ۘ
لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ ؗ فَاَنّٰى تُؤْفَكُوْنَ ﴿۶۳﴾

**64.** Haka ake juyar da waɗanda ke musunta Ayoyin Allah.

كَذٰلِكَ يُؤْفَكُ الَّذِيْنَ كَانُوْا بِاٰيٰتِ
اللّٰهِ يَجْحَدُوْنَ ﴿۶۴﴾

**65.** Allah ne ya yi muku ƙasa gurin zama, sama kuwa gurin tsaro ginanne, kuma Ya ƙera ku, sai Ya kyautata ƙirarku, kuma Ya ba ku daɗaɗan abubuwa. Allah ke nan, Ubangijinku. Allah Ubangijin halittu ya tabbata Mai albarka.

اَللّٰهُ الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الْاَرْضَ قَرَارًا
وَّ السَّمَآءَ بِنَآءً وَّ صَوَّرَكُمْ فَاَحْسَنَ
صُوَرَكُمْ وَ رَزَقَكُمْ مِّنَ الطَّيِّبٰتِ ؕ
ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ ۚۖ فَتَبٰرَكَ اللّٰهُ
رَبُّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿۶۵﴾

**66.** Shi ne Rayayye, babu wani ubangiji sai Shi. To, ku kira Shi, kuna masu tsarkake ibada gare Shi. Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Ubangijin halittu.

هُوَ الْحَيُّ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ فَادْعُوْهُ
مُخْلِصِيْنَ لَهُ الدِّيْنَ ؕ اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ
رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿۶۶﴾

**67.** Ce, 'Ni an hane ni in bauta wa waɗanda kuke kira maimakon Allah, don hujjoji mabayyana sun zo mini daga Ubangijina, kuma an hore ni in miƙa wuya ga Ubangijin halittu.'

قُلْ اِنِّيْ نُهِيْتُ اَنْ اَعْبُدَ الَّذِيْنَ
تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ لَمَّا جَآءَنِيَ
الْبَيِّنٰتُ مِنْ رَّبِّيْ ؗ وَ اُمِرْتُ اَنْ اُسْلِمَ
لِرَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿۶۷﴾

**68.** Shi ne Ya halicce ku daga turɓaya, sa'annan daga maniyyi, sa'annan daga gudan jini; sa'annan Ya fito da ku kuna yara; har zuwa lokacin da za ku kai ƙarfinku; kuma bayan haka ku zama tsofaffi. A cikinku akwai waɗanda ake ɗaukar rayukansu kafin wannan lokacin (tsufa). Kuma har ku tarar da ajali ƙayyadadde, kuma don mai yiwuwa ne ku yi hankali.

هُوَ الَّذِيْ خَلَقَكُمْ مِّنْ تُرَابٍ ثُمَّ مِنْ
نُّطْفَةٍ ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ يُخْرِجُكُمْ
طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوْٓا اَشُدَّكُمْ ثُمَّ
لِتَكُوْنُوْا شُيُوْخًا ۚ وَ مِنْكُمْ مَّنْ يُّتَوَفّٰى
مِنْ قَبْلُ وَ لِتَبْلُغُوْٓا اَجَلًا مُّسَمًّى
وَّ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُوْنَ ﴿۶۸﴾

**69.** Shi ne yake ba da rai kuma Yake matarwa. Kuma idan Ya hukumta yin abu, sai Ya ce masa, 'Kasance,' sai ya kasance.

هُوَ الَّذِي يُحْيِي وَيُمِيتُ ۚ فَإِذَا قَضَىٰ
أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُن فَيَكُونُ ﴿٦٩﴾ ع ٨ ١٢

**R.8**

**70.** Ba ka ga waɗanda ke jayayya ba game da Ayoyin Allah? Yaya ake juyar da su (daga gaskiya)?

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ يُجَادِلُونَ فِي
آيَاتِ اللَّهِ أَنَّىٰ يُصْرَفُونَ ﴿٧٠﴾

**71.** Waɗanda suka ƙaryata Littafi, da kuma abin da Muka aiko ManzanninMu da shi. Amma da sannu za su sani,

الَّذِينَ كَذَّبُوا بِالْكِتَابِ وَبِمَا
أَرْسَلْنَا بِهِ رُسُلَنَا ۛ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٧١﴾

**72.** Yayin da za a saka ƙumaƙumai a wuyansu, kuma da sarƙoƙi, a riƙa jan su;

إِذِ الْأَغْلَالُ فِي أَعْنَاقِهِمْ وَالسَّلَاسِلُ
يُسْحَبُونَ ﴿٧٢﴾

**73.** A saka su cikin ruwa mai tafarfasa, sa'annan a ƙone su cikin Wuta.

فِي الْحَمِيمِ ثُمَّ فِي النَّارِ يُسْجَرُونَ ﴿٧٣﴾

**74.** Sa'annan a ce musu, "Ina abubuwan da kuka yi tarayya da su.

ثُمَّ قِيلَ لَهُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ
تُشْرِكُونَ ﴿٧٤﴾

**75.** 'Maimakon Allah?" Sai su ce, 'Sun ɓace mana. Ai, dama ba mu taɓa kiran wani abu ba, (banda Allah).' Haka Allah ke ɓatar da kafirai.

مِن دُونِ اللَّهِ ۖ قَالُوا ضَلُّوا عَنَّا بَل
لَّمْ نَكُن نَّدْعُو مِن قَبْلُ شَيْئًا ۚ
كَذَٰلِكَ يُضِلُّ اللَّهُ الْكَافِرِينَ ﴿٧٥﴾

**76.** "Saboda kun kasance kuna annashawa a ƙasa, ba wani dalili, kuma kun kasance kuna holewa.

ذَٰلِكُم بِمَا كُنتُمْ تَفْرَحُونَ فِي
الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَبِمَا كُنتُمْ
تَمْرَحُونَ ﴿٧٦﴾

**77.** 'Ku shiga ƙofofin Jahannama, ku dauwama cikinta. Mazaunar masu girman kai ta munana."

ادْخُلُوا أَبْوَابَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ
فِيهَا ۖ فَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٧٧﴾

**78.** To, ka yi haƙuri; haƙiƙa, alƙawarin Allah gaskiya ne. Kuma idan Muka nuna maka (a wannan rayuwa) sashin abin da Muke tsorata su da shi, ko kuma Muka ɗauki ranka (kafin haka), to, ai wajenMu za a mai da su.

فَاصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ ۚ فَإِمَّا
نُرِيَنَّكَ بَعْضَ الَّذِي نَعِدُهُمْ أَوْ
نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ ﴿٧٨﴾

**79.** Haƙiƙa, Mun aiko Manzanni a gabaninka; a cikinsu Mun ba ka

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلًا مِّن قَبْلِكَ

labarin waɗansu, kuma a cikinsu akwai waɗanda ba Mu ba ka labarinsu ba; Manzo ba zai iya kawo Aya ba, sai da izinin Allah. Amma idan umarnin Allah suka zo kuwa, za ayi adalci bisa gaskiya, kuma a yayin, masu bin ƙarya za su halaka.

مِنْهُمْ مَّنْ قَصَصْنَا عَلَيْكَ وَمِنْهُمْ
مَّنْ لَّمْ نَقْصُصْ عَلَيْكَ ؕ وَمَا كَانَ
لِرَسُوْلٍ اَنْ يَّاْتِيَ بِاٰيَةٍ اِلَّا بِاِذْنِ
اللّٰهِ ۚ فَاِذَا جَآءَ اَمْرُ اللّٰهِ قُضِيَ بِالْحَقِّ
ع وَخَسِرَ هُنَالِكَ الْمُبْطِلُوْنَ ﴿٧٩﴾

**R.9**

**80.** Allah ne Ya halitta maku dabbobi, don ku hau waɗansu daga cikinsu, kuma ku ci waɗansu daga cikinsu.

اَللّٰهُ الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الْاَنْعَامَ
لِتَرْكَبُوْا مِنْهَا وَمِنْهَا تَاْكُلُوْنَ ﴿٨٠﴾

**81.** Kuma kuna samun wasu abubuwan amfani cikinsu, kuma an yi su don ku biya buƙatar da ke cikin zukatanku ta hanyar amfani da su. Kuma ana ɗaukar ku a kansu, kuma a kan jiragen ruwa.

وَلَكُمْ فِيْهَا مَنَافِعُ وَلِتَبْلُغُوْا
عَلَيْهَا حَاجَةً فِيْ صُدُوْرِكُمْ وَعَلَيْهَا
وَعَلَى الْفُلْكِ تُحْمَلُوْنَ ﴿٨١﴾

**82.** Kuma Yana nuna maku AyoyinSa; to a cikin Ayoyin Allah, waɗanne kuke musuntawa?

وَيُرِيْكُمْ اٰيٰتِهٖ ۖ فَاَيَّ اٰيٰتِ اللّٰهِ
تُنْكِرُوْنَ ﴿٨٢﴾

**83.** Shin ba su tafiya a ban ƙasa ne, don su ga yadda ƙarshen waɗanda suka gabace su ya kasance? Sun kasance mafiya yawa fiye da su, kuma sun fi su tsananin ƙarfi, da bunƙasa a ƙasa. Amma duk abin da suka samu bai amfana musu komai ba.

اَفَلَمْ يَسِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ فَيَنْظُرُوْا
كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِيْنَ مِنْ
قَبْلِهِمْ ؕ كَانُوْآ اَكْثَرَ مِنْهُمْ وَاَشَدَّ
قُوَّةً وَّاٰثَارًا فِي الْاَرْضِ فَمَآ اَغْنٰى
عَنْهُمْ مَّا كَانُوْا يَكْسِبُوْنَ ﴿٨٣﴾

**84.** Kuma yayin da Manzannin da aka aiko masu, suka kawo masu hujjoji, sai suka yi alfahari da ɗan ƙaramin sanin da suke da shi, kuma abin da suka yi wa izgili ya zagaye su.

فَلَمَّا جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ
فَرِحُوْا بِمَا عِنْدَهُمْ مِّنَ الْعِلْمِ وَ
حَاقَ بِهِمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٨٤﴾

**85.** Kuma yayin da suka ga azabarMu, sai suka ce, 'Mun ba da gaskiya da Allah, Shi kaɗai, kuma mun yi watsi da tarayyar da muka yi maSa a da.'

فَلَمَّا رَاَوْا بَاْسَنَا قَالُوْٓا اٰمَنَّا بِاللّٰهِ
وَحْدَهٗ وَكَفَرْنَا بِمَا كُنَّا بِهٖ
مُشْرِكِيْنَ ﴿٨٥﴾

**86.** Amma imaninsu bai amfane su ba, yayin da suka ga azabarMu. Haka dokar Allah take, wadda ta zarce game da bayinSa. Ta haka kafirai ke halaka

فَلَمْ يَكُ يَنْفَعُهُمْ اِيْمَانُهُمْ لَمَّا
رَاَوْا بَاْسَنَا ؕ سُنَّتَ اللّٰهِ الَّتِيْ
قَدْ خَلَتْ فِيْ عِبَادِهٖ ۚ وَخَسِرَ
ع هُنَالِكَ الْكٰفِرُوْنَ ﴿٨٦﴾




## SŪRATU ḤĀ MĪM AS SAJDAH

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 55)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Ha Mim.*

حٰمٓ ﴿٢﴾

**3.** (Wannan Kur'ani) wahayi ne daga Mai rahama, Mai jinƙai.

تَنْزِيْلٌ مِّنَ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿٣﴾

**4.** Littafi ne da aka bayyana Ayoyinsa filla-filla, ana karanta shi a kai a kai, ƙumshe cikin harshe mai fasaha, saboda mutane masu sani,

كِتٰبٌ فُصِّلَتْ اٰيٰتُهٗ قُرْاٰنًا عَرَبِيًّا لِّقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ﴿٤﴾

**5.** Yana albishir kuma da gargaɗi. Amma mafi yawansu sun bijire, kuma ba sa ji.

بَشِيْرًا وَّنَذِيْرًا ۚ فَاَعْرَضَ اَكْثَرُهُمْ فَهُمْ لَا يَسْمَعُوْنَ ﴿٥﴾

**6.** Kuma suka ce, 'Zukatanmu a rurrufe suke daga jin abin da ka ke kiran mu zuwa gare shi, kuma akwai nauyi cikin kunnuwanmu, kuma tsakaninmu da kai akwai shamaki. To, yi aikin gabanka; mu ma aikin gabanmu muke.'

وَقَالُوْا قُلُوْبُنَا فِيْٓ اَكِنَّةٍ مِّمَّا تَدْعُوْنَآ اِلَيْهِ وَفِيْٓ اٰذَانِنَا وَقْرٌ وَّمِنْۢ بَيْنِنَا وَبَيْنِكَ حِجَابٌ فَاعْمَلْ اِنَّنَا عٰمِلُوْنَ ﴿٦﴾ الثلث

**7.** Ce, 'Ai ni mutum ne kamarku. An aiko mini cewa, Ubangijinku Ubangiji ne Ɗaya; to, ku tafi zuwa gare Shi a miƙe, kuma ku nemi gafara taSa.' Kuma kaicon mushrikai,

قُلْ اِنَّمَآ اَنَا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوْحٰٓى اِلَيَّ اَنَّمَآ اِلٰهُكُمْ اِلٰهٌ وَّاحِدٌ فَاسْتَقِيْمُوْٓا اِلَيْهِ وَاسْتَغْفِرُوْهُ ۗ وَوَيْلٌ لِّلْمُشْرِكِيْنَ ﴿٧﴾

**8.** Waɗanda ba sa ba da Zakka, kuma ba sa ba da gaskiya da Lahira.

الَّذِيْنَ لَا يُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَهُمْ بِالْاٰخِرَةِ هُمْ كٰفِرُوْنَ ﴿٨﴾

---

** 2. Abin Yabo Ubangijin Ɗaukaka !*

**9.** Waɗanda suka ba da gaskiya kuwa, kuma suka yi ayyuka nagari, suna da sakamako wanda ba ya yankewa.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
لَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ﴿٩﴾ ع ۱ ۹ ۱۵

**R.2**

**10.** Ce, 'Yanzu kuwa da gaske kuke kafirce wa Wanda ya halicci ƙasa cikin kwana biyu, kuma kuke dangana maSa kishiyoyi?' Shi ne fa Ubangijin halittu.

قُلْ أَئِنَّكُمْ لَتَكْفُرُونَ بِالَّذِي
خَلَقَ الْأَرْضَ فِي يَوْمَيْنِ وَتَجْعَلُونَ
لَهُ أَنْدَادًا ۚ ذَٰلِكَ رَبُّ الْعَالَمِينَ ﴿١٠﴾

**11.** Kuma Ya saka tsaunuka a cikinta, daga sama da ita, kuma Ya yi mata albarka, kuma Ya samar da dangogin abinci a cikinta cikin kwana huɗu -dai-dai buƙatun duk masu nema.

وَجَعَلَ فِيهَا رَوَاسِيَ مِنْ فَوْقِهَا وَ
بَارَكَ فِيهَا وَقَدَّرَ فِيهَا أَقْوَاتَهَا فِي
أَرْبَعَةِ أَيَّامٍ ۚ سَوَاءً لِلسَّائِلِينَ ﴿١١﴾

**12.** Sa'annan Ya juya wajen sama, a yayin tana (kamar) hayaƙi, sai Ya ce mata, ita da ƙasa, 'Ku zo, kuna so, ko kuma dole.' Suka ce, 'Mun zo muna masu biyayya.'

ثُمَّ اسْتَوَىٰ إِلَى السَّمَاءِ وَهِيَ دُخَانٌ
فَقَالَ لَهَا وَلِلْأَرْضِ ائْتِيَا طَوْعًا أَوْ
كَرْهًا ۚ قَالَتَا أَتَيْنَا طَائِعِينَ ﴿١٢﴾

**13.** Sai ya cikata su sammai bakwai cikin kwana biyu, kuma Ya aike wa kowace sama aikinta. Kuma Mun yi wa sama ta kusa ado da fitilu, kuma Mun tsare ta. Wannan iko ne na Mabuwayi Masani.

فَقَضَاهُنَّ سَبْعَ سَمَاوَاتٍ فِي يَوْمَيْنِ وَ
أَوْحَىٰ فِي كُلِّ سَمَاءٍ أَمْرَهَا ۚ وَزَيَّنَّا
السَّمَاءَ الدُّنْيَا بِمَصَابِيحَ ۖ وَحِفْظًا ۚ
ذَٰلِكَ تَقْدِيرُ الْعَزِيزِ الْعَلِيمِ ﴿١٣﴾

**14.** To, idan suka bijire, ce, 'Ina yi muku gargaɗin azaba mai halakarwa irin wanda ta sami Adawa da Samudawa.'

فَإِنْ أَعْرَضُوا فَقُلْ أَنْذَرْتُكُمْ صَاعِقَةً
مِثْلَ صَاعِقَةِ عَادٍ وَثَمُودَ ﴿١٤﴾

**15.** Lokacin da Manzanni da aka aiko masu suka zo masu, ta gabansu da bayansu, (suna cewa), 'Kada ku bautawa kowa sai Allah.' Sai suka ce, 'Da haka Allah ke so, sai Ya saukar da mala'iku. To, mu dai mun ƙi yarda da abin da aka aiko ku da shi.'

إِذْ جَاءَتْهُمُ الرُّسُلُ مِنْ بَيْنِ
أَيْدِيهِمْ وَمِنْ خَلْفِهِمْ أَلَّا تَعْبُدُوا
إِلَّا اللَّهَ ۖ قَالُوا لَوْ شَاءَ رَبُّنَا
لَأَنْزَلَ مَلَائِكَةً فَإِنَّا بِمَا أُرْسِلْتُمْ
بِهِ كَافِرُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Adawa kuwa sun yi girman kai a ƙasa ba wani dalili, kuma sun ce, 'Wanene ya fi mu ƙarfi?' Shin ba su

فَأَمَّا عَادٌ فَاسْتَكْبَرُوا فِي الْأَرْضِ
بِغَيْرِ الْحَقِّ وَقَالُوا مَنْ أَشَدُّ مِنَّا

gani ba cewa, Allah Wanda ya halicce su Ya fi su ƙarfi? Kuma sun yi musun AyoyinMu.

قُوَّةً ؕ اَوَلَمۡ يَرَوۡا اَنَّ اللّٰهَ الَّذِيۡ
خَلَقَهُمۡ هُوَ اَشَدُّ مِنۡهُمۡ قُوَّةً ؕ وَ
كَانُوۡا بِاٰيٰتِنَا يَجۡحَدُوۡنَ ﴿١٦﴾

**17.** Sai Muka sako musu mahaukacin iska, kwana da kwanaki ba arziƙi, don Mu ɗanɗana musu azabar kunyata a rayuwar duniya. Kuma azabar Lahira ta fi sa kunyata, kuma ba za a taimake su ba.

فَاَرۡسَلۡنَا عَلَيۡهِمۡ رِيۡحًا صَرۡصَرًا فِيۡۤ
اَيَّامٍ نَّحِسَاتٍ لِّنُذِيۡقَهُمۡ عَذَابَ
الۡخِزۡيِ فِي الۡحَيٰوةِ الدُّنۡيَا ؕ وَ
لَعَذَابُ الۡاٰخِرَةِ اَخۡزٰى وَ هُمۡ
لَا يُنۡصَرُوۡنَ ﴿١٧﴾

**18.** Samudawa kuwa, Mun shirye su, amma sai suka gwammace makanta da shiriya. Sai azaba mai sa walaƙanta ta damƙe su, saboda abin da suka aikata.

وَ اَمَّا ثَمُوۡدُ فَهَدَيۡنٰهُمۡ فَاسۡتَحَبُّوا
الۡعَمٰى عَلَى الۡهُدٰى فَاَخَذَتۡهُمۡ صٰعِقَةُ
الۡعَذَابِ الۡهُوۡنِ بِمَا كَانُوۡا
يَكۡسِبُوۡنَ ﴿١٨﴾

**19.** Kuma Muka tserar da waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka zama masu tsoron Allah.

وَ نَجَّيۡنَا الَّذِيۡنَ اٰمَنُوۡا وَ كَانُوۡا
يَتَّقُوۡنَ ﴿١٩﴾ ع ٢ ١٦

**R.3**

**20.** Kuma da ranar da za a tattara maƙiya Allah zuwa Wuta, a karkasa su.

وَ يَوۡمَ يُحۡشَرُ اَعۡدَآءُ اللّٰهِ اِلَى النَّارِ
فَهُمۡ يُوۡزَعُوۡنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Sai sun je wajenta, kunnuwansu da idanuwansu da fatar jikinsu su ba da shaida game da abin da suka aikata.

حَتّٰۤى اِذَا مَا جَآءُوۡهَا شَهِدَ عَلَيۡهِمۡ
سَمۡعُهُمۡ وَ اَبۡصَارُهُمۡ وَ جُلُوۡدُهُمۡ
بِمَا كَانُوۡا يَعۡمَلُوۡنَ ﴿٢١﴾

**22.** Sai su ce wa fatar jikinsu, 'Don me kuka yi shaida a kanmu?' Sai su ce, "Allah ne ya ba mu damar magana yadda Ya ba kowane abu damar magana. Kuma Shi ne ya halicce ku tun farko, kuma an dawo da ku wajenSa.

وَ قَالُوۡا لِجُلُوۡدِهِمۡ لِمَ شَهِدۡتُّمۡ
عَلَيۡنَا ؕ قَالُوۡۤا اَنۡطَقَنَا اللّٰهُ الَّذِيۡۤ
اَنۡطَقَ كُلَّ شَيۡءٍ وَّهُوَ خَلَقَكُمۡ اَوَّلَ
مَرَّةٍ وَّ اِلَيۡهِ تُرۡجَعُوۡنَ ﴿٢٢﴾

**23.** 'Kuma ba ku taɓa jin tsoron kunnuwanku da idanuwanku da fatar jikinku za su ba da shaida a kanku ba (yayin da kuke saɓo); wato kun zaci cewa Allah bai san abin da kuke aikatawa ba.

وَمَا كُنۡتُمۡ تَسۡتَتِرُوۡنَ اَنۡ يَّشۡهَدَ
عَلَيۡكُمۡ سَمۡعُكُمۡ وَ لَاۤ اَبۡصَارُكُمۡ وَ
لَا جُلُوۡدُكُمۡ وَلٰكِنۡ ظَنَنۡتُمۡ اَنَّ اللّٰهَ
لَا يَعۡلَمُ كَثِيۡرًا مِّمَّا تَعۡمَلُوۡنَ ﴿٢٣﴾

**24.** 'Kuma wannan zaton naku da kuke yi wa Ubangijinku, ya halakar da ku. Sai kuka zama cikin taɓaɓɓu."

وَذٰلِكُمْ ظَنُّكُمُ الَّذِيْ ظَنَنْتُمْ بِرَبِّكُمْ
اَرْدٰىكُمْ فَاَصْبَحْتُمْ مِّنَ الْخٰسِرِيْنَ ﴿٢٤﴾

**25.** To, idan suka haƙura, Wuta ce dai mazauninsu; kuma idan suka nemi alfarma, to, ba irinsu ne ake yi wa alfarma ba.

فَاِنْ يَّصْبِرُوْا فَالنَّارُ مَثْوًى لَّهُمْ ۚ وَاِنْ
يَّسْتَعْتِبُوْا فَمَا هُمْ مِّنَ الْمُعْتَبِيْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Mun tura musu abokai ne, sai suka ƙawata musu abin da ke gabansu da abin da ke bayansu (na ayyukansu), kuma hukumcin azaba ya cancanta a kansu, irin hukumcin da ya cancanta a kan al'umma da suka wuce gabaninsu daga aljanu da mutane. Haƙiƙa, sun kasance taɓaɓɓu.

وَقَيَّضْنَا لَهُمْ قُرَنَآءَ فَزَيَّنُوْا لَهُمْ مَّا
بَيْنَ اَيْدِيْهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَحَقَّ
عَلَيْهِمُ الْقَوْلُ فِيْٓ اُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِنْ
قَبْلِهِمْ مِّنَ الْجِنِّ وَالْاِنْسِ ۚ اِنَّهُمْ
ع ٣ ١٧ كَانُوْا خٰسِرِيْنَ ﴿٢٦﴾

**R.4**

**27.** Kuma waɗanda suka kafirta sun ce, 'Kada ku saurari wannan Kur'ani, ku riƙa hargowa lokacin (karanta) shi, ko kwa yi galaba.'

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَا تَسْمَعُوْا
لِهٰذَا الْقُرْاٰنِ وَالْغَوْا فِيْهِ لَعَلَّكُمْ
تَغْلِبُوْنَ ﴿٢٧﴾

**28.** Za Mu ɗanɗana wa waɗanda suka kafirta matsananciyar azaba, kuma za Mu saka musu a kan mafi munin abin da suke aikatawa.

فَلَنُذِيْقَنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا عَذَابًا
شَدِيْدًا ۙ وَّلَنَجْزِيَنَّهُمْ اَسْوَاَ الَّذِيْ
كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٢٨﴾

**29.** Wannan ne sakamakon maƙiya Allah - Wuta. Gidansu na dauwama yana cikinta, sakamakon musunta AyoyinMu da suka yi.

ذٰلِكَ جَزَآءُ اَعْدَآءِ اللّٰهِ النَّارُ ۚ لَهُمْ
فِيْهَا دَارُ الْخُلْدِ ؕ جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوْا
بِاٰيٰتِنَا يَجْحَدُوْنَ ﴿٢٩﴾

**30.** Waɗanda suka kafirta za su ce, 'Ubangijinmu, nuna mana ƙungiyoyin nan biyu da suka ɓatar da mu daga aljanu da mutane, mu taka su ƙarƙashin ƙafafuwanmu, don su zama cikin ƙasƙantattu.'

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا رَبَّنَآ اَرِنَا
الَّذَيْنِ اَضَلّٰنَا مِنَ الْجِنِّ وَالْاِنْسِ
نَجْعَلْهُمَا تَحْتَ اَقْدَامِنَا لِيَكُوْنَا
مِنَ الْاَسْفَلِيْنَ ﴿٣٠﴾

**31.** Waɗanda suka ce, 'Allah ne Ubangijinmu kuwa, kuma suka tsaya madaidaiciyar hanya, mala'iku za su riƙa sauka wajensu (suna cewa),

اِنَّ الَّذِيْنَ قَالُوْا رَبُّنَا اللّٰهُ ثُمَّ
اسْتَقَامُوْا تَتَنَزَّلُ عَلَيْهِمُ
الْمَلٰٓئِكَةُ اَلَّا تَخَافُوْا وَلَا تَحْزَنُوْا

"Kada ku razana, kuma kada ku yi baƙin ciki; kuma ku yi farin ciki da Aljanna wadda aka yi maku alƙawari.

وَأَبْشِرُوا بِالْجَنَّةِ الَّتِي كُنتُمْ تُوعَدُونَ ﴿٣١﴾

**32.** 'Mu ne masoyanku a rayuwar duniya da Lahira. A cikinta za ku sami dukkan abin da ranku ke so, kuma za ku sami duk abin da kuka nema,

نَحْنُ أَوْلِيَاؤُكُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَفِي الْآخِرَةِ ۚ وَلَكُمْ فِيهَا مَا تَشْتَهِي أَنفُسُكُمْ وَلَكُمْ فِيهَا مَا تَدَّعُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** 'Girmamawa ke nan daga Mai gafara, Mai jinƙai."

نُزُلًا مِّنْ غَفُورٍ رَّحِيمٍ ﴿٣٣﴾ ع ٧ ١٨

**R.5**

**34.** Kuma wanene mafi kyan magana kamar wanda ya yi kira zuwa ga Allah, kuma ya yi aiki nagari, kuma ya ce, 'Ni ina cikin masu miƙa wuya?'

وَمَنْ أَحْسَنُ قَوْلًا مِّمَّن دَعَا إِلَى اللَّهِ وَعَمِلَ صَالِحًا وَقَالَ إِنَّنِي مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٣٤﴾

**35.** Kuma nagari da mummuna ba za su zama daidai ba. Ture (mummuna) da abin da yake mafi kyau. Sai ka ga wanda tsakaninka da shi akwai gaba, ya zama kamar da ma can masoyi ne, mai zuzzufar soyayya.

وَلَا تَسْتَوِي الْحَسَنَةُ وَلَا السَّيِّئَةُ ۚ ادْفَعْ بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ فَإِذَا الَّذِي بَيْنَكَ وَبَيْنَهُ عَدَاوَةٌ كَأَنَّهُ وَلِيٌّ حَمِيمٌ ﴿٣٥﴾

**36.** Amma babu mai samun wannan sai masu haƙuri; kuma babu mai samun wannan sai mai babban rabo.

وَمَا يُلَقَّاهَا إِلَّا الَّذِينَ صَبَرُوا وَمَا يُلَقَّاهَا إِلَّا ذُو حَظٍّ عَظِيمٍ ﴿٣٦﴾

**37.** Kuma idan zuga daga Shaiɗan ta zuga ka, nemi tsarin Allah. Haƙiƙa, Shi ne Mai ji, Masani.

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ الشَّيْطَانِ نَزْغٌ فَاسْتَعِذْ بِاللَّهِ ۖ إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٣٧﴾

**38.** Kuma dare da hasken rana, da rana da wata, suna daga cikin AyoyinSa. Kada ku yi wa rana ko wata sujjada, amma ku yi wa Allah sujjada, Wanda ya halicce su, idan Shi kuke bautawa.

وَمِنْ آيَاتِهِ اللَّيْلُ وَالنَّهَارُ وَالشَّمْسُ وَالْقَمَرُ ۚ لَا تَسْجُدُوا لِلشَّمْسِ وَلَا لِلْقَمَرِ وَاسْجُدُوا لِلَّهِ الَّذِي خَلَقَهُنَّ إِن كُنتُمْ إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ﴿٣٨﴾

**39.** To, idan suka yi girman kai (to, sun yi wa kansu) waɗanda ke kusa da Ubangijinka suna tsarkake Shi dare da rana, kuma ba sa ƙosawa.

فَإِنِ اسْتَكْبَرُوا فَالَّذِينَ عِندَ رَبِّكَ يُسَبِّحُونَ لَهُ بِاللَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَهُمْ لَا يَسْأَمُونَ ﴿٣٩﴾ السجدة

**40.** Kuma yana daga cikin AyoyinSa cewa, kana ganin ƙasa shiru tsit, amma idan Muka saukar da ruwa a kanta, sai ta motsa, kuma ta haɓaka. Haƙiƙa, Wanda ya raya ta, Zai raya matattu. Haƙiƙa, Shi Mai iko ne a kan komai.

وَ مِنْ اٰيٰتِهٖٓ اَنَّكَ تَرَى الْاَرْضَ
خَاشِعَةً فَاِذَآ اَنْزَلْنَا عَلَيْهَا الْمَآءَ
اهْتَزَّتْ وَ رَبَتْ ؕ اِنَّ الَّذِيْٓ اَحْيَاهَا
لَمُحْيِ الْمَوْتٰى ؕ اِنَّهٗ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيْرٌ ﴿٤٠﴾

**41.** Haƙiƙa, waɗanda ke canja AyoyinMu don su nemi karkatar da ita ba za su ɓoyar mana ba. Shin, wanda za a jefa cikin Wuta shi ne mafifici, ko kuwa wanda zai zo cikin aminci a ranar Kiyama? Ku yi abin da kuke so. Shi yana ganin abin da kuke aikatawa.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُلْحِدُوْنَ فِيْٓ اٰيٰتِنَا لَا
يَخْفَوْنَ عَلَيْنَا ؕ اَفَمَنْ يُّلْقٰى فِي النَّارِ
خَيْرٌ اَمْ مَّنْ يَّاْتِيْٓ اٰمِنًا يَّوْمَ الْقِيٰمَةِ ؕ
اِعْمَلُوْا مَا شِئْتُمْ ۙ اِنَّهٗ بِمَا تَعْمَلُوْنَ
بَصِيْرٌ ﴿٤١﴾

**42.** Waɗanda suka kafirce wa Tunatarwa yayin da ta zo masu (sun taɓe). Shi kuwa Littafi ne mai girma.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِالذِّكْرِ لَمَّا
جَآءَهُمْ ۚ وَ اِنَّهٗ لَكِتٰبٌ عَزِيْزٌ ﴿٤٢﴾

**43.** Karya ba ta zo masa ta gabansa ko ta bayansa. Saukakke ne daga Mai hikima, Abin yabo.

لَّا يَاْتِيْهِ الْبَاطِلُ مِنْۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَ
لَا مِنْ خَلْفِهٖ ؕ تَنْزِيْلٌ مِّنْ حَكِيْمٍ
حَمِيْدٍ ﴿٤٣﴾

**44.** Ba wani abu za a faɗa maka ba sai abin da aka faɗawa Manzanni da suka gabace ka. Haƙiƙa, Ubangijinka Mai gafara ne; kuma Mai zazzafar azaba ne.

مَا يُقَالُ لَكَ اِلَّا مَا قَدْ قِيْلَ لِلرُّسُلِ
مِنْ قَبْلِكَ ؕ اِنَّ رَبَّكَ لَذُوْ مَغْفِرَةٍ وَّ
ذُوْ عِقَابٍ اَلِيْمٍ ﴿٤٤﴾

**45.** Kuma da Mun yi shi wani irin Kur'ani a cikin baƙon harshe, sai su ce, 'Don me ba a bayyana AyoyinSa ba? Me! (Littafi cikin) baƙon harshe alhali (Annabi) Balarabe?' Ce, 'Shi shiriya ne da waraka ga waɗanda suka ba da gaskiya.' Waɗanda ba su ba da gaskiya ba kuwa, nauyi cikin kunnuwansu, kuma shi makanta ne gare su. Waɗannan ana kiran su ne daga guri mai nisa.'

وَلَوْ جَعَلْنٰهُ قُرْاٰنًا اَعْجَمِيًّا لَّقَالُوْا لَوْلَا
فُصِّلَتْ اٰيٰتُهٗ ؕ ءَ اَعْجَمِيٌّ وَّ عَرَبِيٌّ ؕ
قُلْ هُوَ لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا هُدًى وَّ شِفَآءٌ ؕ
وَ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ فِيْٓ اٰذَانِهِمْ
وَقْرٌ وَّ هُوَ عَلَيْهِمْ عَمًى ؕ اُولٰٓئِكَ
ع ١٢ ١٩ يُنَادَوْنَ مِنْ مَّكَانٍۭ بَعِيْدٍ ﴿٤٥﴾

**R.6**

**46.** Kuma haƙiƙa, Mun ba Musa Littafi, sai aka yi saɓani cikinsa. Kuma ba don kalma ta rigaya daga

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسَى الْكِتٰبَ فَاخْتُلِفَ
فِيْهِ ؕ وَ لَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِنْ رَّبِّكَ

Ubangijinka ba, sai a yi hukumci tsakaninsu; kuma haƙiƙa, su suna cikin kokwanto mai zurfi game da shi.

لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ لَفِي شَكٍّ
مِّنْهُ مُرِيبٍ ﴿٤٦﴾

**47.** Wanda ya yi aiki nagari don kan sa, kuma wanda ya yi munanan aiki ya cuci kansa. Kuma Ubangijinka ko kaɗan ba ya cutar bayinSa.

مَنْ عَمِلَ صَالِحًا فَلِنَفْسِهِ ۖ وَمَنْ أَسَاءَ
فَعَلَيْهَا ۗ وَمَا رَبُّكَ بِظَلَّامٍ لِّلْعَبِيدِ ﴿٤٧﴾

JUZU'I NA 25

الجزء ٢٥

**48.** Gare shi kaɗai ake mayar da sanin zuwan Sa'a (Kiyama). Kuma 'ya'yan itatuwa ba sa fita daga kasta tasu, kuma mace ba ta ɗaukar ciki kuma ba ta haifuwa, sai da saninSa. Kuma ranar da Zai kira su (Ya ce), 'Ina abokan tarayyar Nawa?' Za su ce, 'Mun yi furuci a gabanKa, babu wanda ya tabbata haka a cikinmu.'

إِلَيْهِ يُرَدُّ عِلْمُ السَّاعَةِ ۚ وَمَا
تَخْرُجُ مِن ثَمَرَاتٍ مِّنْ أَكْمَامِهَا وَمَا
تَحْمِلُ مِنْ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِ ۚ
وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ أَيْنَ شُرَكَائِي قَالُوا
آذَنَّاكَ مَا مِنَّا مِن شَهِيدٍ ﴿٤٨﴾

**49.** Sai abin da duk suka kira a da ya ɓace musu, kuma suka tabbata ba su da matsera.

وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَدْعُونَ مِن قَبْلُ ۖ وَ
ظَنُّوا مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٍ ﴿٤٩﴾

**50.** Mutum ba ya ƙosawa da roƙon ya sami alheri, amma idan abin ƙi ya same shi, yana da yawan yanke ƙauna, da yawan karayar zuciya.

لَّا يَسْأَمُ الْإِنسَانُ مِن دُعَاءِ الْخَيْرِ وَإِن
مَّسَّهُ الشَّرُّ فَيَئُوسٌ قَنُوطٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Kuma idan Muka ɗanɗana masa ni'ima daga gareMu, bayan wahala da ta same shi, sai ya ce, 'Wannan gumina ne, kuma ba na zato Sa'a za ta tsaya, kuma koda idan aka mayar dani wajen Ubangijina, zan sami mafificin abu a gurinSa.' To, za Mu ba kafirai labarin abin da suka aikata, kuma haƙiƙa, za Mu ɗanɗana masu azaba mai tsanani.

وَلَئِنْ أَذَقْنَاهُ رَحْمَةً مِّنَّا مِن بَعْدِ
ضَرَّاءَ مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ هَٰذَا لِي وَمَا
أَظُنُّ السَّاعَةَ قَائِمَةً وَلَئِن رُّجِعْتُ إِلَىٰ
رَبِّي إِنَّ لِي عِندَهُ لَلْحُسْنَىٰ ۚ فَلَنُنَبِّئَنَّ
الَّذِينَ كَفَرُوا بِمَا عَمِلُوا وَلَنُذِيقَنَّهُم
مِّنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٥١﴾

**52.** Kuma idan muka yi ni'ima ga ɗan Adam, sai ya bijire kuma ya koma gefe; amma idan abin ƙi ya same shi, sai kaga yana yawan yin addu'a a kai-a kai.

وَإِذَا أَنْعَمْنَا عَلَى الْإِنسَانِ أَعْرَضَ وَ
نَأَىٰ بِجَانِبِهِ وَإِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ فَذُو دُعَاءٍ
عَرِيضٍ ﴿٥٢﴾

**53.** Ce, 'Ku ba ni labari, idan daga wajen Allah yake, amma kuka ƙi yarda da shi, wanene mafi ɓata kamar wanda ke cikin ruɗani mai zurfi?'

قُلْ اَرَءَيْتُمْ اِنْ كَانَ مِنْ عِنْدِ اللّٰهِ ثُمَّ
كَفَرْتُمْ بِهٖ مَنْ اَضَلُّ مِمَّنْ هُوَ فِيْ
شِقَاقٍۭ بَعِيْدٍ ﴿٥٣﴾

**54.** Da sannu za Mu nuna masu AyoyinMu cikin sassan ƙasa masu nisa, da kuma game da su kansu, har ya bayyana gare su cewa shi gaskiya ne. Shin Ubangijinka bai isa Mai shaida a kan komai ba?

سَنُرِيْهِمْ اٰيٰتِنَا فِى الْاٰفَاقِ وَ فِيْٓ
اَنْفُسِهِمْ حَتّٰى يَتَبَيَّنَ لَهُمْ اَنَّهُ
الْحَقُّ ۗ اَوَلَمْ يَكْفِ بِرَبِّكَ اَنَّهٗ عَلٰى كُلِّ
شَيْءٍ شَهِيْدٌ ﴿٥٤﴾

**55.** Dahir, suna cikin kokwanto game da haɗuwa da Ubangijinsu. Dahir, Haƙiƙa, Shi ya kewaye kowane abu.

اَلَآ اِنَّهُمْ فِيْ مِرْيَةٍ مِّنْ لِّقَاۤءِ رَبِّهِمْ ۗ
ع اَلَآ اِنَّهٗ بِكُلِّ شَيْءٍ مُّحِيْطٌ ﴿٥٥﴾




# SŪRATUSH SHŪRĀ

*(A Makka ta Sauka)*
*(Ayoyinta 54)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Ha Mim.*

حٰمٓ ٢

**3.** Ain Sin Kaf.*

عٓسٓقٓ ٣

**4.** Haka Allah, Mabuwayi, Mai hikima, ke aiko maka wahayi, kamar yadda ya aiko wa waɗanda suka gabace ka.

كَذٰلِكَ يُوْحِيْٓ اِلَيْكَ وَاِلَى الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكَۙ اللّٰهُ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ٤

**5.** Abin da ke cikin sammai da abin da ke cikin ƙasa naSa ne, kuma Shi ne Maɗaukaki, Mai girma.

لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِؕ وَهُوَ الْعَلِيُّ الْعَظِيْمُ ٥

**6.** Sammai kamar sa tsage ta sama da su; mala'iku kuwa suna tsarkake Ubangijinsu da yabonSa, kuma suna nema wa na ƙasa gafara. To! Haƙiƙa, Allah Shi ne Mai gafara, Mai jinƙai.

تَكَادُ السَّمٰوٰتُ يَتَفَطَّرْنَ مِنْ فَوْقِهِنَّ وَالْمَلٰٓئِكَةُ يُسَبِّحُوْنَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَيَسْتَغْفِرُوْنَ لِمَنْ فِي الْاَرْضِؕ اَلَآ اِنَّ اللّٰهَ هُوَ الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ٦

**7.** Kuma waɗanda suka riƙi masu kiyayewa maimakonSa, Allah yana kallon su; kai kuwa ba mai gadi ne a kansu ba.

وَالَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِهٖٓ اَوْلِيَآءَ اللّٰهُ حَفِيْظٌ عَلَيْهِمْ ۖ وَمَآ اَنْتَ عَلَيْهِمْ بِوَكِيْلٍ ٧

**8.** Haka Muka aiko maka Kur'ani cikin harshen Larabci, don ka yi wa Uwar alƙaryu da duk waɗanda ke kewaye da ita gargaɗi; kuma don ka yi gargaɗi game da ranar taruwa, babu kokwanto

وَكَذٰلِكَ اَوْحَيْنَآ اِلَيْكَ قُرْاٰنًا عَرَبِيًّا لِّتُنْذِرَ اُمَّ الْقُرٰى وَمَنْ حَوْلَهَا وَتُنْذِرَ يَوْمَ الْجَمْعِ لَا رَيْبَ فِيْهِ ؕ فَرِيْقٌ فِي

---

** 2. Abin Yabo, Ubangijin Ɗaukaka !*

** 3. Masanin komai, Mai ji, Ma'abucin Iko !*

الْجَنَّةِ وَ فَرِيْقٌ فِي السَّعِيْرِ ﴿٨﴾

game da ita. Waɗansu suna cikin Aljanna, waɗansu kuma suna cikin Wuta.

وَلَوْ شَآءَ اللّٰهُ لَجَعَلَهُمْ اُمَّةً وَّاحِدَةً وَّ لٰكِنْ يُّدْخِلُ مَنْ يَّشَآءُ فِيْ رَحْمَتِهٖ ؕ وَ الظّٰلِمُوْنَ مَا لَهُمْ مِّنْ وَّلِيٍّ وَّلَا نَصِيْرٍ ﴿٩﴾

**9.** Kuma da Allah ya so, sai Ya mai da su mutane siga ɗaya; amma Yana shigar da wanda Yaso cikin rahama taSa. Masu laifi kuwa, ba su da mai kiyayewa da mai taimako.

اَمِ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِهٖۤ اَوْلِيَآءَ ۚ فَاللّٰهُ هُوَ الْوَلِيُّ وَهُوَ يُحْيِ الْمَوْتٰى ۫ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿١٠﴾

**10.** Shin sun riƙi masu kiyayewa ne maimakonSa? To, Allah ne Mai kiyayewa. Kuma Shi ke raya matattu, kuma Shi Mai iko ne akan komai.

**R.2**

وَمَا اخْتَلَفْتُمْ فِيْهِ مِنْ شَيْءٍ فَحُكْمُهٗۤ اِلَى اللّٰهِ ؕ ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبِّيْ عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ ۖۗ وَاِلَيْهِ اُنِيْبُ ﴿١١﴾

**11.** Kuma duk abin da kuka yi saɓani cikinsa, ƙarshen hukumcinsa yana gurin Allah ne. (Ce) 'Allah ke nan, Ubangijina; gare Shi na dogara, kuma wajenSa nake komawa.'

فَاطِرُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ جَعَلَ لَكُمْ مِّنْ اَنْفُسِكُمْ اَزْوَاجًا وَّمِنَ الْاَنْعَامِ اَزْوَاجًا ۚ يَذْرَؤُكُمْ فِيْهِ ؕ لَيْسَ كَمِثْلِهٖ شَيْءٌ ۚ وَهُوَ السَّمِيْعُ الْبَصِيْرُ ﴿١٢﴾

**12.** Shi ne Mahaliccin sammai da ƙasa. Ya yi maku abokan zama daga jinsinku, kuma Ya yi maku dabbobi masu mahaɗai. Yana ninninka ku a haka. Babu wani abu kamar Shi, kuma Shi ne Mai ji, Mai gani.

لَهٗ مَقَالِيْدُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَّشَآءُ وَيَقْدِرُ ؕ اِنَّهٗ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿١٣﴾

**13.** Mabuɗan sammai da ƙasa naSa ne. Yana shimfiɗa arziƙi ga wanda Ya so, kuma Yana ƙuntatawa (ga wanda Ya so). Haƙiƙa, Shi Masanin komai ne.

شَرَعَ لَكُمْ مِّنَ الدِّيْنِ مَا وَصّٰى بِهٖ نُوْحًا وَّالَّذِيْۤ اَوْحَيْنَاۤ اِلَيْكَ وَمَا وَصَّيْنَا بِهٖۤ اِبْرٰهِيْمَ وَمُوْسٰى وَعِيْسٰۤى اَنْ اَقِيْمُوا الدِّيْنَ وَلَا تَتَفَرَّقُوْا فِيْهِ ؕ كَبُرَ عَلَى الْمُشْرِكِيْنَ مَا تَدْعُوْهُمْ اِلَيْهِ ؕ اَللّٰهُ يَجْتَبِيْۤ اِلَيْهِ مَنْ يَّشَآءُ وَيَهْدِيْۤ اِلَيْهِ مَنْ يُّنِيْبُ ﴿١٤﴾

**14.** Ya shar'anta maku addinin da Ya hori Nuhu da shi, kuma da abin da Muka saukar maka da kuma abin da Muka hori Ibrahima da Musa da Isa da shi, (cewa), 'Ku tsai da addini, kuma kada ku rarraba cikin sa. Abin da kake kiran mushrikai zuwa gare shi ya yi musu wahala. Allah kuwa Yana zaɓar wanda Ya so zuwa gare Shi, kuma Yana shiryar da wanda ke komawa (gare Shi), zuwa gare Shi.'

**15.** Kuma basu rarraba ba, sai bayan sani ya zo masu, don ganin ƙyashin da ke tsakaninsu. Ba don kalmar da ta rigaya daga Ubangijinka ba, zuwa lokaci ƙayyadadde, sai a yi hukumci tsakaninsu. Kuma waɗanda aka ba gadon Littafi daga bayansu suna cikin kokwanto mai zurfi game da shi.

وَمَا تَفَرَّقُوٓا۟ إِلَّا مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَهُمُ
ٱلْعِلْمُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْ ۚ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ
سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ إِلَىٰٓ أَجَلٍ مُّسَمًّى لَّقُضِىَ
بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّ ٱلَّذِينَ أُورِثُوا۟ ٱلْكِتَٰبَ مِنۢ
بَعْدِهِمْ لَفِى شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيبٍ ﴿١٥﴾

**16.** To, yi kira zuwa ga wannan (addini); kuma ka daidaita kamar yadda aka umarce ka, kuma kada ka bi son zukatansu kuma ce, 'Na ba da gaskiya da duk Littafin da Allah ya saukar, kuma an hore ni na yi adalci tsakaninku. Allah ne Ubangijinmu, kuma Ubangijinku. Sakamakon ayyukanmu namu ne, ku ma sakamakon ayyukan ku naku ne. Babu rigima tsakaninmu da ku. Allah zai tara mu gaba ɗaya, kuma wajenSa za a koma.'

فَلِذَٰلِكَ فَٱدْعُ ۖ وَٱسْتَقِمْ كَمَآ أُمِرْتَ ۖ
وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَهُمْ ۖ وَقُلْ ءَامَنتُ بِمَآ
أَنزَلَ ٱللَّهُ مِن كِتَٰبٍ ۖ وَأُمِرْتُ لِأَعْدِلَ
بَيْنَكُمُ ۖ ٱللَّهُ رَبُّنَا وَرَبُّكُمْ ۖ لَنَآ أَعْمَٰلُنَا وَ
لَكُمْ أَعْمَٰلُكُمْ ۖ لَا حُجَّةَ بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ ۖ
ٱللَّهُ يَجْمَعُ بَيْنَنَا ۖ وَإِلَيْهِ ٱلْمَصِيرُ ﴿١٦﴾

**17.** Kuma waɗanda ke jayayya game da Ayoyin Allah, bayan an amsa kiran da ya yi, jayayyarsu ba ta da hujja a gurin Ubangijinsu; kuma fushinSa zai hau kansu, kuma za su haɗu da azaba mai tsanani.

وَٱلَّذِينَ يُحَآجُّونَ فِى ٱللَّهِ مِنۢ بَعْدِ مَا
ٱسْتُجِيبَ لَهُۥ حُجَّتُهُمْ دَاحِضَةٌ عِندَ
رَبِّهِمْ وَعَلَيْهِمْ غَضَبٌ وَلَهُمْ عَذَابٌ
شَدِيدٌ ﴿١٧﴾

**18.** Allah ne ya saukar da Littafi gare ka, ƙunshe da gaskiya, kuma Ya saukar da Ma'auni. Kuma me ya sanar da kai, ko Sa'a ta yi kusa?

ٱللَّهُ ٱلَّذِىٓ أَنزَلَ ٱلْكِتَٰبَ بِٱلْحَقِّ وَ
ٱلْمِيزَانَ ۗ وَمَا يُدْرِيكَ لَعَلَّ ٱلسَّاعَةَ
قَرِيبٌ ﴿١٨﴾

**19.** Waɗanda ba su ba da gaskiya da ita ba, suna garajen zuwanta; waɗanda suka ba da gaskiya kuwa, suna tsoron zuwanta, kuma sun san cewa zuwanta gaskiya ne. To! Haƙiƙa, waɗanda ke gardama game da Sa'a suna cikin ɓata mai zurfi.

يَسْتَعْجِلُ بِهَا ٱلَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِهَا ۖ
وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ مُشْفِقُونَ مِنْهَا وَ
يَعْلَمُونَ أَنَّهَا ٱلْحَقُّ ۗ أَلَآ إِنَّ ٱلَّذِينَ
يُمَارُونَ فِى ٱلسَّاعَةِ لَفِى ضَلَٰلٍۭ بَعِيدٍ ﴿١٩﴾

**20.** Allah Mai tausasawa ne ga bayin Sa. Yana azurta wanda Ya so. Kuma Shine Mai ƙarfi, Mabuwayi.

اَللّٰهُ لَطِيْفٌ بِعِبَادِهٖ يَرْزُقُ مَنْ يَّشَآءُ ۚ
وَهُوَ الْقَوِيُّ الْعَزِيْزُ ﴿٢٠﴾ ع

**R.3**

**21.** Wanda ke buƙatar kyakkyawan sakamakon Lahira, za Mu daɗa masa cikin sakamakonsa; wanda ke buƙatar sakamakon duniya kuwa, za Mu ba shi (duniyar), a can Lahira kuwa, ba shi da rabo ko ƙiris.

مَنْ كَانَ يُرِيْدُ حَرْثَ الْاٰخِرَةِ نَزِدْ لَهٗ فِيْ
حَرْثِهٖ ۚ وَمَنْ كَانَ يُرِيْدُ حَرْثَ الدُّنْيَا
نُؤْتِهٖ مِنْهَا وَمَا لَهٗ فِي الْاٰخِرَةِ مِنْ
نَّصِيْبٍ ﴿٢١﴾

**22.** Shin suna da abokan tarayya ne, waɗanda suka shar'anta musu addinin da Allah bai yarda da shi ba? Ba don kalmar rarrabe hukumci ba, (da ta rigaya) sai a yi hukumci tsakaninsu (a yanzu). Haƙiƙa, masu laifi za su haɗu da azaba mai raɗaɗi.

اَمْ لَهُمْ شُرَكٰٓؤُا شَرَعُوْا لَهُمْ مِّنَ الدِّيْنِ
مَا لَمْ يَاْذَنْۢ بِهِ اللّٰهُ ۗ وَلَوْلَا كَلِمَةُ الْفَصْلِ
لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ ۗ وَاِنَّ الظّٰلِمِيْنَ لَهُمْ عَذَابٌ
اَلِيْمٌ ﴿٢٢﴾

**23.** Za ka ga masu laifi suna jin tsoron abin da suka aikata, kuma haƙiƙa, zai faɗa kansu kuwa. Waɗanda suka ba da gaskiya kuwa, kuma suka yi ayyuka nagari, za su zauna cikin dausayin Gidajen Aljanna. Za su sami duk abin da suke so gurin Ubangijinsu. Wannan ita ce babbar baiwa.

تَرَى الظّٰلِمِيْنَ مُشْفِقِيْنَ مِمَّا كَسَبُوْا وَهُوَ
وَاقِعٌۢ بِهِمْ ۗ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا
الصّٰلِحٰتِ فِيْ رَوْضٰتِ الْجَنّٰتِ ۚ لَهُمْ مَّا
يَشَآءُوْنَ عِنْدَ رَبِّهِمْ ۗ ذٰلِكَ هُوَ الْفَضْلُ
الْكَبِيْرُ ﴿٢٣﴾

**24.** Wannan ne abin da Allah ke yi wa bayinSa albishir da shi - waɗanda suka ba da gaskiya kuma suka yi ayyuka nagari. Ce, 'Ban roƙe ku lada ba, akan wannan aiki, sai dai (ina kiranku ne ga Allah, kamar) irin soyayyar da ke tsakanin dangi.' Kuma wanda ya yi aiki nagari, za Mu daɗa masa nagarta a cikinsa. Haƙiƙa, Allah Mai gafara ne, Mai nuna godiya ne.

ذٰلِكَ الَّذِيْ يُبَشِّرُ اللّٰهُ عِبَادَهُ الَّذِيْنَ
اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ ۗ قُلْ لَّآ اَسْـَٔلُكُمْ
عَلَيْهِ اَجْرًا اِلَّا الْمَوَدَّةَ فِي الْقُرْبٰى ۗ وَمَنْ
يَّقْتَرِفْ حَسَنَةً نَّزِدْ لَهٗ فِيْهَا حُسْنًا ۗ اِنَّ
اللّٰهَ غَفُوْرٌ شَكُوْرٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Ko cewa suke, 'Ya ƙaga wa Allah ƙarya?' To, da Allah ya so, sai Ya toshe zuciyarka. Amma Allah ya kawar da ƙarya (ta hanyarka), kuma Ya tabbata gaskiya ta hanyar

اَمْ يَقُوْلُوْنَ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا ۚ فَاِنْ
يَّشَاِ اللّٰهُ يَخْتِمْ عَلٰى قَلْبِكَ ۗ وَيَمْحُ اللّٰهُ
الْبَاطِلَ وَيُحِقُّ الْحَقَّ بِكَلِمٰتِهٖ ۗ اِنَّهٗ

kalmominSa. Haƙiƙa, Shi Masanin abin da ke cikin zukata ne.

عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ٢٥

**26.** Kuma Shi ke karɓar tuba daga bayinSa kuma Yana yafe laifuka, kuma Yana sane da abin da kuke aikatawa.

وَهُوَ الَّذِيْ يَقْبَلُ التَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهٖ وَ
يَعْفُوْا عَنِ السَّيِّاٰتِ وَيَعْلَمُ مَا تَفْعَلُوْنَ ٢٦

**27.** Kuma Yana karɓar (kiran) waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari, kuma Yana daɗa masu daga baiwa taSa. Kafirai kuwa za su haɗu da azaba mai tsanani.

وَيَسْتَجِيْبُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
وَيَزِيْدُهُمْ مِّنْ فَضْلِهٖ ؕ وَالْكٰفِرُوْنَ لَهُمْ
عَذَابٌ شَدِيْدٌ ٢٧

**28.** Da Allah ya shimfiɗa wa bayinSa arziƙi, sai su yi zalinci a ƙasa; amma Yana saukar da abin da Ya so a lissafe. Haƙiƙa, Shi Masani ne kuma Mai gani ne game da bayinSa.

وَلَوْ بَسَطَ اللّٰهُ الرِّزْقَ لِعِبَادِهٖ لَبَغَوْا فِي
الْاَرْضِ وَلٰكِنْ يُّنَزِّلُ بِقَدَرٍ مَّا يَشَآءُ ؕ اِنَّهٗ
بِعِبَادِهٖ خَبِيْرٌۢ بَصِيْرٌ ٢٨

**29.** Kuma Shi ke saukar da ruwa bayan sun yanke ƙauna, kuma Ya shimfiɗa rahama taSa. Kuma Shi ne Mai kiyayewa, Abin yabo.

وَهُوَ الَّذِيْ يُنَزِّلُ الْغَيْثَ مِنْۢ بَعْدِ مَا
قَنَطُوْا وَيَنْشُرُ رَحْمَتَهٗ ؕ وَهُوَ الْوَلِيُّ
الْحَمِيْدُ ٢٩

**30.** Kuma halittar sammai da ƙasa, kuma da halittun da za a baza a cikinsu, yana daga cikin AyoyinSa. Kuma Shi Mai iko ne a kan tara su guri ɗaya duk lokacin da Ya so.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖ خَلْقُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَثَّ
فِيْهِمَا مِنْ دَآبَّةٍ ؕ وَهُوَ عَلٰى جَمْعِهِمْ اِذَا
يَشَآءُ قَدِيْرٌ ٣٠ ع

**R.4**

**31.** Kuma dukkan musifar da ta same ku, saboda abin da hannuwanku suka gabatar ne, kuma Yana yafe (laifukanku) masu yawa.

وَمَآ اَصَابَكُمْ مِّنْ مُّصِيْبَةٍ فَبِمَا كَسَبَتْ
اَيْدِيْكُمْ وَيَعْفُوْا عَنْ كَثِيْرٍ ٣١

**32.** Kuma ba za ku iya warware (nufin Allah) ba a ƙasa; kuma banda Allah, ba ku da masoyi ko mai taimako.

وَمَآ اَنْتُمْ بِمُعْجِزِيْنَ فِي الْاَرْضِ ۚۖ وَمَا لَكُمْ
مِّنْ دُوْنِ اللّٰهِ مِنْ وَّلِيٍّ وَّلَا نَصِيْرٍ ٣٢

**33.** Kuma jiragen ruwa masu zurga-zurga cikin kogi, kamar tsaunuka, suna daga cikin AyoyinSa.

وَمِنْ اٰيٰتِهِ الْجَوَارِ فِي الْبَحْرِ كَالْاَعْلَامِ ٣٣

**34.** Idan Ya so, sai Ya tsayar da iskoki su tsaya cik, sai (jiragen) su zama marasa motsi a kan ruwa. A cikin haka akwai Ayoyi ga dukkan mai haƙuri, mai godewa.

إِن يَشَأْ يُسْكِنِ ٱلرِّيحَ فَيَظْلَلْنَ رَوَاكِدَ
عَلَىٰ ظَهْرِهِۦٓ ۚ إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ لِّكُلِّ
صَبَّارٍ شَكُورٍ ٣٤

**35.** Ko kuma Ya halakar da mutane da ke cikinsu, saboda abin da suka aikata, amma Yana yafe laifukansu masu yawa.

أَوْ يُوبِقْهُنَّ بِمَا كَسَبُوا۟ وَيَعْفُ عَن
كَثِيرٍ ٣٥

**36.** Kuma (Ya halaka su), don masu jayayya game da AyoyinMu su san cewa ba su da matsera.

وَيَعْلَمَ ٱلَّذِينَ يُجَٰدِلُونَ فِىٓ ءَايَٰتِنَا مَا
لَهُم مِّن مَّحِيصٍ ٣٦

**37.** Kuma duk abin da aka ba ku amfanin duniya ne mai ƙarewa. Abin da ke gurin Allah kuwa shi ne mafifici kuma mafi daɗewa ga waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suke dogara da Ubangijinsu,

فَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَىْءٍ فَمَتَٰعُ ٱلْحَيَوٰةِ
ٱلدُّنْيَا ۖ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ
لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ٣٧

**38.** Kuma waɗanda ke nisantar manyan laifuka da munanan abubuwa, kuma idan suka yi fushi, suna yafewa,

وَٱلَّذِينَ يَجْتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ ٱلْإِثْمِ وَ
ٱلْفَوَٰحِشَ وَإِذَا مَا غَضِبُوا۟ هُمْ
يَغْفِرُونَ ٣٨

**39.** Kuma waɗanda suke sauraro wa Ubangijinsu, kuma suka tsai da Salla, kuma ta hanyar shawara suke tafiyar da al'amuransu, kuma suna ciyarwa daga abin da Muka ba su,

وَٱلَّذِينَ ٱسْتَجَابُوا۟ لِرَبِّهِمْ وَأَقَامُوا۟
ٱلصَّلَوٰةَ وَأَمْرُهُمْ شُورَىٰ بَيْنَهُمْ وَ
مِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ يُنفِقُونَ ٣٩

**40.** Kuma waɗanda idan aka cuce su suna kare kansu.

وَٱلَّذِينَ إِذَآ أَصَابَهُمُ ٱلْبَغْىُ هُمْ
يَنتَصِرُونَ ٤٠

**41.** Kuma sakamakon munanawa, munanawa kamarta; amma wanda ya yi rangwame kuma ya kawo gyara, sakamakonsa yana gurin Allah. Haƙiƙa, Shi ba ya son masu zalunci.

وَجَزَٰٓؤُا۟ سَيِّئَةٍ سَيِّئَةٌ مِّثْلُهَا ۖ فَمَنْ عَفَا
وَأَصْلَحَ فَأَجْرُهُۥ عَلَى ٱللَّهِ ۚ إِنَّهُۥ لَا يُحِبُّ
ٱلظَّٰلِمِينَ ٤١

**42.** Wanda ya kare kansa kuwa bayan an cuce shi, waɗannan babu zargi a kansu.

وَلَمَنِ ٱنتَصَرَ بَعْدَ ظُلْمِهِۦ فَأُو۟لَٰٓئِكَ مَا
عَلَيْهِم مِّن سَبِيلٍ ٤٢

**43.** Zargi yana kan waɗanda ke cutar mutane, kuma suke shishshigi a ƙasa ba da wani dalili ba. Waɗannan za su haɗu da azaba mai raɗaɗi.

إِنَّمَا السَّبِيلُ عَلَى الَّذِينَ يَظْلِمُونَ النَّاسَ وَيَبْغُونَ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ ۚ أُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٤٣﴾

**44.** Kuma wanda ya haƙura kuma ya yafe, haƙiƙa, yin haka yana cikin abubuwa na ƙarfin zuciya.

وَلَمَن صَبَرَ وَغَفَرَ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمِنْ عَزْمِ الْأُمُورِ ﴿٤٤﴾ ع

**R.5**

**45.** Kuma duk wanda Allah ya bari bisa ɓata, ba shi da mai kariya banda Shi. Za ka ga masu laifi yayin da suka ga azaba suna cewa, 'Shin akwai hanyar komawa?'

وَمَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِن وَلِيٍّ مِّن بَعْدِهِ ۗ وَتَرَى الظَّالِمِينَ لَمَّا رَأَوُا الْعَذَابَ يَقُولُونَ هَلْ إِلَىٰ مَرَدٍّ مِّن سَبِيلٍ ﴿٤٥﴾

**46.** Kuma za ka gan su, ana kawo su gabanta (Wuta), suna sunkuyar da kansu saboda ƙasƙanci, suna kallonta da gefen ido a ɓoye. Waɗanda suka ba da gaskiya za su ce, 'Taɓaɓɓu na haƙiƙa, su ne waɗanda suka yi asarar rayukansu da iyalansu a Ranar Kiyama.' Dahir, Masu laifi suna cikin azaba mai dauwama.

وَتَرَاهُمْ يُعْرَضُونَ عَلَيْهَا خَاشِعِينَ مِنَ الذُّلِّ يَنظُرُونَ مِن طَرْفٍ خَفِيٍّ ۗ وَقَالَ الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّ الْخَاسِرِينَ الَّذِينَ خَسِرُوا أَنفُسَهُمْ وَأَهْلِيهِمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ أَلَا إِنَّ الظَّالِمِينَ فِي عَذَابٍ مُّقِيمٍ ﴿٤٦﴾

**47.** Kuma ba su da wasu masoya da za su taimake su kan warware hukumci Allah. Duk wanda Allah ya bari cikin ɓata, ba shi da wata hanya.

وَمَا كَانَ لَهُم مِّنْ أَوْلِيَاءَ يَنصُرُونَهُم مِّن دُونِ اللَّهِ ۗ وَمَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِن سَبِيلٍ ﴿٤٧﴾

**48.** Ku karɓa wa Ubangijinku tun kafin zuwan ranar da babu majuya daga (hukumcin) Allah. A wannan rana ba ku da mafaka, kuma ba ku da damar musunta (aikinku).

اسْتَجِيبُوا لِرَبِّكُم مِّن قَبْلِ أَن يَأْتِيَ يَوْمٌ لَّا مَرَدَّ لَهُ مِنَ اللَّهِ ۚ مَا لَكُم مِّن مَّلْجَإٍ يَوْمَئِذٍ وَمَا لَكُم مِّن نَّكِيرٍ ﴿٤٨﴾

**49.** To, idan suka bijire, ba Mu aiko ka ka yi gadin su ba. Isar da aike kawai ya wajaba a kanka. Mu, idan muka ɗanɗana wa mutum rahama daga wajenMu sai ya yi murna da ita; amma idan abin ƙi ya same su saboda abin da hannuwansu suka gabatar, mutum a yayin, mai yawan butulci ne.

فَإِنْ أَعْرَضُوا فَمَا أَرْسَلْنَاكَ عَلَيْهِمْ حَفِيظًا ۖ إِنْ عَلَيْكَ إِلَّا الْبَلَاغُ ۗ وَإِنَّا إِذَا أَذَقْنَا الْإِنسَانَ مِنَّا رَحْمَةً فَرِحَ بِهَا ۖ وَإِن تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ فَإِنَّ الْإِنسَانَ كَفُورٌ ﴿٤٩﴾

**50.** Mallakin sammai da ƙasa na Allah ne. Yana halittar abin da Ya so. Yana ba da mata ga wanda Ya so, kuma Yana ba da maza ga wanda Ya so.

لِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ ۚ يَخْلُقُ
مَا يَشَآءُ ۚ يَهَبُ لِمَنْ يَّشَآءُ اِنَاثًا وَّ يَهَبُ
لِمَنْ يَّشَآءُ الذُّكُوْرَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ko kuma ya cuɗa su maza da mata; kuma Ya mai da wanda Ya so marar haifuwa. Haƙiƙa, Shi Masani ne, Mai iko.

اَوْ يُزَوِّجُهُمْ ذُكْرَانًا وَّ اِنَاثًا ۚ وَ يَجْعَلُ
مَنْ يَّشَآءُ عَقِيْمًا ۚ اِنَّهٗ عَلِيْمٌ قَدِيْرٌ ﴿٥١﴾

**52.** Kuma ba zai yiwu ba ga mutum, Allah ya yi magana da shi, sai ta wahayi, ko kuma daga bayan shamaki, ko kuma Ya aiko ma'aiki (mala'ika), sai ya aiko abin da (Allah) ke so bisa izininSa. Haƙiƙa, Shi Maɗaukaki ne, Mai hikima.

وَمَا كَانَ لِبَشَرٍ اَنْ يُّكَلِّمَهُ اللّٰهُ اِلَّا وَحْيًا
اَوْ مِنْ وَّرَآئِ حِجَابٍ اَوْ يُرْسِلَ
رَسُوْلًا فَيُوْحِيَ بِاِذْنِهٖ مَا يَشَآءُ ۚ
اِنَّهٗ عَلِيٌّ حَكِيْمٌ ﴿٥٢﴾

**53.** Kuma ta haka Muka aiko maka wahayi bisa umarninMu. A da ba ka san ko menene Littafi ko imani ba. Amma Mun sa wannan wahayi ya zama haske wanda Muke shiryar da wanda Muka so da shi, a cikin bayinMu. Kuma haƙiƙa, kana shiryarwa zuwa tafarki madaidaici.

وَكَذٰلِكَ اَوْحَيْنَآ اِلَيْكَ رُوْحًا مِّنْ اَمْرِنَا ۚ
مَا كُنْتَ تَدْرِيْ مَا الْكِتٰبُ وَلَا الْاِيْمَانُ
وَلٰكِنْ جَعَلْنٰهُ نُوْرًا نَّهْدِيْ بِهٖ مَنْ نَّشَآءُ
مِنْ عِبَادِنَا ۚ وَاِنَّكَ لَتَهْدِيْٓ اِلٰى صِرَاطٍ
مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٥٣﴾

**54.** Tafarkin Allah, Wanda ke da Mallakin abin da ke cikin sammai da abin da ke cikin ƙasa. To! Komai da komai zai koma wajen Allah.

صِرَاطِ اللّٰهِ الَّذِيْ لَهٗ مَا فِى السَّمٰوٰتِ وَ
مَا فِى الْاَرْضِ ۚ اَلَآ اِلَى اللّٰهِ تَصِيْرُ الْاُمُوْرُ ﴿٥٤﴾ ع



## SŪRATUZ ZUKHRUF

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 90)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

**2.** Ha Mim.*

حٰمٓ (٢)

**3.** (Muna ba da misali) da wannan Littafi mai bayyanawa,

وَالْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ (٣)

**4.** Mun yi wannan Kur'ani (abin karantawa a kai-a kai), cikin harshe mai fasaha don ku fahimta.

اِنَّا جَعَلْنٰهُ قُرْءٰنًا عَرَبِيًّا لَّعَلَّكُمْ تَعْقِلُوْنَ (٤)

**5.** Kuma lalle, adane yake a gurinMu cikin Uwar Littafi, da ɗaukaka cike da hikima.

وَاِنَّهٗ فِيْٓ اُمِّ الْكِتٰبِ لَدَيْنَا لَعَلِيٌّ حَكِيْمٌ (٥)

**6.** Ma ɗauke tunatarwar daga gareku ne, Mu bar ku (ba tunatarwa), don kun zama mutane masu wuce iyaka?

اَفَنَضْرِبُ عَنْكُمُ الذِّكْرَ صَفْحًا اَنْ كُنْتُمْ قَوْمًا مُّسْرِفِيْنَ (٦)

**7.** Kuma sau da yawa Mun aiko Annabi a cikin mutanen farko.

وَكَمْ اَرْسَلْنَا مِنْ نَّبِيٍّ فِي الْاَوَّلِيْنَ (٧)

**8.** Amma Annabi bai taɓa zo masu ba, sai sun yi masa izgili.

وَمَا يَاْتِيْهِمْ مِّنْ نَّبِيٍّ اِلَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ (٨)

**9.** Kuma Mun halakar da waɗanda suka fi su tsananin ƙarfi, kuma misalin abin da ya sami mutanen farko ya shuɗe.

فَاَهْلَكْنَآ اَشَدَّ مِنْهُمْ بَطْشًا وَّمَضٰى مَثَلُ الْاَوَّلِيْنَ (٩)

**10.** Kuma idan ka tambaye su, 'Wanene ya halicci sammai da ƙasa?'

وَلَئِنْ سَاَلْتَهُمْ مَّنْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَ

---

** 2. Abin Yabo, Ubangijin Ɗaukaka !*

الْأَرْضَ لَيَقُولُنَّ خَلَقَهُنَّ الْعَزِيزُ
الْعَلِيمُ ﴿١٠﴾

Za su ce, 'Mabuwayi, Masani (Allah) ne ya halicce su.'

الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الْأَرْضَ مَهْدًا وَجَعَلَ
لَكُمْ فِيهَا سُبُلًا لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١١﴾

**11.** Wanda ya sa ƙasa ta zama shimfiɗa gare ku, kuma Ya saka maku hanyoyi a cikinta, don ku gane hanya madaidaiciya;

وَالَّذِي نَزَّلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً بِقَدَرٍ
فَأَنْشَرْنَا بِهِ بَلْدَةً مَيْتًا كَذَٰلِكَ
تُخْرَجُونَ ﴿١٢﴾

**12.** Kuma Wanda yake saukar da ruwa daga sama a aune, sai Mu raya matacciyar ƙasa da shi -kamar haka za a tashe ku;

وَالَّذِي خَلَقَ الْأَزْوَاجَ كُلَّهَا وَجَعَلَ لَكُمْ
مِنَ الْفُلْكِ وَالْأَنْعَامِ مَا تَرْكَبُونَ ﴿١٣﴾

**13.** Kuma Wanda ya halicci dukkan dangogin abubuwa masu mahaɗai, kuma Ya yi maku abin da za ku riƙa hawa daga dabbobi da jiragen ruwa,

لِتَسْتَوُوا عَلَىٰ ظُهُورِهِ ثُمَّ تَذْكُرُوا
نِعْمَةَ رَبِّكُمْ إِذَا اسْتَوَيْتُمْ عَلَيْهِ وَ
تَقُولُوا سُبْحَانَ الَّذِي سَخَّرَ لَنَا هَٰذَا وَ
مَا كُنَّا لَهُ مُقْرِنِينَ ﴿١٤﴾

**14.** Don ku daidaita a kansu, kuma ku tuna ni'imar Ubangijinku yayin da kuka daidaita a kansu, kuma ku ce, 'Tsarki ya tabbata ga Wanda ya hore mana wannan, alhali ba mu da ƙarfin sarrafar da shi.'

وَإِنَّا إِلَىٰ رَبِّنَا لَمُنْقَلِبُونَ ﴿١٥﴾

**15.** 'Kuma haƙiƙa, mu masu komawa ne zuwa ga Ubangijinmu.'

وَجَعَلُوا لَهُ مِنْ عِبَادِهِ جُزْءًا إِنَّ
ع ٢٦/٧ الْإِنْسَانَ لَكَفُورٌ مُبِينٌ ﴿١٦﴾

**16.** Kuma sun dangana maSa wani daga bayinSa a matsayin 'ya'ya. Haƙiƙa, mutum mai yawan butulci ne a fili.

**R.2**

أَمِ اتَّخَذَ مِمَّا يَخْلُقُ بَنَاتٍ وَأَصْفَاكُمْ
بِالْبَنِينَ ﴿١٧﴾

**17.** Wato Ya riƙi 'ya'ya mata daga duk abin da Yake halitta, ku kuwa Ya ware muku 'ya'ya maza?

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُمْ بِمَا ضَرَبَ
لِلرَّحْمَٰنِ مَثَلًا ظَلَّ وَجْهُهُ مُسْوَدًّا وَهُوَ
كَظِيمٌ ﴿١٨﴾

**18.** Idan aka yi wa ɗayansu albishir da abin da ya dangana wa (Ubangiji) Mai rahama, sai fuskarsa tayi baƙi ƙirin, ya na mai baƙin ciki a zuci.

**19.** Sa dangana maSa abin da ake raino cikin kayan ado, kuma a lokacin musayya ba ya iya bayyana kansa?

أَوَمَن يُنَشَّؤُا فِي الْحِلْيَةِ وَهُوَ فِي
الْخِصَامِ غَيْرُ مُبِينٍ ١٩

**20.** Kuma sun ɗauki mala'iku waɗanda bayi ne na (Ubangiji) Mai rahama, a matsayin mata. Shin suna nan aka halicce su? Za Mu rubuta shaidarsu kuma a tambaye su.

وَجَعَلُوا الْمَلَٰٓئِكَةَ الَّذِينَ هُمْ عِبٰدُ
الرَّحْمَٰنِ إِنَاثًا ۚ أَشَهِدُوا خَلْقَهُمْ ۚ
سَتُكْتَبُ شَهَادَتُهُمْ وَيُسْـَٔلُونَ ٢٠

**21.** Kuma sun ce, 'Da (Ubangiji) Mai rahama ya so, ba za mu bauta musu ba.' Ba su da wani sani game da haka. Safci faɗi kawai suke yi.

وَقَالُوا لَوْ شَاءَ الرَّحْمَٰنُ مَا عَبَدْنٰهُمْ ۗ
مَا لَهُم بِذَٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِنْ هُمْ
إِلَّا يَخْرُصُونَ ٢١

**22.** Shin ko Mun ba su wani Littafi ne kafin wannan, don haka da shi suke gadara?

أَمْ آتَيْنٰهُمْ كِتٰبًا مِّن قَبْلِهِ فَهُم
بِهِ مُسْتَمْسِكُونَ ٢٢

**23.** Sam, cewa suka yi, 'Mun tarar da iyayenmu a kan wata hanya, mu kuma sawunsu muke bi.'

بَلْ قَالُوا إِنَّا وَجَدْنَا آبَاءَنَا عَلَىٰ أُمَّةٍ وَ
إِنَّا عَلَىٰ آثٰرِهِم مُّهْتَدُونَ ٢٣

**24.** Haka abin yake faruwa, ba Mu taɓa aiko mai gargaɗi ba a cikin wani gari tun gabaninka, sai mugayen shugabanni cikin garin sun ce, 'Mun tarar da iyayenmu a kan wata hanya, mu kuwa sawunsu muke bi.'

وَكَذَٰلِكَ مَا أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ فِي
قَرْيَةٍ مِّن نَّذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتْرَفُوهَا إِنَّا
وَجَدْنَا آبَاءَنَا عَلَىٰ أُمَّةٍ وَإِنَّا عَلَىٰ آثٰرِهِم
مُّقْتَدُونَ ٢٤

**25.** (Annabin) ya ce, 'Ko na kawo maku shiriyar da ta fi abin da kuka tarar da iyayenku a kai?' Suka ce, 'Mu mun kafirce wa abin da aka aiko ka da shi.'

قٰلَ أَوَلَوْ جِئْتُكُم بِأَهْدَىٰ مِمَّا وَجَدتُّمْ
عَلَيْهِ آبَاءَكُمْ ۖ قَالُوا إِنَّا بِمَا أُرْسِلْتُم بِهِ
كٰفِرُونَ ٢٥

**26.** Sai Muka ɗauki fansa daga gare su. To! Kalli yadda ƙarshen masu ƙaryata (Annabawa) ya kasance.

فَانتَقَمْنَا مِنْهُمْ ۖ فَانظُرْ كَيْفَ كَانَ
عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِينَ ٢٦

النصف ع ١٠ ٨

**R.3**

**27.** Kuma (tuna) lokacin da Ibrahima ya ce wa babansa da mutanensa, "Ni na kuɓuta daga abin da kuke bautawa.

وَإِذْ قَالَ إِبْرٰهِيمُ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِ إِنَّنِي
بَرَاءٌ مِّمَّا تَعْبُدُونَ ٢٧

**28.** 'Sai Wanda ya halicce ni, kuma Shi zai shiryar da ni."

إِلَّا الَّذِي فَطَرَنِي فَإِنَّهُ سَيَهْدِينِ ﴿٢٨﴾

**29.** Sai Ya sa wannan kalma ta zama gado mai ɗorewa a cikin na bayansa, don su koma (ga Allah).

وَجَعَلَهَا كَلِمَةً بَاقِيَةً فِي عَقِبِهِ
لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Bari, Na jiyar da waɗannan daɗi ne, su da iyayensu, har gaskiya da Manzo mai bayyana gaskiya suka zo masu.

بَلْ مَتَّعْتُ هَٰؤُلَاءِ وَآبَاءَهُمْ حَتَّىٰ
جَاءَهُمُ الْحَقُّ وَرَسُولٌ مُبِينٌ ﴿٣٠﴾

**31.** Yayin da gaskiya ta zo masu, sai suka ce, 'Wannan sihiri ne, kuma mun yi watsi da shi.'

وَلَمَّا جَاءَهُمُ الْحَقُّ قَالُوا هَٰذَا سِحْرٌ وَ
إِنَّا بِهِ كَافِرُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Kuma suka ce, 'Don me ba a saukar da wannan Kur'anin ba, ga wani babban mutum daga cikin waɗannan garuruwa biyu?'

وَقَالُوا لَوْلَا نُزِّلَ هَٰذَا الْقُرْآنُ عَلَىٰ رَجُلٍ
مِنَ الْقَرْيَتَيْنِ عَظِيمٍ ﴿٣٢﴾

**33.** Shin su ke raba rahamar Ubangijinka? Mu Muka raba masu hanyoyin rayuwarsu ta duniya, kuma Muka ɗaukaka wasu daga cikinsu a kan waɗansu, sashinsu yana ɗaukar sashi barori. Kuma rahamar Ubangijinka kuwa, tafi duk abin da suke tsibewa (na dukiya).

أَهُمْ يَقْسِمُونَ رَحْمَتَ رَبِّكَ ۚ نَحْنُ
قَسَمْنَا بَيْنَهُمْ مَعِيشَتَهُمْ فِي الْحَيَاةِ
الدُّنْيَا ۚ وَرَفَعْنَا بَعْضَهُمْ فَوْقَ بَعْضٍ
دَرَجَاتٍ لِيَتَّخِذَ بَعْضُهُمْ بَعْضًا سُخْرِيًّا ۗ
وَرَحْمَتُ رَبِّكَ خَيْرٌ مِمَّا يَجْمَعُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Kuma ba don kada mutane su zama iri ɗaya ba, sai Mu ba masu kafirce wa (Ubangiji) Mai rahama, rufin ɗakuna na azurfa, kuma da matattakalai na azurfa su riƙa hawa a kai;

وَلَوْلَا أَنْ يَكُونَ النَّاسُ أُمَّةً وَاحِدَةً
لَجَعَلْنَا لِمَنْ يَكْفُرُ بِالرَّحْمَٰنِ لِبُيُوتِهِمْ
سُقُفًا مِنْ فِضَّةٍ وَمَعَارِجَ عَلَيْهَا
يَظْهَرُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Da kuma ƙofofin gidajensu (na azurfa), da gadaje (na azurfa), su riƙa kishingiɗa a kai,

وَلِبُيُوتِهِمْ أَبْوَابًا وَسُرُرًا عَلَيْهَا
يَتَّكِئُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Da (wasu kayayyakin) alatu. Duk wannan ɗin kuwa, amfanin duniya ne (mai ƙarewa). Jin daɗin Lahira a gurin Ubangijinka na ga masu tsoron Allah.

وَزُخْرُفًا ۚ وَإِنْ كُلُّ ذَٰلِكَ لَمَّا مَتَاعُ
الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۚ وَالْآخِرَةُ عِنْدَ
رَبِّكَ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٣٦﴾ ع

**R.4**

**37.** Kuma wanda ya juya baya daga ambaton (Ubangiji) Mai rahama kuwa, Za mu tura masa shaiɗani, ya zama abokinsa.

وَمَنْ يَّعْشُ عَنْ ذِكْرِ الرَّحْمٰنِ نُقَيِّضْ
لَهٗ شَيْطٰنًا فَهُوَ لَهٗ قَرِيْنٌ ﴿٣٧﴾

**38.** Haƙiƙa, irin waɗannan abokan suna hana su bin madaidaiciyar hanya su kuwa sai su riƙa zato a kan shiriya suke;

وَاِنَّهُمْ لَيَصُدُّوْنَهُمْ عَنِ السَّبِيْلِ وَ
يَحْسَبُوْنَ اَنَّهُمْ مُّهْتَدُوْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** Sai ya zo wajenMu, ya ce, 'Ina ma nisan da ke tsakanina da kai ya kai nisan Gabas da Yamma! Wannan ya isa mummunan aboki.'

حَتّٰۤى اِذَا جَآءَنَا قَالَ يٰلَيْتَ بَيْنِيْ وَبَيْنَكَ
بُعْدَ الْمَشْرِقَيْنِ فَبِئْسَ الْقَرِيْنُ ﴿٣٩﴾

**40.** (A ce musu), 'Kuma tarayyar da kuke a cikin azaba, ba za ta taɓa amfanar ku ba a yau, don kun yi laifi a da can.'

وَلَنْ يَّنْفَعَكُمُ الْيَوْمَ اِذْ ظَّلَمْتُمْ اَنَّكُمْ
فِي الْعَذَابِ مُشْتَرِكُوْنَ ﴿٤٠﴾

**41.** Shin, kai za ka sa kurame su ji, ko kuma ka nuna wa makafi hanya da kuma wanda ke ɓata bayyananniya?

اَفَاَنْتَ تُسْمِعُ الصُّمَّ اَوْ تَهْدِي الْعُمْيَ
وَمَنْ كَانَ فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٤١﴾

**42.** Idan ma Mun ɗauke ka (daga wannan duniya), ai sai Mun ɗauki fansa daga gare su.

فَاِمَّا نَذْهَبَنَّ بِكَ فَاِنَّا مِنْهُمْ
مُّنْتَقِمُوْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** Ko kuma Mu nuna maka abin da Muka yi musu alƙawari; don Mu Masu iko ne a kansu.

اَوْ نُرِيَنَّكَ الَّذِيْ وَعَدْنٰهُمْ فَاِنَّا
عَلَيْهِمْ مُّقْتَدِرُوْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** To, riƙe abin da aka aiko maka da kyau; haƙiƙa, kana bin tafarki madaidaici.

فَاسْتَمْسِكْ بِالَّذِيْۤ اُوْحِيَ اِلَيْكَ ۚ اِنَّكَ
عَلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٤٤﴾

**45.** Kuma shi (Kur'ani) ɗaukaka ne gare ka, kai da mutanenka, kuma haƙiƙa, za a yi maku tambaya.

وَاِنَّهٗ لَذِكْرٌ لَّكَ وَلِقَوْمِكَ ۚ وَسَوْفَ
تُسْـَٔلُوْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Kuma tambayi waɗansu daga cikin ManzanninMu, da Muka aiko gabaninka, 'Mun taɓa naɗa waɗansu

وَسْـَٔلْ مَنْ اَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ مِنْ
رُّسُلِنَاۤ اَجَعَلْنَا مِنْ دُوْنِ الرَّحْمٰنِ اٰلِهَةً

gumaka da ake bauta musu maimakon (Ubangiji) Mai rahama?'

ع ١٠ يُعْبَدُوْنَ ٤٦

**R.5**

**47.** Kuma haƙiƙa, Mun aiko Musa da AyoyinMu, zuwa ga Fir'auna da manyan mutanensa. Ya ce, 'Ni Manzon Ubangijin halittu ne.'

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَا مُوْسٰى بِاٰيٰتِنَآ اِلٰى فِرْعَوْنَ
وَمَلَا۟ئِهٖ فَقَالَ اِنِّيْ رَسُوْلُ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ٤٧

**48.** Yayin da ya kawo musu AyoyinMu, sai suka riƙa dariya game da su.

فَلَمَّا جَآءَهُمْ بِاٰيٰتِنَآ اِذَا هُمْ مِّنْهَا
يَضْحَكُوْنَ ٤٨

**49.** Kuma ba Mu nuna musu Aya ba, sai ta fi 'yar'uwarta girma, Muka damƙe su da azaba don su dawo (wajenMu).

وَمَا نُرِيْهِمْ مِّنْ اٰيَةٍ اِلَّا هِيَ اَكْبَرُ مِنْ
اُخْتِهَا ؗ وَاَخَذْنٰهُمْ بِالْعَذَابِ لَعَلَّهُمْ
يَرْجِعُوْنَ ٤٩

**50.** Kuma suka ce, 'Ya kai wannan ɗan sihiri, roƙa mana Ubangijinka bisa alƙawari da Ya yi maka; haƙiƙa, ta haka za mu bi shiriya.'

وَقَالُوْا يٰۤاَيُّهَ السّٰحِرُ ادْعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا
عَهِدَ عِنْدَكَ ۚ اِنَّنَا لَمُهْتَدُوْنَ ٥٠

**51.** Amma yayin da Muka yaye masu azaba, sai gasu suka warware alƙawarinsu.

فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُمُ الْعَذَابَ اِذَا هُمْ
يَنْكُثُوْنَ ٥١

**52.** Kuma Fir'auna ya yi shela cikin mutanensa, (ya ce), 'Ya ku mutanena! Ba ni ne da mulkin Misra ba, kuma ga ƙoramu na gudana ƙarƙashina? Ba kwa gani ne?'

وَنَادٰى فِرْعَوْنُ فِيْ قَوْمِهٖ قَالَ يٰقَوْمِ
اَلَيْسَ لِيْ مُلْكُ مِصْرَ وَهٰذِهِ الْاَنْهٰرُ
تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِيْ ۚ اَفَلَا تُبْصِرُوْنَ ٥٢

**53.** "Wai, ni ne mafifici, ko wannan walaƙantacce, wanda ma baya iya bayyana kansa (a magana).

اَمْ اَنَا خَيْرٌ مِّنْ هٰذَا الَّذِيْ هُوَ مَهِيْنٌ ۙ
وَّلَا يَكَادُ يُبِيْنُ ٥٣

**54.** 'To, me ya sa ba a jefo masa mundayen zinari ba? Ko kuma mala'iku su zo tare da shi, safu-safu?"

فَلَوْلَآ اُلْقِيَ عَلَيْهِ اَسْوِرَةٌ مِّنْ ذَهَبٍ اَوْ
جَآءَ مَعَهُ الْمَلٰٓئِكَةُ مُقْتَرِنِيْنَ ٥٤

**55.** Sai ya raina hankalin mutanensa, suka bi shi kuwa. Su dai mutane ne fasiƙai.

فَاسْتَخَفَّ قَوْمَهٗ فَاَطَاعُوْهُ ؕ اِنَّهُمْ كَانُوْا
قَوْمًا فٰسِقِيْنَ ٥٥

فَلَمَّآ اٰسَفُوْنَا انْتَقَمْنَا مِنْهُمْ
فَاَغْرَقْنٰهُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿٥٦﴾

**56.** Yayin da suka fusata Mu, sai Muka ɗauki fansa daga gare su, sai Muka nitsar da su gaba ɗaya.

ع فَجَعَلْنٰهُمْ سَلَفًا وَّمَثَلًا لِّلْاٰخِرِيْنَ ﴿٥٧﴾

**57.** Sai Muka mai da su abin izina da misali ga mutanen ƙarshe.

**R.6**

وَلَمَّا ضُرِبَ ابْنُ مَرْيَمَ مَثَلًا اِذَا
قَوْمُكَ مِنْهُ يَصِدُّوْنَ ﴿٥٨﴾

**58.** Kuma yayin da aka ba da misali da Ɗan Maryama, sai ga mutanenka suka riƙa hargowa game da shi.

وَقَالُوْٓا ءَاٰلِهَتُنَا خَيْرٌ اَمْ هُوَ ؕ مَا ضَرَبُوْهُ
لَكَ اِلَّا جَدَلًا ؕ بَلْ هُمْ قَوْمٌ خَصِمُوْنَ ﴿٥٩﴾

**59.** Sai suka ce, 'Shin, iyayengijinmu ne mafifita, ko shi?' Don tsabagen jayayya kawai suka yi maka wannan misali. A’a, su mutane ne masu rikici.

اِنْ هُوَ اِلَّا عَبْدٌ اَنْعَمْنَا عَلَيْهِ وَجَعَلْنٰهُ
مَثَلًا لِّبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ ﴿٦٠﴾

**60.** Shi bawa ne kaɗai, Mun yi ni'ima gare shi, kuma Mun sa ya zama misali ga Bani Isra'ila.

وَلَوْ نَشَآءُ لَجَعَلْنَا مِنْكُمْ مَّلٰٓئِكَةً فِي
الْاَرْضِ يَخْلُفُوْنَ ﴿٦١﴾

**61.** Kuma da Mun so, sai Mu naɗa mala'iku a cikinku, su riƙa maye wa juna a ƙasa.

وَاِنَّهٗ لَعِلْمٌ لِّلسَّاعَةِ فَلَا تَمْتَرُنَّ بِهَا
وَاتَّبِعُوْنِ ؕ هٰذَا صِرَاطٌ مُّسْتَقِيْمٌ ﴿٦٢﴾

**62.** Amma shi alama ce ta lokaci. To, kada ku yi kokwanto game da ita. Ku bi ni, wannan shi ne tafarki madaidaici.

وَلَا يَصُدَّنَّكُمُ الشَّيْطٰنُ ۚ اِنَّهٗ لَكُمْ عَدُوٌّ
مُّبِيْنٌ ﴿٦٣﴾

**63.** Kuma kada Shaiɗan ya tare ku. Haƙiƙa, shi maƙiyinku ne a fili.

وَلَمَّا جَآءَ عِيْسٰى بِالْبَيِّنٰتِ قَالَ قَدْ جِئْتُكُمْ
بِالْحِكْمَةِ وَلِاُبَيِّنَ لَكُمْ بَعْضَ الَّذِيْ
تَخْتَلِفُوْنَ فِيْهِ ۚ فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاَطِيْعُوْنِ ﴿٦٤﴾

**64.** Kuma yayin da Isa ya kawo masu hujjoji mabayyana, ya ce, “Haƙiƙa, na kawo maku hikima, kuma na zo don na bayyana maku sashin abin da kuke saɓani game da shi. To, ku tsoraci Allah, kuma ku bi ni.

اِنَّ اللّٰهَ هُوَ رَبِّيْ وَرَبُّكُمْ فَاعْبُدُوْهُ ؕ هٰذَا
صِرَاطٌ مُّسْتَقِيْمٌ ﴿٦٥﴾

**65.** ‘Haƙiƙa, Allah, Shi ne Ubangijina, kuma Shi ne Ubangijinku. To, ku bauta maSa. Wannan shi ne tafarki madaidaici.”

**66.** Sai ƙungiyoyi suka sassaɓa a tsakaninsu. To, kaicon waɗanda suka yi laifi, daga azaba mai raɗaɗi.

فَاخْتَلَفَ الْأَحْزَابُ مِنْ بَيْنِهِمْ ۚ فَوَيْلٌ لِّلَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مِنْ عَذَابِ يَوْمٍ أَلِيْمٍ ﴿٦٦﴾

**67.** Ba abin da suke jira sai Lokaci ya zo masu kwatsam ba su tantance ba.

هَلْ يَنْظُرُوْنَ إِلَّا السَّاعَةَ أَنْ تَأْتِيَهُمْ بَغْتَةً وَّهُمْ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٦٧﴾

**68.** Manyan abokai a wannan rana, sashinsu maƙiyan sashi ne, sai fa masu tsoron Allah.

اَلْأَخِلَّاءُ يَوْمَئِذٍ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ إِلَّا الْمُتَّقِيْنَ ﴿٦٨﴾ ع ٦ ١١ ١٢

**R.7**

**69.** “Ya ku bayiNa, babu tsoro a kanku wannan rana, kuma ba za ku yi baƙin ciki ba.

يٰعِبَادِ لَا خَوْفٌ عَلَيْكُمُ الْيَوْمَ وَلَا أَنْتُمْ تَحْزَنُوْنَ ﴿٦٩﴾

**70.** ‘Ku ɗin nan da kuke ba da gaskiya kuma kuka miƙa wuya,

اَلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِاٰيٰتِنَا وَكَانُوْا مُسْلِمِيْنَ ﴿٧٠﴾

**71.** 'Ku shiga cikin Aljanna, ku da matayenku, kuna cikin farin ciki.”

اُدْخُلُوا الْجَنَّةَ أَنْتُمْ وَأَزْوَاجُكُمْ تُحْبَرُوْنَ ﴿٧١﴾

**72.** Za a riƙa zagaya su da akusa na zinari, kuma da moɗaye na zinari, kuma a cikinta akwai duk abin da rai ke marmari, kuma da abin da ido ke sha'awa. “Kuma za ku zauna cikinta ba tare da fita ba.

يُطَافُ عَلَيْهِمْ بِصِحَافٍ مِّنْ ذَهَبٍ وَّأَكْوَابٍ ۚ وَفِيْهَا مَا تَشْتَهِيْهِ الْأَنْفُسُ وَتَلَذُّ الْأَعْيُنُ ۚ وَأَنْتُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿٧٢﴾

**73.** ‘Kuma wannan ita ce Aljanna wadda aka ba ku gadonta, saboda abin da kuka aikata.

وَتِلْكَ الْجَنَّةُ الَّتِيْ أُوْرِثْتُمُوْهَا بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٧٣﴾

**74.** ‘Kuna da 'ya'yan itatuwa masu yawa a cikinta, kuma za ku riƙa cin su.”

لَكُمْ فِيْهَا فَاكِهَةٌ كَثِيْرَةٌ مِّنْهَا تَأْكُلُوْنَ ﴿٧٤﴾

**75.** Masu laifi za su zauna cikin azabar Jahannama.

إِنَّ الْمُجْرِمِيْنَ فِيْ عَذَابِ جَهَنَّمَ خٰلِدُوْنَ ﴿٧٥﴾

**76.** Ba za ta sauƙaƙa gare su ba, kuma za su dulmuya cikinta suna masu yanke ƙauna.

لَا يُفَتَّرُ عَنْهُمْ وَهُمْ فِيْهِ مُبْلِسُوْنَ ﴿٧٦﴾

**77.** Kuma ba Mu cuce su ba kuwa, amma su suka cuci kansu.

وَمَا ظَلَمْنٰهُمْ وَلٰكِنْ كَانُوْا هُمُ
الظّٰلِمِيْنَ ﴿٧٧﴾

**78.** Kuma za su yi kira; 'Ya Maliku! Ubangijinka ya matar da mu mana.' Sai ya ce, 'A nan za ku zauna.'

وَنَادَوْا يٰمٰلِكُ لِيَقْضِ عَلَيْنَا رَبُّكَ ؕ
قَالَ اِنَّكُمْ مّٰكِثُوْنَ ﴿٧٨﴾

**79.** (Sai Allah ya ce), 'Ai Mun kai maku gaskiya; amma mafi yawanku masu ƙin gaskiya ne.'

لَقَدْ جِئْنٰكُمْ بِالْحَقِّ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَكُمْ
لِلْحَقِّ كٰرِهُوْنَ ﴿٧٩﴾

**80.** Shin, sun tifka wani shiri ne? To, Mu ma Muna tifka naMu shirin.

اَمْ اَبْرَمُوْٓا اَمْرًا فَاِنَّا مُبْرِمُوْنَ ﴿٨٠﴾

**81.** Ko zato suke ba Ma jin sirrinsu da ganawarsu? Na'am! Ma'aikanmu suna nan da su, suna rubuta (komai.)

اَمْ يَحْسَبُوْنَ اَنَّا لَا نَسْمَعُ سِرَّهُمْ وَ
نَجْوٰىهُمْ ؕ بَلٰى وَ رُسُلُنَا لَدَيْهِمْ
يَكْتُبُوْنَ ﴿٨١﴾

**82.** Ce, 'In da (Ubangiji) Mai rahama yana da ɗa, da ni ne na farkon bauta wa (ɗan).'

قُلْ اِنْ كَانَ لِلرَّحْمٰنِ وَلَدٌ ۖ فَاَنَا اَوَّلُ
الْعٰبِدِيْنَ ﴿٨٢﴾

**83.** Tsarki ya tabbata ga Ubangijin sammai da ƙasa, Ubangijin Al'arshi, daga abin da suke dangana maSa.

سُبْحٰنَ رَبِّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ رَبِّ
الْعَرْشِ عَمَّا يَصِفُوْنَ ﴿٨٣﴾

**84.** Ka rabu da su kawai su yi ta kutsawa cikin surutun banza da sharholiya har sai ranan nan tasu da akayi musu alƙawari ta riskesu.

فَذَرْهُمْ يَخُوْضُوْا وَ يَلْعَبُوْا حَتّٰى
يُلٰقُوْا يَوْمَهُمُ الَّذِيْ يُوْعَدُوْنَ ﴿٨٤﴾

**85.** Shi ne Ubangiji a sama, kuma Shi ne Ubangiji a ƙasa, kuma Shi ne Mai hikima, Masani.

وَهُوَ الَّذِيْ فِي السَّمَآءِ اِلٰهٌ وَّفِي الْاَرْضِ
اِلٰهٌ ؕ وَهُوَ الْحَكِيْمُ الْعَلِيْمُ ﴿٨٥﴾

**86.** Wanda ke da mallakin sammai da ƙasa da abin dake tsakaninsu ya tabbata Mai albarka. Kuma Shi ne ke da sanin Lokaci, kuma gare Shi za a mai da ku.

وَتَبٰرَكَ الَّذِيْ لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ
وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا ۚ وَعِنْدَهٗ عِلْمُ
السَّاعَةِ ۚ وَاِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿٨٦﴾

**87.** Kuma waɗannan da suke kira maimakonSa ba su da ikon ceto, sai fa wanda ya ba da shaida game da gaskiya kuma sun san haka.

وَلَا يَمْلِكُ الَّذِيْنَ يَدْعُوْنَ مِنْ
دُوْنِهِ الشَّفَاعَةَ اِلَّا مَنْ شَهِدَ بِالْحَقِّ
وَهُمْ يَعْلَمُوْنَ ﴿٨٧﴾

**88.** Kuma idan ka tambaye su, 'Wanene ya halicce su?' Za su ce, '(Haƙiƙa), Allah ne.' To, yaya ake juyar da su?

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَهُمْ
لَيَقُولُنَّ اللَّهُ فَأَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٨٨﴾

**89.** (Na ba da shaida) da faɗarsa (a kai a kai) 'Ya Ubangijina! Waɗannan mutane ne waɗanda ba za su ba da gaskiya ba.'

وَقِيلِهِ يَٰرَبِّ إِنَّ هَٰٓؤُلَآءِ قَوْمٌ لَّا
يُؤْمِنُونَ ﴿٨٩﴾

**90.** To, sai ka kau da kai daga gare su, kuma ce, 'Aminci.' Da sannu za su sani.

فَاصْفَحْ عَنْهُمْ وَقُلْ سَلَٰمٌ فَسَوْفَ
يَعْلَمُونَ ﴿٩٠﴾




## SŪRATUD DUKHĀN

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 60)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Ha Mim.*

معانقة حٰمٓ ﴿٢﴾ ۛ

**3.** (Ina rantsuwa) da wannan Littafi mabayyani.

وَالْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ﴿٣﴾ ۛ

**4.** Haƙiƙa, Mun saukar da shi, cikin dare mai albarka. Haƙiƙa, Mu, Muna tabbata masu gargaɗi.

اِنَّآ اَنْزَلْنٰهُ فِيْ لَيْلَةٍ مُّبٰرَكَةٍ اِنَّا كُنَّا
مُنْذِرِيْنَ ﴿٤﴾

**5.** An rarrabe dukkan al'amari na hikima a cikinsa,

فِيْهَا يُفْرَقُ كُلُّ اَمْرٍ حَكِيْمٍ ﴿٥﴾ ۙ

**6.** Bisa umarni daga wajenMu. Mu mun tabbata Muna aiko (Manzanni).

اَمْرًا مِّنْ عِنْدِنَا ؕ اِنَّا كُنَّا مُرْسِلِيْنَ ﴿٦﴾ ۚ

**7.** Saboda jinƙai daga Ubangijinka. Haƙiƙa, Shi ne Mai ji, Mai sane da komai,

رَحْمَةً مِّنْ رَّبِّكَ ؕ اِنَّهٗ هُوَ السَّمِيْعُ
الْعَلِيْمُ ﴿٧﴾ ۙ

**8.** Ubangijin sammai da ƙasa da abin da ke tsakaninsu, idan ku masu ƙaƙƙarfan imani ne.

وقف لازم رَبِّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا م
اِنْ كُنْتُمْ مُّوْقِنِيْنَ ﴿٨﴾

**9.** Babu wani Ubangiji sai Shi. Shi ke rayarwa kuma Shi ke matarwa, kuma Shi ne Ubangijinku da na iyayenku na farko.

لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ يُحْيٖ وَيُمِيْتُ ؕ رَبُّكُمْ
وَرَبُّ اٰبَآئِكُمُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿٩﴾

**10.** Duk da haka suna ta wasanni, a cikin kokwanto.

بَلْ هُمْ فِيْ شَكٍّ يَّلْعَبُوْنَ ﴿١٠﴾

---

** 2. Abin Yabo, Ubangijin Ɗaukaka !*

**11.** To, yi kallo ranar da sama za ta cika da hayaƙi bayyananne.

فَارْتَقِبْ يَوْمَ تَأْتِي السَّمَاءُ بِدُخَانٍ مُّبِينٍ ﴿١١﴾

**12.** Zai rufe mutane ɗif. Wannan azaba ce mai raɗaɗi.

يَغْشَى النَّاسَ ۖ هَٰذَا عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٢﴾

**13.** (Mutane za su ce), 'Ya Ubangijinmu, yaye mana wannan azaba, mu masu imani ne.'

رَّبَّنَا اكْشِفْ عَنَّا الْعَذَابَ إِنَّا مُؤْمِنُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Yaya za su wa'aztu, alhali Manzo mai bayyanawa ya zo masu,

أَنَّىٰ لَهُمُ الذِّكْرَىٰ وَقَدْ جَاءَهُمْ رَسُولٌ مُّبِينٌ ﴿١٤﴾

**15.** Amma suka bijire masa, suka ce, 'Koya masa ake yi, taɓaɓɓe ne.'

ثُمَّ تَوَلَّوْا عَنْهُ وَقَالُوا مُعَلَّمٌ مَّجْنُونٌ ﴿١٥﴾

**16.** Za Mu yaye azabar kaɗan, amma za ku koma wa halayyarku.

إِنَّا كَاشِفُو الْعَذَابِ قَلِيلًا ۚ إِنَّكُمْ عَائِدُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Ranar da za Mu yi babbar damƙa, Za Mu yi ramuwar gayya.

يَوْمَ نَبْطِشُ الْبَطْشَةَ الْكُبْرَىٰ ۚ إِنَّا مُنتَقِمُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Ai kafin su, Mun jarrabi mutanen Fir'auna, kuma Manzo mai daraja ya zo masu,

وَلَقَدْ فَتَنَّا قَبْلَهُمْ قَوْمَ فِرْعَوْنَ وَجَاءَهُمْ رَسُولٌ كَرِيمٌ ﴿١٨﴾

**19.** (Ya ce da su), "Ku miƙo mini bayin Allah. Haƙiƙa, Ni Manzo ne zuwa gareku, mai amana;

أَنْ أَدُّوا إِلَيَّ عِبَادَ اللَّهِ ۖ إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٩﴾

**20.** 'Kuma kada ku yi wa Allah taurin kai. Haƙiƙa, Ni na kawo maku hujja a bayyane.

وَأَن لَّا تَعْلُوا عَلَى اللَّهِ ۖ إِنِّي آتِيكُم بِسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ﴿٢٠﴾

**21.** 'Kuma na fake da Ubangijina kuma Ubangijinku, don kada ku jejjefe ni.

وَإِنِّي عُذْتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُمْ أَن تَرْجُمُونِ ﴿٢١﴾

**22.** 'Idan ba ku ba da gaskiya da ni ba kuwa, to, ku tafi ku ba ni guri."

وَإِن لَّمْ تُؤْمِنُوا لِي فَاعْتَزِلُونِ ﴿٢٢﴾

**23.** Sai ya roƙi Ubangijinsa, (ya ce), 'Lalle waɗannan mutane ne masu laifi.'

فَدَعَا رَبَّهُ أَنَّ هَٰؤُلَاءِ قَوْمٌ مُّجْرِمُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** (Allah ya ce masa), "Tafi da bayiNa cikin dare; don za a biku daga baya.'

فَأَسْرِ بِعِبَادِي لَيْلًا إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ٢٤

**25.** 'Kuma ku bar kogi (a yayin da ruwansa) ya tsakaita gudu. Haƙiƙa, su runduna ce da za a nitsar.'

وَاتْرُكِ الْبَحْرَ رَهْوًا ۚ إِنَّهُمْ جُندٌ مُّغْرَقُونَ ٢٥

**26.** Sun bar lambuna nawa kuma da ƙoramun ruwa.

كَمْ تَرَكُوا مِن جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ٢٦

**27.** Da gonakai, da mazauni mai daraja,

وَزُرُوعٍ وَمَقَامٍ كَرِيمٍ ٢٧

**28.** Da jin daɗin da suka kasance masu morewa a cikinsa.

وَنَعْمَةٍ كَانُوا فِيهَا فَكِهِينَ ٢٨

**29.** Haka (abin ya faru). Kuma Mun ba waɗansu mutane gadon waɗannan abubuwa.

كَذَٰلِكَ ۖ وَأَوْرَثْنَاهَا قَوْمًا آخَرِينَ ٢٩

**30.** Kuma sama da ƙasa ba su yi kuka a kansu ba, kuma ba a saurara musu ba.

فَمَا بَكَتْ عَلَيْهِمُ السَّمَاءُ وَالْأَرْضُ وَمَا كَانُوا مُنظَرِينَ ٣٠

**R.2**

**31.** Kuma haƙiƙa, Mun tserar da Bani Isra'ila daga azaba mai sa walaƙanta,

وَلَقَدْ نَجَّيْنَا بَنِي إِسْرَائِيلَ مِنَ الْعَذَابِ الْمُهِينِ ٣١

**32.** Daga hannun Fir'auna; Haƙiƙa, ya zama mai taurin kai, daga cikin masu wuce iyaka.

مِن فِرْعَوْنَ ۚ إِنَّهُ كَانَ عَالِيًا مِّنَ الْمُسْرِفِينَ ٣٢

**33.** Kuma Mun zaɓe su a kan mutanen (zamaninsu) Muna sane.

وَلَقَدِ اخْتَرْنَاهُمْ عَلَىٰ عِلْمٍ عَلَى الْعَالَمِينَ ٣٣

**34.** Kuma Mun ba su Ayoyi da a cikinsu akwai jarrabawa a sarari.

وَآتَيْنَاهُم مِّنَ الْآيَاتِ مَا فِيهِ بَلَاءٌ مُّبِينٌ ٣٤

**35.** Waɗannan (mutane) suna cewa,

إِنَّ هَٰؤُلَاءِ لَيَقُولُونَ ٣٥

**36.** "Ba komai banda mutuwarmu ta farko, ba wani tashinmu da za ayi.

إِنْ هِيَ إِلَّا مَوْتَتُنَا الْأُولَىٰ وَمَا نَحْنُ بِمُنشَرِينَ ٣٦

**37.** 'Ku dawo da iyayenmu idan ku masu gaskiya ne."

فَأْتُوْا بِاٰبَآئِنَآ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** Wai su ne suka fi, ko kuwa mutanen Tubba, da waɗanda suka gabace su? Mun halakar da su, saboda sun kasance masu laifi.

اَهُمْ خَيْرٌ اَمْ قَوْمُ تُبَّعٍ ۙ وَّالَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ؕ اَهْلَكْنٰهُمْ ز اِنَّهُمْ كَانُوْا مُجْرِمِيْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** Kuma ba Mu halicci sammai da ƙasa da abin da ke tsakaninsu, don wasa ba.

وَمَا خَلَقْنَا السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لٰعِبِيْنَ ﴿٣٩﴾

**40.** Mun halicce su ne saboda manufa, amma mafi yawansu ba su sani ba.

مَا خَلَقْنٰهُمَآ اِلَّا بِالْحَقِّ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٤٠﴾

**41.** Haƙiƙa, ranar rarrabe hukumci, ita ce lokacinsu ƙayyadadde.

اِنَّ يَوْمَ الْفَصْلِ مِيْقَاتُهُمْ اَجْمَعِيْنَ ﴿٤١﴾ۙ

**42.** Ranar da aboki ba zai amfana wa aboki komai ba, kuma duk ba za a taimake su ba,

يَوْمَ لَا يُغْنِيْ مَوْلًى عَنْ مَّوْلًى شَيْـًٔا وَّلَا هُمْ يُنْصَرُوْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** Sai fa wanda Allah ya yi wa jinƙai. Haƙiƙa, Shi ne Mabuwayi, Mai jinƙai.

اِلَّا مَنْ رَّحِمَ اللّٰهُ ؕ اِنَّهٗ هُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿٤٣﴾ ع ٢ ١٣ ١٥

**R.3**

**44.** Haƙiƙa, itaciyar Zaƙƙum,

اِنَّ شَجَرَتَ الزَّقُّوْمِ ﴿٤٤﴾ۙ

**45.** Ita ce abincin mai laifi,

طَعَامُ الْاَثِيْمِ ﴿٤٥﴾ۚۛ

**46.** Kamar narkakken tagulla take, tana tafarfasa a cikin cikunkuna.

كَالْمُهْلِ ۚۛ يَغْلِيْ فِى الْبُطُوْنِ ﴿٤٦﴾ۙ معانقة

**47.** Kamar tafarfasan ruwan zafi.

كَغَلْيِ الْحَمِيْمِ ﴿٤٧﴾

**48.** "Ku kama shi, ku ja shi zuwa tsakiyar Wuta;

خُذُوْهُ فَاعْتِلُوْهُ اِلٰى سَوَآءِ الْجَحِيْمِ ﴿٤٨﴾ۖ

**49.** 'Sa'annan ku kwarara masa azabar ruwa mai tafarfasa a kansa."

ثُمَّ صُبُّوْا فَوْقَ رَاْسِهٖ مِنْ عَذَابِ الْحَمِيْمِ ﴿٤٩﴾ؕ

**50.** "Ɗanɗani (azaba)! Ai kai ne mai ƙarfi, mai daraja.

ذُقْ ۚ اِنَّكَ اَنْتَ الْعَزِيْزُ الْكَرِيْمُ ﴿٥٠﴾

**51.** 'Wannan ne abin da kuke kokwanto game da shi."

إِنَّ هَٰذَا مَا كُنتُم بِهِ تَمْتَرُونَ ٥١

**52.** Haƙiƙa, matsorata Allah kuwa suna cikin mazauni amintacce,

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي مَقَامٍ أَمِينٍ ٥٢

**53.** Cikin Aljanna, da idanuwan ruwa.

فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ٥٣

**54.** Suna saka silki da alhariri, suna masu fuskantar juna.

يَلْبَسُونَ مِن سُندُسٍ وَإِسْتَبْرَقٍ
مُّتَقَابِلِينَ ٥٤

**55.** Haka (zai faru). Kuma za Mu aura masu kyawawan 'yanmata, masu ido gada-gada.

كَذَٰلِكَ وَزَوَّجْنَاهُم بِحُورٍ عِينٍ ٥٥

**56.** Suna kira a kawo masu dukkan nau'in 'ya'yan itatuwa, suna cikin aminci.

يَدْعُونَ فِيهَا بِكُلِّ فَاكِهَةٍ آمِنِينَ ٥٦

**57.** Ba za su ɗanɗani mutuwa ba, sai wancan mutuwar su ta farko, kuma (Ubangiji) ya kiyaye su daga azabar Wuta.

لَا يَذُوقُونَ فِيهَا الْمَوْتَ إِلَّا الْمَوْتَةَ
الْأُولَىٰ ۖ وَوَقَاهُمْ عَذَابَ الْجَحِيمِ ٥٧

**58.** (Don) baiwa daga Ubangijinka. Wannan shi ne babban rabo.

فَضْلًا مِّن رَّبِّكَ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ
الْعَظِيمُ ٥٨

**59.** Kuma Mun hore (Kur'ani) da harshenka, don su la'akara.

فَإِنَّمَا يَسَّرْنَاهُ بِلِسَانِكَ لَعَلَّهُمْ
يَتَذَكَّرُونَ ٥٩

**60.** To, jira; su ma jira suke.

فَارْتَقِبْ إِنَّهُم مُّرْتَقِبُونَ ٦٠ ع ٣ ١٧ ١٦

## SŪRATUL JĀTHIYAH

*(A Makka ta Sauka)*
*(Ayoyinta 38)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Ha Mim.*

حٰمٓ ﴿٢﴾

**3.** Saukar da wannan Littafi daga Allah ne, Mabuwayi, Mai hikima.

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ
الْحَكِيْمِ ﴿٣﴾

**4.** Haƙiƙa, a cikin sammai da ƙasa, akwai Ayoyi ga masu imani.

اِنَّ فِي السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ لَاٰيٰتٍ
لِّلْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٤﴾

**5.** Kuma a cikin halittar ku, da kuma halittun da Yake bazawa, akwai Ayoyi ga masu ƙaƙƙarfan imani.

وَ فِيْ خَلْقِكُمْ وَ مَا يَبُثُّ مِنْ دَآبَّةٍ اٰيٰتٌ
لِّقَوْمٍ يُّوْقِنُوْنَ ﴿٥﴾

**6.** Kuma maimaita dare da hasken rana, da arziƙin da Allah ke saukarwa daga sama Ya raya ƙasa da shi bayan mutuwar ta, da kuma canjawar iskoki, duk Ayoyi ne ga mutane masu fahimta.

وَ اخْتِلَافِ الَّيْلِ وَ النَّهَارِ وَ مَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ
مِنَ السَّمَآءِ مِنْ رِّزْقٍ فَاَحْيَا بِهِ الْاَرْضَ
بَعْدَ مَوْتِهَا وَ تَصْرِيْفِ الرِّيٰحِ اٰيٰتٌ
لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ﴿٦﴾

**7.** Waɗannan Ayoyin Allah ne, Muna karanta su gare ka bisa gaskiya. To, wane zance za su yarda da shi, bayan zancen Allah da AyoyinSa?

تِلْكَ اٰيٰتُ اللّٰهِ نَتْلُوْهَا عَلَيْكَ بِالْحَقِّ ج
فَبِاَيِّ حَدِيْثٍۭ بَعْدَ اللّٰهِ وَ اٰيٰتِهٖ
يُؤْمِنُوْنَ ﴿٧﴾

**8.** Kaicon dukkan maƙaryaci, mai yawan laifi.

وَيْلٌ لِّكُلِّ اَفَّاكٍ اَثِيْمٍ ﴿٨﴾

**9.** Wanda yana jin Ayoyin Allah ana karanta su gare shi, amma ya dage (kan kafirci), yana mai girman kai

يَّسْمَعُ اٰيٰتِ اللّٰهِ تُتْلٰى عَلَيْهِ ثُمَّ يُصِرُّ
مُسْتَكْبِرًا كَاَنْ لَّمْ يَسْمَعْهَا ج فَبَشِّرْهُ

* 2. *Abin Yabo, Ubangijin Ɗaukaka !*

kamar bai ji su ba. To, yi masa albishirin azaba mai raɗaɗi.

بِعَذَابٍ اَلِيۡمٍ ﴿٩﴾

**10.** Kuma idan ya san wasu daga cikin AyoyinMu, sai ya riƙa yi musu izgili. Waɗannan za su haɗu da azaba mai sa walaƙanta.

وَ اِذَا عَلِمَ مِنۡ اٰيٰتِنَا شَيۡـًٔا ۟ اتَّخَذَهَا هُزُوًا ؕ اُولٰٓئِكَ لَهُمۡ عَذَابٌ مُّهِيۡنٌ ؕ ﴿١٠﴾

**11.** Ga Jahannama a gabansu; kuma duk abinda suka samu a da bai amfana musu komai ba, haka waɗanda suka riƙe masu karewa maimakon Allah, kuma babbar azaba tana jiran su.

مِنۡ وَّرَآئِهِمۡ جَهَنَّمُ ۚ وَ لَا يُغۡنِيۡ عَنۡهُمۡ مَّا كَسَبُوۡا شَيۡـًٔا وَّ لَا مَا اتَّخَذُوۡا مِنۡ دُوۡنِ اللّٰهِ اَوۡلِيَآءَ ۚ وَ لَهُمۡ عَذَابٌ عَظِيۡمٌ ؕ ﴿١١﴾

**12.** Wannan ita ce shiriya. Waɗanda suka kafirce wa Ayoyin Ubangijinsu kuwa, za su haɗu da mummunar azaba mai raɗaɗi.

هٰذَا هُدًى ۚ وَ الَّذِيۡنَ كَفَرُوۡا بِاٰيٰتِ رَبِّهِمۡ لَهُمۡ عَذَابٌ مِّنۡ رِّجۡزٍ اَلِيۡمٌ ﴿١٢﴾

ع ١ ١٢ ١٧

**R.2**

**13.** Allah ne ya hore maku teku, don jiragen ruwa su riƙa zurga-zurga cikinsa a bisa umarninSa, kuma don ku nemi baiwarSa, kuma don ku gode.

اَللّٰهُ الَّذِيۡ سَخَّرَ لَكُمُ الۡبَحۡرَ لِتَجۡرِيَ الۡفُلۡكُ فِيۡهِ بِاَمۡرِهٖ وَ لِتَبۡتَغُوۡا مِنۡ فَضۡلِهٖ وَ لَعَلَّكُمۡ تَشۡكُرُوۡنَ ﴿١٣﴾

**14.** Kuma Ya hore maku abin da ke cikin sammai, da abin da ke cikin ƙasa (gaba ɗaya), daga wajenSa. A cikin wannan akwai Ayoyi ga mutane masu tunani.

وَ سَخَّرَ لَكُمۡ مَّا فِي السَّمٰوٰتِ وَ مَا فِي الۡاَرۡضِ جَمِيۡعًا مِّنۡهُ ؕ اِنَّ فِيۡ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوۡمٍ يَّتَفَكَّرُوۡنَ ﴿١٤﴾

**15.** Faɗa wa waɗanda suka ba da gaskiya, su yafe wa waɗanda (suka zalunce su) ba sa tsoron Ranakun Allah don Zai saka wa wasu mutane game da abin da suka aikata.

قُلۡ لِّلَّذِيۡنَ اٰمَنُوۡا يَغۡفِرُوۡا لِلَّذِيۡنَ لَا يَرۡجُوۡنَ اَيَّامَ اللّٰهِ لِيَجۡزِيَ قَوۡمًۢا بِمَا كَانُوۡا يَكۡسِبُوۡنَ ﴿١٥﴾

**16.** Wanda ya yi aiki nagari, don kansa, wanda kuma ya yi mummuna ya cuci kansa. Sa'annan za a dawo da ku duka wajen Ubangijinku.

مَنۡ عَمِلَ صَالِحًا فَلِنَفۡسِهٖ ۚ وَ مَنۡ اَسَآءَ فَعَلَيۡهَا ۫ ثُمَّ اِلٰى رَبِّكُمۡ تُرۡجَعُوۡنَ ﴿١٦﴾

**17.** Kuma haƙiƙa, Mun ba Bani Isra'ila Littafi da sarauta da Annabta; kuma Mun ba su daɗaɗan abubuwa, kuma

وَ لَقَدۡ اٰتَيۡنَا بَنِيۡۤ اِسۡرَآءِيۡلَ الۡكِتٰبَ وَ الۡحُكۡمَ وَ النُّبُوَّةَ وَ رَزَقۡنٰهُمۡ مِّنَ

Mun fifita su a kan mutanen (zamaninsu).

ٱلطَّيِّبَٰتِ وَفَضَّلْنَٰهُمْ عَلَى ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿١٧﴾

**18.** Kuma Mun ba su hujjoji game da wannan lamari. Amma ba su yi saɓani ba sai bayan sani (na gaskiya) ya zo masu, don ganin ƙyashi da ke tsakaninsu. Haƙiƙa, Ubangijinka zai yi hukumci tsakaninsu a ranar Kiyama game da abin da suka yi saɓani cikinsa.

وَءَاتَيْنَٰهُم بَيِّنَٰتٍ مِّنَ ٱلْأَمْرِ ۖ فَمَا ٱخْتَلَفُوٓا۟ إِلَّا مِنۢ بَعْدِ مَا جَآءَهُمُ ٱلْعِلْمُ بَغْيًۢا بَيْنَهُمْ ۚ إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِى بَيْنَهُمْ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ فِيمَا كَانُوا۟ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Sa'annan Muka ɗora ka a kan shari'a ta wannan lamarin. To, bi ta, kada ka bi son zukatan waɗanda ba su san komai ba.

ثُمَّ جَعَلْنَٰكَ عَلَىٰ شَرِيعَةٍ مِّنَ ٱلْأَمْرِ فَٱتَّبِعْهَا وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَآءَ ٱلَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Haƙiƙa, su ba za su wadata maka komai ba daga Allah. Haƙiƙa, masu laifi, wasun su abokan juna ne; Allah kuwa Shi ne Masoyin masu kiyaye dokokinSa.

إِنَّهُمْ لَن يُغْنُوا۟ عَنكَ مِنَ ٱللَّهِ شَيْـًٔا ۚ وَإِنَّ ٱلظَّٰلِمِينَ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَآءُ بَعْضٍ ۖ وَٱللَّهُ وَلِىُّ ٱلْمُتَّقِينَ ﴿٢٠﴾

**21.** Wannan (Littafi, ƙumshe yake da) hujjoji ga mutane, kuma shiriya ne da jinƙai ga mutane masu ƙaƙƙarfan imani.

هَٰذَا بَصَٰٓئِرُ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّقَوْمٍ يُوقِنُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Shin waɗanda ke aikata munanan abubuwa zato suke Mu mai da su daidai da waɗanda suka ba da gaskiya kuma suka yi ayyuka nagari a rayuwarsu da mutuwarsu? Sun yi mummunan hukumci.

أَمْ حَسِبَ ٱلَّذِينَ ٱجْتَرَحُوا۟ ٱلسَّيِّـَٔاتِ أَن نَّجْعَلَهُمْ كَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ سَوَآءً مَّحْيَاهُمْ وَمَمَاتُهُمْ ۚ سَآءَ مَا يَحْكُمُونَ ﴿٢٢﴾ ع ٢ ١٨

**R.3**

**23.** Kuma Allah ya halicci sammai da ƙasa a kan gaskiya, kuma za a saka wa dukkan mai rai abin da ya aikata; kuma ba za a cuce su ba.

وَخَلَقَ ٱللَّهُ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ بِٱلْحَقِّ وَلِتُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Shin ka ga wanda ya riƙi son zuciyarsa Ubangijinsa, kuma Allah ya ƙudurta shi ɓatacce bisa ilmin(Sa), kuma Ya toshe kunnensa da zuciyarsa,

أَفَرَءَيْتَ مَنِ ٱتَّخَذَ إِلَٰهَهُۥ هَوَىٰهُ وَأَضَلَّهُ ٱللَّهُ عَلَىٰ عِلْمٍ وَخَتَمَ عَلَىٰ سَمْعِهِۦ وَقَلْبِهِۦ وَجَعَلَ عَلَىٰ بَصَرِهِۦ غِشَٰوَةً فَمَن

kuma Ya saka yana cikin idonsa? Shin wanene zai shirye shi bayan Allah (ya ƙaddara shi ɓatacce) Shin ba kwa la'akari?

يَهْدِيْهِ مِنْۢ بَعْدِ اللّٰهِ ؕ اَفَلَا تَذَكَّرُوْنَ ﴿٢٤﴾

**25.** Kuma sun ce, 'Babu komai sai rayuwarmu ta duniya, mu mutu, mu rayu kuma lokaci kawai ke halakar da mu.' Ba su da wani sani game da haka; zato kawai suke.

وَقَالُوْا مَا هِيَ اِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا
نَمُوْتُ وَنَحْيَا وَمَا يُهْلِكُنَاۤ اِلَّا الدَّهْرُ ۚ
وَمَا لَهُمْ بِذٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ۚ اِنْ هُمْ
اِلَّا يَظُنُّوْنَ ﴿٢٥﴾

**26.** Kuma idan aka karanta masu bayyanannun AyoyinMu, jayayyarsu kawai ita ce faɗar su, 'Ku dawo da iyayenmu idan ku masu gaskiya ne.'

وَاِذَا تُتْلٰی عَلَيْهِمْ اٰيٰتُنَا بَيِّنٰتٍ مَّا كَانَ
حُجَّتَهُمْ اِلَّاۤ اَنْ قَالُوا ائْتُوْا بِاٰبَآئِنَاۤ
اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٢٦﴾

**27.** Ce, 'Allah ne ke raya ku, kuma Zai matar da ku; kuma Zai tara ku zuwa ranar Kiyama, babu kokwanto cikinta. Amma mafi yawan mutane ba su sani ba.'

قُلِ اللّٰهُ يُحْيِيْكُمْ ثُمَّ يُمِيْتُكُمْ ثُمَّ
يَجْمَعُكُمْ اِلٰی يَوْمِ الْقِيٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيْهِ
ع ٣ ١٩ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٢٧﴾

**R.4**

**28.** Mallakin sammai da ƙasa na Allah ne. Kuma ranar da Kiyama za ta tashi, a wannan rana masu bin ƙarya sun yi hasara.

وَلِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ وَيَوْمَ
تَقُوْمُ السَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَّخْسَرُ
الْمُبْطِلُوْنَ ﴿٢٨﴾

**29.** Za ka ga kowace al'umma a gurfane. Ana kiran kowace al'umma zuwa littafinta. (Za a ce da su), "A yau za a saka muku da abin da kuka aikata.

وَتَرٰی كُلَّ اُمَّةٍ جَاثِيَةً ۫ كُلُّ اُمَّةٍ تُدْعٰۤی
اِلٰی كِتٰبِهَا ؕ اَلْيَوْمَ تُجْزَوْنَ مَا كُنْتُمْ
تَعْمَلُوْنَ ﴿٢٩﴾

**30.** 'Wannan LittafinMu ne; yana furuci kanku bisa gaskiya. Haƙiƙa, Mun rubuce duk abin da kuka aikata."

هٰذَا كِتٰبُنَا يَنْطِقُ عَلَيْكُمْ بِالْحَقِّ ؕ اِنَّا
كُنَّا نَسْتَنْسِخُ مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٣٠﴾

**31.** Waɗanda suka ba da gaskiya kuwa, kuma suka yi ayyuka nagari, Ubangijinsu zai shigar da su cikin rahamarSa. Wannan shi ne rabo bayyananne.

فَاَمَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
فَيُدْخِلُهُمْ رَبُّهُمْ فِيْ رَحْمَتِهٖ ؕ ذٰلِكَ هُوَ
الْفَوْزُ الْمُبِيْنُ ﴿٣١﴾

**32.** Amma waɗanda suka kafirta; (za a ce musu), "Shin ba a riƙa karanta

وَاَمَّا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ۫ اَفَلَمْ تَكُنْ اٰيٰتِيْ

maku AyoyiNa ba, sai kuka yi girman kai, kuma kuka zama mutane masu laifi?

تُتْلٰى عَلَيْكُمْ فَاسْتَكْبَرْتُمْ وَكُنْتُمْ قَوْمًا
مُّجْرِمِيْنَ ﴿٣٢﴾

**33.** 'Kuma idan aka ce, 'Haƙiƙa, alƙawarin Allah gaskiya ne, kuma Sa'a babu kokwanto cikinta.' Sai su ce, 'Ba mu san ko menene Sa'a ba; zato kawai muke yi, amma ba mu tabbata ba."

وَاِذَا قِيْلَ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ وَّالسَّاعَةُ
لَا رَيْبَ فِيْهَا قُلْتُمْ مَّا نَدْرِيْ مَا
السَّاعَةُ ۙ اِنْ نَّظُنُّ اِلَّا ظَنًّا وَّمَا نَحْنُ
بِمُسْتَيْقِنِيْنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Kuma sai sakamakon munanan abubuwan da suka aikata ya bayyana gare su, kuma abin da suka yi wa izgili ya zagaye su.

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّاٰتُ مَا عَمِلُوْا وَحَاقَ
بِهِمْ مَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** Kuma za a ce (da su), "Za Mu manta da ku a yau, kamar yadda kuka manta haɗuwa da wannan ranar taku. Kuma wuta ce makomarku, kuma ba ku da masu taimako.

وَقِيْلَ الْيَوْمَ نَنْسٰىكُمْ كَمَا نَسِيْتُمْ
لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هٰذَا وَمَاْوٰىكُمُ النَّارُ
وَمَا لَكُمْ مِّنْ نّٰصِرِيْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** 'Don kun riƙi Ayoyin Allah abin yi wa izgili, kuma rayuwar duniya ta ruɗe ku." To, a yau ba za a fitar da su daga cikinta ba, kuma ba za a yi musu uzuri ba.

ذٰلِكُمْ بِاَنَّكُمُ اتَّخَذْتُمْ اٰيٰتِ اللّٰهِ هُزُوًا
وَّغَرَّتْكُمُ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا ۚ فَالْيَوْمَ
لَا يُخْرَجُوْنَ مِنْهَا وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُوْنَ ﴿٣٦﴾

**37.** Dukkan yabo ya tabbata ga Allah, Ubangijin sammai, kuma Ubangijin ƙasa, Ubangijin (dukkan) halittu.

فَلِلّٰهِ الْحَمْدُ رَبِّ السَّمٰوٰتِ وَرَبِّ
الْاَرْضِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** Kuma zatinSa ya haɗe sammai da ƙasa; kuma Shi ne Mabuwayi, Mai hikima.

وَلَهُ الْكِبْرِيَآءُ فِى السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ص
وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٣٨﴾ ع




## SŪRATUL AḤKĀF

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 36)*

### JUZU'I NA 26

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Ha Mim.*

الجزء ٢٦ حٰمٓ ﴿٢﴾

**3.** Saukar da wannan Littafi daga Allah ne, Mabuwayi, Mai hikima.

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْحَكِيْمِ ﴿٣﴾

**4.** Ba Mu halicci sammai da ƙasa da abin da ke tsakaninsu ba, sai a kan gaskiya, kuma zuwa lokaci ƙayyadadde; amma waɗanda suka kafirta sun bijire wa abin da aka gargaɗe su da shi.

مَا خَلَقْنَا السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضَ وَ مَا بَيْنَهُمَآ اِلَّا بِالْحَقِّ وَ اَجَلٍ مُّسَمًّى ؕ وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا عَمَّآ اُنْذِرُوْا مُعْرِضُوْنَ ﴿٤﴾

**5.** Ce, 'Shin kun sani abin da kuke kira maimakon Allah? Ku nuna mini abin da suka halitta a ƙasa? Ko kuma suna tarayya (cikin halittar) sammai? Ku kawo mini wani Littafi (saukakke) kafin wannan, ko kuma wani sauran ilmi, idan ku masu gaskiya ne.'

قُلْ اَرَءَيْتُمْ مَّا تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ اَرُوْنِيْ مَاذَا خَلَقُوْا مِنَ الْاَرْضِ اَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِي السَّمٰوٰتِ ؕ اِيْتُوْنِيْ بِكِتٰبٍ مِّنْ قَبْلِ هٰذَآ اَوْ اَثٰرَةٍ مِّنْ عِلْمٍ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٥﴾

**6.** Kuma wanene mafi ɓata kamar wanda ke kiran abin da ba zai karɓa masa ba har zuwa ranar Kiyama, (maimakon ya kira Allah), kuma su ba su ma san suna kiran su ba?

وَمَنْ اَضَلُّ مِمَّنْ يَّدْعُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ مَنْ لَّا يَسْتَجِيْبُ لَهٗٓ اِلٰى يَوْمِ الْقِيٰمَةِ وَهُمْ عَنْ دُعَآئِهِمْ غٰفِلُوْنَ ﴿٦﴾

**7.** Kuma idan aka tashi mutane bayan mutuwa, (iyayengijinsu na ƙarya) za

وَاِذَا حُشِرَ النَّاسُ كَانُوْا لَهُمْ اَعْدَآءً

---

** 2.Abin Yabo, Ubangijin Ɗaukaka !*

su zama maƙiyansu, su ma su musunta bautar da suka yi musu.

وَكَانُوْا بِعِبَادَتِهِمْ كٰفِرِيْنَ ﴿٧﴾

**8.** Kuma idan aka karanta masu bayyanannun AyoyinMu, waɗanda suka kafirta yayin da gaskiya ta zo masu, sai su ce, 'Wannan sihiri ne a fili.'

وَإِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِمْ اٰيٰتُنَا بَيِّنٰتٍ قَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لِلْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ ۙ هٰذَا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٨﴾

**9.** Ko cewa suke, 'Shi ya ƙage shi?' Ce, 'Idan ƙagar sa na yi, ba za ku amfana mini komai ba, game da Allah. Ya fi kowa sanin abin da kuke kutsawa cikinsa. Ya isa Mai shaida tsakanina da ku. Kuma Shi ne Mai gafara, Mai jinƙai.'

أَمْ يَقُوْلُوْنَ افْتَرٰىهُ ۭ قُلْ إِنِ افْتَرَيْتُهُ فَلَا تَمْلِكُوْنَ لِيْ مِنَ اللّٰهِ شَيْـًٔا ۭ هُوَ أَعْلَمُ بِمَا تُفِيْضُوْنَ فِيْهِ ۭ كَفٰى بِهٖ شَهِيْدًۢا بَيْنِيْ وَبَيْنَكُمْ ۭ وَهُوَ الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ﴿٩﴾

**10.** Ce, 'Ba ni ne farau ba a cikin Manzanni, Kuma ban san yadda za a yi da ni ba, kuma ban san yadda za a yi da ku ba. Babu abin da nake bi, sai abin da aka yi mini wahayi; kuma ni mai gargaɗi ne kawai a bayyane.'

قُلْ مَا كُنْتُ بِدْعًا مِّنَ الرُّسُلِ وَمَآ أَدْرِيْ مَا يُفْعَلُ بِيْ وَلَا بِكُمْ ۭ إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوْحٰٓى إِلَيَّ وَمَآ أَنَا إِلَّا نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٠﴾

**11.** Ce, 'Ku faɗa mini, yaya za ku yi idan (Kur'ani) daga gurin Allah yake, amma kuka ƙi yarda da shi, kuma mai shaida daga Bani Isra'ila ya ba da shaida a kan zuwan wani (Manzo) kamarsa, sai ya ba da gaskiya, amma ku kuka yi girman kai?' Haƙiƙa, Allah ba ya shiryar da mutane masu zalinci.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ كَانَ مِنْ عِنْدِ اللّٰهِ وَكَفَرْتُمْ بِهٖ وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِّنْۢ بَنِيْٓ إِسْرَآءِيْلَ عَلٰى مِثْلِهٖ فَاٰمَنَ وَاسْتَكْبَرْتُمْ ۭ إِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ﴿١١﴾

**R.2**

**12.** Kuma kafirai sun faɗa game da muminai cewa, 'Da Kur'ani wani abin kirki ne, ba za su riga mu wajensa ba.' Kuma tun da ya ke ba su shiriya da shi ba, cewa suke, 'Wannan tsofuwar ƙarya ce.'

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَوْ كَانَ خَيْرًا مَّا سَبَقُوْنَآ إِلَيْهِ ۭ وَإِذْ لَمْ يَهْتَدُوْا بِهٖ فَسَيَقُوْلُوْنَ هٰذَآ إِفْكٌ قَدِيْمٌ ﴿١٢﴾

**13.** Kuma kafin shi, Littafin Musa ya gabata, jagora da jinƙai. Wannan kuwa Littafi ne mai gasgata (alƙawuran da suka wuce), cikin harshen Larabci,

وَمِنْ قَبْلِهٖ كِتٰبُ مُوْسٰٓى إِمَامًا وَّرَحْمَةً ۭ وَهٰذَا كِتٰبٌ مُّصَدِّقٌ لِّسَانًا عَرَبِيًّا لِّيُنْذِرَ الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا ۖ وَبُشْرٰى

لِلْمُحْسِنِينَ ﴿١٣﴾

don ya gargaɗi waɗanda suka yi laifi; kuma ya ba da albishir ga masu aiki nagari.

إِنَّ الَّذِينَ قَالُوا رَبُّنَا اللَّهُ ثُمَّ اسْتَقَامُوا فَلَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١٤﴾

**14.** Haƙiƙa, waɗanda suka ce, 'Allah ne Ubangijinmu,' sa'annan suka daidaita, babu tsoro a kansu, kuma ba za su yi baƙin ciki ba.

أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ الْجَنَّةِ خَالِدِينَ فِيهَا ۚ جَزَاءً بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٥﴾

**15.** Waɗannan su ne 'yan Aljanna; za su dauwama cikinta, sakamakon abin da suka aikata.

وَوَصَّيْنَا الْإِنْسَانَ بِوَالِدَيْهِ إِحْسَانًا ۖ حَمَلَتْهُ أُمُّهُ كُرْهًا وَوَضَعَتْهُ كُرْهًا ۖ وَحَمْلُهُ وَفِصَالُهُ ثَلَاثُونَ شَهْرًا ۚ حَتَّىٰ إِذَا بَلَغَ أَشُدَّهُ وَبَلَغَ أَرْبَعِينَ سَنَةً قَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِي أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ الَّتِي أَنْعَمْتَ عَلَيَّ وَعَلَىٰ وَالِدَيَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَالِحًا تَرْضَاهُ وَأَصْلِحْ لِي فِي ذُرِّيَّتِي ۖ إِنِّي تُبْتُ إِلَيْكَ وَإِنِّي مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿١٦﴾

**16.** Kuma mun hori mutum da kyautata wa iyayensu biyu. Uwar sa ta ɗauke shi a ciki tare da wahala, kuma ta haife shi tare da wahala. Kuma ɗaukar sa a ciki da yaye shi sun ɗauki wata talatin. Har sai da ya kai ƙarfinsa, kuma ya kai shekara arba'in, ya ce, 'Ubangijina, Ka cusa mini baiwa na gode maka a kan ni'imar da Ka yi mini da ni'imar da Ka yi wa iyayena biyu, kuma Ka cusa mini na yi aiki nagari wanda za Ka yarda da shi. Kuma Ka saka nagarta cikin zuri'ata. Na koma gare Ka; kuma ni ina daga cikin masu miƙa wuya.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ نَتَقَبَّلُ عَنْهُمْ أَحْسَنَ مَا عَمِلُوا وَنَتَجَاوَزُ عَنْ سَيِّئَاتِهِمْ فِي أَصْحَابِ الْجَنَّةِ ۖ وَعْدَ الصِّدْقِ الَّذِي كَانُوا يُوعَدُونَ ﴿١٧﴾

**17.** Waɗannan su ne Muke karɓar mafi kyan abin da suka aikata, kuma za Mu kau da kai daga munanan ayyukansu. (Suna) cikin 'yan Aljanna (bisa cika) alƙawarin gaskiya wanda aka yi masu.

وَالَّذِي قَالَ لِوَالِدَيْهِ أُفٍّ لَكُمَا أَتَعِدَانِنِي أَنْ أُخْرَجَ وَقَدْ خَلَتِ الْقُرُونُ مِنْ قَبْلِي ۚ وَهُمَا يَسْتَغِيثَانِ اللَّهَ وَيْلَكَ آمِنْ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ ۚ فَيَقُولُ مَا هَٰذَا إِلَّا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٨﴾

**18.** Amma wanda ya ce wa mahaifansa biyu, 'Ku dai tir! Kwa riƙa yi mini alƙawari cewa za a tashe ni alhali mutane aru-aru sun mutu?' Su kuma suna ta neman taimakon Allah (suna cewa), 'Kaiconka! Ka ba da gaskiya; haƙiƙa, alƙawarin Allah gaskiya ne.' Sai ya riƙa cewa, 'Wannan kawai tatsuniyoyin mutanen farko ne.'

**19.** Waɗannan su ne waɗanda aka yanke wa hukumcin (azaba), kamar yadda aka yanke wa wasu al'ummai da suka wuce a gabaninsu, daga aljanu da mutane. Zahiri, su ne taɓaɓɓu.

أُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ حَقَّ عَلَيْهِمُ الْقَوْلُ
فِيْٓ اُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلِهِمْ مِّنَ
الْجِنِّ وَ الْاِنْسِ ؕ اِنَّهُمْ كَانُوْا خٰسِرِيْنَ ﴿١٩﴾

**20.** Kuma akwai darajoji ga kowa, na abin da suka aikata, kuma (wannan haka yake) za Mu biya su sakamakon ayyukansu, kuma ba za a zalunce su ba.

وَ لِكُلٍّ دَرَجٰتٌ مِّمَّا عَمِلُوْا ۚ
وَ لِيُوَفِّيَهُمْ اَعْمَالَهُمْ وَ هُمْ لَا
يُظْلَمُوْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Kuma ranar da za a kawo kafirai a gaban Wuta (za a ce musu), 'Kun ƙarar da abubuwanku masu kyau a rayuwarku ta duniya, kuma kun ji daɗin ta. A yau kuwa za a saka muku da azabar walaƙanta, saboda girman kan da kuka yi ba da dalili ba, kuma saboda fasiƙanci da kuka yi.'

وَ يَوْمَ يُعْرَضُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا عَلَى
النَّارِ ؕ اَذْهَبْتُمْ طَيِّبٰتِكُمْ فِيْ
حَيَاتِكُمُ الدُّنْيَا وَ اسْتَمْتَعْتُمْ بِهَا ۚ
فَالْيَوْمَ تُجْزَوْنَ عَذَابَ الْهُوْنِ بِمَا
كُنْتُمْ تَسْتَكْبِرُوْنَ فِي الْاَرْضِ بِغَيْرِ
ع الْحَقِّ وَ بِمَا كُنْتُمْ تَفْسُقُوْنَ ﴿٢١﴾

**R.3**

**22.** Kuma tuna ɗan'uwan Adawa, yayin da ya gargaɗi mutanensa a tuddan rairayi, kuma masu gargaɗi sun wuce ta gabansa da bayansa (yana cewa), 'Kada ku bauta wa kowa sai Allah, ni ina ji muku tsoron azabar babbar rana.'

وَ اذْكُرْ اَخَا عَادٍ ؕ اِذْ اَنْذَرَ قَوْمَهٗ
بِالْاَحْقَافِ وَ قَدْ خَلَتِ النُّذُرُ مِنْۢ
بَيْنِ يَدَيْهِ وَ مِنْ خَلْفِهٖٓ اَلَّا تَعْبُدُوْٓا
اِلَّا اللّٰهَ ؕ اِنِّيْٓ اَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ
يَوْمٍ عَظِيْمٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Suka ce, 'Ka zo ne don ka juyar da mu daga gumakanmu? To, kawo mana abin da kake tsorata mu da shi, idan kana cikin masu gaskiya.'

قَالُوْٓا اَجِئْتَنَا لِتَاْفِكَنَا عَنْ اٰلِهَتِنَا ۚ
فَاْتِنَا بِمَا تَعِدُنَآ اِنْ كُنْتَ مِنَ
الصّٰدِقِيْنَ ﴿٢٣﴾

**24.** Ya ce, 'Sani yana gurin Allah Shi kaɗai. Ni ina isar da abin da aka aiko ni da shi ne zuwa gare ku, amma ina ganin, ku mutane ne masu (tsananin) jahilci.'

قَالَ اِنَّمَا الْعِلْمُ عِنْدَ اللّٰهِ ۖ وَ اُبَلِّغُكُمْ مَّآ
اُرْسِلْتُ بِهٖ وَ لٰكِنِّيْٓ اَرٰىكُمْ قَوْمًا
تَجْهَلُوْنَ ﴿٢٤﴾

**25.** Yayin da suka ganta (azaba), ta fuskanto kwaruruwansu kamar hadari, sai suka ce, 'Wannan hadari ne zai yi mana ruwa.' (Muka ce), "Sam, abin da

فَلَمَّا رَاَوْهُ عَارِضًا مُّسْتَقْبِلَ اَوْدِيَتِهِمْ ۙ
قَالُوْا هٰذَا عَارِضٌ مُّمْطِرُنَا ؕ بَلْ هُوَ
مَا اسْتَعْجَلْتُمْ بِهٖ ؕ رِيْحٌ فِيْهَا عَذَابٌ

kuke garajen zuwansa ne, iska ce ƙunshe da azaba mai raɗaɗi a cikinta.

اَلِيْمٌ ۙ ﴿٢٥﴾

**26.** 'Za ta rusa kowane abu bisa umarnin Ubangijinta." Sai suka wayi gari ba a ganin komai sai mazaunansu. Haka Muke saka wa mutane masu laifi.

تُدَمِّرُ كُلَّ شَيْءٍۭ بِاَمْرِ رَبِّهَا فَاَصْبَحُوْا
لَا يُرٰۤى اِلَّا مَسٰكِنُهُمْ ؕ كَذٰلِكَ نَجْزِى
الْقَوْمَ الْمُجْرِمِيْنَ ﴿٢٦﴾

**27.** Kuma Mun kafa su irin yadda ba Mu kafa ku ba a ƙasa. Kuma Mun ba su kunnuwa da idanuwa da zukata. Amma kunnuwansu da idanuwansu da zukatansu ba su wadata musu komai ba tun da sun musunta Ayoyin Allah; kuma abin da suka yi wa izgili ya zagaye su.

وَلَقَدْ مَكَّنّٰهُمْ فِيْمَاۤ اِنْ مَّكَّنّٰكُمْ فِيْهِ
وَجَعَلْنَا لَهُمْ سَمْعًا وَّ اَبْصَارًا وَّ اَفْـِٕدَةً ۖ
فَمَاۤ اَغْنٰى عَنْهُمْ سَمْعُهُمْ وَلَاۤ اَبْصَارُهُمْ
وَلَاۤ اَفْـِٕدَتُهُمْ مِّنْ شَيْءٍ اِذْ كَانُوْا
يَجْحَدُوْنَ ۙ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَحَاقَ بِهِمْ مَّا
كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٢٧﴾

**R.4**

**28.** Haƙiƙa, Mun halakar da garuruwan da ke zagaye da ku, kuma Mun bayyana masu AyoyinMu don su dawo (wajenMu).

وَلَقَدْ اَهْلَكْنَا مَا حَوْلَكُمْ مِّنَ الْقُرٰى وَ
صَرَّفْنَا الْاٰيٰتِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُوْنَ ﴿٢٨﴾

**29.** Me ya sa waɗanda suka riƙi iyayengiji maimakon Allah, don su kusanta su (da Shi) ba su taimake su ba? Ina, sun ɓace musu. Haka (sakamakon) ƙaryarsu zai kasance da kuma ƙagen da suka yi.

فَلَوْلَا نَصَرَهُمُ الَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا مِنْ
دُوْنِ اللّٰهِ قُرْبَانًا اٰلِهَةً ؕ بَلْ ضَلُّوْا
عَنْهُمْ ۚ وَذٰلِكَ اِفْكُهُمْ وَمَا كَانُوْا
يَفْتَرُوْنَ ﴿٢٩﴾

**30.** Kuma (tuna) lokacin da Muka turo maka wata ƙungiyar aljanu, suna sauraren karatun Kur'ani. Yayin da suka halarci karatunsa, sai suka ce (wa juna), 'Ku yi shiru (ku saurara).' Yayin da aka gama karanta shi, sai suka juya wajen mutanensu suna gargaɗi.

وَاِذْ صَرَفْنَاۤ اِلَيْكَ نَفَرًا مِّنَ الْجِنِّ
يَسْتَمِعُوْنَ الْقُرْاٰنَ ۚ فَلَمَّا حَضَرُوْهُ
قَالُوْۤا اَنْصِتُوْا ۚ فَلَمَّا قُضِيَ وَلَّوْا اِلٰى
قَوْمِهِمْ مُّنْذِرِيْنَ ﴿٣٠﴾

**31.** Suka ce, "Ya ku mutanenmu, mun ji karatun wani Littafi da aka saukar bayan Musa, yana nuna gaskiyar abin da ke gabansa. Yana shiryarwa zuwa gaskiya da tafarki madaidaici.

قَالُوْا يٰقَوْمَنَاۤ اِنَّا سَمِعْنَا كِتٰبًا اُنْزِلَ مِنْۢ
بَعْدِ مُوْسٰى مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ
يَهْدِيْۤ اِلَى الْحَقِّ وَاِلٰى طَرِيْقٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٣١﴾

**32.** 'Ya mutanenmu, ku karɓa wa mai kira zuwa ga Allah, kuma ku ba da gaskiya da Shi. Zai gafarta maku laifukanku, kuma Zai tserar da ku daga azaba mai raɗaɗi.

يٰقَوْمَنَآ اَجِيْبُوْا دَاعِيَ اللّٰهِ وَاٰمِنُوْا بِهٖ
يَغْفِرْ لَكُمْ مِّنْ ذُنُوْبِكُمْ وَيُجِرْكُمْ مِّنْ
عَذَابٍ اَلِيْمٍ ﴿٣٢﴾

**33.** 'Kuma duk wanda bai karɓa wa mai kira zuwa ga Allah ba, ba zai tsere wa (Allah) ba a ƙasa, kuma ba shi da masu kiyaye shi ban da Shi. Waɗannan suna cikin ɓata bayyananne."

وَمَنْ لَّا يُجِبْ دَاعِيَ اللّٰهِ فَلَيْسَ بِمُعْجِزٍ
فِى الْاَرْضِ وَلَيْسَ لَهٗ مِنْ دُوْنِهٖٓ اَوْلِيَاۤءُ ۗ
اُولٰۤئِكَ فِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٣٣﴾

**34.** Shin ba sa gani cewa, Allah, Wanda ya halicci sammai da ƙasa, kuma Bai gaji ba saboda halittarsu, Mai iko ne a kan Ya raya matattu? Zahir, Shi Mai iko ne a kan komai.

اَوَلَمْ يَرَوْا اَنَّ اللّٰهَ الَّذِيْ خَلَقَ
السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَلَمْ يَعْيَ بِخَلْقِهِنَّ
بِقٰدِرٍ عَلٰٓى اَنْ يُّحْيِيَ الْمَوْتٰى ۗ بَلٰٓى اِنَّهٗ
عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٣٤﴾

**35.** Kuma ranar da za a kawo kafirai a gaban Wuta (za a ce musu), 'Shin wannan ba gaskiya ce ba?' Su ce, 'Na'am (mun rantse) da Ubangijinmu.' Sai ya ce musu, 'To, ku ɗanɗani azaba saboda kafircin da kuka yi.'

وَيَوْمَ يُعْرَضُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا عَلَى النَّارِ ۗ
اَلَيْسَ هٰذَا بِالْحَقِّ ۗ قَالُوْا بَلٰى وَ
رَبِّنَا ۗ قَالَ فَذُوْقُوا الْعَذَابَ بِمَا
كُنْتُمْ تَكْفُرُوْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** To, ka yi haƙuri, kamar yadda Manzanni masu ƙarfin hali suka yi, kuma kada ka nemi garaje kansu. Ranar da za su ga abin da ake tsorata su da shi, za su ga kamar ba su zauna duniya ba sai awa ɗaya ta rana. (Wannan gargaɗi) an isar da shi. Ba waɗanda za a halakar sai mutane marasa biyayya.

فَاصْبِرْ كَمَا صَبَرَ اُولُوا الْعَزْمِ مِنَ
الرُّسُلِ وَلَا تَسْتَعْجِلْ لَّهُمْ ۗ كَاَنَّهُمْ يَوْمَ
يَرَوْنَ مَا يُوْعَدُوْنَ ۙ لَمْ يَلْبَثُوْٓا اِلَّا
سَاعَةً مِّنْ نَّهَارٍ ۗ بَلٰغٌ ۚ فَهَلْ يُهْلَكُ
اِلَّا الْقَوْمُ الْفٰسِقُوْنَ ﴿٣٦﴾

## SŪRATU MUḤAMMAD

*(A Madina ta Sauka)*

*(Ayoyinta 39)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

**2.** Waɗanda suka kafirta kuma suka kange (mutane) daga tafarkin Allah, yayi ɓari da ayyukansu.

الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوا عَنْ سَبِيلِ اللَّهِ
أَضَلَّ أَعْمَالَهُمْ ٢

**3.** Waɗanda suka ba da gaskiya kuwa, kuma suka yi ayyuka nagari, kuma suka ba da gaskiya da abin da aka saukar wa Muhammad -kuma shi ne gaskiya daga Ubangijinsu- Zai kankare masu laifukansu, kuma ya gyara masu halayensu.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَ
آمَنُوا بِمَا نُزِّلَ عَلَىٰ مُحَمَّدٍ وَهُوَ الْحَقُّ
مِنْ رَبِّهِمْ ۙ كَفَّرَ عَنْهُمْ سَيِّئَاتِهِمْ وَ
أَصْلَحَ بَالَهُمْ ٣

**4.** Saboda waɗanda suka kafirta, sun bi ƙarya, waɗanda suka ba da gaskiya kuwa, sun bi gaskiya daga Ubangijinsu. Haka Allah ke ba mutane misalansu.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا اتَّبَعُوا الْبَاطِلَ
وَأَنَّ الَّذِينَ آمَنُوا اتَّبَعُوا الْحَقَّ مِنْ
رَبِّهِمْ ۚ كَذَٰلِكَ يَضْرِبُ اللَّهُ لِلنَّاسِ
أَمْثَالَهُمْ ٤

**5.** Idan kuka haɗu da waɗanda suka kafirta (a filin yaƙi), ku sassari wuyoyinsu, kuma idan kuka karkashe su kuka ci ƙarfinsu, to, ku ɗaɗɗaure su da mari. Bayan haka ko dai ku sake su don kyautatawa, ko kuma su fanshi kansu har zuwa lokacin da za a tsai da yaƙi. Wannan (doka ce). Kuma da Allah ya so, sai Ya karya su kai tsaye, amma Yana jarraba sashinku da sashi. Waɗanda aka kashe kuwa bisa tafarkin Allah, ba Zai taɓa ɓari da ayyukansu ba.

فَإِذَا لَقِيتُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا فَضَرْبَ
الرِّقَابِ حَتَّىٰ إِذَا أَثْخَنْتُمُوهُمْ
فَشُدُّوا الْوَثَاقَ فَإِمَّا مَنًّا بَعْدُ وَإِمَّا
فِدَاءً حَتَّىٰ تَضَعَ الْحَرْبُ أَوْزَارَهَا ۚ
ذَٰلِكَ ۛ وَلَوْ يَشَاءُ اللَّهُ لَانْتَصَرَ مِنْهُمْ
وَلَٰكِنْ لِيَبْلُوَ بَعْضَكُمْ بِبَعْضٍ ۗ
وَالَّذِينَ قُتِلُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ فَلَنْ
يُضِلَّ أَعْمَالَهُمْ ٥

**6.** Zai shirye su (ga nasara) kuma Zai gyara halayyarsu.

سَيَهْدِيهِمْ وَيُصْلِحُ بَالَهُمْ ٦

**7.** Kuma Zai shigar da su Aljanna wadda Ya sanar da su ita.

وَ يُدْخِلُهُمُ الْجَنَّةَ عَرَّفَهَا لَهُمْ ﴿٧﴾

**8.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya! Idan kuka taimaki Allah, Zai taimake ku kuma Ya sa ƙafafuwanku su tsaya tsayin daka.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا اِنْ تَنْصُرُوا
اللّٰهَ يَنْصُرْكُمْ وَ يُثَبِّتْ اَقْدَامَكُمْ ﴿٨﴾

**9.** Waɗanda suka kafirta kuwa, za su taɓarɓare; kuma Zai yi ɓari da ayyukansu.

وَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فَتَعْسًا لَّهُمْ وَ اَضَلَّ
اَعْمَالَهُمْ ﴿٩﴾

**10.** Don sun ƙi abin da Allah ya saukar, don haka Ya ɓata ayyukansu.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ كَرِهُوْا مَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ فَاَحْبَطَ
اَعْمَالَهُمْ ﴿١٠﴾

**11.** Shin ba su yi tafiya a ban ƙasa ba don su ga yadda ƙarshen na gabansu ya kasance? Allah ya rusa su kaf, kuma kafirai za su haɗu da irin wannan.

اَفَلَمْ يَسِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ فَيَنْظُرُوْا كَيْفَ
كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ؕ دَمَّرَ
اللّٰهُ عَلَيْهِمْ ۫ وَ لِلْكٰفِرِيْنَ اَمْثَالُهَا ﴿١١﴾

**12.** Saboda Allah ne Mai kare waɗanda suka ba da gaskiya, waɗanda suka kafirta kuwa, babu mai kare su.

ذٰلِكَ بِاَنَّ اللّٰهَ مَوْلَى الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ
ع اَنَّ الْكٰفِرِيْنَ لَا مَوْلٰى لَهُمْ ﴿١٢﴾

**R.2**

**13.** Haƙiƙa, Allah zai shigar da waɗanda suka ba da gaskiya kuma suka yi ayyuka nagari gidajen Aljanna, waɗanda ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu. Waɗanda suka kafirta kuwa, suna jin daɗi kuma suna ci kamar yadda dabbobi ke ci, kuma Wuta ce makomarsu.

اِنَّ اللّٰهَ يُدْخِلُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ
عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ
تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ؕ وَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا
يَتَمَتَّعُوْنَ وَ يَاْكُلُوْنَ كَمَا تَاْكُلُ
الْاَنْعَامُ وَ النَّارُ مَثْوًى لَّهُمْ ﴿١٣﴾

**14.** Gari nawa wanda ya fi garin da kake ciki ƙarfi wanda mutanen cikinsa suka fitar da kai daga cikinsa. Muka halakar da su, kuma ba su sami mai taimako ba.

وَ كَاَيِّنْ مِّنْ قَرْيَةٍ هِيَ اَشَدُّ قُوَّةً مِّنْ
قَرْيَتِكَ الَّتِيْٓ اَخْرَجَتْكَ ۚ اَهْلَكْنٰهُمْ
فَلَا نَاصِرَ لَهُمْ ﴿١٤﴾

**15.** Shin wanda ke kan hujja daga Ubangijinsa, ya zama kamar wanda aka ƙawata masa mummunan aikinsa kuma suka bi son zuciyarsu?

اَفَمَنْ كَانَ عَلٰى بَيِّنَةٍ مِّنْ رَّبِّهٖ كَمَنْ
زُيِّنَ لَهٗ سُوْٓءُ عَمَلِهٖ وَ اتَّبَعُوْٓا
اَهْوَآءَهُمْ ﴿١٥﴾

**16.** Siffar Aljanna wadda aka yi wa matsorata Allah alƙawari, cikinta akwai ƙoramu na ruwa wanda ba ya ɓaci, da kuma ƙoramu na nono wanda ɗanɗanon sa ba ya jirkita, da kuma ƙoramu na giya daddaɗa ga masu sha, da kuma ƙoramu na zuma tsartsarka. Kuma suna da dukkan 'ya'yan itatuwa a cikinta, kuma ga gafara daga Ubangijinsu. Shin wanda ke cikin wannan jin daɗi, ya zama kamar wanda zai dauwama a Wuta, kuma za a riƙa shayar da su ruwa mai tafarfasa, yana yayyanke hanjinsu?

مَثَلُ الْجَنَّةِ الَّتِي وُعِدَ الْمُتَّقُونَ ۖ فِيهَا أَنْهَارٌ مِّن مَّاءٍ غَيْرِ آسِنٍ وَأَنْهَارٌ مِّن لَّبَنٍ لَّمْ يَتَغَيَّرْ طَعْمُهُ وَأَنْهَارٌ مِّنْ خَمْرٍ لَّذَّةٍ لِّلشَّارِبِينَ وَأَنْهَارٌ مِّنْ عَسَلٍ مُّصَفًّى ۖ وَلَهُمْ فِيهَا مِن كُلِّ الثَّمَرَاتِ وَمَغْفِرَةٌ مِّن رَّبِّهِمْ ۖ كَمَنْ هُوَ خَالِدٌ فِي النَّارِ وَسُقُوا مَاءً حَمِيمًا فَقَطَّعَ أَمْعَاءَهُمْ ﴿١٦﴾

**17.** Kuma a cikinsu akwai waɗanda ke kasa kunne su saurare ka, sai sun fita daga gurinka, su ce wa waɗanda aka ba sani, 'Shin me ya faɗa ɗazu?' Waɗannan Allah ya toshe zukatansu, kuma sun bi son zukatansu.

وَمِنْهُم مَّن يَسْتَمِعُ إِلَيْكَ حَتَّىٰ إِذَا خَرَجُوا مِنْ عِندِكَ قَالُوا لِلَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ مَاذَا قَالَ آنِفًا ۚ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ طَبَعَ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَاتَّبَعُوا أَهْوَاءَهُمْ ﴿١٧﴾

**18.** Waɗanda suka shiriya kuwa, Zai ƙara masu shiriya tasu, kuma Ya hore masu hanyar ci gaba da tsoron Allah da suke yi.

وَالَّذِينَ اهْتَدَوْا زَادَهُمْ هُدًى وَآتَاهُمْ تَقْوَاهُمْ ﴿١٨﴾

**19.** Babu abin da suke jira sai Sa'a ta zo musu kwatsam. To, alamominta sun riga sun zo. To, ta ƙaƙa gargaɗin da aka yi masu zai amfane su idan ta riga ta zo?

فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا السَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم بَغْتَةً ۖ فَقَدْ جَاءَ أَشْرَاطُهَا ۚ فَأَنَّىٰ لَهُمْ إِذَا جَاءَتْهُمْ ذِكْرَاهُمْ ﴿١٩﴾

**20.** Ka san cewa, babu wani Ubangiji sai Allah, kuma ka nemi kiyayewa game da kasawar ka (irin ta ɗan Adam), kuma ka nema wa muminai maza da muminai mata gafara. Allah ya san inda kuke kai- kawo, kuma Ya san inda kuke zama.

فَاعْلَمْ أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا اللَّهُ وَاسْتَغْفِرْ لِذَنبِكَ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ ۗ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مُتَقَلَّبَكُمْ وَمَثْوَاكُمْ ﴿٢٠﴾ ع

**R.3**

**21.** Waɗanda suka ba da gaskiya suna cewa, 'Me ya sa ba a saukar da Sura ba?' Amma idan aka saukar da Sura,

وَيَقُولُ الَّذِينَ آمَنُوا لَوْلَا نُزِّلَتْ سُورَةٌ ۖ فَإِذَا أُنزِلَتْ سُورَةٌ مُّحْكَمَةٌ وَ

kuma aka umarci yaƙi a cikinta, zaka ga masu cuta a zukatansu suna kallon ka, irin kallon wanda ya suma gaf da mutuwa. To, kaicon su!

ذُكِرَ فِيهَا الْقِتَالُ ۙ رَأَيْتَ الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ يَنظُرُونَ إِلَيْكَ نَظَرَ الْمَغْشِيِّ عَلَيْهِ مِنَ الْمَوْتِ ۖ فَأَوْلَىٰ لَهُمْ ﴿٢١﴾

**22.** Abin da ya kamace su shi ne biyayya da magana kyakkyawa. To, idan aka tsai da magana a kan al'amari, zai zama alheri gare su idan suka yi wa Allah gaskiya.

طَاعَةٌ وَقَوْلٌ مَّعْرُوفٌ ۚ فَإِذَا عَزَمَ الْأَمْرُ فَلَوْ صَدَقُوا اللَّهَ لَكَانَ خَيْرًا لَّهُمْ ﴿٢٢﴾

**23.** To, idan kuka sami shugabanci, mai yiwuwa ne ku riƙa ɓarna a ƙasa, ku kuma yanke zumunci da ke tsakaninku.

فَهَلْ عَسَيْتُمْ إِن تَوَلَّيْتُمْ أَن تُفْسِدُوا فِي الْأَرْضِ وَتُقَطِّعُوا أَرْحَامَكُمْ ﴿٢٣﴾

**24.** Waɗannan ne Allah ya tsine wa kuma Ya kurumtar da su, kuma Ya makantar da su.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ لَعَنَهُمُ اللَّهُ فَأَصَمَّهُمْ وَأَعْمَىٰ أَبْصَارَهُمْ ﴿٢٤﴾

**25.** Shin ba sa lura da Kur'ani ne, ko makullai ne a kan zukatansu?

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ الْقُرْآنَ أَمْ عَلَىٰ قُلُوبٍ أَقْفَالُهَا ﴿٢٥﴾

**26.** Haƙiƙa, waɗanda suka juya baya alhali shiriya ta bayyana gare su, Shaiɗan ne ya ƙawata musu haka, kuma ya laƙanta musu burace-buracen ƙarya.

إِنَّ الَّذِينَ ارْتَدُّوا عَلَىٰ أَدْبَارِهِم مِّن بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ الْهُدَى ۙ الشَّيْطَانُ سَوَّلَ لَهُمْ وَأَمْلَىٰ لَهُمْ ﴿٢٦﴾

**27.** Saboda sun ce wa waɗanda suka ƙi abin da Allah ya saukar, 'Za mu bi ku cikin wasu al'amura.' Allah kuwa Ya san abin da suke ɓoyewa.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا لِلَّذِينَ كَرِهُوا مَا نَزَّلَ اللَّهُ سَنُطِيعُكُمْ فِي بَعْضِ الْأَمْرِ ۖ وَاللَّهُ يَعْلَمُ إِسْرَارَهُمْ ﴿٢٧﴾

**28.** Yaya za su yi lokacin da mala'iku za su ɗauki ransu, suna dukan fuskokinsu da bayansu?

فَكَيْفَ إِذَا تَوَفَّتْهُمُ الْمَلَائِكَةُ يَضْرِبُونَ وُجُوهَهُمْ وَأَدْبَارَهُمْ ﴿٢٨﴾

**29.** Saboda sun bi abin da ke jawo fushin Allah, kuma sun ƙi abin da ke jawo yardarSa. Don haka Ya ɓata ayyukansu.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ اتَّبَعُوا مَا أَسْخَطَ اللَّهَ وَكَرِهُوا رِضْوَانَهُ فَأَحْبَطَ أَعْمَالَهُمْ ﴿٢٩﴾ ع

**R.4**

**30.** Shin waɗanda ke da cuta a zukatansu zato suke, Allah ba zai fito da ƙiyayyar da ke cikin zukatansu ba.

أَمْ حَسِبَ الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَن لَّن يُخْرِجَ اللَّهُ أَضْغَانَهُمْ ﴿٣٠﴾

**31.** Kuma idan Muka so, sai Mu nuna maka su, ka shaida su kuwa da alamarsu. Kuma za ka shaida su ta karin maganarsu. Allah yana sane da ayyukanku.

وَلَوْ نَشَاءُ لَأَرَيْنَاكَهُمْ فَلَعَرَفْتَهُم بِسِيمَاهُمْ ۚ وَلَتَعْرِفَنَّهُمْ فِي لَحْنِ الْقَوْلِ ۚ وَاللَّهُ يَعْلَمُ أَعْمَالَكُمْ ﴿٣١﴾

**32.** Kuma za Mu jarrabe ku har Mu san masu ƙoƙari bisa tafarkin Allah a cikinku, da masu haƙuri, kuma Mu san gaskiyar lamarinku.

وَلَنَبْلُوَنَّكُمْ حَتَّىٰ نَعْلَمَ الْمُجَاهِدِينَ مِنكُمْ وَالصَّابِرِينَ ۙ وَنَبْلُوَ أَخْبَارَكُمْ ﴿٣٢﴾

**33.** Waɗanda suka kafirta kuma suke kange (mutane) daga tafarkin Allah, kuma suka yi gaba da Manzo bayan shiriya ta bayyana gare su, ba za su cuci Allah da komai ba; kuma Zai ɓata ayyukansu.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوا عَن سَبِيلِ اللَّهِ وَشَاقُّوا الرَّسُولَ مِن بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ الْهُدَىٰ ۙ لَن يَضُرُّوا اللَّهَ شَيْئًا ۚ وَسَيُحْبِطُ أَعْمَالَهُمْ ﴿٣٣﴾

**34.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya! Ku bi Allah, kuma ku bi Manzo, kuma kada ku ɓata ayyukanku.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَطِيعُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ وَلَا تُبْطِلُوا أَعْمَالَكُمْ ﴿٣٤﴾

**35.** Zahiri, waɗanda suka kafirta, kuma suka kange (mutane) daga tafarkin Allah, sa'annan suka mutu suna kafirai, Allah ba zai yi musu gafara ba.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوا عَن سَبِيلِ اللَّهِ ثُمَّ مَاتُوا وَهُمْ كُفَّارٌ فَلَن يَغْفِرَ اللَّهُ لَهُمْ ﴿٣٥﴾

**36.** To, kada ku yi sassauci, kuma (kada) ku nemi sulhu; don ku ne masu galaba. Kuma Allah yana tare da ku, kuma ba Zai hana ku (sakamakon) ayyukanku ba.

فَلَا تَهِنُوا وَتَدْعُوا إِلَى السَّلْمِ ۖ وَأَنتُمُ الْأَعْلَوْنَ ۖ وَاللَّهُ مَعَكُمْ وَلَن يَتِرَكُمْ أَعْمَالَكُمْ ﴿٣٦﴾

**37.** Rayuwar duniya wasa ce da shaƙatawa. Idan kuka ba da gaskiya, kuma kuka tsoraci Allah, Zai ba ku ladaddakinku, kuma ba Zai roƙe ku dukiyoyinku ba.

إِنَّمَا الْحَيَاةُ الدُّنْيَا لَعِبٌ وَلَهْوٌ ۚ وَإِن تُؤْمِنُوا وَتَتَّقُوا يُؤْتِكُمْ أُجُورَكُمْ وَلَا يَسْأَلْكُمْ أَمْوَالَكُمْ ﴿٣٧﴾

**38.** Idan Ya roƙe ku su, sai Ya matsa muku, rowa za ku yi, sai kuwa Ya fito da ƙiyayyarku.

اِنْ يَّسْـَٔلْكُمُوْهَا فَيُحْفِكُمْ تَبْخَلُوْا وَ
يُخْرِجْ اَضْغَانَكُمْ ﴿٣٨﴾

**39.** To, ga ku, ku ɗin, ana kiran ku don ku ciyar bisa tafarkin Allah. A cikinku akwai waɗanda ke rowa. Kuma duk wanda yayi rowa, yana rowa ne don ya cuci kansa. Allah Shi ne Mawadaci, kuma ku ne mabuƙata. Kuma idan kuka juya baya, Zai canja waɗansu mutane ba ku ba, kuma ba za su zama kamar ku ba.

هٰۤاَنْتُمْ هٰۤؤُلَآءِ تُدْعَوْنَ لِتُنْفِقُوْا فِيْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ ۚ فَمِنْكُمْ مَّنْ يَّبْخَلُ ۚ وَ مَنْ
يَّبْخَلْ فَاِنَّمَا يَبْخَلُ عَنْ نَّفْسِهٖ ؕ وَ اللّٰهُ
الْغَنِيُّ وَ اَنْتُمُ الْفُقَرَآءُ ۚ وَ اِنْ تَتَوَلَّوْا
يَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ ۙ ثُمَّ لَا
يَكُوْنُوْٓا اَمْثَالَكُمْ ﴿٣٩﴾ ع ٨

اٰياتها ٣٠ سُوۡرَةُ الۡفَتۡحِ مَدَنِيَّةٌ ٤٨ ركوعاتها ٤

# SŪRATUL FATḤ

*(A Madina ta Sauka)*
*(Ayoyinta 30)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ۝١

**2.** Haƙiƙa, Mun ba ka nasara a fili,

اِنَّا فَتَحۡنَا لَكَ فَتۡحًا مُّبِيۡنًا ۝٢

**3.** Don Allah ya yi maka afuwar rauninka (irin ta ɗan Adam), wadda ta wuce da ta nan gaba, kuma Ya cika ni'imarSa gareka, kuma Ya shiryar da kai tafarki madaidaici;

لِّيَغۡفِرَ لَكَ اللّٰهُ مَا تَقَدَّمَ مِنۡ ذَنۡۢبِكَ
وَمَا تَاَخَّرَ وَيُتِمَّ نِعۡمَتَهٗ عَلَيۡكَ وَ
يَهۡدِيَكَ صِرَاطًا مُّسۡتَقِيۡمًا ۝٣

**4.** Kuma don Allah ya taimake ka, taimako mai yalwa.

وَّيَنۡصُرَكَ اللّٰهُ نَصۡرًا عَزِيۡزًا ۝٤

**5.** Shi ne Wanda ya saukar da nutsuwa cikin zukatan muminai, don su daɗa imani tare da imanin da suke da shi kuma rundunonin sammai da ƙasa na Allah ne, kuma Allah Masani ne, Mai hikima ne;

هُوَ الَّذِيۡۤ اَنۡزَلَ السَّكِيۡنَةَ فِىۡ قُلُوۡبِ
الۡمُؤۡمِنِيۡنَ لِيَزۡدَادُوۡۤا اِيۡمَانًا مَّعَ
اِيۡمَانِهِمۡ ؕ وَلِلّٰهِ جُنُوۡدُ السَّمٰوٰتِ وَ
الۡاَرۡضِ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ عَلِيۡمًا حَكِيۡمًا ۝٥

**6.** Kuma don Zai shigar da muminai maza da muminai mata Gidajen Aljanna, ƙoramu na gudana ƙarƙashinsu suna masu dauwama a ciki, kuma Zai kankare masu munanan ayyukansu, kuma wannan shi ne babban rabo a gurin Allah;

لِّيُدۡخِلَ الۡمُؤۡمِنِيۡنَ وَالۡمُؤۡمِنٰتِ جَنّٰتٍ
تَجۡرِىۡ مِنۡ تَحۡتِهَا الۡاَنۡهٰرُ خٰلِدِيۡنَ فِيۡهَا
وَيُكَفِّرَ عَنۡهُمۡ سَيِّاٰتِهِمۡ ؕ وَكَانَ ذٰلِكَ
عِنۡدَ اللّٰهِ فَوۡزًا عَظِيۡمًا ۝٦

**7.** Kuma don Zai azabtar da munafukai maza da munafukai mata, da mushirikai maza da mushirikai mata, waɗanda ke yi wa Allah mummunan zato. Mummunar musifa zata faɗa a kansu, kuma Allah ya yi fushi da su kuma Ya la'ancesu, kuma Ya tanadar

وَّيُعَذِّبَ الۡمُنٰفِقِيۡنَ وَالۡمُنٰفِقٰتِ وَ
الۡمُشۡرِكِيۡنَ وَالۡمُشۡرِكٰتِ الظَّآنِّيۡنَ بِاللّٰهِ
ظَنَّ السَّوۡءِ ؕ عَلَيۡهِمۡ دَآئِرَةُ السَّوۡءِ ۚ وَ
غَضِبَ اللّٰهُ عَلَيۡهِمۡ وَلَعَنَهُمۡ وَ
اَعَدَّ لَهُمۡ جَهَنَّمَ ؕ وَسَآءَتۡ مَصِيۡرًا ۝٧

musu Wutar Jahannama. Makoma ta munana.

**8.** Rundunonin sammai da ƙasa na Allah ne; kuma Ya tabbata Mabuwayi, Mai hikima.

وَلِلّٰهِ جُنُوْدُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ وَكَانَ
اللّٰهُ عَزِيْزًا حَكِيْمًا ⑧

**9.** Mu, Mun aiko ka Mai ba da shaida, kuma Mai albishir, kuma Mai gargaɗi,

اِنَّآ اَرْسَلْنٰكَ شَاهِدًا وَّ مُبَشِّرًا وَّ
نَذِيْرًا ۙ⑨

**10.** Don ku ba da gaskiya da Allah da Manzonsa, kuma ku taimake shi, kuma ku girmama shi, kuma don ku tsarkake Shi, safe da yamma.

لِّتُؤْمِنُوْا بِاللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ وَتُعَزِّرُوْهُ وَ
تُوَقِّرُوْهُ ؕ وَتُسَبِّحُوْهُ بُكْرَةً وَّاَصِيْلًا ⑩

**11.** Haƙiƙa, waɗanda ke yin mubayi'a gareka, suna mubayi'a ne da Allah. Hannun Allah yana kan hannuwansu. To, duk wanda ya warware rantsuwarsa ya warware don cutar kansa, kuma wanda ya cika alƙawarin da ya yi wa Allah, Zai ba shi babban sakamako.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُبَايِعُوْنَكَ اِنَّمَا
يُبَايِعُوْنَ اللّٰهَ ؕ يَدُ اللّٰهِ فَوْقَ
اَيْدِيْهِمْ ۚ فَمَنْ نَّكَثَ فَاِنَّمَا يَنْكُثُ
عَلٰى نَفْسِهٖ ۚ وَمَنْ اَوْفٰى بِمَا عٰهَدَ عَلَيْهُ
اللّٰهَ فَسَيُؤْتِيْهِ اَجْرًا عَظِيْمًا ⑪ ع ١١ ٩

**R.2**

**12.** Larabawan ƙauye da suka gwammace zaman gida za su ce maka, 'Dukiyoyinmu ne da iyalanmu suka ɗauke mana hankali, to, ka roƙa mana gafara.' Da harsunansu suke faɗar abin da ba shi ne cikin zukatansu ba. Ce, 'Wanene ke da ikon amfana maku wani abu, idan Ya nufi cuta gare ku, ko kuma Ya nufi amfani gare ku?' 'Haƙiƙa, Allah na sane da abin da kuke aikatawa.

سَيَقُوْلُ لَكَ الْمُخَلَّفُوْنَ مِنَ الْاَعْرَابِ
شَغَلَتْنَآ اَمْوَالُنَا وَاَهْلُوْنَا فَاسْتَغْفِرْ لَنَا ۚ
يَقُوْلُوْنَ بِاَلْسِنَتِهِمْ مَّا لَيْسَ فِيْ
قُلُوْبِهِمْ ؕ قُلْ فَمَنْ يَّمْلِكُ لَكُمْ مِّنَ
اللّٰهِ شَيْـًٔا اِنْ اَرَادَ بِكُمْ ضَرًّا اَوْ
اَرَادَ بِكُمْ نَفْعًا ؕ بَلْ كَانَ اللّٰهُ بِمَا
تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرًا ⑫

**13.** 'Wato kun zaci cewa Manzo, shi da muminai, ba za su dawo wajen iyalansu ba har abada, kuma an ƙawata haka cikin zukatanku, kuma kun yi mummunan zato, kuma kun zama halakakkun mutane.'

بَلْ ظَنَنْتُمْ اَنْ لَّنْ يَّنْقَلِبَ الرَّسُوْلُ
وَالْمُؤْمِنُوْنَ اِلٰٓى اَهْلِيْهِمْ اَبَدًا وَّزُيِّنَ
ذٰلِكَ فِيْ قُلُوْبِكُمْ وَظَنَنْتُمْ ظَنَّ
السَّوْءِ ۖۚ وَكُنْتُمْ قَوْمًا بُوْرًا ⑬

**14.** Kuma duk wanda bai ba da gaskiya da Allah da ManzanSa ba, to, Mun tanadar wa kafirai wuta mai haɓarɓaka.

وَمَنْ لَّمْ يُؤْمِنْ بِاللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ فَاِنَّآ
اَعْتَدْنَا لِلْكٰفِرِيْنَ سَعِيْرًا ﴿۱۴﴾

**15.** Kuma Sarautar sammai da ƙasa ta Allah ce. Yana gafarta wa wanda Ya so, kuma Yana azabtar da wanda Ya so. Kuma Allah ya tabbata Mai gafara, Mai jinƙai.

وَلِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ يَغْفِرُ
لِمَنْ يَّشَآءُ وَيُعَذِّبُ مَنْ يَّشَآءُ ؕ وَ
كَانَ اللّٰهُ غَفُوْرًا رَّحِيْمًا ﴿۱۵﴾

**16.** Idan kuka tafi wajen ganimomin yaƙi, za ku karɓe su, masu zaman gida za su ce da ku, 'Ku bar mu, mu bi ku.' Suna so su canja umarnin Allah. Ce, 'Ba za ku bi mu ba. Haka Allah ya faɗa tun da farko.' Su kuwa za su ce, 'Wato hasada kuke yi mana.' A'a ba su da fahimta ne sai kaɗan.

سَيَقُوْلُ الْمُخَلَّفُوْنَ اِذَا انْطَلَقْتُمْ اِلٰى
مَغَانِمَ لِتَاْخُذُوْهَا ذَرُوْنَا نَتَّبِعْكُمْ ۚ
يُرِيْدُوْنَ اَنْ يُّبَدِّلُوْا كَلٰمَ اللّٰهِ ؕ قُلْ
لَّنْ تَتَّبِعُوْنَا كَذٰلِكُمْ قَالَ اللّٰهُ مِنْ
قَبْلُ ۚ فَسَيَقُوْلُوْنَ بَلْ تَحْسُدُوْنَنَا ؕ بَلْ
كَانُوْا لَا يَفْقَهُوْنَ اِلَّا قَلِيْلًا ﴿۱۶﴾

**17.** Faɗa wa Larabawan ƙauye mazauna gida cewa, 'Za a kira ku zuwa yaƙar wasu mutane masu tsananin ƙarfi, za ku yaƙe su har su miƙa wuya. Idan kuka bi umarni, Allah zai ba ku kyakkyawan sakamako, amma idan kuka juya baya kamar yadda kuka juya baya wancan lokacin, Zai yi muku azaba mai raɗaɗi.'

قُلْ لِّلْمُخَلَّفِيْنَ مِنَ الْاَعْرَابِ سَتُدْعَوْنَ
اِلٰى قَوْمٍ اُولِيْ بَاْسٍ شَدِيْدٍ تُقَاتِلُوْنَهُمْ اَوْ
يُسْلِمُوْنَ ۚ فَاِنْ تُطِيْعُوْا يُؤْتِكُمُ اللّٰهُ
اَجْرًا حَسَنًا ۚ وَاِنْ تَتَوَلَّوْا كَمَا
تَوَلَّيْتُمْ مِّنْ قَبْلُ يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا
اَلِيْمًا ﴿۱۷﴾

**18.** Babu zargi a kan makaho, kuma babu zargi a kan gurgu, kuma babu zargi a kan marar lafiya (idan basu fita wajen yaƙi ba). Wanda ya bi Allah da Manzonsa, Zai shigar da shi Gidajen Aljanna, ƙoramu na gudana ƙarƙashinsu, wanda ya juya baya kuwa, Zai yi masa azaba mai raɗaɗi.

لَيْسَ عَلَى الْاَعْمٰى حَرَجٌ وَّلَا عَلَى
الْاَعْرَجِ حَرَجٌ وَّلَا عَلَى الْمَرِيْضِ حَرَجٌ ؕ
وَمَنْ يُّطِعِ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ يُدْخِلْهُ
جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ۚ وَ
مَنْ يَّتَوَلَّ يُعَذِّبْهُ عَذَابًا اَلِيْمًا ﴿۱۸﴾ ع النصف

**R.3**

**19.** Haƙiƙa, Allah ya yi murna da muminai, yayin da suke maka mubaya'a a ƙarƙashin Bishiya, kuma

لَقَدْ رَضِيَ اللّٰهُ عَنِ الْمُؤْمِنِيْنَ اِذْ
يُبَايِعُوْنَكَ تَحْتَ الشَّجَرَةِ فَعَلِمَ

Ya san abin da ke cikin zukatansu, sai Ya saukar da nutsuwa gare su, kuma Ya ba su nasara a kusa.

مَا فِي قُلُوبِهِمْ فَأَنزَلَ السَّكِينَةَ
عَلَيْهِمْ وَأَثَابَهُمْ فَتْحًا قَرِيبًا ۝١٩

**20.** Da kuma ganimomi masu yawa da za su same su. Allah Mabuwayi ne, Mai hikima ne.

وَّمَغَانِمَ كَثِيرَةً يَأْخُذُونَهَا ۚ وَ
كَانَ اللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ۝٢٠

**21.** Allah ya yi maku alƙawarin ganimomi masu yawa da za ku same su, sai Ya gaggauta ba ku wannan, kuma Ya kame hannuwan mutane daga gare ku, don haka ya zama Aya ga muminai, kuma don Ya shiryar da ku tafarki madaidaici.

وَعَدَكُمُ اللَّهُ مَغَانِمَ كَثِيرَةً
تَأْخُذُونَهَا فَعَجَّلَ لَكُمْ هَٰذِهِ وَ
كَفَّ أَيْدِيَ النَّاسِ عَنكُمْ وَلِتَكُونَ آيَةً
لِّلْمُؤْمِنِينَ وَيَهْدِيَكُمْ صِرَاطًا
مُّسْتَقِيمًا ۝٢١

**22.** Kuma (ya yi maku alƙawarin) wasu (ganimomi) da ba ku sami ikon karɓar su ba, Allah kuwa ya san su sarai. Kuma Allah Mai iko ne a kan komai.

وَّأُخْرَىٰ لَمْ تَقْدِرُوا عَلَيْهَا قَدْ أَحَاطَ
اللَّهُ بِهَا ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيرًا ۝٢٢

**23.** Kuma idan waɗanda suka kafirta suka yaƙe ku, za su juya baya, kuma ba za su sami mai kare su ba, ko mai taimakon su.

وَلَوْ قَاتَلَكُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوَلَّوُا
الْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَّلَا
نَصِيرًا ۝٢٣

**24.** Sunnar Allah ke nan, wanda take aiki tuntuni, kuma ba za ka taɓa samun canji ba ga Sunnar Allah.

سُنَّةَ اللَّهِ الَّتِي قَدْ خَلَتْ مِن قَبْلُ ۖ وَ
لَن تَجِدَ لِسُنَّةِ اللَّهِ تَبْدِيلًا ۝٢٤

**25.** Kuma Shi ne Ya kame hannuwansu daga gare ku, kuma Ya kame hannuwanku daga gare su a kwarin Makka, bayan Ya ba ku nasara a kansu. Kuma Allah yana ganin abin da kuke aikatawa.

وَهُوَ الَّذِي كَفَّ أَيْدِيَهُمْ عَنكُمْ وَ
أَيْدِيَكُمْ عَنْهُم بِبَطْنِ مَكَّةَ مِن بَعْدِ أَنْ
أَظْفَرَكُمْ عَلَيْهِمْ ۚ وَكَانَ اللَّهُ بِمَا
تَعْمَلُونَ بَصِيرًا ۝٢٥

**26.** Su ne waɗanda suka kafirta, kuma suka hana ku zuwa Masallaci Mai tsarki, kuma suka hana hadayar da aka nufi Allah da ita ta isa mahallinta. Kuma ba don wasu muminai maza ba kuma da wasu muminai mata ba (waɗanda a lokacin suke cikin

هُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوكُمْ عَنِ
الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ وَالْهَدْيَ مَعْكُوفًا
أَن يَبْلُغَ مَحِلَّهُ ۚ وَلَوْلَا رِجَالٌ
مُّؤْمِنُونَ وَنِسَاءٌ مُّؤْمِنَاتٌ لَّمْ
تَعْلَمُوهُمْ أَن تَطَئُوهُمْ فَتُصِيبَكُم

Makka), waɗanda ba ku san su ba, don kada ku murƙushe su, laifi ya faɗa kanku ba tare da sani ba, (da kuwa an ba ku izinin yaƙar su, amma Ya kame hannuwanku) don Allah ya shigar da wanda Ya so cikin rahama taSa. Da a ware suke (daga kafirai) da kuwa Mun azabtar da waɗanda suka kafirta daga cikinsu, azaba mai raɗaɗi.

مِّنْهُمْ مَّعَرَّةٌۢ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۚ لِيُدْخِلَ
اللّٰهُ فِيْ رَحْمَتِهٖ مَنْ يَّشَآءُ ۚ لَوْ تَزَيَّلُوْا
لَعَذَّبْنَا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْهُمْ عَذَابًا
اَلِيْمًا ﴿٢٦﴾

**27.** Lokacin da waɗanda suka kafirta suka saka hamayya cikin zukatansu, hamayya irin na zamanin jahiliyya, Allah ya saukar da nutsuwa taSa ga ManzonSa da kuma muminai, kuma Ya lizimta masu tafarkin tsoron Allah, su ne kuwa mafi cancanta tasa, kuma da dacewa. Allah ya tabbata Masanin komai.

اِذْ جَعَلَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فِيْ قُلُوْبِهِمُ
الْحَمِيَّةَ حَمِيَّةَ الْجَاهِلِيَّةِ فَاَنْزَلَ
اللّٰهُ سَكِيْنَتَهٗ عَلٰى رَسُوْلِهٖ وَ عَلَى
الْمُؤْمِنِيْنَ وَاَلْزَمَهُمْ كَلِمَةَ التَّقْوٰى
وَكَانُوْٓا اَحَقَّ بِهَا وَاَهْلَهَا ۭ وَ كَانَ
اللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمًا ﴿٢٧﴾ ع ٣ ٩ ١١

**R.4**

**28.** Haƙiƙa, Allah ya nuna wa ManzanSa gaskiyar Mafarki. Za ku shiga Masallaci Mai tsarki, in Allah ya so, kuna cikin aminci, wasu daga cikinku sun aske kawunansu, wasu kuma sun yi saisaye, ba kwa tsoron komai. Amma Ya san abin da ba ku sani ba, sai Ya ba ku nasara ta kusa kafin wancan.

لَقَدْ صَدَقَ اللّٰهُ رَسُوْلَهُ الرُّءْيَا بِالْحَقِّ ۚ
لَتَدْخُلُنَّ الْمَسْجِدَ الْحَرَامَ اِنْ شَآءَ
اللّٰهُ اٰمِنِيْنَ ۙ مُحَلِّقِيْنَ رُءُوْسَكُمْ وَ
مُقَصِّرِيْنَ ۙ لَا تَخَافُوْنَ ۭ فَعَلِمَ مَا لَمْ
تَعْلَمُوْا فَجَعَلَ مِنْ دُوْنِ ذٰلِكَ فَتْحًا
قَرِيْبًا ﴿٢٨﴾

**29.** Shi ne Wanda ya aiko ManzonSa da shiriya, da kuma Addini na gaskiya, don Ya rinjayar da shi a kan kowane addini. Kuma Allah ya isa Mai ba da shaida.

هُوَ الَّذِيْٓ اَرْسَلَ رَسُوْلَهٗ بِالْهُدٰى
وَ دِيْنِ الْحَقِّ لِيُظْهِرَهٗ عَلَى الدِّيْنِ
كُلِّهٖ ۭ وَ كَفٰى بِاللّٰهِ شَهِيْدًا ﴿٢٩﴾

**30.** Muhammadu Manzon Allah ne. Waɗanda ke tare da shi, masu tsanani ne a kan kafirai, masu jinƙai a tsakanin junansu. Za ka gan su suna ruku'i, suna sujada, suna neman baiwa da yarda daga Allah. Alamarsu tana kan fuskokinsu saboda kufan sujada. Haka

مُحَمَّدٌ رَّسُوْلُ اللّٰهِ ۭ وَ الَّذِيْنَ مَعَهٗٓ
اَشِدَّآءُ عَلَى الْكُفَّارِ رُحَمَآءُ بَيْنَهُمْ
تَرٰىهُمْ رُكَّعًا سُجَّدًا يَّبْتَغُوْنَ فَضْلًا
مِّنَ اللّٰهِ وَ رِضْوَانًا ز سِيْمَاهُمْ فِيْ
وُجُوْهِهِمْ مِّنْ اَثَرِ السُّجُوْدِ ۭ ذٰلِكَ

siffa tasu take cikin Attaura. Siffa tasu a cikin Linjila kuwa, kamar yaɓanya ce, da ta fitar da 'ya'yanta, sai ta sa suka yi ƙwari, daga nan sai suka ƙosa, suka daidaita a kan karan da suke a kai, suna ba masu shuka sha'awa -don ya sa ran kafirai ya ɓaci da ganin su. Waɗanda suka ba da gaskiya kuma suka yi ayyuka nagari a cikinsu, Allah ya yi masu alƙawarin gafara da babban sakamako.

مَثَلُهُمْ فِي التَّوْرٰىةِ ۖۚ وَمَثَلُهُمْ فِي
الْاِنْجِيْلِ ۚ كَزَرْعٍ اَخْرَجَ شَطْـَٔهٗ فَاٰزَرَهٗ
فَاسْتَغْلَظَ فَاسْتَوٰى عَلٰى سُوْقِهٖ
يُعْجِبُ الزُّرَّاعَ لِيَغِيْظَ بِهِمُ الْكُفَّارَ ؕ
وَعَدَ اللّٰهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا
الصّٰلِحٰتِ مِنْهُمْ مَّغْفِرَةً وَّاَجْرًا
عَظِيْمًا ﴿٣٠﴾ ع



ركوعاتها ٢ سُورَةُ الحُجُرَٰتِ مَدَنِيَّةٌ ٤٩ آياتها ١٩



## SŪRATUL ḤUJURĀT

*(A Madina ta Sauka)*

*(Ayoyinta 19)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, kada ku yi zumuɗi gaban Allah da ManzonSa, kuma ku tsoraci Allah. Haƙiƙa, Allah Mai ji ne, Masani ne.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُقَدِّمُواْ بَيۡنَ
يَدَيِ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦۖ وَٱتَّقُواْ ٱللَّهَۚ إِنَّ
ٱللَّهَ سَمِيعٌ عَلِيمٞ ٢

**3.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, kada ku ɗaga muryarku sama da muryar Annabi, kuma kada ku yi masa magana da ƙarfi, kamar yadda kuke yi wa junanku magana da ƙarfi, don kada ayyukanku su ɓaci ba tare da kun sani ba.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تَرۡفَعُوٓاْ
أَصۡوَٰتَكُمۡ فَوۡقَ صَوۡتِ ٱلنَّبِيِّ وَلَا
تَجۡهَرُواْ لَهُۥ بِٱلۡقَوۡلِ كَجَهۡرِ بَعۡضِكُمۡ
لِبَعۡضٍ أَن تَحۡبَطَ أَعۡمَٰلُكُمۡ وَأَنتُمۡ
لَا تَشۡعُرُونَ ٣

**4.** Haƙiƙa, waɗanda ke sassauta muryoyinsu a gaban Manzan Allah, su ne waɗanda Allah ya tsarkake zukatansu saboda tsoron Allah. Za su sami gafara da babban sakamako.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يَغُضُّونَ أَصۡوَٰتَهُمۡ عِندَ رَسُولِ
ٱللَّهِ أُوْلَٰٓئِكَ ٱلَّذِينَ ٱمۡتَحَنَ ٱللَّهُ
قُلُوبَهُمۡ لِلتَّقۡوَىٰۚ لَهُم مَّغۡفِرَةٞ وَأَجۡرٌ
عَظِيمٌ ٤

**5.** Waɗanda ke kiran ka ta bayan ɗakuna kuwa, mafi yawansu ba su da hankali.

إِنَّ ٱلَّذِينَ يُنَادُونَكَ مِن وَرَآءِ
ٱلۡحُجُرَٰتِ أَكۡثَرُهُمۡ لَا يَعۡقِلُونَ ٥

**6.** Da sun yi haƙuri har ka fito wajen su, zai fi alheri gare su. Amma Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

وَلَوۡ أَنَّهُمۡ صَبَرُواْ حَتَّىٰ تَخۡرُجَ إِلَيۡهِمۡ
لَكَانَ خَيۡرٗا لَّهُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٦

**7.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, idan fasiƙi ya kawo muku labari, ku bincika, don kada ku cuci wasu mutane a kan rashin sani, sa'annan ku wayi gari ku na nadama a kan abin da kuka aikata.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ إِن جَآءَكُمۡ
فَاسِقُۢ بِنَبَإٖ فَتَبَيَّنُوٓاْ أَن تُصِيبُواْ قَوۡمَۢا
بِجَهَٰلَةٖ فَتُصۡبِحُواْ عَلَىٰ مَا فَعَلۡتُمۡ
نَٰدِمِينَ ٧

**8.** Kuma ku sani cewa Manzan Allah yana cikinku, idan ya biye muku cikin al'amura masu yawa, sai ku wahala,

وَٱعۡلَمُوٓاْ أَنَّ فِيكُمۡ رَسُولَ ٱللَّهِۚ
لَوۡ يُطِيعُكُمۡ فِي كَثِيرٖ مِّنَ ٱلۡأَمۡرِ لَعَنِتُّمۡ

amma Allah ya saka maku son imani, kuma Ya ƙawata shi cikin zukatanku, kuma Ya saka maku ƙin kafirci, da ƙeta da rashin biyayya. Waɗannan su ne masu shiriya,

وَلٰكِنَّ اللّٰهَ حَبَّبَ اِلَيْكُمُ الْاِيْمَانَ وَ
زَيَّنَهٗ فِيْ قُلُوْبِكُمْ وَ كَرَّهَ اِلَيْكُمُ
الْكُفْرَ وَ الْفُسُوْقَ وَ الْعِصْيَانَ ؕ اُولٰٓئِكَ
هُمُ الرّٰشِدُوْنَ ۙ﴿۸﴾

**9.** Saboda baiwa da ni'ima daga Allah. Kuma Allah Masani ne, Mai hikima ne.

فَضْلًا مِّنَ اللّٰهِ وَ نِعْمَةً ؕ وَ اللّٰهُ عَلِيْمٌ
حَكِيْمٌ ﴿۹﴾

**10.** Kuma idan ƙungiyoyi biyu daga cikin muminai suka yaƙi juna, to, ku sasanta tsakaninsu. Daga nan idan ɗayansu ta kai farmaki a kan ɗaya, ku yaƙi wanda ta kai farmaki, sai ta koma ga umarnin Allah. To, idan ta koma ga UmarninSa, ku sasanta tsakaninsu a kan daidaito, kuma ku yi adalci, haƙiƙa, Allah yana son masu adalci.

وَ اِنْ طَآئِفَتٰنِ مِنَ الْمُؤْمِنِيْنَ اقْتَتَلُوْا
فَاَصْلِحُوْا بَيْنَهُمَا ۚ فَاِنْۢ بَغَتْ اِحْدٰىهُمَا
عَلَى الْاُخْرٰى فَقَاتِلُوا الَّتِيْ تَبْغِيْ
حَتّٰى تَفِيْٓءَ اِلٰٓى اَمْرِ اللّٰهِ ۚ فَاِنْ فَآءَتْ
فَاَصْلِحُوْا بَيْنَهُمَا بِالْعَدْلِ وَ اَقْسِطُوْا ؕ
اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُقْسِطِيْنَ ﴿۱۰﴾

**11.** Haƙiƙa, muminai 'yan'uwan juna ne. To, ku riƙa sasantawa tsakanin ƙungiyoyin 'yan'uwanku biyu, kuma ku tsoraci Allah don a yi maku rahama.

اِنَّمَا الْمُؤْمِنُوْنَ اِخْوَةٌ فَاَصْلِحُوْا بَيْنَ
ع اَخَوَيْكُمْ وَ اتَّقُوا اللّٰهَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿۱۱﴾

**R.2**

**12.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, kada wasu mutane su raina wasu mutane, mai yiwuwa ne sun fi su, kuma kada wasu mata su raina wasu mata, mai yiwuwa ne sun fi su. Kuma kada ku ɓata sunan junanku, kuma kada ku riƙa kiran juna da sunan banza. (Kira da) sunan banza bayan (kun) ba da gaskiya yana da muni, kuma waɗanda ba su tuba ba daga yin haka, to, waɗannan su ne masu laifi.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا يَسْخَرْ قَوْمٌ مِّنْ
قَوْمٍ عَسٰٓى اَنْ يَّكُوْنُوْا خَيْرًا مِّنْهُمْ وَ لَا
نِسَآءٌ مِّنْ نِّسَآءٍ عَسٰٓى اَنْ يَّكُنَّ خَيْرًا
مِّنْهُنَّ ۚ وَ لَا تَلْمِزُوْٓا اَنْفُسَكُمْ وَ لَا
تَنَابَزُوْا بِالْاَلْقَابِ ؕ بِئْسَ الِاسْمُ
الْفُسُوْقُ بَعْدَ الْاِيْمَانِ ۚ وَ مَنْ لَّمْ يَتُبْ
فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿۱۲﴾

**13.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku nisanci yawa-yawan zato, don zato a waɗansu lokatai saɓo ne. Kuma kada ku riƙa leƙen asirin juna, kuma kada sashinku ya yi da sashi bayan ido. Shin ɗayan ku yana so ya ci naman ɗan'uwansa matacce? Ba

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اجْتَنِبُوْا كَثِيْرًا
مِّنَ الظَّنِّ ۫ اِنَّ بَعْضَ الظَّنِّ اِثْمٌ وَّ لَا
تَجَسَّسُوْا وَ لَا يَغْتَبْ بَّعْضُكُمْ بَعْضًا ؕ
اَيُحِبُّ اَحَدُكُمْ اَنْ يَّاْكُلَ لَحْمَ اَخِيْهِ
مَيْتًا فَكَرِهْتُمُوْهُ ؕ وَ اتَّقُوا اللّٰهَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ

shakka za ku yi ƙyamar haka. Kuma ku tsoraci Allah, haƙiƙa, Allah Mai karɓar tuba ne, Mai jinƙai ne.

تَوَّابٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٣﴾

**14.** Ya ku mutane, Mun halicce ku daga namiji da mace, kuma Mun yi ku manyan ƙabilu da ƙananan ƙabilu, don ku san juna. Haƙiƙa, a cikinku wanda ya fi girma a gurin Allah, shi ne wanda ya fi tsoron Allah. Haƙiƙa, Allah Masani ne. Mai la'akari ne.

يٰٓأَيُّهَا النَّاسُ إِنَّا خَلَقْنٰكُمْ مِّنْ ذَكَرٍ
وَّأُنْثٰى وَجَعَلْنٰكُمْ شُعُوْبًا وَّقَبَآئِلَ
لِتَعَارَفُوْا ۚ إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِنْدَ اللّٰهِ
أَتْقٰىكُمْ ۚ إِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌ خَبِيْرٌ ﴿١٤﴾

**15.** Larabawan ƙauye sun ce, 'Mun ba da gaskiya.' Ce, "Tukuna ba ku ba da gaskiya ta ƙwarai ba, amma ku ce, 'Mun karɓi musulunci, amma imani bai shiga zukatarku ba tukuna." Idan kuka bi Allah da ManzanSa, ba Zai rage muku komai ba, daga ayyukanku. Haƙiƙa, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

قَالَتِ الْأَعْرَابُ اٰمَنَّا ۚ قُلْ لَّمْ تُؤْمِنُوْا
وَلٰكِنْ قُوْلُوْٓا أَسْلَمْنَا وَلَمَّا يَدْخُلِ
الْإِيْمَانُ فِيْ قُلُوْبِكُمْ ۚ وَإِنْ تُطِيْعُوا اللّٰهَ
وَرَسُوْلَهٗ لَا يَلِتْكُمْ مِّنْ أَعْمَالِكُمْ شَيْـًٔا ۚ
إِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٥﴾

**16.** Muminai na haƙiƙa su ne waɗanda suka ba da gaskiya da Allah da ManzanSa, sa'annan ba su yi kokwanto ba, kuma suka yi jahadi da dukiyoyinsu. Kuma da kawunansu bisa tafarkin Allah. Waɗannan su ne masu gaskiya.

إِنَّمَا الْمُؤْمِنُوْنَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِاللّٰهِ وَ
رَسُوْلِهٖ ثُمَّ لَمْ يَرْتَابُوْا وَجٰهَدُوْا
بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنْفُسِهِمْ فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ۚ
أُولٰٓئِكَ هُمُ الصّٰدِقُوْنَ ﴿١٦﴾

**17.** Ce, 'Shin ku za ku sanar da Allah imaninku, alhali Allah ya san abin da ke cikin sammai da abin da ke cikin ƙasa, kuma Allah Masanin komai ne?'

قُلْ أَتُعَلِّمُوْنَ اللّٰهَ بِدِيْنِكُمْ ۚ وَاللّٰهُ
يَعْلَمُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ
وَاللّٰهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿١٧﴾

**18.** Suna jin sun kyautata maka ne don sun musulunta, Ce, 'Kada ku yi mini gorin musuluntar ku, ai, Allah ne ya yi muku gyaɗar dogo don Ya shiryar da ku bisa imani, idan ku masu gaskiya ne.'

يَمُنُّوْنَ عَلَيْكَ أَنْ أَسْلَمُوْا ۚ قُلْ لَّا تَمُنُّوْا
عَلَيَّ إِسْلَامَكُمْ ۚ بَلِ اللّٰهُ يَمُنُّ عَلَيْكُمْ
أَنْ هَدٰىكُمْ لِلْإِيْمَانِ إِنْ كُنْتُمْ
صٰدِقِيْنَ ﴿١٨﴾

**19.** Allah ya san abin da ke ɓoye cikin sammai da ƙasa, kuma Allah yana ganin abin da kuke aikatawa.

إِنَّ اللّٰهَ يَعْلَمُ غَيْبَ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ ۚ
وَاللّٰهُ بَصِيْرٌۢ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٩﴾ ع ٢ ١٨ ١٤




## SŪRATU KĀF

*(A Makka ta Sauka)*
*(Ayoyinta 46)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Kaf.* Muna ba da misali da Kur'ani mai girma, (a matsayin hujja a kan tashi bayan mutuwa.)

قٓ ۚ وَالْقُرْاٰنِ الْمَجِيْدِ ②

**3.** Amma sun yi mamaki don Mai gargaɗi a cikinsu ya zo masu. Sai kafirai suka ce, 'Wannan abu ne baƙo.'

بَلْ عَجِبُوْٓا اَنْ جَآءَهُمْ مُّنْذِرٌ مِّنْهُمْ
فَقَالَ الْكٰفِرُوْنَ هٰذَا شَيْءٌ عَجِيْبٌ ③

**4.** 'Wai! idan muka mutu, kuma muka zama turɓaya, (za a tashe mu?) Wannan dawowa ba za ta yiwu ba.'

ءَاِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا ۚ ذٰلِكَ رَجْعٌۢ
بَعِيْدٌ ④

**5.** Mu kuwa Mun san abin da ƙasa ke ragewa daga gare su (da kuma yadda take ƙaruwa a kansu). Kuma a gurinMu akwai Littafi wanda ke adana (komai).

قَدْ عَلِمْنَا مَا تَنْقُصُ الْاَرْضُ مِنْهُمْ ۚ وَ
عِنْدَنَا كِتٰبٌ حَفِيْظٌ ⑤

**6.** A'a, ƙaryata gaskiya suka yi, yayin da ta zo masu, saboda haka suna cikin halayyar ruɗani.

بَلْ كَذَّبُوْا بِالْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ فَهُمْ
فِيْٓ اَمْرٍ مَّرِيْجٍ ⑥

**7.** Ba sa ganin samaniya ne, sama da su, yaya Muka ƙera ta, kuma muka ƙawata ta kuma babu huje-huje a cikinta?

اَفَلَمْ يَنْظُرُوْٓا اِلَى السَّمَآءِ فَوْقَهُمْ كَيْفَ
بَنَيْنٰهَا وَزَيَّنّٰهَا وَمَا لَهَا مِنْ فُرُوْجٍ ⑦

**8.** Kuma Mun shinfiɗa ƙasa, kuma Mun kafa tsaunuka a cikinta, kuma a

وَالْاَرْضَ مَدَدْنٰهَا وَاَلْقَيْنَا فِيْهَا رَوَاسِيَ

---

** 2. Ma'abucin Iko !*

وَأَنْبَتْنَا فِيهَا مِنْ كُلِّ زَوْجٍ بَهِيجٍ ٨

cikinta Mun tsirar da (dukkan dangin) tsiro mai ƙayatarwa,

تَبْصِرَةً وَذِكْرَىٰ لِكُلِّ عَبْدٍ مُنِيبٍ ٩

**9.** Don ganarwa da tunatarwa ga dukkan bawa mai komawa (gareMu).

وَنَزَّلْنَا مِنَ السَّمَاءِ مَاءً مُبَارَكًا
فَأَنْبَتْنَا بِهِ جَنَّاتٍ وَحَبَّ الْحَصِيدِ ١٠

**10.** Kuma Muna saukar da ruwa mai albarka daga sama, sai Mu tsirar da lambuna da amfanin gona da shi,

وَالنَّخْلَ بَاسِقَاتٍ لَهَا طَلْعٌ نَضِيدٌ ١١

**11.** Da kuma dabinai dogaye, suna da huda dumbuje-dumbuje,

رِزْقًا لِلْعِبَادِ ۖ وَأَحْيَيْنَا بِهِ بَلْدَةً
مَيْتًا ۚ كَذَٰلِكَ الْخُرُوجُ ١٢

**12.** Don Mu arzuta bayi, kuma Muna raya matacciyar ƙasa da shi. Ta haka tashi daga ƙabari zai kasance.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَأَصْحَابُ
الرَّسِّ وَثَمُودُ ١٣

**13.** A gabaninsu, mutanen Nuhu sun ƙaryata (gaskiya). Haka Ma'abuta Rijiya da Samudawa,

وَعَادٌ وَفِرْعَوْنُ وَإِخْوَانُ لُوطٍ ١٤

**14.** Da Adawa da Fir'auna da 'yan'uwan Luɗu,

وَأَصْحَابُ الْأَيْكَةِ وَقَوْمُ تُبَّعٍ ۚ كُلٌّ
كَذَّبَ الرُّسُلَ فَحَقَّ وَعِيدِ ١٥

**15.** Da Mazauna ƙungurmin daji, da mutanen Tubba. Dukkansu sun ƙaryata Manzanni, sai alƙawarin da Na yi na azaba ya zama gaskiya.

أَفَعَيِينَا بِالْخَلْقِ الْأَوَّلِ ۚ بَلْ هُمْ فِي
لَبْسٍ مِنْ خَلْقٍ جَدِيدٍ ١٦ ع ١ ١٦ ١٥

**16.** Shin Mun kasa ne a halitta ta farko? A'a, su dai suna cikin ruɗewa game da sabuwar halitta.

**R.2**

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنْسَانَ وَنَعْلَمُ مَا
تُوَسْوِسُ بِهِ نَفْسُهُ ۖ وَنَحْنُ أَقْرَبُ
إِلَيْهِ مِنْ حَبْلِ الْوَرِيدِ ١٧

**17.** Haƙiƙa, Mun halicci mutum kuma Mun san waswasin da zuciyarsa ke yi masa, kuma Mun fi kusa da shi fiye da jijiyar wuyansa.

إِذْ يَتَلَقَّى الْمُتَلَقِّيَانِ عَنِ الْيَمِينِ وَ
عَنِ الشِّمَالِ قَعِيدٌ ١٨

**18.** Lokacin da mala'iku biyu masu rubuta ayyuka ke rubutawa, suna zaune ta dama da hagu,

**19.** Babu wata magana da zai yi, sai akwai (mala'ika) mai kula (da rubutata), a shirye.

مَا يَلْفِظُ مِن قَوْلٍ إِلَّا لَدَيْهِ رَقِيبٌ
عَتِيدٌ ١٩

**20.** Magagin mutuwa kuwa zai zo ba wai. 'Wannan shi ne abin da kake ƙoƙarin kauce wa.'

وَجَآءَتْ سَكْرَةُ الْمَوْتِ بِالْحَقِّ
ذَٰلِكَ مَا كُنتَ مِنْهُ تَحِيدُ ٢٠

**21.** Kuma za a busa ƙaho, Wannan zai faru a Ranar Alƙawari.

وَنُفِخَ فِي الصُّورِ ذَٰلِكَ يَوْمُ الْوَعِيدِ ٢١

**22.** Kuma dukkan rai zai zo tare da (mala'ika) mai jan sa, kuma da wani (mala'ika) mai ba da shaida.

وَجَآءَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَّعَهَا سَآئِقٌ وَ
شَهِيدٌ ٢٢

**23.** (Sannan zamu ce), 'Ka zama cikin rafkana daga wannan, to, yanzu Mun yaye maka hijabin ka, ganinka a yau mai kaifi ne.'

لَقَدْ كُنتَ فِي غَفْلَةٍ مِّنْ هَٰذَا فَكَشَفْنَا
عَنكَ غِطَآءَكَ فَبَصَرُكَ الْيَوْمَ
حَدِيدٌ ٢٣

**24.** Sai (mala'ikan) da ke tare da shi yace, 'Ga abin da ke (rubuce) a gurina.'

وَقَالَ قَرِينُهُ هَٰذَا مَا لَدَيَّ عَتِيدٌ ٢٤

**25.** (Sai a ce wa mala'iku biyu), "Ku jefa dukkan mai yawan kafirci mai yawan tawaye, cikin Jahannama.

أَلْقِيَا فِي جَهَنَّمَ كُلَّ كَفَّارٍ عَنِيدٍ ٢٥

**26.** 'Mai yawan hana aikin alheri, mai yawan shishshigi, mai yawan kokwanto.

مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ مُّرِيبٍ ٢٦

**27.** 'Wanda ya haɗa wani ubangiji tare da Allah. To, ku jefa shi cikin azaba mai tsanani."

الَّذِي جَعَلَ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ
فَأَلْقِيَاهُ فِي الْعَذَابِ الشَّدِيدِ ٢٧

**28.** Sai abokin tarayyarsa ya ce, 'Ubangijinmu, ba ni ne na sa shi ya yi shishshigi ba, amma shi ne ya kasance cikin ɓata mai nisa.'

قَالَ قَرِينُهُ رَبَّنَا مَآ أَطْغَيْتُهُ وَلَٰكِن
كَانَ فِي ضَلَٰلٍ بَعِيدٍ ٢٨

**29.** (Allah) zai ce, "Kada ku yi rigima a gabaNa, Na riga Na ba ku gargaɗi tun gabani.

قَالَ لَا تَخْتَصِمُوا لَدَيَّ وَقَدْ قَدَّمْتُ
إِلَيْكُم بِالْوَعِيدِ ٢٩

**30.** 'Hukumcin da Na yanke ba a canja shi, kuma Ni ba mai zaluntar bayi(Na) ne ba."

مَا يُبَدَّلُ الْقَوْلُ لَدَيَّ وَمَا أَنَا بِظَلَّامٍ
لِّلْعَبِيدِ ٣٠ ع ٢ ١٤ ١٦

**R.3**

**31.** Ranar da za Mu ce wa Jahannama, 'Shin kin cika?' Za ta ce, 'Akwai ƙari?'

يَوْمَ نَقُولُ لِجَهَنَّمَ هَلِ امْتَلَأْتِ وَ
تَقُولُ هَلْ مِن مَّزِيدٍ ٣١

**32.** Kuma za a kusanto Aljanna ga masu tsoron Allah, ba nisa.

وَأُزْلِفَتِ الْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ غَيْرَ
بَعِيدٍ ٣٢

**33.** (Kuma za a ce), "Wannan abin da aka yi maku alƙawari ne, ga dukkan mai komawa ga Allah, mai kiyaye ayyukansa.

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِكُلِّ أَوَّابٍ حَفِيظٍ ٣٣

**34.** 'Wanda ya tsoraci Ubangiji Mai rahama a ɓoye, kuma ya je wajenSa da zuciya mai komawa gare Shi.

مَّنْ خَشِيَ الرَّحْمَٰنَ بِالْغَيْبِ وَجَاءَ
بِقَلْبٍ مُّنِيبٍ ٣٤

**35.** 'Ku shiga cikinta cikin aminci, wannan ita ce Ranar Dauwama."

ادْخُلُوهَا بِسَلَامٍ ۖ ذَٰلِكَ يَوْمُ الْخُلُودِ ٣٥

**36.** Za su sami duk abin da suke so a cikinta, kuma za Mu ƙara musu.

لَهُم مَّا يَشَاءُونَ فِيهَا وَ لَدَيْنَا
مَزِيدٌ ٣٦

**37.** Kuma ƙarni nawa Muka halakar a gabaninsu, waɗanda suka fi su tsananin ƙarfi. (Amma yayin da azabar ta zo) sai suka barbazu cikin garuruwa don su sami mafaka. Amma sun sami matsera?

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ
أَشَدُّ مِنْهُم بَطْشًا فَنَقَّبُوا فِي الْبِلَادِ
هَلْ مِن مَّحِيصٍ ٣٧

**38.** A cikin wannan, haƙiƙa, akwai tunatarwa ga wanda ke da zuciya mai fahimta, ko wanda ya kasa kunne yana mai da hankali.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِمَن كَانَ لَهُ قَلْبٌ
أَوْ أَلْقَى السَّمْعَ وَهُوَ شَهِيدٌ ٣٨

**39.** Kuma haƙiƙa, Mun halicci sammai da ƙasa da abin da ke tsakaninsu cikin lokatai shida, kuma gajiya ba ta shafe Mu ba.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَمَا
بَيْنَهُمَا فِي سِتَّةِ أَيَّامٍ وَمَا مَسَّنَا
مِن لُّغُوبٍ ٣٩

**40.** To, yi haƙuri game da abin da suke faɗa, kuma tsarkake Ubangijinka da

فَاصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَ سَبِّحْ

yabonSa, yayin fitowar rana, da yayin faɗuwarta;

بِحَمْدِ رَبِّكَ قَبْلَ طُلُوْعِ الشَّمْسِ وَ قَبْلَ الْغُرُوْبِ ۝٤٠

**41.** A cikin dare kuma ka tsarkake Shi, haka bayan Salloli (Farilla).

وَمِنَ الَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَاَدْبَارَ السُّجُوْدِ ۝٤١

**42.** Ji da kyau! Ranar da mai kira zai yi kira, daga guri makusanci,

وَاسْتَمِعْ يَوْمَ يُنَادِ الْمُنَادِ مِنْ مَّكَانٍ قَرِيْبٍ ۝٤٢

**43.** Ranar da za su ji ƙara wadda ba makawa, wannan ce ranar fita (daga kabari).

يَّوْمَ يَسْمَعُوْنَ الصَّيْحَةَ بِالْحَقِّ ؕ ذٰلِكَ يَوْمُ الْخُرُوْجِ ۝٤٣

**44.** Haƙiƙa, Mu, Mu ne Muke rayawa kuma Mu Muke matarwa, kuma wajenMu za a koma.

اِنَّا نَحْنُ نُحْيٖ وَ نُمِيْتُ وَ اِلَيْنَا الْمَصِيْرُ ۝٤٤

**45.** Ranar da ƙasa za ta tsage, (kuma bisa sakamakon ayyukansu na ɓarna) za su fito suna sauri. Tashin matattu irin wannan mai sauƙi ne gareMu.

يَوْمَ تَشَقَّقُ الْاَرْضُ عَنْهُمْ سِرَاعًا ؕ ذٰلِكَ حَشْرٌ عَلَيْنَا يَسِيْرٌ ۝٤٥

**46.** Mu Muka fi sanin abin da suke faɗa. Kai kuwa ba mai tilasta musu ne ba. To, ka gargaɗi wanda ke tsoron gargaɗiNa da Kur'ani.

نَحْنُ اَعْلَمُ بِمَا يَقُوْلُوْنَ وَمَآ اَنْتَ عَلَيْهِمْ بِجَبَّارٍ فَذَكِّرْ بِالْقُرْاٰنِ مَنْ
ع ٣ ١٦ ١٧ يَّخَافُ وَعِيْدِ ۝٤٦




# SŪRATUDH DHĀRIYĀT

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 61)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Mun ba da misali da (iskoki) masu warwatsa, (da haƙiƙanin) warwatsa,

وَالذّٰرِيٰتِ ذَرْوًا ٢

**3.** Sa'annan (da gira-gizai ) masu ɗauko nauyi (na ruwa),

فَالْحٰمِلٰتِ وِقْرًا ٣

**4.** Sa'annan su riƙa gudana (ƙoramu) a hankali,

فَالْجٰرِيٰتِ يُسْرًا ٤

**5.** Sa'annan (da mala'iku) da suke isar da al'amura,

فَالْمُقَسِّمٰتِ اَمْرًا ٥

**6.** Haƙiƙa, abin da aka yi muku alƙawari gaskiya ne;

اِنَّمَا تُوْعَدُوْنَ لَصَادِقٌ ٦

**7.** Kuma sakamako mai afkuwa ne.

وَّاِنَّ الدِّيْنَ لَوَاقِعٌ ٧

**8.** Kuma (Mun ba da misali) da sama mai hanyoyi da yawa,

وَالسَّمَآءِ ذَاتِ الْحُبُكِ ٨

**9.** Haƙiƙa, kuna cikin magana mai yawan saɓani.

اِنَّكُمْ لَفِيْ قَوْلٍ مُّخْتَلِفٍ ٩

**10.** Wanda aka ƙaddara juyar da shi daga gaskiya (ne kaɗai) za a juyar da shi a musabbabin (ita maganar).

يُّؤْفَكُ عَنْهُ مَنْ اُفِكَ ١٠

**11.** An la'anci maƙaryata,

قُتِلَ الْخَرّٰصُوْنَ ١١

**12.** Waɗanda ke cikin rafkana (daga gaskiya), a cikin zurfin (jahilci),

الَّذِيْنَ هُمْ فِيْ غَمْرَةٍ سَاهُوْنَ ١٢

**13.** Suna tambaya, 'Yaushe ne ranar sakamako?'

يَسْـَٔلُوْنَ اَيَّانَ يَوْمُ الدِّيْنِ ١٣

**14.** (Ce) 'Ranar da za a azabtar da su a kan Wuta.'

يَوْمَ هُمْ عَلَى النَّارِ يُفْتَنُوْنَ ﴿١٤﴾

**15.** (Za a ce), 'Ku ɗanɗani azabar ku, wannan ne abin da kuka yi garajen zuwansa.'

ذُوْقُوْا فِتْنَتَكُمْ ؕ هٰذَا الَّذِيْ كُنْتُمْ
بِهٖ تَسْتَعْجِلُوْنَ ﴿١٥﴾

**16.** Haƙiƙa, matsorata Allah suna cikin Gidajen Aljanna da idanuwan ruwa,

اِنَّ الْمُتَّقِيْنَ فِيْ جَنّٰتٍ وَّ عُيُوْنٍ ﴿١٦﴾

**17.** Suna karɓar abin da Ubangijinsu ya ba su. Haƙiƙa, sun kasance masu aiki nagari kafin haka.

اٰخِذِيْنَ مَاۤ اٰتٰىهُمْ رَبُّهُمْ ؕ اِنَّهُمْ
كَانُوْا قَبْلَ ذٰلِكَ مُحْسِنِيْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Sun kasance suna barci kaɗan a cikin dare;

كَانُوْا قَلِيْلًا مِّنَ الَّيْلِ مَا يَهْجَعُوْنَ ﴿١٨﴾

**19.** Kuma suna neman gafara a lokatan sahur (daf da fitowar alfijir);

وَ بِالْاَسْحَارِ هُمْ يَسْتَغْفِرُوْنَ ﴿١٩﴾

**20.** Kuma a cikin dukiyoyinsu akwai rabo ga wanda ya roƙa da wanda ba ya iya roƙa.

وَفِيْۤ اَمْوَالِهِمْ حَقٌّ لِّلسَّآئِلِ وَالْمَحْرُوْمِ ﴿٢٠﴾

**21.** Kuma akwai ayoyi a cikin ƙasa ga masu ƙarfin imani,

وَفِي الْاَرْضِ اٰيٰتٌ لِّلْمُوْقِنِيْنَ ﴿٢١﴾

**22.** Haka ma a cikinku, ku kanku. Shin ba kwa gani?

وَ فِيْۤ اَنْفُسِكُمْ ؕ اَفَلَا تُبْصِرُوْنَ ﴿٢٢﴾

**23.** Kuma arziƙinku da abin da ake yi maku alƙawari, duk suna sama.

وَفِي السَّمَآءِ رِزْقُكُمْ وَمَا تُوْعَدُوْنَ ﴿٢٣﴾

**24.** Kuma Na rantse da Ubangijin sama da ƙasa, shi gaskiya ne, kamar yadda maganar da kuke take gaskiya.

فَوَرَبِّ السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ اِنَّهٗ لَحَقٌّ
مِّثْلَ مَاۤ اَنَّكُمْ تَنْطِقُوْنَ ﴿٢٤﴾ ع ١ ٢٤ ١٨

**R.2**

**25.** Shin labarin baƙin Ibrahima masu daraja ya zo maka?

هَلْ اَتٰىكَ حَدِيْثُ ضَيْفِ اِبْرٰهِيْمَ
الْمُكْرَمِيْنَ ﴿٢٥﴾ وقف لازم

**26.** Yayin da suka shiga wajensa, suka ce,'Aminci!' Ya ce, 'Aminci!' (Mutane ne) baƙi.

اِذْ دَخَلُوْا عَلَيْهِ فَقَالُوْا سَلٰمًا ؕ قَالَ
سَلٰمٌ ۚ قَوْمٌ مُّنْكَرُوْنَ ﴿٢٦﴾

**27.** Sai ya je wajen iyalansa da sauri, ya kawo masu naman maraƙi mai mai,

فَرَاغَ إِلَىٰٓ أَهْلِهِۦ فَجَآءَ بِعِجْلٍ سَمِينٍ ٢٧

**28.** Ya ajiye shi a gaban su, ya ce, 'Ba kwa ci ba?'

فَقَرَّبَهُۥٓ إِلَيْهِمْ قَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ٢٨

**29.** Sai ya cika da tsoron su. Suka ce, 'Kada ka tsorata.' Kuma sun yi masa albishir da samun yaro mai yawan sani.

فَأَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيفَةً ۖ قَالُوا۟ لَا تَخَفْ ۖ
وَبَشَّرُوهُ بِغُلَٰمٍ عَلِيمٍ ٢٩

**30.** Sai matarsa ta fuskanto a cikin damuwa, ta ɗaure fuskarta, ta ce, 'Ni tsofuwa ce bakararriya (marar haifuwa).'

فَأَقْبَلَتِ ٱمْرَأَتُهُۥ فِى صَرَّةٍ فَصَكَّتْ
وَجْهَهَا وَقَالَتْ عَجُوزٌ عَقِيمٌ ٣٠

**31.** Suka ce, 'Haka Ubangijinki ya faɗa. Haƙiƙa, Shi ne Mai hikima, Masanin komai.'

قَالُوا۟ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ
ٱلْحَكِيمُ ٱلْعَلِيمُ ٣١

JUZU'I NA 27

الجزء ٢٧

**32.** Ibrahima ya ce, 'Ya ku manzanni, mene aikenku?'

قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا
ٱلْمُرْسَلُونَ ٣٢

**33.** Suka ce, "An aiko mu ne zuwa ga mutane masu laifi,

قَالُوٓا۟ إِنَّآ أُرْسِلْنَآ إِلَىٰ قَوْمٍ مُّجْرِمِينَ ٣٣

**34.** 'Don mu sako da duwatsu na yumɓu a kansu,

لِنُرْسِلَ عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّن طِينٍ ٣٤

**35.** 'Waɗanda aka yi wa alama daga Ubangijinka, saboda maɓarnata."

مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَ لِلْمُسْرِفِينَ ٣٥

**36.** Kuma Muka fitar da masu imani waɗanda ke cikin garin.

فَأَخْرَجْنَا مَن كَانَ فِيهَا مِنَ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٣٦

**37.** Kuma gida ɗaya kawai na masu biyayya gareMu, Muka samu.

فَمَا وَجَدْنَا فِيهَا غَيْرَ بَيْتٍ مِّنَ
ٱلْمُسْلِمِينَ ٣٧

**38.** Sai Muka bar Aya cikin garin saboda waɗanda ke tsoron azaba mai raɗaɗi.

وَتَرَكْنَا فِيهَآ ءَايَةً لِّلَّذِينَ يَخَافُونَ
ٱلْعَذَابَ ٱلْأَلِيمَ ٣٨

**39.** Kuma (akwai Aya) cikin labarin Musa, lokacin da Muka aike shi zuwa ga Fir'auna da hujja mabayyaniya,

وَفِيْ مُوْسٰٓى اِذْ اَرْسَلْنٰهُ اِلٰى فِرْعَوْنَ بِسُلْطٰنٍ مُّبِيْنٍ ﴿٣٩﴾

**40.** Amma sai ya juya masa ganin yana da ƙarfi kuma ya ce, 'Mai sihiri ne shi, ko mahaukaci.'

فَتَوَلّٰى بِرُكْنِهٖ وَقَالَ سٰحِرٌ اَوْ مَجْنُوْنٌ ﴿٤٠﴾

**41.** Sai Muka damƙe shi da rundunoninsa, Muka jefa su cikin kogi, kuma shi ne abin zargi.

فَاَخَذْنٰهُ وَجُنُوْدَهٗ فَنَبَذْنٰهُمْ فِى الْيَمِّ وَهُوَ مُلِيْمٌ ﴿٤١﴾

**42.** Kuma (akwai Aya cikin labarin ƙabilar) Ad, lokacin da Muka aiko iska mai halakarwa a kansu.

وَفِيْ عَادٍ اِذْ اَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ الرِّيْحَ الْعَقِيْمَ ﴿٤٢﴾

**43.** Ba ta bar wani abu ba wanda ta faɗa a kansa, sai ta mai da shi kamar ruɓaɓɓan ƙashi.

مَا تَذَرُ مِنْ شَيْءٍ اَتَتْ عَلَيْهِ اِلَّا جَعَلَتْهُ كَالرَّمِيْمِ ﴿٤٣﴾

**44.** Kuma (akwai Aya cikin labarin ƙabilar) Samuda, lokacin da aka ce musu, 'Ku ji daɗi zuwa wani lokaci.'

وَفِيْ ثَمُوْدَ اِذْ قِيْلَ لَهُمْ تَمَتَّعُوْا حَتّٰى حِيْنٍ ﴿٤٤﴾

**45.** Sai suka yi tawaye game da umarnin Ubangijinsu, sai tsawa ta damƙe su, suna kallo;

فَعَتَوْا عَنْ اَمْرِ رَبِّهِمْ فَاَخَذَتْهُمُ الصّٰعِقَةُ وَهُمْ يَنْظُرُوْنَ ﴿٤٥﴾

**46.** Ba su sami ikon tashi tsaye ba, kuma ba su kare kansu ba.

فَمَا اسْتَطَاعُوْا مِنْ قِيَامٍ وَّمَا كَانُوْا مُنْتَصِرِيْنَ ﴿٤٦﴾

**47.** Kuma (Mun halakar) da mutanen Nuhu a gabaninsu, saboda sun kasance mutane fasiƙai.

وَقَوْمَ نُوْحٍ مِّنْ قَبْلُ ۭ اِنَّهُمْ كَانُوْا قَوْمًا فٰسِقِيْنَ ﴿٤٧﴾

**R.3**

**48.** Kuma Mun gina sama da hannuwanMu, haƙiƙa, Mu Masu ƙarfi ne.

وَالسَّمَاۗءَ بَنَيْنٰهَا بِاَيْىدٍ وَّاِنَّا لَمُوْسِعُوْنَ ﴿٤٨﴾

**49.** Kasa kuwa Mun shinfiɗa ta, yaya kaga kyawun shinfiɗar Mu!

وَالْاَرْضَ فَرَشْنٰهَا فَنِعْمَ الْمٰهِدُوْنَ ﴿٤٩﴾

**50.** Kuma Mun halicci dangi biyu daga ko wani abu, don ku yi tunani.

وَمِنْ كُلِّ شَيْءٍ خَلَقْنَا زَوْجَيْنِ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُوْنَ ﴿٥٠﴾

**51.** Ku gudu zuwa ga Allah. Ni mai gargaɗi ne mabayyani daga wajenSa zuwa gare ku.

فَفِرُّوٓا إِلَى ٱللَّهِ ۖ إِنِّي لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ
مُّبِينٌ ٥١

**52.** Kuma kada ku haɗa wani ubangiji tare da Allah. Ni mai gargaɗi ne bayyane daga wajenSa zuwa gare ku.

وَلَا تَجْعَلُوا مَعَ ٱللَّهِ إِلَٰهًا ءَاخَرَ ۖ إِنِّي
لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ٥٢

**53.** Haka ya kasance. Manzo bai zo ga waɗanda suka gabace su ba, sai sun ce, 'Mai sihiri ne ko mahaukaci!'

كَذَٰلِكَ مَآ أَتَى ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِم مِّن
رَّسُولٍ إِلَّا قَالُوا سَاحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ٥٣

**54.** Shin wasiyya suka yi wa juna da irin wannan halayya? Sam, su mutane ne masu tawaye.

أَتَوَاصَوْا بِهِۦ ۚ بَلْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُونَ ٥٤

**55.** Don haka juya musu baya, (kan izgilinsu) kuma ba za'a zarge ka ba.

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ فَمَآ أَنتَ بِمَلُومٍ ٥٥

**56.** Kuma ka yi ta wa'azi, haƙiƙa, wa'azi yana amfanar masu imani.

وَذَكِّرْ فَإِنَّ ٱلذِّكْرَىٰ تَنفَعُ ٱلْمُؤْمِنِينَ ٥٦

**57.** Kuma Ban halicci aljanu da mutane ba, sai don su bauta miNi.

وَمَا خَلَقْتُ ٱلْجِنَّ وَٱلْإِنسَ إِلَّا
لِيَعْبُدُونِ ٥٧

**58.** Ba Ni buƙatar dukiya daga wajensu, kuma ba Ni buƙatar su ciyar da Ni.

مَآ أُرِيدُ مِنْهُم مِّن رِّزْقٍ وَمَآ أُرِيدُ
أَن يُطْعِمُونِ ٥٨

**59.** Haƙiƙa, Allah Shi ne Babban Mai ba da arziƙi, Ma'abucin iko Mai ƙarfi.

إِنَّ ٱللَّهَ هُوَ ٱلرَّزَّاقُ ذُو ٱلْقُوَّةِ
ٱلْمَتِينُ ٥٩

**60.** To, Waɗanda suka yi laifi, suna da mummunar ƙarshe, irin mummunan ƙarshen abokansu na da, don haka kada su nemi In gaggauta azaba.

فَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا ذَنُوبًا مِّثْلَ
ذَنُوبِ أَصْحَٰبِهِمْ فَلَا يَسْتَعْجِلُونِ ٦٠

**61.** Kaicon waɗanda suka kafirta; don ranarsu wadda aka yi musu alƙawari!

فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا مِن يَوْمِهِمُ
ٱلَّذِي يُوعَدُونَ ٦١ ع



ركوعاتها ٢ — سُوْرَةُ الطُّوْرِ مَكِّيَّةٌ ٥٢ — اٰياتها ٥٠



## SŪRATUƊ ƊŪR

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 50)*

| | |
|---|---|
| **1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai. | بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١ |
| **2.** (Na rantse) da Dutsen Ɗur, | وَالطُّوْرِ ٢ |
| **3.** Da Littafi rubutacce, | وَكِتٰبٍ مَّسْطُوْرٍ ٣ |
| **4.** Cikin fata buɗaɗɗiya; | فِيْ رَقٍّ مَّنْشُوْرٍ ٤ |
| **5.** Kuma (Na rantse) da Ɗaki wanda ake yawan zuwa; | وَّالْبَيْتِ الْمَعْمُوْرِ ٥ |
| **6.** Da rufi abin ɗaukakawa; | وَالسَّقْفِ الْمَرْفُوْعِ ٦ |
| **7.** Da teku mai kumbura; | وَالْبَحْرِ الْمَسْجُوْرِ ٧ |
| **8.** Azabar Ubangijinka mai faruwa ce; | اِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ لَوَاقِعٌ ٨ |
| **9.** Babu wanda zai ture ta. | مَّا لَهٗ مِنْ دَافِعٍ ٩ |
| **10.** Ranar da sama za ta raurawa, raurawa (mai ƙarfi), | يَّوْمَ تَمُوْرُ السَّمَآءُ مَوْرًا ١٠ |
| **11.** Kuma duwatsu su riƙa tafiya cikin sauri, | وَّتَسِيْرُ الْجِبَالُ سَيْرًا ١١ |
| **12.** A wannan rana, kaicon masu ƙaryatawa, | فَوَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ١٢ |
| **13.** Waɗanda ke nishaɗi na hirar banza. | الَّذِيْنَ هُمْ فِيْ خَوْضٍ يَّلْعَبُوْنَ ١٣ (وقف لازم) |
| **14.** Ranar da za a jefa su cikin Wuta da ƙarfi. | يَوْمَ يُدَعُّوْنَ اِلٰى نَارِ جَهَنَّمَ دَعًّا ١٤ |
| **15.** (Za a ce musu), “Wannan ce Wuta, wadda kuka ƙaryata samuwarta. | هٰذِهِ النَّارُ الَّتِيْ كُنْتُمْ بِهَا تُكَذِّبُوْنَ ١٥ |

**16.** 'Wannan ma sihiri ne, ko ba ku gani ne?

أَفَسِحْرٌ هَٰذَآ أَمْ أَنتُمْ لَا تُبْصِرُونَ ﴿١٦﴾

**17.** ‘Ku ƙonu da ita, ku nuna juriya ko kada ku nuna, duk ɗaya ne gare ku. Ana saka muku ne kawai da abin da kuka aikata.”

ٱصْلَوْهَا فَٱصْبِرُوٓا۟ أَوْ لَا تَصْبِرُوا۟ ۚ سَوَآءٌ عَلَيْكُمْ ۖ إِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Haƙiƙa, masu tsoron Allah suna cikin gidajen Aljanna ta jin ɗaɗi,

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى جَنَّٰتٍ وَنَعِيمٍ ﴿١٨﴾

**19.** Suna masu jin daɗin abin da Ubangijinsu ya ba su, kuma Ubangijinsu ya kiyaye su daga azabar Wuta.

فَٰكِهِينَ بِمَآ ءَاتَىٰهُمْ رَبُّهُمْ وَوَقَىٰهُمْ رَبُّهُمْ عَذَابَ ٱلْجَحِيمِ ﴿١٩﴾

**20.** (Za a ce musu), “Ku ci kuma ku sha cikin farin ciki, saboda abinda kuka aikata,

كُلُوا۟ وَٱشْرَبُوا۟ هَنِيٓـًٔۢا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** ‘Kuna kishingiɗe a kan karagu, waɗanda aka jera su safu-safu.” Kuma za Mu aura musu 'yan mata masu idanuwa gwada-gwada, (kyawawa).

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ سُرُرٍ مَّصْفُوفَةٍ ۖ وَزَوَّجْنَٰهُم بِحُورٍ عِينٍ ﴿٢١﴾

**22.** Kuma waɗanda suka ba da gaskiya, kuma iyalansu suka bi su cikin ba da gaskiya, za Mu haɗa iyalansu tare da su, kuma ba za Mu rage musu komai ba daga cikin ayyukansu. Ko wane mutum jingine yake kan abin da ya aikata.

وَٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَٱتَّبَعَتْهُمْ ذُرِّيَّتُهُم بِإِيمَٰنٍ أَلْحَقْنَا بِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَمَآ أَلَتْنَٰهُم مِّنْ عَمَلِهِم مِّن شَىْءٍ ۚ كُلُّ ٱمْرِئٍۭ بِمَا كَسَبَ رَهِينٌ ﴿٢٢﴾

**23.** Kuma za Mu kawo masu 'ya'yan itatuwa da nama, irin yadda suke so.

وَأَمْدَدْنَٰهُم بِفَٰكِهَةٍ وَلَحْمٍ مِّمَّا يَشْتَهُونَ ﴿٢٣﴾

**24.** Za su riƙa miƙa wa juna kofi, wanda a cikinsa babu buguwa, kuma babu aikata laifi.

يَتَنَٰزَعُونَ فِيهَا كَأْسًا لَّا لَغْوٌ فِيهَا وَلَا تَأْثِيمٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Kuma samari masu kama da lu'ulu'i adananne za su riƙa zagaya su.

وَيَطُوفُ عَلَيْهِمْ غِلْمَانٌ لَّهُمْ كَأَنَّهُمْ لُؤْلُؤٌ مَّكْنُونٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Kuma za su fuskanci juna, suna tambaya.

وَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَآءَلُونَ ﴿٢٦﴾

**27.** Za su ce, "Lokacin da muke tare da iyalanmu, mun kasance masu jin tsoro (hukumcin Allah);

قَالُوْٓا اِنَّا كُنَّا قَبْلُ فِيْٓ اَهْلِنَا مُشْفِقِيْنَ ﴿٢٧﴾

**28.** 'Sai Allah ya yi mana baiwa, Ya kiyaye mu daga azabar iska mai zafi.

فَمَنَّ اللّٰهُ عَلَيْنَا وَ وَقٰىنَا عَذَابَ السَّمُوْمِ ﴿٢٨﴾

**29.** 'Mun saba roƙonSa tuntuni. Haƙiƙa, Shi ne Mai kyautatawa, Mai jinƙai."

اِنَّا كُنَّا مِنْ قَبْلُ نَدْعُوْهُ ؕ اِنَّهٗ هُوَ الْبَرُّ الرَّحِيْمُ ﴿٢٩﴾

**R.2**

**30.** To, ka yi wa'azi, kai ba boka ne ba, kuma ba mahaukaci ne ba, saboda ni'imar da Ubangijinka ya yi maka ne (Ya aike ka).

فَذَكِّرْ فَمَآ اَنْتَ بِنِعْمَتِ رَبِّكَ بِكَاهِنٍ وَّلَا مَجْنُوْنٍ ﴿٣٠﴾

**31.** Shin cewa suke, 'Mawaƙi ne, muna jiran masifar mutuwa ta faɗa kan sa?'

اَمْ يَقُوْلُوْنَ شَاعِرٌ نَّتَرَبَّصُ بِهٖ رَيْبَ الْمَنُوْنِ ﴿٣١﴾

**32.** Ce, 'To, ku jira, ni ma ina cikin masu jira tare da ku.'

قُلْ تَرَبَّصُوْا فَاِنِّيْ مَعَكُمْ مِّنَ الْمُتَرَبِّصِيْنَ ﴿٣٢﴾

**33.** Shin hankulansu ke ba su wannan umarni? Ko kuwa su mutane ne masu tawaye?

اَمْ تَاْمُرُهُمْ اَحْلَامُهُمْ بِهٰذَآ اَمْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُوْنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Ko cewa suke, 'Shi ya ƙage shi.' A'a, su ba za su bada gaskiya ba dai.

اَمْ يَقُوْلُوْنَ تَقَوَّلَهٗ ۚ بَلْ لَّا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٣٤﴾

**35.** To, su zo da zance irinsa, idan gaskiya suke faɗa.

فَلْيَاْتُوْا بِحَدِيْثٍ مِّثْلِهٖٓ اِنْ كَانُوْا صٰدِقِيْنَ ﴿٣٥﴾

**36.** Shin an halicce su ne ba munufa, ko su ne masu halitta?

اَمْ خُلِقُوْا مِنْ غَيْرِ شَيْءٍ اَمْ هُمُ الْخٰلِقُوْنَ ﴿٣٦﴾

**37.** Shin su ne suka halicci sammai da ƙasa? Sam, su dai ba su da imani.

اَمْ خَلَقُوا السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ ۚ بَلْ لَّا يُوْقِنُوْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** Shin taskokin Ubangijinka nasu ne, ko su ne masu adana su?

اَمْ عِنْدَهُمْ خَزَآئِنُ رَبِّكَ اَمْ هُمُ الْمُصَيْطِرُوْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** Ko suna da tsani wanda suke hawa ne don su ji (kalmar Allah?) To,

اَمْ لَهُمْ سُلَّمٌ يَّسْتَمِعُوْنَ فِيْهِ ۚ

wanda ke yi musu saurare ya zo da hujja mabayyaniya.

فَلْيَأْتِ مُسْتَمِعُهُم بِسُلْطَٰنٍ مُّبِينٍ ٣٩

**40.** Ashe Shi ne da mata, ku kuwa ku ne da maza?

أَمْ لَهُ الْبَنَٰتُ وَلَكُمُ الْبَنُونَ ٤٠

**41.** Ko lada kake tambayarsu, sai bashi ya yi musu nauyi?

أَمْ تَسْأَلُهُمْ أَجْرًا فَهُم مِّن مَّغْرَمٍ مُّثْقَلُونَ ٤١

**42.** Ko suna da sanin abin da ke ɓoye, suna rubuta shi?

أَمْ عِندَهُمُ الْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ٤٢

**43.** Ko makirci suke nufi? Waɗanda suka kafirta a kansu makircin zai faɗa.

أَمْ يُرِيدُونَ كَيْدًا ۖ فَالَّذِينَ كَفَرُوا هُمُ الْمَكِيدُونَ ٤٣

**44.** Ko suna da wani ubangiji ne ban da Allah? Tsarki ya tabbata ga Allah daga shirkar da suke yi maSa.

أَمْ لَهُمْ إِلَٰهٌ غَيْرُ اللَّهِ ۚ سُبْحَٰنَ اللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ ٤٤

**45.** Kuma ko da sun ga yankin sama yana faɗuwa ƙasa, za su ce, 'Girgije ne ya taru guri ɗaya.'

وَإِن يَرَوْا كِسْفًا مِّنَ السَّمَاءِ سَاقِطًا يَقُولُوا سَحَابٌ مَّرْكُومٌ ٤٥

**46.** To, bar su har zuwa gamuwa da ranarsu wadda za a saukar musu tsawa,

فَذَرْهُمْ حَتَّىٰ يُلَٰقُوا يَوْمَهُمُ الَّذِي فِيهِ يُصْعَقُونَ ٤٦

**47.** Ranar da makircinsu ba zai amfana musu komai ba, kuma ba za a taimake su ba.

يَوْمَ لَا يُغْنِي عَنْهُمْ كَيْدُهُمْ شَيْـًٔا وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ٤٧

**48.** Kuma haƙiƙa, waɗanda suka yi laifi suna da azaba banda wannan, amma mafi yawan mutane ba su sani ba.

وَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا عَذَابًا دُونَ ذَٰلِكَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٤٨

**49.** To, yi haƙuri kafin zuwan hukumcin Ubangijinka. Haƙiƙa, kana kan idanuwanMu, kuma ka tsarkake Ubangijinka da yabonSa, yayin da ka ke tsayuwa (cikin Salla);

وَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ فَإِنَّكَ بِأَعْيُنِنَا ۖ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ حِينَ تَقُومُ ٤٩

**50.** Kuma ka tsarkake Shi cikin wani yankin dare, kuma a lokacin faɗuwar taurari.

وَمِنَ اللَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَإِدْبَٰرَ النُّجُومِ ٥٠



رکوعاتها ٣ — سُوْرَةُ النَّجْمِ مَكِّيَّةٌ ٥٣ — اٰياتها ٦٣



# SŪRATUN NAJM

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 63)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

**2.** (Na rantse) da tauraro, lokacin da yake faɗuwa,

وَالنَّجْمِ اِذَا هَوٰى ۝٢

**3.** Abokinku bai yi kuskure ba, kuma bai ɓata ba;

مَا ضَلَّ صَاحِبُكُمْ وَمَا غَوٰى ۝٣

**4.** Kuma ba ya magana a kan son zuciya.

وَمَا يَنْطِقُ عَنِ الْهَوٰى ۝٤

**5.** Wahayi ne kawai aka aiko masa (daga Allah),

اِنْ هُوَ اِلَّا وَحْيٌ يُّوْحٰى ۝٥

**6.** (Ubangiji) Mai tsananin Karfi, Shi ne ya sanar da shi,

عَلَّمَهٗ شَدِيْدُ الْقُوٰى ۝٦

**7.** Ma'abucin ƙarfi, Mai dauwama, sai Ya daidaita a kan Al'arshi,

ذُوْ مِرَّةٍ ۭ فَاسْتَوٰى ۝٧

**8.** Kuma (Ya saukar da kalmarSa) lokacin da yake cikin sansani mafi ɗaukaka.

وَهُوَ بِالْاُفُقِ الْاَعْلٰى ۝٨

**9.** Sa'annan (Annabi) ya matsa kusa da Allah, sai (Allah) ya matso kusa da shi,

ثُمَّ دَنَا فَتَدَلّٰى ۝٩

**10.** Sai ya zama kamar tsirkiya ɗaya ga baka biyu ko ma mafi kusancin haka.

فَكَانَ قَابَ قَوْسَيْنِ اَوْ اَدْنٰى ۝١٠

**11.** Sai (Allah) ya yi wahayi wa bawanSa abin da Ya yi masa aike.

فَاَوْحٰٓى اِلٰى عَبْدِهٖ مَآ اَوْحٰى ۝١١

**12.** Kuma zuciyar (Annabi) ba ta yi ƙarya ba game da abin da ta gani.

مَا كَذَبَ الْفُؤَادُ مَا رَاٰى ﴿١٢﴾

**13.** Shin gardama zaku yi masa a kan abin da ya gani?

اَفَتُمٰرُوْنَهٗ عَلٰى مَا يَرٰى ﴿١٣﴾

**14.** Kuma haƙiƙa, ya gan Shi a karo na biyu,

وَلَقَدْ رَاٰهُ نَزْلَةً اُخْرٰى ﴿١٤﴾

**15.** Kusa da Magarya mafi nisa,

عِنْدَ سِدْرَةِ الْمُنْتَهٰى ﴿١٥﴾

**16.** Wadda Aljanna ta zaman din-din-din ke kusa da ita.

عِنْدَهَا جَنَّةُ الْمَاْوٰى ﴿١٦﴾

**17.** Lokacin da abin da ke rufe Magaryar ya rufe ta;

اِذْ يَغْشَى السِّدْرَةَ مَا يَغْشٰى ﴿١٧﴾

**18.** Ido bai karkata ba, kuma bai ɗimauta ba.

مَا زَاغَ الْبَصَرُ وَمَا طَغٰى ﴿١٨﴾

**19.** Haƙiƙa, ya ga manyan Ayoyin Ubangijinsa.

لَقَدْ رَاٰى مِنْ اٰيٰتِ رَبِّهِ الْكُبْرٰى ﴿١٩﴾

**20.** Shin kun ga Lata da Uzza,

اَفَرَءَيْتُمُ اللّٰتَ وَالْعُزّٰى ﴿٢٠﴾

**21.** Da Manata, (gunki) ta uku?

وَمَنٰوةَ الثَّالِثَةَ الْاُخْرٰى ﴿٢١﴾

**22.** Ashe ku ne da maza, Shi kuwa da mata?

اَلَكُمُ الذَّكَرُ وَلَهُ الْاُنْثٰى ﴿٢٢﴾

**23.** Tabbas, wannan rabo ne na zalinci

تِلْكَ اِذًا قِسْمَةٌ ضِيْزٰى ﴿٢٣﴾

**24.** 'Waɗannan sunaye ne kawai kuka ambace su, ku da iyayenku, Allah bai saukar da hujja game da su ba.' Ba abin da suke bi sai zato da abin da zukata ke so. Kuma shiriya ta zo musu daga Ubangijinsu.

اِنْ هِيَ اِلَّآ اَسْمَآءٌ سَمَّيْتُمُوْهَآ اَنْتُمْ وَ
اٰبَآؤُكُمْ مَّآ اَنْزَلَ اللّٰهُ بِهَا مِنْ سُلْطٰنٍ ط
اِنْ يَّتَّبِعُوْنَ اِلَّا الظَّنَّ وَمَا تَهْوَى
الْاَنْفُسُ ج وَلَقَدْ جَآءَهُمْ مِّنْ رَّبِّهِمُ
الْهُدٰى ﴿٢٤﴾

**25.** Shin mutum zai sami dukkan abin da yake so?

اَمْ لِلْاِنْسَانِ مَا تَمَنّٰى ﴿٢٥﴾

**26.** To, Lahira da duniya duka na Allah ne.

فَلِلّٰهِ الْاٰخِرَةُ وَالْاُوْلٰى ﴿٢٦﴾ ع

**R.2**

**27.** Shin mala'iku nawa ke cikin sammai, amma cetonsu ba zai amfana komai ba sai bayan Allah ya yi izini ga wanda Ya so kuma Ya yarda.

وَكَمْ مِّنْ مَّلَكٍ فِي السَّمٰوٰتِ لَا تُغْنِيْ شَفَاعَتُهُمْ شَيْـًٔا اِلَّا مِنْۢ بَعْدِ اَنْ يَّاْذَنَ اللّٰهُ لِمَنْ يَّشَآءُ وَيَرْضٰى ﴿٢٧﴾

**28.** Waɗanda ba su ba da gaskiya da Lahira ba suna kiran mala'iku da sunayen mata;

اِنَّ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ لَيُسَمُّوْنَ الْمَلٰٓئِكَةَ تَسْمِيَةَ الْاُنْثٰى ﴿٢٨﴾

**29.** Kuma ba su da wani sani a kan haka, zato kawai suke bi, zato kuwa ba zai wadatar da komai ba game da gaskiya.

وَمَا لَهُمْ بِهٖ مِنْ عِلْمٍ ؕ اِنْ يَّتَّبِعُوْنَ اِلَّا الظَّنَّ ۚ وَاِنَّ الظَّنَّ لَا يُغْنِيْ مِنَ الْحَقِّ شَيْـًٔا ﴿٢٩﴾

**30.** To, kau da kanka daga wanda ya juya baya daga ambatonMu, kuma bai neman komai sai rayuwar duniya.

فَاَعْرِضْ عَنْ مَّنْ تَوَلّٰى ۙ عَنْ ذِكْرِنَا وَلَمْ يُرِدْ اِلَّا الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا ﴿٣٠﴾

**31.** Matuƙar saninsu ke nan. Haƙiƙa, Ubangijinka ya fi kowa sanin wanda ya kauce wa hanyarSa, kuma Ya fi kowa sanin wanda ya shiriya.

ذٰلِكَ مَبْلَغُهُمْ مِّنَ الْعِلْمِ ؕ اِنَّ رَبَّكَ هُوَ اَعْلَمُ بِمَنْ ضَلَّ عَنْ سَبِيْلِهٖ ۙ وَهُوَ اَعْلَمُ بِمَنِ اهْتَدٰى ﴿٣١﴾

**32.** Dukkan abin da ke cikin sammai da ƙasa na Allah ne; Zai saka wa waɗanda suka yi aiki mummuna a kan abin da suka aikata, kuma Zai saka wa waɗanda suka yi aiki nagari da sakamako nagari.

وَلِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ۙ لِيَجْزِيَ الَّذِيْنَ اَسَآءُوْا بِمَا عَمِلُوْا وَيَجْزِيَ الَّذِيْنَ اَحْسَنُوْا بِالْحُسْنٰى ﴿٣٢﴾

**33.** Waɗanda ke nisantar manyan laifuka da munanan halaye, sai dai ƙanƙana. Haƙiƙa, Ubangijinka Mai yalwar gafara ne. Ya sanku sarai tun lokacin da Ya halicce ku daga ƙasa, kuma da lokacin da kuke jirajirai cikin cikin uwayenku. To, kada ku ce ku tsarkakku ne. Shi ya fi kowa sanin wanda ke tsoronSa.

اَلَّذِيْنَ يَجْتَنِبُوْنَ كَبٰٓئِرَ الْاِثْمِ وَالْفَوَاحِشَ اِلَّا اللَّمَمَ ؕ اِنَّ رَبَّكَ وَاسِعُ الْمَغْفِرَةِ ؕ هُوَ اَعْلَمُ بِكُمْ اِذْ اَنْشَاَكُمْ مِّنَ الْاَرْضِ وَاِذْ اَنْتُمْ اَجِنَّةٌ فِيْ بُطُوْنِ اُمَّهٰتِكُمْ ۚ فَلَا تُزَكُّوْۤا اَنْفُسَكُمْ ؕ هُوَ اَعْلَمُ بِمَنِ اتَّقٰى ﴿٣٣﴾ ع

**R.3**

**34.** Shin ka ga wanda ya juya baya?

اَفَرَءَيْتَ الَّذِيْ تَوَلّٰى ﴿٣٤﴾

**35.** Ya ba da kaɗan kuma ya ɓata fuska.

وَأَعْطَىٰ قَلِيلًا وَأَكْدَىٰ ٣٥

**36.** Shin yana da sanin abin da ke ɓoye ne, saboda haka yana ganin gaibi?

أَعِندَهُۥ عِلْمُ ٱلْغَيْبِ فَهُوَ يَرَىٰ ٣٦

**37.** Ko ba a ba shi labarin abin da ke cikin Littafan Musa ba-

أَمْ لَمْ يُنَبَّأْ بِمَا فِى صُحُفِ مُوسَىٰ ٣٧

**38.** Da Ibrahima wanda ya cika (alƙawari)?

وَإِبْرَٰهِيمَ ٱلَّذِى وَفَّىٰٓ ٣٨

**39.** Cewa mai ɗaukar nauyi ba zai ɗauki nauyin wani ba;

أَلَّا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ٣٩

**40.** Kuma mutum ba zai sami komai ba sai abin da ya ƙoƙartawa kansa;

وَأَن لَّيْسَ لِلْإِنسَٰنِ إِلَّا مَا سَعَىٰ ٤٠

**41.** Kuma ba da daɗewa ba za a san sakamakon ƙoƙarinsa;

وَأَنَّ سَعْيَهُۥ سَوْفَ يُرَىٰ ٤١

**42.** Sa'annan a saka masa a kansa, sakamako cikakke;

ثُمَّ يُجْزَىٰهُ ٱلْجَزَآءَ ٱلْأَوْفَىٰ ٤٢

**43.** Kuma hukumci na ƙarshe yana gun Ubangijinka;

وَأَنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلْمُنتَهَىٰ ٤٣

**44.** Kuma Shi ne yake sa a yi dariya kuma Shi ne yake sa a yi kuka;

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَضْحَكَ وَأَبْكَىٰ ٤٤

**45.** Kuma Shi ne yake sa a mutu, kuma Shi yake sa a rayu;

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَمَاتَ وَأَحْيَا ٤٥

**46.** Kuma Ya halicci dangi biyu, namiji da mace,

وَأَنَّهُۥ خَلَقَ ٱلزَّوْجَيْنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلْأُنثَىٰ ٤٦

**47.** Daga ruwan maniyyi, lokacin da aka tsirgo shi;

مِن نُّطْفَةٍ إِذَا تُمْنَىٰ ٤٧

**48.** Kuma halitta ta biyu a hannunSa take;

وَأَنَّ عَلَيْهِ ٱلنَّشْأَةَ ٱلْأُخْرَىٰ ٤٨

**49.** Kuma Shi ne Mai azurtawa, kuma Yake ba da wadatar zuci;

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَغْنَىٰ وَأَقْنَىٰ ٤٩

**50.** Kuma Shi ne Ubangijin Shi'ira;

وَأَنَّهُۥ هُوَ رَبُّ ٱلشِّعْرَىٰ ٥٠

**51.** Kuma Shi ne ya halakar da (ƙabilar) Ad ta farko,

وَأَنَّهُۥٓ أَهْلَكَ عَادًا ٱلْأُولَىٰ ﴿٥١﴾

**52.** Da (ƙabilar) Samuda, bai rage (ko ɗaya) ba,

وَثَمُودَا۟ فَمَآ أَبْقَىٰ ﴿٥٢﴾

**53.** Haka mutanen Nuhu gabaninsu, haƙiƙa, sun kasance su ne mafiya zalinci, kuma mafiya tawaye.

وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا۟ هُمْ
أَظْلَمَ وَأَطْغَىٰ ﴿٥٣﴾

**54.** Kuma ya ture biranen (mutanen Luɗu),

وَٱلْمُؤْتَفِكَةَ أَهْوَىٰ ﴿٥٤﴾

**55.** Sai abin da ya rufe su, ya rufe su.

فَغَشَّىٰهَا مَا غَشَّىٰ ﴿٥٥﴾

**56.** (To, kai mutum), a kan waɗanne ni'imomin Ubangijinka kake jayayya?

فَبِأَىِّ ءَالَآءِ رَبِّكَ تَتَمَارَىٰ ﴿٥٦﴾

**57.** Wannan (Manzo) mai gargaɗi ne kamar masu gargaɗi na farko.

هَٰذَا نَذِيرٌ مِّنَ ٱلنُّذُرِ ٱلْأُولَىٰٓ ﴿٥٧﴾

**58.** (Ranar hisabi) mai zuwa ta matso kusa,

أَزِفَتِ ٱلْـَٔازِفَةُ ﴿٥٨﴾

**59.** Babu mai yaye shi sai Allah.

لَيْسَ لَهَا مِن دُونِ ٱللَّهِ كَاشِفَةٌ ﴿٥٩﴾

**60.** Kuna mamaki ne daga wannan sanarwa?

أَفَمِنْ هَٰذَا ٱلْحَدِيثِ تَعْجَبُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Sai ku riƙa dariya, ba kwa yin kuka?

وَتَضْحَكُونَ وَلَا تَبْكُونَ ﴿٦١﴾

**62.** Kuma haka zaku zama cikin masu ɗagawa?

وَأَنتُمْ سَٰمِدُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** To, ku faɗi ku yi sujada ga Allah, kuma ku bauta (maSa)

فَٱسْجُدُوا۟ لِلَّهِ وَٱعْبُدُوا۟ ۩ ﴿٦٣﴾



(ركوعاتها ٣) سُوْرَةُ الْقَمَرِ مَكِّيَّةٌ ٥٤ (اٰياتها ٥٦)



# SŪRATUL KAMAR

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 56)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Sa'a ta matso kusa, kuma wata ya tsage.

اِقْتَرَبَتِ السَّاعَةُ وَانْشَقَّ الْقَمَرُ ﴿٢﴾

**3.** Idan suka ga Aya, sai su juya baya su ce, 'Sihiri ne mai wucewa.'

وَاِنْ يَّرَوْا اٰيَةً يُّعْرِضُوْا وَيَقُوْلُوْا
سِحْرٌ مُّسْتَمِرٌّ ﴿٣﴾

**4.** Sun ƙaryata (gaskiya), kuma suka bi son zukatansu. Kowane abu yana da ƙayyadajjen lokaci.

وَكَذَّبُوْا وَاتَّبَعُوْٓا اَهْوَآءَهُمْ وَكُلُّ
اَمْرٍ مُّسْتَقِرٌّ ﴿٤﴾

**5.** Kuma labarai waɗanda gargaɗi ke ƙunshe cikinsu, sun zo musu.

وَلَقَدْ جَآءَهُمْ مِّنَ الْاَنْۢبَآءِ مَا فِيْهِ
مُزْدَجَرٌ ﴿٥﴾

**6.** Hikima ce cikakkiya, amma abubuwan gargaɗi basu amfane su ba.

حِكْمَةٌۢ بَالِغَةٌ فَمَا تُغْنِ النُّذُرُ ﴿٦﴾

**7.** To, rabu da su. Ranar da Mai kira zai yi kira zuwa wani abu marar daɗi,

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ ۘ يَوْمَ يَدْعُ الدَّاعِ اِلٰى شَيْءٍ وقف لازم
نُّكُرٍ ﴿٧﴾

**8.** Idanuwansu a sunkuye suna fitowa daga ƙaburbura kamar fari da suke watse,

خُشَّعًا اَبْصَارُهُمْ يَخْرُجُوْنَ مِنَ
الْاَجْدَاثِ كَاَنَّهُمْ جَرَادٌ مُّنْتَشِرٌ ﴿٨﴾

**9.** Suna gaggawa zuwa ga Mai kira, kafirai za su ce, 'Wannan rana ce mawuyaciya.'

مُّهْطِعِيْنَ اِلَى الدَّاعِ ؕ يَقُوْلُ الْكٰفِرُوْنَ
هٰذَا يَوْمٌ عَسِرٌ ﴿٩﴾

**10.** Mutanen Nuhu sun ƙaryata (gaskiya) gabaninsu, suka ƙaryata bawanMu suka ce, 'Mahaukaci ne wanda (gumakanmu) suka taɓa.'

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوْحٍ فَكَذَّبُوْا
عَبْدَنَا وَقَالُوْا مَجْنُوْنٌ وَّازْدُجِرَ ﴿١٠﴾

**11.** Sai ya kira Ubangijinsa, 'An rinjaye ni, Ka taimake ni.'

فَدَعَا رَبَّهٗٓ اَنِّيْ مَغْلُوْبٌ فَانْتَصِرْ ﴿١١﴾

**12.** Sai Muka buɗe ƙofofin sama da ruwa mai kwarara;

فَفَتَحْنَآ أَبْوَابَ السَّمَآءِ بِمَآءٍ مُّنْهَمِرٍ ﴿١٢﴾

**13.** Kuma Muka sa ƙasa ta ɓuɓɓugar da ruwa yana tsartowa, sai ruwan ƙasa da na sama ya haɗu, a kan manufar da aka ƙaddara.

وَفَجَّرْنَا الْأَرْضَ عُيُونًا فَالْتَقَى الْمَآءُ عَلَىٰٓ
أَمْرٍ قَدْ قُدِرَ ﴿١٣﴾

**14.** Sai Muka ɗauke shi, a kan (abin da aka gina da) katakuna da ƙusoshi.

وَحَمَلْنَٰهُ عَلَىٰ ذَاتِ أَلْوَٰحٍ وَدُسُرٍ ﴿١٤﴾

**15.** Tana tafiya (a kan ruwa) a kan idanuwanMu, don sakamako ga wanda aka ƙi yarda da shi.

تَجْرِي بِأَعْيُنِنَا جَزَآءً لِّمَن كَانَ
كُفِرَ ﴿١٥﴾

**16.** Kuma Mun bar ta don ta zama Aya. Ko akwai mai lura?

وَلَقَد تَّرَكْنَٰهَآ ءَايَةً فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿١٦﴾

**17.** Yaya (zafin) azabaTa da (gaskiyar) gargaɗiNa?

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿١٧﴾

**18.** Haƙiƙa, Mun sa Kur'ani ya zama mai sauƙin tunawa. Ko akwai mai lura?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْءَانَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن
مُّدَّكِرٍ ﴿١٨﴾

**19.** Adawa sun ƙaryata (gaskiya). To, yaya (zafin) azabaTa da (gaskiyar) gargaɗiNa?

كَذَّبَتْ عَادٌ فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَ
نُذُرِ ﴿١٩﴾

**20.** Mun aiko iska mai ƙarfi a kansu a cikin ranar rashin sa'a mai ɗorewa,

إِنَّآ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا صَرْصَرًا فِي
يَوْمِ نَحْسٍ مُّسْتَمِرٍّ ﴿٢٠﴾

**21.** Tana ture mutane, kamar dai su kututturan itatuwan dabino ne tumɓukakku.

تَنزِعُ النَّاسَ كَأَنَّهُمْ أَعْجَازُ نَخْلٍ
مُّنقَعِرٍ ﴿٢١﴾

**22.** To, yaya (zafin) azabaTa da (gaskiyar) gargaɗiNa suka kasance?

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٢٢﴾

**23.** Kuma haƙiƙa, Mun sa Kur'ani ya zama mai sauƙin tunawa. Ko akwai mai lura?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْءَانَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن
مُّدَّكِرٍ ﴿٢٣﴾ ع ٢٣ ٨

**R.2**

**24.** Kabilar Samuda (su ma) sun ƙaryata Masu gargaɗi.

كَذَّبَتْ ثَمُوْدُ بِالنُّذُرِ ﴿٢٤﴾

**25.** Suka ce, "Mutum ɗaya tal daga cikinmu za mu bi? Ashe da mun zama cikin ɓata da hauka.

فَقَالُوْٓا اَبَشَرًا مِّنَّا وَاحِدًا نَّتَّبِعُهٗٓ ۙ اِنَّآ اِذًا لَّفِيْ ضَلٰلٍ وَّسُعُرٍ ﴿٢٥﴾

**26.** 'An saukar da Tunatarwa gare shi kaɗai a tsakaninmu? Haba, shi maƙaryaci ne mai kurari."

ءَاُلْقِيَ الذِّكْرُ عَلَيْهِ مِنْۢ بَيْنِنَا بَلْ هُوَ كَذَّابٌ اَشِرٌ ﴿٢٦﴾

**27.** "Gobe za su san wanene maƙaryaci, mai fankama.

سَيَعْلَمُوْنَ غَدًا مَّنِ الْكَذَّابُ الْاَشِرُ ﴿٢٧﴾

**28.** 'Za mu aiko da taguwa don jarraba su. To, lura da su, kuma ka yi haƙuri, (ya kai Salihu).

اِنَّا مُرْسِلُوا النَّاقَةِ فِتْنَةً لَّهُمْ فَارْتَقِبْهُمْ وَاصْطَبِرْ ﴿٢٨﴾

**29.** 'Kuma ka faɗa musu an raba ruwa tsakaninsu da ita, kuma za a halarci kowane lokaci na shan ruwa."

وَنَبِّئْهُمْ اَنَّ الْمَآءَ قِسْمَةٌۢ بَيْنَهُمْ ۚ كُلُّ شِرْبٍ مُّحْتَضَرٌ ﴿٢٩﴾

**30.** Sai suka kira abokinsu, (ya ɗau makami) ya soke ta.

فَنَادَوْا صَاحِبَهُمْ فَتَعَاطٰى فَعَقَرَ ﴿٣٠﴾

**31.** To, yaya azabaTa, da gargaɗiNa suka kasance?

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِيْ وَنُذُرِ ﴿٣١﴾

**32.** Mun aiko tsawa a kansu, sai suka zama kamar karmamai wanda mai yin shinge ke tattarawa.

اِنَّآ اَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ صَيْحَةً وَّاحِدَةً فَكَانُوْا كَهَشِيْمِ الْمُحْتَظِرِ ﴿٣٢﴾

**33.** Haƙiƙa, Mun sa Kur'ani ya zama mai sauƙin tunawa. Ko akwai mai lura?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْاٰنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِنْ مُّدَّكِرٍ ﴿٣٣﴾

**34.** Mutanen Luɗu sun ƙaryata Masu gargaɗi.

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوْطٍۢ بِالنُّذُرِ ﴿٣٤﴾

**35.** Mun aika guguwa a kansu, ban da iyalan Luɗu, Mun tserar da su a farkon alfijiri,

اِنَّآ اَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ حَاصِبًا اِلَّآ اٰلَ لُوْطٍ ۗ نَجَّيْنٰهُمْ بِسَحَرٍ ﴿٣٥﴾

**36.** Saboda ni'ima daga wajenMu. Haka Muke saka wa wanda ya gode (maNa).

نِّعْمَةً مِّنْ عِنْدِنَا ۚ كَذٰلِكَ نَجْزِيْ مَنْ
شَكَرَ ﴿٣٦﴾

**37.** Kuma haƙiƙa, ya tsoratar da su azabarMu, sai suka yi shakka game da gargaɗin.

وَلَقَدْ اَنْذَرَهُمْ بَطْشَتَنَا فَتَمَارَوْا
بِالنُّذُرِ ﴿٣٧﴾

**38.** Sun so su juyar da shi daga baƙinsa, sai muka shafe idanuwansu, Muka ce, 'Ku ɗanɗani azabaTa da gargaɗiNa.'

وَلَقَدْ رَاوَدُوْهُ عَنْ ضَيْفِهٖ فَطَمَسْنَآ
اَعْيُنَهُمْ فَذُوْقُوْا عَذَابِيْ وَنُذُرِ ﴿٣٨﴾

**39.** Kuma sai azaba mai ɗorewa ta zo musu a lokacin asuba.

وَلَقَدْ صَبَّحَهُمْ بُكْرَةً عَذَابٌ مُّسْتَقِرٌّ ﴿٣٩﴾

**40.** To, ku ɗanɗani azabaTa da gargaɗiNa.

فَذُوْقُوْا عَذَابِيْ وَنُذُرِ ﴿٤٠﴾

**41.** Kuma haƙiƙa, Mun sa Kur'ani ya zama mai sauƙin tunawa. Amma akwai mai lura?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْاٰنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِنْ
مُّدَّكِرٍ ﴿٤١﴾ ع ٢ ١٨ ٩

**R.3**

**42.** Haƙiƙa, masu gargaɗi sun zo wa mutanen Fir'auna.

وَلَقَدْ جَآءَ اٰلَ فِرْعَوْنَ النُّذُرُ ﴿٤٢﴾

**43.** Sun ƙaryata AyoyinMu gaba ɗaya. Sai Muka damƙe su irin damƙar Buwayayye, Mai ƙarfi.

كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا كُلِّهَا فَاَخَذْنٰهُمْ اَخْذَ
عَزِيْزٍ مُّقْتَدِرٍ ﴿٤٣﴾

**44.** Shin kafiranku sun fi waɗannan, ko kuna da wata kuɓuta cikin Littattafai?

اَكُفَّارُكُمْ خَيْرٌ مِّنْ اُولٰٓئِكُمْ اَمْ لَكُمْ
بَرَآءَةٌ فِى الزُّبُرِ ﴿٤٤﴾

**45.** Shin cewa suke, 'Mu runduna ce masu rinjaye?'

اَمْ يَقُوْلُوْنَ نَحْنُ جَمِيْعٌ مُّنْتَصِرٌ ﴿٤٥﴾

**46.** Za a murƙushe rundunar, kuma za su juya baya.

سَيُهْزَمُ الْجَمْعُ وَيُوَلُّوْنَ الدُّبُرَ ﴿٤٦﴾

**47.** Ai, Kiyama ce alƙawarin da aka yi musu, kuma Kiyama ta fi tsananin masifa da ɗaci.

بَلِ السَّاعَةُ مَوْعِدُهُمْ وَالسَّاعَةُ
اَدْهٰى وَاَمَرُّ ﴿٤٧﴾

**48.** Hakika, masu laifi, suna cikin bata da hauka.

إِنَّ الْمُجْرِمِينَ فِي ضَلَٰلٍ وَسُعُرٍ ﴿٤٨﴾

**49.** Ranar da za a ja su a jefa su Wuta kife a kan fuskokinsu a ce musu, 'Ku dandani shafar Wuta.'

يَوْمَ يُسْحَبُونَ فِي النَّارِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ
ذُوقُوا مَسَّ سَقَرَ ﴿٤٩﴾

**50.** Hakika, kowane abu Mun halicce shi ne a kan tsari.

إِنَّا كُلَّ شَيْءٍ خَلَقْنَٰهُ بِقَدَرٍ ﴿٥٠﴾

**51.** Ana zartar da umarninMu da kalma daya ce, kamar kiftawar ido.

وَمَا أَمْرُنَا إِلَّا وَٰحِدَةٌ كَلَمْحٍ بِالْبَصَرِ ﴿٥١﴾

**52.** Kuma hakika, mun halakar da mutane irinku. Ko akwai mai lura?

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَا أَشْيَاعَكُمْ فَهَلْ مِنْ
مُدَّكِرٍ ﴿٥٢﴾

**53.** Kuma dukkan abin da suka aikata yana rubuce cikin Littattafai.

وَكُلُّ شَيْءٍ فَعَلُوهُ فِي الزُّبُرِ ﴿٥٣﴾

**54.** Kuma dukkan karamin abu da babba, a rubuce yake.

وَكُلُّ صَغِيرٍ وَكَبِيرٍ مُسْتَطَرٌ ﴿٥٤﴾

**55.** Hakika, masu tsoron Allah suna cikin lambuna, da koramu,

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٍ وَنَهَرٍ ﴿٥٥﴾

**56.** A cikin mazauni na dauwama da girma a gaban Sarki Mai iko.

فِي مَقْعَدِ صِدْقٍ عِنْدَ مَلِيكٍ مُقْتَدِرٍ ﴿٥٦﴾




# SŪRATUR RAḤMĀN

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 79)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

اَلرَّحْمٰنُ ۝٢

**2.** (Ubangiji) Mai rahama,

عَلَّمَ الْقُرْاٰنَ ۝٣

**3.** Ya koyar da Kur'ani.

خَلَقَ الْاِنْسَانَ ۝٤

**4.** Ya halicci mutum,

عَلَّمَهُ الْبَيَانَ ۝٥

**5.** Ya koya masa iya magana.

اَلشَّمْسُ وَالْقَمَرُ بِحُسْبَانٍ ۝٦

**6.** Rana da wata (suna tafiya akan hanyarsu) a lissafe.

وَّالنَّجْمُ وَالشَّجَرُ يَسْجُدٰنِ ۝٧

**7.** Tsiro mai yaɗo da bishiyoyi suna miƙa wuya (gare Shi).

وَالسَّمَآءَ رَفَعَهَا وَوَضَعَ الْمِيْزَانَ ۝٨

**8.** Sama kuwa Ya ɗaga ta kuma ya yi mata iyaka.

اَلَّا تَطْغَوْا فِى الْمِيْزَانِ ۝٩

**9.** Don kada (ku yi rashin adalci) ku ƙetare iyaka,

وَاَقِيْمُوا الْوَزْنَ بِالْقِسْطِ وَلَا تُخْسِرُوا الْمِيْزَانَ ۝١٠

**10.** Don haka ku tsai da awo a kan adalci kuma kada ku tauye ma'auni.

وَالْاَرْضَ وَضَعَهَا لِلْاَنَامِ ۝١١

**11.** Ya samar da ƙasa ga halittu;

فِيْهَا فَاكِهَةٌ وَّالنَّخْلُ ذَاتُ الْاَكْمَامِ ۝١٢

**12.** Akwai abubuwan marmari a cikin ta da dabino mai kwasfa,

وَالْحَبُّ ذُو الْعَصْفِ وَالرَّيْحَانُ ۝١٣

**13.** Da ƙwaya mai kwasfa da kayan ƙanshi.

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ۝١٤

**14.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa, (Ya ku mutane da Aljanu?)

**15.** Ya halicci mutum daga busashshen yumɓu mai amo kamar gasashshen kasko.

خَلَقَ الْإِنسَانَ مِن صَلْصَالٍ كَالْفَخَّارِ ﴿١٥﴾

**16.** Kuma Ya halicci Aljanu daga tartsatsin wuta.

وَخَلَقَ الْجَانَّ مِن مَّارِجٍ مِّن نَّارٍ ﴿١٦﴾

**17.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿١٧﴾

**18.** Ubangijin nahiyoyin gabas biyu kuma Ubangijin nahiyoyin yamma biyu!

رَبُّ الْمَشْرِقَيْنِ وَرَبُّ الْمَغْرِبَيْنِ ﴿١٨﴾

**19.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿١٩﴾

**20.** Ya daidaita sashin kogunan biyu suna gudana, (wata rana) za su haɗu.

مَرَجَ الْبَحْرَيْنِ يَلْتَقِيَانِ ﴿٢٠﴾

**21.** Tsakaninsu (a yanzu) akwai shamaki. Waninsu ba zai iya gurɓata gudan ba.

بَيْنَهُمَا بَرْزَخٌ لَّا يَبْغِيَانِ ﴿٢١﴾

**22.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢٢﴾

**23.** Lu'u Lu'u da Yaƙutu na fitowa daga cikinsu.

يَخْرُجُ مِنْهُمَا اللُّؤْلُؤُ وَالْمَرْجَانُ ﴿٢٣﴾

**24.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢٤﴾

**25.** Kuma a gare Shi akwai jibga-jibgan jirage ana hangensu cikin teku tamkar tsaunuka.

وَلَهُ الْجَوَارِ الْمُنشَآتُ فِي الْبَحْرِ
كَالْأَعْلَامِ ﴿٢٥﴾ النصف

**26.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

ع ٢٦ ١١ فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢٦﴾

**R.2**

**27.** Dukkan abin da ke kanta (ban ƙasa) zai gushe ne.

كُلُّ مَنْ عَلَيْهَا فَانٍ ﴿٢٧﴾

**28.** Kuma babu abin da zai rage (rayayye har abada a ban ƙasa sai zatin) Ubangijinka, Ubangijin Haske da Ɗaukaka.

وَّ يَبْقٰى وَجْهُ رَبِّكَ ذُو الْجَلٰلِ وَ الْاِكْرَامِ ﴿٢٨﴾

**29.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٢٩﴾

**30.** Gare Shi duk waɗanda ke cikin sammai da ƙasa ke gabatar da kokekokensu. Kowace rana Ya kan bayyana kanSa ta fuskoki dabam-dabam.

يَسْـَٔلُهٗ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ كُلَّ يَوْمٍ هُوَ فِيْ شَاْنٍ ﴿٣٠﴾

**31.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٣١﴾

**32.** Da sannu za Mu waiwaye ku, ya ku jiga-jigan rukunoni biyu!

سَنَفْرُغُ لَكُمْ اَيُّهَ الثَّقَلٰنِ ﴿٣٢﴾

**33.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٣٣﴾

**34.** Ya ku jinsin Aljanu da mutane! Idan har kuna da ƙarfin wuce iyakar sammai da ƙasa, to, ku huda su. Amma ba za ku iya kutsawa ba sai da yarda.

يٰمَعْشَرَ الْجِنِّ وَالْاِنْسِ اِنِ اسْتَطَعْتُمْ اَنْ تَنْفُذُوْا مِنْ اَقْطَارِ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ فَانْفُذُوْا ؕ لَا تَنْفُذُوْنَ اِلَّا بِسُلْطٰنٍ ﴿٣٤﴾

**35.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٣٥﴾

**36.** Za'a jefo muku harsashen wuta da hayaƙi, kuma ba za ku iya ceton kanku ba.

يُرْسَلُ عَلَيْكُمَا شُوَاظٌ مِّنْ نَّارٍ ۙ وَّ نُحَاسٌ فَلَا تَنْتَصِرٰنِ ﴿٣٦﴾

**37.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٣٧﴾

**38.** Kuma lokacin da sama ta tsage ta zama ja kamar jar fata.

فَاِذَا انْشَقَّتِ السَّمَآءُ فَكَانَتْ وَرْدَةً كَالدِّهَانِ ﴿٣٨﴾

**39.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِاَيِّ اٰلَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبٰنِ ﴿٣٩﴾

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يُسْـَٔلُ عَن ذَنۢبِهِۦٓ إِنسٌ وَلَا جَآنٌّ ﴿٤٠﴾

**40.** A wannan rana, mutum ko Aljanu, ba za'a tambaye shi laifinsa ba.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤١﴾

**41.** Wańanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

يُعْرَفُ ٱلْمُجْرِمُونَ بِسِيمَـٰهُمْ فَيُؤْخَذُ بِٱلنَّوَٰصِى وَٱلْأَقْدَامِ ﴿٤٢﴾

**42.** Za a gane masu laifi ta alamarsu, sai a damƙe su ta kwarkwańarsu da ƙafafuwansu.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٣﴾

**43.** Wańanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

هَـٰذِهِۦ جَهَنَّمُ ٱلَّتِى يُكَذِّبُ بِهَا ٱلْمُجْرِمُونَ ﴿٤٤﴾ وقف لازم

**44.** (Za'a ce musu), 'Wannan ita ce Wuta, wadda masu laifi ke ƙaryatawa.'

يَطُوفُونَ بَيْنَهَا وَبَيْنَ حَمِيمٍ ءَانٍ ﴿٤٥﴾

**45.** Za su riƙa zagayawa tsakaninta da ruwa mai tafarfasa.

ع فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٦﴾

**46.** Wańanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

**R.3**

وَلِمَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِۦ جَنَّتَانِ ﴿٤٧﴾

**47.** Amma wanda ya tsoraci tsayuwa a gaban Ubangijinsa, yana da gidajen Aljanna guda biyu.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٨﴾

**48.** Wańanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

ذَوَاتَآ أَفْنَانٍ ﴿٤٩﴾

**49.** Masu (bishiyoyi) iri-iri.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٠﴾

**50.** Wańanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فِيهِمَا عَيْنَانِ تَجْرِيَانِ ﴿٥١﴾

**51.** Akwai idanuwan ruwa biyu a cikinsu masu gudana.

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٢﴾

**52.** Wańanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فِيهِمَا مِن كُلِّ فَـٰكِهَةٍ زَوْجَانِ ﴿٥٣﴾

**53.** A cikin dukkan abubuwan marmari, akwai iri biyu a cikinsu.

**54.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٤

**55.** Suna kishingiɗe a kan shinfiɗu waɗanda aka bi gefensu da alharini mai kauri, kuma 'ya'yan itatuwan Aljanna biyu na kusa da su.

مُتَّكِـِٔينَ عَلَىٰ فُرُشٍۭ بَطَآئِنُهَا مِنْ
إِسْتَبْرَقٍۢ ۚ وَجَنَى ٱلْجَنَّتَيْنِ دَانٍۢ ٥٥

**56.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٦

**57.** A cikinsu akwai 'yanmata masu taƙaita gani waɗanda wani mutum ko Aljanu bai taɓa su ba kafin su.

فِيهِنَّ قَـٰصِرَٰتُ ٱلطَّرْفِ لَمْ يَطْمِثْهُنَّ
إِنسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَآنٌّ ٥٧

**58.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٥٨

**59.** Su 'yanmatan kamar yaƙutu da murjani suke.

كَأَنَّهُنَّ ٱلْيَاقُوتُ وَٱلْمَرْجَانُ ٥٩

**60.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٠

**61.** Menene sakamakon kyautatawa banda kyautatawa?

هَلْ جَزَآءُ ٱلْإِحْسَـٰنِ إِلَّا ٱلْإِحْسَـٰنُ ٦١

**62.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٢

**63.** Kuma akwai waɗansu Gidajen Aljanna biyu, banda waɗancan.

وَمِن دُونِهِمَا جَنَّتَانِ ٦٣

**64.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٤

**65.** Masu yaɓanya koriya sharaf.

مُدْهَآمَّتَانِ ٦٥

**66.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٦

**67.** Akwai idanuwan ruwa biyu masu kwarara cikinsu.

فِيهِمَا عَيْنَانِ نَضَّاخَتَانِ ٦٧

**68.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِأَيِّ ءَالَآءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٦٨

**69.** A cikinsu akwai 'ya'yan itace, da dabino da rumman.

فِيهِمَا فَاكِهَةٌ وَنَخْلٌ وَرُمَّانٌ ٦٩

**70.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٠

**71.** A cikinsu akwai 'yanmata nagari kyawawa.

فِيهِنَّ خَيْرَاتٌ حِسَانٌ ٧١

**72.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٢

**73.** 'Yanmata kyawawa masu ido gada-gada, ɓoye cikin runfuna.

حُورٌ مَقْصُورَاتٌ فِي الْخِيَامِ ٧٣

**74.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٤

**75.** Waɗanda mutum ko Aljanu bai taɓa su ba kafin su.

لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنْسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَانٌّ ٧٥

**76.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٦

**77.** Suna kishingiɗe a kan korayen kujeru masu laushi da shinfiɗun dardumai kyawawa.

مُتَّكِئِينَ عَلَىٰ رَفْرَفٍ خُضْرٍ وَعَبْقَرِيٍّ
حِسَانٍ ٧٧

**78.** Waɗanne ni'imomin Ubangijinku kuke ƙaryatawa?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٨

**79.** Sunan Ubangijinka, Mai girma da Ɗaukaka ya yi albarka.

تَبَارَكَ اسْمُ رَبِّكَ ذِي الْجَلَالِ وَالْإِكْرَامِ ٧٩ ع ٣ ٣٣ ١٣

ركوعاتها ٣ سُورَةُ الْوَاقِعَةِ مَكِّيَّةٌ ٥٦ آياتها ٩٧

## SŪRATUL WĀKI'AH

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 97)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Idan Lokacin da abin da babu makawa zai faru ya faru-

اِذَا وَقَعَتِ الْوَاقِعَةُ ②

**3.** Babu wanda zai ƙaryata faruwarsa-

لَيْسَ لِوَقْعَتِهَا كَاذِبَةٌ ③ وقف لازم

**4.** Zai ƙasƙantar da wasu kuma zai ɗaukaka waɗansu.

خَافِضَةٌ رَّافِعَةٌ ④

**5.** Lokacin da za a girgiza ƙasa, girgiza mai ƙarfi,

اِذَا رُجَّتِ الْاَرْضُ رَجًّا ⑤

**6.** Kuma a warwatsa tsaunuka, a warwatse.

وَّبُسَّتِ الْجِبَالُ بَسًّا ⑥

**7.** Su zama kamar ƙura wadda aka ɗaiɗaita,

فَكَانَتْ هَبَآءً مُّنْۢبَثًّا ⑦

**8.** Za ku zama kashi uku:

وَّكُنْتُمْ اَزْوَاجًا ثَلٰثَةً ⑧

**9.** Waɗanda ke hannun dama- yaya (sa'ar) waɗanda suke hannun dama!

فَاَصْحٰبُ الْمَيْمَنَةِ ۙ مَآ اَصْحٰبُ الْمَيْمَنَةِ ⑨

**10.** Kuma da waɗanda ke hannun hagu- yaya (hasarar) waɗanda suke hannun hagu!

وَاَصْحٰبُ الْمَشْـَٔمَةِ ۙ مَآ اَصْحٰبُ الْمَشْـَٔمَةِ ⑩

**11.** Da mafiya kusa, haƙiƙa, ai su ne a kan gaba;

وَالسّٰبِقُوْنَ السّٰبِقُوْنَ ⑪

**12.** Waɗannan su ne masu kusanci (ga Allah).

اُولٰٓئِكَ الْمُقَرَّبُوْنَ ⑫

**13.** Cikin Gidajen Aljanna, na jin daɗi.

فِيْ جَنّٰتِ النَّعِيْمِ ⑬

**14.** (Jama'a ne) masu yawa daga cikin mutanen farko.

ثُلَّةٌ مِّنَ الْأَوَّلِينَ ﴿١٤﴾

**15.** Da waɗansu kaɗan daga cikin mutanen ƙarshe.

وَقَلِيلٌ مِّنَ الْآخِرِينَ ﴿١٥﴾

**16.** Suna zaune a kan gadaje (masu adon zinari da azurfa.),

عَلَىٰ سُرُرٍ مَّوْضُونَةٍ ﴿١٦﴾

**17.** Suna kishingiɗe a kansu suna fuskantar juna.

مُّتَّكِئِينَ عَلَيْهَا مُتَقَابِلِينَ ﴿١٧﴾

**18.** Yara waɗanda ba sa tsufa za su riƙa zagaya su,

يَطُوفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَانٌ مُّخَلَّدُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Ɗauke da kasake, da butoci, da kofuna na ruwa mai ɓuɓɓuga,

بِأَكْوَابٍ وَأَبَارِيقَ وَكَأْسٍ مِّن مَّعِينٍ ﴿١٩﴾

**20.** Ba za su yi ciwon kai ba, saboda shansa, kuma ba za su yi maye ba,

لَّا يُصَدَّعُونَ عَنْهَا وَلَا يُنزِفُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Kuma suna ɗauke da 'ya'yan itace na marmari irin wanda suka zaɓa,

وَفَاكِهَةٍ مِّمَّا يَتَخَيَّرُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Da naman tsuntsaye irin wanda suke sha'awa.

وَلَحْمِ طَيْرٍ مِّمَّا يَشْتَهُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Ga kyawawan 'yanmata masu manyan idanu abin sha'awa,

وَحُورٌ عِينٌ ﴿٢٣﴾

**24.** Kamar Lu'u lu'u da aka adana;

كَأَمْثَالِ اللُّؤْلُؤِ الْمَكْنُونِ ﴿٢٤﴾

**25.** Sakamakon aikin da suka yi.

جَزَاءً بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٢٥﴾

**26.** A cikinta ba za su ji zancen banza ba ko magana mai ɓata rai.

لَا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا وَلَا تَأْثِيمًا ﴿٢٦﴾

**27.** Sai kalmar gaisuwa, - 'Aminci, Aminci.'

إِلَّا قِيلًا سَلَامًا سَلَامًا ﴿٢٧﴾

**28.** Waɗanda ke hannun dama-yaya (sa'ar) mazauna hannun dama!

وَأَصْحَابُ الْيَمِينِ مَا أَصْحَابُ الْيَمِينِ ﴿٢٨﴾

**29.** Suna cikin inuwar magarya, marar ƙaya,

فِي سِدْرٍ مَّخْضُودٍ ﴿٢٩﴾

**30.** Da ayaba,

وَّطَلۡحٍ مَّنۡضُوۡدٍ ۙ﴿۳۰﴾

**31.** Da inuwa mai faɗi,

وَّ ظِلٍّ مَّمۡدُوۡدٍ ۙ﴿۳۱﴾

**32.** Da ruwa mai gudana,

وَّ مَآءٍ مَّسۡکُوۡبٍ ۙ﴿۳۲﴾

**33.** Kuma da 'ya'yan itace na marmari masu yawa,

وَّ فَاکِہَۃٍ کَثِیۡرَۃٍ ۙ﴿۳۳﴾

**34.** Ba za su yanke ba, kuma ba za a hana amfani da su ba,

لَّا مَقۡطُوۡعَۃٍ وَّ لَا مَمۡنُوۡعَۃٍ ۙ﴿۳۴﴾

**35.** Kuma ga 'yanmata masu daraja.

وَّ فُرُشٍ مَّرۡفُوۡعَۃٍ ﴿۳۵﴾

**36.** Mun halicce su, halitta mai kyau,

اِنَّاۤ اَنۡشَاۡنٰہُنَّ اِنۡشَآءً ۙ﴿۳۶﴾

**37.** Kuma Mun yi su budurwai,

فَجَعَلۡنٰہُنَّ اَبۡکَارًا ۙ﴿۳۷﴾

**38.** Masu soyayya, sa'o'in juna,

عُرُبًا اَتۡرَابًا ۙ﴿۳۸﴾

**39.** Saboda waɗanda ke hannun dama.

لِّاَصۡحٰبِ الۡیَمِیۡنِ ﴿۳۹﴾ ع ۱ ۳۹ ۱۴

**R.2**

**40.** (Jama'a ne) masu yawa, daga cikin mutanen farko,

ثُلَّۃٌ مِّنَ الۡاَوَّلِیۡنَ ۙ﴿۴۰﴾

**41.** Kuma (Jama'a ne) masu yawa, daga cikin mutanen ƙarshe.

وَ ثُلَّۃٌ مِّنَ الۡاٰخِرِیۡنَ ﴿۴۱﴾

**42.** Kuma waɗanda ke hannun hagu-yaya (hasarar) mazauna hannun hagu;

وَ اَصۡحٰبُ الشِّمَالِ ۬ۙ مَاۤ اَصۡحٰبُ الشِّمَالِ ﴿۴۲﴾

**43.** Suna cikin iska mai zafi da ruwa tafasashshe,

فِیۡ سَمُوۡمٍ وَّ حَمِیۡمٍ ۙ﴿۴۳﴾

**44.** Da inuwa ta baƙin hayaƙi,

وَّ ظِلٍّ مِّنۡ یَّحۡمُوۡمٍ ۙ﴿۴۴﴾

**45.** Ba ta da sanyi, kuma ba ta da daɗi.

لَّا بَارِدٍ وَّ لَا کَرِیۡمٍ ﴿۴۵﴾

**46.** Kafin wannan, sun kasance cikin jin daɗi.

اِنَّہُمۡ کَانُوۡا قَبۡلَ ذٰلِکَ مُتۡرَفِیۡنَ ﴿ۚ۴۶﴾

**47.** Kuma sun dage a kan babban mummunan aiki.

وَ کَانُوۡا یُصِرُّوۡنَ عَلَی الۡحِنۡثِ الۡعَظِیۡمِ ﴿ۚ۴۷﴾

**48.** Kuma sun riƙa cewa, "Ashe idan muka mutu, muka zama ƙasa da ƙasusuwa, za a tashe mu,

وَكَانُوا يَقُولُونَ ۙ أَئِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَامًا ءَإِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** 'Kuma da iyayenmu na farko?"

أَوَ ءَابَآؤُنَا الْأَوَّلُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** Ce, "E, mutanen farko da mutanen ƙarshe,

قُلْ إِنَّ الْأَوَّلِينَ وَالْآخِرِينَ ﴿٥٠﴾

**51.** 'Za a tattara su guri ɗaya, zuwa lokacin sananniyar rana.

لَمَجْمُوعُونَ ۙ إِلَىٰ مِيقَاتِ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ﴿٥١﴾

**52.** 'Sa'annan ku, Ya ku ɓatattu masu ƙaryatawa,

ثُمَّ إِنَّكُمْ أَيُّهَا الضَّآلُّونَ الْمُكَذِّبُونَ ﴿٥٢﴾

**53.** 'Za ku ci daga itaciyar Zaƙƙum,

لَآكِلُونَ مِن شَجَرٍ مِّن زَقُّومٍ ﴿٥٣﴾

**54.** 'Kuma za ku cika cikinku da ita;

فَمَالِـُٔونَ مِنْهَا الْبُطُونَ ﴿٥٤﴾

**55.** 'Kuma za ku sha ruwa mai tafarfasa a kanta;

فَشَارِبُونَ عَلَيْهِ مِنَ الْحَمِيمِ ﴿٥٥﴾

**56.** 'Za ku sha, irin shan raƙuma masu jin ƙishin ruwa."

فَشَارِبُونَ شُرْبَ الْهِيمِ ﴿٥٦﴾

**57.** Wannan ne liyafarsu a ranar sakamako.

هَٰذَا نُزُلُهُمْ يَوْمَ الدِّينِ ﴿٥٧﴾

**58.** Mu ne Muka halicce ku, me ya sa ba za ku ba da gaskiya ba?

نَحْنُ خَلَقْنَٰكُمْ فَلَوْلَا تُصَدِّقُونَ ﴿٥٨﴾

**59.** Shin kun ga ruwan maniyyi, wanda kuke fitarwa?

أَفَرَءَيْتُم مَّا تُمْنُونَ ﴿٥٩﴾

**60.** Ku ne kuke halitta tasa, ko Mu ne masu halittar?

ءَأَنتُمْ تَخْلُقُونَهُۥٓ أَمْ نَحْنُ الْخَٰلِقُونَ ﴿٦٠﴾

**61.** Mu ne Muka hukumta mutuwa gare ku, kuma ba za a hana Mu ba-

نَحْنُ قَدَّرْنَا بَيْنَكُمُ الْمَوْتَ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوقِينَ ﴿٦١﴾

**62.** Mu canza waɗansu kamarku, kuma Mu halicce ku cikin wata kama wadda ba ku sani ba.

عَلَىٰٓ أَن نُّبَدِّلَ أَمْثَٰلَكُمْ وَنُنشِئَكُمْ فِى مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦٢﴾

**63.** Kuma tabbas, kun san halitta ta farko, ba za ku yi tunani ba?

وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ النَّشْأَةَ الْأُولَىٰ فَلَوْلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٦٣﴾

**64.** Shin kun ga abin da kuke shukawa?

أَفَرَءَيْتُم مَّا تَحْرُثُونَ ٦٤

**65.** Ku ne kuke sa shi ya tsiro, ko Mu ne Masu sa shi ya tsiro?

ءَأَنتُمْ تَزْرَعُونَهُۥٓ أَمْ نَحْنُ ٱلزَّٰرِعُونَ ٦٥

**66.** Idan Muka so, sai Mu mai da shi ƙaiƙayi busashshe, sai ku riƙa takaici a kai;

لَوْ نَشَآءُ لَجَعَلْنَٰهُ حُطَٰمًا فَظَلْتُمْ تَفَكَّهُونَ ٦٦

**67.** “Mu mun halaka,

إِنَّا لَمُغْرَمُونَ ٦٧

**68.** 'A'a, mu an hana mu (komai).”

بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ ٦٨

**69.** Shin kun ga ruwa, wanda kuke sha?

أَفَرَءَيْتُمُ ٱلْمَآءَ ٱلَّذِى تَشْرَبُونَ ٦٩

**70.** Ku kuke saukar da shi daga girgije, ko Mu ne Masu saukarwa?

ءَأَنتُمْ أَنزَلْتُمُوهُ مِنَ ٱلْمُزْنِ أَمْ نَحْنُ ٱلْمُنزِلُونَ ٧٠

**71.** Idan Muka so, sai Mu sa ya zama mai zartsi. Me ya sa ba ku godewa?

لَوْ نَشَآءُ جَعَلْنَٰهُ أُجَاجًا فَلَوْلَا تَشْكُرُونَ ٧١

**72.** Shin kun ga wuta, wadda kuke hurawa?

أَفَرَءَيْتُمُ ٱلنَّارَ ٱلَّتِى تُورُونَ ٧٢

**73.** Ku kuka samar da itaciyarta, ko Mu ne Masu samarwa?

ءَأَنتُمْ أَنشَأْتُمْ شَجَرَتَهَآ أَمْ نَحْنُ ٱلْمُنشِـُٔونَ ٧٣

**74.** Mu Muka sa ta zama tunatarwa da abin amfani ga matafiya.

نَحْنُ جَعَلْنَٰهَا تَذْكِرَةً وَمَتَٰعًا لِّلْمُقْوِينَ ٧٤

**75.** To, tsarkake sunan Ubangijinka, Mai girma.

فَسَبِّحْ بِٱسْمِ رَبِّكَ ٱلْعَظِيمِ ٧٥ ع ٢ ٣٦ ١٥

**R.3**

**76.** Ina rantsuwa da guraren faɗuwar taurari.

فَلَآ أُقْسِمُ بِمَوَٰقِعِ ٱلنُّجُومِ ٧٦

**77.** Haƙiƙa, wannan babbar shaida ce, idan kun sani,

وَإِنَّهُۥ لَقَسَمٌ لَّوْ تَعْلَمُونَ عَظِيمٌ ٧٧

**78.** Haƙiƙa, wannan Kur'ani ne, mai girma,

إِنَّهُۥ لَقُرْءَانٌ كَرِيمٌ ٧٨

**79.** A cikin Littafi Adananne,
فِيْ كِتٰبٍ مَّكْنُوْنٍ ﴿٧٩﴾

**80.** Ba wanda zai shafa shi sai masu tsarki.
لَّا يَمَسُّهٗٓ اِلَّا الْمُطَهَّرُوْنَ ﴿٨٠﴾

**81.** An saukar da shi, daga Ubangijin halittu.
تَنْزِيْلٌ مِّنْ رَّبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٨١﴾

**82.** Shin wannan zancen kuke watsi da shi?
اَفَبِهٰذَا الْحَدِيْثِ اَنْتُمْ مُّدْهِنُوْنَ ﴿٨٢﴾

**83.** Kuma kuna ɗaukar ƙaryatawar da kuke hanyar neman abincinku?
وَتَجْعَلُوْنَ رِزْقَكُمْ اَنَّكُمْ تُكَذِّبُوْنَ ﴿٨٣﴾

**84.** To, me zai hana, idan ran mamaci ya kai maƙogwaro,
فَلَوْلَآ اِذَا بَلَغَتِ الْحُلْقُوْمَ ﴿٨٤﴾

**85.** A lokacin kuwa ku, kuna gani,
وَاَنْتُمْ حِيْنَئِذٍ تَنْظُرُوْنَ ﴿٨٥﴾

**86.** Kuma Mun fi ku kusa da shi, amma ba ku gani -
وَنَحْنُ اَقْرَبُ اِلَيْهِ مِنْكُمْ وَلٰكِنْ لَّا تُبْصِرُوْنَ ﴿٨٦﴾

**87.** Me zai hana, idan ku ba za a yi muku sakamako ba,
فَلَوْلَآ اِنْ كُنْتُمْ غَيْرَ مَدِيْنِيْنَ ﴿٨٧﴾

**88.** Ku dawo da shi baya, idan ku masu gaskiya ne?
تَرْجِعُوْنَهَآ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٨٨﴾

**89.** To, idan yana daga cikin makusanta (ga Allah).
فَاَمَّآ اِنْ كَانَ مِنَ الْمُقَرَّبِيْنَ ﴿٨٩﴾

**90.** Sai ya sami jindaɗi da ƙanshi, da lambun ni'ima;
فَرَوْحٌ وَّرَيْحَانٌ ۙ وَّجَنَّتُ نَعِيْمٍ ﴿٩٠﴾

**91.** Kuma idan yana cikin waɗanda ke hannun dama,
وَاَمَّآ اِنْ كَانَ مِنْ اَصْحٰبِ الْيَمِيْنِ ﴿٩١﴾

**92.** 'Aminci ya tabbata gare ka, Ya kai wanda ke cikin na hannun dama.'
فَسَلٰمٌ لَّكَ مِنْ اَصْحٰبِ الْيَمِيْنِ ﴿٩٢﴾

**93.** Amma idan yana cikin masu ƙaryatawa, ɓatattu,
وَاَمَّآ اِنْ كَانَ مِنَ الْمُكَذِّبِيْنَ الضَّآلِّيْنَ ﴿٩٣﴾

**94.** To, liyafarsa ruwa mai tafarfasa,
فَنُزُلٌ مِّنْ حَمِيْمٍ ﴿٩٤﴾

**95.** Da ƙuna cikin Wuta.
وَّتَصْلِيَةُ جَحِيْمٍ ﴿٩٥﴾

**96.** Haƙiƙa, wannan ita ce gaskiya tsagwaranta.

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ حَقُّ الْيَقِينِ ﴿٩٦﴾

**97.** To, tsarkake sunan Ubangijinka, Mai girma.

فَسَبِّحْ بِاسْمِ رَبِّكَ الْعَظِيمِ ﴿٩٧﴾ ع ٣ ٢٢ ١٦

ركوعاتها ٤ سُوْرَةُ الْحَدِيْدِ مَدَنِيَّةٌ ٥٧ اٰياتها ٣٠

# SŪRATUL ḤADĪD

*(A Madina ta Sauka)*

*(Ayoyinta 30)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

سَبَّحَ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ۝٢

**2.** Dukkan abin da ke cikin sammai da ƙasa yana tsarkake Allah; Shi ne Mabuwayi, Mai hikima.

لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ يُحْيٖ وَيُمِيْتُ ۚ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ۝٣

**3.** Mulkin sammai da ƙasa taSa ce. Yana rayarwa kuma Yana matarwa, kuma Shi Mai iko ne a kan kowane abu.

هُوَ الْاَوَّلُ وَالْاٰخِرُ وَالظَّاهِرُ وَالْبَاطِنُ ۚ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ۝٤

**4.** Shi ne na Farko, Shi ne na ƙarshe, Shi ne Bayyananne, Shi ne Ɓoyayye, kuma Shi ne Masanin komai.

هُوَ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوٰى عَلَى الْعَرْشِ ۗ يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِي الْاَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنْزِلُ مِنَ السَّمَآءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيْهَا ۗ وَهُوَ مَعَكُمْ اَيْنَ مَا كُنْتُمْ ۗ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ۝٥

**5.** Shi ne Wanda ya halicci sammai da ƙasa, cikin lokatai shida, sa'annan Ya daidaita a kan Al'arshi. Ya san abin da ke shiga cikin ƙasa, da abin da ke fita daga cikinta, da abin da ke sauka daga sama, da abin da ke hawa zuwa gare ta. Kuma Yana tare da ku, duk inda kuke. Kuma Allah yana ganin abin da kuke aikatawa.

لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ وَاِلَى اللّٰهِ تُرْجَعُ الْاُمُوْرُ ۝٦

**6.** Mulkin sammai da ƙasa taSa ce. Kuma za’a maida al’amura ga Allah (saboda hukumci na ƙarshe).

يُوْلِجُ الَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَيُوْلِجُ النَّهَارَ فِي الَّيْلِ ۗ وَهُوَ عَلِيْمٌ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ۝٧

**7.** Yana shigar da dare cikin rana kuma Yana shigar da rana cikin dare, kuma Shi ne Masanin duk abin da ke cikin zukata.

اٰمِنُوْا بِاللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ وَاَنْفِقُوْا مِمَّا

**8.** Ku ba da gaskiya da Allah da ManzanSa, kuma ku ciyar daga abin

da Ya naɗa ku masu cin gajiyarsa. Kuma waɗanda suka ba da gaskiya daga cikinku kuma suka ciyar, za su sami lada mai girma.

جَعَلَكُمْ مُسْتَخْلَفِيْنَ فِيْهِ ۖ فَالَّذِيْنَ
اٰمَنُوْا مِنْكُمْ وَ اَنْفَقُوْا لَهُمْ اَجْرٌ
كَبِيْرٌ ﴿٨﴾

**9.** Me zai sa ba za ku ba da gaskiya da Allah ba, alhali Manzo yana kiranku don ku ba da gaskiya da Ubangijinku, kuma Ya karɓi alƙawarinku idan ku masu imani ne?

وَمَا لَكُمْ لَا تُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ ۚ وَالرَّسُوْلُ
يَدْعُوْكُمْ لِتُؤْمِنُوْا بِرَبِّكُمْ وَقَدْ اَخَذَ
مِيْثَاقَكُمْ اِنْ كُنْتُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٩﴾

**10.** Shi ne Wanda ke saukarwa bawanSa Ayoyi mabayyana, don Ya fitar da ku, daga dukkan duhu zuwa haske. Kuma haƙiƙa, Allah Mai tausayi ne, Mai jinƙai ne gare ku.

هُوَ الَّذِيْ يُنَزِّلُ عَلٰى عَبْدِهٖۤ اٰيٰتٍ
بَيِّنٰتٍ لِّيُخْرِجَكُمْ مِّنَ الظُّلُمٰتِ اِلَى
النُّوْرِ ؕ وَاِنَّ اللّٰهَ بِكُمْ لَرَءُوْفٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٠﴾

**11.** Kuma me ya sa ba za ku ciyar cikin hanyar Allah ba, alhali gadon sammai da ƙasa duk na Allah ne? Waɗanda suka ciyar kafin samun nasara kuma suka yi yaƙi, ba daidai suke ba (da waɗanda ba su yi ba) suna da daraja fiye da waɗanda suka ciyar bayan nasara kuma suka yi yaƙi. Kuma Allah ya yi wa kowa alƙawarin sakamako nagari. Kuma Allah Masanin abin da kuke aikatawa ne.

وَمَا لَكُمْ اَلَّا تُنْفِقُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ
وَلِلّٰهِ مِيْرَاثُ السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ ؕ
لَا يَسْتَوِيْ مِنْكُمْ مَّنْ اَنْفَقَ مِنْ قَبْلِ
الْفَتْحِ وَقَاتَلَ ؕ اُولٰٓئِكَ اَعْظَمُ دَرَجَةً مِّنَ
الَّذِيْنَ اَنْفَقُوْا مِنْۢ بَعْدُ وَقَاتَلُوْا ؕ وَكُلًّا
وَّعَدَ اللّٰهُ الْحُسْنٰى ؕ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ
خَبِيْرٌ ﴿١١﴾ ع ١ ١١ ١٧

**R.2**

**12.** Wanene zai ranta wa Allah rance nagari, Shi kuma Ya ninninka masa kuma ya sami lada mai girma.

مَنْ ذَا الَّذِيْ يُقْرِضُ اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا
فَيُضٰعِفَهٗ لَهٗ وَلَهٗۤ اَجْرٌ كَرِيْمٌ ﴿١٢﴾

**13.** (Yi tunani) ranar da za ka ga muminai maza da muminai mata, haskensu yana tafiya ta gabansu, da ta hannuwansu na dama, (mala'iku suna ce masu), 'Albishirinku a yau, na Lambuna waɗanda ƙoramu ke gudana a ƙarƙashinsu, za ku dauwama cikinsu. Wannan shi ne babban rabo.'

يَوْمَ تَرَى الْمُؤْمِنِيْنَ وَ الْمُؤْمِنٰتِ
يَسْعٰى نُوْرُهُمْ بَيْنَ اَيْدِيْهِمْ وَ
بِاَيْمَانِهِمْ بُشْرٰىكُمُ الْيَوْمَ جَنّٰتٌ
تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ
فِيْهَا ؕ ذٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿١٣﴾

**14.** Ranar da munafukai maza da munafukai mata za su cewa waɗanda suka ba da gaskiya, 'Ku dakace mu, mu ɗosani haskenku.' Sai a ce musu, 'Ku koma baya, (Idan za ku iya), ku nemo haske.' Sai a kafa garu tsakaninsu, mai ƙofa. A cikinta, ko ina rahama, amma daga bayan ta da gaba, azaba ne.

يَوْمَ يَقُولُ الْمُنٰفِقُونَ وَالْمُنٰفِقٰتُ
لِلَّذِينَ اٰمَنُوا انْظُرُونَا نَقْتَبِسْ مِنْ
نُورِكُمْ قِيلَ ارْجِعُوا وَرَاءَكُمْ فَالْتَمِسُوا
نُورًا فَضُرِبَ بَيْنَهُمْ بِسُورٍ لَهُ بَابٌ
بَاطِنُهُ فِيهِ الرَّحْمَةُ وَظَاهِرُهُ مِنْ
قِبَلِهِ الْعَذَابُ ﴿١٤﴾

**15.** (Munafukan) za su riƙa kiran muminai, 'Ashe ba mu kasance tare da ku ba?' Sai su ce, "E, amma kun jefa kanku cikin fitina, kuma kun yi sakaci, kun yi kokwanto kuma burace-burace sun ruɗe ku har hukumcin Allah ya zo. Kuma mai ruɗi ya ruɗe ku game da lamarin Allah.

يُنَادُونَهُمْ أَلَمْ نَكُنْ مَعَكُمْ قَالُوا
بَلٰى وَلٰكِنَّكُمْ فَتَنْتُمْ أَنْفُسَكُمْ وَ
تَرَبَّصْتُمْ وَارْتَبْتُمْ وَغَرَّتْكُمُ الْأَمَانِيُّ
حَتّٰى جَاءَ أَمْرُ اللّٰهِ وَغَرَّكُمْ بِاللّٰهِ
الْغَرُورُ ﴿١٥﴾

**16.** 'To, a yau ba za a karɓi fansa ba daga gare ku, kuma ba za a karɓa ba daga waɗanda suka kafirta. Wuta ita ce makomarku, ita ce abokiyarku, kuma makoma ta munana."

فَالْيَوْمَ لَا يُؤْخَذُ مِنْكُمْ فِدْيَةٌ وَلَا مِنَ
الَّذِينَ كَفَرُوا مَأْوٰىكُمُ النَّارُ هِيَ
مَوْلٰىكُمْ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿١٦﴾

**17.** Shin lokaci bai yi ba ga waɗanda suka ba da gaskiya cewa, zukatansu za su ƙasƙanta saboda Allah, kuma da gaskiya wadda ta sauka (garesu) kuma ba za su zama kamar waɗanda aka ba Littafi kafinsu, amma da lokacin (walawa) ya tsawaita gare su, sai zukatansu suka ƙeƙashe kuma yawancinsu suka kangare?

أَلَمْ يَأْنِ لِلَّذِينَ اٰمَنُوا أَنْ تَخْشَعَ
قُلُوبُهُمْ لِذِكْرِ اللّٰهِ وَمَا نَزَلَ مِنَ
الْحَقِّ وَلَا يَكُونُوا كَالَّذِينَ أُوتُوا الْكِتٰبَ
مِنْ قَبْلُ فَطَالَ عَلَيْهِمُ الْأَمَدُ فَقَسَتْ
قُلُوبُهُمْ وَكَثِيرٌ مِنْهُمْ فٰسِقُونَ ﴿١٧﴾

**18.** Ku sani, Allah yana rayar da ƙasa bayan mutuwarta. Haƙiƙa, Mun bayyana maku Ayoyi don ku fahimta.

اِعْلَمُوا أَنَّ اللّٰهَ يُحْيِ الْأَرْضَ بَعْدَ
مَوْتِهَا قَدْ بَيَّنَّا لَكُمُ الْاٰيٰتِ لَعَلَّكُمْ
تَعْقِلُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Haƙiƙa, maza masu ba da sadaka da mata masu ba da sadaka, da waɗanda suka ba Allah rance nagari, za a ninninka masu, kuma za su samu lada mai girma.

إِنَّ الْمُصَّدِّقِينَ وَالْمُصَّدِّقٰتِ وَأَقْرَضُوا
اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا يُضٰعَفُ لَهُمْ وَ
لَهُمْ أَجْرٌ كَرِيمٌ ﴿١٩﴾

**20.** Waɗanda suka ba da gaskiya da Allah da ManzanninSa, waɗannan su ne masu gaskiya da kuma masu ba da shaida gurin Ubangijinsu. Suna da ladansu da haskensu. Waɗanda suka kafirta kuwa, kuma suka ƙaryata AyoyinMu, waɗannan su ne 'yan Wuta.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِاللّٰهِ وَرُسُلِهٖٓ اُولٰٓئِكَ
هُمُ الصِّدِّيْقُوْنَ ۖ وَالشُّهَدَآءُ عِنْدَ
رَبِّهِمْ ؕ لَهُمْ اَجْرُهُمْ وَنُوْرُهُمْ ؕ
وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَكَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَآ
ع ٩ ١٨ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ الْجَحِيْمِ ﴿٢٠﴾

**R.3**

**21.** Ku sani cewa, rayuwar duniya wasa ce, da shaƙatawa kawai. Kuma ado ce da alfahari tsakaninku da gasa a kan tarin dukiyoyi da 'ya'ya. Kamar ruwan sama ne, wanda tsiron da ta fitar ta ba manoma sha'awa, sa'annan ya bushe, sai ka gan shi ya yi fatsi-fatsi, sa'annan ya zama karmami. Kuma a Lahira akwai azaba mai tsanani ga masu laifi, kuma akwai gafara daga Allah da yarda (ga mutanen kirki). Rayuwar duniya, ɗan jin daɗi ne na ruɗi kawai.

اِعْلَمُوْٓا اَنَّمَا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا لَعِبٌ وَّلَهْوٌ
وَّزِيْنَةٌ وَّتَفَاخُرٌۢ بَيْنَكُمْ وَتَكَاثُرٌ فِي
الْاَمْوَالِ وَالْاَوْلَادِ ؕ كَمَثَلِ غَيْثٍ
اَعْجَبَ الْكُفَّارَ نَبَاتُهٗ ثُمَّ يَهِيْجُ
فَتَرٰىهُ مُصْفَرًّا ثُمَّ يَكُوْنُ حُطٰمًا ؕ
وَفِي الْاٰخِرَةِ عَذَابٌ شَدِيْدٌ ۙ وَّمَغْفِرَةٌ
مِّنَ اللّٰهِ وَرِضْوَانٌ ؕ وَمَا الْحَيٰوةُ
الدُّنْيَآ اِلَّا مَتَاعُ الْغُرُوْرِ ﴿٢١﴾

**22.** Ku yi tsere zuwa ga neman gafara daga Ubangijinku da Gidan Aljanna, wadda faɗinta kamar faɗin sama da ƙasa ne, an tanade ta saboda waɗanda suka ba da gaskiya da Allah da ManzanninSa. Wannan baiwar Allah ce, Yana ba da ita ga wanda Ya so. Allah Ma'abucin babbar baiwa ne.

سَابِقُوْٓا اِلٰى مَغْفِرَةٍ مِّنْ رَّبِّكُمْ وَجَنَّةٍ
عَرْضُهَا كَعَرْضِ السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ ۙ
اُعِدَّتْ لِلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِاللّٰهِ وَرُسُلِهٖ ؕ
ذٰلِكَ فَضْلُ اللّٰهِ يُؤْتِيْهِ مَنْ يَّشَآءُ ؕ
وَاللّٰهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيْمِ ﴿٢٢﴾

**23.** Babu wata masifa wadda za ta faru a ban ƙasa, ko game da kanku, sai an rubuce ta cikin Littafi kafin Mu saukar da ita. Haƙiƙa, haka mai sauƙi ne ga Allah.

مَآ اَصَابَ مِنْ مُّصِيْبَةٍ فِي الْاَرْضِ وَلَا
فِيْٓ اَنْفُسِكُمْ اِلَّا فِيْ كِتٰبٍ مِّنْ قَبْلِ اَنْ
نَّبْرَاَهَا ؕ اِنَّ ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ يَسِيْرٌ ۚ ﴿٢٣﴾

**24.** Don kada ku yi baƙin ciki a kan abin da kuka rasa, kuma kada ku yi alfahari da abin da Ya ba ku. Kuma Allah ba Ya son dukkan mai ji-da-kai, mai alfahari.

لِّكَيْلَا تَاْسَوْا عَلٰى مَا فَاتَكُمْ وَلَا
تَفْرَحُوْا بِمَآ اٰتٰىكُمْ ؕ وَاللّٰهُ لَا يُحِبُّ
كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُوْرِ ۙ ﴿٢٤﴾

**25.** Waɗanda ke yin rowa, kuma suke umarni wa mutane da yin rowa, dukkan wanda ya juya baya, Allah Shi ne Mawadaci. Abin Yabo.

الَّذِينَ يَبْخَلُونَ وَيَأْمُرُونَ النَّاسَ بِالْبُخْلِ ۗ وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ اللَّهَ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ﴿٢٥﴾

**26.** Haƙiƙa, Mun aiko ManzanninMu da hujjoji mabayyana, kuma Mun saukar da Littafi da Ma'auni tare da su don mutane su tsai da adalci. Kuma Mun saukar da ƙarfe, a cikinsa akwai abin yin makamin yaƙi mai tsanani kuma da abubuwan amfani ga mutane, kuma don Allah ya san wanda ke taimakonSa da ManzanninSa, ba tare da ya gan Shi ba. Haƙiƙa, Allah Mai ƙarfi ne, Mabuwayi.

لَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا بِالْبَيِّنَاتِ وَأَنزَلْنَا مَعَهُمُ الْكِتَابَ وَالْمِيزَانَ لِيَقُومَ النَّاسُ بِالْقِسْطِ ۖ وَأَنزَلْنَا الْحَدِيدَ فِيهِ بَأْسٌ شَدِيدٌ وَمَنَافِعُ لِلنَّاسِ وَلِيَعْلَمَ اللَّهُ مَن يَنصُرُهُ وَرُسُلَهُ بِالْغَيْبِ ۚ إِنَّ اللَّهَ قَوِيٌّ عَزِيزٌ ﴿٢٦﴾ ع ٣ ١٩

**R.4**

**27.** Kuma haƙiƙa, Mun aiko Nuhu da Ibrahima, kuma Mun saka Annabta da Littafi cikin zuriyarsu. A cikinsu akwai waɗanda suka bi shiriya, amma da yawa daga cikinsu, fasiƙai ne.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا وَإِبْرَاهِيمَ وَجَعَلْنَا فِي ذُرِّيَّتِهِمَا النُّبُوَّةَ وَالْكِتَابَ ۖ فَمِنْهُم مُّهْتَدٍ ۖ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَاسِقُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Sa'annan Muka sa ManzanninMu su biyo bayansu, kuma Mun sa Isa Ɗan Maryam ya biyo su, kuma Muka ba shi Linjila. Kuma Mun saka tausayi da jinƙai cikin zukatan waɗanda suka bi shi. Kuma sun ƙagi sufanci na zaman ware, -ba Mu lizimta musu shi ba- don neman yardar Allah. Kuma ba su bi sharuɗansa ba yadda ya kamata su bi shi. Duk da haka Mun ba waɗanda suka ba da gaskiya daga cikinsu ladansu, amma masu yawa daga cikinsu 'yan tawaye ne.

ثُمَّ قَفَّيْنَا عَلَىٰ آثَارِهِم بِرُسُلِنَا وَقَفَّيْنَا بِعِيسَى ابْنِ مَرْيَمَ وَآتَيْنَاهُ الْإِنجِيلَ ۙ وَجَعَلْنَا فِي قُلُوبِ الَّذِينَ اتَّبَعُوهُ رَأْفَةً وَرَحْمَةً ۚ وَرَهْبَانِيَّةً ابْتَدَعُوهَا مَا كَتَبْنَاهَا عَلَيْهِمْ إِلَّا ابْتِغَاءَ رِضْوَانِ اللَّهِ فَمَا رَعَوْهَا حَقَّ رِعَايَتِهَا ۖ فَآتَيْنَا الَّذِينَ آمَنُوا مِنْهُمْ أَجْرَهُمْ ۖ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ فَاسِقُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Ya ku waɗanda suka bada gaskiya, ku tsoraci Allah, kuma ku ba da gaskiya da ManzanSa. Zai ba ku daga rahamarSa ninki biyu, kuma Zai ba ku haske wanda za ku riƙa tafiya tare da

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَآمِنُوا بِرَسُولِهِ يُؤْتِكُمْ كِفْلَيْنِ مِن رَّحْمَتِهِ وَيَجْعَل لَّكُمْ نُورًا تَمْشُونَ

shi, kuma Ya gafarta maku. Allah kuwa Mai gafara ne, Mai jinƙai.

بِهِۦ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۚ وَٱللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ٢٩

**30.** Don Ma'abuta Littafi su san cewa, ba su da ikon wani abu daga baiwar Allah. Kuma baiwa gaba ɗaya, a hannun Allah take. Yana ba da ita ga wanda Ya so. Allah Mai babbar baiwa ne.

لِّئَلَّا يَعْلَمَ أَهْلُ ٱلْكِتَٰبِ أَلَّا يَقْدِرُونَ
عَلَىٰ شَىْءٍ مِّن فَضْلِ ٱللَّهِ ۙ وَأَنَّ
ٱلْفَضْلَ بِيَدِ ٱللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن
يَشَآءُ ۚ وَٱللَّهُ ذُو ٱلْفَضْلِ ٱلْعَظِيمِ ٣٠ ع ٤ ٢٠

ركوعاتها ٣ — سُورَةُ الْمُجَادَلَةِ مَدَنِيَّةٌ ٥٨ — اٰياتها ٢٣

# SŪRATUL MUJĀDALAH

*(A Madina ta Sauka)*

*(Ayoyinta 23)*

## JUZU'I NA 28

الجزء ٢٨

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Haƙiƙa, Allah ya ji maganar wadda ke kama ƙafa da kai game da mijinta, tana kai ƙara gurin Allah. Kuma Allah na jin tattaunawarku. Haƙiƙa, Allah Mai ji ne, Mai gani ne.

قَدْ سَمِعَ اللّٰهُ قَوْلَ الَّتِيْ
تُجَادِلُكَ فِيْ زَوْجِهَا وَتَشْتَكِيْٓ اِلَى اللّٰهِ ۖ
وَاللّٰهُ يَسْمَعُ تَحَاوُرَكُمَا ۗ اِنَّ اللّٰهَ
سَمِيْعٌ ۢ بَصِيْرٌ ٢

**3.** A cikinku waɗanda ke ƙaurace wa matansu suna kiransu uwayensu, su ba uwayensu ne ba, uwayensu sune mata waɗanda suka haife su. Haƙiƙa, suna faɗar mummunar magana da ƙarya, amma Allah Mai rangwame ne, Mai gafara ne.

اَلَّذِيْنَ يُظٰهِرُوْنَ مِنْكُمْ مِّنْ نِّسَآئِهِمْ
مَّا هُنَّ اُمَّهٰتِهِمْ ۗ اِنْ اُمَّهٰتُهُمْ اِلَّا
الّٰٓـِٔيْ وَلَدْنَهُمْ ۗ وَاِنَّهُمْ لَيَقُوْلُوْنَ مُنْكَرًا
مِّنَ الْقَوْلِ وَزُوْرًا ۗ وَاِنَّ اللّٰهَ لَعَفُوٌّ غَفُوْرٌ ٣

**4.** Waɗanda ke ƙaurace wa matansu (suna cewa su uwayensu) ne, sa'annan su koma ga abin da suka faɗa, tilas su 'yanta bawa, kafin su taɓa juna. Wannan ne abin da ake yi maku wa'azi da shi. Kuma Allah ya na sane da abin da kuke aikatawa.

وَالَّذِيْنَ يُظٰهِرُوْنَ مِنْ نِّسَآئِهِمْ ثُمَّ
يَعُوْدُوْنَ لِمَا قَالُوْا فَتَحْرِيْرُ رَقَبَةٍ مِّنْ
قَبْلِ اَنْ يَّتَمَآسَّا ۗ ذٰلِكُمْ تُوْعَظُوْنَ
بِهٖ ۗ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرٌ ٤

**5.** Wanda bai samu (bawa) ba, ya yi azumin wata biyu a jere, kafin su taɓa juna. Wanda ba zai iya ba, ya ciyar da miskinai sittin. (An umarce ku) da wannan don ku ba da gaskiya da Allah da ManzanSa. Kuma waɗannan su ne dokokin Allah. Kuma akwai azaba mai raɗaɗi ga waɗanda suka kafirta.

فَمَنْ لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ شَهْرَيْنِ
مُتَتَابِعَيْنِ مِنْ قَبْلِ اَنْ يَّتَمَآسَّا ۚ فَمَنْ
لَّمْ يَسْتَطِعْ فَاِطْعَامُ سِتِّيْنَ مِسْكِيْنًا ۗ
ذٰلِكَ لِتُؤْمِنُوْا بِاللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ ۗ وَتِلْكَ
حُدُوْدُ اللّٰهِ ۗ وَلِلْكٰفِرِيْنَ عَذَابٌ اَلِيْمٌ ٥

**6.** Waɗanda ke saɓa wa Allah da ManzanSa, za a ƙasƙantar da su, kamar yadda aka ƙasƙantar da

اِنَّ الَّذِيْنَ يُحَآدُّوْنَ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ
كُبِتُوْا كَمَا كُبِتَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ

waɗanda ke gabaninsu. Kuma tuni Mun saukar da Ayoyi masu bayyanawa. Kuma akwai azaba mai sa walaƙanta ga kafirai.

وَقَدْ أَنزَلْنَآ ءَايَٰتٍۭ بَيِّنَٰتٍ ۚ وَلِلْكَٰفِرِينَ
عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿٦﴾

**7.** A ranar da Allah zai tashe su gaba ɗaya. Kuma Zai ba su labarin abin da suka aikata. Allah ya kiyaye shi tsaf, su kuwa sun manta shi. Allah Mai ba da shaida ne a kan komai.

يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ ٱللَّهُ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُهُم
بِمَا عَمِلُوٓا۟ ۚ أَحْصَىٰهُ ٱللَّهُ وَنَسُوهُ ۚ
وَٱللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ شَهِيدٌ ﴿٧﴾

**R.2**

**8.** Ba ku gani ba cewa, Allah ya san abin da ke cikin sammai da abin da ke cikin ƙasa? Ba bu ganawa ta mutum uku, sai Ya kasance na huɗunsu, ko mutum biyar, sai Ya kasance na shidansu, ko ƙasa da haka, ko fiye da haka, sai ya kasance tare da su duk inda suke. Sa'annan a Ranar Kiyama Ya ba su labarin abin da suka aikata. Haƙiƙa, Allah, Masanin komai ne.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ ٱللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَ
مَا فِى ٱلْأَرْضِ ۖ مَا يَكُونُ مِن نَّجْوَىٰ ثَلَٰثَةٍ
إِلَّا هُوَ رَابِعُهُمْ وَلَا خَمْسَةٍ إِلَّا هُوَ
سَادِسُهُمْ وَلَآ أَدْنَىٰ مِن ذَٰلِكَ وَلَآ
أَكْثَرَ إِلَّا هُوَ مَعَهُمْ أَيْنَ مَا كَانُوا۟ ۖ ثُمَّ
يُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا۟ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيمٌ ﴿٨﴾

**9.** Ba ka ga waɗanda aka hana su ganawa a asirce ba suna komawa ga abin da aka hane su, suna ganawa a kan saɓo da shishshigi da ƙin biyayya ga Manzo? Kuma idan suka zo gurinka, suna gaishe ka da abin da Allah bai gaishe ka da shi ba, kuma a tsakaninsu suna cewa, 'Me ya sa Allah bai yi mana azaba ba saboda abin da muke faɗa? Wutar Jahannama ta ishe su. Za su ƙuna da ita, kuma makoma mummuna ce.

أَلَمْ تَرَ إِلَى ٱلَّذِينَ نُهُوا۟ عَنِ ٱلنَّجْوَىٰ ثُمَّ
يَعُودُونَ لِمَا نُهُوا۟ عَنْهُ وَيَتَنَٰجَوْنَ
بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَمَعْصِيَتِ
ٱلرَّسُولِ وَإِذَا جَآءُوكَ حَيَّوْكَ بِمَا
لَمْ يُحَيِّكَ بِهِ ٱللَّهُ وَيَقُولُونَ فِىٓ
أَنفُسِهِمْ لَوْلَا يُعَذِّبُنَا ٱللَّهُ بِمَا
نَقُولُ ۚ حَسْبُهُمْ جَهَنَّمُ يَصْلَوْنَهَا ۖ
فَبِئْسَ ٱلْمَصِيرُ ﴿٩﴾

**10.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya yayin da kuke ganawa a asirce, kada ku gana don shirya saɓo da shishshigi, da ƙin biyayya ga Manzo, amma ku yi ganawarku don shirya alheri, kuma ku tsoraci Allah, Wanda za'a tattara ku zuwa gare Shi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓا۟ إِذَا تَنَٰجَيْتُمْ فَلَا
تَتَنَٰجَوْا۟ بِٱلْإِثْمِ وَٱلْعُدْوَٰنِ وَ
مَعْصِيَتِ ٱلرَّسُولِ وَتَنَٰجَوْا۟ بِٱلْبِرِّ
وَٱلتَّقْوَىٰ ۖ وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِىٓ إِلَيْهِ
تُحْشَرُونَ ﴿١٠﴾

**11.** Ganawa a ɓoye don shirya makirci, aikin Shaiɗan ne, don ya baƙanta wa waɗanda suka ba da gaskiya, amma ba zai cuce su da komai ba, sai da yardar Allah. Kuma muminai su dogara ga Allah.

إِنَّمَا النَّجْوَىٰ مِنَ الشَّيْطَانِ لِيَحْزُنَ
الَّذِينَ آمَنُوا وَلَيْسَ بِضَارِّهِمْ شَيْئًا
إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ
الْمُؤْمِنُونَ ﴿١١﴾

**12.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya, yayin da aka ce maku, ‘Ku buɗa!’ a guraren taro, to, ku buɗa; Allah zai yalwata maku. Kuma idan aka ce maku, ‘Ku tashi tsaye!’ to, ku tashi tsaye; Allah zai ba waɗanda suka ba da gaskiya a cikinku da waɗanda aka ba sani, ɗaukakar darajoji. Kuma Allah yana sane da abin da kuke aikatawa.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا قِيلَ لَكُمْ
تَفَسَّحُوا فِي الْمَجَالِسِ فَافْسَحُوا يَفْسَحِ
اللَّهُ لَكُمْ ۖ وَإِذَا قِيلَ انْشُزُوا فَانْشُزُوا
يَرْفَعِ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا مِنْكُمْ وَالَّذِينَ
أُوتُوا الْعِلْمَ دَرَجَاتٍ ۚ وَاللَّهُ بِمَا
تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿١٢﴾

**13.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya, idan kuka gana da Manzo, ku ba da sadaka kafin ganawarku. Haka ne ya fi gare ku, kuma haka ne mafi tsarki. Amma idan ba ku sami abin bayarwa ba, to, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا نَاجَيْتُمُ
الرَّسُولَ فَقَدِّمُوا بَيْنَ يَدَيْ نَجْوَاكُمْ
صَدَقَةً ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ لَكُمْ وَأَطْهَرُ ۚ فَإِنْ
لَمْ تَجِدُوا فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٣﴾

**14.** Tsoro kuke ku ba da sadakoki, lokacin ganawarku? To, idan ba ku aikata haka ba, -kuma Allah ya yafe maku- to, ku tsai da Salla, ku ba da Zakka, kuma ku bi Allah da ManzonSa. Allah yana sane da abin da kuke aikatawa.

أَأَشْفَقْتُمْ أَنْ تُقَدِّمُوا بَيْنَ يَدَيْ
نَجْوَاكُمْ صَدَقَاتٍ ۚ فَإِذْ لَمْ تَفْعَلُوا وَ
تَابَ اللَّهُ عَلَيْكُمْ فَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ
وَآتُوا الزَّكَاةَ وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ ۚ
وَاللَّهُ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٤﴾ ع

**R.3**

**15.** Ba ka ga waɗanda ke abokantaka da mutanen da Allah ya yi fushi da su ba? Su ba cikinku suke ba, kuma ba cikinsu suke ba, kuma suna rantsuwa a kan ƙarya alhali suna sane.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ تَوَلَّوْا قَوْمًا
غَضِبَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ مَا هُمْ مِنْكُمْ وَ
لَا مِنْهُمْ وَيَحْلِفُونَ عَلَى الْكَذِبِ وَهُمْ
يَعْلَمُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Allah ya tanadi azaba mai tsanani gare su. Haƙiƙa, abin da suke aikatawa ya yi muni.

اتَّخَذُوا أَيْمَانَهُمْ جُنَّةً فَصَدُّوا عَنْ
سَبِيلِ اللَّهِ فَلَهُمْ عَذَابٌ مُهِينٌ ﴿١٦﴾

**17.** Sun riƙi rantse-rantsensu garkuwa, don kare ƙarerakinsu da nufin hana mutane bin tafarkin Allah, za su haɗu da azaba mai sa walaƙanta.

اِتَّخَذُوْٓا اَيْمَانَهُمْ جُنَّةً فَصَدُّوْا عَنْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ فَلَهُمْ عَذَابٌ مُّهِيْنٌ ﴿١٧﴾

**18.** Dukiyoyinsu da 'ya'yansu ba za su amfana masu komai ba, game da Allah. Waɗannan su ne 'yan Wuta, za su zauna cikinta.

لَنْ تُغْنِيَ عَنْهُمْ اَمْوَالُهُمْ وَ لَآ
اَوْلَادُهُمْ مِّنَ اللّٰهِ شَيْـًٔا ؕ اُولٰٓئِكَ
اَصْحٰبُ النَّارِ ؕ هُمْ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿١٨﴾

**19.** Ranar da Allah zai tashe su gaba ɗaya, za su rantse maSa kamar yadda suke rantse muku, kuma za su zaci suna kan wani abu (na gaskiya). Haƙiƙa su, su ne maƙaryata.

يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ اللّٰهُ جَمِيْعًا فَيَحْلِفُوْنَ لَهٗ
كَمَا يَحْلِفُوْنَ لَكُمْ وَ يَحْسَبُوْنَ اَنَّهُمْ
عَلٰى شَيْءٍ ؕ اَلَآ اِنَّهُمْ هُمُ الْكٰذِبُوْنَ ﴿١٩﴾

**20.** Shaiɗan ya sha kansu sai ya mantar da su ambaton Allah. Waɗannan su ne ƙungiyar Shaiɗan. Haƙiƙa, ƙungiyar Shaiɗan su ne masu taɓewa.

اِسْتَحْوَذَ عَلَيْهِمُ الشَّيْطٰنُ فَاَنْسٰهُمْ
ذِكْرَ اللّٰهِ ؕ اُولٰٓئِكَ حِزْبُ الشَّيْطٰنِ ؕ
اَلَآ اِنَّ حِزْبَ الشَّيْطٰنِ هُمُ
الْخٰسِرُوْنَ ﴿٢٠﴾

**21.** Haƙiƙa, waɗanda ke gaba da Allah da ManzanSa, waɗannan suna cikin mafiya ƙasƙanci.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُحَآدُّوْنَ اللّٰهَ وَ رَسُوْلَهٗٓ
اُولٰٓئِكَ فِي الْاَذَلِّيْنَ ﴿٢١﴾

**22.** Allah ya hukumta cewa, 'Zan yi rinjaye, Ni da ManzanniNa,' Haƙiƙa, Allah, Mai ƙarfi ne, Mabuwayi.

كَتَبَ اللّٰهُ لَاَغْلِبَنَّ اَنَا وَ رُسُلِيْ ؕ اِنَّ
اللّٰهَ قَوِيٌّ عَزِيْزٌ ﴿٢٢﴾

**23.** Ba za ka sami mutane ba, waɗanda suka ba da gaskiya da Allah da ranar Lahira, suna soyayya da waɗanda ke gaba da Allah da ManzanSa, ko sun kasance iyayensu, ko 'ya'yansu, ko 'yanuwansu, ko danginsu. Waɗannan su ne Allah ya rubuta imani na gaskiya cikin zukatansu, kuma Ya ƙarfafa su da tsarkin zuciya daga gare Shi. Kuma Zai shigar da su, Gidajen Aljanna waɗanda ruwan ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu, za su zauna cikinsu din-din-din. Allah ya yarda da su, kuma sun yarda da Shi. Waɗannan su ne ƙungiyar Allah. Haƙiƙa, ƙungiyar Allah su ne masu rabauta.

لَا تَجِدُ قَوْمًا يُّؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ
الْاٰخِرِ يُوَآدُّوْنَ مَنْ حَآدَّ اللّٰهَ وَ
رَسُوْلَهٗ وَلَوْ كَانُوْٓا اٰبَآءَهُمْ اَوْ
اَبْنَآءَهُمْ اَوْ اِخْوَانَهُمْ اَوْ عَشِيْرَتَهُمْ ؕ
اُولٰٓئِكَ كَتَبَ فِيْ قُلُوْبِهِمُ الْاِيْمَانَ وَ
اَيَّدَهُمْ بِرُوْحٍ مِّنْهُ ؕ وَ يُدْخِلُهُمْ
جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ
خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ رَضِيَ اللّٰهُ عَنْهُمْ وَرَضُوْا
عَنْهُ ؕ اُولٰٓئِكَ حِزْبُ اللّٰهِ ؕ اَلَآ اِنَّ
حِزْبَ اللّٰهِ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ﴿٢٣﴾

# SŪRATUL ḤASHR

*(A Madina ta Sauka)*

*(Ayoyinta 25)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Abin da ke cikin sammai da abin da ke cikin ƙasa, suna tsarkake Allah, kuma Shi ne Mabuwayi, Mai hikima.

سَبَّحَ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي
الْاَرْضِ ۚ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٢﴾

**3.** Shi ne Ya fitar da waɗanda suka kafirta daga cikin Ma'abuta Littafi daga gidajensu a kora ta farko. Ba ku zaci za su fita ba, su ma sun zaci 'yan'uwansu za su kare su daga Allah. Amma Allah ya zo musu ta inda ba su zata ba, kuma Ya jefa tsoro cikin zukatansu, sai suka riƙa rusa gidajensu da hannuwansu kuma da hannuwan muminai. To, sai ku yi la'akari ya ku masu basira.

هُوَ الَّذِيْٓ اَخْرَجَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ اَهْلِ
الْكِتٰبِ مِنْ دِيَارِهِمْ لِاَوَّلِ الْحَشْرِ ؔ
مَا ظَنَنْتُمْ اَنْ يَّخْرُجُوْا وَظَنُّوْٓا اَنَّهُمْ وقف النبي ﷺ
مَّانِعَتُهُمْ حُصُوْنُهُمْ مِّنَ اللّٰهِ فَاَتٰىهُمُ
اللّٰهُ مِنْ حَيْثُ لَمْ يَحْتَسِبُوْا ۗ وَ
قَذَفَ فِيْ قُلُوْبِهِمُ الرُّعْبَ يُخْرِبُوْنَ
بُيُوْتَهُمْ بِاَيْدِيْهِمْ وَاَيْدِي
الْمُؤْمِنِيْنَ ۗ فَاعْتَبِرُوْا يٰٓاُولِي
الْاَبْصَارِ ﴿٣﴾

**4.** Kuma ba don Allah ya hukumta kora a kansu ba, sai Ya azabtar da su (ta wata hanyar) a duniya kuma a Lahira za su haɗu da azabar Wuta.

وَلَوْلَآ اَنْ كَتَبَ اللّٰهُ عَلَيْهِمُ الْجَلَآءَ
لَعَذَّبَهُمْ فِي الدُّنْيَا ۭ وَلَهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ
عَذَابُ النَّارِ ﴿٤﴾

**5.** Saboda sun saɓa wa Allah da ManzanSa, kuma wanda duk ya yi gaba da Allah, haƙiƙa, Allah Mai tsananin azaba ne.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ شَآقُّوا اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ ۚ
وَمَنْ يُّشَآقِّ اللّٰهَ فَاِنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ
الْعِقَابِ ﴿٥﴾

**6.** Dukkan itaciyar dabino wadda kuka sare, ko kuka bari a tsaye kan turakansu, da yardar Allah ne, don Ya kunyata fasiƙai.

مَا قَطَعْتُمْ مِّنْ لِّيْنَةٍ اَوْ تَرَكْتُمُوْهَا
قَآئِمَةً عَلٰٓي اُصُوْلِهَا فَبِاِذْنِ اللّٰهِ وَ
لِيُخْزِيَ الْفٰسِقِيْنَ ﴿٦﴾

**7.** Kuma dukkan ganimar da Allah ya ba ManzanSa daga gare su, ba ku zaburar da dawakai ko raƙuma ba, a

وَمَآ اَفَآءَ اللّٰهُ عَلٰي رَسُوْلِهٖ مِنْهُمْ فَمَآ
اَوْجَفْتُمْ عَلَيْهِ مِنْ خَيْلٍ وَّلَا رِكَابٍ

kan samu nata, (baiwar Allah ce) don Allah ya ɗora ManzanninSa, a kan dukkan wanda Ya so, kuma Allah Mai iko ne a kan komai.

وَّلٰكِنَّ اللّٰهَ يُسَلِّطُ رُسُلَهٗ عَلٰى مَنْ
يَّشَآءُ ۚ وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ۝٧

**8.** Dukkan ganimar da Allah ya ba ManzanSa daga mutanen ƙauyuka, ta Allah ce da Manzo, da dangi da marayu da mabuƙata da matafiyi, don kada ta zama abin zagayawa tsakanin mawadata kawai a cikinku. Kuma abin da Manzo ya ba ku, ku karɓe shi, abin da ya hana ku kuwa, ku nisance shi. Kuma ku tsoraci Allah; haƙiƙa, Allah Mai tsananin azaba ne.

مَآ اَفَآءَ اللّٰهُ عَلٰى رَسُوْلِهٖ مِنْ اَهْلِ الْقُرٰى
فَلِلّٰهِ وَلِلرَّسُوْلِ وَلِذِى الْقُرْبٰى وَالْيَتٰمٰى
وَالْمَسٰكِيْنِ وَابْنِ السَّبِيْلِ ۙ كَيْ لَا
يَكُوْنَ دُوْلَةًۢ بَيْنَ الْاَغْنِيَآءِ مِنْكُمْ ۚ
وَمَآ اٰتٰىكُمُ الرَّسُوْلُ فَخُذُوْهُ ۚ وَمَا
نَهٰىكُمْ عَنْهُ فَانْتَهُوْا ۚ وَاتَّقُوا اللّٰهَ ۚ اِنَّ
وقف لازم اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعِقَابِ ۝٨

**9.** (Kuma wannan ganima) ta masu hijira ce talakawa, waɗanda aka fitar da su daga gidajensu da dukiyoyinsu; suna neman baiwa da yarda daga Allah, kuma suna taimakon Allah da ManzanSa. Waɗannan su ne masu (imani na) gaskiya.

لِلْفُقَرَآءِ الْمُهٰجِرِيْنَ الَّذِيْنَ اُخْرِجُوْا
مِنْ دِيَارِهِمْ وَ اَمْوَالِهِمْ يَبْتَغُوْنَ
فَضْلًا مِّنَ اللّٰهِ وَ رِضْوَانًا وَّ
يَنْصُرُوْنَ اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ ۚ اُولٰٓئِكَ هُمُ
الصّٰدِقُوْنَ ۝٩

**10.** Kuma waɗanda ke zaune (a wannan birni) ce, waɗanda suka (karɓi gaskiya) gabaninsu, suna nuna soyayya ga waɗanda suka ƙaura zuwa gare su, kuma a cikin zukatansu ba sa jin wata buƙata ta abin da aka ba su (aka ba masu ƙaura) kuma.

وَالَّذِيْنَ تَبَوَّؤُ الدَّارَ وَالْاِيْمَانَ مِنْ
قَبْلِهِمْ يُحِبُّوْنَ مَنْ هَاجَرَ اِلَيْهِمْ وَ
لَا يَجِدُوْنَ فِيْ صُدُوْرِهِمْ حَاجَةً مِّمَّآ
اُوْتُوْا وَ يُؤْثِرُوْنَ عَلٰٓى اَنْفُسِهِمْ وَلَوْ
كَانَ بِهِمْ خَصَاصَةٌ ۗ وَمَنْ يُّوْقَ
شُحَّ نَفْسِهٖ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ
الْمُفْلِحُوْنَ ۝١٠

**11.** Haka waɗanda suka zo daga bayansu. Suna cewa, 'Ya Ubangijinmu, Ka yafe mana, kuma Ka yafe wa 'yan uwanmu waɗanda suka riga mu ba da gaskiya, kuma kada ka saka ƙullata cikin zukatanmu a kan waɗanda suka ba da gaskiya. Ubangijinmu, haƙiƙa, Kai ne Mai tausayawa, Mai jinƙai.'

وَالَّذِيْنَ جَآءُوْ مِنْۢ بَعْدِهِمْ يَقُوْلُوْنَ
رَبَّنَا اغْفِرْ لَنَا وَلِاِخْوَانِنَا الَّذِيْنَ سَبَقُوْنَا
بِالْاِيْمَانِ وَلَا تَجْعَلْ فِيْ قُلُوْبِنَا غِلًّا
لِّلَّذِيْنَ اٰمَنُوْا رَبَّنَآ اِنَّكَ رَءُوْفٌ
رَّحِيْمٌ ۝١١ ع

**R.2**

**12.** Shin ba ka ga Munafukai ba? Suna cewa 'yan uwansu waɗanda suka kafirta daga cikin Ma'abuta Littafi, 'Idan aka fitar da ku, wallahi za mu fita tare da ku, kuma har abada ba za mu yi biyayya ga wani mutum ba a kanku. Kuma idan aka yaƙe ku, za mu taimake ku.' Allah kuwa ya tabbata cewa su maƙaryata ne.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ نَافَقُوا يَقُولُونَ
لِإِخْوَانِهِمُ الَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ أَهْلِ
الْكِتَابِ لَئِنْ أُخْرِجْتُمْ لَنَخْرُجَنَّ
مَعَكُمْ وَلَا نُطِيعُ فِيكُمْ أَحَدًا
أَبَدًا وَإِنْ قُوتِلْتُمْ لَنَنْصُرَنَّكُمْ وَاللَّهُ
يَشْهَدُ إِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿١٢﴾

**13.** In da za a fitar da su, ba za su fita tare da su ba, kuma idan aka yaƙe su ba za su taimake su ba. kuma ko da sun taimake su, za su juya bayansu kuma su kansu ba za'a taimake su ba.

لَئِنْ أُخْرِجُوا لَا يَخْرُجُونَ مَعَهُمْ
وَلَئِنْ قُوتِلُوا لَا يَنْصُرُونَهُمْ وَلَئِنْ
نَصَرُوهُمْ لَيُوَلُّنَّ الْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا
يُنْصَرُونَ ﴿١٣﴾

**14.** Haƙiƙa, cikin zukatansu sun fi jin tsoronku fiye da tsoron Allah. Saboda su mutane ne waɗanda ba sa fahimta.

لَأَنْتُمْ أَشَدُّ رَهْبَةً فِي صُدُورِهِمْ مِنَ
اللَّهِ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَا يَفْقَهُونَ ﴿١٤﴾

**15.** Ba za su yaƙe ku ba gaba ɗaya, sai a cikin garuruwa masu ganuwa, ko ta bayan garuna. Yaƙinsu a tsakaninsu matsananci ne. Kana zato bakinsu ɗaya alhali zukatansu a rarrabe suke. Saboda su mutane ne da ba su da hankali.

لَا يُقَاتِلُونَكُمْ جَمِيعًا إِلَّا فِي قُرًى
مُحَصَّنَةٍ أَوْ مِنْ وَرَاءِ جُدُرٍ بَأْسُهُمْ
بَيْنَهُمْ شَدِيدٌ تَحْسَبُهُمْ جَمِيعًا وَ
قُلُوبُهُمْ شَتَّىٰ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَا
يَعْقِلُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Su kamar waɗanda suka gabace su ne, baya kaɗan. Sun danɗani mummunan sakamakon mummunar halayya tasu, kuma za su hadu da azaba mai raɗaɗi.

كَمَثَلِ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ قَرِيبًا ذَاقُوا
وَبَالَ أَمْرِهِمْ وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٦﴾

**17.** Kamar Shaiɗan ne yayin da yake ce wa mutum, 'Ki yarda,' Amma lokacin da ya kafirta, sai ya ce, 'Ni ba ruwa na da kai, Ni ina tsoron Allah Ubangijin halittu.'

كَمَثَلِ الشَّيْطَانِ إِذْ قَالَ لِلْإِنْسَانِ
اكْفُرْ فَلَمَّا كَفَرَ قَالَ إِنِّي بَرِيءٌ
مِنْكَ إِنِّي أَخَافُ اللَّهَ رَبَّ الْعَالَمِينَ ﴿١٧﴾

**18.** Sai ƙarshensu su biyun ya kasance, za su shiga Wuta, su zauna cikinta. Wannan shi ne sakamakon masu laifi.

فَكَانَ عَاقِبَتَهُمَا أَنَّهُمَا فِي النَّارِ
خَالِدَيْنِ فِيهَا وَذَٰلِكَ جَزَاءُ
الظَّالِمِينَ ﴿١٨﴾

ع ٢ ٧ ٥

**R.3**

**19.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya, ku tsoraci Allah, dukkan mai rai ya duba abin da ya gabatar saboda gobe. Kuma ku ji tsoron Allah, haƙiƙa, Allah yana sane da abin da kuke aikatawa.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا ٱتَّقُوا ٱللَّهَ وَلْتَنظُرْ
نَفْسٌ مَّا قَدَّمَتْ لِغَدٍ ۖ وَٱتَّقُوا ٱللَّهَ ۚ
إِنَّ ٱللَّهَ خَبِيرٌۢ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Kuma kada ku zama kamar waɗanda suka manta da Allah, sai Allah ya sa su manta da kansu. Waɗannan su ne fasiƙai.

وَلَا تَكُونُوا كَٱلَّذِينَ نَسُوا ٱللَّهَ
فَأَنسَىٰهُمْ أَنفُسَهُمْ ۚ أُولَٰٓئِكَ هُمُ
ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** 'Yan Wuta da 'yan Aljanna ba za su zama daidai ba. 'Yan Aljanna su ne masu rabauta.

لَا يَسْتَوِيٓ أَصْحَٰبُ ٱلنَّارِ وَأَصْحَٰبُ
ٱلْجَنَّةِ ۚ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ هُمُ ٱلْفَآئِزُونَ ﴿٢١﴾

**22.** Da a kan tsauni Muka saukar da wannan Kur'ani, sai ka gan shi yana ƙasƙantar da kai, yana tsagewa, saboda tsoron Allah. To, Muna yi wa mutane waɗannan misalai ne don su yi tunani.

لَوْ أَنزَلْنَا هَٰذَا ٱلْقُرْءَانَ عَلَىٰ جَبَلٍ
لَّرَأَيْتَهُۥ خَٰشِعًا مُّتَصَدِّعًا مِّنْ خَشْيَةِ
ٱللَّهِ ۚ وَتِلْكَ ٱلْأَمْثَٰلُ نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ
لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Shi ne Allah, Wanda babu wani ubangiji sai Shi, Masanin ɓoye da sarari, Shi ne Mai rahama, Mai jinƙai.

هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ عَٰلِمُ
ٱلْغَيْبِ وَٱلشَّهَٰدَةِ ۖ هُوَ ٱلرَّحْمَٰنُ
ٱلرَّحِيمُ ﴿٢٣﴾

**24.** Shi ne Allah, Wanda babu wani ubangiji sai Shi, Mai sarauta, Mai tsarki, Mai ba da aminci, Mai kiyayewa, Mabuwayi, Mai karyawa, Maɗaukaki. Tsarki ya tabbata ga Allah, daga tarayyar da suke yi maSa.

هُوَ ٱللَّهُ ٱلَّذِي لَآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ ٱلْمَلِكُ
ٱلْقُدُّوسُ ٱلسَّلَٰمُ ٱلْمُؤْمِنُ ٱلْمُهَيْمِنُ
ٱلْعَزِيزُ ٱلْجَبَّارُ ٱلْمُتَكَبِّرُ ۚ سُبْحَٰنَ ٱللَّهِ
عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Shi ne Allah, Mahalicci, Mai ƙirƙirar komai, Mai suranta komai a kan siffa ta musamman. Sunaye kyawawa naSa ne. Dukkan abin da ke cikin sammai da ƙasa yana tsarkake Shi, kuma Shi ne Mabuwayi, Mai hikima.

هُوَ ٱللَّهُ ٱلْخَٰلِقُ ٱلْبَارِئُ ٱلْمُصَوِّرُ ۖ لَهُ
ٱلْأَسْمَآءُ ٱلْحُسْنَىٰ ۚ يُسَبِّحُ لَهُۥ مَا فِي
ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ
ٱلْحَكِيمُ ﴿٢٥﴾ ع ٣ ٧ ٦

# SŪRATUL MUMTAḤINAH

*(A Madina ta Sauka)*

*(Ayoyinta 14)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

**2.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya, kada ku riƙi maƙiyaNa da maƙiyanku abokai. Kwa nuna musu soyayya, alhali sun kafirce wa gaskiya, wadda ta zo maku? Sun fitar da Manzo da ku daga gidajenku, don kawai kun ba da gaskiya da Allah Ubangijinku. Idan kuka fita yaƙi kan tafarkiNa kuma don neman yardaTa, kuna aike musu saƙonni na soyayya a ɓoye, alhali Ni na fi kowa sanin abin da kuka ɓoye da abin da kuka bayyana. Wanda ke aikata haka a cikin ku, haƙiƙa, ya kauce wa madaidaiciyar hanya.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَّخِذُوْا
عَدُوِّيْ وَ عَدُوَّكُمْ اَوْلِيَآءَ تُلْقُوْنَ
اِلَيْهِمْ بِالْمَوَدَّةِ وَقَدْ كَفَرُوْا بِمَا
جَآءَكُمْ مِّنَ الْحَقِّ ۚ يُخْرِجُوْنَ الرَّسُوْلَ
وَاِيَّاكُمْ اَنْ تُؤْمِنُوْا بِاللّٰهِ رَبِّكُمْ ۗ
اِنْ كُنْتُمْ خَرَجْتُمْ جِهَادًا فِيْ سَبِيْلِيْ
وَابْتِغَآءَ مَرْضَاتِيْ ۖ تُسِرُّوْنَ اِلَيْهِمْ
بِالْمَوَدَّةِ ۖ وَاَنَا اَعْلَمُ بِمَآ اَخْفَيْتُمْ وَمَآ
اَعْلَنْتُمْ ۗ وَمَنْ يَّفْعَلْهُ مِنْكُمْ فَقَدْ ضَلَّ
سَوَآءَ السَّبِيْلِ (٢)

**3.** Idan suka rinjaye ku, maƙiyanku za su zama, kuma za su zuro hannuwansu da harsunansu gare ku don su cuce ku, kuma fata suke ku zama kafirai.

اِنْ يَّثْقَفُوْكُمْ يَكُوْنُوْا لَكُمْ اَعْدَآءً وَّ
يَبْسُطُوْٓا اِلَيْكُمْ اَيْدِيَهُمْ وَاَلْسِنَتَهُمْ
بِالسُّوْٓءِ وَ وَدُّوْا لَوْ تَكْفُرُوْنَ (٣)

**4.** Dangantakarku ko 'ya'yanku ba za su amfane ku ba, a ranar Kiyama. Allah zai yi hukumci tsakaninku. Kuma Allah yana ganin abin da kuke aikatawa.

لَنْ تَنْفَعَكُمْ اَرْحَامُكُمْ وَ لَآ
اَوْلَادُكُمْ ۚ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۚ يَفْصِلُ
بَيْنَكُمْ ۗ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ (٤)

**5.** Haƙiƙa, kuna da kyakkyawan abin koyi game da Ibrahima da waɗanda ke tare da shi, lokacin da suka ce wa mutanensu, 'Mu, ba ruwanmu da ku kuma da abin da kuke bauta wa maimakon Allah. Mun ƙi yarda da ku. Kuma tsakaninmu da ku akwai gaba bayyananniya da ƙiyayya, sai kun ba da gaskiya da Allah, Shi kaɗai, -

قَدْ كَانَتْ لَكُمْ اُسْوَةٌ حَسَنَةٌ فِيْٓ
اِبْرٰهِيْمَ وَ الَّذِيْنَ مَعَهٗ ۚ اِذْ قَالُوْا
لِقَوْمِهِمْ اِنَّا بُرَءٰٓؤُا مِنْكُمْ وَمِمَّا
تَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ كَفَرْنَا بِكُمْ وَ
بَدَا بَيْنَنَا وَبَيْنَكُمُ الْعَدَاوَةُ وَالْبَغْضَآءُ
اَبَدًا حَتّٰى تُؤْمِنُوْا بِاللّٰهِ وَحْدَهٗٓ اِلَّا

banda faɗar Ibrahima ga babansa, 'Zan nema maka gafara, amma ba ni da ikon amfana maka komai, game da Allah. (Roƙonsu shi ne), 'Ubangijinmu, mun dogara gareKa, kuma mun koma gareKa, makoma ta ƙarshe gareKa ne.'

قَوْلَ إِبْرٰهِيْمَ لِأَبِيْهِ لَأَسْتَغْفِرَنَّ لَكَ
وَمَآ أَمْلِكُ لَكَ مِنَ اللّٰهِ مِنْ شَيْءٍ ؕ رَبَّنَا
عَلَيْكَ تَوَكَّلْنَا وَإِلَيْكَ أَنَبْنَا وَإِلَيْكَ
الْمَصِيْرُ ﴿٥﴾

**6.** Ubangijinmu, kada ka ɗora fitina kanmu, daga waɗanda suka kafirta, kuma Ka yafe mana Ubangijinmu; haƙiƙa Kai, Kai ne Mabuwayi, Mai hikima.

رَبَّنَا لَا تَجْعَلْنَا فِتْنَةً لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوْا
وَاغْفِرْ لَنَا رَبَّنَا ۚ إِنَّكَ أَنْتَ الْعَزِيْزُ
الْحَكِيْمُ ﴿٦﴾

**7.** Haƙiƙa, kuna da kyakkyawan koyi game da su, ga dukkan wanda ke ƙaunar Allah da ranar Lahira. Kuma dukkan wanda ya juya baya, to haƙiƙa, Allah Shi ne Mawadaci, Abin yabo.

لَقَدْ كَانَ لَكُمْ فِيْهِمْ أُسْوَةٌ حَسَنَةٌ لِّمَنْ
كَانَ يَرْجُوا اللّٰهَ وَالْيَوْمَ الْاٰخِرَ ؕ وَمَنْ
ع يَّتَوَلَّ فَإِنَّ اللّٰهَ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيْدُ ﴿٧﴾

**R.2**

**8.** Mai yiwuwa ne Allah ya saka soyayya tsakaninku da waɗanda kuke gaba da su. Kuma Allah Mai iko ne, kuma Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai.

عَسَى اللّٰهُ أَنْ يَّجْعَلَ بَيْنَكُمْ وَبَيْنَ
الَّذِيْنَ عَادَيْتُمْ مِّنْهُمْ مَّوَدَّةً ؕ وَاللّٰهُ
قَدِيْرٌ ؕ وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٨﴾

**9.** Waɗanda ba su yaƙe ku ba akan addini kuma ba su fitar da ku ba daga gidajenku, Allah bai hana ku kyautata masu ba, kuma bai hana ku yi musu adalci ba, haƙiƙa, Allah yana son masu adalci.

لَا يَنْهٰكُمُ اللّٰهُ عَنِ الَّذِيْنَ لَمْ يُقَاتِلُوْكُمْ
فِي الدِّيْنِ وَلَمْ يُخْرِجُوْكُمْ مِّنْ دِيَارِكُمْ
أَنْ تَبَرُّوْهُمْ وَتُقْسِطُوْا إِلَيْهِمْ ؕ إِنَّ
اللّٰهَ يُحِبُّ الْمُقْسِطِيْنَ ﴿٩﴾

**10.** Amma Allah yana hana ku yin hulɗar soyayya da waɗanda suka yaƙe ku a kan addini, kuma suka fitar da ku daga gidajenku, kuma suka taimaki waɗansu a kan fitar da ku, waɗanda suka yi hulɗa ta soyayya da su, waɗannan su ne azzalumai.

إِنَّمَا يَنْهٰكُمُ اللّٰهُ عَنِ الَّذِيْنَ قَاتَلُوْكُمْ
فِي الدِّيْنِ وَأَخْرَجُوْكُمْ مِّنْ دِيَارِكُمْ وَ
ظَاهَرُوْا عَلٰى إِخْرَاجِكُمْ أَنْ تَوَلَّوْهُمْ ۚ وَ
مَنْ يَّتَوَلَّهُمْ فَأُولٰٓئِكَ هُمُ الظّٰلِمُوْنَ ﴿١٠﴾

**11.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, idan mata muminai suka zo gurinku suna masu ƙaura, ku jarraba su. Allah ya fi sanin gaskiyar

يٰٓأَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا إِذَا جَآءَكُمُ
الْمُؤْمِنٰتُ مُهٰجِرٰتٍ فَامْتَحِنُوْهُنَّ ؕ
اَللّٰهُ أَعْلَمُ بِإِيْمَانِهِنَّ ۚ فَإِنْ

عَلِمْتُمُوهُنَّ مُؤْمِنَٰتٍ فَلَا تَرْجِعُوهُنَّ
إِلَى ٱلْكُفَّارِ ۖ لَا هُنَّ حِلٌّ لَّهُمْ وَلَا هُمْ
يَحِلُّونَ لَهُنَّ ۖ وَءَاتُوهُم مَّآ أَنفَقُوا۟ ۚ وَلَا
جُنَاحَ عَلَيْكُمْ أَن تَنكِحُوهُنَّ إِذَآ
ءَاتَيْتُمُوهُنَّ أُجُورَهُنَّ ۚ وَلَا تُمْسِكُوا۟
بِعِصَمِ ٱلْكَوَافِرِ وَسْـَٔلُوا۟ مَآ أَنفَقْتُمْ
وَلْيَسْـَٔلُوا۟ مَآ أَنفَقُوا۟ ۚ ذَٰلِكُمْ حُكْمُ ٱللَّهِ ۖ
يَحْكُمُ بَيْنَكُمْ ۚ وَٱللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١١﴾

imaninsu. Idan kun tabbata su masu imani ne, to, kada ku mai da su ga kafirai. Su matan ba halaliyarsu ba ne, su ma kafiran ba halaliyarsu ba ne. Amma ku biya kafiran kuɗin da suka ɓatar, kuma ba bu laifi gare ku, ku aure su, idan kun ba su sadakinsu. Kada ku riƙe mata kafirai a matsayin matan aure, ku nemi kafuran su biya ku kuɗin da kuka ɓatar, su ma (maza kafuran) su nemi ku biya su kuɗin da suka ɓatar. Wannan shi ne hukumcin Allah. Yana hukumci tsakaninku. Kuma Allah Masani ne, Mai hikima ne.

وَإِن فَاتَكُمْ شَيْءٌ مِّنْ أَزْوَٰجِكُمْ إِلَى
ٱلْكُفَّارِ فَعَاقَبْتُمْ فَـَٔاتُوا۟ ٱلَّذِينَ
ذَهَبَتْ أَزْوَٰجُهُم مِّثْلَ مَآ أَنفَقُوا۟ ۚ
وَٱتَّقُوا۟ ٱللَّهَ ٱلَّذِيٓ أَنتُم بِهِۦ مُؤْمِنُونَ ﴿١٢﴾

**12.** Kuma idan matanku na aure suka gudu zuwa ga kafirai, sai kuka mai da martani kuka samo ganima, to, ku ba waɗanda matansu suka gudu kwatankwacin kuɗin da suka ɓatar. Kuma ku tsoraci Allah Wanda kuke ba da gaskiya da Shi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّبِيُّ إِذَا جَآءَكَ ٱلْمُؤْمِنَٰتُ
يُبَايِعْنَكَ عَلَىٰٓ أَن لَّا يُشْرِكْنَ بِٱللَّهِ
شَيْـًٔا وَلَا يَسْرِقْنَ وَلَا يَزْنِينَ وَلَا
يَقْتُلْنَ أَوْلَٰدَهُنَّ وَلَا يَأْتِينَ
بِبُهْتَٰنٍ يَفْتَرِينَهُۥ بَيْنَ أَيْدِيهِنَّ وَ
أَرْجُلِهِنَّ وَلَا يَعْصِينَكَ فِي مَعْرُوفٍ
فَبَايِعْهُنَّ وَٱسْتَغْفِرْ لَهُنَّ ٱللَّهَ ۖ إِنَّ
ٱللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٣﴾

**13.** Ya kai Annabi, idan mata muminai suka zo gurinka, suna mubaya'a gareka, a kan ba za su yi wa Allah tarayya da komai ba, kuma ba za su yi sata ba, ba za su yi zina ba, kuma ba za su kashe 'ya'yansu ba, kuma ba za su ƙagi wani abin kunya ba tsakanin hannuwansu da ƙafafuwan su, kuma ba za su saɓa maka ba a kan aiki nagari, to, karɓi mubaya'a tasu, kuma ka nema masu gafarar Allah. Haƙiƙa, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَا تَتَوَلَّوْا۟ قَوْمًا
غَضِبَ ٱللَّهُ عَلَيْهِمْ قَدْ يَئِسُوا۟ مِنَ
ٱلْءَاخِرَةِ كَمَا يَئِسَ ٱلْكُفَّارُ مِنْ أَصْحَٰبِ
ٱلْقُبُورِ ﴿١٤﴾ النصف

**14.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, kada ku yi hulɗa ta soyayya da mutane da Allah ya yi fushi da su; haƙiƙa, su, sun yanke ƙauna game da Lahira kamar yadda kafirai suka yanke ƙauna da waɗanda ke cikin ƙaburbura.

سُورَةُ الصَّفِّ مَدَنِيَّةٌ ٦١ — أياتها ١٥ — ركوعاتها ٢

## SŪRATUS ṢAFF
*(A Madina ta Sauka)*
*(Ayoyinta 15)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Dukkan abin da ke cikin sammai, da abin da ke ƙasa, yana tsarkake Allah. Shi ne Mabuwayi, Mai hikima.

سَبَّحَ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ۚ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ②

**3.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, me ya sa kuke faɗar abin da ba kwa aikatawa?

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لِمَ تَقُوْلُوْنَ مَا لَا تَفْعَلُوْنَ ③

**4.** Babban abin ƙi ne gurin Allah, ku faɗi abin da ba kwa aikatawa.

كَبُرَ مَقْتًا عِنْدَ اللّٰهِ اَنْ تَقُوْلُوْا مَا لَا تَفْعَلُوْنَ ④

**5.** Haƙiƙa, Allah yana son waɗanda ke yaƙi kan tafarkinSa, kai haɗe, safu ɗaya, kamar ƙaƙƙarfan gini, wanda aka shafe da (narkakken) dalma.

اِنَّ اللّٰهَ يُحِبُّ الَّذِيْنَ يُقَاتِلُوْنَ فِيْ سَبِيْلِهٖ صَفًّا كَاَنَّهُمْ بُنْيَانٌ مَّرْصُوْصٌ ⑤

**6.** Kuma (ka tuna) lokacin da Musa ya ce wa mutanensa, 'Ya ku mutane na, me ya sa kuke cutar da ni, alhali kun san ni Manzan Allah ne zuwa gare ku.' Lokacin da suka kauce hanya sai Allah ya sa zukatansu suka karkace, don Allah ba ya shiryar da mutane fasiƙai.

وَاِذْ قَالَ مُوْسٰى لِقَوْمِهٖ يٰقَوْمِ لِمَ تُؤْذُوْنَنِيْ وَقَدْ تَّعْلَمُوْنَ اَنِّيْ رَسُوْلُ اللّٰهِ اِلَيْكُمْ ۖ فَلَمَّا زَاغُوْۤا اَزَاغَ اللّٰهُ قُلُوْبَهُمْ ۖ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِى الْقَوْمَ الْفٰسِقِيْنَ ⑥

**7.** Kuma (tuna) lokacin da Isa Ɗan Maryama ya ce, 'Ya ku 'Ya'yan Isra'ila, haƙiƙa, ni Manzan Allah ne zuwa gare ku, ina mai gasgata abin da ke gabana game da alƙawuran da ke cikin Attaura, kuma ina mai albishir da zuwan wani Manzo bayana. sunansa Ahmadu.' Lokacin da ya zo masu da hujjoji, sai suka ce, 'Wannan sihiri ne bayyananne.'

وَاِذْ قَالَ عِيْسَى ابْنُ مَرْيَمَ يٰبَنِيْۤ اِسْرَآءِيْلَ اِنِّيْ رَسُوْلُ اللّٰهِ اِلَيْكُمْ مُّصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيَّ مِنَ التَّوْرٰىةِ وَمُبَشِّرًاۢ بِرَسُوْلٍ يَّاْتِيْ مِنْۢ بَعْدِى اسْمُهٗۤ اَحْمَدُ ۖ فَلَمَّا جَآءَهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ قَالُوْا هٰذَا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ⑦

**8.** Kuma wanene mai laifi, fiye da wanda ya ƙaga wa Allah ƙarya, alhali ana kiransa zuwa ga Musulunci? Allah ba zai shiryi mutane masu laifi ba.

وَمَنْ أَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ
الْكَذِبَ وَهُوَ يُدْعَىٰ إِلَى الْإِسْلَامِ ۚ وَاللَّهُ
لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿٨﴾

**9.** Suna so su hure hasken Allah da bakunansu, Allah kuwa Mai cika haskenSa ne ko kafirai sun ƙi.

يُرِيدُونَ لِيُطْفِئُوا نُورَ اللَّهِ بِأَفْوَاهِهِمْ
وَاللَّهُ مُتِمُّ نُورِهِ وَلَوْ كَرِهَ
الْكَافِرُونَ ﴿٩﴾

**10.** Shi ne Wanda ya aiko ManzanSa da shiriya da addini na gaskiya, don ya rinjayar da shi a kan dukkan addinai, ko masu yi wa Allah tarayya sun ƙi.

هُوَ الَّذِي أَرْسَلَ رَسُولَهُ بِالْهُدَىٰ وَدِينِ
الْحَقِّ لِيُظْهِرَهُ عَلَى الدِّينِ كُلِّهِ وَلَوْ كَرِهَ
الْمُشْرِكُونَ ﴿١٠﴾ ع ١ ٩

**R.2**

**11.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya! Shin in nuna maku wata sana'a, wadda za ta tserar da ku daga azaba mai raɗaɗi?

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰ
تِجَارَةٍ تُنْجِيكُمْ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿١١﴾

**12.** Ku ba da gaskiya da Allah da ManzanSa, kuma ku yi jihadi kan tafarkin Allah da dukiyoyinku da kawunanku. Wannan shi ne mafi zama alheri gare ku idan kun sani.

تُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَتُجَاهِدُونَ
فِي سَبِيلِ اللَّهِ بِأَمْوَالِكُمْ وَأَنْفُسِكُمْ ۚ
ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَكُمْ إِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١٢﴾

**13.** Zai yafe maku laifukanku, kuma Ya shigar da ku Gidajen Aljanna waɗanda ruwan ƙoramu ke gudana a ƙarƙashinsu, kuma da gidaje masu tsarki da daɗi, cikin Lambunan Aljanna na Dauwama. Wannan shi ne babban rabo.

يَغْفِرْ لَكُمْ ذُنُوبَكُمْ وَيُدْخِلْكُمْ جَنَّاتٍ
تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ وَمَسَاكِنَ
طَيِّبَةً فِي جَنَّاتِ عَدْنٍ ۚ ذَٰلِكَ الْفَوْزُ
الْعَظِيمُ ﴿١٣﴾

**14.** Kuma (Zai ba ku) wata (ni'ima), wadda kuke so: taimako daga Allah da nasara makusanciya. To, yi wa muminai albishir.

وَأُخْرَىٰ تُحِبُّونَهَا ۖ نَصْرٌ مِنَ اللَّهِ وَفَتْحٌ
قَرِيبٌ ۗ وَبَشِّرِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٤﴾

**15.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku kasance masu taimakon Allah kamar yadda Ɗan Maryama ya ce wa almajiransa. 'Ina masu taimako na kan tafarkin Allah?' almajiransa

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُونُوا أَنْصَارَ اللَّهِ
كَمَا قَالَ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ لِلْحَوَارِيِّينَ
مَنْ أَنْصَارِي إِلَى اللَّهِ ۖ قَالَ الْحَوَارِيُّونَ

نَحْنُ أَنْصَارُ اللّٰهِ فَاٰمَنَتْ طَّآئِفَةٌ مِّنْ
بَنِيْٓ إِسْرَآءِيْلَ وَكَفَرَتْ طَّآئِفَةٌ ۚ فَأَيَّدْنَا
الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا عَلٰى عَدُوِّهِمْ فَأَصْبَحُوْا
ظَاهِرِيْنَ ﴿١٥﴾ ع

suka ce, 'Mu ne masu taimakon Allah.' Sai wani sashi daga 'ya'yan Isra'ila suka ba da gaskiya, wani sashi kuma ya ƙi ba da gaskiya. Sai Muka ƙarfafa waɗanda suka ba da gaskiya a kan maƙiyansu, suka zama marinjaya.

ركوعاتها ٢ سُورَةُ الْجُمُعَةِ مَدَنِيَّةٌ ٦٢ أياتها ١٢

## SŪRATUL JUMU'AH

*(A Madina ta Sauka)*
*(Ayoyinta 12)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Dukkan abin da ke cikin sammai, da abin da ke cikin ƙasa, yana tsarkake Allah, Mai sarauta, Mai tsarki, Mabuwayi, Mai hikima.

يُسَبِّحُ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ
الْمَلِكِ الْقُدُّوْسِ الْعَزِيْزِ الْحَكِيْمِ ٢

**3.** Shi ne Wanda ya aiko ga mutanen da ba su iya karatu da rubutu ba, Manzo daga cikinsu, yana karanta masu AyoyinSa, kuma yana tsarkake su, kuma yana sanar da su Littafi da hikima, kafin haka kuwa suna cikin ɓata bayyananne;

هُوَ الَّذِيْ بَعَثَ فِي الْاُمِّيّٖنَ رَسُوْلًا مِّنْهُمْ
يَتْلُوْا عَلَيْهِمْ اٰيٰتِهٖ وَيُزَكِّيْهِمْ وَ
يُعَلِّمُهُمُ الْكِتٰبَ وَالْحِكْمَةَ ۗ وَاِنْ
كَانُوْا مِنْ قَبْلُ لَفِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ٣

**4.** Kuma (Zai sake aike shi cikin) waɗansu daga gare su, waɗanda ba su riske su ba. Shi ne Mabuwayi, Mai hikima.

وَّاٰخَرِيْنَ مِنْهُمْ لَمَّا يَلْحَقُوْا بِهِمْ ۗ
وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ٤

**5.** Wannan baiwar Allah ce, Yana ba da ita ga wanda Ya so, kuma Allah Mai babbar baiwa ne.

ذٰلِكَ فَضْلُ اللّٰهِ يُؤْتِيْهِ مَنْ يَّشَآءُ ۗ
وَاللّٰهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيْمِ ٥

**6.** Misalin waɗanda aka ɗora wa (dokar) Attaura, amma ba su ɗauke ta ba, kamar jaki ne ɗauke da (kayan) littattafai. Misalin mutanen da suka ƙaryata Ayoyin Allah ya yi muni. Kuma Allah baya shiryar da mutane masu laifi.

مَثَلُ الَّذِيْنَ حُمِّلُوا التَّوْرٰىةَ ثُمَّ لَمْ
يَحْمِلُوْهَا كَمَثَلِ الْحِمَارِ يَحْمِلُ اَسْفَارًا ۗ
بِئْسَ مَثَلُ الْقَوْمِ الَّذِيْنَ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِ
اللّٰهِ ۗ وَاللّٰهُ لَا يَهْدِى الْقَوْمَ الظّٰلِمِيْنَ ٦

**7.** Ce, 'Ya ku Yahudawa, idan kun riya cewa ku kaɗai ne aminan Allah banda sauran mutane, to, ku yi fatan mutuwa (ta ɗauke ku), idan ku masu gaskiya ne.'

قُلْ يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ هَادُوْٓا اِنْ زَعَمْتُمْ
اَنَّكُمْ اَوْلِيَآءُ لِلّٰهِ مِنْ دُوْنِ النَّاسِ
فَتَمَنَّوُا الْمَوْتَ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ٧

**8.** Kuma ba za su yi fatan haka ba har abada, saboda abin da hannuwansu suka gabatar. Allah yana sane da azzalumai.

وَلَا يَتَمَنَّوْنَهٗۤ اَبَدًاۢ بِمَا قَدَّمَتْ
اَيْدِيْهِمْ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيْمٌۢ بِالظّٰلِمِيْنَ ﴿۸﴾

**9.** Ce, 'Mutuwar nan da kuke gudunta, sai ta tarar da ku, sa'annan za a mai da ku zuwa ga Masanin ɓoye da sarari, kuma Zai ba ku labarin abin da kuka aikata.'

قُلْ اِنَّ الْمَوْتَ الَّذِيْ تَفِرُّوْنَ مِنْهُ
فَاِنَّهٗ مُلٰقِيْكُمْ ثُمَّ تُرَدُّوْنَ اِلٰى عٰلِمِ
الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَيُنَبِّئُكُمْ بِمَا
كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿۹﴾ ع ١ ٩ ١١

**R.2**

**10.** Ya ku waɗanda suka ba da gaskiya! idan aka kira Sallah, a ranar Juma'a, ku zabura zuwa ambaton Allah, ku ajiye ciniki. Wannan shi ya fi alheri gare ku in da kun sani.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِذَا نُوْدِيَ لِلصَّلٰوةِ
مِنْ يَّوْمِ الْجُمُعَةِ فَاسْعَوْا اِلٰى ذِكْرِ
اللّٰهِ وَذَرُوا الْبَيْعَ ؕ ذٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ
اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿۱۰﴾

**11.** Kuma idan aka idar da Salla, ku watsu a ban ƙasa ku nemi falalar Allah, kuma ku ambaci Allah da yawa don ku rabauta.

فَاِذَا قُضِيَتِ الصَّلٰوةُ فَانْتَشِرُوْا فِي
الْاَرْضِ وَابْتَغُوْا مِنْ فَضْلِ اللّٰهِ
وَاذْكُرُوا اللّٰهَ كَثِيْرًا لَّعَلَّكُمْ
تُفْلِحُوْنَ ﴿۱۱﴾

**12.** Amma idan suka ga kayan ciniki ko wasa, sai su watse zuwa gare shi, su bar ka a tsaye. Ce, 'Abin da ke gurin Allah ya fi wasa da kayan ciniki, kuma Allah Shi ne Fiyayyen masu ba da arziƙi.'

وَاِذَا رَاَوْا تِجَارَةً اَوْ لَهْوَا اِنْفَضُّوْۤا
اِلَيْهَا وَتَرَكُوْكَ قَآئِمًا ؕ قُلْ مَا عِنْدَ اللّٰهِ
خَيْرٌ مِّنَ اللَّهْوِ وَمِنَ التِّجَارَةِ ؕ وَاللّٰهُ
خَيْرُ الرّٰزِقِيْنَ ﴿۱۲﴾ ع ٢ ٣ ١٢

# SŪRATUL MUNĀFIKŪN

*(A Madina ta Sauka)*

*(Ayoyinta 12)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Idan munafukai suka zo gurinka, sai su ce, 'Mun shaida kai Manzan Allah ne.' Kuma Allah yana sane da cewa kai ManzanSa ne, amma Allah ya shaida munafukai maƙaryata ne.

اِذَا جَآءَكَ الْمُنٰفِقُوْنَ قَالُوْا نَشْهَدُ
اِنَّكَ لَرَسُوْلُ اللّٰهِ ۘ وَاللّٰهُ يَعْلَمُ وقف لازم
اِنَّكَ لَرَسُوْلُهٗ ؕ وَاللّٰهُ يَشْهَدُ اِنَّ
الْمُنٰفِقِيْنَ لَكٰذِبُوْنَ ②

**3.** Sun mai da rantse-rantsensu garkuwa; suna kange mutane daga hanyar Allah. Haƙiƙa, abin da suke aikatawa ya yi muni.

اِتَّخَذُوْٓا اَيْمَانَهُمْ جُنَّةً فَصَدُّوْا
عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ ؕ اِنَّهُمْ سَآءَ مَا كَانُوْا
يَعْمَلُوْنَ ③

**4.** Saboda sun ba da gaskiya (da farko), sa'annan suka kafirta. Sai aka rufe zukatansu, kuma ba za su fahimta ba.

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ اٰمَنُوْا ثُمَّ كَفَرُوْا فَطُبِعَ
عَلٰى قُلُوْبِهِمْ فَهُمْ لَا يَفْقَهُوْنَ ④

**5.** Kuma idan ka gansu, jikunansu za su ƙayatar da kai, kuma idan suka yi magana, zaka saurari maganarsu. Sun yi kama da azarori kafaffu. Dukkan wata tsawa zato suke za ta faɗa a kansu. Su maƙiya ne, ka yi taka-tsantsan da su. Allah ya tsine musu! Me ya sa ake juyar da su daga gaskiya?

وَاِذَا رَاَيْتَهُمْ تُعْجِبُكَ اَجْسَامُهُمْ ؕ وَاِنْ
يَّقُوْلُوْا تَسْمَعْ لِقَوْلِهِمْ ؕ كَاَنَّهُمْ خُشُبٌ
مُّسَنَّدَةٌ ؕ يَحْسَبُوْنَ كُلَّ صَيْحَةٍ
عَلَيْهِمْ ؕ هُمُ الْعَدُوُّ فَاحْذَرْهُمْ ؕ قٰتَلَهُمُ
اللّٰهُ ؗ اَنّٰى يُؤْفَكُوْنَ ⑤

**6.** Kuma idan aka ce masu, 'Ku zo, domin Manzan Allah ya nema maku gafara,' Sai su kau da kawunansu, ka gansu suna ja kawunansu (don ƙyama), kuma suna nuna girman kai.

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمْ تَعَالَوْا يَسْتَغْفِرْ لَكُمْ
رَسُوْلُ اللّٰهِ لَوَّوْا رُءُوْسَهُمْ وَرَاَيْتَهُمْ
يَصُدُّوْنَ وَهُمْ مُّسْتَكْبِرُوْنَ ⑥

**7.** To, duk ɗaya ne game da su, ka nema masu gafara ko ba ka nema masu gafara ba, Allah ba zai taɓa yi

سَوَآءٌ عَلَيْهِمْ اَسْتَغْفَرْتَ لَهُمْ اَمْ لَمْ
تَسْتَغْفِرْ لَهُمْ ؕ لَنْ يَّغْفِرَ اللّٰهُ لَهُمْ ؕ

musu gafara ba. Haƙiƙa, Allah ba ya shiryar da mutane fasiƙai.

إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الْفَاسِقِينَ ٧

**8.** Su ne waɗanda ke cewa, 'Kada ku ciyar da waɗanda ke tare da Manzan Allah, har su tarwatse su bar shi;' bayan taskokin sammai da ƙasa na Allah ne, amma munafukai ba su gane ba.

هُمُ الَّذِينَ يَقُولُونَ لَا تُنفِقُوا عَلَىٰ مَنْ
عِندَ رَسُولِ اللَّهِ حَتَّىٰ يَنفَضُّوا ۗ وَلِلَّهِ
خَزَائِنُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَلَٰكِنَّ
الْمُنَافِقِينَ لَا يَفْقَهُونَ ٨

**9.** Suna cewa, 'Idan muka koma izuwa Madina, mafi ɗaukaka can zai fitar da mafi ƙasƙanta daga cikinta;' alhali ɗaukaka ta Allah ce da ManzanSa da muminai; amma munafukai ba su sani ba.

يَقُولُونَ لَئِن رَّجَعْنَا إِلَى الْمَدِينَةِ
لَيُخْرِجَنَّ الْأَعَزُّ مِنْهَا الْأَذَلَّ ۚ وَلِلَّهِ الْعِزَّةُ
وَلِرَسُولِهِ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَلَٰكِنَّ
الْمُنَافِقِينَ لَا يَعْلَمُونَ ٩ ع ١ ٩ ١٣

**R.2**

**10.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya! kada dukiyoyinku da 'ya'yanku su shagalar da ku daga ambaton Allah. Dukkan wanda ya aikata haka, waɗannan su ne masu taɓewa.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تُلْهِكُمْ أَمْوَالُكُمْ
وَلَا أَوْلَادُكُمْ عَن ذِكْرِ اللَّهِ ۚ وَمَن يَفْعَلْ
ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ ١٠

**11.** Kuma ku ciyar daga cikin abin da Muka ba ku, tun kafin mutuwa ta zo wa ɗayanku, sai ya ce, 'Ubangijina! idan ka yi mini jinkiri zuwa lokaci kaɗan, zan ba da gaskiya, kuma zan zama cikin mutanen kirki.'

وَأَنفِقُوا مِن مَّا رَزَقْنَاكُم مِّن قَبْلِ أَن
يَأْتِيَ أَحَدَكُمُ الْمَوْتُ فَيَقُولَ رَبِّ لَوْلَا
أَخَّرْتَنِي إِلَىٰ أَجَلٍ قَرِيبٍ فَأَصَّدَّقَ
وَأَكُن مِّنَ الصَّالِحِينَ ١١

**12.** Allah kuwa ba zai taɓa yi wa rai jinkiri ba, idan ajalinsa ya zo; kuma Allah yana sane da abin da kuke aikatawa.

وَلَن يُؤَخِّرَ اللَّهُ نَفْسًا إِذَا جَاءَ أَجَلُهَا ۚ
وَاللَّهُ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ١٢ ع ٢ ٣ ١٤



رکوعاتها ٢ سُوۡرَةُ التَّغَابُنِ مَدَنِيَّةٌ ٦٤ اٰياتها ١٩



## SŪRATUT TAGHĀBUN

*(A Madina ta Sauka)*

*(Ayoyinta 19)*

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ①

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

يُسَبِّحُ لِلّٰهِ مَا فِى السَّمٰوٰتِ وَمَا فِى الۡاَرۡضِ‌ۚ لَـهُ الۡمُلۡكُ وَلَـهُ الۡحَمۡدُ‌ ۖ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَىۡءٍ قَدِيۡرٌ ②

**2.** Dukkan abin da ke cikin sammai, da abin da ke cikin ƙasa, yana tsarkake Allah. Sarauta taSa ce, kuma dukkan yabo naSa ne, kuma Shi Mai iko ne a kan komai.

هُوَ الَّذِىۡ خَلَقَكُمۡ فَمِنۡكُمۡ كَافِرٌ وَّمِنۡكُمۡ مُّؤۡمِنٌ‌ ؕ وَاللّٰهُ بِمَا تَعۡمَلُوۡنَ بَصِيۡرٌ ③

**3.** Shi ne Wanda ya halicce ku, a cikinku akwai kafirai, kuma a cikinku akwai muminai; kuma Allah ya na ganin abin da kuke aikatawa.

خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالۡاَرۡضَ بِالۡحَـقِّ وَصَوَّرَكُمۡ فَاَحۡسَنَ صُوَرَكُمۡ‌ۚ وَاِلَيۡهِ الۡمَصِيۡرُ ④

**4.** Ya halicci sammai da ƙasa a kan manufa, kuma Ya yi ku a kan siffa ta musamman, kuma ya ƙawata surorinku, kuma makoma zuwa gare Shi ne.

يَعۡلَمُ مَا فِى السَّمٰوٰتِ وَالۡاَرۡضِ وَيَعۡلَمُ مَا تُسِرُّوۡنَ وَمَا تُعۡلِنُوۡنَ‌ ؕ وَاللّٰهُ عَلِيۡمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوۡرِ ⑤

**5.** Ya san abin da ke cikin sammai da ƙasa, kuma Ya san abin da kuke ɓoyewa, da abin da kuke bayyanawa, kuma Allah yana sane da abin da ke cikin zukata.

اَلَمۡ يَاۡتِكُمۡ نَبَؤُا الَّذِيۡنَ كَفَرُوۡا مِنۡ قَبۡلُ فَذَاقُوۡا وَبَالَ اَمۡرِهِمۡ وَلَهُمۡ عَذَابٌ اَلِيۡمٌ ⑥

**6.** Shin labarin waɗanda suka kafurta a da bai zo maku ba? Sun ɗanɗani mummunan sakamakon mummunar halayyarsu, kuma sun haɗu da azaba mai raɗaɗi.

ذٰلِكَ بِاَنَّهٗ كَانَتۡ تَّاۡتِيۡهِمۡ رُسُلُهُمۡ بِالۡبَيِّنٰتِ فَقَالُوۡۤا اَبَشَرٌ يَّهۡدُوۡنَنَا فَكَفَرُوۡا وَتَوَلَّوۡا‌ وَّاسۡتَغۡنَى اللّٰهُ‌ؕ وَاللّٰهُ

**7.** Saboda Manzanninsu sun zo masu da hujjoji, sai suka ce, 'Mutane kamar mu ne za su shirye mu?' Sai suka ƙi ba da gaskiya, kuma suka juya baya, Allah kuwa ya wadatu ga barinsu,

غَنِيٌّ حَمِيدٌ ﴿٧﴾

kuma Allah Mawadaci ne, Abin yabo ne.

زَعَمَ الَّذِينَ كَفَرُوا أَن لَّن يُبْعَثُوا ۚ قُلْ
بَلَىٰ وَرَبِّي لَتُبْعَثُنَّ ثُمَّ لَتُنَبَّؤُنَّ بِمَا
عَمِلْتُمْ ۚ وَذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٨﴾

**8.** Waɗanda suka kafurta sun zaci ba za a tashe su ba. Ce, 'Tabbas, na rantse da Ubangijina, za a tashe ku, sa'annan za a ba ku labarin abin da kuka aikata. Wannan kuwa mai sauƙi ne ga Allah.

فَآمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ وَالنُّورِ الَّذِي
أَنزَلْنَا ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرٌ ﴿٩﴾

**9.** To, ku ba da gaskiya da Allah da ManzanSa da Haske wanda Muka saukar. Kuma Allah yana sane da abin da kuke aikatawa.

يَوْمَ يَجْمَعُكُمْ لِيَوْمِ الْجَمْعِ ۖ ذَٰلِكَ يَوْمُ
التَّغَابُنِ ۗ وَمَن يُؤْمِن بِاللَّهِ وَيَعْمَلْ
صَالِحًا يُكَفِّرْ عَنْهُ سَيِّئَاتِهِ وَيُدْخِلْهُ
جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ
فِيهَا أَبَدًا ۚ ذَٰلِكَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١٠﴾

**10.** Ranar da Zai tattara ku, saboda Ranar Taro, wannan ita ce ranar tantance asara (da riba). Kuma waɗanda suka ba da gaskiya da Allah, kuma suka yi aiki nagari, Zai kankare masu munanan ayyukansu, kuma Zai shigar da su Gidajen Aljanna waɗanda ruwan ƙoramu ke gudana a ƙarƙashinsu, za su dauwama cikinsu har abada. Wannan shi ne babban rabo.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا
أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ خَالِدِينَ فِيهَا ۖ
وَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿١١﴾ ع ١١ ١٥ الثلثة

**11.** Waɗanda suka kafirta kuwa, kuma suka ƙaryata AyoyinMu, waɗannan su ne 'yan Wuta, za su dauwama cikinta. Kuma mummunar makoma ce !

**R.2**

مَا أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۗ
وَمَن يُؤْمِن بِاللَّهِ يَهْدِ قَلْبَهُ ۚ وَاللَّهُ
بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٢﴾

**12.** Ba bu wata musifa da za ta auku, sai da yardar Allah. Kuma wanda ya ba da gaskiya ga Allah, Zai shiryar da zuciyarsa. Kuma Allah Masanin komai ne.

وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ ۚ فَإِن
تَوَلَّيْتُمْ فَإِنَّمَا عَلَىٰ رَسُولِنَا الْبَلَاغُ
الْمُبِينُ ﴿١٣﴾

**13.** Kuma ku bi Allah, kuma ku bi Manzo. Amma idan kuka juya baya, to, isar da aike a bayyane kaɗai ne abin da ya wajaba a kan ManzanMu.

اللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ وَعَلَى اللَّهِ فَلْيَتَوَكَّلِ
الْمُؤْمِنُونَ ﴿١٤﴾

**14.** Allah ! Ba bu wani ubangiji sai Shi; muminai su dogara ga Allah.

**15.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, kuna da maƙiya cikin wasu matayenku da 'ya'yanku, to, ku yi takatsantsan da su. Idan kuka yi rangwame, kuka kau da kai, kuma kuka yafe, to, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْۤا اِنَّ مِنْ اَزْوَاجِكُمْ وَاَوْلَادِكُمْ عَدُوًّا لَّكُمْ فَاحْذَرُوْهُمْ ۚ وَاِنْ تَعْفُوْا وَتَصْفَحُوْا وَتَغْفِرُوْا فَاِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٥﴾

**16.** Haƙiƙa, dukiyoyinku da 'ya'yanku jarraba ne, lada mai girma kuwa tana gurin Allah.

اِنَّمَاۤ اَمْوَالُكُمْ وَاَوْلَادُكُمْ فِتْنَةٌ ؕ وَاللّٰهُ عِنْدَهٗۤ اَجْرٌ عَظِيْمٌ ﴿١٦﴾

**17.** To, ku tsoraci Allah iyaka iyawanku, kuma ku ji, ku bi, kuma ku ciyar don alherin kanku. Wanda aka kiyaye zuciyarsa daga haɗama, waɗannan su ne masu rabauta.

فَاتَّقُوا اللّٰهَ مَا اسْتَطَعْتُمْ وَاسْمَعُوْا وَاَطِيْعُوْا وَاَنْفِقُوْا خَيْرًا لِّاَنْفُسِكُمْ ؕ وَمَنْ يُّوْقَ شُحَّ نَفْسِهٖ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُوْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Idan kuka ba Allah rance nagari, Zai ninninka shi gare ku, kuma Zai yafe maku. Kuma Allah Mai nuna godiya ne, Mai haƙuri ne.

اِنْ تُقْرِضُوا اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا يُّضٰعِفْهُ لَكُمْ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ؕ وَاللّٰهُ شَكُوْرٌ حَلِيْمٌ ﴿١٨﴾

**19.** Masanin ɓoye da sarari, Buwayayye, Mai hikima.

عٰلِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿١٩﴾ ع ٢ ٨ ١٦



سُورَةُ الطَّلَاقِ مَدَنِيَّةٌ ٦٥ — اٰياتها ١٣ — ركوعاتها ٢



## SŪRATUƊ ƊALĀK

*(A Madina ta Sauka)*

*(Ayoyinta 13)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Ya Kai Annabi! idan za ku saki mata, to, ku sake su har zuwa ƙarewar idda tasu, kuma ku lissafa kwanakin idda, kuma ku tsoraci Allah Ubangijinku. Kada ku fitar da su daga gidajensu, su ma ba za su fita ba, sai fa idan sun aikata wani mummunan aiki bayyananne. Waɗannan dokokin Allah ne. Kuma duk wanda ya karya dokokin Allah, ya cuci kansa. Ba ka sani ba, mai yiwuwa ne Allah ya sa wani al'amari ya faru.

يٰۤاَيُّهَا النَّبِيُّ اِذَا طَلَّقْتُمُ النِّسَآءَ
فَطَلِّقُوْهُنَّ لِعِدَّتِهِنَّ وَاَحْصُوا الْعِدَّةَ ۚ
وَاتَّقُوا اللّٰهَ رَبَّكُمْ ۚ لَا تُخْرِجُوْهُنَّ مِنْۢ
بُيُوْتِهِنَّ وَلَا يَخْرُجْنَ اِلَّاۤ اَنْ يَّاْتِيْنَ
بِفَاحِشَةٍ مُّبَيِّنَةٍ ؕ وَتِلْكَ حُدُوْدُ اللّٰهِ ؕ
وَمَنْ يَّتَعَدَّ حُدُوْدَ اللّٰهِ فَقَدْ ظَلَمَ
نَفْسَهٗ ؕ لَا تَدْرِيْ لَعَلَّ اللّٰهَ يُحْدِثُ
بَعْدَ ذٰلِكَ اَمْرًا ٢

**3.** Idan suka (yi kusa) cika idda tasu, ku riƙe su cikin mutunci, ko ku rabu da su cikin arziƙi, kuma ku kira mutane biyu masu adalci daga cikinku su shaida, kuma ku tsai da shaida saboda Allah. Ana yin wannan wa'azi ne ga wanda ya ba da gaskiya da Allah da ranar Lahira. Kuma wanda ya tsoraci Allah, Zai hore masa mafita daga ƙunci.

فَاِذَا بَلَغْنَ اَجَلَهُنَّ فَاَمْسِكُوْهُنَّ
بِمَعْرُوْفٍ اَوْ فَارِقُوْهُنَّ بِمَعْرُوْفٍ وَّ
اَشْهِدُوْا ذَوَيْ عَدْلٍ مِّنْكُمْ وَاَقِيْمُوا
الشَّهَادَةَ لِلّٰهِ ؕ ذٰلِكُمْ يُوْعَظُ بِهٖ مَنْ كَانَ
يُؤْمِنُ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ ؕ وَمَنْ
يَّتَّقِ اللّٰهَ يَجْعَلْ لَّهٗ مَخْرَجًا ٣

**4.** Kuma zai arzuta shi, ta hanyar da ba ya zato. Wanda ya dogara ga Allah, to Ya ishe shi. Lalle Allah mai iyar da umurninSa ne ga dukkan komai.

وَّيَرْزُقْهُ مِنْ حَيْثُ لَا يَحْتَسِبُ ؕ وَمَنْ
يَّتَوَكَّلْ عَلَى اللّٰهِ فَهُوَ حَسْبُهٗ ؕ اِنَّ اللّٰهَ
بَالِغُ اَمْرِهٖ ؕ قَدْ جَعَلَ اللّٰهُ لِكُلِّ شَيْءٍ
قَدْرًا ٤

**5.** Idan kuna shakka game da iddar matanku waɗanda suka yanke ƙauna daga yin haila, to, iddarsu ita ce watanni uku, haka waɗanda ba su soma haila ba. Mata masu ciki kuwa, iddarsu ita ce, su sauke cikinsu. Kuma

وَالّٰٓـِٔيْ يَئِسْنَ مِنَ الْمَحِيْضِ مِنْ نِّسَآئِكُمْ
اِنِ ارْتَبْتُمْ فَعِدَّتُهُنَّ ثَلٰثَةُ اَشْهُرٍ وَّالّٰٓـِٔيْ
لَمْ يَحِضْنَ ؕ وَاُولَاتُ الْاَحْمَالِ اَجَلُهُنَّ

wanda ya tsoraci Allah, Zai ba shi sauƙi game da lamarinsa.

أَنْ يَضَعْنَ حَمْلَهُنَّ ۚ وَمَنْ يَتَّقِ اللّٰهَ
يَجْعَلْ لَّهٗ مِنْ اَمْرِهٖ يُسْرًا ﴿٥﴾

**6.** Wannan shi ne hukumcin Allah wanda ya saukar gare ku. Kuma duk wanda ya tsoraci Allah, Zai kankare masa laifukansa, kuma Ya girmama lada nasa.

ذٰلِكَ اَمْرُ اللّٰهِ اَنْزَلَهٗۤ اِلَيْكُمْ ۚ وَمَنْ يَّتَّقِ
اللّٰهَ يُكَفِّرْ عَنْهُ سَيِّاٰتِهٖ وَ يُعْظِمْ لَهٗۤ
اَجْرًا ﴿٦﴾

**7.** Ku zaunar da mata waɗanda kuka saki a gidajen da kuka zauna gwargwadon samunku, kuma kada ku muzguna musu don ku ƙuntata musu su fita. Idan kuma suna da ciki, ku ciyar da su sai sun sauke cikinsu. Kuma idan suna shayar da ɗanku, ku ba su lada tasu, bayan kun yi shawara tsakaninku, kamar yadda aka saba. Amma idan kuka sami wahala tare da juna, to, wata mai shayarwa ta shayar masa da ɗansa.

اَسْكِنُوْهُنَّ مِنْ حَيْثُ سَكَنْتُمْ مِّنْ
وُّجْدِكُمْ وَ لَا تُضَآرُّوْهُنَّ لِتُضَيِّقُوْا
عَلَيْهِنَّ ۚ وَ اِنْ كُنَّ اُولَاتِ حَمْلٍ
فَاَنْفِقُوْا عَلَيْهِنَّ حَتّٰى يَضَعْنَ
حَمْلَهُنَّ ۚ فَاِنْ اَرْضَعْنَ لَكُمْ فَاٰتُوْهُنَّ
اُجُوْرَهُنَّ ۚ وَاْتَمِرُوْا بَيْنَكُمْ بِمَعْرُوْفٍ ۚ
وَاِنْ تَعَاسَرْتُمْ فَسَتُرْضِعُ لَهٗۤ اُخْرٰى ﴿٧﴾

**8.** Ma'abucin yalwa ya ciyar gwargwadon yalwa tasa. Wanda aka ƙuntata masa arziƙinsa kuwa, ya ciyar daga abin da Allah ya hore masa. Allah ba ya kallafa wa mai rai nauyi, sai daidai yadda ya hore masa. Kuma a sannu, Allah zai kawo sauƙi bayan wahala.

لِيُنْفِقْ ذُوْ سَعَةٍ مِّنْ سَعَتِهٖ ۚ وَمَنْ قُدِرَ
عَلَيْهِ رِزْقُهٗ فَلْيُنْفِقْ مِمَّآ اٰتٰىهُ اللّٰهُ ۚ
لَا يُكَلِّفُ اللّٰهُ نَفْسًا اِلَّا مَاۤ اٰتٰىهَا ۚ سَيَجْعَلُ
ع ١ ٨ ١٧ اللّٰهُ بَعْدَ عُسْرٍ يُّسْرًا ﴿٨﴾

**R.2**

**9.** Kuma da yawa daga Alƙarya, wadda tayi tawaye game da umarnin Ubangijinta, da ManzanninSa, sai Muka yi mata hisabi mai tsanani, kuma Muka azabtar da ita azaba mai zafi.

وَكَاَيِّنْ مِّنْ قَرْيَةٍ عَتَتْ عَنْ اَمْرِ رَبِّهَا
وَرُسُلِهٖ فَحَاسَبْنٰهَا حِسَابًا شَدِيْدًا ۙ
وَّعَذَّبْنٰهَا عَذَابًا نُّكْرًا ﴿٩﴾

**10.** Sai ta ɗanɗani mummunan sakamakon halayyar ta, kuma halaka ta zama ƙarshen al'amarinta.

فَذَاقَتْ وَبَالَ اَمْرِهَا وَكَانَ عَاقِبَةُ
اَمْرِهَا خُسْرًا ﴿١٠﴾

**11.** Allah ya tanada musu azaba mai tsanani. To, ku tsoraci Allah, ya ku

اَعَدَّ اللّٰهُ لَهُمْ عَذَابًا شَدِيْدًا ۙ فَاتَّقُوا

اللّٰهَ يٰٓاُولِي الْاَلْبَابِ ۚۖ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ۚۛ
قَدْ اَنْزَلَ اللّٰهُ اِلَيْكُمْ ذِكْرًا ﴿١١﴾

ma'abuta hankula waɗanda suka bada gaskiya. Haƙiƙa, Allah ya saukar da tunatarwa zuwa gare ku-

رَّسُوْلًا يَّتْلُوْا عَلَيْكُمْ اٰيٰتِ اللّٰهِ مُبَيِّنٰتٍ
لِّيُخْرِجَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
مِنَ الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ ۗ وَمَنْ يُّؤْمِنْۢ
بِاللّٰهِ وَيَعْمَلْ صَالِحًا يُّدْخِلْهُ جَنّٰتٍ
تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ
اَبَدًا ۗ قَدْ اَحْسَنَ اللّٰهُ لَهٗ رِزْقًا ﴿١٢﴾

**12.** Manzo, wanda ke karanta maku Ayoyin Allah bayyanannu, don ya fitar da waɗanda suka ba da gaskiya kuma suka yi ayyuka nagari daga dukkan duhu zuwa haske. Wanda ya ba da gaskiya da Allah kuma ya yi ayyuka nagari, Zai shigar da shi Gidajen Aljanna, waɗanda ƙoramu ke gudana a ƙarƙashinsu, za su dauwama ciki har abada. Haƙiƙa, Allah ya kyautata masa arziƙinsa.

اَللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَ سَبْعَ سَمٰوٰتٍ وَّمِنَ
الْاَرْضِ مِثْلَهُنَّ ۗ يَتَنَزَّلُ الْاَمْرُ
بَيْنَهُنَّ لِتَعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ
شَيْءٍ قَدِيْرٌ ۙ وَّاَنَّ اللّٰهَ قَدْ اَحَاطَ بِكُلِّ
شَيْءٍ عِلْمًا ﴿١٣﴾ ع ٢ ٥ ١٨

**13.** Allah ne Wanda ya halicci sammai bakwai, da kwatankwacinsu daga ƙasa. Umarnin (Allah) na sauka a tsakankaninsu don ku sani cewa, Allah Mai iko ne a kan komai, kuma Allah ya zagaye komai da saninSa.

ركوعاتها ٢ سُوْرَةُ التَّحْرِيْمِ مَدَنِيَّةٌ ٦٦ آياتها ١٣

## SŪRATUT TAḤRĪM

*(A Madina ta Sauka)*

*(Ayoyinta 13)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

**2.** Ya kai Annabi! Me ya sa kake hana wa kanka abin da Allah ya halatta maka, kana neman yardar matanka; Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ لِمَ تُحَرِّمُ مَآ اَحَلَّ اللّٰهُ
لَكَ ۚ تَبْتَغِيْ مَرْضَاتَ اَزْوَاجِكَ ؕ
وَاللّٰهُ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ (٢)

**3.** Haƙiƙa, Allah ya halatta maku warware rantse-rantsenku (irin waɗannan). Kuma Allah Masoyinku ne, kuma Shi ne Masani, Mai hikima.

قَدْ فَرَضَ اللّٰهُ لَكُمْ تَحِلَّةَ اَيْمَانِكُمْ ۚ
وَاللّٰهُ مَوْلٰىكُمْ ۚ وَهُوَ الْعَلِيْمُ الْحَكِيْمُ (٣)

**4.** Kuma lokacin da Annabi ya faɗa wa ɗaya cikin matansa wani abu cikin sirri; yayin da ta bayyana shi, kuma Allah ya sanar da shi game da haka, sai ya bayyana mata sashin abin da ta faɗi, kuma ya kau da kai, daga sashi. Kuma yayin da ya faɗa mata labarin sai ta ce, 'Wanene ya faɗa maka wannan?' Ya ce, 'Masanin komai, Mai tantancewa, Shi ne ya sanar da ni.'

وَاِذْ اَسَرَّ النَّبِيُّ اِلٰى بَعْضِ اَزْوَاجِهٖ
حَدِيْثًا ۚ فَلَمَّا نَبَّاَتْ بِهٖ وَاَظْهَرَهُ اللّٰهُ
عَلَيْهِ عَرَّفَ بَعْضَهٗ وَاَعْرَضَ عَنْۢ
بَعْضٍ ۚ فَلَمَّا نَبَّاَهَا بِهٖ قَالَتْ مَنْ
اَنْۢبَاَكَ هٰذَا ؕ قَالَ نَبَّاَنِيَ الْعَلِيْمُ
الْخَبِيْرُ (٤)

**5.** Idan ku biyun kuka tuba ga Allah, - kuma zukatanku sun karkata ga tuban- (to, ya fiye maku). Idan kuka yi masa taron dangi kuwa, to, Allah Shi ne Mai taimakonsa da Jibrilu da muminai nagari, kuma dukkan mala'iku suna taimakonsa bayan haka.

اِنْ تَتُوْبَآ اِلَى اللّٰهِ فَقَدْ صَغَتْ
قُلُوْبُكُمَا ۚ وَاِنْ تَظٰهَرَا عَلَيْهِ فَاِنَّ اللّٰهَ
هُوَ مَوْلٰىهُ وَجِبْرِيْلُ وَصَالِحُ الْمُؤْمِنِيْنَ ۚ
وَالْمَلٰٓئِكَةُ بَعْدَ ذٰلِكَ ظَهِيْرٌ (٥)

**6.** Idan ya sake ku, mai yiwuwa ne Ubangijinsa ya musanya masa mata waɗanda suka fi ku -masu miƙa wuya, masu ba da gaskiya, masu biyayya,

عَسٰى رَبُّهٗٓ اِنْ طَلَّقَكُنَّ اَنْ يُّبْدِلَهٗٓ
اَزْوَاجًا خَيْرًا مِّنْكُنَّ مُسْلِمٰتٍ مُّؤْمِنٰتٍ

masu tawali'u, masu ibada, masu azumi, zawarawa da 'yan-mata.

قٰنِتٰتٍ تٰٓئِبٰتٍ عٰبِدٰتٍ سٰٓئِحٰتٍ ثَيِّبٰتٍ
وَّاَبْكَارًا ۝٦

**7.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku kiyaye kanku da iyalanku daga Wuta wadda mutane da duwatsu ne makamashinta. Akwai mala'iku kausasa masu tsanani a kanta, ba sa saɓa wa Allah bisa abin da Ya hore su, suna aikata abin da aka hore su da shi.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا قُوْٓا اَنْفُسَكُمْ وَ
اَهْلِيْكُمْ نَارًا وَّقُوْدُهَا النَّاسُ وَ
الْحِجَارَةُ عَلَيْهَا مَلٰٓئِكَةٌ غِلَاظٌ شِدَادٌ
لَّا يَعْصُوْنَ اللّٰهَ مَآ اَمَرَهُمْ وَ يَفْعَلُوْنَ
مَا يُؤْمَرُوْنَ ۝٧

**8.** Ya ku waɗanda kuka kafirta! kada ku kawo hanzari a yau. An saka muku ne kawai da abin da kuka aikata.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَا تَعْتَذِرُوا الْيَوْمَ ؕ
اِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ۝٨ ع ١ ٨ ١٩

**R.2**

**9.** Ya ku waɗanda kuka ba da gaskiya, ku tuba ga Allah, tuba na gaskiya. Mai yiwuwa ne Ubangijinku ya kankare maku laifukanku, kuma Ya shigar da ku Gidajen Aljanna waɗanda ruwan ƙoramu ke gudana ƙarƙashinsu, ranar da Allah ba zai kunyata Annabi ba da waɗanda suka ba da gaskiya tare da shi. Haskensu yana tafiya a gaban su, da ta hannuwansu na dama. Suna cewa, 'Ya Ubangijinmu, Ka cika mana haskenmu kuma Ka gafarta mana. Kai, Mai iko ne a kan komai.

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا تُوْبُوْٓا اِلَى اللّٰهِ تَوْبَةً
نَّصُوْحًا ؕ عَسٰى رَبُّكُمْ اَنْ يُّكَفِّرَ عَنْكُمْ
سَيِّاٰتِكُمْ وَيُدْخِلَكُمْ جَنّٰتٍ تَجْرِيْ مِنْ
تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ۙ يَوْمَ لَا يُخْزِى اللّٰهُ
النَّبِيَّ وَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مَعَهٗ ۚ نُوْرُهُمْ
يَسْعٰى بَيْنَ اَيْدِيْهِمْ وَ بِاَيْمَانِهِمْ
يَقُوْلُوْنَ رَبَّنَآ اَتْمِمْ لَنَا نُوْرَنَا وَ
اغْفِرْ لَنَا ۚ اِنَّكَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ۝٩

**10.** Ya kai Annabi! Ka dage kan kafirai da munafukai, ka kausasa musu. Wutar Jahannama ce makoma tasu, kuma makomar ta yi muni!

يٰٓاَيُّهَا النَّبِيُّ جَاهِدِ الْكُفَّارَ وَ
الْمُنٰفِقِيْنَ وَاغْلُظْ عَلَيْهِمْ ؕ وَمَاْوٰىهُمْ
جَهَنَّمُ ؕ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ۝١٠

**11.** Allah ya yi wa waɗanda suka kafirta misali da matar Nuhu da Luɗu. Sun kasance ƙarƙashin biyu daga cikin bayinMu nagari, sai suka yi musu ha'inci. Sai ba su amfana musu komai ba game da Allah, kuma aka ce (musu), 'Ku shiga Wuta, ku biyu, tare da masu shigarta.'

ضَرَبَ اللّٰهُ مَثَلًا لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوا امْرَاَتَ
نُوْحٍ وَّامْرَاَتَ لُوْطٍ ؕ كَانَتَا تَحْتَ عَبْدَيْنِ
مِنْ عِبَادِنَا صَالِحَيْنِ فَخَانَتٰهُمَا فَلَمْ
يُغْنِيَا عَنْهُمَا مِنَ اللّٰهِ شَيْـًٔا وَّقِيْلَ ادْخُلَا
النَّارَ مَعَ الدّٰخِلِيْنَ ۝١١

**12.** Kuma Allah ya yi wa waɗanda suka ba da gaskiya misali da matar Fir'auna, lokacin da ta ce, 'Ubangijina! Ka gina mini gida a gurinKa cikin Aljanna, kuma Ka tserar da ni daga Fir'auna da aikinsa, kuma ka tserar da ni daga mutane azzalumai.

وَضَرَبَ اللّٰهُ مَثَلًا لِّلَّذِيْنَ اٰمَنُوا امْرَاَتَ
فِرْعَوْنَ ۘ اِذْ قَالَتْ رَبِّ ابْنِ لِيْ عِنْدَكَ وقف لازم
بَيْتًا فِي الْجَنَّةِ وَ نَجِّنِيْ مِنْ فِرْعَوْنَ وَ
عَمَلِهٖ وَنَجِّنِيْ مِنَ الْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ۙ ﴿١٢﴾

**13.** Kuma (ya yi misali) da Maryama, 'yar Imrana, wadda ta kiyaye farjinta, sai Muka busa RuhinMu cikinta, kuma ta gasgata game da kalmomin Ubangijinta, da LittattafanSa, ta kasance cikin masu biyayya.

وَ مَرْيَمَ ابْنَتَ عِمْرٰنَ الَّتِيْٓ اَحْصَنَتْ
فَرْجَهَا فَنَفَخْنَا فِيْهِ مِنْ رُّوْحِنَا وَصَدَّقَتْ
بِكَلِمٰتِ رَبِّهَا وَ كُتُبِهٖ وَ كَانَتْ مِنَ
الْقٰنِتِيْنَ ﴿١٣﴾ ع

اٰياتها ٣١ — سُوْرَةُ الْمُلْكِ مَكِّيَّةٌ ٦٧ — ركوعاتها ٢

# SŪRATUL MULK

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 31)*

JUZU'I NA 29

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Tsarkaka ya tabbata ga (Allah). Wanda dukkan mulki ke hannunSa, kuma Shi ne Mai iko bisa komai.

الجزء ٢٩

تَبٰرَكَ الَّذِيْ بِيَدِهِ الْمُلْكُ ز وَ
هُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرُ ۙ ②

**3.** Wanda ya halicci mutuwa da rayuwa don ya jarraba ku- wane ne ya fi aiki nagari; kuma Shi ne Mabuwayi, Mai gafara.

الَّذِيْ خَلَقَ الْمَوْتَ وَالْحَيٰوةَ لِيَبْلُوَكُمْ
اَيُّكُمْ اَحْسَنُ عَمَلًا ؕ وَهُوَ الْعَزِيْزُ
الْغَفُوْرُ ۙ ③

**4.** Wanda ya halicci sammai bakwai a tsare tsaf. Ba za ka ga rashin tsari ba cikin halittar (Ubangiji) Mai rahama. Sake dubawa dai ko za ka ga wata ɓaraka?

الَّذِيْ خَلَقَ سَبْعَ سَمٰوٰتٍ طِبَاقًا ؕ مَا
تَرٰى فِيْ خَلْقِ الرَّحْمٰنِ مِنْ تَفٰوُتٍ ؕ
فَارْجِعِ الْبَصَرَ ۙ هَلْ تَرٰى مِنْ فُطُوْرٍ ④

**5.** Sa'annan ka sake dubawa dai kuma ka sake dubawa, ganinka zai dawo gareka (ba tare da ganin wani aibi ba) ruɗe kuma a gajiye.

ثُمَّ ارْجِعِ الْبَصَرَ كَرَّتَيْنِ يَنْقَلِبْ
اِلَيْكَ الْبَصَرُ خَاسِئًا وَّهُوَ حَسِيْرٌ ⑤

**6.** Haƙiƙa, Mun ƙawata sama na kusa da fitilu, kuma Mun sanya ta abubuwan jifan shaiɗanu, kuma Mun tanada musu azabar Wuta mai ruri.

وَلَقَدْ زَيَّنَّا السَّمَآءَ الدُّنْيَا بِمَصَابِيْحَ
وَجَعَلْنٰهَا رُجُوْمًا لِّلشَّيٰطِيْنِ وَاَعْتَدْنَا
لَهُمْ عَذَابَ السَّعِيْرِ ⑥

**7.** Kuma waɗanda suka kafirce wa Ubangijinsu, suna da azabar Jahannama. Kuma mummunar makoma ce.

وَلِلَّذِيْنَ كَفَرُوْا بِرَبِّهِمْ عَذَابُ
جَهَنَّمَ ؕ وَبِئْسَ الْمَصِيْرُ ⑦

**8.** Yayin da aka jefa su cikinta, za su ji tana ruri, kuma tana tafarfasa.

اِذَآ اُلْقُوْا فِيْهَا سَمِعُوْا لَهَا شَهِيْقًا وَّهِيَ
تَفُوْرُ ۙ ⑧

**9.** Kamar ta tsage saboda fushi. Duk lokacin da aka jefa ayarin ('yan Wuta) cikinta, sai masu gadinta su tambaye su, 'Mai gargaɗi bai zo gurin ku ba?'

تَكَادُ تَمَيَّزُ مِنَ الْغَيْظِ ۖ كُلَّمَا أُلْقِيَ فِيهَا
فَوْجٌ سَأَلَهُمْ خَزَنَتُهَا أَلَمْ يَأْتِكُمْ
نَذِيرٌ ﴿٩﴾

**10.** Sai su ce, "Haƙiƙa, mai gargaɗi ya zo gurinmu, amma mun ƙaryata shi muka ce, 'Allah bai saukar da komai ba. Ku dai kuna cikin babban kuskure."

قَالُوا بَلَىٰ قَدْ جَاءَنَا نَذِيرٌ فَكَذَّبْنَا وَ
قُلْنَا مَا نَزَّلَ اللَّهُ مِن شَيْءٍ إِنْ أَنتُمْ
إِلَّا فِي ضَلَالٍ كَبِيرٍ ﴿١٠﴾

**11.** Kuma za su ce, 'Da mun saurara da kyau kuma mun hankalta, ba za mu zama cikin 'yan Wutan nan mai tsanani ba.'

وَقَالُوا لَوْ كُنَّا نَسْمَعُ أَوْ نَعْقِلُ مَا كُنَّا فِي
أَصْحَابِ السَّعِيرِ ﴿١١﴾

**12.** Sai su yi furuci da laifinsu. To, nisata (daga jinƙai na Allah) ta tabbata ga ma'abuta Wuta mai tsananin ƙuna.

فَاعْتَرَفُوا بِذَنبِهِمْ فَسُحْقًا لِّأَصْحَابِ
السَّعِيرِ ﴿١٢﴾

**13.** Haƙiƙa, waɗanda ke tsoron Ubangijinsu a ɓoye, za su sami gafara da sakamako mai girma.

إِنَّ الَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُم بِالْغَيْبِ
لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿١٣﴾

**14.** Ko ku ɓoye maganarku, ko ku bayyana ta, Shi Masanin abin da ke cikin zukata ne.

وَأَسِرُّوا قَوْلَكُمْ أَوِ اجْهَرُوا بِهِ ۖ إِنَّهُ عَلِيمٌ
بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿١٤﴾

**15.** Ashe Wanda ya halicce (ku) ba Zai san ta ba? Shi ne Masanin abubuwa masu wahalar ganewa, Masanin komai.

أَلَا يَعْلَمُ مَنْ خَلَقَ وَهُوَ اللَّطِيفُ
الْخَبِيرُ ﴿١٥﴾ ع

**R.2**

**16.** Shi ne Wanda ya sa ƙasa ta zama horarriya (mai sauƙi) gare ku, ku yi tafiya cikin sassanta masu yalwa, kuma ku ci daga arziƙinSa. Kuma za a tashe ku zuwa gareShi.

هُوَ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الْأَرْضَ ذَلُولًا
فَامْشُوا فِي مَنَاكِبِهَا وَكُلُوا مِن رِّزْقِهِ ۖ
وَإِلَيْهِ النُّشُورُ ﴿١٦﴾

**17.** Shin kun amince wa Wanda ke cikin sama, ba Zai sa ƙasa ta nitse da ku ba in ta soma girgiza?

أَأَمِنتُم مَّن فِي السَّمَاءِ أَن يَخْسِفَ بِكُمُ
الْأَرْضَ فَإِذَا هِيَ تَمُورُ ﴿١٧﴾

**18.** Ko kun amince wa Wanda ke cikin sama, ba Zai sako muku guguwa ba? Sa'annan za ku san yadda (munin) gargaɗiNa yake.

أَمْ أَمِنتُم مَّن فِي السَّمَاءِ أَن يُرْسِلَ عَلَيْكُمْ حَاصِبًا ۖ فَسَتَعْلَمُونَ كَيْفَ نَذِيرِ ١٨

**19.** Kuma haƙiƙa, waɗanda ke gabaninsu sun ƙaryata (Manzanni). Yaya azabaTa ta kasance!

وَلَقَدْ كَذَّبَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ١٩

**20.** Ba sa ganin tsuntsaye sama da su suna buɗe fukafukansu, kuma suna rufewa? Ba wanda ke riƙe dasu (don kada su rikito ƙasa) banda Allah. Shi Mai ganin komai ne.

أَوَلَمْ يَرَوْا إِلَى الطَّيْرِ فَوْقَهُمْ صَافَّاتٍ وَيَقْبِضْنَ ۚ مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا الرَّحْمَٰنُ ۚ إِنَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ بَصِيرٌ ٢٠

**21.** Ko su (da ake gani) kamar rundunarku za su iya taimakonku banda Allah? Lallai kafirai suna cikin ruɗu ne kawai.

أَمَّنْ هَٰذَا الَّذِي هُوَ جُندٌ لَّكُمْ يَنصُرُكُم مِّن دُونِ الرَّحْمَٰنِ ۚ إِنِ الْكَافِرُونَ إِلَّا فِي غُرُورٍ ٢١

**22.** Ko kuma wanene zai arzuta ku, idan Ya riƙe arziƙinSa? Bari, sun yi zurfi ne cikin tawaye da guje wa gaskiya.

أَمَّنْ هَٰذَا الَّذِي يَرْزُقُكُمْ إِنْ أَمْسَكَ رِزْقَهُ ۚ بَل لَّجُّوا فِي عُتُوٍّ وَنُفُورٍ ٢٢

**23.** Shin wanda ke tafiya kife a kan fuskarsa, shi ya fi gane hanya, ko wanda ke tafiya miƙe a kan hanya madaidaiciya?

أَفَمَن يَمْشِي مُكِبًّا عَلَىٰ وَجْهِهِ أَهْدَىٰ أَمَّن يَمْشِي سَوِيًّا عَلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ٢٣

**24.** Ce, 'Shi ne Wanda ya halicce ku, kuma yayi maku kunnuwa da idanuwa da zukata, amma godiyarku kaɗan ce.'

قُلْ هُوَ الَّذِي أَنشَأَكُمْ وَجَعَلَ لَكُمُ السَّمْعَ وَالْأَبْصَارَ وَالْأَفْئِدَةَ ۖ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ٢٤

**25.** Ce, 'Shi ne Wanda ya ninninka ku a ban ƙasa, kuma za a tattara ku zuwa gare Shi.'

قُلْ هُوَ الَّذِي ذَرَأَكُمْ فِي الْأَرْضِ وَإِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ٢٥

**26.** Kuma suna cewa, 'Yaushe wannan alƙawari zai tabbata, idan ku masu gaskiya ne?'

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ٢٦

**27.** Ce, 'Sanin haka yana gurin Allah; Ni mai gargaɗi ne mabayyani kaɗai.'

قُلْ إِنَّمَا الْعِلْمُ عِندَ اللَّهِ وَإِنَّمَا أَنَا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ٢٧

**28.** Amma lokacin da za su gan Shi kusa, fuskokin waɗanda suka kafurta za su yi baƙi ƙirin, kuma za a ce, 'Wannan ne abin da kuke tambaya a kai-a kai.'

فَلَمَّا رَأَوْهُ زُلْفَةً سِيٓـَٔتْ وُجُوهُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ وَقِيلَ هَٰذَا ٱلَّذِى كُنتُم بِهِۦ تَدَّعُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Ce, 'Ku ba ni labari, idan Allah ya halakar da ni da waɗanda ke tare da ni, ko Ya jiƙanmu, wanene zai tserar da kafirai daga azaba mai raɗaɗi?'

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَهْلَكَنِىَ ٱللَّهُ وَمَن مَّعِىَ أَوْ رَحِمَنَا فَمَن يُجِيرُ ٱلْكَٰفِرِينَ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٩﴾

**30.** Ce, 'Shi ne (Ubangiji) Mai rahama, mun ba da gaskiya da Shi, kuma mun dogara da Shi. Da sannu za ku san wanda ke cikin kuskure bayyananne.'

قُلْ هُوَ ٱلرَّحْمَٰنُ ءَامَنَّا بِهِۦ وَعَلَيْهِ تَوَكَّلْنَا ۖ فَسَتَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٣٠﴾

**31.** Ce, 'Ku faɗa mini, idan ruwanku ya wayi gari a ƙafe, wanene zai kawo maku ruwa mai gudu.?'

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِنْ أَصْبَحَ مَآؤُكُمْ غَوْرًا فَمَن يَأْتِيكُم بِمَآءٍ مَّعِينٍۭ ﴿٣١﴾ ع



أياتها ٥٣ — سُورَةُ الْقَلَمِ مَكِّيَّةٌ ٦٨ — ركوعاتها ٢



## SŪRATUL KALAM

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 53)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

**2.** Na rantse da kuttun tawada, da alƙalami, da abin da suke rubutawa.

نٓ وَالْقَلَمِ وَمَا يَسْطُرُونَ ②

**3.** Kai, da ni'imar Ubangijinka, ba mahaukaci ne ba.

مَآ أَنتَ بِنِعْمَةِ رَبِّكَ بِمَجْنُونٍ ③

**4.** Kuma kana da lada, wadda ba za a yanke ba.

وَإِنَّ لَكَ لَأَجْرًا غَيْرَ مَمْنُونٍ ④

**5.** Kuma kana da cikakkun halaye nagari.

وَإِنَّكَ لَعَلَىٰ خُلُقٍ عَظِيمٍ ⑤

**6.** To, za ka gani, su ma za su gani.

فَسَتُبْصِرُ وَيُبْصِرُونَ ⑥

**7.** Wanene mahaukaci a cikinku.

بِأَييِّكُمُ الْمَفْتُونُ ⑦

**8.** Haƙiƙa, Ubangijinka ya fi kowa sanin wanda ya ɓata daga tafarkinSa, kuma Ya fi kowa sanin waɗanda suka shiriya.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِۦ وَهُوَ أَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِينَ ⑧

**9.** To, kada ka biye wa masu ƙaryatawa.

فَلَا تُطِعِ الْمُكَذِّبِينَ ⑨

**10.** Fata suke ka sasanta da su, sai su sasanta da kai.

وَدُّوا لَوْ تُدْهِنُ فَيُدْهِنُونَ ⑩

**11.** Kuma kada ka biye wa dukkan mai yawan rantsuwa, walaƙantacce.

وَلَا تُطِعْ كُلَّ حَلَّافٍ مَّهِينٍ ⑪

**12.** Mai yawan yi da mutane, mai kai-kawo cikin annamimanci.

هَمَّازٍ مَّشَّآءٍ بِنَمِيمٍ ⑫

**13.** Mai hana alheri, mai shishshigi, mai yawan laifi.

مَّنَّاعٍ لِّلْخَيْرِ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ ⑬

**14.** Mai mummunan hali. Kuma bayan haka shege ne shi.

عُتُلٍّ بَعْدَ ذٰلِكَ زَنِيمٍ ﴿١٤﴾

**15.** Kawai don ya kasance mai dukiya da 'ya'ya.

اَنْ كَانَ ذَا مَالٍ وَبَنِينَ ﴿١٥﴾

**16.** Idan aka karanta masa AyoyinMu, sai ya ce, 'Tatsuniyoyin mutanen da.'

اِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِ اٰيَاتُنَا قَالَ اَسَاطِيرُ الْاَوَّلِينَ ﴿١٦﴾

**17.** Za Mu yi masa alama a kan karan hanci.

سَنَسِمُهُ عَلَى الْخُرْطُومِ ﴿١٧﴾

**18.** Za Mu jarrabe su, kamar yadda Muka jarrabi masu lambu, yayin da suka rantse za su girbe ta da safe.

اِنَّا بَلَوْنَاهُمْ كَمَا بَلَوْنَا اَصْحَابَ الْجَنَّةِ اِذْ اَقْسَمُوا لَيَصْرِمُنَّهَا مُصْبِحِينَ ﴿١٨﴾

**19.** Amma ba su yi togiya ba da faɗar, '(In Allah ya so).'

وَلَا يَسْتَثْنُونَ ﴿١٩﴾

**20.** Sai mai ziyarar dare daga Ubangijinka ya ziyarce ta yayin da suke barci.

فَطَافَ عَلَيْهَا طَائِفٌ مِنْ رَبِّكَ وَهُمْ نَائِمُونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Sai ta wayi gari kamar girbabbiyar (gona).

فَاَصْبَحَتْ كَالصَّرِيمِ ﴿٢١﴾

**22.** Suka kira junansu, suna masu sammako.

فَتَنَادَوْا مُصْبِحِينَ ﴿٢٢﴾

**23.** Suna cewa, 'Ku yi sammako zuwa gonarku idan za ku yi girbi.'

اَنِ اغْدُوا عَلٰى حَرْثِكُمْ اِنْ كُنْتُمْ صَارِمِينَ ﴿٢٣﴾

**24.** Sai suka tafi suna magana a hankali.

فَانْطَلَقُوا وَهُمْ يَتَخَافَتُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Suna cewa, 'Kada wani talaka ya shiga cikinta a yau, idan kuna nan.'

اَنْ لَا يَدْخُلَنَّهَا الْيَوْمَ عَلَيْكُمْ مِسْكِينٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Suka wayi gari suna masu niyyar yin rowa.

وَغَدَوْا عَلٰى حَرْدٍ قَادِرِينَ ﴿٢٦﴾

**27.** Yayin da suka ganta, sai suka ce, 'Kai mun ɓata hanya.'

فَلَمَّا رَاَوْهَا قَالُوا اِنَّا لَضَالُّونَ ﴿٢٧﴾

**28.** A'a, an hana mu (amfanin gonarmu).

بَلْ نَحْنُ مَحْرُومُونَ ﴿٢٨﴾

**29.** Wanda ya fi su hankali ya ce, "Ban ce da ku ba, 'Me ya sa ba ku tsarkake (Allah) ba"?

قَالَ اَوْسَطُهُمْ اَلَمْ اَقُلْ لَّكُمْ لَوْلَا
تُسَبِّحُوْنَ ﴿٢٩﴾

**30.** Sai suka ce, 'Tsarki ya tabbata ga Ubangijinmu, haƙiƙa, mu masu zalinci ne.'

قَالُوْا سُبْحٰنَ رَبِّنَآ اِنَّا كُنَّا ظٰلِمِيْنَ ﴿٣٠﴾

**31.** Sai sashinsu ya juyo kan sashi suna zargin juna.

فَاَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلٰى بَعْضٍ يَّتَلَاوَمُوْنَ ﴿٣١﴾

**32.** Suka ce, "Kaiconmu! haƙiƙa, mun kasance masu tawaye.

قَالُوْا يٰوَيْلَنَآ اِنَّا كُنَّا طٰغِيْنَ ﴿٣٢﴾

**33.** 'Mai yiwuwa (idan mun yi nadama) Ubangijinmu ya musanya mana abin da ya fi ta; mu masu kwaɗayin haka ne gurin Ubangijinmu."

عَسٰى رَبُّنَآ اَنْ يُّبْدِلَنَا خَيْرًا مِّنْهَآ اِنَّآ اِلٰى
رَبِّنَا رٰغِبُوْنَ ﴿٣٣﴾

**34.** Haka azabar (duniya) take. Kuma azabar Lahira ta fi girma. In da sun sani.

كَذٰلِكَ الْعَذَابُ ۚ وَلَعَذَابُ الْاٰخِرَةِ
اَكْبَرُ ۘ لَوْ كَانُوْا يَعْلَمُوْنَ ﴿٣٤﴾

**R.2**

**35.** Haƙiƙa, masu tsoron Allah, suna da lambunan ni'ima gurin Ubangijinsu.

اِنَّ لِلْمُتَّقِيْنَ عِنْدَ رَبِّهِمْ جَنّٰتِ النَّعِيْمِ ﴿٣٥﴾

**36.** Shin za mu mai da waɗanda suka miƙa wuya kamar masu laifi?

اَفَنَجْعَلُ الْمُسْلِمِيْنَ كَالْمُجْرِمِيْنَ ﴿٣٦﴾

**37.** Me ya same ku? Yaya kuke wannan hukumci?

مَا لَكُمْ ۟ كَيْفَ تَحْكُمُوْنَ ﴿٣٧﴾

**38.** Ko kuna da Littafi ne inda kuke karantawa?

اَمْ لَكُمْ كِتٰبٌ فِيْهِ تَدْرُسُوْنَ ﴿٣٨﴾

**39.** Cewa kuna da dukkan abin da kuka zaɓa a cikinsa.

اِنَّ لَكُمْ فِيْهِ لَمَا تَخَيَّرُوْنَ ﴿٣٩﴾

**40.** Ko kuna da wasu alƙawura, masu zarcewa kanMu har ranar Kiyama cewa za a ba ku dukkan abin da kuka hukumtawa kanku.

اَمْ لَكُمْ اَيْمَانٌ عَلَيْنَا بَالِغَةٌ اِلٰى يَوْمِ
الْقِيٰمَةِ ۙ اِنَّ لَكُمْ لَمَا تَحْكُمُوْنَ ﴿٤٠﴾

**41.** Tambaye su, a cikinsu wanene zai lamunci haka?

سَلْهُمْ أَيُّهُم بِذَٰلِكَ زَعِيمٌ ﴿٤١﴾

**42.** Ko suna da abokan tarayya? To, su zo da abokan tarayyarsu, idan su masu gaskiya ne.

أَمْ لَهُمْ شُرَكَآءُ فَلْيَأْتُوا۟ بِشُرَكَآئِهِمْ إِن كَانُوا۟ صَٰدِقِينَ ﴿٤٢﴾

**43.** Ranar da za a fito da gaskiya a fili, kuma za a kira su zuwa yin sujada, amma ba za su iya ba.

يَوْمَ يُكْشَفُ عَن سَاقٍ وَيُدْعَوْنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** Idanuwansu suna sunkuye, ƙasƙanci zai rufe su. Ai da an yi kiransu zuwa yin sujada lokacin da suke lafiya lau, (amma suka ƙi).

خَٰشِعَةً أَبْصَٰرُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ۖ وَقَدْ كَانُوا۟ يُدْعَوْنَ إِلَى ٱلسُّجُودِ وَهُمْ سَٰلِمُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** To, bar Ni da waɗanda ke ƙaryata wannan magana (taMu), za Mu ja su zuwa halaka bi da bi ta inda ba su sani ba.

فَذَرْنِى وَمَن يُكَذِّبُ بِهَٰذَا ٱلْحَدِيثِ ۖ سَنَسْتَدْرِجُهُم مِّنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٥﴾

**46.** Kuma zan yi musu jinkiri mai tsawo. ShiriNa ba makawa.

وَأُمْلِى لَهُمْ ۚ إِنَّ كَيْدِى مَتِينٌ ﴿٤٦﴾

**47.** Ko lada kake tambayarsu, sai nauyi ya yi musu yawa saboda harajin?

أَمْ تَسْـَٔلُهُمْ أَجْرًا فَهُم مِّن مَّغْرَمٍ مُّثْقَلُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** Ko suna da sanin abin da ke ɓoye, suna rubuta shi?

أَمْ عِندَهُمُ ٱلْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ﴿٤٨﴾

**49.** To, yi haƙuri a kan zartar da umarnin Ubangijinka. Ka da ka zama kamar ma'abucin kifi, yayin da ya kira Ubangijinsa, yana mai baƙin ciki.

فَٱصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُن كَصَاحِبِ ٱلْحُوتِ إِذْ نَادَىٰ وَهُوَ مَكْظُومٌ ﴿٤٩﴾

**50.** Ba don ni'ima daga Ubangijinsa ya riske shi ba, sai a jefar da shi cikin faƙo abin zargi (ga mutanensa).

لَّوْلَآ أَن تَدَٰرَكَهُۥ نِعْمَةٌ مِّن رَّبِّهِۦ لَنُبِذَ بِٱلْعَرَآءِ وَهُوَ مَذْمُومٌ ﴿٥٠﴾

**51.** Amma Ubangijinsa ya zaɓe shi, kuma Ya sanya shi cikin mutanen kirki.

فَٱجْتَبَٰهُ رَبُّهُۥ فَجَعَلَهُۥ مِنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿٥١﴾

**52.** Kuma waɗanda suka kafirta, ji suke kamar su murƙushe ka, da

وَإِن يَكَادُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لَيُزْلِقُونَكَ

بِأَبْصَٰرِهِمْ لَمَّا سَمِعُوا الذِّكْرَ وَ
يَقُولُونَ إِنَّهُۥ لَمَجْنُونٌ ﴿٥٢﴾

hararar idanuwansu, lokacin da suka ji tunatarwa. Kuma suna riƙa cewa, 'Haƙiƙa, shi taɓaɓɓe ne.'

وَمَا هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَٰلَمِينَ ﴿٥٣﴾

**53.** A'a shi ba wani abu ne ba, banda kafar ɗaukaka ga halittu.

ركوعاتها ٢ — سُوْرَةُ الْحَآقَّةِ مَكِّيَّةٌ ٦٩ — آياتها ٥٣

## SŪRATUL ḤĀKKAH

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 53)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Mai aukuwa ba makawa.

اَلْحَآقَّةُ ﴿٢﴾

**3.** Me nene mai aukuwa ba makawa?

مَا الْحَآقَّةُ ﴿٣﴾

**4.** Kuma me zai sanar da kai, abu mai aukuwa ba makawa?

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا الْحَآقَّةُ ﴿٤﴾

**5.** (Kabilun) Samudawa da Adawa sun ƙaryata babban tajarifi.

كَذَّبَتْ ثَمُوْدُ وَعَادٌۢ بِالْقَارِعَةِ ﴿٥﴾

**6.** To, su Samudawa, an halakar da su da tsawa mai tsanani.

فَاَمَّا ثَمُوْدُ فَاُهْلِكُوْا بِالطَّاغِيَةِ ﴿٦﴾

**7.** Adawa kuwa an halakar da su da guguwa ƙaƙƙarfa, mai ƙugi.

وَاَمَّا عَادٌ فَاُهْلِكُوْا بِرِيْحٍ صَرْصَرٍ
عَاتِيَةٍ ﴿٧﴾

**8.** Wanda Allah ya kora ta, a kansu har dare bakwai da yini takwas a jere. Za ka ga mutane a zube a bisa fuskokinsu kamar turakun itaciyar dabino wadda ta faɗi.

سَخَّرَهَا عَلَيْهِمْ سَبْعَ لَيَالٍ وَّثَمٰنِيَةَ اَيَّامٍ ۙ
حُسُوْمًا ۙ فَتَرَى الْقَوْمَ فِيْهَا صَرْعٰى ۙ
كَاَنَّهُمْ اَعْجَازُ نَخْلٍ خَاوِيَةٍ ﴿٨﴾

**9.** Shin kana ganin wata alamar sauransu?

فَهَلْ تَرٰى لَهُمْ مِّنْۢ بَاقِيَةٍ ﴿٩﴾

**10.** Fir'auna da waɗanda ke gabaninsa da hamɓararrun birane, sun aikata laifi.

وَجَآءَ فِرْعَوْنُ وَمَنْ قَبْلَهٗ وَالْمُؤْتَفِكٰتُ
بِالْخَاطِئَةِ ﴿١٠﴾

**11.** Sai suka ƙi bin Manzon Ubangijinsu, sai Muka damƙe su, damƙa mai tsanani.

فَعَصَوْا رَسُوْلَ رَبِّهِمْ فَاَخَذَهُمْ اَخْذَةً
رَّابِيَةً ﴿١١﴾

**12.** Haƙiƙa, lokacin da ruwa ya yi ambaliya, Mun ɗauke ku cikin kwami.

اِنَّا لَمَّا طَغَا الْمَآءُ حَمَلْنٰكُمْ فِى الْجَارِيَةِ ﴿١٢﴾

**13.** Don Mu sa haka ya zama tunatarwa gare ku, kuma kunnuwa masu kiyayewa su kiyaye.

لِنَجْعَلَهَا لَكُمْ تَذْكِرَةً وَتَعِيَهَآ أُذُنٌ
وَاعِيَةٌ ﴿١٣﴾

**14.** Idan aka busa ƙaho busa ɗaya.

فَإِذَا نُفِخَ فِي الصُّورِ نَفْخَةٌ وَاحِدَةٌ ﴿١٤﴾

**15.** Kuma aka tsibe ƙasa da manyan duwatsu, kuma aka niƙe su niƙewa ɗaya.

وَحُمِلَتِ الْأَرْضُ وَالْجِبَالُ فَدُكَّتَا دَكَّةً
وَاحِدَةً ﴿١٥﴾

**16.** A wannan rana abu Mai Aukuwa zai auku.

فَيَوْمَئِذٍ وَقَعَتِ الْوَاقِعَةُ ﴿١٦﴾

**17.** Kuma sama za ta tsage, a wannan rana ta zama mai rauni.

وَانْشَقَّتِ السَّمَآءُ فَهِيَ يَوْمَئِذٍ وَاهِيَةٌ ﴿١٧﴾

**18.** Kuma mala'iku za su tsaya a kan sassanta, kuma sama da su mala'iku takwas za su ɗauki al'arshin Ubangijinka a wannan rana.

وَالْمَلَكُ عَلَىٰٓ أَرْجَآئِهَا ۚ وَيَحْمِلُ عَرْشَ
رَبِّكَ فَوْقَهُمْ يَوْمَئِذٍ ثَمٰنِيَةٌ ﴿١٨﴾

**19.** A wannan rana za a kawo ku gaban Allah. Babu wani abu ɓoyayye naku da zai ɓuya.

يَوْمَئِذٍ تُعْرَضُونَ لَا تَخْفٰى مِنْكُمْ خَافِيَةٌ ﴿١٩﴾

**20.** To, wanda aka ba littafinsa da hannunsa na dama zai ce, "Ku zo ku karanta littafina.

فَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتٰبَهُ بِيَمِيْنِهِ ۙ فَيَقُوْلُ
هَآؤُمُ اقْرَءُوْا كِتٰبِيَهْ ﴿٢٠﴾

**21.** 'Haƙiƙa, na tabbata zan sadu da hisabi na."

إِنِّيْ ظَنَنْتُ أَنِّيْ مُلٰقٍ حِسَابِيَهْ ﴿٢١﴾

**22.** Shi yana cikin rayuwa mai daɗi.

فَهُوَ فِيْ عِيشَةٍ رَّاضِيَةٍ ﴿٢٢﴾

**23.** Cikin Gidan Aljanna maɗaukaki.

فِيْ جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ﴿٢٣﴾

**24.** 'Ya'yan itatuwanta masu sauƙin tsinka ne (saboda kusanci).

قُطُوْفُهَا دَانِيَةٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Za a ce masu, 'Ku ci, ku sha cikin ni'ima saboda abin da kuka aikata cikin ranakun da suka wuce.'

كُلُوْا وَاشْرَبُوْا هَنِيْٓـًٔا بِمَآ أَسْلَفْتُمْ فِي
الْأَيَّامِ الْخَالِيَةِ ﴿٢٥﴾

**26.** Wanda aka ba littafinsa a hannunsa na hagu kuwa, zai ce, "Ina ma ba a ba ni littafina ba!

وَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتٰبَهُ بِشِمَالِهِ ۙ فَيَقُوْلُ
يٰلَيْتَنِيْ لَمْ أُوْتَ كِتٰبِيَهْ ﴿٢٦﴾

**27.** 'Kuma ban san hisabi na ba!

وَلَمْ اَدْرِ مَا حِسَابِيَهْ ﴿٢٧﴾

**28.** 'Ina ma (mutuwa) ta zama ƙarshe (na)!

يٰلَيْتَهَا كَانَتِ الْقَاضِيَةَ ﴿٢٨﴾

**29.** 'Dukiyata ba ta amfane ni ba.

مَآ اَغْنٰى عَنِّيْ مَالِيَهْ ﴿٢٩﴾

**30.** 'Matsayina ya kuɓuce mini."

هَلَكَ عَنِّيْ سُلْطٰنِيَهْ ﴿٣٠﴾

**31.** (Za a cewa mala'iku), "Ku kama shi, ku ɗaɗɗaure shi.

خُذُوْهُ فَغُلُّوْهُ ﴿٣١﴾

**32.** 'Sa'annan ku jefa shi cikin Wuta.

ثُمَّ الْجَحِيْمَ صَلُّوْهُ ﴿٣٢﴾

**33.** 'Sa'annan ku saka shi cikin sarƙa, wadda tsawonta ya kai gaba saba'in.

ثُمَّ فِيْ سِلْسِلَةٍ ذَرْعُهَا سَبْعُوْنَ ذِرَاعًا فَاسْلُكُوْهُ ﴿٣٣﴾

**34.** 'Haƙiƙa, bai ba da gaskiya ba da Allah Mai girma,

اِنَّهٗ كَانَ لَا يُؤْمِنُ بِاللّٰهِ الْعَظِيْمِ ﴿٣٤﴾

**35.** 'Kuma bai kwaɗaitar ba, a kan ciyar da matalauta.

وَلَا يَحُضُّ عَلٰى طَعَامِ الْمِسْكِيْنِ ﴿٣٥﴾

**36.** 'To, a yau ba shi da aboki a nan;

فَلَيْسَ لَهُ الْيَوْمَ هٰهُنَا حَمِيْمٌ ﴿٣٦﴾

**37.** 'Ko wani abinci, sai ruwan mugunya,

وَّلَا طَعَامٌ اِلَّا مِنْ غِسْلِيْنٍ ﴿٣٧﴾

**38.** 'Ba mai cinsa, sai masu laifi."

لَّا يَاْكُلُهٗٓ اِلَّا الْخٰطِـُٔوْنَ ﴿٣٨﴾ ع

**R.2**

**39.** Na rantse da abin da kuke gani,

فَلَآ اُقْسِمُ بِمَا تُبْصِرُوْنَ ﴿٣٩﴾

**40.** Da abin da ba kwa gani,

وَمَا لَا تُبْصِرُوْنَ ﴿٤٠﴾

**41.** Haƙiƙa, shi zance ne, wanda Manzo mai daraja (ya kawo).

اِنَّهٗ لَقَوْلُ رَسُوْلٍ كَرِيْمٍ ﴿٤١﴾

**42.** Ba zancen mawaƙi ne ba; kaɗan kuke ba da gaskiya!

وَّمَا هُوَ بِقَوْلِ شَاعِرٍ ۚ قَلِيْلًا مَّا تُؤْمِنُوْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** Kuma ba zancen boka ne ba; kaɗan kuke lura!

وَلَا بِقَوْلِ كَاهِنٍ ۚ قَلِيْلًا مَّا تَذَكَّرُوْنَ ﴿٤٣﴾

**44.** Wahayi (ne) saukakke daga Ubangijin halittu.

تَنْزِيْلٌ مِّنْ رَّبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٤﴾

**45.** Kuma da ya ƙaga maNa wasu zantuka,

وَلَوْ تَقَوَّلَ عَلَيْنَا بَعْضَ الْأَقَاوِيلِ ﴿٤٥﴾

**46.** Da Mun damƙe shi da hannun dama,

لَأَخَذْنَا مِنْهُ بِالْيَمِينِ ﴿٤٦﴾

**47.** Kuma da Mun yanke jijiyar wuyansa,

ثُمَّ لَقَطَعْنَا مِنْهُ الْوَتِينَ ﴿٤٧﴾

**48.** Kuma a cikinku ba bu waɗanda za su iya kare (azabarMu) daga gare shi.

فَمَا مِنْكُمْ مِنْ أَحَدٍ عَنْهُ حَاجِزِينَ ﴿٤٨﴾

**49.** Kuma haƙiƙa, shi tunatarwa ne ga masu tsoron Allah.

وَإِنَّهُ لَتَذْكِرَةٌ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٤٩﴾

**50.** Kuma Mun sani cewa, a cikinku akwai masu ƙaryata (AyoyinMu).

وَإِنَّا لَنَعْلَمُ أَنَّ مِنْكُمْ مُكَذِّبِينَ ﴿٥٠﴾

**51.** Kuma haƙiƙa, shi zai kawo takaici ga kafirai.

وَإِنَّهُ لَحَسْرَةٌ عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٥١﴾

**52.** Kuma haƙiƙa, shi gaskiya ce tsantsa.

وَإِنَّهُ لَحَقُّ الْيَقِينِ ﴿٥٢﴾

**53.** To, ka tsarkake sunan Ubangijinka Mai girma.

فَسَبِّحْ بِاسْمِ رَبِّكَ الْعَظِيمِ ﴿٥٣﴾ ع

ركوعاتها ٢ سُورَةُ الْمَعَارِجِ مَكِّيَّةٌ ٧٠ اٰياتها ٤٥

# SŪRATUL MA'ĀRIJ

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 45)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ۝١

**2.** Mai tambaya yana tambaya game da azabar da ta yi kusan aukuwa,

سَاَلَ سَآئِلٌۢ بِعَذَابٍ وَّاقِعٍ ۝٢

**3.** A kan kafirai, kuma ba bu mai kore ta.

لِّلۡكٰفِرِيۡنَ لَيۡسَ لَهٗ دَافِعٌ ۝٣

**4.** Daga Allah, (ta ke) Ma'abucin (manyan) matakai.

مِّنَ اللّٰهِ ذِى الۡمَعَارِجِ ۝٤

**5.** Mala'iku da Ruhi suna hawa zuwa gare Shi, cikin yini wanda gwargwadonsa shekara dubu hamsin ne.

تَعۡرُجُ الۡمَلٰٓئِكَةُ وَالرُّوۡحُ اِلَيۡهِ فِىۡ يَوۡمٍ
كَانَ مِقۡدَارُهٗ خَمۡسِيۡنَ اَلۡفَ سَنَةٍ ۝٥

**6.** To, yi haƙuri, haƙuri kyakkyawa.

فَاصۡبِرۡ صَبۡرًا جَمِيۡلًا ۝٦

**7.** Su suna ganinsa mai nisa,

اِنَّهُمۡ يَرَوۡنَهٗ بَعِيۡدًا ۝٧

**8.** Mu kuwa Muna ganinsa a kusa.

وَّنَرٰٮهُ قَرِيۡبًا ۝٨

**9.** Ranar da sama za ta zama kamar narkakken tagulla,

يَوۡمَ تَكُوۡنُ السَّمَآءُ كَالۡمُهۡلِ ۝٩

**10.** Kuma duwatsu su zama kamar kaɗaɗɗen auduga,

وَتَكُوۡنُ الۡجِبَالُ كَالۡعِهۡنِ ۝١٠

**11.** Kuma aboki ba zai tambayi aboki ba.

وَلَا يَسۡـَٔلُ حَمِيۡمٌ حَمِيۡمًا ۝١١

**12.** Alhali suna ganin juna. Mai laifi zai yi fatan ya fanshi kansa daga azabar wannan rana da 'ya'yansa,

يُّبَصَّرُوۡنَهُمۡ‌ؕ يَوَدُّ الۡمُجۡرِمُ لَوۡ يَفۡتَدِىۡ
مِنۡ عَذَابِ يَوۡمِئِذٍۢ بِبَنِيۡهِ ۝١٢

**13.** Kuma da matarsa da ɗan uwansa,

وَصَاحِبَتِهٖ وَاَخِيۡهِ ۝١٣

**14.** Da danginsa waɗanda ke ba shi gurin zama,

وَفَصِيلَتِهِ الَّتِي تُؤْوِيهِ ١٤

**15.** Da dukkan waɗanda ke ban ƙasa, matuƙar zai tserar da kansa.

وَمَنْ فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا ثُمَّ يُنْجِيهِ ١٥

**16.** Amma ina! ita Wuta ce mai tartsatsi,

كَلَّا ۖ إِنَّهَا لَظَىٰ ١٦

**17.** Mai sale fatar jiki gaba ɗaya.

نَزَّاعَةً لِلشَّوَىٰ ١٧

**18.** Tana kiran wanda ya juya ya ba da baya kuma ya ruga,

تَدْعُو مَنْ أَدْبَرَ وَتَوَلَّىٰ ١٨

**19.** Kuma ya tara (dukiya), kuma ya hana (amfaninta).

وَجَمَعَ فَأَوْعَىٰ ١٩

**20.** Haƙiƙa, an halicci mutum marar haƙuri, mai rowa,

إِنَّ الْإِنْسَانَ خُلِقَ هَلُوعًا ٢٠

**21.** Idan sharri ya same shi, sai ya cika da guna-guni,

إِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ جَزُوعًا ٢١

**22.** Amma idan ya sami alheri, sai ya yi rowa.

وَإِذَا مَسَّهُ الْخَيْرُ مَنُوعًا ٢٢

**23.** Amma banda masu Salla.

إِلَّا الْمُصَلِّينَ ٢٣

**24.** Waɗanda ke dauwama a kan Salla tasu.

الَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ دَائِمُونَ ٢٤

**25.** Kuma waɗanda a cikin dukiyoyin su akwai haƙƙi sananne.

وَالَّذِينَ فِي أَمْوَالِهِمْ حَقٌّ مَعْلُومٌ ٢٥

**26.** Ga mabaraci da mai dangana.

لِلسَّائِلِ وَالْمَحْرُومِ ٢٦

**27.** Da waɗanda ke gasgata Ranar Sakamako,

وَالَّذِينَ يُصَدِّقُونَ بِيَوْمِ الدِّينِ ٢٧

**28.** Da waɗanda ke jin tsoron azabar Ubangijinsu.

وَالَّذِينَ هُمْ مِنْ عَذَابِ رَبِّهِمْ مُشْفِقُونَ ٢٨

**29.** Haƙiƙa, azabar Ubangijinsu ba abar amincewa ba ce.

إِنَّ عَذَابَ رَبِّهِمْ غَيْرُ مَأْمُونٍ ٢٩

**30.** Kuma waɗanda ke kiyaye farjin su-

وَالَّذِينَ هُمْ لِفُرُوجِهِمْ حٰفِظُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Sai a kan matansu kaɗai, ko abin da hannuwansu na dama suka mallaka, su ba abin zargi ne ba.

إِلَّا عَلٰٓى أَزْوَاجِهِمْ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُمْ
فَإِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُومِينَ ﴿٣١﴾

**32.** Amma waɗanda suka nemi wuce haka, waɗannan su ne masu shishshigi.

فَمَنِ ابْتَغٰى وَرَآءَ ذٰلِكَ فَأُولٰٓئِكَ هُمُ
الْعٰدُونَ ﴿٣٢﴾

**33.** Kuma da waɗanda ke kiyaye amanoninsu da alƙawuransu.

وَالَّذِينَ هُمْ لِأَمٰنٰتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رٰعُونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Kuma da waɗanda ke tsayawa ba karkace game da ba da shaida tasu,

وَالَّذِينَ هُمْ بِشَهٰدٰتِهِمْ قَآئِمُونَ ﴿٣٤﴾

**35.** Kuma da waɗanda ke kiyaye Sallolinsu.

وَالَّذِينَ هُمْ عَلٰى صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Waɗannan za a girmama su cikin Gidajen Aljanna.

أُولٰٓئِكَ فِي جَنّٰتٍ مُّكْرَمُونَ ﴿٣٦﴾

**R.2**

**37.** Shin me ya faru ga waɗanda suka kafirta, da suke sauri zuwa wajenka,

فَمَالِ الَّذِينَ كَفَرُوا قِبَلَكَ مُهْطِعِينَ ﴿٣٧﴾

**38.** Ta hannun dama da hannun hagu, ƙungiya-ƙungiya?

عَنِ الْيَمِينِ وَعَنِ الشِّمَالِ عِزِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** Shin ko wane ɗayansu so yake a shigar da shi a Aljanna mai ni'ima?

أَيَطْمَعُ كُلُّ امْرِئٍ مِّنْهُمْ أَنْ يُّدْخَلَ جَنَّةَ
نَعِيمٍ ﴿٣٩﴾

**40.** Fau-fau-fau! Mun halicce su da abin da suka sani.

كَلَّا إِنَّا خَلَقْنٰهُمْ مِّمَّا يَعْلَمُونَ ﴿٤٠﴾

**41.** Na rantse da Ubangijin nahiyoyin gabas da nahiyoyin yamma, Mu masu iko ne,

فَلَآ أُقْسِمُ بِرَبِّ الْمَشٰرِقِ وَالْمَغٰرِبِ إِنَّا
لَقٰدِرُونَ ﴿٤١﴾

**42.** Mu canza waɗanda suka fi su, kuma Mu, ba a iya hana shirinMu.

عَلٰٓى أَنْ نُّبَدِّلَ خَيْرًا مِّنْهُمْ وَمَا نَحْنُ
بِمَسْبُوقِينَ ﴿٤٢﴾

**43.** To, bar su, su dulmiya cikin taɗin banza, kuma su yi wasanni har su haɗu

فَذَرْهُمْ يَخُوضُوا وَيَلْعَبُوا حَتّٰى يُلٰقُوا

يَوْمَهُمُ الَّذِيْ يُوْعَدُوْنَ ۙ ﴿٤٣﴾

da ranarsu wadda aka yi musu alƙawari,

يَوْمَ يَخْرُجُوْنَ مِنَ الْاَجْدَاثِ سِرَاعًا
كَاَنَّهُمْ اِلٰى نُصُبٍ يُّوْفِضُوْنَ ۙ ﴿٤٤﴾

**44.** Ranar da za su fita daga ƙaburbura suna sauri kamar suna tsere zuwa wurin rige,

خَاشِعَةً اَبْصَارُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ؕ
ع ذٰلِكَ الْيَوْمُ الَّذِيْ كَانُوْا يُوْعَدُوْنَ ﴿٤٥﴾

**45.** Idanuwansu a sunkuye, wulaƙanci ya rufe su. Haka Ranar da aka yi musu alƙawari take.

رکوعاتها ٢ سُوْرَةُ نُوْحٍ مَّكِّيَّةٌ ٧١ اٰياتها ٢٩

## SŪRATU NŪḤ

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 29)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Mun aiki Nuhu zuwa ga mutanensa, cewa, 'Yi wa mutanenka gargaɗi, tun kafin azaba mai raɗaɗi ta zo musu.'

اِنَّآ اَرْسَلْنَا نُوْحًا اِلٰى قَوْمِهٖٓ اَنْ اَنْذِرْ
قَوْمَكَ مِنْ قَبْلِ اَنْ يَّاْتِيَهُمْ عَذَابٌ
اَلِيْمٌ ②

**3.** Ya ce, "Ya ku mutane na, ni mai gargaɗi ne bayyananne gare ku,

قَالَ يٰقَوْمِ اِنِّيْ لَكُمْ نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ③

**4.** 'Don ku bauta wa Allah kuma ku tsorace Shi, kuma ku bi ni;

اَنِ اعْبُدُوا اللّٰهَ وَاتَّقُوْهُ وَاَطِيْعُوْنِ ④

**5.** 'Zai gafarta maku laifukanku, kuma ya yi maku jinkiri zuwa lokaci ƙayyadadde. Haƙiƙa, lokacin da Allah ya ƙayyade idan ya zo ba a jinkirta shi, da kun sani."

يَغْفِرْ لَكُمْ مِّنْ ذُنُوْبِكُمْ وَيُؤَخِّرْكُمْ اِلٰٓى
اَجَلٍ مُّسَمًّى ۭ اِنَّ اَجَلَ اللّٰهِ اِذَا جَآءَ لَا
يُؤَخَّرُ ۘ لَوْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ⑤ وقف لازم

**6.** Ya ce, "Ubangijina, na kira mutane na dare da rana,

قَالَ رَبِّ اِنِّيْ دَعَوْتُ قَوْمِيْ لَيْلًا وَّنَهَارًا ⑥

**7.** 'Amma kira na bai daɗa masu komai ba, sai guje mini.

فَلَمْ يَزِدْهُمْ دُعَآءِيْٓ اِلَّا فِرَارًا ⑦

**8.** 'Kuma duk lokacin da na kira su, don Ka yafe masu, sai su saka yatsunsu cikin kunnuwansu, kuma su tattara rigunansu, kuma sun dage (a kan zalunci) kuma suna girman kai mai muni.

وَاِنِّيْ كُلَّمَا دَعَوْتُهُمْ لِتَغْفِرَ لَهُمْ جَعَلُوْٓا
اَصَابِعَهُمْ فِيْٓ اٰذَانِهِمْ وَاسْتَغْشَوْا
ثِيَابَهُمْ وَاَصَرُّوْا وَاسْتَكْبَرُوا
اسْتِكْبَارًا ⑧

**9.** 'Kuma na kira su (zuwa nagarta) a fili,

ثُمَّ اِنِّيْ دَعَوْتُهُمْ جِهَارًا ⑨

**10.** 'Sa'annan na yi masu wa'azi a fili kuma (na roƙe su) a keɓence,

ثُمَّ اِنِّيْٓ اَعْلَنْتُ لَهُمْ وَاَسْرَرْتُ لَهُمْ
اِسْرَارًا ⑩

**11.** 'Inda na ce, 'Ku nemi gafarar Ubangijinku, haƙiƙa, Shi Mai yawan gafara ne,

فَقُلْتُ اسْتَغْفِرُوْا رَبَّكُمْ ؕ اِنَّهٗ كَانَ غَفَّارًا ﴿١١﴾

**12.** 'Zai sako maku ruwa mai yawa daga sama,

يُّرْسِلِ السَّمَآءَ عَلَيْكُمْ مِّدْرَارًا ﴿١٢﴾

**13.** 'Kuma Ya daɗa maku dukiyoyi da 'ya'ya, kuma Ya sa lambunanku (su haɓaka) da (ruwa cike a ) kogunanku.

وَّ يُمْدِدْكُمْ بِاَمْوَالٍ وَّ بَنِيْنَ وَ يَجْعَلْ لَّكُمْ جَنّٰتٍ وَّ يَجْعَلْ لَّكُمْ اَنْهٰرًا ﴿١٣﴾

**14.** 'Me ya same ku, ba kwa fatan ɗaukaka (da hikima) daga wajen Allah?

مَا لَكُمْ لَا تَرْجُوْنَ لِلّٰهِ وَقَارًا ﴿١٤﴾

**15.** 'Alhali Ya halicce ku cikin kamanni da halaye (dabam-dabam).

وَ قَدْ خَلَقَكُمْ اَطْوَارًا ﴿١٥﴾

**16.** 'Ba kwa gani yadda Allah ya halicci sammai bakwai a tsare tsaf,

اَلَمْ تَرَوْا كَيْفَ خَلَقَ اللّٰهُ سَبْعَ سَمٰوٰتٍ طِبَاقًا ﴿١٦﴾

**17.** 'Kuma Ya mai da wata haske a cikinsu, kuma Ya mai da rana fitila?

وَّ جَعَلَ الْقَمَرَ فِيْهِنَّ نُوْرًا وَّ جَعَلَ الشَّمْسَ سِرَاجًا ﴿١٧﴾

**18.** 'Kuma Allah ya sa kun tashi a ban ƙasa, tasowa (mai kyau),

وَ اللّٰهُ اَنْۢبَتَكُمْ مِّنَ الْاَرْضِ نَبَاتًا ﴿١٨﴾

**19.** 'Sa'annan Zai mai da ku cikinta, kuma Zai fito da ku fitarwa daga gare ta.

ثُمَّ يُعِيْدُكُمْ فِيْهَا وَ يُخْرِجُكُمْ اِخْرَاجًا ﴿١٩﴾

**20.** 'Kuma Allah ya yi maku ƙasa mai faɗi-

وَ اللّٰهُ جَعَلَ لَكُمُ الْاَرْضَ بِسَاطًا ﴿٢٠﴾

**21.** 'Don ku yi tafiya cikin hanyoyi masu faɗi."

لِّتَسْلُكُوْا مِنْهَا سُبُلًا فِجَاجًا ﴿٢١﴾ ع

**R.2**

**22.** Sai Nuhu ya ce, "Ubangijina, sun ƙi bi na, kuma sun bi wanda dukiyarsa da 'ya'yansa asara kaɗai suka daɗa masa.

قَالَ نُوْحٌ رَّبِّ اِنَّهُمْ عَصَوْنِيْ وَ اتَّبَعُوْا مَنْ لَّمْ يَزِدْهُ مَالُهٗ وَ وَلَدُهٗۤ اِلَّا خَسَارًا ﴿٢٢﴾

**23.** 'Kuma sun ƙulla babbar maƙarƙashiya.

وَ مَكَرُوْا مَكْرًا كُبَّارًا ﴿٢٣﴾

**24.** 'Kuma suna cewa (juna), 'Kada ku bar gumakanku, kada ku bar Waddu, ko Suwa'u, ko Yagusu, ko Ya'uƙu, ko Nasru,'

وَقَالُوا لَا تَذَرُنَّ آلِهَتَكُمْ وَلَا تَذَرُنَّ وَدًّا وَلَا سُوَاعًا وَلَا يَغُوثَ وَيَعُوقَ وَنَسْرًا ﴿٢٤﴾

**25.** 'Sun ɓatar da ɗimbin mutane, kada ka daɗa wa azzalumai komai, sai ɓata.''

وَقَدْ أَضَلُّوا كَثِيرًا ۖ وَلَا تَزِدِ الظَّالِمِينَ إِلَّا ضَلَالًا ﴿٢٥﴾

**26.** Sai aka nitsar da su, kuma aka shigar da su Wuta, saboda laifukansu, kuma ba su sami masu taimakonsu ba daga (azabar) Allah.

مِمَّا خَطِيئَاتِهِمْ أُغْرِقُوا فَأُدْخِلُوا نَارًا فَلَمْ يَجِدُوا لَهُمْ مِنْ دُونِ اللَّهِ أَنْصَارًا ﴿٢٦﴾

**27.** Kuma Nuhu ya ce, "Ubangijina, kada Ka bar magidanci ɗaya daga cikin kafirai a ban ƙasa;

وَقَالَ نُوحٌ رَبِّ لَا تَذَرْ عَلَى الْأَرْضِ مِنَ الْكَافِرِينَ دَيَّارًا ﴿٢٧﴾

**28.** 'Saboda idan Ka bar su, za su ɓatar da bayinKa, kuma ba abin da za su haifa, sai fajiri mai yawan kafirci.

إِنَّكَ إِنْ تَذَرْهُمْ يُضِلُّوا عِبَادَكَ وَلَا يَلِدُوا إِلَّا فَاجِرًا كَفَّارًا ﴿٢٨﴾

**29.** 'Ubangijina, Ka gafarta mini, da iyaye na, da wanda ya shiga gidana yana mai ba da gaskiya, haka muminai maza da muminai mata, kuma kada Ka daɗa wa azzalumai komai, sai taɓarɓarewa (halaka).''

رَبِّ اغْفِرْ لِي وَلِوَالِدَيَّ وَلِمَنْ دَخَلَ بَيْتِيَ مُؤْمِنًا وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ وَلَا تَزِدِ الظَّالِمِينَ إِلَّا تَبَارًا ﴿٢٩﴾ النصف



ركوعاتها ٢ — سُورَةُ الْجِنِّ مَكِّيَّةٌ ٧٢ — آياتها ٢٩



# SŪRATUL JINN

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 29)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Ce, “An aiko mini cewa waɗansu gungun Aljanu sun saurari Kur'ani, sai suka ce, 'Haƙiƙa, mun saurari Kur'ani mai ban mamaki,

قُلْ أُوْحِيَ إِلَيَّ أَنَّهُ اسْتَمَعَ نَفَرٌ مِّنَ الْجِنِّ فَقَالُوْا إِنَّا سَمِعْنَا قُرْاٰنًا عَجَبًا ٢

**3.** 'Yana shiryarwa zuwa madaidaiciyar hanya, kuma mun ba da gaskiya da shi, ba za mu tara wani da Ubangijinmu ba.

يَّهْدِيْ إِلَى الرُّشْدِ فَاٰمَنَّا بِهٖ ۚ وَلَنْ نُّشْرِكَ بِرَبِّنَا أَحَدًا ٣

**4.** ‘(Gaskiyar lamarin) ita ce, Girman Ubangijinmu ya ɗaukaka, bai riƙi mata ba ko ɗa.

وَّأَنَّهُ تَعٰلٰى جَدُّ رَبِّنَا مَا اتَّخَذَ صَاحِبَةً وَّلَا وَلَدًا ٤

**5.** 'Kuma wawa a cikinmu ya kan furta zunzurutun ƙarya ga Allah.

وَّأَنَّهُ كَانَ يَقُوْلُ سَفِيْهُنَا عَلَى اللّٰهِ شَطَطًا ٥

**6.** 'Kuma mun zaci cewa, mutane da Aljanu ba za su faɗi ƙarya ba game da Allah,

وَّأَنَّا ظَنَنَّا أَنْ لَّنْ تَقُوْلَ الْإِنْسُ وَالْجِنُّ عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا ٦

**7.** ‘Kuma waɗansu mazaje daga cikin mutane sukan nemi kariya daga mazaje daga cikin Aljanu, sai suka daɗa (wa Aljanun) girman kai;

وَّأَنَّهُ كَانَ رِجَالٌ مِّنَ الْإِنْسِ يَعُوْذُوْنَ بِرِجَالٍ مِّنَ الْجِنِّ فَزَادُوْهُمْ رَهَقًا ٧

**8.** 'Kuma sun yi zato kamar yadda kuka zata, cewa Allah ba zai tada (Manzo) ba,

وَّأَنَّهُمْ ظَنُّوْا كَمَا ظَنَنْتُمْ أَنْ لَّنْ يَّبْعَثَ اللّٰهُ أَحَدًا ٨

**9.** ‘Kuma mun nemi shiga sama, sai muka tarar da ita an cika ta da masu tsaro ƙarfafa, kuma da taurari masu harbi,

وَّأَنَّا لَمَسْنَا السَّمَاءَ فَوَجَدْنٰهَا مُلِئَتْ حَرَسًا شَدِيْدًا وَّشُهُبًا ٩

**10.** 'Kuma mukan zauna kan mazaunai cikinta, muna sauraro. Amma wanda ya nemi ji a halin yanzu, zai haɗu da tauraro mai harbi yana jiransa.

وَأَنَّا كُنَّا نَقْعُدُ مِنْهَا مَقَاعِدَ لِلسَّمْعِ ۖ
فَمَن يَسْتَمِعِ الْآنَ يَجِدْ لَهُ شِهَابًا رَّصَدًا ﴿١٠﴾

**11.** 'Kuma ba mu sani ba, sharri aka nufa da waɗanda ke ƙasa, ko Ubangijinsu yana nufin shiriya gare su,

وَأَنَّا لَا نَدْرِي أَشَرٌّ أُرِيدَ بِمَن فِي
الْأَرْضِ أَمْ أَرَادَ بِهِمْ رَبُّهُمْ رَشَدًا ﴿١١﴾

**12.** 'Kuma akwai nagari a cikinmu, kuma akwai waɗanda ba haka ba. Mun kasance masu bin hanyoyi mabambanta.

وَأَنَّا مِنَّا الصَّالِحُونَ وَمِنَّا دُونَ ذَٰلِكَ ۖ
كُنَّا طَرَائِقَ قِدَدًا ﴿١٢﴾

**13.** 'Kuma mun tabbata ba za mu gajiyar (da shirin) Allah ba a ban ƙasa, kuma ba za mu tsere maSa ba in mun gudu.

وَأَنَّا ظَنَنَّا أَن لَّن نُّعْجِزَ اللَّهَ فِي الْأَرْضِ وَ
لَن نُّعْجِزَهُ هَرَبًا ﴿١٣﴾

**14.** 'Mu, lokacin da muka ji kiran shiriya, mun ba da gaskiya da shi. To, dukkan wanda ya ba da gaskiya da Ubangijinsa, ba zai ji tsoron asara ba ko zalunci.

وَأَنَّا لَمَّا سَمِعْنَا الْهُدَىٰ آمَنَّا بِهِ ۖ فَمَن
يُؤْمِن بِرَبِّهِ فَلَا يَخَافُ بَخْسًا وَلَا
رَهَقًا ﴿١٤﴾

**15.** 'Harwa yau a cikinmu akwai masu miƙa wuya, kuma akwai masu kauce wa hanya." Waɗanda suka miƙa wuya waɗannan sun nemi madaidaiciyar hanya.

وَأَنَّا مِنَّا الْمُسْلِمُونَ وَمِنَّا الْقَاسِطُونَ ۖ
فَمَنْ أَسْلَمَ فَأُولَٰئِكَ تَحَرَّوْا رَشَدًا ﴿١٥﴾

**16.** Masu kauce wa hanya kuwa, za su zama makamashin Wutar Jahannama.

وَأَمَّا الْقَاسِطُونَ فَكَانُوا لِجَهَنَّمَ
حَطَبًا ﴿١٦﴾

**17.** Da (mutanen Makka) sun tsaya a kan hanya madaidaiciya, sai Mu shayar da su ruwa mai yawa.

وَأَن لَّوِ اسْتَقَامُوا عَلَى الطَّرِيقَةِ
لَأَسْقَيْنَاهُم مَّاءً غَدَقًا ﴿١٧﴾

**18.** Don Mu jarraba su da shi. Kuma wanda ya juya baya daga ambaton Ubangijinsa - Zai shigar da shi cikin azaba gagaruma.

لِّنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَمَن يُعْرِضْ عَن ذِكْرِ
رَبِّهِ يَسْلُكْهُ عَذَابًا صَعَدًا ﴿١٨﴾

**19.** Dukkan guraren ibada na Allah ne, to, kada ku kira wani banda Allah.

وَأَنَّ الْمَسَاجِدَ لِلَّهِ فَلَا تَدْعُوا مَعَ اللَّهِ
أَحَدًا ﴿١٩﴾

**20.** Amma yayin da Bawan Allah ya tsaya yana Salla gare Shi, sai su yi cincirindo a kansa, kamar su tattaka shi.

وَّ اَنَّهٗ لَمَّا قَامَ عَبۡدُ اللّٰهِ يَدۡعُوۡهُ
كَادُوۡا يَكُوۡنُوۡنَ عَلَيۡهِ لِبَدًا ﴿۲۰﴾

**R.2**

**21.** Ce, 'Ni Ubangiji na kaɗai nake yi wa Salla, kuma ba zan tara wani da Shi ba.'

قُلۡ اِنَّمَاۤ اَدۡعُوۡا رَبِّيۡ وَلَاۤ اُشۡرِكُ بِهٖۤ
اَحَدًا ﴿۲۱﴾

**22.** Ce, 'Ni ba ni da ikon cuta ko amfani gare ku.'

قُلۡ اِنِّيۡ لَاۤ اَمۡلِكُ لَكُمۡ ضَرًّا وَّلَا رَشَدًا ﴿۲۲﴾

**23.** Ce, "Ni, ba wanda zai tserar da ni daga azabar Allah, kuma ba zan sami mafaka ba, banda gurinSa.

قُلۡ اِنِّيۡ لَنۡ يُّجِيۡرَنِيۡ مِنَ اللّٰهِ اَحَدٌ ۙ وَّلَنۡ
اَجِدَ مِنۡ دُوۡنِهٖ مُلۡتَحَدًا ﴿۲۳﴾

**24.** '(Aiki na, shi ne) isarwa daga Allah da saƙonnninSa." Waɗanda suka saɓa wa Allah da ManzonSa, za su haɗu da wutar Jahannama, za su daɗe a cikinta.

اِلَّا بَلٰغًا مِّنَ اللّٰهِ وَرِسٰلٰتِهٖ ؕ وَمَنۡ يَّعۡصِ
اللّٰهَ وَرَسُوۡلَهٗ فَاِنَّ لَهٗ نَارَ جَهَنَّمَ خٰلِدِيۡنَ
فِيۡهَاۤ اَبَدًا ﴿۲۴﴾

**25.** (Za su ci gaba da bijirewa), har su ga abin da ake yi musu alƙawari, da sannu za su san wanda ya fi rauni game da masu taimako, da wanda ya fi ƙaranci game da yawa.

حَتّٰۤى اِذَا رَاَوۡا مَا يُوۡعَدُوۡنَ فَسَيَعۡلَمُوۡنَ
مَنۡ اَضۡعَفُ نَاصِرًا وَّاَقَلُّ عَدَدًا ﴿۲۵﴾

**26.** Ce, 'Ban sani ba, shin abin da aka yi muku alƙawari kusa yake ko Ubangiji na Ya ajiye masa lokaci mai nisa.

قُلۡ اِنۡ اَدۡرِيۡۤ اَقَرِيۡبٌ مَّا تُوۡعَدُوۡنَ اَمۡ
يَجۡعَلُ لَهٗ رَبِّيۡۤ اَمَدًا ﴿۲۶﴾

**27.** Shi ne Masanin ɓoye, kuma ba Ya bayyana ɓoyayyen sirrinSa ga kowa.

عٰلِمُ الۡغَيۡبِ فَلَا يُظۡهِرُ عَلٰى غَيۡبِهٖۤ اَحَدًا ﴿۲۷﴾

**28.** Sai fa ga Manzo wanda Ya zaɓa. To, sai Ya sa mala'iku masu tsaro, su riƙa tafiya ta gabansa da bayansa.

اِلَّا مَنِ ارۡتَضٰى مِنۡ رَّسُوۡلٍ فَاِنَّهٗ يَسۡلُكُ
مِنۡۢ بَيۡنِ يَدَيۡهِ وَمِنۡ خَلۡفِهٖ رَصَدًا ﴿۲۸﴾

**29.** Don Ya san cewa (Manzanni) sun isar da saƙonnin Ubangijinsu. Kuma Yana zagaye sanin abin da ke tare da su, kuma Yana kiyaye ko wane abu a ƙididdige.

لِّيَعۡلَمَ اَنۡ قَدۡ اَبۡلَغُوۡا رِسٰلٰتِ رَبِّهِمۡ وَ
اَحَاطَ بِمَا لَدَيۡهِمۡ وَاَحۡصٰى كُلَّ شَيۡءٍ
عَدَدًا ﴿۲۹﴾




# SŪRATUL MUZZAMMIL

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 21)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ١

**2.** Ya kai lulluɓe a mayafi,

يٰۤاَيُّهَا الۡمُزَّمِّلُۙ ٢

**3.** Ka tsaya cikin dare (kana Salla), face kaɗan cikinsa,

قُمِ الَّيۡلَ اِلَّا قَلِيۡلًاۙ ٣

**4.** Rabinsa, ko kuma ka rage kaɗan daga cikinsa,

نِّصۡفَهٗۤ اَوِ انْقُصۡ مِنۡهُ قَلِيۡلًاۙ ٤

**5.** Ko kuma ka daɗa a kansa, kuma ka karanta Kur'ani karatu kyakkyawa.

اَوۡ زِدۡ عَلَيۡهِ وَرَتِّلِ الۡقُرۡاٰنَ تَرۡتِيۡلًاؕ ٥

**6.** Haƙiƙa, za Mu aza maka magana mai nauyi.

اِنَّا سَنُلۡقِىۡ عَلَيۡكَ قَوۡلًا ثَقِيۡلًا ٦

**7.** Haƙiƙa, tashin dare (saboda Salla), shi ne mafi ƙarfi wajen ƙasƙantar da kai, kuma shi ne mafi daidaituwa wajen magana.

اِنَّ نَاشِئَةَ الَّيۡلِ هِىَ اَشَدُّ وَطۡـاً وَّاَقۡوَمُ قِيۡلًاؕ ٧

**8.** Haƙiƙa, da rana kana da jeri mai tsawo na al'amuran rayuwa.

اِنَّ لَكَ فِى النَّهَارِ سَبۡحًا طَوِيۡلًاؕ ٨

**9.** To, ka ambaci sunan Ubangijinka kuma ka koma gare Shi gaba ɗaya.

وَاذۡكُرِ اسۡمَ رَبِّكَ وَتَبَتَّلۡ اِلَيۡهِ تَبۡتِيۡلًاؕ ٩

**10.** Ubangijin Gabas da Yamma, ba bu wani ubangiji sai Shi. To, ka riƙe Shi Mai kiyayewa.

رَبُّ الۡمَشۡرِقِ وَالۡمَغۡرِبِ لَاۤ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ فَاتَّخِذۡهُ وَكِيۡلًا ١٠

**11.** Kuma ka yi haƙuri a kan abin da suke faɗa kuma ka ƙaurace musu ƙauracewa mai kyau.

وَاصۡبِرۡ عَلٰى مَا يَقُوۡلُوۡنَ وَاهۡجُرۡهُمۡ هَجۡرًا جَمِيۡلًا ١١

**12.** Kuma bar Ni da masu ƙaryatawa, ma'abuta arziƙi jin daɗi, to, yi musu jinkiri kaɗan.

وَذَرْنِيْ وَالْمُكَذِّبِيْنَ اُولِي النَّعْمَةِ وَ
مَهِّلْهُمْ قَلِيْلًا ﴿١٢﴾

**13.** Tabbas, a gurinMu akwai ƙumaƙumai da Wuta mai fusata,

اِنَّ لَدَيْنَآ اَنْكَالًا وَّجَحِيْمًا ﴿١٣﴾

**14.** Da abinci mai shaƙewa da azaba mai raɗaɗi.

وَّطَعَامًا ذَا غُصَّةٍ وَّعَذَابًا اَلِيْمًا ﴿١٤﴾

**15.** Ranar da ƙasa da duwatsu za su girgiza, kuma duwatsu su zama kamar tsaunin rairayi mai wargajewa.

يَوْمَ تَرْجُفُ الْاَرْضُ وَالْجِبَالُ وَكَانَتِ
الْجِبَالُ كَثِيْبًا مَّهِيْلًا ﴿١٥﴾

**16.** Haƙiƙa, Mun aiki Manzo zuwa gare ku yana mai ba da shaida a kanku kamar yadda Muka aiki Manzo zuwa ga Fir'auna.

اِنَّآ اَرْسَلْنَآ اِلَيْكُمْ رَسُوْلًا ۙ شَاهِدًا عَلَيْكُمْ
كَمَآ اَرْسَلْنَآ اِلٰى فِرْعَوْنَ رَسُوْلًا ﴿١٦﴾

**17.** Sai Fir'auna ya ƙi bin Manzon, sai Muka damƙe shi, damƙa mummuna.

فَعَصٰى فِرْعَوْنُ الرَّسُوْلَ فَاَخَذْنٰهُ
اَخْذًا وَّبِيْلًا ﴿١٧﴾

**18.** To, idan kuka kafirta, ta yaya za ku kare kanku daga ranar da ke sa yara su yi furfura?

فَكَيْفَ تَتَّقُوْنَ اِنْ كَفَرْتُمْ يَوْمًا
يَّجْعَلُ الْوِلْدَانَ شِيْبًا ﴿١٨﴾

**19.** Ranar da sama za ta tsage, kuma alƙawarinSa abin cikawa ne.

اِۨلسَّمَآءُ مُنْفَطِرٌۢ بِهٖ ۭ كَانَ وَعْدُهٗ
مَفْعُوْلًا ﴿١٩﴾

**20.** Wannan tunatarwa ce. Sai dukkan wanda ya so ya kama hanya zuwa ga Ubangijinsa.

اِنَّ هٰذِهٖ تَذْكِرَةٌ ۚ فَمَنْ شَآءَ اتَّخَذَ اِلٰى
رَبِّهٖ سَبِيْلًا ﴿٢٠﴾ ع

**R.2**

**21.** Haƙiƙa, Ubangijinka ya san cewa kana tsayawa cikin dare, kusan kashi biyu bisa uku na dare, kuma (wani lokaci) rabinsa, ko kashi ɗaya bisa uku nasa, haka waɗansu jama'a da ke tare da kai. Allah ne ya ke ƙiyasta (tsawon) dare da rana. Ya sani cewa ba za ku iya ƙididdige shi daidai ba, sai ya yi nasiha gare ku. To, ku karanta abin da ya sauwaƙa daga Kur'ani. Ya san cewa za a sami marasa lafiya cikinku, kuma

اِنَّ رَبَّكَ يَعْلَمُ اَنَّكَ تَقُوْمُ اَدْنٰى مِنْ ثُلُثَيِ
الَّيْلِ وَنِصْفَهٗ وَثُلُثَهٗ وَطَآئِفَةٌ مِّنَ
الَّذِيْنَ مَعَكَ ۭ وَاللّٰهُ يُقَدِّرُ الَّيْلَ وَ
النَّهَارَ ۭ عَلِمَ اَنْ لَّنْ تُحْصُوْهُ فَتَابَ
عَلَيْكُمْ فَاقْرَءُوْا مَا تَيَسَّرَ مِنَ الْقُرْاٰنِ ۭ
عَلِمَ اَنْ سَيَكُوْنُ مِنْكُمْ مَّرْضٰى ۙ وَ
اٰخَرُوْنَ يَضْرِبُوْنَ فِي الْاَرْضِ يَبْتَغُوْنَ

مِنْ فَضْلِ اللّٰهِ ۙ وَاٰخَرُوْنَ يُقَاتِلُوْنَ فِيْ
سَبِيْلِ اللّٰهِ ۖ فَاقْرَءُوْا مَا تَيَسَّرَ مِنْهُ ۙ وَ
اَقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَاٰتُوا الزَّكٰوةَ وَاَقْرِضُوا
اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا ۗ وَمَا تُقَدِّمُوْا
لِاَنْفُسِكُمْ مِّنْ خَيْرٍ تَجِدُوْهُ عِنْدَ اللّٰهِ هُوَ
خَيْرًا وَّاَعْظَمَ اَجْرًا ۗ وَاسْتَغْفِرُوا اللّٰهَ ۗ اِنَّ
ع اللّٰهَ غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿٢١﴾

da waɗansu masu tafiya a ban ƙasa, suna neman baiwar Allah, sa'annan waɗansu suna yaƙi cikin hanyar Allah. To, ku karanta abin da ya sauwaƙa daga gare shi, kuma ku tsai da Salla, kuma ku ba da Zakka, kuma ku rantawa Allah rance nagari. Kuma dukkan abin da kuka gabatar wa kanku na alheri, za ku tarar da shi gurin Allah. (Kuma ku sameshi) mafifici, kuma mafi girman lada. Kuma ku nemi gafarar Allah. Haƙiƙa, Allah Mai gafara ne, Mai jinƙai ne.




# SŪRATUL MUDDATHTHIR

*(A Makkah ta Sauka)*
*(Ayoyinta 57)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** Ya kai wanda ke lulluɓe (da malulluɓi)!

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡمُدَّثِّرُ ٢

**3.** Tashi ka yi gargaɗi.

قُمۡ فَأَنذِرۡ ٣

**4.** Kuma Ubangijinka ka girmama Shi.

وَرَبَّكَ فَكَبِّرۡ ٤

**5.** Kuma tufafinka ka tsarkake su,

وَثِيَابَكَ فَطَهِّرۡ ٥

**6.** Kuma ƙazanta ka ƙaurace mata,

وَٱلرُّجۡزَ فَٱهۡجُرۡ ٦

**7.** Kuma kada ka ba da wani abu, kana mai neman sakayya mafi yawa,

وَلَا تَمۡنُن تَسۡتَكۡثِرُ ٧

**8.** Kuma Saboda Ubangijinka, ka jure wa (fitina).

وَلِرَبِّكَ فَٱصۡبِرۡ ٨

**9.** Kuma idan aka busa ƙaho,

فَإِذَا نُقِرَ فِي ٱلنَّاقُورِ ٩

**10.** Wannan rana, rana ce mai wahala.

فَذَٰلِكَ يَوۡمَئِذٖ يَوۡمٌ عَسِيرٌ ١٠

**11.** Ga kafirai, (ranar) ba mai sauƙi ce ba.

عَلَى ٱلۡكَٰفِرِينَ غَيۡرُ يَسِيرٖ ١١

**12.** Bar Ni, Ni kaɗai da wanda Ni Na halicce shi,

ذَرۡنِي وَمَنۡ خَلَقۡتُ وَحِيدٗا ١٢

**13.** Kuma Na ba shi dukiya mai yawa,

وَجَعَلۡتُ لَهُۥ مَالٗا مَّمۡدُودٗا ١٣

**14.** Da 'ya'ya suna zaune tare da shi,

وَبَنِينَ شُهُودٗا ١٤

**15.** Kuma Na haɗa masa dukkan abin da ya kamata.

وَمَهَّدتُّ لَهُۥ تَمۡهِيدٗا ١٥

**16.** Sa'annan yana kwaɗayin Na daɗa masa.

ثُمَّ يَطْمَعُ أَنْ أَزِيدَ ١٦

**17.** Fau-fau! don ya kasance mai yi wa AyoyinMu taurin kai.

كَلَّا ۖ إِنَّهُ كَانَ لِآيَاتِنَا عَنِيدًا ١٧

**18.** Zan sa shi cikin wahala mai hauhawa.

سَأُرْهِقُهُ صَعُودًا ١٨

**19.** Haƙiƙa, ya yi tunani kuma ya yi lissafi!

إِنَّهُ فَكَّرَ وَقَدَّرَ ١٩

**20.** Asara ta riske shi! Wane irin lissafi ya yi!

فَقُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ٢٠

**21.** Asara ta sake riskar sa! Wane irin lissafi ya yi!

ثُمَّ قُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ٢١

**22.** Sa'annan ya duba ko ta ina,

ثُمَّ نَظَرَ ٢٢

**23.** Sa'annan ya ɗaure fuska, kuma ya yi murtuk,

ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَ ٢٣

**24.** Sa'annan ya juya baya, ya yi girman kai,

ثُمَّ أَدْبَرَ وَاسْتَكْبَرَ ٢٤

**25.** Ya ce, "Wannan sihiri ne wanda ake ruwaitowa.

فَقَالَ إِنْ هَٰذَا إِلَّا سِحْرٌ يُؤْثَرُ ٢٥

**26.** 'Wannan ba wani abu ne ba banda maganar mutum."

إِنْ هَٰذَا إِلَّا قَوْلُ الْبَشَرِ ٢٦

**27.** Ba da daɗewa ba Zan jefa shi a (wutar) Saƙara.

سَأُصْلِيهِ سَقَرَ ٢٧

**28.** Kuma me zai sanar da kai abin da ake kira Saƙara?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا سَقَرُ ٢٨

**29.** Ba ta rage komai, ba ta barin komai.

لَا تُبْقِي وَلَا تَذَرُ ٢٩

**30.** Tana ƙoƙƙona fuska.

لَوَّاحَةٌ لِلْبَشَرِ ٣٠

**31.** Akwai (mala'iku) goma sha tara kanta.

عَلَيْهَا تِسْعَةَ عَشَرَ ٣١

**32.** Kuma ba Mu naɗa masu gadin Wuta ba sai mala'iku, kuma ba Mu ƙayyade adadinsu ba sai don jarraba waɗanda suka kafirta, don waɗanda aka ba Littafi su sakankance, kuma waɗanda suka bada gaskiya su ƙara imani, kuma don kada waɗanda aka ba Littafi da muminai su yi kokwanto. Kuma don waɗanda ke da ciwo cikin zukatansu da kafirai su ce, 'Me Allah yake nufi da wannan misali?' Ta haka Allah yake bari bisa ɓata wanda Ya so, kuma Yake shiryar da wanda Ya so. Kuma ba wanda ya san rundunar Ubangijinka sai Shi. Kuma wannan ba wani abu ne ba sai tunatarwa ga mutum.

وَمَا جَعَلْنَآ أَصْحٰبَ النَّارِ إِلَّا مَلٰٓئِكَةً ۙ وَّمَا
جَعَلْنَا عِدَّتَهُمْ إِلَّا فِتْنَةً لِّلَّذِيْنَ كَفَرُوْا ۙ
لِيَسْتَيْقِنَ الَّذِيْنَ أُوْتُوا الْكِتٰبَ وَيَزْدَادَ
الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا إِيْمَانًا وَّلَا يَرْتَابَ الَّذِيْنَ
أُوْتُوا الْكِتٰبَ وَالْمُؤْمِنُوْنَ ۙ وَلِيَقُوْلَ
الَّذِيْنَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ مَّرَضٌ وَّالْكٰفِرُوْنَ
مَاذَآ أَرَادَ اللّٰهُ بِهٰذَا مَثَلًا ۚ كَذٰلِكَ يُضِلُّ
اللّٰهُ مَنْ يَّشَآءُ وَيَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ ۚ وَمَا
يَعْلَمُ جُنُوْدَ رَبِّكَ إِلَّا هُوَ ۚ وَمَا هِيَ إِلَّا
ذِكْرٰى لِلْبَشَرِ ﴿٣٢﴾

**R.2**

**33.** Bari, Na rantse da wata,

كَلَّا وَالْقَمَرِ ﴿٣٣﴾

**34.** Da dare lokacin da ya ba da baya,

وَالَّيْلِ إِذْ أَدْبَرَ ﴿٣٤﴾

**35.** Da safiya idan ta haskaka

وَالصُّبْحِ إِذَآ أَسْفَرَ ﴿٣٥﴾

**36.** Haƙiƙa, ita ɗaya ce daga cikin manyan (masifu).

إِنَّهَا لَإِحْدَى الْكُبَرِ ﴿٣٦﴾

**37.** Don gargaɗi ga mutum,

نَذِيْرًا لِّلْبَشَرِ ﴿٣٧﴾

**38.** Ga duk cikinku wanda ya so ya ci gaba (da gyara kansa) ko kuma ya ja baya.

لِمَنْ شَآءَ مِنْكُمْ أَنْ يَّتَقَدَّمَ أَوْ يَتَأَخَّرَ ﴿٣٨﴾

**39.** Dukkan rai jingina ce ga abin da ta aikata;

كُلُّ نَفْسٍ بِمَا كَسَبَتْ رَهِيْنَةٌ ﴿٣٩﴾

**40.** Sai fa na hannun dama.

إِلَّآ أَصْحٰبَ الْيَمِيْنِ ﴿٤٠﴾

**41.** (Za su shiga) Gidajen Aljanna suna tambaya,

فِيْ جَنّٰتٍ ۛ يَتَسَآءَلُوْنَ ﴿٤١﴾

**42.** Daga masu laifi,

عَنِ الْمُجْرِمِيْنَ ﴿٤٢﴾

**43.** 'Me ya shigar da ku cikin Wuta?'

مَا سَلَكَكُمْ فِيْ سَقَرَ ﴿٤٣﴾

قَالُوا لَمْ نَكُ مِنَ الْمُصَلِّينَ ﴿٤٤﴾

**44.** Za su ce, “Ba mu kasance cikin masu Salla ba,

وَلَمْ نَكُ نُطْعِمُ الْمِسْكِينَ ﴿٤٥﴾

**45.** ‘Kuma ba mu ciyar da matalauta ba.

وَكُنَّا نَخُوضُ مَعَ الْخَائِضِينَ ﴿٤٦﴾

**46.** ‘Kuma mun kutsa cikin zancen banza tare da masu kutsawa.

وَكُنَّا نُكَذِّبُ بِيَوْمِ الدِّينِ ﴿٤٧﴾

**47.** ‘Kuma mun kasance muna ƙaryata Ranar Sakamako,

حَتَّىٰ أَتَانَا الْيَقِينُ ﴿٤٨﴾

**48.** ‘Har mutuwa ta ɗauke mu.”

فَمَا تَنفَعُهُمْ شَفَاعَةُ الشَّافِعِينَ ﴿٤٩﴾

**49.** Don haka ceton masu ceto ba zai amfane su ba.

فَمَا لَهُمْ عَنِ التَّذْكِرَةِ مُعْرِضِينَ ﴿٥٠﴾

**50.** Me ya same su ne suna kau da kai daga wa'azi,

كَأَنَّهُمْ حُمُرٌ مُّسْتَنفِرَةٌ ﴿٥١﴾

**51.** Sai ka ce su jakuna ne firgitattu.

فَرَّتْ مِن قَسْوَرَةٍ ﴿٥٢﴾

**52.** Da ke fafutukar gudu daga zaki?

بَلْ يُرِيدُ كُلُّ امْرِئٍ مِّنْهُمْ أَن يُؤْتَىٰ صُحُفًا مُّنَشَّرَةً ﴿٥٣﴾

**53.** Bari, ko wannnensu so yake a ba shi littafi buɗaɗɗe.

كَلَّا ۖ بَل لَّا يَخَافُونَ الْآخِرَةَ ﴿٥٤﴾

**54.** Sam! (wannan ba za ta yiwu ba) haƙiƙa, ba sa tsoron Lahira.

كَلَّا إِنَّهُ تَذْكِرَةٌ ﴿٥٥﴾

**55.** Sam! (ko da wasa) haƙiƙa, wannan (Kur'ani ya isa) wa'azi.

فَمَن شَاءَ ذَكَرَهُ ﴿٥٦﴾

**56.** To, wanda ya so, ya tuna da shi.

وَمَا يَذْكُرُونَ إِلَّا أَن يَشَاءَ اللَّهُ ۚ هُوَ أَهْلُ التَّقْوَىٰ وَأَهْلُ الْمَغْفِرَةِ ﴿٥٧﴾

**57.** Amma ba za su tuna ba, sai idan Allah ya so. Shi ne kawai, ya cancanta a ji tsoronSa kuma Shi ya cancanta Ya yi gafara.



ركوعاتها ٢ سُوْرَةُ الْقِيٰمَةِ مَكِّيَّةٌ ٧٥ اٰياتها ٤١



## SŪRATUL KIYĀMAH

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 41)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Bari, Na rantse da Ranar Kiyama.

لَآ اُقْسِمُ بِيَوْمِ الْقِيٰمَةِ ﴿٢﴾

**3.** Kuma bari, Na rantse da zuciya mai zargin kanta, (Ranar Kiyama tabbas ce).

وَلَآ اُقْسِمُ بِالنَّفْسِ اللَّوَّامَةِ ﴿٣﴾

**4.** Shin mutum yana zato ba za Mu tattara ƙasusuwansa ba?

اَيَحْسَبُ الْاِنْسَانُ اَلَّنْ نَّجْمَعَ عِظَامَهٗ ﴿٤﴾

**5.** Tabbas, Mu masu iko ne Mu dawo da har yatsunsa.

بَلٰى قٰدِرِيْنَ عَلٰٓى اَنْ نُّسَوِّيَ بَنَانَهٗ ﴿٥﴾

**6.** Amma mutum so yake ya gabatar da munanan ayyuka a gabansa.

بَلْ يُرِيْدُ الْاِنْسَانُ لِيَفْجُرَ اَمَامَهٗ ﴿٦﴾

**7.** Yana tambaya, 'Yaushe ne Ranar Kiyama?'

يَسْـَٔلُ اَيَّانَ يَوْمُ الْقِيٰمَةِ ﴿٧﴾

**8.** Idan ido ya ƙafe,

فَاِذَا بَرِقَ الْبَصَرُ ﴿٨﴾

**9.** Kuma wata ya yi husufi (rana ta kama wata),

وَخَسَفَ الْقَمَرُ ﴿٩﴾

**10.** Kuma aka haɗa rana da wata guri ɗaya,

وَجُمِعَ الشَّمْسُ وَالْقَمَرُ ﴿١٠﴾

**11.** A wannan rana mutum zai ce, 'Ina wurin gudu?'

يَقُوْلُ الْاِنْسَانُ يَوْمَىِٕذٍ اَيْنَ الْمَفَرُّ ﴿١١﴾

**12.** Ko kaɗan! Babu mafaka!

كَلَّا لَا وَزَرَ ﴿١٢﴾

**13.** A wannan rana gurin hutawa yana wajen Ubangijinka kawai.

اِلٰى رَبِّكَ يَوْمَىِٕذِ ا۟لْمُسْتَقَرُّ ﴿١٣﴾

**14.** A wannan rana ce, za'a faɗa wa mutum abin da ya gabatar da abin da ya bari baya.

يُنَبَّؤُا الْاِنْسَانُ يَوْمَئِذٍ بِمَا قَدَّمَ وَ اَخَّرَ ﴿١٤﴾

**15.** Tabbas, mutum shaida ne a kan kansa.

بَلِ الْاِنْسَانُ عَلٰى نَفْسِهٖ بَصِيرَةٌ ﴿١٥﴾

**16.** Ko ya kawo waɗansu hanzarce-hanzarcen shi.

وَلَوْ اَلْقٰى مَعَاذِيرَهُ ﴿١٦﴾

**17.** Kada ka motsa harshenka (yayin saukar da Kur'ani) don ka gaggauta (kiyaye) shi.

لَا تُحَرِّكْ بِهٖ لِسَانَكَ لِتَعْجَلَ بِهٖ ﴿١٧﴾

**18.** Haƙiƙa, haɗa shi guri ɗaya, da karanta shi, a kanMu ne.

اِنَّ عَلَيْنَا جَمْعَهُ وَقُرْاٰنَهُ ﴿١٨﴾

**19.** Idan Muka karanta shi, to, ka bi yadda ake karanta shi.

فَاِذَا قَرَاْنَاهُ فَاتَّبِعْ قُرْاٰنَهُ ﴿١٩﴾

**20.** Kuma bayaninsa filla-filla, a kan Mu ne.

ثُمَّ اِنَّ عَلَيْنَا بَيَانَهُ ﴿٢٠﴾

**21.** Ji da kyau, kuna son rayuwar duniya,

كَلَّا بَلْ تُحِبُّونَ الْعَاجِلَةَ ﴿٢١﴾

**22.** Kuma kuna ko oho da Lahira.

وَتَذَرُونَ الْاٰخِرَةَ ﴿٢٢﴾

**23.** Waɗansu fuskoki a wannan rana za su yi haske,

وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَاضِرَةٌ ﴿٢٣﴾

**24.** Suna masu kallon Ubangijinsu (da tsammani);

اِلٰى رَبِّهَا نَاظِرَةٌ ﴿٢٤﴾

**25.** Waɗansu fuskoki a wannan rana za su yanƙwane,

وَوُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ بَاسِرَةٌ ﴿٢٥﴾

**26.** Suna sane da cewa masifa mai karya ƙashin baya za ta faɗa musu.

تَظُنُّ اَنْ يُفْعَلَ بِهَا فَاقِرَةٌ ﴿٢٦﴾

**27.** Saurara! Lokacin da (rai) ya kai gargara,

كَلَّا اِذَا بَلَغَتِ التَّرَاقِيَ ﴿٢٧﴾

**28.** Kuma aka ce, 'Wanene mai sihiri (da zai kuɓutar shi)?'

وَقِيلَ مَنْ رَاقٍ ﴿٢٨﴾

**29.** Ya tabbata cewa wannan shi ne rabuwa (da duniya);

وَّظَنَّ اَنَّهُ الْفِرَاقُ ۙ﴿۲۹﴾

**30.** Kwauri ya gwamu da ƙwauri;

وَالْتَفَّتِ السَّاقُ بِالسَّاقِ ۙ﴿۳۰﴾

**31.** A wannan rana kora (mai rai) ake zuwa ga Ubangijinka.

اِلٰى رَبِّكَ يَوْمَئِذِ ࣙالْمَسَاقُ ؕ﴿۳۱﴾ ع ۱ ۱۷

**R.2**

**32.** Don bai ba da (gaskiya) ba, kuma bai yi Salla ba;

فَلَا صَدَّقَ وَلَا صَلّٰى ۙ﴿۳۲﴾

**33.** Amma ya ƙaryata (gaskiya), kuma ya juya baya;

وَلٰكِنْ كَذَّبَ وَتَوَلّٰى ۙ﴿۳۳﴾

**34.** Sa'annan ya tafi wajen mutanensa yana taƙama.

ثُمَّ ذَهَبَ اِلٰۤى اَهْلِهٖ يَتَمَطّٰى ؕ﴿۳۴﴾

**35.** ‘Kaiconka! kuma kaico!

اَوْلٰى لَكَ فَاَوْلٰى ۙ﴿۳۵﴾

**36.** ‘Sannan kaiconka! kuma kaico!’

ثُمَّ اَوْلٰى لَكَ فَاَوْلٰى ؕ﴿۳۶﴾

**37.** Shin mutum yana zato ne za a bar shi haka sakaka (ba manufa)?

اَيَحْسَبُ الْاِنْسَانُ اَنْ يُّتْرَكَ سُدًى ؕ﴿۳۷﴾

**38.** Shin bai kasance ɗigo ba na maniyyi da aka zubar?

اَلَمْ يَكُ نُطْفَةً مِّنْ مَّنِيٍّ يُّمْنٰى ۙ﴿۳۸﴾

**39.** Sa'annan ya zamo gudan jini, sai (Allah) ya ba shi siffa, kuma Ya daidaita shi,

ثُمَّ كَانَ عَلَقَةً فَخَلَقَ فَسَوّٰى ۙ﴿۳۹﴾

**40.** Sai Ya yi dangogi biyu daga gare shi, namiji da mace.

فَجَعَلَ مِنْهُ الزَّوْجَيْنِ الذَّكَرَ وَالْاُنْثٰى ؕ﴿۴۰﴾

**41.** Shin Wanda ya yi haka ba ya da ikon rayar da matattu?

اَلَيْسَ ذٰلِكَ بِقٰدِرٍ عَلٰۤى اَنْ يُّحْيِۦَ الْمَوْتٰى ﴿۴۱﴾ ع ۲ ۱۰ ۱۸



آياتها ٣٢ سُوۡرَةُ الدَّهۡرِ مَكِّيَّةٌ ٧٦ رکوعاتها ٢



## SŪRATUD DAHR

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 32)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ①

**2.** Tabbas wani lokaci ya tarar da ɗan Adam, yayin da bai zama wani abu abin ambato ba.

هَلۡ اَتٰى عَلَى الۡاِنۡسَانِ حِيۡنٌ مِّنَ الدَّهۡرِ لَمۡ يَكُنۡ شَيۡـًٔا مَّذۡكُوۡرًا ②

**3.** Mu, Mun halicci mutum daga ruwan maniyyi mai cuɗanya da juna, don Mu jarraba shi, sai Muka yi shi mai ji, mai gani.

اِنَّا خَلَقۡنَا الۡاِنۡسَانَ مِنۡ نُّطۡفَةٍ اَمۡشَاجٍ ۖ نَّبۡتَلِيۡهِ فَجَعَلۡنٰهُ سَمِيۡعًۢا بَصِيۡرًا ③

**4.** Kuma Mun nuna masa Hanya, ko ya zama mai godiya, ko mai butulci.

اِنَّا هَدَيۡنٰهُ السَّبِيۡلَ اِمَّا شَاكِرًا وَّاِمَّا كَفُوۡرًا ④

**5.** Haƙiƙa, Mun tanadar wa kafirai sarƙoƙi da ƙwama-ƙwamai da Wuta mai tafarfasa.

اِنَّاۤ اَعۡتَدۡنَا لِلۡكٰفِرِيۡنَ سَلٰسِلَا۟ وَاَغۡلٰلًا وَّسَعِيۡرًا ⑤

**6.** Haƙiƙa, mutanen kirki za su sha daga kofi wadda aka dama da kafur.

اِنَّ الۡاَبۡرَارَ يَشۡرَبُوۡنَ مِنۡ كَاۡسٍ كَانَ مِزَاجُهَا كَافُوۡرًا ۚ ⑥

**7.** Daga idon ruwa wanda bayin Allah za su sha daga gare shi, suna sa shi ya ɓuɓɓugo da ƙarfi.

عَيۡنًا يَّشۡرَبُ بِهَا عِبَادُ اللّٰهِ يُفَجِّرُوۡنَهَا تَفۡجِيۡرًا ⑦

**8.** Suna cika alwashi, kuma suna tsoron rana wadda sharrin ta ke bazuwa.

يُوۡفُوۡنَ بِالنَّذۡرِ وَيَخَافُوۡنَ يَوۡمًا كَانَ شَرُّهٗ مُسۡتَطِيۡرًا ⑧

**9.** Kuma suna ciyar da talaka da maraya da ɗaurarre abinci, saboda so gare Shi (Allah).

وَيُطۡعِمُوۡنَ الطَّعَامَ عَلٰى حُبِّهٖ مِسۡكِيۡنًا وَّيَتِيۡمًا وَّاَسِيۡرًا ⑨

**10.** (Suna tabbatar masu cewa), "Muna ciyar da ku, saboda neman yardar Allah ne (kawai). Ba ma neman sakamako ko godiya daga wajenku.

اِنَّمَا نُطۡعِمُكُمۡ لِوَجۡهِ اللّٰهِ لَا نُرِيۡدُ مِنۡكُمۡ جَزَآءً وَّلَا شُكُوۡرًا ⑩

**11.** 'Mu, muna tsoron rana, mai sa ɗaure fuska da baƙin ciki daga Ubangijinmu.''

إِنَّا نَخَافُ مِنْ رَّبِّنَا يَوْمًا عَبُوْسًا
قَمْطَرِيْرًا ١١

**12.** To, Allah zai kiyaye su daga sharrin wannan rana kuma Zai haɗa su da farin ciki da murna.

فَوَقٰىهُمُ اللّٰهُ شَرَّ ذٰلِكَ الْيَوْمِ وَ
لَقّٰىهُمْ نَضْرَةً وَّ سُرُوْرًا ١٢

**13.** Kuma Zai saka masu da Aljanna da (riguna na) alharini, saboda haƙurin da suka yi.

وَجَزٰىهُمْ بِمَا صَبَرُوْا جَنَّةً وَّحَرِيْرًا ١٣

**14.** Suna masu kishingiɗe a kan karagai. Ba za su ji zafi mai tsanani ba, ko sanyi mai tsanani ba cikin ta.

مُّتَّكِـِٕيْنَ فِيْهَا عَلَى الْاَرَآئِكِ ج لَا
يَرَوْنَ فِيْهَا شَمْسًا وَّ لَا زَمْهَرِيْرًا ١٤

**15.** Inuwoyinta suna kusa a sama da su, kuma an kusanta 'ya'yan itatuwanta daidai yadda za su kama.

وَ دَانِيَةً عَلَيْهِمْ ظِلٰلُهَا وَ ذُلِّلَتْ
قُطُوْفُهَا تَذْلِيْلًا ١٥

**16.** Za a riƙa zagaya su da gidauniyoyi na azurfa da finjalai na tangaran,

وَيُطَافُ عَلَيْهِمْ بِاٰنِيَةٍ مِّنْ فِضَّةٍ وَّ
اَكْوَابٍ كَانَتْ قَوَارِيْرَا۠ ١٦

**17.** Karau na azurfa wadda za su auna gwargwadon buƙatunsu.

قَوَارِيْرَا۠ مِنْ فِضَّةٍ قَدَّرُوْهَا تَقْدِيْرًا ١٧

**18.** Kuma a cikinta ne za'a ba su abin sha wadda aka dama da zanjabil,

وَ يُسْقَوْنَ فِيْهَا كَاْسًا كَانَ مِزَاجُهَا
زَنْجَبِيْلًا ١٨

**19.** Mai ɓuɓɓuga daga marmara a ciki mai suna salsabil.

عَيْنًا فِيْهَا تُسَمّٰى سَلْسَبِيْلًا ١٩

**20.** Kuma yara waɗanda ba su tsufa ba za su riƙa zagaya su. Idan ka gan su, sai ka zaci su lu'u lu'u ne a ka baza.

وَ يَطُوْفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَانٌ مُّخَلَّدُوْنَ ج
اِذَا رَاَيْتَهُمْ حَسِبْتَهُمْ لُؤْلُؤًا مَّنْثُوْرًا ٢٠

**21.** Idan ka ga abin da ke can, ka ga ni'ima da masarauta babba.

وَاِذَا رَاَيْتَ ثَمَّ رَاَيْتَ نَعِيْمًا وَّ مُلْكًا
كَبِيْرًا ٢١

**22.** Suna sanye da tufafi kore na siliki da alharini. Kuma za a yi masu ado da mundaye na azurfa, kuma Ubangijinsu zai shayar da su abin sha mai tsarki.

عٰلِيَهُمْ ثِيَابُ سُنْدُسٍ خُضْرٌ وَّاِسْتَبْرَقٌ ز
وَّحُلُّوْا اَسَاوِرَ مِنْ فِضَّةٍ ج وَسَقٰىهُمْ
رَبُّهُمْ شَرَابًا طَهُوْرًا ٢٢

**23.** (Za a ce masu), 'Wannan sakamako ne gare ku, aikinku ya zama abin yabawa.'

إِنَّ هَٰذَا كَانَ لَكُمْ جَزَآءً وَّ كَانَ سَعْيُكُم مَّشْكُورًا ۝٢٣ ع ١ ٣٣ ١٩

**R.2**

**24.** Haƙiƙa, Mu, Mun saukar da Kur'ani gare ka, bi da bi.

إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ الْقُرْآنَ تَنزِيلًا ۝٢٤

**25.** To, yi haƙuri kafin zuwan hukumcin Ubangijinka, kuma kada ka ba da kai ga wani mai laifi ko mai butulci daga cikinsu.

فَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تُطِعْ مِنْهُمْ آثِمًا أَوْ كَفُورًا ۝٢٥

**26.** Kuma ka tuna sunan Ubangijinka safe da yamma.

وَاذْكُرِ اسْمَ رَبِّكَ بُكْرَةً وَّ أَصِيلًا ۝٢٦

**27.** Kuma a cikin dare, ka yi sujada gare Shi, kuma ka tsarkake Shi lokaci mai tsawo na dare.

وَمِنَ الَّيْلِ فَاسْجُدْ لَهُ وَسَبِّحْهُ لَيْلًا طَوِيلًا ۝٢٧

**28.** Haƙiƙa, waɗannan mutane suna son rayuwar duniya, kuma suna ko oho da rana mai wahala.

إِنَّ هَٰؤُلَآءِ يُحِبُّونَ الْعَاجِلَةَ وَيَذَرُونَ وَرَآءَهُمْ يَوْمًا ثَقِيلًا ۝٢٨

**29.** Mu Muka haliccesu, kuma Muka ƙarfafa halittarsu, kuma idan Muka so, sai Mu canza su da waɗansu kamar su.

نَّحْنُ خَلَقْنَاهُمْ وَشَدَدْنَآ أَسْرَهُمْ ج وَإِذَا شِئْنَا بَدَّلْنَآ أَمْثَالَهُمْ تَبْدِيلًا ۝٢٩

**30.** Haƙiƙa, wannan tunatarwa ce, wanda ya so ya kama hanya zuwa ga UbangijinSa.

إِنَّ هَٰذِهِ تَذْكِرَةٌ ج فَمَن شَآءَ اتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِ سَبِيلًا ۝٣٠

**31.** Amma ba za ku so ba, sai idan Allah ya so. Haƙiƙa, Allah Masani ne, Mai hikima ne.

وَمَا تَشَآءُونَ إِلَّآ أَن يَشَآءَ اللَّهُ ط إِنَّ اللَّهَ كَانَ عَلِيمًا حَكِيمًا ۝٣١

**32.** Yana shigar da wanda Ya so cikin jinƙanSa, masu laifi kuwa, Ya tanadar musu da azaba mai raɗaɗi.

يُدْخِلُ مَن يَشَآءُ فِي رَحْمَتِهِ ط وَالظَّالِمِينَ أَعَدَّ لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ۝٣٢ ع ٢ ٩ ٢٠



ركوعاتها ٢ سُوْرَةُ الْمُرْسَلٰتِ مَكِّيَّةٌ ٧٧ اٰياتها ٥١



## SŪRATUL MURSALĀT

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 51)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Na rantse da waɗanda aka aike su (don yaɗa) nagarta,

وَالْمُرْسَلٰتِ عُرْفًا ②

**3.** Sa'annan suna turawa, turawa mai ƙarfi,

فَالْعٰصِفٰتِ عَصْفًا ③

**4.** Kuma Na rantse da masu yaɗa (Gaskiya) yaɗawa na ƙwarai,

وَّالنّٰشِرٰتِ نَشْرًا ④

**5.** Sa'annan su rarrabe (tsakanin gaskiya da ƙarya) rarrabewa sosai,

فَالْفٰرِقٰتِ فَرْقًا ⑤

**6.** Daga nan su ɗauki Wa'azin (zuwa guri mai nisa),

فَالْمُلْقِيٰتِ ذِكْرًا ⑥

**7.** Suna karɓar hanzarin (waɗansu), kuma suna gargaɗin (waɗansu),

عُذْرًا اَوْ نُذْرًا ⑦

**8.** Haƙiƙa, abin da ake yi muku gargaɗi mai aukuwa ne.

اِنَّمَا تُوْعَدُوْنَ لَوَاقِعٌ ⑧

**9.** To, idan aka shafe hasken taurari,

فَاِذَا النُّجُوْمُ طُمِسَتْ ⑨

**10.** Kuma idan aka tsatstsaga sama,

وَاِذَا السَّمَآءُ فُرِجَتْ ⑩

**11.** Kuma idan aka tarwatsa duwatsu (kamar ƙura),

وَاِذَا الْجِبَالُ نُسِفَتْ ⑪

**12.** Kuma idan Manzanni suka bayyana, ƙayyadadden lokaci.

وَاِذَا الرُّسُلُ اُقِّتَتْ ⑫

**13.** Zuwa wace rana aka ƙayyade lokacin waɗannan manyan al'amura?

لِاَيِّ يَوْمٍ اُجِّلَتْ ⑬

**14.** Zuwa ga ranar yanke hukumci.

لِيَوْمِ الْفَصْلِ ⑭

**15.** Me zai sanar da kai, menene ranar yanke hukumci?

وَمَآ أَدۡرَىٰكَ مَا يَوۡمُ ٱلۡفَصۡلِ ١٥

**16.** A wannan rana kaicon masu ƙaryata (gaskiya)!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ١٦

**17.** Shin ba Mu halakar da mutanen farko ba?

أَلَمۡ نُهۡلِكِ ٱلۡأَوَّلِينَ ١٧

**18.** Kuma za Mu sa mutanen ƙarshe su bi su.

ثُمَّ نُتۡبِعُهُمُ ٱلۡأٓخِرِينَ ١٨

**19.** Haka Muke yi wa masu laifi.

كَذَٰلِكَ نَفۡعَلُ بِٱلۡمُجۡرِمِينَ ١٩

**20.** A wannan rana kaicon masu ƙaryata (gaskiya)!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٢٠

**21.** Shin ba Mu halicce ku ba daga walaƙantaccen ruwa,

أَلَمۡ نَخۡلُقكُّم مِّن مَّآءٖ مَّهِينٖ ٢١

**22.** Muka saka shi cikin gurin hutawa amintacce,

فَجَعَلۡنَٰهُ فِي قَرَارٖ مَّكِينٍ ٢٢

**23.** Zuwa wani ƙayyadajjen (lokaci) sananne?

إِلَىٰ قَدَرٖ مَّعۡلُومٖ ٢٣

**24.** Sai Muka ƙaddara (halittar), madallah da Gwanayen ƙaddarawa.

فَقَدَرۡنَا فَنِعۡمَ ٱلۡقَٰدِرُونَ ٢٤

**25.** A wannan rana kaicon masu ƙaryata (gaskiya)!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٢٥

**26.** Shin ba Mu sa ƙasa ta zama ma'adana ba,

أَلَمۡ نَجۡعَلِ ٱلۡأَرۡضَ كِفَاتًا ٢٦

**27.** Ga rayayyu da matattu?

أَحۡيَآءٗ وَأَمۡوَٰتٗا ٢٧

**28.** Kuma Mun kafa duwatsu dogaye cikinta, kuma Mun shayar da ku ruwa mai garɗi.

وَجَعَلۡنَا فِيهَا رَوَٰسِيَ شَٰمِخَٰتٖ وَأَسۡقَيۡنَٰكُم مَّآءٗ فُرَاتٗا ٢٨

**29.** A wannan rana kaicon masu ƙaryata (gaskiya)!

وَيۡلٞ يَوۡمَئِذٖ لِّلۡمُكَذِّبِينَ ٢٩

**30.** (Za a ce musu), "Ku shiga zuwa ga abin da kuka ƙaryata,

ٱنطَلِقُوٓاْ إِلَىٰ مَا كُنتُم بِهِۦ تُكَذِّبُونَ ٣٠

**31.** 'Ku wuce zuwa inuwa mai sassa uku,

ٱنطَلِقُوٓا۟ إِلَىٰ ظِلٍّ ذِى ثَلَـٰثِ شُعَبٍ ﴿٣١﴾

**32.** 'Ba ta da sanyi irin na inuwa, kuma ba ta karewa daga zafi."

لَّا ظَلِيلٍ وَلَا يُغْنِى مِنَ ٱللَّهَبِ ﴿٣٢﴾

**33.** Tana jefar da tartsatsi masu tsawo kamar benaye.

إِنَّهَا تَرْمِى بِشَرَرٍ كَٱلْقَصْرِ ﴿٣٣﴾

**34.** Kamar raƙuma masu launi fatsi-fatsi.

كَأَنَّهُۥ جِمَـٰلَتٌ صُفْرٌ ﴿٣٤﴾

**35.** A wannan rana kaicon masu ƙaryata (gaskiya)!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٣٥﴾

**36.** Wannan ce ranar da ba za su yi magana ba.

هَـٰذَا يَوْمُ لَا يَنطِقُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** Kuma ba za a yi masu izini ba don su yi hanzari.

وَلَا يُؤْذَنُ لَهُمْ فَيَعْتَذِرُونَ ﴿٣٧﴾

**38.** A wannan rana kaicon masu ƙaryata (gaskiya)!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٣٨﴾

**39.** (Za a ce masu) "Wannan ce Ranar Hukumci. Mun tattara ku tare da mutanen farko.

هَـٰذَا يَوْمُ ٱلْفَصْلِ ۖ جَمَعْنَـٰكُمْ وَٱلْأَوَّلِينَ ﴿٣٩﴾

**40.** 'Idan kuna da wata maƙarƙashiya, to ku shirya Mini maƙarƙashiyar."

فَإِن كَانَ لَكُمْ كَيْدٌ فَكِيدُونِ ﴿٤٠﴾

**41.** A wannan rana kaicon masu ƙaryata (gaskiya)!

ع ٤١ ٢١ وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٤١﴾

**R.2**

**42.** Masu tsoron Allah za su zama cikin inuwoyi da idanuwan ruwa.

إِنَّ ٱلْمُتَّقِينَ فِى ظِلَـٰلٍ وَعُيُونٍ ﴿٤٢﴾

**43.** Da 'ya'yan itatuwa, irin waɗanda suke buƙata.

وَفَوَٰكِهَ مِمَّا يَشْتَهُونَ ﴿٤٣﴾

**44.** (Za a ce masu), 'Ku ci kuma ku sha cikin jin daɗi, saboda abin da kuka aikata.'

كُلُوا۟ وَٱشْرَبُوا۟ هَنِيٓـًٔۢا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٤٤﴾

**45.** Haƙiƙa, haka Muke saka wa masu aiki nagari.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿٤٥﴾

**46.** A wannan rana kaicon masu ƙaryata (gaskiya)!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٤٦﴾

**47.** (Za a ce masu) ‘Ku ci, kuma ku sha ɗan lokaci kaɗan, (a wannan duniya, ya ku masu ƙaryata gaskiya); haƙiƙa, ku masu laifi ne.’

كُلُوا وَتَمَتَّعُوا قَلِيلًا إِنَّكُم مُّجْرِمُونَ ﴿٤٧﴾

**48.** A wannan rana kaicon masu ƙaryata (gaskiya)!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٤٨﴾

**49.** Kuma idan aka ce da su, 'Ku yi ruku'i,’ ba sa yin ruku'in.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ارْكَعُوا لَا يَرْكَعُونَ ﴿٤٩﴾

**50.** A wannan rana kaicon masu ƙaryata (gaskiya)!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٥٠﴾

**51.** Wane zance za su ba da gaskiya da shi, kuma bayan wannan?

فَبِأَيِّ حَدِيثٍ بَعْدَهُ يُؤْمِنُونَ ﴿٥١﴾ ع ٢ ١٠ ٢٢



ركوعاتها ٢ سُورَةُ النَّبَإِ مَكِّيَّةٌ ٧٨ آياتها ٤١



## SŪRATUN NABĀ'

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 41)*

### JUZU'I NA 30

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ۝١

**2.** Game da menene suke tambayar juna?

عَمَّ يَتَسَاءَلُونَ ۝٢

**3.** Game da babban Al'amari,

عَنِ النَّبَإِ الْعَظِيمِ ۝٣

**4.** Wanda suke saɓani game da shi.

الَّذِي هُمْ فِيهِ مُخْتَلِفُونَ ۝٤

**5.** Bari dai, da sannu za su sani.

كَلَّا سَيَعْلَمُونَ ۝٥

**6.** Kuma bari dai, da sannu za su sani.

ثُمَّ كَلَّا سَيَعْلَمُونَ ۝٦

**7.** Shin ba Mu sa ƙasa ta zama shinfiɗa ba?

أَلَمْ نَجْعَلِ الْأَرْضَ مِهَادًا ۝٧

**8.** Tsaunuka kuma turaku?

وَالْجِبَالَ أَوْتَادًا ۝٨

**9.** Kuma Mun halicce ku dangogi, namiji da mace,

وَخَلَقْنَاكُمْ أَزْوَاجًا ۝٩

**10.** Kuma Mun sa barcin ku ya zama hutu,

وَجَعَلْنَا نَوْمَكُمْ سُبَاتًا ۝١٠

**11.** Kuma Mun sa dare ya zama sutura,

وَجَعَلْنَا اللَّيْلَ لِبَاسًا ۝١١

**12.** Kuma Mun sa rana ta zama lokacin hidimar rayuwa.

وَجَعَلْنَا النَّهَارَ مَعَاشًا ۝١٢

**13.** Kuma Mun ƙera abubuwa bakwai masu ƙarfi a sama da ku.

وَبَنَيْنَا فَوْقَكُمْ سَبْعًا شِدَادًا ۝١٣

**14.** Kuma Mun sa (rana ta zama) fitila mai haske.

وَجَعَلْنَا سِرَاجًا وَهَّاجًا ۝١٤

**15.** Kuma Mun saukar da ruwa mai kwarara daga giragizai masu ɗiɗɗigar ruwa,

وَأَنزَلْنَا مِنَ الْمُعْصِرَاتِ مَاءً ثَجَّاجًا ﴿١٥﴾

**16.** Don Mu fitar da ƙwaya ta tsiro da shi,

لِّنُخْرِجَ بِهِ حَبًّا وَنَبَاتًا ﴿١٦﴾

**17.** Da lambuna masu shuke-shuke lif-lif-lif.

وَجَنَّاتٍ أَلْفَافًا ﴿١٧﴾

**18.** Haƙiƙa, Ranar yanke hukumci, lokaci ne ƙayyadadde.

إِنَّ يَوْمَ الْفَصْلِ كَانَ مِيقَاتًا ﴿١٨﴾

**19.** Ranar da za a busa ƙaho, sai ku riƙa zuwa gungu-gungu.

يَوْمَ يُنفَخُ فِي الصُّورِ فَتَأْتُونَ أَفْوَاجًا ﴿١٩﴾

**20.** Kuma za a buɗe samaniya, ta zama ƙofofi.

وَفُتِحَتِ السَّمَاءُ فَكَانَتْ أَبْوَابًا ﴿٢٠﴾

**21.** Kuma za a motsar da tsaunuka, su zama kamar ƙalaulauniya.

وَسُيِّرَتِ الْجِبَالُ فَكَانَتْ سَرَابًا ﴿٢١﴾

**22.** Haƙiƙa, Jahannama tana kwanto,

إِنَّ جَهَنَّمَ كَانَتْ مِرْصَادًا ﴿٢٢﴾

**23.** Makoma ga masu tawaye.

لِّلطَّاغِينَ مَآبًا ﴿٢٣﴾

**24.** Za su zauna cikinta shekaru aru-aru.

لَّابِثِينَ فِيهَا أَحْقَابًا ﴿٢٤﴾

**25.** Ba za su ɗanɗana sanyi ba, ko abin sha a cikinta.

لَّا يَذُوقُونَ فِيهَا بَرْدًا وَلَا شَرَابًا ﴿٢٥﴾

**26.** Sai dai ruwa mai tsananin zafi da abin sha mai tsananin wari da sanyi.

إِلَّا حَمِيمًا وَغَسَّاقًا ﴿٢٦﴾

**27.** Sakamako wanda ya dace.

جَزَاءً وِفَاقًا ﴿٢٧﴾

**28.** Don sun kasance ba sa tsoron hisabi.

إِنَّهُمْ كَانُوا لَا يَرْجُونَ حِسَابًا ﴿٢٨﴾

**29.** Kuma sun ƙaryata AyoyinMu gaba ɗaya.

وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا كِذَّابًا ﴿٢٩﴾

**30.** Kowane abu kuwa Mun ƙididdige shi tsaf a cikin Littafi.

وَكُلَّ شَيْءٍ أَحْصَيْنَاهُ كِتَابًا ﴿٣٠﴾

**31.** To, ku ɗanɗana, babu abin da za Mu ƙara muku sai azaba.

ع فَذُوْقُوْا فَلَنْ نَّزِيْدَكُمْ اِلَّا عَذَابًا ﴿٣١﴾

**R.2**

**32.** Haƙiƙa, akwai (rubutaccen) rabo ga matsorata Allah,

اِنَّ لِلْمُتَّقِيْنَ مَفَازًا ﴿٣٢﴾

**33.** Lambuna katangaggu, kuma da inibai,

حَدَآئِقَ وَاَعْنَابًا ﴿٣٣﴾

**34.** Da 'yanmata masu shekaru ɗaya (tsarar juna),

وَّكَوَاعِبَ اَتْرَابًا ﴿٣٤﴾

**35.** Da finjalai a cike.

وَّكَاْسًا دِهَاقًا ﴿٣٥﴾

**36.** Ba za su ji zancan banza ba a cikinta ko ƙarya;

لَا يَسْمَعُوْنَ فِيْهَا لَغْوًا وَّلَا كِذّٰبًا ﴿٣٦﴾

**37.** Sakamako daga Ubangijinka, baiwa isashshiya;

جَزَآءً مِّنْ رَّبِّكَ عَطَآءً حِسَابًا ﴿٣٧﴾

**38.** Ubangijin sammai da ƙasa da abin da ke tsakaninsu, Ubangiji Mai rahama. Ba su da ikon yin magana da Shi.

رَّبِّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا الرَّحْمٰنِ لَا يَمْلِكُوْنَ مِنْهُ خِطَابًا ﴿٣٨﴾

**39.** Ranar da Ruhi da mala'iku za su miƙe tsaye a cikin safu, ba za su yi magana ba, sai fa wanda Ubangiji Mai rahama ya yi wa izini, kuma zai faɗi magana mai katari.

يَوْمَ يَقُوْمُ الرُّوْحُ وَالْمَلٰٓئِكَةُ صَفًّا لَا يَتَكَلَّمُوْنَ اِلَّا مَنْ اَذِنَ لَهُ الرَّحْمٰنُ وَقَالَ صَوَابًا ﴿٣٩﴾

**40.** Wancan ita ce ranar gaskiya. To, wanda ya so, ya riƙi hanyar komawa ga Ubangijinsa.

ذٰلِكَ الْيَوْمُ الْحَقُّ فَمَنْ شَآءَ اتَّخَذَ اِلٰى رَبِّهٖ مَاٰبًا ﴿٤٠﴾

**41.** Haƙiƙa, Mun yi muku gargaɗi game da azaba makusanciya. Ranar da mutum zai ga abin da hannuwansa biyu suka gabatar, kuma kafiri zai ce, 'Ina ma da na zama turɓaya!'

اِنَّآ اَنْذَرْنٰكُمْ عَذَابًا قَرِيْبًا يَّوْمَ يَنْظُرُ الْمَرْءُ مَا قَدَّمَتْ يَدٰهُ وَيَقُوْلُ الْكٰفِرُ يٰلَيْتَنِيْ كُنْتُ تُرٰبًا ﴿٤١﴾ ع

سُورَةُ النَّازِعَاتِ مَكِّيَّةٌ ٧٩ — آياتها ٤٧ — ركوعاتها ٢

## SŪRATUN NĀZI'ĀT

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 47)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

**2.** Ina rantsuwa da masu jawo (mutane zuwa ga addinin gaskiya) da iyakar iyawarsu,

وَالنَّازِعَاتِ غَرْقًا ٢

**3.** Da kuma masu ƙulla igiya da ƙarfi,

وَالنَّاشِطَاتِ نَشْطًا ٣

**4.** Da kuma masu tafiya da sauri,

وَالسَّابِحَاتِ سَبْحًا ٤

**5.** Sai su riga, su tsere (wasu),

فَالسَّابِقَاتِ سَبْقًا ٥

**6.** Daga nan su tsara al'amura (a tsari mafi kyau).

فَالْمُدَبِّرَاتِ أَمْرًا ٦ وقف لازم

**7.** (Wannan zai faru) ranar da ƙasa mai girgiza za ta girgiza,

يَوْمَ تَرْجُفُ الرَّاجِفَةُ ٧

**8.** Kuma girgiza ta biyu zata biyo bayanta.

تَتْبَعُهَا الرَّادِفَةُ ٨

**9.** Wasu zukata a wannan ranar za su raurawa,

قُلُوبٌ يَوْمَئِذٍ وَاجِفَةٌ ٩

**10.** Idanuwansu sunkuye-

أَبْصَارُهَا خَاشِعَةٌ ١٠ وقف لازم

**11.** Suna cewa, “Shin mu ɗin nan za a mai da mu kamar yadda muke da?

يَقُولُونَ أَإِنَّا لَمَرْدُودُونَ فِي الْحَافِرَةِ ١١

**12.** ‘Ashe! In ma mun zama ƙasusuwa rududdugaggu?”

أَإِذَا كُنَّا عِظَامًا نَخِرَةً ١٢

**13.** Suka ce, 'Wannan komawar taɓewa ce.'

قَالُوا تِلْكَ إِذًا كَرَّةٌ خَاسِرَةٌ ١٣ وقف لازم

**14.** Ai tsawa ɗaya kawai za a yi,

فَإِنَّمَا هِيَ زَجْرَةٌ وَاحِدَةٌ ١٤

**15.** Sai duk su fito kan doron ƙasa.

فَإِذَا هُم بِالسَّاهِرَةِ ﴿١٥﴾

**16.** Shin labarin Musa ya zo maka?

هَلْ أَتَاكَ حَدِيثُ مُوسَىٰ ﴿١٦﴾

**17.** Yayin da Ubangijinsa ya kira shi a kwari mai tsarki na Ɗuwa,

إِذْ نَادَاهُ رَبُّهُ بِالْوَادِ الْمُقَدَّسِ طُوًى ﴿١٧﴾

**18.** (Ya ba shi umarni cewa), "Tafi wajen Fir'auna don ya yi tawaye,

اذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُ طَغَىٰ ﴿١٨﴾

**19.** 'Kuma ka ce, 'Shin, za ka tsarkaka?

فَقُلْ هَل لَّكَ إِلَىٰ أَن تَزَكَّىٰ ﴿١٩﴾

**20.** 'Kuma zan shiryar da kai zuwa ga Ubangijinka, ko ka tsorace Shi."

وَأَهْدِيَكَ إِلَىٰ رَبِّكَ فَتَخْشَىٰ ﴿٢٠﴾

**21.** Sai ya nuna masa Ayar nan mafi girma,

فَأَرَاهُ الْآيَةَ الْكُبْرَىٰ ﴿٢١﴾

**22.** Sai ya ƙaryata shi, kuma ya ƙi biyayya.

فَكَذَّبَ وَعَصَىٰ ﴿٢٢﴾

**23.** Sa'annan ya juya baya, yana ƙulla makirci.

ثُمَّ أَدْبَرَ يَسْعَىٰ ﴿٢٣﴾

**24.** Sai ya tara mutane ya yi yekuwa,

فَحَشَرَ فَنَادَىٰ ﴿٢٤﴾

**25.** Ya ce, 'Ni ne Ubangijinku mafi ɗaukaka.'

فَقَالَ أَنَا رَبُّكُمُ الْأَعْلَىٰ ﴿٢٥﴾

**26.** Sai Allah ya damƙe shi da azabar Lahira da duniya nan.

فَأَخَذَهُ اللَّهُ نَكَالَ الْآخِرَةِ وَالْأُولَىٰ ﴿٢٦﴾

**27.** Haƙiƙa, akwai wa'azi cikin wannan, ga wanda ke tsoron Allah.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّمَن يَخْشَىٰ ﴿٢٧﴾

**R.2**

**28.** Shin ku ne mafi wuyar halitta, ko sama wadda (Ya) ƙera ta?

أَأَنتُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَمِ السَّمَاءُ ۚ بَنَاهَا ﴿٢٨﴾

**29.** Ya ɗaukaka tsawonta kuma Ya daidaita ta.

رَفَعَ سَمْكَهَا فَسَوَّاهَا ﴿٢٩﴾

**30.** Kuma Ya duhunta darenta, kuma Ya fito da hantsinta;

وَأَغْطَشَ لَيْلَهَا وَأَخْرَجَ ضُحَاهَا ﴿٣٠﴾

**31.** Kasa kuma Ya barbaza ta, bayan haka.

وَالْأَرْضَ بَعْدَ ذَٰلِكَ دَحٰىهَا ٣١

**32.** Ya fitar da ruwanta da makiyayar ta daga cikinta,

أَخْرَجَ مِنْهَا مَاءَهَا وَمَرْعٰىهَا ٣٢

**33.** Duwatsu kuma Ya kafa su.

وَالْجِبَالَ أَرْسٰىهَا ٣٣

**34.** Don amfani gare ku da dabbobinku.

مَتَاعًا لَّكُمْ وَلِأَنْعَامِكُمْ ٣٤

**35.** Amma idan babbar masifar ta zo,

فَإِذَا جَاءَتِ الطَّامَّةُ الْكُبْرٰى ٣٥

**36.** Ranar da mutum zai tuna abin da ya aikata,

يَوْمَ يَتَذَكَّرُ الْإِنْسَانُ مَا سَعٰى ٣٦

**37.** Kuma za a fito da Wuta fili, ga wanda ke gani.

وَبُرِّزَتِ الْجَحِيمُ لِمَنْ يَرٰى ٣٧

**38.** To, wanda ya yi tawaye,

فَأَمَّا مَنْ طَغٰى ٣٨

**39.** Kuma ya zaɓi rayuwar duniya,

وَآثَرَ الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا ٣٩

**40.** Haƙiƙa, Wuta ita ce makoma tasa.

فَإِنَّ الْجَحِيمَ هِيَ الْمَأْوٰى ٤٠

**41.** Amma wanda ya ji tsoron tsayawa gaban Ubangijinsa, kuma ya hana zuciya abin da take so na ashsha,

وَأَمَّا مَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِ وَنَهَى النَّفْسَ عَنِ الْهَوٰى ٤١

**42.** Haƙiƙa, Aljanna ita ce makoma tasa.

فَإِنَّ الْجَنَّةَ هِيَ الْمَأْوٰى ٤٢

**43.** Suna tambayar ka game da Sa'a: 'Yaushe za ta zo?'

يَسْـَٔلُونَكَ عَنِ السَّاعَةِ أَيَّانَ مُرْسٰىهَا ٤٣

**44.** Me ya dame ka, da ambatonta?

فِيمَ أَنْتَ مِنْ ذِكْرٰىهَا ٤٤

**45.** Saninta haiƙan, yana gurin Ubangijinka.

إِلٰى رَبِّكَ مُنْتَهٰىهَا ٤٥

**46.** Kai mai gargaɗi ne kawai, ga wanda ke tsoronta.

إِنَّمَا أَنْتَ مُنْذِرُ مَنْ يَخْشٰىهَا ٤٦

**47.** Ranar da za su gan ta, za su ji kamar ba su zauna a duniya ba, face, maraice ko hantsi.

كَأَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَهَا لَمْ يَلْبَثُوا إِلَّا عَشِيَّةً أَوْ ضُحٰىهَا ٤٧




## SŪRATU 'ABASA

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 43)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Ya ɓata fuska, kuma ya juya gefe,

عَبَسَ وَ تَوَلّٰٓى ﴿٢﴾

**3.** Saboda makaho yazo gurinsa.

اَنْ جَآءَهُ الْاَعْمٰى ﴿٣﴾

**4.** Yaya ka sani ko zai tsarkaka,

وَمَا يُدْرِيْكَ لَعَلَّهٗ يَزَّكّٰٓى ﴿٤﴾

**5.** Ko ya wa'aztu, kuma tunatarwa ta amfane shi?

اَوْ يَذَّكَّرُ فَتَنْفَعَهُ الذِّكْرٰى ﴿٥﴾

**6.** (Yaya wanda) bai damu da gaskiya ba,

اَمَّا مَنِ اسْتَغْنٰى ﴿٦﴾

**7.** Ka mai da hankalinka wajensa?

فَاَنْتَ لَهٗ تَصَدّٰى ﴿٧﴾

**8.** Koda yake, idan bai tsarkaka ba, ba abin da ya shafe ka.

وَمَا عَلَيْكَ اَلَّا يَزَّكّٰى ﴿٨﴾

**9.** Amma wanda ya zo gurinka yana sauri,

وَاَمَّا مَنْ جَآءَكَ يَسْعٰى ﴿٩﴾

**10.** Kuma yana mai tsoron (Allah),

وَهُوَ يَخْشٰى ﴿١٠﴾

**11.** Sai ka shagala da shi?

فَاَنْتَ عَنْهُ تَلَهّٰى ﴿١١﴾

**12.** (Haka bai kamata ba). Haƙiƙa, wannan Tunatarwa ce.

كَلَّآ اِنَّهَا تَذْكِرَةٌ ﴿١٢﴾

**13.** To, wanda ya so, ya kula da ita.

فَمَنْ شَآءَ ذَكَرَهٗ ﴿١٣﴾

**14.** Cikin Littattafai masu daraja,

فِيْ صُحُفٍ مُّكَرَّمَةٍ ﴿١٤﴾

**15.** Masu ɗaukaka, tsarkaka,

مَّرْفُوْعَةٍ مُّطَهَّرَةٍ ﴿١٥﴾

**16.** A hannun marubuta,

بِاَيْدِيْ سَفَرَةٍ ﴿١٦﴾

**17.** Masu daraja, managarta.

كِرَامٍۭ بَرَرَةٍ ﴿١٧﴾

**18.** Kaicon mutum! ya cika butulci.

قُتِلَ الْإِنْسَانُ مَا أَكْفَرَهُ ﴿١٨﴾

**19.** Shin da me Ya halicce shi?

مِنْ أَيِّ شَيْءٍ خَلَقَهُ ﴿١٩﴾

**20.** Ya halicce shi daga ruwan maniyyi, kuma Ya suranta shi (daidai);

مِنْ نُطْفَةٍ خَلَقَهُ فَقَدَّرَهُ ﴿٢٠﴾

**21.** Sa'annan ya hore masa hanya,

ثُمَّ السَّبِيلَ يَسَّرَهُ ﴿٢١﴾

**22.** Sa'annan ya matar da shi, ya sa a saka shi cikin ƙabari;

ثُمَّ أَمَاتَهُ فَأَقْبَرَهُ ﴿٢٢﴾

**23.** Kuma zai tashe shi, lokacin da Ya so.

ثُمَّ إِذَا شَاءَ أَنْشَرَهُ ﴿٢٣﴾

**24.** Tabbas, amma bai aikata abin da (Allah) ya hore shi ba.

كَلَّا لَمَّا يَقْضِ مَا أَمَرَهُ ﴿٢٤﴾

**25.** Mutum ya kalli abincinsa,

فَلْيَنْظُرِ الْإِنْسَانُ إِلَىٰ طَعَامِهِ ﴿٢٥﴾

**26.** (Ya kalli) yadda Muka kwararo ruwa mai yawa,

أَنَّا صَبَبْنَا الْمَاءَ صَبًّا ﴿٢٦﴾

**27.** Sa'annan Muka tsatstsaga ƙasa ta zamo mai laushi,

ثُمَّ شَقَقْنَا الْأَرْضَ شَقًّا ﴿٢٧﴾

**28.** Sai Muka tsirar da ƙwaya daga gare ta,

فَأَنْبَتْنَا فِيهَا حَبًّا ﴿٢٨﴾

**29.** Da inabai da ganyayyaki,

وَعِنَبًا وَقَضْبًا ﴿٢٩﴾

**30.** Da zaitun da itatuwan dabino,

وَزَيْتُونًا وَنَخْلًا ﴿٣٠﴾

**31.** Da lambuna masu duhu,

وَحَدَائِقَ غُلْبًا ﴿٣١﴾

**32.** Da 'ya'yan itatuwa, kuma da ciyayi (ciyawa),

وَفَاكِهَةً وَأَبًّا ﴿٣٢﴾

**33.** Don amfaninku da amfanin dabbobinku.

مَتَاعًا لَكُمْ وَلِأَنْعَامِكُمْ ﴿٣٣﴾

**34.** Idan ƙara mai sa kurumta ta zo,

فَإِذَا جَاءَتِ الصَّاخَّةُ ﴿٣٤﴾

**35.** Ranar da mutum zai guje wa ɗan uwansa,

يَوْمَ يَفِرُّ ٱلْمَرْءُ مِنْ أَخِيهِ ٣٥

**36.** Da uwarsa da ubansa,

وَأُمِّهِۦ وَأَبِيهِ ٣٦

**37.** Da matarsa da 'ya'yansa,

وَصَٰحِبَتِهِۦ وَبَنِيهِ ٣٧

**38.** A wannan rana ko wane ɗaya daga cikinsu, yana harkar gabansa, wadda ta ishe shi.

لِكُلِّ ٱمْرِئٍ مِّنْهُمْ يَوْمَئِذٍ شَأْنٌ يُغْنِيهِ ٣٨

**39.** A wannan rana wasu fuskoki za su yi haske,

وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ مُّسْفِرَةٌ ٣٩

**40.** Suna dariya, suna armashi!

ضَاحِكَةٌ مُّسْتَبْشِرَةٌ ٤٠

**41.** Wasu fuskoki kuwa a wannan rana, akwai ƙura a kansu,

وَوُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ عَلَيْهَا غَبَرَةٌ ٤١

**42.** Duhu yana rufe su.

تَرْهَقُهَا قَتَرَةٌ ٤٢

**43.** Waɗannan su ne kafirai, masu fasiƙanci.

أُولَٰٓئِكَ هُمُ ٱلْكَفَرَةُ ٱلْفَجَرَةُ ٤٣




# SŪRATUT TAKWĪR

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 30)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

**2.** Idan aka naɗe rana,

إِذَا الشَّمْسُ كُوِّرَتْ ﴿٢﴾

**3.** Kuma idan taurari suka gurɓace,

وَإِذَا النُّجُومُ انْكَدَرَتْ ﴿٣﴾

**4.** Kuma idan aka sa duwatsu su motsa,

وَإِذَا الْجِبَالُ سُيِّرَتْ ﴿٤﴾

**5.** Kuma idan aka bar amfani da raƙuma masu ciki wata goma,

وَإِذَا الْعِشَارُ عُطِّلَتْ ﴿٥﴾

**6.** Kuma idan aka tattara dabbobin daji guri ɗaya,

وَإِذَا الْوُحُوشُ حُشِرَتْ ﴿٦﴾

**7.** Kuma idan aka ɗebe ruwan koguna,

وَإِذَا الْبِحَارُ سُجِّرَتْ ﴿٧﴾

**8.** Kuma idan aka haɗa mutane dabam-dabam da juna,

وَإِذَا النُّفُوسُ زُوِّجَتْ ﴿٨﴾

**9.** Kuma idan aka tambayi jinjira, wadda aka binne da ranta,

وَإِذَا الْمَوْءُودَةُ سُئِلَتْ ﴿٩﴾

**10.** 'Akan wane laifi aka kashe ta?'

بِأَيِّ ذَنْبٍ قُتِلَتْ ﴿١٠﴾

**11.** Kuma idan aka watsa litattafai,

وَإِذَا الصُّحُفُ نُشِرَتْ ﴿١١﴾

**12.** Kuma idan aka kware sama,

وَإِذَا السَّمَاءُ كُشِطَتْ ﴿١٢﴾

**13.** Kuma idan aka hura Wutan Jahannama,

وَإِذَا الْجَحِيمُ سُعِّرَتْ ﴿١٣﴾

**14.** Kuma idan aka kawo Aljanna kusa,

وَإِذَا الْجَنَّةُ أُزْلِفَتْ ﴿١٤﴾

**15.** To, ko wane mai rai zai san abin da ya tanada.

عَلِمَتْ نَفْسٌ مَا أَحْضَرَتْ ﴿١٥﴾

**16.** Tabbas! Na rantse da taurari masu ja baya,

فَلَآ اُقۡسِمُ بِالۡخُنَّسِۙ ﴿١٦﴾

**17.** Masu rugawa gaba, sa'annan su ɓuya,

الۡجَوَارِ الۡكُنَّسِۙ ﴿١٧﴾

**18.** Da dare, idan ya kusa juya baya.

وَالَّيۡلِ اِذَا عَسۡعَسَۙ ﴿١٨﴾

**19.** Da asuba, idan ta yi numfashi,

وَالصُّبۡحِ اِذَا تَنَفَّسَۙ ﴿١٩﴾

**20.** Haƙiƙa, shi zance ne wanda aka saukar wa Manzo mai daraja,

اِنَّهٗ لَقَوۡلُ رَسُوۡلٍ كَرِيۡمٍۙ ﴿٢٠﴾

**21.** Ma'abucin ƙarfi, tabbatacce gurin Ubangijin Al'arshi,

ذِىۡ قُوَّةٍ عِنۡدَ ذِى الۡعَرۡشِ مَكِيۡنٍۙ ﴿٢١﴾

**22.** Da ya cancanci biyayya, kuma amintacce bisa amanarsa.

مُّطَاعٍ ثَمَّ اَمِيۡنٍؕ ﴿٢٢﴾

**23.** Kuma abokinku ba mahaukaci ne ba.

وَمَا صَاحِبُكُمۡ بِمَجۡنُوۡنٍۚ ﴿٢٣﴾

**24.** Haƙiƙa, ya gan Shi a sararin samaniya mabayyani.

وَلَقَدۡ رَاٰهُ بِالۡاُفُقِ الۡمُبِيۡنِۚ ﴿٢٤﴾

**25.** Kuma shi ba mai rowa ne ba game da sirri na ɓoye.

وَمَا هُوَ عَلَى الۡغَيۡبِ بِضَنِيۡنٍۚ ﴿٢٥﴾

**26.** Kuma wannan ba maganar Shaiɗan, la'antacce ba ce.

وَمَا هُوَ بِقَوۡلِ شَيۡطٰنٍ رَّجِيۡمٍۙ ﴿٢٦﴾

**27.** To, ina za ku?

فَاَيۡنَ تَذۡهَبُوۡنَؕ ﴿٢٧﴾

**28.** Shi ba wani abu ne ba, banda Tunatarwa ga halittu,

اِنۡ هُوَ اِلَّا ذِكۡرٌ لِّلۡعٰلَمِيۡنَۙ ﴿٢٨﴾

**29.** Ga wanda ya so ya daidaita a cikin ku,

لِمَنۡ شَآءَ مِنۡكُمۡ اَنۡ يَّسۡتَقِيۡمَؕ ﴿٢٩﴾

**30.** Kuma kada ku so abu sai idan Allah, Ubangijin halittu ya so.

وَمَا تَشَآءُوۡنَ اِلَّاۤ اَنۡ يَّشَآءَ اللّٰهُ رَبُّ
الۡعٰلَمِيۡنَ ﴿٣٠﴾ ع

رکوعها ١ — سُورَةُ الانفِطَارِ مَكِّيَّةٌ ٨٢ — آياتها ٢٠

## SŪRATUL INFIƊĀR

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 20)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

**2.** Idan sama ta tsatstsage,

إِذَا السَّمَاءُ انْفَطَرَتْ ٢

**3.** Kuma idan taurari suka tarwatse,

وَإِذَا الْكَوَاكِبُ انْتَثَرَتْ ٣

**4.** Kuma idan aka fasa koguna, suka gudana (suka haɗu da juna),

وَإِذَا الْبِحَارُ فُجِّرَتْ ٤

**5.** Kuma idan aka buɗe ƙaburbura,

وَإِذَا الْقُبُورُ بُعْثِرَتْ ٥

**6.** Dukkan rai za ta san abin da ta gabatar da abin da ta bari.

عَلِمَتْ نَفْسٌ مَا قَدَّمَتْ وَأَخَّرَتْ ٦

**7.** Ya kai mutum, menene ya yaudare ka game da Ubangijinka Mai karimci,

يَا أَيُّهَا الْإِنْسَانُ مَا غَرَّكَ بِرَبِّكَ الْكَرِيمِ ٧

**8.** Wanda ya halicce ka kuma ya ba ka siffa ta musamman, kuma ya daidaita ka?

الَّذِي خَلَقَكَ فَسَوَّاكَ فَعَدَلَكَ ٨

**9.** Ya sura ka cikin irin siffar da Ya so.

فِي أَيِّ صُورَةٍ مَا شَاءَ رَكَّبَكَ ٩

**10.** Amma duk da haka, kuna ƙaryata Ranar Sakamako.

كَلَّا بَلْ تُكَذِّبُونَ بِالدِّينِ ١٠

**11.** Haƙiƙa, akwai masu lura da ku,

وَإِنَّ عَلَيْكُمْ لَحَافِظِينَ ١١

**12.** Masu daraja, masu rubuta ayyuka,

كِرَامًا كَاتِبِينَ ١٢

**13.** Suna sane da duk abin da kuke aikatawa.

يَعْلَمُونَ مَا تَفْعَلُونَ ١٣

**14.** Haƙiƙa, managarta suna cikin jin daɗi;

إِنَّ الْأَبْرَارَ لَفِي نَعِيمٍ ١٤

**15.** Fasiƙai kuwa suna cikin Wuta;

وَإِنَّ الْفُجَّارَ لَفِي جَحِيمٍ ١٥

**16.** Za su ƙuna da ita, a Ranar Sakamako;

يَصْلَوْنَهَا يَوْمَ الدِّيْنِ ﴿١٦﴾

**17.** Kuma ba za su iya guje mata ba.

وَمَا هُمْ عَنْهَا بِغَآئِبِيْنَ ﴿١٧﴾

**18.** Me ya sanar da kai, wannan Ranar Sakamako!

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا يَوْمُ الدِّيْنِ ﴿١٨﴾

**19.** Kuma me ya sanar da kai, Ranar Sakamako!

ثُمَّ مَآ اَدْرٰىكَ مَا يَوْمُ الدِّيْنِ ﴿١٩﴾

**20.** Ranar da wata rai ba za ta amfana wa wata rai ba. Umarni a wannan rana na Allah ne.

يَوْمَ لَا تَمْلِكُ نَفْسٌ لِّنَفْسٍ شَيْـًٔا ؕ
وَالْاَمْرُ يَوْمَئِذٍ لِّلّٰهِ ﴿٢٠﴾




## SŪRATUT TAƊFĪF

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 37)*

| | |
|---|---|
| **1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai. | بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾ |
| **2.** Kaicon masu tauye awo; | وَيْلٌ لِّلْمُطَفِّفِينَ ﴿٢﴾ |
| **3.** Waɗanda idan suka auno daga mutane sai su cika mudu; | الَّذِينَ إِذَا اكْتَالُوا عَلَى النَّاسِ يَسْتَوْفُونَ ﴿٣﴾ |
| **4.** Amma idan suka auna masu, ko suka ba su awo na nauyi, su tauye. | وَإِذَا كَالُوهُمْ أَو وَّزَنُوهُمْ يُخْسِرُونَ ﴿٤﴾ |
| **5.** Waɗannan ba sa zato za a tashe su, | أَلَا يَظُنُّ أُولَٰئِكَ أَنَّهُم مَّبْعُوثُونَ ﴿٥﴾ |
| **6.** (Saboda hukumcin) babbar rana, | لِيَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٦﴾ |
| **7.** Ranar da mutane za su tsaya a gaban Ubangijin Halittu? | يَوْمَ يَقُومُ النَّاسُ لِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٧﴾ |
| **8.** Bari, haƙiƙa, lissafin ayyukan fasiƙai yana cikin Sijjin. | كَلَّا إِنَّ كِتَابَ الْفُجَّارِ لَفِي سِجِّينٍ ﴿٨﴾ |
| **9.** Me ya sanar da kai, menene Sijjin? | وَمَا أَدْرَاكَ مَا سِجِّينٌ ﴿٩﴾ |
| **10.** Littafi ne rubutacce (tun fil azal). | كِتَابٌ مَّرْقُومٌ ﴿١٠﴾ |
| **11.** A wannan rana kaicon masu ƙaryatawa, | وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿١١﴾ |
| **12.** Waɗanda ke ƙaryata ranar Sakamako. | الَّذِينَ يُكَذِّبُونَ بِيَوْمِ الدِّينِ ﴿١٢﴾ |
| **13.** Ba bu wanda ke ƙaryata shi, sai dukkan mai shishshigi, mai yawan laifi, | وَمَا يُكَذِّبُ بِهِ إِلَّا كُلُّ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ ﴿١٣﴾ |
| **14.** Idan aka karanta masa AyoyinMu sai ya ce, 'Tatsuniyoyin mutanen da!' | إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ آيَاتُنَا قَالَ أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٤﴾ |

**15.** Ba haka ne ba, amma abin da suka aikata, shi ne ya yi tsatsa a kan zukatansu.

كَلَّا بَلْ ۜ رَانَ عَلَىٰ قُلُوبِهِم مَّا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿١٥﴾

**16.** Ba haka ne ba, haƙiƙa, su za a hana su ganin Ubangijinsu a wannan rana.

كَلَّآ إِنَّهُمْ عَن رَّبِّهِمْ يَوْمَئِذٍ لَّمَحْجُوبُونَ ﴿١٦﴾

**17.** Sa'annan za su ƙuna da Wuta,

ثُمَّ إِنَّهُمْ لَصَالُوا الْجَحِيمِ ﴿١٧﴾

**18.** Sa'annan za a ce (da su), 'Wannan ne abin da kuka ƙaryata.'

ثُمَّ يُقَالُ هَٰذَا الَّذِي كُنتُم بِهِ تُكَذِّبُونَ ﴿١٨﴾

**19.** Haƙiƙa, lissafin ayyukan managarta yana cikin Illiyyun.

كَلَّآ إِنَّ كِتَٰبَ الْأَبْرَارِ لَفِي عِلِّيِّينَ ﴿١٩﴾

**20.** Me ya sanar da kai, menene Illiyyun?

وَمَآ أَدْرَىٰكَ مَا عِلِّيُّونَ ﴿٢٠﴾

**21.** Littafi ne rubutacce.

كِتَٰبٌ مَّرْقُومٌ ﴿٢١﴾

**22.** Zaɓaɓɓu masu kusanci da Allah ke halarta tasa.

يَشْهَدُهُ الْمُقَرَّبُونَ ﴿٢٢﴾

**23.** Haƙiƙa, managarta suna cikin jin daɗi.

إِنَّ الْأَبْرَارَ لَفِي نَعِيمٍ ﴿٢٣﴾

**24.** Suna (zaune) kan karagu, suna kallon komai.

عَلَى الْأَرَآئِكِ يَنظُرُونَ ﴿٢٤﴾

**25.** Za ka ga ni'imar jin daɗi a fuskokinsu.

تَعْرِفُ فِي وُجُوهِهِمْ نَضْرَةَ النَّعِيمِ ﴿٢٥﴾

**26.** Za a shayar da su abin sha daddaɗa wanda aka rufe shi,

يُسْقَوْنَ مِن رَّحِيقٍ مَّخْتُومٍ ﴿٢٦﴾

**27.** An rufe shi da miski, to, masu gasa da juna su yi gasa a kan wannan.

خِتَٰمُهُۥ مِسْكٌ ۚ وَفِي ذَٰلِكَ فَلْيَتَنَافَسِ الْمُتَنَٰفِسُونَ ﴿٢٧﴾

**28.** Kuma an dama shi da (ruwan) Tasnimi,

وَمِزَاجُهُۥ مِن تَسْنِيمٍ ﴿٢٨﴾

**29.** Wato marmaro ne wadda makusanta ke sha nata.

عَيْنًا يَشْرَبُ بِهَا الْمُقَرَّبُونَ ﴿٢٩﴾

**30.** Waɗanda suka yi laifi, sukan yi wa waɗanda suka ba da gaskiya dariya (a gidan duniya)

إِنَّ الَّذِينَ أَجْرَمُوا كَانُوا مِنَ الَّذِينَ آمَنُوا يَضْحَكُونَ ﴿٣٠﴾

**31.** Idan suka shige su, sukan riƙa nune-nune.

وَإِذَا مَرُّوا بِهِمْ يَتَغَامَزُونَ ﴿٣١﴾

**32.** Kuma idan suka dawo wajen iyalinsu, sukan dawo suna kakaci.

وَإِذَا انْقَلَبُوا إِلَىٰ أَهْلِهِمُ انْقَلَبُوا فَكِهِينَ ﴿٣٢﴾

**33.** Kuma idan sun gan su sai su ce, 'Haƙiƙa, waɗannan ɓatattu ne.'

وَإِذَا رَأَوْهُمْ قَالُوا إِنَّ هَٰؤُلَاءِ لَضَالُّونَ ﴿٣٣﴾

**34.** Alhali ba a aike su, su zama masu gadinsu ba.

وَمَا أُرْسِلُوا عَلَيْهِمْ حَافِظِينَ ﴿٣٤﴾

**35.** To, yau waɗanda suka ba da gaskiya ke yi wa kafirai dariya.

فَالْيَوْمَ الَّذِينَ آمَنُوا مِنَ الْكُفَّارِ يَضْحَكُونَ ﴿٣٥﴾

**36.** Suna zaune kan karagu, suna dube-dube.

عَلَى الْأَرَائِكِ يَنْظُرُونَ ﴿٣٦﴾

**37.** (Za su ce), 'Shin ba a saka wa kafirai, abin da suka aikata ba?

ع ٣٧ ٨ هَلْ ثُوِّبَ الْكُفَّارُ مَا كَانُوا يَفْعَلُونَ ﴿٣٧﴾




## SŪRATUL INSHIKĀK

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 26)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** Idan sama ta tsage,

إِذَا ٱلسَّمَآءُ ٱنشَقَّتۡ ٢

**3.** Ta saurari umarnin Ubangijinta, kuma tilas ne ta yi haka,

وَأَذِنَتۡ لِرَبِّهَا وَحُقَّتۡ ٣

**4.** Kuma idan ƙasa aka miƙe ta,

وَإِذَا ٱلۡأَرۡضُ مُدَّتۡ ٤

**5.** Ta jefar da abin da ke cikinta, ta zama ba komai cikinta,

وَأَلۡقَتۡ مَا فِيهَا وَتَخَلَّتۡ ٥

**6.** Kuma ta saurari umarnin Ubangijinta, kuma tilas ne ta yi haka.

وَأَذِنَتۡ لِرَبِّهَا وَحُقَّتۡ ٦

**7.** Ya kai mutum, kai mai aikin wahala ne, zuwa haɗuwa da Ubangijinka kuma za ka haɗu da Shi.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡإِنسَٰنُ إِنَّكَ كَادِحٌ إِلَىٰ رَبِّكَ
كَدۡحٗا فَمُلَٰقِيهِ ٧

**8.** To, wanda a ka ba Littafin ayyukansa da hannun dama,

فَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ بِيَمِينِهِۦ ٨

**9.** Za a yi masa hisabi mai sauƙi,

فَسَوۡفَ يُحَاسَبُ حِسَابٗا يَسِيرٗا ٩

**10.** Kuma zai juya zuwa ga iyalansa yana murna.

وَيَنقَلِبُ إِلَىٰٓ أَهۡلِهِۦ مَسۡرُورٗا ١٠

**11.** Amma wanda aka ba Littafin ayyukansa ta bayan bayansa,

وَأَمَّا مَنۡ أُوتِيَ كِتَٰبَهُۥ وَرَآءَ ظَهۡرِهِۦ ١١

**12.** Zai kira halaka,

فَسَوۡفَ يَدۡعُواْ ثُبُورٗا ١٢

**13.** Kuma zai ƙonu da Wuta mai huruwa.

وَيَصۡلَىٰ سَعِيرًا ١٣

إِنَّهُۥ كَانَ فِىٓ أَهْلِهِۦ مَسْرُورًا ١٤

**14.** Haƙiƙa, ya kasance mai annashawa cikin iyalansa (a gidan duniya).

إِنَّهُۥ ظَنَّ أَن لَّن يَحُورَ ١٥

**15.** Kuma ya zaci ba zai koma ga Allah ba.

بَلَىٰٓ ۚ إِنَّ رَبَّهُۥ كَانَ بِهِۦ بَصِيرًا ١٦

**16.** Tabbas! Haƙiƙa, Ubangijinsa yana kallonsa.

فَلَآ أُقْسِمُ بِٱلشَّفَقِ ١٧

**17.** To, Na rantse da hasken faɗuwar rana (shafaƙi),

وَٱلَّيْلِ وَمَا وَسَقَ ١٨

**18.** Da dare da dukkan abin da ya ƙunsa,

وَٱلْقَمَرِ إِذَا ٱتَّسَقَ ١٩

**19.** Da wata, idan (haskensa) ya cika,

لَتَرْكَبُنَّ طَبَقًا عَن طَبَقٍ ٢٠

**20.** Haƙiƙa, za ku hau mahawa zuwa mahawa.

فَمَا لَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ٢١

**21.** To, me ya sa ba sa ba da gaskiya?

وَإِذَا قُرِئَ عَلَيْهِمُ ٱلْقُرْءَانُ لَا يَسْجُدُونَ ۩ ٢٢

**22.** Kuma idan aka karanta masu Kur'ani ba sa sujada;

بَلِ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ يُكَذِّبُونَ ٢٣

**23.** Ina! Waɗanda suka kafirta, ƙaryata gaskiya suke.

وَٱللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا يُوعُونَ ٢٤

**24.** Allah ne ya fi sanin abin da suke ɓoyewa cikin zukatansu.

فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ٢٥

**25.** To, yi musu albishir da azaba mai raɗaɗi.

إِلَّا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَعَمِلُوا۟ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ٢٦

**26.** Sai fa waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari, suna da lada wadda ba za a yanke ba.




## SŪRATUL BURŪJ

*(A Makkah ta Sauka)*
*(Ayoyinta 23)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Na rantse da sama mai masaukan (taurari),

وَالسَّمَآءِ ذَاتِ الْبُرُوْجِ ②

**3.** Kuma da Ranar da aka yi alƙawari,

وَالْيَوْمِ الْمَوْعُوْدِ ③

**4.** Kuma da mai shaida, da wanda aka ba da shaida game da shi.

وَشَاهِدٍ وَّمَشْهُوْدٍ ④

**5.** An tsine wa ma’abuta ramuka,

قُتِلَ اَصْحٰبُ الْاُخْدُوْدِ ⑤

**6.** Wuta cike da makamashi,

النَّارِ ذَاتِ الْوَقُوْدِ ⑥

**7.** Yayin da suke zaune gefenta,

اِذْ هُمْ عَلَيْهَا قُعُوْدٌ ⑦

**8.** Kuma su kansu shaida ne, game da abin da suke yi wa muminai.

وَّهُمْ عَلٰى مَا يَفْعَلُوْنَ بِالْمُؤْمِنِيْنَ شُهُوْدٌ ⑧

**9.** Kuma ba don komai suka ƙi su ba, sai don sun ba da gaskiya da Allah, Mabuwayi, Abin yabo,

وَمَا نَقَمُوْا مِنْهُمْ اِلَّآ اَنْ يُّؤْمِنُوْا بِاللّٰهِ
الْعَزِيْزِ الْحَمِيْدِ ⑨

**10.** Wanda Shi ne Mamallakin sammai da ƙasa, kuma Allah Mai shaida ne a kan komai.

الَّذِيْ لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ
وَاللّٰهُ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ شَهِيْدٌ ⑩

**11.** Waɗanda suka fitini muminai maza da muminai mata, sa'annan ba su tuba ba, za su haɗu da azabar Jahannama, kuma za su haɗu da azaba mai ƙona zuciya.

اِنَّ الَّذِيْنَ فَتَنُوا الْمُؤْمِنِيْنَ وَالْمُؤْمِنٰتِ
ثُمَّ لَمْ يَتُوْبُوْا فَلَهُمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَلَهُمْ
عَذَابُ الْحَرِيْقِ ⑪

**12.** Haƙiƙa, waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari, suna da gidajen Aljanna, waɗanda

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ لَهُمْ
جَنّٰتٌ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ ۗ ذٰلِكَ الْفَوْزُ

الْكَبِيرُ ﴿١٢﴾

ƙoramu ke gudana ƙarƙashin su. Wannan shi ne babban rabo.

إِنَّ بَطْشَ رَبِّكَ لَشَدِيدٌ ﴿١٣﴾

**13.** Haƙiƙa, damƙar Ubangijinka mai tsanani ce.

إِنَّهُ هُوَ يُبْدِئُ وَيُعِيدُ ﴿١٤﴾

**14.** Shi, Shine Yake ƙirƙiro (halitta) tun farko, sa'annan ya ninninka ta;

وَهُوَ الْغَفُورُ الْوَدُودُ ﴿١٥﴾

**15.** Kuma Shine Mai gafara, Mai nuna so;

ذُو الْعَرْشِ الْمَجِيدُ ﴿١٦﴾

**16.** Ma'abucin Al'arshi Ma'abucin daraja;

فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيدُ ﴿١٧﴾

**17.** Mai aikata abin da Ya so.

هَلْ أَتَاكَ حَدِيثُ الْجُنُودِ ﴿١٨﴾

**18.** Shin labarin rundunoni ya zo maka?

فِرْعَوْنَ وَثَمُودَ ﴿١٩﴾

**19.** Ta Fir'auna da Samuda?

بَلِ الَّذِينَ كَفَرُوا فِي تَكْذِيبٍ ﴿٢٠﴾

**20.** Bari, waɗanda suka kafirta, suna cikin ƙaryatawa.

وَاللَّهُ مِن وَرَائِهِم مُّحِيطٌ ﴿٢١﴾

**21.** Allah kuwa ya zagaye su, ta bayansu da gabansu.

بَلْ هُوَ قُرْآنٌ مَّجِيدٌ ﴿٢٢﴾

**22.** Tabbas, shi Kur'ani ne mai daraja,

فِي لَوْحٍ مَّحْفُوظٍ ﴿٢٣﴾ ع

**23.** Cikin allo tsararre.




## SŪRATUƊ ƊĀRIK

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 18)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

**2.** Na rantse da sama, da Tauraruwar asuba,

وَالسَّمَآءِ وَالطَّارِقِ (٢)

**3.** Me ya sanar da kai, menene Tauraruwar asuba?

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا الطَّارِقُ (٣)

**4.** (Ita ce) tauraro mai haske,

النَّجْمُ الثَّاقِبُ (٤)

**5.** Ba wata rai, face akwai mai gadin ta.

اِنْ كُلُّ نَفْسٍ لَّمَّا عَلَيْهَا حَافِظٌ (٥)

**6.** Mutum ya duba, da me aka halicce shi?

فَلْيَنْظُرِ الْاِنْسَانُ مِمَّ خُلِقَ (٦)

**7.** An halicce shi da ruwa mai tunkuɗar juna,

خُلِقَ مِنْ مَّآءٍ دَافِقٍ (٧)

**8.** Yana fitowa daga tsakanin kwankwaso da ƙasusuwan ƙirji.

يَّخْرُجُ مِنْ بَيْنِ الصُّلْبِ وَالتَّرَآئِبِ (٨)

**9.** Haƙiƙa, Shi Mai iko ne a kan dawo da shi (a raye).

اِنَّهٗ عَلٰى رَجْعِهٖ لَقَادِرٌ (٩)

**10.** Ranar da za a bayyana abubuwa na ɓoye.

يَوْمَ تُبْلَى السَّرَآئِرُ (١٠)

**11.** Ba ya da ƙarfi, ko wani mai taimako.

فَمَا لَهٗ مِنْ قُوَّةٍ وَّلَا نَاصِرٍ (١١)

**12.** Na rantse da giragizai masu zubar da ruwa a kai akai,

وَالسَّمَآءِ ذَاتِ الرَّجْعِ (١٢)

**13.** Da ƙasa mai tsagewa (da shuke shuke),

وَالْاَرْضِ ذَاتِ الصَّدْعِ (١٣)

**14.** (Haƙiƙa, shi Kur'ani) magana ce mai rarrabewa,

إِنَّهُۥ لَقَوْلٌ فَصْلٌ ﴿١٤﴾

**15.** Ba zancen banza ne ba.

وَمَا هُوَ بِالْهَزْلِ ﴿١٥﴾

**16.** Haƙiƙa, su, suna ƙulla maƙarƙashiya.

إِنَّهُمْ يَكِيدُونَ كَيْدًا ﴿١٦﴾

**17.** Ni ma Ina ƙulla nawa shirin.

وَأَكِيدُ كَيْدًا ﴿١٧﴾

**18.** To, dakata wa kafirai, dakata masu kaɗan.

فَمَهِّلِ الْكَافِرِينَ أَمْهِلْهُمْ رُوَيْدًا ﴿١٨﴾




## SŪRATUL A'LĀ

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 20)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama Mai jinƙai,

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Tsarkake sunan Ubangijinka, Mafi ɗaukaka,

سَبِّحِ اسْمَ رَبِّكَ الْاَعْلَى ﴿٢﴾

**3.** Wanda ya halicci mutum kuma Ya daidaita shi,

الَّذِيْ خَلَقَ فَسَوّٰى ﴿٣﴾

**4.** Kuma Wanda ya gwargwaje iyakokinsa kuma ya shirye shi,

وَالَّذِيْ قَدَّرَ فَهَدٰى ﴿٤﴾

**5.** Kuma Wanda ya fitar da ciyawa, makiyaya,

وَالَّذِيْٓ اَخْرَجَ الْمَرْعٰى ﴿٥﴾

**6.** Sa'annan Ya mai da shi baƙin ƙaiƙayi.

فَجَعَلَهٗ غُثَآءً اَحْوٰى ﴿٦﴾

**7.** Za mu karantar da kai (Kur'ani), kuma ba za ka manta shi ba,

سَنُقْرِئُكَ فَلَا تَنْسٰٓى ﴿٧﴾

**8.** Sai fa abin da Allah ya so. Shi ya san (abin da ke) sarari da abin da ke ɓoye.

اِلَّا مَا شَآءَ اللّٰهُ ۭ اِنَّهٗ يَعْلَمُ الْجَهْرَ وَ
مَا يَخْفٰى ﴿٨﴾

**9.** Kuma za Mu sauwaƙe maka dukkan abu yayi sauƙi.

وَنُيَسِّرُكَ لِلْيُسْرٰى ﴿٩﴾

**10.** To, ka riƙa wa'azi, haƙiƙa, wa'azi yana da amfani.

فَذَكِّرْ اِنْ نَّفَعَتِ الذِّكْرٰى ﴿١٠﴾

**11.** Wanda ke tsoron Allah zai wa'azantu,

سَيَذَّكَّرُ مَنْ يَّخْشٰى ﴿١١﴾

**12.** Kuma mafi taɓewa zai nisance shi,

وَيَتَجَنَّبُهَا الْاَشْقَى ﴿١٢﴾

**13.** Wanda zai shiga babbar Wuta.

الَّذِيْ يَصْلَى النَّارَ الْكُبْرٰى ﴿١٣﴾

**14.** Sa'annan ba zai mutu ba a cikinta kuma ba zai rayu ba.

ثُمَّ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحْيَىٰ ﴿١٤﴾

**15.** Haƙiƙa, wanda ya tsarkake kansa ya rabauta,

قَدْ أَفْلَحَ مَنْ تَزَكَّىٰ ﴿١٥﴾

**16.** Kuma ya ambaci sunan Ubangijinsa, kuma ya tsai da Salla.

وَذَكَرَ اسْمَ رَبِّهِ فَصَلَّىٰ ﴿١٦﴾

**17.** Amma kuna zaɓin rayuwar duniya,

بَلْ تُؤْثِرُونَ الْحَيَوٰةَ الدُّنْيَا ﴿١٧﴾

**18.** Alhali Lahira ita ce mafificiya kuma ita ce mafi tabbata.

وَالْآخِرَةُ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ ﴿١٨﴾

**19.** Haƙiƙa, wannan shi ne abin da ke cikin Litattafai na farko-

إِنَّ هَٰذَا لَفِي الصُّحُفِ الْأُولَىٰ ﴿١٩﴾

**20.** Litattafan Ibrahima da Musa.

صُحُفِ إِبْرَٰهِيمَ وَمُوسَىٰ ﴿٢٠﴾




# SŪRATUL GHĀSHIYAH

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 27)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

**2.** Shin labarin (masifa) mai rufewa ya zo maka?

هَلْ أَتَاكَ حَدِيثُ الْغَاشِيَةِ ٢

**3.** (Wasu) fuskoki suna ƙasƙance a wannan rana;

وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ خَاشِعَةٌ ٣

**4.** Suna cikin wahala, da gajiya;

عَامِلَةٌ نَاصِبَةٌ ٤

**5.** Za su shiga Wuta, mai tafarfasa;

تَصْلَىٰ نَارًا حَامِيَةً ٥

**6.** Za a sa su su sha daga marmaro mai tafarfasa;

تُسْقَىٰ مِنْ عَيْنٍ آنِيَةٍ ٦

**7.** Ba su da wani abinci, sai abincin tsidau busashshe mai ɗaci;

لَيْسَ لَهُمْ طَعَامٌ إِلَّا مِنْ ضَرِيعٍ ٧

**8.** Ba ya gina jiki kuma ba ya hana jin yunwa.

لَا يُسْمِنُ وَلَا يُغْنِي مِنْ جُوعٍ ٨

**9.** (Wasu) fuskoki suna cikin jin daɗi a wannan rana,

وُجُوهٌ يَوْمَئِذٍ نَاعِمَةٌ ٩

**10.** Suna cikin farin ciki saboda ƙoƙarinsu na baya,

لِسَعْيِهَا رَاضِيَةٌ ١٠

**11.** Cikin Aljanna maɗaukakiya,

فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ١١

**12.** Ba za su ji zancen banza ba a cikinta.

لَا تَسْمَعُ فِيهَا لَاغِيَةً ١٢

**13.** Akwai idanuwar ruwa mai gudana a cikinta;

فِيهَا عَيْنٌ جَارِيَةٌ ١٣

**14.** Cikinta akwai gadaje da aka ɗaga su,

فِيهَا سُرُرٌ مَرْفُوعَةٌ ١٤

**15.** Da finjalai ajiye tsaf,

وَأَكْوَابٌ مَّوْضُوعَةٌ ﴿١٥﴾

**16.** Da kujeru masu laushi a jejjere,

وَنَمَارِقُ مَصْفُوفَةٌ ﴿١٦﴾

**17.** Da dardumomi a shinfiɗe.

وَزَرَابِيُّ مَبْثُوثَةٌ ﴿١٧﴾

**18.** Ba sa kallon raƙuma, yadda aka halicce su?

أَفَلَا يَنظُرُونَ إِلَى الْإِبِلِ كَيْفَ خُلِقَتْ ﴿١٨﴾

**19.** Kuma da sama, yadda aka ɗaga ta?

وَإِلَى السَّمَاءِ كَيْفَ رُفِعَتْ ﴿١٩﴾

**20.** Kuma da duwatsu, yadda aka kafa su?

وَإِلَى الْجِبَالِ كَيْفَ نُصِبَتْ ﴿٢٠﴾

**21.** Kuma da ƙasa, yadda aka barbaza ta?

وَإِلَى الْأَرْضِ كَيْفَ سُطِحَتْ ﴿٢١﴾

**22.** To, yi wa'azi, kai mai wa'azi ne.

فَذَكِّرْ إِنَّمَا أَنتَ مُذَكِّرٌ ﴿٢٢﴾

**23.** Ba mai gadinsu ne kai ba,

لَّسْتَ عَلَيْهِم بِمُصَيْطِرٍ ﴿٢٣﴾

**24.** Amma duk wanda ya juya baya kuma ya kafirce,

إِلَّا مَن تَوَلَّىٰ وَكَفَرَ ﴿٢٤﴾

**25.** Allah zai yi masa azaba, azaba mafi girma.

فَيُعَذِّبُهُ اللَّهُ الْعَذَابَ الْأَكْبَرَ ﴿٢٥﴾

**26.** Haƙiƙa, komawarsu zuwa ga gareMu ne,

إِنَّ إِلَيْنَا إِيَابَهُمْ ﴿٢٦﴾

**27.** Sa'annan haƙiƙa, hisabin ayyukansu a hannunMu yake.

ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا حِسَابَهُم ﴿٢٧﴾




## SŪRATUL FAJR

*(A Makkah ta Sauka)*
*(Ayoyinta 31)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** (Na rantse) da Alfijir,

وَالْفَجْرِ ②

**3.** Da Darerai goma,

وَلَيَالٍ عَشْرٍ ③

**4.** Da abu Biyu, da abu Ɗaya,

وَّالشَّفْعِ وَالْوَتْرِ ④

**5.** Da dare, yayin da yake tafiya (zuwa ƙarshensa),

وَالَّيْلِ اِذَا يَسْرِ ⑤

**6.** Shin babu ƙaƙƙarfar hujja cikin wannan, ga mai fahimta?

هَلْ فِيْ ذٰلِكَ قَسَمٌ لِّذِيْ حِجْرٍ ⑥

**7.** Ba ka ga yadda Ubangijinka ya yi da Adawa ba-

اَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِعَادٍ ⑦

**8.** (Kabilar) Irama, masu dogayen gine gine,

اِرَمَ ذَاتِ الْعِمَادِ ⑧

**9.** Waɗanda ba a halicci irinsu ba, a cikin (waɗannan) garuruwa;

الَّتِيْ لَمْ يُخْلَقْ مِثْلُهَا فِي الْبِلَادِ ⑨

**10.** Kuma Samudawa, waɗanda suke sassaƙa dutse cikin kwari,

وَثَمُوْدَ الَّذِيْنَ جَابُوا الصَّخْرَ بِالْوَادِ ⑩

**11.** Kuma da Fir'auna, Ma'abucin rundunoni?

وَفِرْعَوْنَ ذِى الْاَوْتَادِ ⑪

**12.** Waɗanda suka yi shishshigi cikin birane,

الَّذِيْنَ طَغَوْا فِي الْبِلَادِ ⑫

**13.** Sai suka yawaita ɓarna cikinsu.

فَاَكْثَرُوْا فِيْهَا الْفَسَادَ ⑬

**14.** Sai Ubangijinka ya sako musu bulaliya ta azaba.

فَصَبَّ عَلَيْهِمْ رَبُّكَ سَوْطَ عَذَابٍ ⑭

**15.** Haƙiƙa, Ubangijinka yana nan Yana kallon komai.

إِنَّ رَبَّكَ لَبِالْمِرْصَادِ ﴿١٥﴾

**16.** Amma mutum, idan Ubangijinsa Ya jarraba shi, wato Ya ɗaukaka shi, Ya ba shi ni'ima, sai ya ce, 'Ubangijina ya darajanta ni.'

فَأَمَّا الْإِنْسَانُ إِذَا مَا ابْتَلَاهُ رَبُّهُ فَأَكْرَمَهُ وَنَعَّمَهُ فَيَقُولُ رَبِّي أَكْرَمَنِ ﴿١٦﴾

**17.** Amma idan Ya jarrabe shi, wato Ya ƙuntata masa hanyoyin arziƙinsa, sai ya ce, 'Ubangijina ya wulaƙanta ni.'

وَأَمَّا إِذَا مَا ابْتَلَاهُ فَقَدَرَ عَلَيْهِ رِزْقَهُ فَيَقُولُ رَبِّي أَهَانَنِ ﴿١٧﴾

**18.** Sam ba haka ne ba, amma ba kwa ba wa maraya daraja,

كَلَّا بَلْ لَا تُكْرِمُونَ الْيَتِيمَ ﴿١٨﴾

**19.** Kuma ba kwa kwaɗaitar da juna a kan ciyar da matalauci,

وَلَا تَحَاضُّونَ عَلَىٰ طَعَامِ الْمِسْكِينِ ﴿١٩﴾

**20.** Kuma kuna cin gadon waɗansu, ci na haɗama,

وَتَأْكُلُونَ التُّرَاثَ أَكْلًا لَمًّا ﴿٢٠﴾

**21.** Kuma kuna son dukiya, so mai yawa.

وَتُحِبُّونَ الْمَالَ حُبًّا جَمًّا ﴿٢١﴾

**22.** Saurara! Idan aka niƙe ƙasa, ta niƙu;

كَلَّا إِذَا دُكَّتِ الْأَرْضُ دَكًّا دَكًّا ﴿٢٢﴾

**23.** Kuma Ubangijinka ya zo, mala'iku sun yi safu-safu;

وَجَاءَ رَبُّكَ وَالْمَلَكُ صَفًّا صَفًّا ﴿٢٣﴾

**24.** A wannan rana za a kawo Wuta kusa; a wannan rana mutum zai tuna, amma me tunawa za ta amfana masa?

وَجِيءَ يَوْمَئِذٍ بِجَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ يَتَذَكَّرُ الْإِنْسَانُ وَأَنَّىٰ لَهُ الذِّكْرَىٰ ﴿٢٤﴾

**25.** Zai ce ina ma na gabatar (da ayyuka nagari) saboda rayuwa ta (a nan!)

يَقُولُ يَا لَيْتَنِي قَدَّمْتُ لِحَيَاتِي ﴿٢٥﴾

**26.** A wannan rana, babu wanda zai yi azaba, irin azaba taSa,

فَيَوْمَئِذٍ لَا يُعَذِّبُ عَذَابَهُ أَحَدٌ ﴿٢٦﴾

**27.** Kuma babu mai ɗaurewa, irin ɗaurewa taSa;

وَلَا يُوثِقُ وَثَاقَهُ أَحَدٌ ﴿٢٧﴾

**28.** Ya ke rai mai nutsuwa!

يَا أَيَّتُهَا النَّفْسُ الْمُطْمَئِنَّةُ ﴿٢٨﴾

**29.** Koma gurin Ubangijinki, ki na mai yarda da Shi, Ya na Mai yarda da ke.

ارْجِعِيٓ إِلَىٰ رَبِّكِ رَاضِيَةً مَّرْضِيَّةً ﴿٢٩﴾

**30.** To, shiga cikin zaɓaɓɓun bayiNa,

فَادْخُلِي فِي عِبَادِي ﴿٣٠﴾

**31.** Kuma shiga cikin AljannaTa.

وَادْخُلِي جَنَّتِي ﴿٣١﴾ ع




## SŪRATUL BALAD

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 21)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Na rantse da wannan Birni,

لَآ اُقْسِمُ بِهٰذَا الْبَلَدِ ٢

**3.** Kuma kai mai zama ne cikin wannan Birni,

وَاَنْتَ حِلٌّ بِهٰذَا الْبَلَدِ ٣

**4.** Kuma (na rantse) da uba, da abin da ya haifa,

وَوَالِدٍ وَّمَا وَلَدَ ٤

**5.** Haƙiƙa, Mun halicci mutum cikin wahala.

لَقَدْ خَلَقْنَا الْاِنْسَانَ فِيْ كَبَدٍ ٥

**6.** Shin yana zato babu mai iko a kansa?

اَيَحْسَبُ اَنْ لَّنْ يَّقْدِرَ عَلَيْهِ اَحَدٌ ٦

**7.** Yana cewa, 'Na ɓatar da dukiya mai ɗimbin yawa.'

يَقُوْلُ اَهْلَكْتُ مَالًا لُّبَدًا ٧

**8.** Shin yana zato babu mai ganinsa ne?

اَيَحْسَبُ اَنْ لَّمْ يَرَهٗٓ اَحَدٌ ٨

**9.** Shin ba Mu yi masa idanuwa biyu ba,

اَلَمْ نَجْعَلْ لَّهٗ عَيْنَيْنِ ٩

**10.** Da harshe, da laɓɓa biyu?

وَلِسَانًا وَّشَفَتَيْنِ ١٠

**11.** Kuma Mun nuna masa manyan hanyoyi biyu, (ta nagarta da mugunta),

وَهَدَيْنٰهُ النَّجْدَيْنِ ١١

**12.** Sai bai kutsa kansa cikin mahauhawa mai wahala ba.

فَلَا اقْتَحَمَ الْعَقَبَةَ ١٢

**13.** Me ya sanar da kai, menene mahauhawa mai wahala?

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا الْعَقَبَةُ ١٣

**14.** (Ita ce) 'yanta bawa,

فَكُّ رَقَبَةٍ ١٤

**15.** Ko ciyarwa a ranar yunwa,

أَوۡ إِطۡعَٰمٞ فِي يَوۡمٖ ذِي مَسۡغَبَةٖ ١٥

**16.** Ga maraya ɗan'uwan dangantaka,

يَتِيمٗا ذَا مَقۡرَبَةٍ ١٦

**17.** Ko matalauci mai (kwanciya) cikin ƙura.

أَوۡ مِسۡكِينٗا ذَا مَتۡرَبَةٖ ١٧

**18.** Sa'annan ne zai zama cikin waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suke horon juna da haƙuri, kuma suke horon juna da tausayawa.

ثُمَّ كَانَ مِنَ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَتَوَاصَوۡاْ
بِٱلصَّبۡرِ وَتَوَاصَوۡاْ بِٱلۡمَرۡحَمَةِ ١٨

**19.** Waɗannan su ne ma'abuta hannun dama.

أُوْلَٰٓئِكَ أَصۡحَٰبُ ٱلۡمَيۡمَنَةِ ١٩

**20.** Waɗanda suka kafirce wa AyoyinMu kuwa, waɗannan su ne ma'abuta hannun hagu.

وَٱلَّذِينَ كَفَرُواْ بِـَٔايَٰتِنَا هُمۡ أَصۡحَٰبُ
ٱلۡمَشۡـَٔمَةِ ٢٠

**21.** Wuta rufaffiya tana kansu.

عَلَيۡهِمۡ نَارٞ مُّؤۡصَدَةُۢ ٢١




## SŪRATUSH SHAMS

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 16)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** (Na rantse) da rana, da haskenta,

وَالشَّمْسِ وَضُحٰىهَا ②

**3.** Da wata, yayin da yake bin ta (rana),

وَالْقَمَرِ إِذَا تَلٰىهَا ③

**4.** Da lokacin rana, yayin da yake bayyana ta (rana),

وَالنَّهَارِ إِذَا جَلّٰىهَا ④

**5.** Da dare, yayin da yake rufe haskenta (rana),

وَالَّيْلِ إِذَا يَغْشٰىهَا ⑤

**6.** Da sama, da gininta (mai ban mamaki),

وَالسَّمَآءِ وَمَا بَنٰىهَا ⑥

**7.** Da ƙasa, da faɗinta,

وَالْأَرْضِ وَمَا طَحٰىهَا ⑦

**8.** Kuma da rai, da cikar (halittar) ta,

وَنَفْسٍ وَّمَا سَوّٰىهَا ⑧

**9.** Sai Ya cusa mata hanyar fasiƙanci, da hanyar nagarta,

فَأَلْهَمَهَا فُجُوْرَهَا وَتَقْوٰىهَا ⑨

**10.** Wanda ya tsarkake ta, (rai) ya rabauta,

قَدْ أَفْلَحَ مَنْ زَكّٰىهَا ⑩

**11.** Kuma wanda ya ɓata ta ya taɓe.

وَقَدْ خَابَ مَنْ دَسّٰىهَا ⑪

**12.** (Kabilar) Samuda sun ƙaryata (Manzo), saboda tawayensu,

كَذَّبَتْ ثَمُوْدُ بِطَغْوٰىهَآ ⑫

**13.** Lokacin da mafi tsananin taɓewa a cikinsu ya zabura,

إِذِ انْبَعَثَ أَشْقٰىهَا ⑬

**14.** Sai Manzan Allah ya ce da su, '(Ku bar) taguwar Allah, kuma kada ku

فَقَالَ لَهُمْ رَسُوْلُ اللّٰهِ نَاقَةَ اللّٰهِ

وَسُقْيٰهَا ﴿١٤﴾

hana ta shan ruwa, wanda aka ƙayyade mata.'

فَكَذَّبُوْهُ فَعَقَرُوْهَا ۙ۬ فَدَمْدَمَ عَلَيْهِمْ رَبُّهُمْ بِذَنْۢبِهِمْ فَسَوّٰىهَا ﴿١٥﴾

**15.** Sai suka ƙaryata shi, suka soke ta, sai Ubangijinsu ya saukar da azaba a kan su saboda laifinsu, sai Ya halaka su bai ɗaya;

وَلَا يَخَافُ عُقْبٰهَا ﴿١٦﴾ ع

**16.** Kuma ba Ya jin ɗar, game da ƙarshen abubuwa.




## SŪRATUL LAIL

*(A Makkah ta Sauka)*
*(Ayoyinta 22)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** (Na rantse) da dare, yayin da yake rufewa,

وَالَّيْلِ اِذَا يَغْشٰى ②

**3.** Da rana, yayin da yake haskakawa,

وَالنَّهَارِ اِذَا تَجَلّٰى ③

**4.** Da halittar namiji da mace,

وَمَا خَلَقَ الذَّكَرَ وَالْاُنْثٰىٓ ④

**5.** Haƙiƙa, ayyukanku sun bambanta.

اِنَّ سَعْيَكُمْ لَشَتّٰى ⑤

**6.** To, wanda ya bayar da abu, (saboda Allah), kuma ya tsoraci Allah,

فَاَمَّا مَنْ اَعْطٰى وَاتَّقٰى ⑥

**7.** Kuma ya gasgata nagarta,

وَصَدَّقَ بِالْحُسْنٰى ⑦

**8.** Za Mu hore masa hanyar nagarta.

فَسَنُيَسِّرُهٗ لِلْيُسْرٰى ⑧

**9.** Amma wanda ya yi rowa, kuma bai nuna damuwa ba,

وَاَمَّا مَنْ بَخِلَ وَاسْتَغْنٰى ⑨

**10.** Kuma ya ƙaryata nagarta,

وَكَذَّبَ بِالْحُسْنٰى ⑩

**11.** Za Mu hore masa hanyar masifa.

فَسَنُيَسِّرُهٗ لِلْعُسْرٰى ⑪

**12.** Kuma dukiyarsa ba za ta amfana masa komai ba, idan ya halaka.

وَمَا يُغْنِيْ عَنْهُ مَالُهٗٓ اِذَا تَرَدّٰى ⑫

**13.** Haƙiƙa, shiriya a hannunMu take;

اِنَّ عَلَيْنَا لَلْهُدٰى ⑬

**14.** Kuma Lahira da duniya na Mu ne.

وَاِنَّ لَنَا لَلْاٰخِرَةَ وَالْاُوْلٰى ⑭

**15.** To, Ina yi maku gargaɗi Wuta mai huruwa.

فَاَنْذَرْتُكُمْ نَارًا تَلَظّٰى ⑮

**16.** Ba wanda ke ƙuna da ita, sai mafi tsiyacewa.

لَا يَصْلٰىهَآ اِلَّا الْاَشْقَى ⑯

**17.** Wanda ya ƙaryata (gaskiya), kuma ya juya baya.

ٱلَّذِي كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ١٧

**18.** Za a nisanta mai tsoron Allah, daga gareta.

وَسَيُجَنَّبُهَا ٱلۡأَتۡقَى ١٨

**19.** Wanda ke ba da dukiyarsa, yana tsarkake kansa.

ٱلَّذِي يُؤۡتِي مَالَهُۥ يَتَزَكَّىٰ ١٩

**20.** Kuma ba don wata baiwa ba, wadda ya yi wa wani mutum, don a saka masa,

وَمَا لِأَحَدٍ عِندَهُۥ مِن نِّعۡمَةٖ تُجۡزَىٰٓ ٢٠

**21.** Sai don neman yardar Ubangijinsa Mafi ɗaukaka.

إِلَّا ٱبۡتِغَآءَ وَجۡهِ رَبِّهِ ٱلۡأَعۡلَىٰ ٢١

**22.** Kuma Zai yarda da shi.

وَلَسَوۡفَ يَرۡضَىٰ ٢٢ ع ٢٢ ١٧




## SŪRATUḌ ḌUḤĀ

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 12)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** (Na rantse) da hantsi,

وَالضُّحٰى ﴿٢﴾

**3.** Da dare idan ya yi duhu,

وَالَّيْلِ اِذَا سَجٰى ﴿٣﴾

**4.** Ubangijinka bai bar ka ba, kuma bai ji rashin daɗi (da kai) ba.

مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلٰى ﴿٤﴾

**5.** Haƙiƙa, matsayinka na gaba ya zarce na baya kyau.

وَلَلْاٰخِرَةُ خَيْرٌ لَّكَ مِنَ الْاُوْلٰى ﴿٥﴾

**6.** Kuma ba da daɗewa ba, Ubangijinka zai yi maka baiwa, har ka yi murna.

وَلَسَوْفَ يُعْطِيْكَ رَبُّكَ فَتَرْضٰى ﴿٦﴾

**7.** Ba maraya Ya same ka ba, sai Ya kula da kai?

اَلَمْ يَجِدْكَ يَتِيْمًا فَاٰوٰى ﴿٧﴾

**8.** Kuma Ya same ka, ka dulmuya (cikin son Ubangijinka), sai Ya shiryar da kai, a kan hanyar (izuwa gareShi).

وَوَجَدَكَ ضَآلًّا فَهَدٰى ﴿٨﴾

**9.** Kuma ya same ka cikin talauci, sai ya wadata ka?

وَوَجَدَكَ عَآئِلًا فَاَغْنٰى ﴿٩﴾

**10.** To, maraya kada ka tursasa shi.

فَاَمَّا الْيَتِيْمَ فَلَا تَقْهَرْ ﴿١٠﴾

**11.** Kuma mai neman taimako kuwa, kada ka daka masa tsawa.

وَاَمَّا السَّآئِلَ فَلَا تَنْهَرْ ﴿١١﴾

**12.** Kuma ni'imar Ubangijinka kuwa, ka faɗe ta.

وَاَمَّا بِنِعْمَةِ رَبِّكَ فَحَدِّثْ ﴿١٢﴾ ع ١٢ ١٨




## SŪRATUL INSHIRĀḤ

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 9)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

اَلَمْ نَشْرَحْ لَكَ صَدْرَكَ ۝٢

**2.** Shin ba Mu buɗe maka ƙirjinka ba,

وَوَضَعْنَا عَنْكَ وِزْرَكَ ۝٣

**3.** Kuma Muka sauke maka nauyin da ke kanka,

الَّذِيْٓ اَنْقَضَ ظَهْرَكَ ۝٤

**4.** Wanda ya kusa ya karya bayanka,

وَرَفَعْنَا لَكَ ذِكْرَكَ ۝٥

**5.** Kuma Mun ɗaukaka sunanka?

فَاِنَّ مَعَ الْعُسْرِ يُسْرًا ۝٦

**6.** Haƙiƙa, bayan tsanani, akwai sauƙi,

اِنَّ مَعَ الْعُسْرِ يُسْرًا ۝٧

**7.** Tabbas, bayan tsanani, akwai sauƙi.

فَاِذَا فَرَغْتَ فَانْصَبْ ۝٨

**8.** To, idan ka gama aikinka, ka duƙufa,

ع ١ ٩ ١٩ وَاِلٰى رَبِّكَ فَارْغَبْ ۝٩

**9.** Ka juya (fuskarka duk) ga Ubangijinka.




## SŪRATUT TĪN

*(A Makkah ta Sauka)*
*(Ayoyinta 9)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسۡمِ اللّٰهِ الرَّحۡمٰنِ الرَّحِيۡمِ ﴿١﴾

**2.** (Na rantse) da ɓaure, da zaitun,

وَالتِّيۡنِ وَالزَّيۡتُوۡنِۙ ﴿٢﴾

**3.** Da Dutsen Sina,

وَطُوۡرِ سِيۡنِيۡنَۙ ﴿٣﴾

**4.** Da wannan Gari Amintacce,

وَهٰذَا الۡبَلَدِ الۡاَمِيۡنِۙ ﴿٤﴾

**5.** Haƙiƙa, Mun halicci mutum cikin mafi kyan kama.

لَقَدۡ خَلَقۡنَا الۡاِنۡسَانَ فِىۡۤ اَحۡسَنِ تَقۡوِيۡمٍ ﴿٥﴾

**6.** Sa'annan za Mu mai da shi mafi ƙasƙancin maƙasƙanta (idan ya yi munanan ayyuka),

ثُمَّ رَدَدۡنٰهُ اَسۡفَلَ سٰفِلِيۡنَۙ ﴿٦﴾

**7.** Sai fa waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari, suna da lada wadda ba za a yanke ba.

اِلَّا الَّذِيۡنَ اٰمَنُوۡا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ فَلَهُمۡ اَجۡرٌ غَيۡرُ مَمۡنُوۡنٍؕ ﴿٧﴾

**8.** Bayan haka menene zai gwada maka ƙarya ake, game da Ranar Sakamako?

فَمَا يُكَذِّبُكَ بَعۡدُ بِالدِّيۡنِؕ ﴿٨﴾

**9.** Shin ba Allah ne Mafi hukumcin masu hukumci ba?

اَلَيۡسَ اللّٰهُ بِاَحۡكَمِ الۡحٰكِمِيۡنَ ﴿٩﴾ ع

 ركوعها ١ سُورَةُ الْعَلَقِ مَكِّيَّةٌ ٩٦ آياتها ٢٠ 

## SŪRATUL 'ALAK

*(A Makkah ta Sauka)*
*(Ayoyinta 20)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Yi karatu da sunan Ubangijinka, Wanda ya yi halitta,

اِقْرَاْ بِاسْمِ رَبِّكَ الَّذِيْ خَلَقَ ②

**3.** Ya halicci mutum daga gudan jini,

خَلَقَ الْاِنْسَانَ مِنْ عَلَقٍ ③

**4.** Yi karatu! Kuma Ubangijinka Shi ne Mafi karamci,

اِقْرَاْ وَرَبُّكَ الْاَكْرَمُ ④

**5.** Wanda ya ba da sani, ta hanyar amfani da alƙalami,

الَّذِيْ عَلَّمَ بِالْقَلَمِ ⑤

**6.** Ya ba mutum sanin abin da bai sani ba.

عَلَّمَ الْاِنْسَانَ مَا لَمْ يَعْلَمْ ⑥

**7.** Bari, haƙiƙa, mutum yana shishshigi,

كَلَّآ اِنَّ الْاِنْسَانَ لَيَطْغٰٓى ⑦

**8.** Don yana zaton kansa wadatacce.

اَنْ رَّاٰهُ اسْتَغْنٰى ⑧

**9.** Haƙiƙa, komawa, zuwa ga Ubangijinka ne.

اِنَّ اِلٰى رَبِّكَ الرُّجْعٰى ⑨

**10.** Shin ka ga wanda ke hana,

اَرَءَيْتَ الَّذِيْ يَنْهٰى ⑩

**11.** Bawa idan ya yi Salla?

عَبْدًا اِذَا صَلّٰى ⑪

**12.** Faɗa miNi, idan (bawanMu) a kan shiriya yake,

اَرَءَيْتَ اِنْ كَانَ عَلَى الْهُدٰٓى ⑫

**13.** Ko ya yi horo da tsoron Allah?

اَوْ اَمَرَ بِالتَّقْوٰى ⑬

**14.** (Kuma) faɗa miNi, idan (mai hanawa ya ƙaryata gaskiya), kuma ya juya baya,

اَرَءَيْتَ اِنْ كَذَّبَ وَتَوَلّٰى ⑭

**15.** Shin bai san Allah yana ganin komai ba?

أَلَمْ يَعْلَمْ بِأَنَّ ٱللَّهَ يَرَىٰ ﴿١٥﴾

**16.** To, matuƙar bai daina ba, za Mu danƙi maɗigar kansa,

كَلَّا لَئِن لَّمْ يَنتَهِ لَنَسْفَعًۢا
بِٱلنَّاصِيَةِ ﴿١٦﴾

**17.** Maɗiga maƙaryaciya, mai yawan laifi.

نَاصِيَةٍ كَٰذِبَةٍ خَاطِئَةٍ ﴿١٧﴾

**18.** Kuma ya kira abokansa,

فَلْيَدْعُ نَادِيَهُۥ ﴿١٨﴾

**19.** Za Mu kira mala'ikun (azaba).

سَنَدْعُ ٱلزَّبَانِيَةَ ﴿١٩﴾

**20.** Sam, kada ka biye masa, yi sujada, kuma ka nemi kusanci (da Allah).

كَلَّا لَا تُطِعْهُ وَٱسْجُدْ وَٱقْتَرِب ۩ ﴿٢٠﴾




## SŪRATUL KADR

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 6)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Haƙiƙa, Mun saukar da shi, cikin Dare na Daraja.

اِنَّآ اَنْزَلْنٰهُ فِيْ لَيْلَةِ الْقَدْرِ ﴿٢﴾

**3.** Me ya sanar da kai, menene Dare na Daraja?

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا لَيْلَةُ الْقَدْرِ ﴿٣﴾

**4.** Dare na Daraja yafi wata dubu alheri.

لَيْلَةُ الْقَدْرِ ۙ خَيْرٌ مِّنْ اَلْفِ شَهْرٍ ﴿٤﴾

**5.** Mala'iku da Ruhi suna sauka a cikinSa da izinin Ubangijinsu, tare da dukkan al'amari.

تَنَزَّلُ الْمَلٰٓئِكَةُ وَالرُّوْحُ فِيْهَا بِاِذْنِ
رَبِّهِمْ ۚ مِنْ كُلِّ اَمْرٍ ﴿٥﴾

**6.** Aminci ne har fitowar alfijir.

سَلٰمٌ ۛ هِيَ حَتّٰى مَطْلَعِ الْفَجْرِ ﴿٦﴾



ركوعها ١ — سُورَةُ الْبَيِّنَةِ مَدَنِيَّةٌ ٩٨ — اٰياتها ٩



## SŪRATUL BAYYINAH

*(A Madina ta Sauka)*

*(Ayoyinta 9)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** Waɗanda suka kafirta daga cikin Ma'abuta Littafi da mushrikai, ba su gushe ba (a kan kafirci), sai hujja ta zo masu-

لَمْ يَكُنِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ وَ الْمُشْرِكِيْنَ مُنْفَكِّيْنَ حَتّٰى تَاْتِيَهُمُ الْبَيِّنَةُ ②

**3.** Manzo daga Allah, yana karanta (masu) Litattafan tsarki;

رَسُوْلٌ مِّنَ اللّٰهِ يَتْلُوْا صُحُفًا مُّطَهَّرَةً ③

**4.** Akwai dokoki masu dauwama a cikinsu.

فِيْهَا كُتُبٌ قَيِّمَةٌ ④

**5.** Waɗanda aka ba Littafi ba su rarraba ba, sai bayan hujja ta zo masu.

وَمَا تَفَرَّقَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ اِلَّا مِنْۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ الْبَيِّنَةُ ⑤

**6.** Ba a umarce su ba, face su bauta wa Allah, suna tsarkake addini gare Shi, suna masu daidaita, kuma su tsai da Salla, kuma su ba da Zakka. Wannan shi ne addini madaidaici.

وَمَآ اُمِرُوْٓا اِلَّا لِيَعْبُدُوا اللّٰهَ مُخْلِصِيْنَ لَهُ الدِّيْنَ ۙ۬ حُنَفَآءَ وَ يُقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَ يُؤْتُوا الزَّكٰوةَ وَ ذٰلِكَ دِيْنُ الْقَيِّمَةِ ⑥

**7.** Haƙiƙa, waɗanda suka kafirta daga Ma'abuta Littafi da mushrikai, suna cikin wutar Jahannama, za su daɗe cikinta. Waɗannan su ne mafi munin halittu.

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ وَ الْمُشْرِكِيْنَ فِيْ نَارِ جَهَنَّمَ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ اُولٰٓئِكَ هُمْ شَرُّ الْبَرِيَّةِ ⑦

**8.** Haƙiƙa, waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka nagari, waɗannan su ne mafififitan halittu.

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ ۙ اُولٰٓئِكَ هُمْ خَيْرُ الْبَرِيَّةِ ⑧

**9.** Sakamakonsu na gurin Ubangijinsu-Gidajen Aljanna na zama din-din-din, ƙoramu suna gudana ƙarƙashinsu, Allah ya yarda da su, su ma sun yarda da Shi. Wannan ga wanda ya tsoraci Ubangijinsa ne.

جَزَآؤُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ جَنّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اَبَدًا ؕ رَضِيَ اللّٰهُ عَنْهُمْ وَ رَضُوْا عَنْهُ ؕ ذٰلِكَ لِمَنْ خَشِيَ رَبَّهٗ ⑨ ع ١ ٩ ٢٣



رکوعها ١ — سُوْرَةُ الزِّلْزَالِ مَكِّيَّةٌ ٩٩ — اٰياتها ٩



## SŪRATUZ ZILZĀL

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 9)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

**2.** Idan aka girgiza ƙasa da girgizanta (mai tsanani),

اِذَا زُلْزِلَتِ الْاَرْضُ زِلْزَالَهَا ۙ (٢)

**3.** Kuma ƙasa ta fitar da abubuwan cikinta masu nauyi,

وَاَخْرَجَتِ الْاَرْضُ اَثْقَالَهَا ۙ (٣)

**4.** Kuma mutum ya ce, 'Me ya same ta?'

وَقَالَ الْاِنْسَانُ مَا لَهَا ۚ (٤)

**5.** A wannan rana za ta ba da labaranta,

يَوْمَئِذٍ تُحَدِّثُ اَخْبَارَهَا ۙ (٥)

**6.** Domin Ubangijinka (Zai kasance) Ya ba da bayaninta.

بِاَنَّ رَبَّكَ اَوْحٰى لَهَا ؕ (٦)

**7.** A wannan rana mutane za su gangaro a warwatse, don su ga ayyukansu.

يَوْمَئِذٍ يَّصْدُرُ النَّاسُ اَشْتَاتًا ۙ لِّيُرَوْا
اَعْمَالَهُمْ ؕ (٧)

**8.** To, wanda ya aikata nagari, kwatankwacin ƙwayar zarra, zai gan shi.

فَمَنْ يَّعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ خَيْرًا يَّرَهٗ ؕ (٨)

**9.** Kuma wanda ya aikata mummuna, kwatankwacin ƙwayar zarra, zai gan shi.

وَمَنْ يَّعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ شَرًّا يَّرَهٗ (٩) ع ١/٩ ٢٤




## SŪRATUL 'ĀDIYĀT

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 12)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

**2.** (Na rantse) da dawakan sukuwa masu ƙugi (yayin da suke kai hari),

وَالْعٰدِيٰتِ ضَبْحًا ۝٢

**3.** Waɗanda ke ƙyasta tartsatsin wuta (da kofatonsu),

فَالْمُوْرِيٰتِ قَدْحًا ۝٣

**4.** Suna kai hari da asuba,

فَالْمُغِيْرٰتِ صُبْحًا ۝٤

**5.** Su tada ƙura a yayin,

فَاَثَرْنَ بِهٖ نَقْعًا ۝٥

**6.** Kuma su kutsa cikin gungun (maƙiya), tare da ita (ƙurar),

فَوَسَطْنَ بِهٖ جَمْعًا ۝٦

**7.** Haƙiƙa, mutum mai butulci ne ga Ubangijinsa;

اِنَّ الْاِنْسَانَ لِرَبِّهٖ لَكَنُوْدٌ ۝٧

**8.** Kuma shi kansa ya shaida ga haka;

وَاِنَّهٗ عَلٰى ذٰلِكَ لَشَهِيْدٌ ۝٨

**9.** Kuma shi mai tsananin son dukiya ne.

وَاِنَّهٗ لِحُبِّ الْخَيْرِ لَشَدِيْدٌ ۝٩

**10.** Shin bai sani ba cewa, idan aka tashi waɗanda ke cikin ƙaburbura,

اَفَلَا يَعْلَمُ اِذَا بُعْثِرَ مَا فِي الْقُبُوْرِ ۝١٠

**11.** Kuma aka kware abin da ke cikin zukata,

وَحُصِّلَ مَا فِي الصُّدُوْرِ ۝١١

**12.** Cewa Ubangijinsu yana sane da su a wannan rana?

ع اِنَّ رَبَّهُمْ بِهِمْ يَوْمَئِذٍ لَّخَبِيْرٌ ۝١٢




## SŪRATUL KĀRI'AH

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 12)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

**2.** Babbar masifa!

الْقَارِعَةُ ②

**3.** Menene babbar masifa?

مَا الْقَارِعَةُ ③

**4.** Me ya sanar da kai, menene babbar masifa?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا الْقَارِعَةُ ④

**5.** Ranar da mutane za su zama kamar fara, wadda aka tarwatsa,

يَوْمَ يَكُونُ النَّاسُ كَالْفَرَاشِ الْمَبْثُوثِ ⑤

**6.** Kuma duwatsu su zama kamar auduga, wadda aka kaɗe.

وَتَكُونُ الْجِبَالُ كَالْعِهْنِ الْمَنْفُوشِ ⑥

**7.** Amma wanda ma'aunan ayyukansa suka yi nauyi,

فَأَمَّا مَنْ ثَقُلَتْ مَوَازِينُهُ ⑦

**8.** Yana cikin rayuwa mai daɗi.

فَهُوَ فِي عِيشَةٍ رَاضِيَةٍ ⑧

**9.** Wanda ma'aunan ayyukansa suka yi sako-sako kuwa,

وَأَمَّا مَنْ خَفَّتْ مَوَازِينُهُ ⑨

**10.** Wuta ce uwarsa.

فَأُمُّهُ هَاوِيَةٌ ⑩

**11.** Me ya sanar da kai, mecece ita?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا هِيَهْ ⑪

**12.** Wuta ce mai tafarfasa.

نَارٌ حَامِيَةٌ ⑫ ع ١٢ ٢٦




# SŪRATUT TAKĀTHUR

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 9)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Gasa a kan neman tara (abin duniya) ya shagaltar da ku,

اَلْهٰىكُمُ التَّكَاثُرُ ﴿٢﴾

**3.** Har ku kai ga ƙaburbura.

حَتّٰى زُرْتُمُ الْمَقَابِرَ ﴿٣﴾

**4.** Bari, da sannu za ku sani,

كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ﴿٤﴾

**5.** Kuma haƙiƙa, za ku sani.

ثُمَّ كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ﴿٥﴾

**6.** Bari, ina ma kun sani, sani na tabbas.

كَلَّا لَوْ تَعْلَمُوْنَ عِلْمَ الْيَقِيْنِ ﴿٦﴾

**7.** Za ku ga wuta, (a nan duniya),

لَتَرَوُنَّ الْجَحِيْمَ ﴿٧﴾

**8.** Sa'annan za ku gan ta, da idon tabbas, (a Lahira);

ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا عَيْنَ الْيَقِيْنِ ﴿٨﴾

**9.** Sa'annan a wannan rana, za a tambaye ku game da daɗin (da kuka ji).

ثُمَّ لَتُسْـَٔلُنَّ يَوْمَئِذٍ عَنِ النَّعِيْمِ ﴿٩﴾ ع ١ ٩ ٢٧




SŪRATUL 'AṢR

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 4)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**2.** (Na rantse) da zamani,

وَالْعَصْرِ ②

**3.** Haƙiƙa, mutum yana cikin taɓewa,

اِنَّ الْاِنْسَانَ لَفِيْ خُسْرٍ ③

**4.** Sai fa waɗanda suka ba da gaskiya, kuma suka yi ayyuka na gari, kuma suka hori juna da gaskiya, kuma suka hori juna da jurewa.

اِلَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَ عَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ
وَتَوَاصَوْا بِالْحَقِّ ۙ وَتَوَاصَوْا بِالصَّبْرِ ④ ع ١ ٢٨




## SŪRATUL HUMAZAH

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 10)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

**2.** Kaicon dukkan mai yi da mutane, a bayan idonsu, mai yi da mutane, a gaban idonsu (ta hanyar nune-nune),

وَيْلٌ لِّكُلِّ هُمَزَةٍ لُّمَزَةِۙ ﴿٢﴾

**3.** Wanda ya tara dukiya, yana lissafawa a kai-a-kai,

اِلَّذِيْ جَمَعَ مَالًا وَّعَدَّدَهٗۙ ﴿٣﴾

**4.** Yana zato dukiyarsa za ta sa shi ya dauwama.

يَحْسَبُ اَنَّ مَالَهٗٓ اَخْلَدَهٗۚ ﴿٤﴾

**5.** A'a za'a jefa shi cikin azaba mai karyawa.

كَلَّا لَيُنْۢبَذَنَّ فِي الْحُطَمَةِۖ ﴿٥﴾

**6.** Me ya sanar da kai, menene azaba mai karyawa?

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا الْحُطَمَةُۗ ﴿٦﴾

**7.** Wutar Allah, wadda ake hurawa,

نَارُ اللّٰهِ الْمُوْقَدَةُۙ ﴿٧﴾

**8.** Tana ratsawa cikin zukata.

الَّتِيْ تَطَّلِعُ عَلَى الْاَفْـِٕدَةِۗ ﴿٨﴾

**9.** Za a rufe ta a kansu,

اِنَّهَا عَلَيْهِمْ مُّؤْصَدَةٌۙ ﴿٩﴾

**10.** Cikin ginshiƙai miƙaƙƙu.

فِيْ عَمَدٍ مُّمَدَّدَةٍ ﴿١٠﴾ ع ١/١٠ ٢٩




## SŪRATUL FĪL

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 6)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

اَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِاَصْحٰبِ الْفِيْلِ ②

**2.** Shin ba ka ga yadda Ubangijinka ya yi da Masu Giwa ba?

اَلَمْ يَجْعَلْ كَيْدَهُمْ فِيْ تَضْلِيْلٍ ③

**3.** Shin bai sa makircinsu ya ci tira ba?

وَّاَرْسَلَ عَلَيْهِمْ طَيْرًا اَبَابِيْلَ ④

**4.** Sai ya aiko da tsuntsaye rututu a kansu,

تَرْمِيْهِمْ بِحِجَارَةٍ مِّنْ سِجِّيْلٍ ⑤

**5.** Suna jifan su da duwatsu na busashshen taɓo.

فَجَعَلَهُمْ كَعَصْفٍ مَّاْكُوْلٍ ⑥ ع ٦/٣٠

**6.** Sai ya mai da su kamar harawa wadda aka cinye.




## SŪRATU KURAISH

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 5)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** (Allah ya halakar da Masu giwa) Don ya haɗa kan Kuraishawa-

لِإِيلَٰفِ قُرَيۡشٍ ٢

**3.** Ya haɗa kansu, yayin tafiye-tafiyen hunturu da rani (bazara).

إِۦلَٰفِهِمۡ رِحۡلَةَ ٱلشِّتَآءِ وَٱلصَّيۡفِ ٣

**4.** To, su bauta wa Ubangijin wannan Ɗaki,

فَلۡيَعۡبُدُواْ رَبَّ هَٰذَا ٱلۡبَيۡتِ ٤

**5.** Wanda ya ciyar da su daga yunwa, kuma Ya ba su aminci daga tsoro.

ٱلَّذِيٓ أَطۡعَمَهُم مِّن جُوعٖ وَءَامَنَهُم
مِّنۡ خَوۡفِۭ ٥ ع ١ ٣١




## SŪRATUL MĀ'ŪN

*(A Makkah ta Sauka)*

*(Ayoyinta 8)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

**2.** Shin ka ga wanda ke ƙaryata Ranar Sakamako?

أَرَءَيْتَ الَّذِي يُكَذِّبُ بِالدِّينِ ②

**3.** Shi ne wanda ke korar maraya,

فَذَٰلِكَ الَّذِي يَدُعُّ الْيَتِيمَ ③

**4.** Kuma ba ya kwaɗaitarwa a kan ciyar da talaka.

وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ الْمِسْكِينِ ④

**5.** To, kaicon masu Salla,

فَوَيْلٌ لِّلْمُصَلِّينَ ⑤

**6.** Waɗanda ke sakaci, game da Sallarsu,

الَّذِينَ هُمْ عَن صَلَاتِهِمْ سَاهُونَ ⑥

**7.** Waɗanda ke son a gan su suna yi,

الَّذِينَ هُمْ يُرَآءُونَ ⑦

**8.** Kuma suna hana sadaka (ta shari'a).

ع ١ ٨ ٣٢ وَيَمْنَعُونَ الْمَاعُونَ ⑧




# SŪRATUL KAUTHAR

*(A Makkah ta Sauka)*
*(Ayoyinta 4)*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

إِنَّآ أَعْطَيْنٰكَ الْكَوْثَرَ ②

**2.** Haƙiƙa, Mun ba ka (alheri) mai yawa;

فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَانْحَرْ ③

**3.** To, ka yi Salla ga Ubangijinka, kuma ka yi juriya.

إِنَّ شَانِئَكَ هُوَ الْأَبْتَرُ ④ ع ٣٣

**4.** Haƙiƙa, mai gaba da kai, shi ne marar baya (wanda ba ya haifuwa).




## SŪRATUL KĀFIRŪN

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 7)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**2.** Ce, "Ya ku kafirai!

قُلۡ يَٰٓأَيُّهَا ٱلۡكَٰفِرُونَ ٢

**3.** 'Ba zan bauta wa abin da kuke bauta wa ba;

لَآ أَعۡبُدُ مَا تَعۡبُدُونَ ٣

**4.** 'Ku kuma ba za ku bauta wa Wanda nake bauta wa ba.

وَلَآ أَنتُمۡ عَٰبِدُونَ مَآ أَعۡبُدُ ٤

**5.** 'Ni kuma ba zan bauta wa abin da kuke bauta wa ba;

وَلَآ أَنَا۠ عَابِدٞ مَّا عَبَدتُّمۡ ٥

**6.** 'Ku kuma ba za ku bauta wa Wanda nake bauta wa ba.

وَلَآ أَنتُمۡ عَٰبِدُونَ مَآ أَعۡبُدُ ٦

**7.** 'Addininku naku ne, ni kuma addinina nawa ne."

لَكُمۡ دِينُكُمۡ وَلِيَ دِينِ ٧ ع ٧ ٣٤




## SŪRATUN NAṢR

*(A Madina ta Sauka)*

*(Ayoyinta 4)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

**2.** Idan taimakon Allah da nasara suka zo,

إِذَا جَاءَ نَصْرُ اللَّهِ وَالْفَتْحُ ﴿٢﴾

**3.** Kuma ka ga mutane suna shiga addinin Allah, jama'a jama'a,

وَرَأَيْتَ النَّاسَ يَدْخُلُونَ فِي دِينِ اللَّهِ
أَفْوَاجًا ﴿٣﴾

**4.** To, ka tsarkake Ubangijinka da yabonSa, kuma ka nemi gafararSa. Haƙiƙa, Shi, Mai karɓar tuba ne.

فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَاسْتَغْفِرْهُ ۚ إِنَّهُ
كَانَ تَوَّابًا ﴿٤﴾ ع ٤ ٣٥




## SŪRATUL LAHAB

*(A Makka ta Sauka)*

*(Ayoyinta 6)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

**2.** Hannuwa biyu na Abu Lahabi sun halaka, shi ma ya halaka.

تَبَّتْ يَدَآ اَبِيْ لَهَبٍ وَّتَبَّ ٢

**3.** Dukiyarsa da abin da ya tara, ba su amfana masa komai ba.

مَآ اَغْنٰى عَنْهُ مَالُهٗ وَمَا كَسَبَ ٣

**4.** Zai ƙuna a wuta mai harasa, ba da daɗewa ba;

سَيَصْلٰى نَارًا ذَاتَ لَهَبٍ ٤

**5.** Haka matarsa, uwar gulma.

وَّامْرَاَتُهٗ ۚ حَمَّالَةَ الْحَطَبِ ٥

**6.** Zagaye da wuyanta akwai igiya ta kabar wuta.

فِيْ جِيْدِهَا حَبْلٌ مِّنْ مَّسَدٍ ٦ ع ٦ ٣٦




## SŪRATUL IKHLĀS

*(A Makkah ta Sauka)*
*(Ayoyinta 5)*

بِسۡمِ ٱللَّهِ ٱلرَّحۡمَٰنِ ٱلرَّحِيمِ ١

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai.

قُلۡ هُوَ ٱللَّهُ أَحَدٌ ٢

**2.** Ce, "Shi ne Allah, Ɗaya;

ٱللَّهُ ٱلصَّمَدُ ٣

**3.** 'Allah, Mawadaci, Abin nufi da buƙata,

لَمۡ يَلِدۡ وَلَمۡ يُولَدۡ ٤

**4.** 'Bai haifa ba, ba a haife Shi ba;

وَلَمۡ يَكُن لَّهُۥ كُفُوًا أَحَدٌۢ ٥ ع ٣٧

**5.** 'Kuma ba bu wani abu mai kama da Shi.




## SŪRATUL FALAK

*(A Madina ta Sauka)*
*(Ayoyinta 6)*

**1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ١

**2.** Ce, "Ina neman tsari daga Ubangijin alfijir,

قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ الْفَلَقِ ٢

**3.** 'Kuma daga sharrin abin da ya halitta,

مِن شَرِّ مَا خَلَقَ ٣

**4.** 'Kuma daga sharrin duhu, idan ya bazu,

وَمِن شَرِّ غَاسِقٍ إِذَا وَقَبَ ٤

**5.** 'Kuma daga sharrin masu tofi, cikin ƙulle-ƙulle,

وَمِن شَرِّ النَّفَّاثَاتِ فِي الْعُقَدِ ٥

**6.** 'Kuma da sharrin mai hasada, idan ya yi hassada."

ع ١ ٦ ٣٨ وَمِن شَرِّ حَاسِدٍ إِذَا حَسَدَ ٦




SŪRATUN NĀS

*(A Madina ta Sauka)*

*(Ayoyinta 7)*

| | |
|---|---|
| **1.** Da sunan Allah, Mai rahama, Mai jinƙai. | بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾ |
| **2.** Ce, "Ina neman tsarin Ubangijin mutane, | قُلْ أَعُوذُ بِرَبِّ النَّاسِ ﴿٢﴾ |
| **3.** 'Mamallakin mutane, | مَلِكِ النَّاسِ ﴿٣﴾ |
| **4.** 'Ubangijin mutane, | إِلَٰهِ النَّاسِ ﴿٤﴾ |
| **5.** 'Daga sharrin mai raɗa a ɓoye, | مِن شَرِّ الْوَسْوَاسِ الْخَنَّاسِ ﴿٥﴾ |
| **6.** 'Wanda ke raɗa cikin zukatan mutane, | الَّذِي يُوَسْوِسُ فِي صُدُورِ النَّاسِ ﴿٦﴾ |
| **7.** 'Daga aljanu da mutane." | مِنَ الْجِنَّةِ وَالنَّاسِ ﴿٧﴾ ع ١ ٧ ٣٩ |

# دُعَآءُ خَتْمِ الْقُرْاٰنِ

اَللّٰهُمَّ ارْحَمْنِىْ بِالْقُرْاٰنِ الْعَظِيْمِ وَاجْعَلْهُ لِىْ
اِمَامًا وَّ نُوْرًا وَّهُدًى وَّرَحْمَةً اَللّٰهُمَّ ذَكِّرْنِىْ
مِنْهُ مَا نَسِيْتُ وَعَلِّمْنِىْ مِنْهُ مَا جَهِلْتُ وَارْزُقْنِىْ
تِلَاوَتَهٗ اٰنَاءَ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَاجْعَلْهُ لِىْ حُجَّةً
يَّا رَبَّ الْعَالَمِيْنَ

## Addu'ar Sauke Karatun Alƙur'ani

Ya Allah Ka yi mini rahama da Alƙur'ani Mai Girma, Ka sanya shi jagora da haske da shiriya da jinƙai a gareni.
Ya Allah Ka tunatar da ni duk abinda na manta cikinsa, Ka kuma ilmatar da ni abinda na jahilta daga cikinsa.
Ka azurta ni da karatunsa lokutan dare da na rana. Ka sanya shi hujja a gareni.
Ya Ubangijin halittu!

# JAGORA

ALJANNA (KAMANNINTA)



ALJANNA (KEƁAƁƁEN ABIN DA AKA TANADAR):



ALJANNA, MUTANEN DAKE SHIGA:



AL-KUR'ANI MAI TSARKI:

Ana ma yiwa …. laƙabi da dokokin ƙarshe. 98:34.

Alƙawarin Allah game da kiyaye ….15:10; 56:78-81.

…..yana bushara, kuma yana gargaɗi. 19:98.

----jan-kunne ne ga masu tsoron Allah. 20:3,4.

----aike ne daga Ubangijin sammai da nan duniya. 20:5.

----littafi ne da aka kuɓutar daga gurɓacewa. 56:79.

----yana nuna bambanci tsakanin gaskiya da ƙarya. 25:2.

An ambaci….cikin kundayen Annabawan dauri. 26:197,198.

Waraƙa ne, kuma jinƙai ne ga Muminai. 17:83.

Yana bayani gwargwadon fahimtar kowa. 18:55; 39:28; 59:22.

Ko yaushe yana horo da ayi amfani da tsinkaye, gani-ga-wane, da kuma dalilai da ganewa. 22:270.

Bini-bini yana horo cewa ku tuna da Allah, (musamman) ta wajen:

(i) Tsinkaye, 5:22; 43:52;

(ii) Gani- ga-wani. 2:220, 267, 7:185; 34:42.

(iii) Zuzzurfan tunani. 4:83; 47:25;

(iv) Amfani da dalilai (hujjoji) da kuma fahimta. 6:152; 16:13; 23:81; 28:61.

(v) Biɗar ilimi. 20:115; 29:44; 35:29.

(vi) Juyayi bisa matsalolin masana. 9:122; 17:45;

(vii) Game da tilasta wa mutane ruhun ganewa. 7:199; 11:21; 28:73.

(viii) Nuna godiya ga Allah. 14:8; 16:15; 23:79; 56:71.

Suka cewa wai donme ba a saukar da…dukkan gaba ɗaya ba. 25:33.

Suka cewa wai don me ba a sauko da rubutaccen Littafi kai tsaye daga sama ba. 17:94.

Suka cewa wai don me ba a saukar da ---ta wajen wani babban mutum ba! 43:32.

----yana da ayoyi masu ma'ana gwari-gwari da kuma ayoyi da za a iya bayyana su ta fannoni dabam-dabam. 3:8; 39:24.

----yana ɓullo da sabbin hujjoji, da kuma shiriya mai dace wa a cikin kowane zamani, da kuma dukkan matakai na rayuwa. 18:110.

----ya ɗaukaka sahabban Annabi. 80:17.

----Littafi ne da ake karantawa a ko ina. 27:2.

----Haske ne, kuma Littafi ne mai sauƙin ganewa, wanda ke ɗora mutane bisa tafarkan zaman lafiya. 5:16,17.

Karya ba za ta taɓa matsowa kusa da---ba. 41:43.

Dukkan mai neman ya miƙe sosai (cikin ruhu) to zai amfana da –81:29.

----Littafi ne mai ɗaukaka, kuma maras ɓarna. 85:22,23.

----Ya jeranta komai daki-daki kuma baya wargi. 86:14,15.

----Yana ƙumshe da dukkan tushen dokoki. 98:3,4.

----Allah ya kare shi. 15:10.

----Ba shi goyon bayan a riƙa roƙon Allah ya bada hukumci a kan komai. 5:102.

----Kuɓutacce ne daga dukkan shakku. 2:3.

----Waraka ne. 10:58; 17:83; 41:45.

----Ya fayyace dukkan buƙatun mutum na rayuwa, yana bada haske, kuma maceci ne ga masu miƙa wuya. 10:58; 16:90.

----Yana horo da a bauta wa Allah. 2:22.

Hikima da ke ƙumshe cikin – ba ta ƙarewa. 18:110; 31:28.

----Shi ne makami (hujjar) da yafi komai kaifi wajen sanar da gaskiya. 25:53.

----Ba shi da abokin gwaji, kuma ba za a iya daidaita shi da komai ba. 2:24; 10:39; 11:14, 15; 17:89; 52:35.

An saukar da – a dare mai albarka. 44:4; 97:2-6.

Babu ruwan – da dukkan surkulle. 4:83.

Neman tsari daga Allah game da yaudarar Shaiɗan kafin karatun – 16:99.

AL-ƘUR'ANI MAI TSARKI,

BISHARUNSA KO WAHAYOYIN:

Kauran Annabi daga Makka da kuma komawarsa. 17:81; 28:36.

Yaƙin Badar da kuma nasara ga Musulmi. 30:6; 79:7.

Yaƙin Ahazabi. 38:12; 54:46; 79:8.

Kas ashen Larabawa wajen karɓar addinin Islam. 56:4.

Romawa sun ci Farisawa, kuma Musulmi sun ci su duka. 30:3,4.

Yahudawa sun kame Falasɗinu. 21:106,107.

Bayyanar Yajuju da Majuju da kuma abubuwan da ke tafe. 21:97-105.

Buɗe kadarkan Suez da na Panama. 55:20,21; 82:4.

Tiƙa-tiƙan jirage na linƙaya bisa tekuna. 55:25.

Kasƙanci ga Yahudawa. 3:113; 7:168.

Ahalil Kitab (Yahudawa da Nasara) sun karɓi Islam. 3:200.

Hanyoyin zirga-zirga dangane da kyautata su. 16:9; 36:43; 81:5.

Tarwatsar tsaunuka (watau manyan masarautu). 77:11; 79:10.

Tartsatsin samaniya da kuma makamin ƙare- dangi. 44:11; 55:36.

Haɗa kan dabbobi wuri guda (Gidan Zoo). 81:6.

Haɗa kan mutane da ƙasashe wuri guda. 81:8.

Hukunce-hukuncen laifuffuka. 81:9.

Watsa litattafai ko'ina.81:11.

Karƙashin ƙasa da samaniya, za a haɓaka bincikensu. 81:12; 84:5.

Bazuwar (mutanen) ƙasa zuwa sauran sammai. 84:4.

Kaburbura, an barsu a buɗe. 82:5.

zunubi ƙaruwarsa. 81:13.

Kafirai, yaɗuwarsu. 82:7-9; 114:5,6.

Islam, yunƙuri bayan rauni. 32:6; 81:19.

Yaƙe-yaƙe da girgizan ƙasa. 99:2.

Kasa na fallasa dukiyoyinta. 99:3

Karshen zamani, alamunsa. 81:3-17.

Gano sabbin ƙasashe da nahiyoyin. 84:4.

Kasa na ɓullo da ɓoyayyun dukiyar cikinta. 84:5.

Kiyayewan Al-ƙur'ani daga Allah. 15:10.

Haɓakar Musulunci bayan Hijiran Manzon Allah. 17:81,82.

Yaƙe-Yaƙe da tara duniya kaf wuri ɗaya. 18:100.

Halakar manyan ƙasashe- 55:32; 111:2.

ALLAH:

Wanzurwar--- 2:22; 2:29; 3:3; 3:19; 6:74; 13:3,4; 22:19; 87:2-6.

Kaɗaitakar --- 2:164; 112:2.

Ba abin bautawa sai --- 2:117; 2:164; 2:256; 3:3; 3:19.

--Shi ne hasken sama da ƙasa. 24:36.

--Ba wani mai kama da Shi. 42:12; 112:5.

--Idon mutum ba zai ganShi ba. 6:104.

--Yana bayyana kanSa zuwa gare Shi. 29:70.

Yadda za a yi ƙoƙarin saduwa da – 84:7.

Duk halittu na buƙatar – 112:3.

--Yana sane da komai. 2:256; 10:62.

--Ya fi kusa da mutum bisa jijiyar wuyansa. 50:17.

--Shi kaɗai ya san abin da ke ɓoye. 27:66.

--Ya san abin da ke ɓoye da na fili. 3:30.

--Ya na da ikon tabbatar da hukumcinSa. 2:21.

--Ya na zaɓar Manzanni su shiryar da mutane. 22:76.

--Da ManzanninSa su ke da rinjaye. 58:22.

--Yana aiko Mala'iku su taimaki Muminai. 41:31,32.

--Ba Shi da abokin tarayya. 2:117; 6:164; 25:3.

--Ba Shi da rauni. 2:31.

--Ba Shi da zuriya. 2:117; 4:172; 6:101; 18:5,6.

--Ba Shi da mata ko ɗa. 6:102; 72:4.

--Ba a haife Shi ba, bai Haifa ba. 112:4.

--Ya tsarkake, kuma ya fifita daga dukkan matsayin da mushrikai suka ba wa gumakansu. 17:44.

--Ba ya barci. 2:256.

Mai ƙarfi (Al-Kawiyyu). 22:75; 33:26; 40:23; 51:59.

Abin gode wa (Al-Hamid) 22:65; 31:27; 41:43; 42:29; 60:7.

Mai daidaita siffofin halitta, Mai iko (Al-Muƙit) 4:86.

Mai kiyayewa (Al-Muhaimin) 59:24.

Mafi arzutawa (Khairul-Raziƙin). 22:59; 34:40; 62:12.

Mai zafin horo (Shadeed-il-Iƙab) 40:4.

Mai hisabi (Al-Hasib). 4:7,87.

Mai hanzarta sakamako (Saree-ul-Hisab). 13:42.

Mai maimaita rai (Al-Mu'id) 30:28; 85:14.

Mai karɓar tuba (Kabi-l-Taub) 40:4.

Mai ikon bada sakamako (Zu'n tiƙam) 3:5.

Mai sarauta (Al-Wali) 42:5.

Mai-zaman kansa, Mai ciyar da kowa (Al-Kayyum) 40:4

Mawadaci. 2:268; 22:65; 27:41; 31:27; 60:7; 64:7.

Mai Mulki (Al-Malik) 59:29.

Kaƙƙarfa (Al-Matin) 51:59.

Mai ladabtarwa ko mai jaddadawa. 59:24.

Isasshe (Al-Kafi) 39:37.

Mai rinjaye (Al-Kahhar) 12:40; 38:66; 39;5.

Mai arzutawa (Ar-Razzaƙ) 22:59; 51:59; 62:12.

Mai hanzarin sakamako (Siri-ul-Hisab) 3:200.

Mai gaskiya (Al-Haƙƙ). 10:33.

Makaɗaici (Al-Ahad) 112:2.

Mai lura (Al-Raƙib) 33:53.

Mai hikima (Al-Hakeem) 4:57; 59:25; 64:19.

Mai shaida (Al-Shahid) 4:80; 33:56; 34:48.

(III) ALLAH, BAIWARSA:

--Ba ta da iyaka. 14:35; 16:19.

--Rahama ce ga Ɗan Adam. 27:74.

(IV) ALLAH, ABOTA DA:

--Na masu lura da aikin su ne. 45:20.

--Na samuwa wajen Muminai. 2:258.

--Ya wadatar. 4:46.

--Allah aboki ne Mai kiyayewa. 42:10.

(V) ALLAH, TSARKAKEWARSA DA YABONSA:

Dukkan halitta na yaba wa Allah. 17:45; 24:42; 59:2; 62:2.

Allah ya umarci a yi maSa godiya ta hanyar yabonSa. 33:43; 40:56; 87:2.

Ku ambaci Allah kan rana ta fito da lokacin faɗuwarta da dare. 50:40,41.

Ku ambaci Allah lokacin faɗuwar taurari. 52:50.

Ku ambaci Allah cikin dare. 76:27.

Mala'iku suna yabon Allah. 2:31; 40:8.

Aradu na tsarkake Allah da yabonSa. 13:14.

Tsuntsaye (wato mutane tsarkakku) da duwatsu (wato mutane na gari) suna yabo wa Allah da Annabi Dawuda. 21:80; 34:11.

(VI) ALLAH, SANINSA:

--Ya mamaye sammai da ƙasa. 2:256.

--Ya san me ke damun mutum a zuciyarsa. 50:17.

--game da ranar ƙiyama da abin dake mahaifa. 41:48.

--game da abin da ke ɓoye. 20:8.

--na tunanin sirri da zahiri. 6:4.

--game da ganye da ya faɗi. 6:60.

--game da shirin ɓoye. 58:8.

(VII) ALLAH, SOYAYYAR:

--ga waɗanda suka amince maSa. 3:160.

--yana kawo albarka. 27:9.

--na samuwa ta biyayya gare Shi. 2:223.

--ga masu juriya. 3:147.

--ga masu cika alƙawarinsu. 3:77; 9:4,7.

--ga masu adalci. 5:43.

--ga masu kyautata wa juna. 2:196; 3:135,149.

--zai samu ga waɗanda suka yi himma kansa. 29:70.

(VIII) ALLAH, SADUWA DA:

AYYUBA, ANNABI:

Wuraren da aka ambaci – 4:164; 6:85; 2:84-85; 38:42.

--ya zauna a ƙasa mai tuddai. 38:45.

Maƙiyan – sun tozarta shi. 38:42.

An umarci – ya yi ƙaura. 38:43.

--ya sadu da iyalinsa bayan ƙaura. 21:85; 38:44.

AYYUKA: (nagari ko na sharri)

Annabi (saw.) ya fi kowa kyawawan halaye. 68:5.

Annabi (saw) shi ne abin koyi ga kowa. 33:22.

Munanan – rashin gaskata lahira ke kawo su. 27:5,6.

Kwatancin sharri da alheri. 7:9,10.

AYYUKA: kyawawa,

Za'a ninka ladan—har goma. 6:161.

Za su dauwama. 18:47.

Sharuɗɗan – 2:208; 4:75; 5:17; 6:163; 60:2; 92:191-192.

Cika alƙawari na daga – 2:178; 5:2; 16:92; 17:35; 23:9; 70:33;

Kiyaye farji na daga – 17:33; 23:6-8; 24:31,34,61; 25:69; 33:26; 70:30-32.

Tsaftar na cikin – 2:223; 4:44; 5:7; 22:30; 74:5,6.

Haka danne zuciya daga fushi. 3:135.

Haka haɗin kai. 5:3

Karfin hali na cikin – 2:178; 3:173-175; 9:40; 20:73-74; 33:40; 46:14.

Haka kyautata wa ma'aikata. 4:37.

Haka hana sharri da kira ga alheri. 3:111.

Haka bada shaida ta gaskiya. 4:136; 5:9; 25:73.

Fifiko wajen aikin alheri. 2:149.

Ciyarda mayunwaci. 76:9; 90:15-17.

Gafara wa mai laifi. 2:110; 3:135,160; 4:150; 5:141; 7:200; 12:93; 24:23; 41:35; 42:38-41.

Kirki. 2:196; 3:135; 5:94; 7:57.

Godiya. 2:153, 173, 186, 244; 3:145; 5:7, 90; 14:8; 39:8, 67; 46:16.

Sauƙin kai. 6:64; 7:14, 56, 147; 16:24, 30; 17:38; 28:84; 31:19, 20; 40:36.

Adalci. 5:9; 6:153; 16:91, 49:10.

Sunkuyadda kai. 24:31,32.

Kyautatawa maƙwabta. 4:37.

Kyautatawa iyaye. 4:37; 17:24,25.

Haƙuri. 2:46, 154, 156, 178; 11:12; 13:23; 16:127, 128; 128:81; 28:61; 39:11; 42:44; 103:4.

Sulhu tsakanin mutane 4:115; 49:10.

Jurewa – 13:23; 41:31-33.

Kulawa da matalauta – 2:84, 178, 216; 4:9,37; 8:42; 9:16; 17:27; 24:23; 30:39; 51:20; 59:7; 76:9; 90:17.

Tsarki, 2:223; 5:7; 9:103, 108; 24:22; 33:34; 74:5; 87:15; 91:10,11.

Kyautatawa dangi. 2:178; 16:91; 30:39.

Amincewa. 39:3,4; 98:6; 107:5-7.

Finƙarfin zuciya. 4:136; 7:202; 18:29; 30:30; 38:27; 79:41-42.

Ciyarwa da dukiya saboda Allah. 2:178; 17:27.

Kaurace wa zargi. 49:13.

Riƙon amana. 2:284; 4:59; 23:9; 70:33.

Gaskiya. 4:136; 5:120; 9:119; 17:82; 22:31; 25:73; 33:25; 36:71; 39:33.

Rashin son kai. 2:208, 263; 11:52; 59:10; 64:17; 76:9, 10; 92:20,21.

AYYUKA MASU MUNI:

Zina. 17:33.

Girman kai. 2:35, 88; 4:174; 7:37, 41, 49, 76, 77, 89, 134; 10:76; 14:22; 23:47; 25:22; 28:40; 29:40; 34:32-34; 38:75, 76; 45:32; 46:11,21; 71:8; 74:24;

Tsegumi. 49:13.

Cika baki. 57:24.

Ɓata suna. 49:12.

Zolaya. 49:12.

Karayar zuciya. 39:54.

Shan giya. 2:220; 5:91-92.

Hassada. 113:6.

Almubazzaranci. 7:32; 17:27-28.

Kallon hadarin kaji. 40:20.

Masu …. Na gaskiya ne kaɗai suke tsoron Allah. 35:29.

Allah zai ɗaga matsayin masu ….58:12.

An hori Muminai su biɗi….na addini. 9:122.

An hori Annabi yayi addu'a don jama'a su sami ƙarin ….20:115.

An yi wa Annabawa baiwar….daga Allah 21:80.

An tada Annabawa ne don su zama malamai ga mutane. 2:152.

Kur'ani yayi horo a karanci Halittu. 3:191,192; 10:6; 16:11-17; 17:13; 35:28,29.

Kur'ani yayi horo a karanci tarihin al'ummai daban-daban. 12:112; 30:10; 33:63; 35:44,45; 40:22.

Mutum yana iya sarrafa halittun dake kewaye da shi ta wurin amfani da….17:71; 21:80-83; 45:13-14.

ILIYASU:

--Yana daga cikin Manzanni. 37:124.

--Ya gargaɗi mutanensa kan bauta wa gumaka. 37:126.

Mutanen sun ƙaryata – 37:128.

Karnin da suka zo bayansa sun girmama shi. 37:130.

IMANI:

Ma'anar – 49:15-16.

--a baki bai isa ba. 3:180; 29:3,4.

Banbancin – da yarda har zuciya. 2:261.

Umarnin abi Allah da Manzo. 3:180; 4:171; 7:159; 57:8; 64:9.

--da dukkan Annabawa da littattafansu. 2:137; 29:47.

Sakamakon – da sadaukar da dukiya da rai bisa tafarkin Allah. 61:11-13; 64:10.

--Ranar gobe. 2:5.

--tare da kyawawan aiki suke tafiya. 2:26; 18:89; 41:9; 95:7.

Ganin misalai na Allah na jaddada imani. 9:124; 33:22-25; 47:18.

Imani in azaba ta gabato ba ya da amfani. 10:52-53, 91-93; 40:86.

--Haskensa, Allah na fitar da Muminai daga kowane duhu zuwa haske. 2:260.

ISA:

An yiwa Maryam busharar haifuwar … 3:46; 19:21.

Mamakin Maryama daga jin wannan bishara mai daɗi. 3:38; 19:21.

Bayan ta haifi…., sai aka umarci Maryama ta kame bakin ta. 19:27.

An haifi….ne daidai lokacin da ake tsinkar dabinai (watau sa'adda nononsu ya nuna) 19:26

….ya yi jawabai cikin hikima sa'adda yake ƙarami. 3:47.

Maryama ta kai….ganin gida. 19:28.

….Annabin Bani Isra'ila ne. 3:50.

….Ya halicci tsuntsu (watau ya horar da ruhun mutanensa waɗanda suka ɗaukaka cikin samaniyar ruhu). 3:50; 5:3.

….ya warkar da makafi da kutare tas. 2:50; 5:111.

An bai wa….sanin Attaura. 3:49; 5:11.

…Ya farfaɗo da matattu (na ruhu). 5:111.

Yahudawa sun ƙi ban gaskiya da….amma sahabbai sun bada gaskiya da shi. 3:53.

An yiwa sahabban….wahayi. 5:112.

An aiko wa…da Ayoyi mabayyana, kuma an ƙarfafa shi da ruhu mai tsarki. 2:254; 6:111.

Yahudawa sun yi makircin kashe….akan gicciye, amma Allah yayi alƙawarin cetonsa daga mutuwa bisa gicciye. 3:55-56.

An rataye…bisa gicciye. 4:158.

….bai mutu kan gicciye ba, sai dai ya suma, kuma an saukar da shi ƙasa a cikin halin somewa. 2:73; 4:158.

Yahudawa ba su yi galabar kashe…(akan gicciye) ba. 5:111.

--ya ƙaura zuwa wani keɓeɓɓen dausayi mai ƙoramu na gudana (Kashmir) bayan ya kuɓuta daga mutuwa bisa gicciye 23:51.

--ya mutu mutuwar da aka saba. 5:115.

Addu'ar – ta neman garaɓasa ga – mutanensa. 5:115.

An haifi – don ya zama kalmar – Allah. 3:46; 4:172.

Anyi amfani da 'Kalimatahu' game da – don tanunawa cewa – Aya ne na Allah. 4:172; 31:28.

An baiwa – babban matsayi na ruhu – 3:46.

--Ya bayyana ne don cikon alƙawuran dake cikin tsofon alƙawari. 3:51; 5:47; 61:7.

--bawan Allah ne, kuma AnnabinSa ne19:31.

--Manzon Allah ne ƙwarai. 5:76.

An umarci – ya tsaida Sallah, ya bada Zakka, kuma ya kyautatawa mahaifiyarsa. 19:22-23.

--ya ƙarfafa wa mutanensa kaɗaitakar Allah. 3:52; 5:118; 19:37; 43:65.

Dukkan waɗanda suka riƙi – wai shima Allah ne, to sune kafirai. 5:18; 73, 74..

Akwai hujja cewa – da mahaifiyar sa ba alloli bane. 5:76.

Da yinɓu aka halicci – 3:60.

Yahudawa da Nasara zasu ci gaba da bada gaskiya cewa wai – ya mutu bisa gicciye. 4:160.

--ba Ɗan Allah bane. 9:20.

An haifi – ba tare da samuwar wani uba ba ko wane iri ne ba. 3:48; 19:21,22.

Ga Ayoyin Kur'ani da suke tabbatar da mutuwar – (amma ba a bisa gicciye ba). 3:56, 145; 5:76, 118; 7:26; 17:94; 21:35.

IS'HAKA, ISYAKA.

An yiwa Ibrahim bisharar haifuwar – 11:72; 37:113; 51:29.

Mahaifiyar – ta razana da jin labarin. – 11:72.

Mahaifiyar --- ta mari fuskarta da jin – wannan bishara, har tayi surutu. 51:30.

Allah ya sanya albarkarSa ga – 37:114.

Ibrahim, da --, da Yaƙubu suna da -- ƙarin hannu da kuma ƙarfin hange, watau masu kuzari ne da zuzzurfan tunani. 38:46.

--da Yaƙubu shugabanni ne na ƙwarai – da suka yiwa mutanensu kyakkyawar jagora, kuma sun amshi wahayi. 21:73,74.

ISLAMA:

An bada wannan suna – ne domin mabiyan sa su miƙa wuya kacokan ga Allah. 2:113; 6:154, 163.

Allah ne ya raɗa wa wannan addini – 22:79.

Shika-shikan Musulunci sune – 2:4,5.

--Cikakken addini ne. 5:4.

--Shi kaɗai ne addini karɓaɓɓe. 3:86.

--Shine addinin gaskiya wurin Allah. – 3:20.

Babu tilastawa cikin – 2:257; 18:30; 25:58; 28:57.

Idan kashiga Musulunci baka shiga don kowa ba sai don kanka. 49:18.

A cikin – kaɗai aka samu shiriya. 3:21; 72:15.

Babu wani addinin da yafi – 4:126.

Babu wahala cikin – 2:186; 5:7; 22:79.

--wata ƙota ce ƙaƙƙarfa da ya kamata a riƙe. 31:23.

Muna iya gane mutanen ƙwarai ne ta wajen karɓar – 1:6,7; 4:70.

An kamanta – da kyakkyawar bishiya 14:25.

--bai san shugwaɓa ba. 49:14.

--yana koyi da kyautatawa da adalci ga kafirai ma. 60:9.

--yana koyi da kyautatawa kowa da kowa. 4:37.

--shine dai addinin Nuhu da Ibrahim, da Musa da Isa. 42:14.

Bishara game da nasarar – 13:42.

Bisharar kumarin – a ƙarnoni uku na farko, da kuma komawarsa baya cikin ƙarnoni goma bayan haka. 32:6.

--na buƙatar imani ga dukkan annabawa. 2:137.

An ɗorawa Muminai wa'azin yaɗa addinin – 9:123.

ISMA'ILA:

Shaida akansa cikin Kur'ani. 19:55.

Shine babban Ɗan Ibrahim. 37:102.

Mafarkin Ibrahim cewa shi yanka Ɗansa – 37:103.
--ne, amma ba Isyaka ba, aka bada umarnin yankansa don sadaukarwa. 37:103-106.
Sadaukar da – na nufin a ƙyale shi a faƙon Makka, inda babu ruwa balle abinci. 14:38; 37:108.
--Manzo ne, kuma Annabi ne. 19:55.
--ya riƙe alƙawarin sa dai dai. – 19:55.
--ya hori mutanensa da tsaida Sallah da bada Zakka. 19:56.

ISRA'ILA, 'YA'YAN (BANI ISRA'ILA):
Isra'ila sunan Yaƙubu ne. 3:94; 19:59.
--tana da ɗaukaka fiye da sauran ƙasashe a zamanin da. 2:48; 2:123.
Karuwar baiwar Allah ga – 2:48, 123.
Muguntar Fir'auna ga – 2:50; 7:142; 14:7; 28:5.
An aiko Musa ya kuɓutar da – daga ƙetar da Fir'auna 28:6.
Musa ya gargaɗi Fir'auna kada ya azabtar da --, amma ya nema masu 'yanci. 7:106; 20:48.
Fir'auna da waziransa sunyi alƙawarin 'yanta – idan aka yaye masu musibarsu amma sai suka karya alƙawarin nasu. 43:50,51.
Umarnin Allah ga Musa cewa Musa ya yiwa – jagora su fita daga Masar. 20:78; 26:53; 44:24.
Ketare teku da – suka yi da kuma – halakar Fir'auna da mutanensa a ruwa. 2:51; 7:137; 17:104.
Yawan – a lokacin fitowa. 2:244.
Ni'imar gajimare akan – yayinda suke shigewa ta cikin hamadar Sinina. 2:58; 7:61.
Buƙatar – wajen komawa bautar gumaka bayan sunga cewa sun ƙetare tekun lafiya lau. 7:139.
--sun buƙaci ruwa daga Musa, sai ya bugi wani dutse da sunan Allah, nan take ruwa ya kwararo. 2:61; 7:161.
Saukowar Manna da Salwa. 2:58.
Musa ya tafi wurin tsauni, amma sa'adda bashi nan – sun koma bautar maraƙi. 2:52, 94.
Musa ya azabtar da masu bautar gumaka. 2:55
Konewar maraƙin. 20:98.
Allah ya umarci – su yanka saniya. – 2:68-70.
Buƙatar – su ci kayan lambu da sauransu, maimakon Manna da Salwa. 2:62.
An kai – gindin tsaunin don tsaida alƙawari. 2:64,, 94; 7:172.
Girgizar ƙasa ta kama shugabannin – 7:156.
--sun gayawa Musa wai suna so su ga Allah ƙuru-ƙuru. 2:56.
Musa ya umarci – su shiga Falasɗinu amma sun ƙiya. 5:22.
--sun ƙaryata ayoyin Allah har sun nemi halaka annabawa. 2:62.
--sun yi shishshigi game da sabati, sai akayi musu baki, suka zama kamar birrai. 2:66; 7:167.
Wahayi game da mugun matsayin Yahudawa har ranar Kiyama. 8:168.
Buƙatar – cewa ayi masu Sarki, naɗin Jaddoon, da kuma jarraba su da akayi da matsananciyar dukiya. 2:247, 250.
An naɗa sarauta a – ta wurin Dauda. 2:252.
Shugabannin addini goma sha biyu na – 5:13.
Annabci da sarauta a – 5:21.
Isa da Dauda sun tsine wa – 5:79.
--sun musanya Ayoyin Littafi. 2:80.

ITIKA'AFI:
Tsaida ita. 2:188.

IYAYE:
Kyautatawa – wajibi ne. 17:24; 29:9; 31:15.
Yin biyayya ga – a kowanne al'amari – in banda yin shirka, wajibi ne. 29:9.
Yin addu'a ga – wajibi ne. 17:25.

JAGORA; HORO; SHIRIYA:

Don kama aiki sosai, bayan Allah ya rigaya ya haɗa wa komai siffa tasa. 20:51.

Allah nayiwa duk wanda yake so jagora bisa tafarki madaidaici. 24:47; 28:57.

Allah na ƙara shiriya ga waɗanda ke bin ta. 47:18.

Idan babu taimakon Allah, babu mai samun shiriya\jagora. 7:44.

Don shiriya, ana buƙatar imani da halin kirki. 10:10.

Jan-gora baya taimakon masu juya ƙeya. 27:81-82.

Addu'a saboda dauwamammiyar shiriya. 1:6.

Anyi wa masu miƙa wuya alƙawarin shiriya. 3:21.

Bin nagaba (Allah) mabuɗin albarka ne. 2:6.

JAHANNAMA:

Wurin da yafi ko'ina lalacewa ga masu zama ciki. 13:19.

Lahira gami da – anan duniya. 18:101; 19:72; 29:55.

Tana taimako wajen kankare zunubi. 101:9-12.

Ba'a zama din-din-din aciki. 11:108.

Abinci a cikin ta. 88:7-8.

Daskararren ruwa da tafasasshe sune abin shan 'yan – 78:26-27.

'Yan – tun anan duniya suke shiga masifu iri-iri. 55:45.

Zaƙƙum, abincin 'yan – 56:53.

--ana faɗawa ne don makantar ruhi. 17:73.

--Wuri ne da za a gani kamar mutum ya mutu, alhali kuwa bai mutu ba, wahalace. 14:18.

Babu abin da ke raba mutum da Allah kamar – 16:17;

Wutar – takan ruru a cikin zuciya. 104:7-8.

--an ɓoyeta daga idanuwa. 26:92.

--tana nan tana jiran masu karya doka. 78:22-31.

Bayyanar – a wannan rayuwar. 79:37.

Mala'iku goma sha tara ke tsaron wutar – 74:31-32.

Rurin wutar – watau tsananin zafinta. 25:13; 67:8.

Kofofin –bakwai, da kuma gilmawar kafirai da yawa ta cikin ko wannen su. 15:45.

Mutane da duwatsu, makamashin wutar – 2:25; 66:7.

Duk wani fitinanne, ɗan tawaye zai shiga wuta. 19:70-72.

Managartan bayi ba za suyi raɗar 'yan – 21:102, 103.

--zata ruru tayi sama (watau a ƙarshen zamani zunubi zai yaɗu, har sai – tazo kurkusa da masu zunubi). 81:13.

JALUTA:

An murƙushe rundunarsa. 2:250-251.

JAMA'A MASU TSORON ALLAH:

Su wanene. 4:70-71.

JIBRILU:

Kafirce masa. 2:98-99.

JIHADI (ƊAUKAKA ADDININ ALLAH):

An kallafa shi bisa Muminai. 22:79.

Babban jihadi (watau gargaɗi ta wajen amfani da kalmar Allah) 25:53.

--da dukiya. 8:73.

Acikin – ba a kauce hanya. 2:191.

Ladan Mumini idan yayi shahada, ko yaci nasara a – 4:75.

Dokokin – ba a gabatar da su domin Annabi kaɗai ba, har ma domin Muminai. 4:85.

JINGINA:

--da abin mallaka. 2:284.

JINNI (ALJANU)

Allah ya halicci – da Ins domin bautarSa. 51:57.

--mutane ne masu babakere. 6:129.

Iblis ma yana daga – 18:51.

--hamshaƙai ne, amma Ins talakawa ne kawai. 55:34.

